# القرآن الكريم

وترجمة معانيه إلى

لغة اليوربا

إنا نحن نزلنا الذكر وإنا له لحافظون




Olutọju Ile Ọlọwọ (Harami) mejeeji
Ọlọla Ọba Fahd ọmọ Abdul Azeez Al-Su'ũd
Ọba ilẹ Saudi Arabia fi apọnlẹ pasẹ titẹ
Al Qur'an Alapọnle yi pẹlu itumọ Rẹ.

تشرف بالأمر بطباعة هذا المصحف الشريف وترجمة معانيه
خادم الحرمين الشريفين الملك فهد بن عبد العزيز آل سعود
ملك المملكة العربية السعودية

هٰذا المُصْحَفُ الشَّرِيفُ وَتَرْجَمَةُ مَعَانِيهِ

هَدِيَّةٌ مِن خَادِمِ الحَرَمَيْنِ الشَّرِيفَيْنِ المَلِكِ فَهْدِ بْنِ عَبْدِ العَزِيزِ آل سُعُود



Al Qur'an Alapọnle yi pẹlu itumọ Rẹ jẹ ẹbun lati ọwọ
Olutọju Ile Ọlọwọ (Harami) mejeeji,
ọlọla ọba Fahd ọmọ Abdul Azeez Al-Su'ũd

بِسْمِ اللَّهِ الرَّحْمَٰنِ الرَّحِيمِ

# مقدمة

بقلم معالي الشيخ: صالح بن عبد العزيز بن محمد آل الشيخ
وزير الشؤون الإسلامية والأوقاف والدعوة والإرشاد
المشرف العام على المجمع

الحمد لله رب العالمين ، القائل في كتابه الكريم :

﴿ قَدْ جَآءَكُم مِّنَ ٱللَّهِ نُورٌ وَكِتَٰبٌ مُّبِينٌ ﴾

والصلاة والسلام على أشرف الأنبياء والمرسلين ، نبينا محمد ، القائل :

« خيركم من تعلم القرآن وعلّمه » .

أما بعد :

فإنفاذاً لتوجيهات خادم الحرمين الشريفين الملك فهد بن عبدالعزيز آل سعود، حفظه الله بالعناية بكتاب الله، والعمل على تيسير نشره، وتوزيعه بين المسلمين، في مشارق الأرض ومغاربها، وتفسيره، وترجمة معانيه إلى مختلف لغات العالم .

وإيماناً من وزارة الشؤون الإسلامية والأوقاف والدعوة والإرشاد بالمملكة العربية السعودية، بأهمية ترجمة معاني القرآن الكريم، إلى جميع لغات العالم المهمة، تسهيلاً لفهمه على المسلمين الناطقين بغير العربية، وتحقيقاً للبلاغ، المأمور به في قوله ﷺ : « بلّغو عني ولو آية » .

وخدمة لإخواننا الناطقين بلغة اليوربا، يطيب لمجمع الملك فهد لطباعة المصحف الشريف بالمدينة المنورة، أن يقدم للقارئ الكريم هذه الترجمة بلغة اليوربا، التي قام بها لجنة من العلماء، وراجعها من قبل المجمع الشيخ إبراهيم عبد الباقي، والشيخ عبد الرزاق عبد المجيد ألارو.

ونحمد الله سبحانه وتعالى أن وفق لإنجاز هذا العمل العظيم، الذي نرجو أن يكون خالصاً لوجهه الكريم، وأن ينفع به الناس .

إننا لندرك أن ترجمة معاني القرآن الكريم، مهما بلغت دقتها، ستكون قاصرة عن أداء المعاني العظيمة التي يدل عليها النص القرآني المعجز، وأن المعاني التي تؤديها الترجمة إنما هي حصيلة ما بلغه علم المترجم في فهم كتاب الله الكريم، وأنه يعتريها ما يعتري عمل البشر كلّه من خطأ ونقص .

ومن ثم نرجو من كل قارئ لهذه الترجمة أن يوافي مجمع الملك فهد لطباعة المصحف الشريف بالمدينة النبوية بما قد يجده فيها من خطأ أو نقص أو زيادة، للإفادة من هذه الاستدراكات في الطبعات القادمة إن شاء الله .

والله الموفق ، وهو الهادي إلى سواء السبيل، اللهم تقبل منا إنك أنت السميع العليم .

Ni orukọ Ọlọhun, Ọba Ajọke aiye Asakẹ ọrun

# ỌRỌ ITISIWAJU

*Lati ọwọ Asseikh Salih bin Abdul Azeez bin Muhammad Al-sseikh, Alakoso (Minister) Ọrọ ẹsin Islam, awọn ohun itorẹ aanu, ipepe ati itọnisọna. Ti o tunjẹ alamojuto agba fun ile itẹ Al Quran Alapọnle.*

Ọpẹ fun Ọlọhun, Ọba gbogbo agbaiye, Ẹniti O sọ ninu Tira Rẹ Alapọnle bayi pe: ﴿ قَدْ جَآءَكُم مِّنَ ٱللَّهِ نُورٌ وَكِتَٰبٌ مُّبِينٌ ﴾ «Dajudaju imọlẹ ti de wa baayin ati tira kan ti o han lati ọdọ Ọlọhun».

Ki ikẹ ati igẹ (Ọlọhun) ki o si maa bẹ fun Annabi wa Muhammad, ẹni ti oni apọnle ju ninu awọn Annabi ati Ojisẹ Ọlọhun, ẹni ti o sọ bayi pe: «Ẹni ti o fin loore ju ninuu yin ni ẹni ti o ba kọ Al Quran ti o si tun fi kọ ẹlomiran».

Lẹhinwa igba naa;

Ni amusẹ asẹ olutọju ile Oluwa alapọnle mejeeji; ọlọla ọba Fahd bin Abdul Aziz al Suud «Ki Ọlọhun ki O sọọ» nipa ise ikoleya Tira Ọlọhun (Al Quran), ati latise titanka ati pinpin Rẹ laarin awọn musulumi jake jado, lati ibuyọ orun to fi de ibuwọọ rẹ ni irọrun, ati ise ifọsiwẹwẹ alaye Rẹ pẹlu itumọ Rẹ si gbogbo oniran ran ede agbaiye.

Bakanna, ni ibamu pẹlu igbagbọ ile isẹ ti on se akoso (Ministry) ọrọ ẹsin Islam, awọn ohun itọrẹ aanu, ipepe ati itọnisọna ni orilẹ ede Saudi Arabia, si babara titumọ ọ Al Quran Alapọnle si awọn oniranran ede agbaiye ti o se pataki, nitori ati le sọ agboye Rẹ di irọrun fun awọn musulumi ti ede larubawa kiise ede abinibi fun wọn, ati ni ifi rinlẹ mimu isẹ Ọlọhun de ogongo, eleyi ti Annabi (ki Ikẹ Ọlọhun ati Ọla Rẹ ki O maa baa) pawa lasẹẹ rẹ ninu ọrọ rẹ ti o lọ bayi pe: «Ẹmu nkankan fi jisẹ lati ọdọ mi, koda bi o se ẹyọ Ayat kan soso».

Bakanaa, lati se awọn ọmọ iyaa wa ti ede yoruba jẹ ede abinibii wọn ni anfaani; on jẹ idunnu fun ile itẹ Al Quran Alapọnle, ti ọlọla ọba Fahd eyi ti o kalẹ si ilu Madina, lati fi Al Quran Alapọnle ti a tumọ si ede yoruba yii si arọwọto awọn olukaa. Itumọ naa jẹ eyiti ikọ kan ninu awọn oni mimọ se agbekalẹ rẹ, ti agbeyẹwo o rẹ si waye lati ọwọ: Sheikh Ibrahim Abdul Baqi ati Sheikh AbdurRazaq Abdul Majeed Alaro (nipasẹ ile itẹ Al Quran naa).

Asi wa ndupẹ fun Ọlọhun, mimọ ọ Rẹ, Ọba ti O ga, lori sise pipari isẹ nlala yi ni irọrun, eleyi ti a sinni irankan pe yi o jẹ isẹ ti a se nitori ti Ọlọhun nikan soso, ki O si fi se gbogbo eniyan ni anfaani.

Lai se aniani, a mọ amọdaju pe itumọ Al Quran Alapọnle bi otilewu ki o jinlẹ to, ki yio se dede e awọn itumọ nlala ti ọrọ Al-quran Akonilagara ko sinu. Atipe awọn itumọ (si ede miran) wọn yii, ko jẹ kinikan bikose odiwọn bi agbọye olutumọ ti se mọ nipa Tira Ọlọhun Alapọnle. Nipa a bẹẹ gbogbo ohun ti o man ba isẹ ẹdamọniyan, yala ni asise ni o tabi ẹdiku ko ni sai baa.

Nidi eleyi, anse ireti lati ọdọ gbogbo oluka itumọ yi, lati fi eyikeyi asise, ẹdiku tabi afilekun ti o ba wa nibẹ sọwọ si ile itẹ Al Quran Alapọnle, ti ọlọla ọba Fahd eyi ti o kalẹ si ilu Madina, ki irufẹ akiyesi bẹẹ le fi see mulo nibi awọn atuntẹ itumọ yi ni ọjọ iwaju, ti Ọlọhun ba fẹ bẹẹ.

Ọlọhun ni Olufini se kongẹ (iyọnu Rẹ), Oun naa si ni Olufini mọ ọna ti o tọ.

Anbẹ Ọ Oluwa Ki O tẹwọ gba isẹ yi ni ọwọ wa dajudaju Iwọ ni Olugbọ Olumọ.

## *(1) Suratul-Fãtihah*




**1.** Ni orukọ Ọlọhun Ajọkẹ aiye, Aṣakẹ ọrun[1].

**2.** Gbogbo ọpẹ ti Ọlọhun ni, Olutọju gbogbo ẹda[2].

**3.** Ajọkẹ aiye, Aṣakẹ ọrun.

**4.** Olukapa ọjọ idajọ.

**5.** Irẹ nikan ni awa yio ma sin, ọdọ Rẹ nikan ni a o ma tọrọ iran lọwọ.

**6.** Tọ wa si ọna tārà.

**7.** Ọna awọn ẹniti Ose idẹra Rẹfun, pẹlu titẹle aṣẹ Rẹ ati ijọsin fun[3] Ẹ laijẹ (ọna) awọn ti Obinu Si, bẹni laijẹ ọna awọn ti nwọn sina[4].

بسم الله الرحمن الرحيم ﴿١﴾

الحمد لله رب العالمين ﴿٢﴾

الرحمن الرحيم ﴿٣﴾

مالك يوم الدين ﴿٤﴾

إياك نعبد وإياك نستعين ﴿٥﴾

اهدنا الصراط المستقيم ﴿٦﴾

صراط الذين أنعمت عليهم غير المغضوب عليهم ولا الضالين ﴿٧﴾

---

[1] Alanu-julọ, Onikẹ. Aladipele-ẹsan.

[2] Rabba ni itumọ ti o pọ, ṣugbọn nitori ki ọrọ ma gun ju lori rẹ ni a fi le tumọrẹ si Oluwa Olutọju. Itumọ ti awọn onitafsiri miran fun Rabba ni Olure, Ẹniti ntọju nkan (ẹda) lati iṣẹlẹ rẹ titi yio fi dagba de opin idagba-soke rẹ.

[3] Awọn ti Ọlọhun se idẹra fun ni awọn Anabi Ọlọhun ati awọn olododo, ati awọn to kusi oju ogun ẹsin Islam, ati awọn oluse rere.

[4] Awọn ti Ọlọhun binu si ni awọn «Yahudi», fun pipe ti nwọn pe Annabi Issa nirọ, ti nwọn kosi gba fun u. Awọn «Nasãra» ni awọn ti o ṣina tara, fun pipe ti nwọn pe Issa ni ọmọ Ọlọhun.

## (2) Suratul-Bakọrah



*Ni orukọ Ọlọhun Ajọkẹ aiye, Aṣakẹ ọrun.*

بِسْمِ اللَّهِ الرَّحْمَٰنِ الرَّحِيمِ

**1.** Alif, Lãm, Mĩm (Ọlọhun nikan ni O mọ ohun ti O gba lero pẹlu awọn harafi yi)[1].

الٓمٓ ﴿١﴾

**2.** Tirà yi, ko si iyemeji ninu rẹ̀, o jẹ itọsọna fun awọn ti nwọn nbẹru (Ọlọhun).

ذَٰلِكَ الْكِتَابُ لَا رَيْبَ ۛ فِيهِ ۛ هُدًى لِّلْمُتَّقِينَ ﴿٢﴾

**3.** Awọn ti nwọn nni igbagbọ ninu ohun ti o pamọ, ti nwọn si ngberun duro, nwọn si nna ninu ohun ti a pese fun wọn[2].

الَّذِينَ يُؤْمِنُونَ بِالْغَيْبِ وَيُقِيمُونَ الصَّلَاةَ وَمِمَّا رَزَقْنَاهُمْ يُنفِقُونَ ﴿٣﴾

**4.** Awọn ti nwọn ngba ohun ti a sọkalẹ̀ fun ọ gbọ, ati ohun ti a ti sọkalẹ̀ ṣiwaju rẹ, nwọn si ni amọdaju nipa ọjọ ikẹhin.

وَالَّذِينَ يُؤْمِنُونَ بِمَا أُنزِلَ إِلَيْكَ وَمَا أُنزِلَ مِن قَبْلِكَ وَبِالْآخِرَةِ هُمْ يُوقِنُونَ ﴿٤﴾

**5.** Awọn wọnni si mbẹ lori itọsọna lati ọdọ Oluwa wọn, awọn wọnni si ni wọn jère.

أُولَٰئِكَ عَلَىٰ هُدًى مِّن رَّبِّهِمْ ۖ وَأُولَٰئِكَ هُمُ الْمُفْلِحُونَ ﴿٥﴾

---

[1] Awọn harafi ti a ge kuru gẹgẹbi Alif, Lam, Mim tabi Ha, Mim ati iru wọn bẹbẹ jẹ ami ọrọ ti o wa ninu ibẹrẹ awọn Suratu kan ninu al-Kurani Alapọnle. Awọn suratu wọnni jẹ mọkandinlọgbọn. Oriṣiriṣi ni itumọ ti awọn oni-tafsiri fun u. Awọn harafi wọnyi jẹ mẹrinla ninu harafi mejidilọgbọn ti ede Larubawa. Ṣugbọn eyiti awọn Alufa fi ara mọ julọ ni wipe ko si ẹniti omọ ohun ti Ọlọhun gba l'ero pẹlu awọn harafi ti o bẹ-rẹ awọn Surayi. Eyi nipe Ọlọhun ni O mọ ohun t'o-gba lero Pẹlu wọn.

[2] Awọn diẹ ninu ohun ti o pamọ ni awọn Malaika, Ọjọ igbende, Al-Janna ati Ina.

**6.** Dajudaju awọn ti nwọn kò gbagbọ, bakanna ni fun wọn, bi o fẹ bi o kilọ fun wọn tabi o kò kilọ fun wọn, nwọn ki yio gbagbọ.

إِنَّ ٱلَّذِينَ كَفَرُواْ سَوَآءٌ عَلَيۡهِمۡ ءَأَنذَرۡتَهُمۡ أَمۡ لَمۡ تُنذِرۡهُمۡ لَا يُؤۡمِنُونَ ٦

**7.** Ọlọhun ti (fi odidi) di ọkán wọn ati igbọrọ wọn, ebibo si bo iriran wọn, ìyà ti o tobi si mbẹ fun wọn.

خَتَمَ ٱللَّهُ عَلَىٰ قُلُوبِهِمۡ وَعَلَىٰ سَمۡعِهِمۡۖ وَعَلَىٰٓ أَبۡصَٰرِهِمۡ غِشَٰوَةٞۖ وَلَهُمۡ عَذَابٌ عَظِيمٞ ٧

**8.** O si mbẹ ninu awọn enia ti nwipe: Awa gba Ọlọhun gbọ ati ọjọ ikẹhin, bẹni nwọn ki iṣe onigbagbọ rara.

وَمِنَ ٱلنَّاسِ مَن يَقُولُ ءَامَنَّا بِٱللَّهِ وَبِٱلۡيَوۡمِ ٱلۡأٓخِرِ وَمَا هُم بِمُؤۡمِنِينَ ٨

**9.** Nwọn ntan Ọlọhun jẹ ati awọn ti nwọn gbagbọ; nwọn kò si le tan ẹnikẹni jẹ bikoṣe ori ara wọn ṣugbọn nwọn kò mọ̀.

يُخَٰدِعُونَ ٱللَّهَ وَٱلَّذِينَ ءَامَنُواْ وَمَا يَخۡدَعُونَ إِلَّآ أَنفُسَهُمۡ وَمَا يَشۡعُرُونَ ٩

**10.** Arun mbẹ ninu ọkan wọn[1], nitorina Ọlọhun ṣe alekun arun na fun wọn, ìyà elero mbẹ fun wọn nitoripe nwọn ti npurọ.

فِي قُلُوبِهِم مَّرَضٞ فَزَادَهُمُ ٱللَّهُ مَرَضٗاۖ وَلَهُمۡ عَذَابٌ أَلِيمُۢ بِمَا كَانُواْ يَكۡذِبُونَ ١٠

**11.** Nigbati a ba si wi fun wọn pe: Ẹ ma ṣe ṣe ibajẹ lori ilẹ̀, nwọn a wipe: Awa jẹ alatunṣe ni[2].

وَإِذَا قِيلَ لَهُمۡ لَا تُفۡسِدُواْ فِي ٱلۡأَرۡضِ قَالُوٓاْ إِنَّمَا نَحۡنُ مُصۡلِحُونَ ١١

**12.** Ẹ kiyesi i, dajudaju awọn gan ni obilẹjẹ, ṣugbọn nwọn kò mọ̀ ni.

أَلَآ إِنَّهُمۡ هُمُ ٱلۡمُفۡسِدُونَ وَلَٰكِن لَّا يَشۡعُرُونَ ١٢

---

[1] Arun ti mbẹ ninu awọn ọkan wọn ni aigbagbọ ati iṣiyemeji.
[2] Awọn alagabagebe ro pe awọn jẹ alatunṣe nitoripe nwọn nba tọtun tosi ṣe pọ, nwọn si nrin mọ wọn, nwọn nfi iru ibaṣepọ yi da rogbodiyan ati jamba silẹ̀ larin awọn ijọ Musulumi ati awọn alaigbagbọ.

**13.** Nigbati a ba si wi fun wọn pe: Ẹ gbagbọ gẹgẹbi awọn enia ti gbagbọ; nwọn a wipe: Ṣe ki awa gbagbọ gẹgẹbi awọn omugọ ti gbagbọ? Ẹ kiyesi i, dajudaju awọn gan ni omugọ, ṣugbọn nwọn kò mọ̀ ni.

وَإِذَا قِيلَ لَهُمْ ءَامِنُوا۟ كَمَآ ءَامَنَ ٱلنَّاسُ قَالُوٓا۟ أَنُؤْمِنُ كَمَآ ءَامَنَ ٱلسُّفَهَآءُ ۗ أَلَآ إِنَّهُمْ هُمُ ٱلسُّفَهَآءُ وَلَـٰكِن لَّا يَعْلَمُونَ ١٣

**14.** Nigbati nwọn basi pade awọn ti nwọn gbagbọ, nwọn a wipe: Awa gbagbọ; ṣugbọn nigbati o ba ku wọn ku èṣu ẹgbẹ wọn, nwọn a wipe: Dajudaju awa mbẹ pẹlu nyin awa kàn nṣe yẹyẹ ni[1].

وَإِذَا لَقُوا۟ ٱلَّذِينَ ءَامَنُوا۟ قَالُوٓا۟ ءَامَنَّا وَإِذَا خَلَوْا۟ إِلَىٰ شَيَـٰطِينِهِمْ قَالُوٓا۟ إِنَّا مَعَكُمْ إِنَّمَا نَحْنُ مُسْتَهْزِءُونَ ١٤

**15.** Ọlọhun yio san wọn lẹsan yẹyẹ wọn, yio si dẹ wọn lẹkẹ ninu agbere wọn, nwọn yio ma pa ragaji.

ٱللَّهُ يَسْتَهْزِئُ بِهِمْ وَيَمُدُّهُمْ فِى طُغْيَـٰنِهِمْ يَعْمَهُونَ ١٥

**16.** Awọn wọnni ni wọn fi itọsọna ra iṣina, nitorina òwo wọn kò lerè, nwọn kò si jẹ olutọna tara.

أُو۟لَـٰٓئِكَ ٱلَّذِينَ ٱشْتَرَوُا۟ ٱلضَّلَـٰلَةَ بِٱلْهُدَىٰ فَمَا رَبِحَت تِّجَـٰرَتُهُمْ وَمَا كَانُوا۟ مُهْتَدِينَ ١٦

**17.** Apejuwe wọn dabi apejuwe ẹniti o da ina, ṣugbọn nigbati ó ti mọlẹ̀ yi i ka, Ọlọhun wa mu imọlẹ̀ wọn lọ, O si fi wọn silẹ̀ ninu okunkun biribiri, nwọn kò riran mọ.

مَثَلُهُمْ كَمَثَلِ ٱلَّذِى ٱسْتَوْقَدَ نَارًا فَلَمَّآ أَضَآءَتْ مَا حَوْلَهُۥ ذَهَبَ ٱللَّهُ بِنُورِهِمْ وَتَرَكَهُمْ فِى ظُلُمَـٰتٍ لَّا يُبْصِرُونَ ١٧

**18.** Aditi ni wọn, ayaya ni wọn, afọju ni wọn, nitorina nwọn kò ni pada mọ́.

صُمٌّۢ بُكْمٌ عُمْىٌ فَهُمْ لَا يَرْجِعُونَ ١٨

[1] Awọn ti a pe ni èṣu-ẹgbẹ wọn yi ni awọn olori wọn ninu aigbagbọ, awọn babaloriṣa wọn ti nwọn gbojule.

**19.** Tabi o dabi agbanla ojo ti nrọ lati sanma, okunkun biribiri ati àrá ati manamana wà ninu rẹ̀, nwọn nfi ika wọn di eti wọn, nitori sisan àra fun ibẹru iku; Ọlọhun si yika awọn alaigbagbọ[1].

أَوْ كَصَيِّبٍ مِّنَ ٱلسَّمَآءِ فِيهِ ظُلُمَٰتٌ وَرَعْدٌ
وَبَرْقٌ يَجْعَلُونَ أَصَٰبِعَهُمْ فِىٓ ءَاذَانِهِم مِّنَ ٱلصَّوَٰعِقِ
حَذَرَ ٱلْمَوْتِ ۚ وَٱللَّهُ مُحِيطٌۢ بِٱلْكَٰفِرِينَ ﴿١٩﴾

**20.** Manamana na fẹrẹ mu iriran wọn lọ, nigbakigba ti o ba mọlẹ̀ fun wọn, nwọn a rinlọ ninu rẹ̀, nigbati o ba si ṣokunkun mọ wọn, nwọn a duro si; ibaṣepe Ọlọhun fẹ ni, dajudaju On iba mu igbọrọ wọn lọ ati iriran wọn, dajudaju Ọlọhun ni agbara lori gbogbo nkan.

يَكَادُ ٱلْبَرْقُ يَخْطَفُ أَبْصَٰرَهُمْ ۖ كُلَّمَآ أَضَآءَ لَهُم
مَّشَوْا۟ فِيهِ وَإِذَآ أَظْلَمَ عَلَيْهِمْ قَامُوا۟ ۚ وَلَوْ شَآءَ ٱللَّهُ
لَذَهَبَ بِسَمْعِهِمْ وَأَبْصَٰرِهِمْ ۚ إِنَّ ٱللَّهَ عَلَىٰ كُلِّ
شَىْءٍ قَدِيرٌ ﴿٢٠﴾

**21.** Ẹnyin enia: ẹ sin Oluwa nyin, Ẹniti O da nyin ati awọn ti nwọn ṣiwaju nyin, ki ẹ le mã bẹru Ọlọhun.

يَٰٓأَيُّهَا ٱلنَّاسُ ٱعْبُدُوا۟ رَبَّكُمُ ٱلَّذِى خَلَقَكُمْ
وَٱلَّذِينَ مِن قَبْلِكُمْ لَعَلَّكُمْ تَتَّقُونَ ﴿٢١﴾

**22.** Ẹniti O ṣe ilẹ̀ fun nyin ni itẹ ati sanma nî àjà, O si nsọ omi ojo kalẹ̀ lati sanma, O si fi mu awọn eso jade ni ipese fun nyin, nitorina ẹ maṣe ba Ọlọhun wa ẹgbẹ, nigbati ẹ mọ (pe ko ni orogun).

ٱلَّذِى جَعَلَ لَكُمُ ٱلْأَرْضَ فِرَٰشًا وَٱلسَّمَآءَ بِنَآءً
وَأَنزَلَ مِنَ ٱلسَّمَآءِ مَآءً فَأَخْرَجَ بِهِۦ مِنَ ٱلثَّمَرَٰتِ
رِزْقًا لَّكُمْ ۖ فَلَا تَجْعَلُوا۟ لِلَّهِ أَندَادًا وَأَنتُمْ
تَعْلَمُونَ ﴿٢٢﴾

**23.** Bi ẹ ba si wa ninu iyemeji nipa ohun ti Awa sọ̀kalẹ̀ fun ẹrusin Wa, njẹ, ẹ mu sura kan wa ti yio dabi rẹ̀ ki ẹ si pe awọn ẹlẹri nyin ti ki iṣe Ọlọhun, bi ẹnyin ba jẹ olotitọ.

وَإِن كُنتُمْ فِى رَيْبٍ مِّمَّا نَزَّلْنَا عَلَىٰ عَبْدِنَا فَأْتُوا۟
بِسُورَةٍ مِّن مِّثْلِهِۦ وَٱدْعُوا۟ شُهَدَآءَكُم مِّن دُونِ
ٱللَّهِ إِن كُنتُمْ صَٰدِقِينَ ﴿٢٣﴾

---

[1] Itumọ owe yi ni wipe ojo tabi agbanla ojo duro fun awọn ãyah ti Ọlọhun sọkalẹ̀, okunkun biribiri duro fun aigbagbọ tabi adanwo, ara si duro fun inira ati aigbadun eyi ti ima jẹ ohun aigbọdọ ma ṣẹlẹ ti o tọ ti o yẹ fun titan ododo kalẹ, nigbati manamana duro fun rere ti a ma nsaba ba pade larin awọn adanwo ati inira ati aigbadun na.

**24.** Şugbon bi ę kò ba şe e, ę ki yio si le şe e; nitorina, ę bęru ina eyiti ikoná rę ję awǫn enia ati awǫn okuta, a pa a lese fun awǫn alaigbagbǫ.

فَإِن لَّمْ تَفْعَلُوا۟ وَلَن تَفْعَلُوا۟ فَٱتَّقُوا۟ ٱلنَّارَ ٱلَّتِى
وَقُودُهَا ٱلنَّاسُ وَٱلْحِجَارَةُ ۖ أُعِدَّتْ لِلْكَٰفِرِينَ ﴿٢٤﴾

**25.** Şe irohin idunnu fun awǫn ti wǫn gbagbǫ ti nwǫn si nşişę rere pe dajudaju ti wǫn ni awǫn ǫgba idęra ti awǫn odo nşan nisalę salę awǫn igi ati awǫn irugbin awǫn eso ǫgba idęra Alijanna[1]; nigbakigba ti a ba pese kan fun wǫn lara awǫn eso ti mbę ninu rę[2], nwǫn a wipe: Eyi ni ohun ti a ti pese fun wa şiwaju, a o si fun wǫn ni ipese ti o jǫ ara wǫn[3]; awǫn ęnikeji (ninu awǫn obinrin) ti o mǫ si mbę fun wǫn ninu rę, nwǫn yio si ma gbe ibę lailai[4].

وَبَشِّرِ ٱلَّذِينَ ءَامَنُوا۟ وَعَمِلُوا۟ ٱلصَّٰلِحَٰتِ
أَنَّ لَهُمْ جَنَّٰتٍ تَجْرِى مِن تَحْتِهَا ٱلْأَنْهَٰرُ ۖ
كُلَّمَا رُزِقُوا۟ مِنْهَا مِن ثَمَرَةٍ رِّزْقًا ۙ قَالُوا۟
هَٰذَا ٱلَّذِى رُزِقْنَا مِن قَبْلُ ۖ وَأُتُوا۟ بِهِۦ مُتَشَٰبِهًا ۖ
وَلَهُمْ فِيهَآ أَزْوَٰجٌ مُّطَهَّرَةٌ ۖ وَهُمْ فِيهَا
خَٰلِدُونَ ﴿٢٥﴾

[1] Al-Janna ni a pe ni ǫgba-idęra nihin, ti al-Kurani njuwe pe awǫn odo nşan ni isalę salę awǫn igi, awǫn irugbin ati awǫn esoo alijanna naa. Eyi ję apejuwe igbesi aiye ti mbǫ fun awǫn onigbagbǫ ododo. Al-kurani Alaponlę fi ye wa pe awǫn onigbagbǫ ododo ti nwǫn si nşe rere ni ǫgba idęra na yio ję ti wǫn ni igbesi aiye ti mbǫ lati fihan pe nwǫn ti mu eso igbagbǫ hu di ǫgba ti o gboro eyi si ję idagba soke ęmi işę rere ati ijǫsin fun Ǫlǫhun ti Ǫlǫhun ti fi ta wǫn lorę.

[2] Risku na nję ipese tabi iję-imu, eyi si ję eso ati ęsan işę rere ti enia gbe ile aiye şe ti yio ri ęsan rę gba lǫdǫ Ǫlǫhun lęhin iku.

[3] Itumǫ eyi ni pe nigbati awǫn onigbagbǫ ododo ba ntǫ eso awǫn işę rere wǫn wo ni igbesi aiye ti mbǫ nwǫn yio ri wipe awǫn eso na jǫ ara wǫn, ti nwǫn yio dabi awǫn eso iru eyiti wǫn ti nję ni igbesi aiye yi, nitoripe awǫn eso igbesi aiye ti mbǫ yio dabi awǫn eso ęmi iye ti igbesi aiye yi.

[4] Awǫn ti a pe ni ęnikeji yi le ję awǫn iyawo tabi awǫn ǫkǫ wǫn. Idi ti a si fi tumǫ rę si ęnikeji ni wipe tǫkunrin tobirin ni ǫrǫ na bawi. A ko si le lo o fun ǫkunrin nikan. Awǫn ęlomiran ninu awǫn oni-tafsiri fi ęnu kò si pe awǫn obirin ęlęyinju-ęgę ni Al-Kurani ntǫka si. O si dabi=

**26.** Dajudaju Ọlọhun kò tiju[1] lati pa owe kan (ti o mọ) bi ẹfọn tabi nkan ti o ju u lọ[2], kẽri awọn ti nwọn gbagbọ nwọn mọ̀ pe otitọ ni iṣe lati ọdọ Oluwa wọn, ki ẹ si ri awọn ti nwọn kò gbagbọ, nwọn yio ma wipe: Kini ohun na ti Ọlọhun gba lero nipa owe yi, On yio mu ki ọpọlọpọ ṣina nipa rẹ̀, On yio si mu ọpọlọpọ mọna nipa rẹ̀, ṣugbọn On ki yio mu ẹnikan ṣina nipa rẹ̀ bikiba ṣe awọn ẹlẹṣẹ.

۞ إِنَّ ٱللَّهَ لَا يَسْتَحْيِۦٓ أَن يَضْرِبَ مَثَلًا مَّا
بَعُوضَةً فَمَا فَوْقَهَا ۚ فَأَمَّا ٱلَّذِينَ ءَامَنُوا۟
فَيَعْلَمُونَ أَنَّهُ ٱلْحَقُّ مِن رَّبِّهِمْ ۖ وَأَمَّا ٱلَّذِينَ
كَفَرُوا۟ فَيَقُولُونَ مَاذَآ أَرَادَ ٱللَّهُ بِهَٰذَا
مَثَلًا ۘ يُضِلُّ بِهِۦ كَثِيرًا وَيَهْدِى بِهِۦ
كَثِيرًا ۚ وَمَا يُضِلُّ بِهِۦٓ إِلَّا ٱلْفَٰسِقِينَ ﴿٢٦﴾

**27.** Awọn ti nyẹ majẹmu Ọlọhun lẹhin ifidimulẹ̀ rẹ̀, nwọn si nja ohun ti Ọlọhun paṣẹ pe ki a so o pọ̀, nwọn si nṣe ibajẹ lori ilẹ̀, gbogbo awọn wọnyi ni awọn ẹni òfò.

ٱلَّذِينَ يَنقُضُونَ عَهْدَ ٱللَّهِ مِنۢ بَعْدِ مِيثَٰقِهِۦ
وَيَقْطَعُونَ مَآ أَمَرَ ٱللَّهُ بِهِۦٓ أَن يُوصَلَ
وَيُفْسِدُونَ فِى ٱلْأَرْضِ ۚ أُو۟لَٰٓئِكَ هُمُ
ٱلْخَٰسِرُونَ ﴿٢٧﴾

**28.** Ẽṣe ti ẹ nṣe aigbagbọ si Ọlọhun, bẹni oku ni ẹnyin jẹ On si ṣọ nyin di aye? Lẹhinna On yio sọ nyin di oku, lẹhinna On yio sọ nyin di aye, lẹhinna a o si tun da nyin pada si ọdọ Rẹ̀.

كَيْفَ تَكْفُرُونَ بِٱللَّهِ وَكُنتُمْ أَمْوَٰتًا
فَأَحْيَٰكُمْ ۖ ثُمَّ يُمِيتُكُمْ ثُمَّ يُحْيِيكُمْ
ثُمَّ إِلَيْهِ تُرْجَعُونَ ﴿٢٨﴾

---

= ẹnipe, eyi ni Al-Kurani papa fara mọ nigbati o wipe: «Awọn ati awọn iyawo wọn yio ma wa ni abẹ boji ti nwọn yio rọgbọku lori awọn ibusun ti a gbega» Al-Kurani Alapọnle, Suratu XXXVI Ãya 56.

[1] Eyi ni pe Ọlọhun ka a si ohun pataki lati fi nkan ṣe akawe nitori eyi le mu ki ọpọlọpọ enia ronu jinlẹ nipa ayah Rẹ̀.

[2] Bi a ba wo Suratu XXIX: 41 a o ri wipe Ọlọhun fi alatakun ṣe akawe awọn ti nsin nkan miran lẹhin Rẹ̀. Bakanna ninu suratu XXII: 73 O tun fi eṣinṣin ṣe akawe pe awọn ti ẹ nsin lẹhin Ọlọhun ko le da eṣinṣin eyiti o kere ju ti o si yẹpẹrẹ ju ninu ẹda Ọlọhun. Iru awọn owe bayi ma nmu awọn ti nwọn ti kọ ẹkọ tara na silẹ kọ ẹṣẹ ni igbesi aiye wọn nigbati wọn ba ronu jinlẹ si ọrọ Ọlọhun.

**29.** On na ni Ẹniti o da gbogbo ohun ti mbẹ lori ilẹ̀ patapata, fun nyin lẹhinna On yi iha si sanma O si ṣe wọn ni sanma meje ni dọgbadọgba; O si jẹ Olumọ̀ ohun gbogbo[1].

هُوَ ٱلَّذِى خَلَقَ لَكُم مَّا فِى ٱلْأَرْضِ جَمِيعًا ثُمَّ ٱسْتَوَىٰٓ إِلَى ٱلسَّمَآءِ فَسَوَّىٰهُنَّ سَبْعَ سَمَٰوَٰتٍ ۚ وَهُوَ بِكُلِّ شَىْءٍ عَلِيمٌ ﴿٢٩﴾

**30.** Nigbati Oluwa rẹ si Wi fun awọn malaika pe[2]: Emi yio fi arole kan[3] si ori ilẹ̀, nwọn wipe: Irẹ yio ha fi si ori rẹ̀ ẹniti yio ma ṣe ibajẹ lori rẹ̀, ti nwọn yio si ma ta ẹjẹ silẹ̀; awa si nṣe a fọ mọ iyin Rẹ, a si nfi ogo fun Ọ? On si wipe: Dajudaju Emi mọ̀ ohun ti ẹnyin kò mọ.

وَإِذْ قَالَ رَبُّكَ لِلْمَلَٰٓئِكَةِ إِنِّى جَاعِلٌ فِى ٱلْأَرْضِ خَلِيفَةً ۖ قَالُوٓا۟ أَتَجْعَلُ فِيهَا مَن يُفْسِدُ فِيهَا وَيَسْفِكُ ٱلدِّمَآءَ وَنَحْنُ نُسَبِّحُ بِحَمْدِكَ وَنُقَدِّسُ لَكَ ۖ قَالَ إِنِّىٓ أَعْلَمُ مَا لَا تَعْلَمُونَ ﴿٣٠﴾

**31.** On si fi orukọ gbogbo nkan mọ Adama, lẹhinna On fi wọn siwaju awọn malaika, O si wipe: Ẹ sọ orukọ awọn nkan wọnyi fun Mi bi ẹnyin ba jẹ olotitọ[4].

وَعَلَّمَ ءَادَمَ ٱلْأَسْمَآءَ كُلَّهَا ثُمَّ عَرَضَهُمْ عَلَى ٱلْمَلَٰٓئِكَةِ فَقَالَ أَنۢبِـُٔونِى بِأَسْمَآءِ هَٰٓؤُلَآءِ إِن كُنتُمْ صَٰدِقِينَ ﴿٣١﴾

---

[1] Nihin Ọlọhun nfi ọrọ ye awọn ẹda Rẹ̀; O si mu wọn ronu lati mọ pe On ni O da wọn, ọdọ Rẹ̀ ni nwọn ti wa ọdọ Rẹ̀ ni nwọn yio si pada si. Ẹ wo yika nyin, ẹ kiyesi bi On ti fi gbogbo nkan ṣe ikẹ nyin, ki ẹ le mọ iyi ati apọnle ti On ṣefun nyin ninu gbogbo ẹda aiye. Sanma mejẽje ti On da jẹri si eto rẹ̀ ti o kun fun ọgbọn ijinlẹ nitoripe mimọ Rẹ̀ yika ohun gbogbo.

[2] Awọn Malaika yi ni a tun npe ni Bafin-ọrun. Nwọn jẹ iranṣẹ Ọlọhun, ẹniti Ọlọhun fun ni oriṣiriṣi agbara ti nṣiṣẹ laiye ati lọrun. A ko le ro ọrọ ti Ọlọhun ti O fun awọn malaika yi gẹgẹbi amọran ṣugbọn o jẹ aṣẹ pe «bayi ni Mo fẹ lati ṣe».

[3] Eyi fihan pe aye ti Ọlọhun fi enia si lori ilẹ̀ aiye ga julọ tobẹ ti awọn Malaika fi njowu aye na. Bi a ba ronu jinlẹ̀ daradara ọrọ ti Ọlọhun ba awọn Malaika sọ yi ati esi ti nwọn fọ fihan ni laisi iyemeji pe awọn ẹda kan ti wa lori ilẹ̀ aiye yi ṣiwaju Adama ati awọn ọmọ rẹ.

[4] Ọlọhun kọ Adama ni o rukọ ati elo gbogbo nkan eyti awọn Malaika kò mọ nitori gbogbo nkan lọdọ awọn Malaika ẹda Ọlọhun ni nwọn mọ wọn si.

**32.** Nwọn wipe: Ogo ni fun Ọ, kòsi imọ kan fun wa ayafi eyiti O ti fi mọ wa, dajudaju Irẹ ni Olumọ, Ọlọgbọn.

قَالُوا۟ سُبْحَـٰنَكَ لَا عِلْمَ لَنَآ إِلَّا مَا عَلَّمْتَنَآ ۖ إِنَّكَ أَنتَ ٱلْعَلِيمُ ٱلْحَكِيمُ ﴿٣٢﴾

**33.** On wipe: Adama, sọ orukọ wọn fun wọn; nigbati o sọ orukọ wọn fun wọn, On Ọlọhun wipe: Njẹ Emi ko ha ti sọ fun nyin pe dajudaju Emi mọ ohun ti o pamọ ni ọrun ati aiye, Mo si tun mọ ohun ti ẹ fihan ati eyiti ẹ fi pamọ.

قَالَ يَـٰٓـَٔادَمُ أَنۢبِئْهُم بِأَسْمَآئِهِمْ ۖ فَلَمَّآ أَنۢبَأَهُم بِأَسْمَآئِهِمْ قَالَ أَلَمْ أَقُل لَّكُمْ إِنِّىٓ أَعْلَمُ غَيْبَ ٱلسَّمَـٰوَٰتِ وَٱلْأَرْضِ وَأَعْلَمُ مَا تُبْدُونَ وَمَا كُنتُمْ تَكْتُمُونَ ﴿٣٣﴾

**34.** Nigbati Awa si wi fun awọn malaika pe: Ẹ tẹriba fun Adama, nwọn si tẹriba ayafi Iblisu nikan[1], ni o kộ, on si ṣe igberaga o si jẹ ọkan ninu awọn alaigbagbọ.

وَإِذْ قُلْنَا لِلْمَلَـٰٓئِكَةِ ٱسْجُدُوا۟ لِـَٔادَمَ فَسَجَدُوٓا۟ إِلَّآ إِبْلِيسَ أَبَىٰ وَٱسْتَكْبَرَ وَكَانَ مِنَ ٱلْكَـٰفِرِينَ ﴿٣٤﴾

**35.** Awa wipe: Adama! iwọ ati iyawo rẹ, ẹ ma gbe inu ọgba-idẹra na[2], ki ẹ si ma jẹ ninu rẹ̀ nigbẹfẹ̀, ni aye kaye ti ẹ ba fẹ; ṣugbọn ẹ maṣe sunmọ igi yi ki ẹ ma ba di ara awọn alabosi.

وَقُلْنَا يَـٰٓـَٔادَمُ ٱسْكُنْ أَنتَ وَزَوْجُكَ ٱلْجَنَّةَ وَكُلَا مِنْهَا رَغَدًا حَيْثُ شِئْتُمَا وَلَا تَقْرَبَا هَـٰذِهِ ٱلشَّجَرَةَ فَتَكُونَا مِنَ ٱلظَّـٰلِمِينَ ﴿٣٥﴾

**36.** Ṣugbọn èṣu mu awọn mejẽji yẹ ẹsẹ kuro ninu rẹ̀, o si mu wọn jade kuro ninu aye ti awọn mejeji ti wa. Awa Si wipe: Ẹ sọ̀kalẹ̀, ki apakan nyin ma ba apakan ṣe ọta,

فَأَزَلَّهُمَا ٱلشَّيْطَـٰنُ عَنْهَا فَأَخْرَجَهُمَا مِمَّا كَانَا فِيهِ ۖ وَقُلْنَا ٱهْبِطُوا۟ بَعْضُكُمْ لِبَعْضٍ عَدُوٌّ ۖ وَلَكُمْ فِى ٱلْأَرْضِ مُسْتَقَرٌّ وَمَتَـٰعٌ إِلَىٰ حِينٍ ﴿٣٦﴾

---

[1] Iblisu yi jẹ okan lara awọn Malaika. Awọn miran ninu awọn oni-tafsir gba pe iblisu yi jẹ Alijọnu, Iblisu yi kanna ni a npe ni Ṣaitani tabi eṣu.

[2] A le bere lọwọ ara wa pe: Njẹ ọgba-idẹra jẹ aye kan lori ilẹ aiye? Agbẹdọ, o. Nitoripe lẹhin ikọsẹ Adam ni Oluwa to ṣẹṣẹ sọ ọrọ ti wa, ãyah kẹrindinlogoji eyiti o tubọ la ọrọ na ye wa yekeyeke.

o si mbẹ fun nyin lori ilẹ ibugbe kan ati ese fun igba diẹ[1].

37. Lẹhinna Adama ri awọn ọ̀rọ̀ kan gba lati ọdọ Oluwa rẹ̀, nitorina On gba ironupiwada rẹ̀, dajudaju On ni Olugba ironupiwada, Alanu[2].

فَتَلَقَّىٰٓ ءَادَمُ مِن رَّبِّهِۦ كَلِمَٰتٍ فَتَابَ عَلَيْهِ ۚ إِنَّهُۥ هُوَ ٱلتَّوَّابُ ٱلرَّحِيمُ ﴿٣٧﴾

38. Awa wipe: Ẹ ṣokalẹ kuro ninu rẹ̀ patapata, nitoripe dajudaju itọsọna yio ma de wa ba nyin lati ọdọ Mi; nigbana, ẹnikẹni ti o ba tẹle itọsọna Mi, ibẹru ki yio si fun wọn, nwọn ki yio si banujẹ.

قُلْنَا ٱهْبِطُوا۟ مِنْهَا جَمِيعًا ۖ فَإِمَّا يَأْتِيَنَّكُم مِّنِّى هُدًى فَمَن تَبِعَ هُدَاىَ فَلَا خَوْفٌ عَلَيْهِمْ وَلَا هُمْ يَحْزَنُونَ ﴿٣٨﴾

39. Ki o si ri awọn ti nwọn ṣaigbagbọ, ti wọn si pe awọn ãyah Wa ni irọ gbogbo awọn wọnyi ni ero ina, nwọn yio si ma gbe ibẹ lailai[3].

وَٱلَّذِينَ كَفَرُوا۟ وَكَذَّبُوا۟ بِـَٔايَٰتِنَآ أُو۟لَٰٓئِكَ أَصْحَٰبُ ٱلنَّارِ ۖ هُمْ فِيهَا خَٰلِدُونَ ﴿٣٩﴾

40. Ọmọ Israila! ẹ ranti õre Mi ti mo ṣe fun nyin, kiẹ si mu

يَٰبَنِىٓ إِسْرَٰٓءِيلَ ٱذْكُرُوا۟ نِعْمَتِىَ ٱلَّتِىٓ أَنْعَمْتُ عَلَيْكُمْ

[1] Gbigbe aiye enia lori ilẹ aiye fun igba diẹ ni ki on le ba ṣe awọn iṣẹ pẽpẽpẹ ti o ni lati ṣe gẹgẹbi ẹda Ọlọhun lori ilẹ aiye, ki awọn iṣẹ yi si jẹ ibu kọ ẹkọ fun u fun ilọsiwaju rẹ̀ nipa ẹmi iye ati fun ohun ti iṣe ti Ọlọhun.

[2] Itumọ eyi ni kukuru ni wipe «Ọlọhun» kọ Adama pe ki o tuba, nigbati o si tuba, Ọlọhun fi oriji i, Apakan ninu awọn oni-tafsiri wipe gbolohun tabi awọn ọrọ ti Adama ti gba yi ni: «Oluwa» wa, awa ti ṣe abosi fun ori ara wa, bi O kò ba foriji wa ki O ṣànu dajudaju awa yio ma bẹ lara awọn ti wọn ṣofo». Nigbati Adama kò dẹkun wiwi gbolohun yi nigbakugba. Ọlọhun gba ironupiwada rẹ, O si dariji i, O si ṣanu rẹ́.

[3] Erongba pẹlu «khalada» ninu ẹsẹ yi ni: gbigbe ina lọ gbere titi lailai, fun ẹniti awọn irohin ti o wa ninu ẹsẹ yi ba wa fun. Eyini keferi si Ọlọhun, sise atako Ọlọhun ati awọn arisami rẹ, ati awọn ojisẹ rẹ, ati awọn tira rẹ.

وَأَوْفُوا۟ بِعَهْدِىٓ أُوفِ بِعَهْدِكُمْ وَإِيَّٰىَ فَٱرْهَبُونِ ﴿٤٠﴾

majęmu Mi şę. Emi yio mu majęmu nyin şę; Emi nikanşoşo ni ki ę si paiya.

وَءَامِنُوا۟ بِمَآ أَنزَلْتُ مُصَدِّقًا لِّمَا مَعَكُمْ وَلَا تَكُونُوٓا۟ أَوَّلَ كَافِرٍۭ بِهِۦ ۖ وَلَا تَشْتَرُوا۟ بِـَٔايَٰتِى ثَمَنًا قَلِيلًا وَإِيَّٰىَ فَٱتَّقُونِ ﴿٤١﴾

**41.** Ę si gba ohun ti Mo sǫkalę̀ gbǫ, ti njęri si ohun ti mbę pęlu nyin: ę maşe ję ęni akǫkǫ ti yio şe aigba a gbǫ, ę ma si şe ta awǫn ami Mi ni owó pǫku, Emi nikanşoşo ni ki ę si bęru.

وَلَا تَلْبِسُوا۟ ٱلْحَقَّ بِٱلْبَٰطِلِ وَتَكْتُمُوا۟ ٱلْحَقَّ وَأَنتُمْ تَعْلَمُونَ ﴿٤٢﴾

**42.** Ę ma si şe fi irǫ bo otitǫ mǫlę̀ ki ę si fi otitǫ pamǫ bęni ę si mǫ̀.

وَأَقِيمُوا۟ ٱلصَّلَوٰةَ وَءَاتُوا۟ ٱلزَّكَوٰةَ وَٱرْكَعُوا۟ مَعَ ٱلرَّٰكِعِينَ ﴿٤٣﴾

**43.** Ę mã kirun dede, ki ę si mã yan saka, ki ę si mã tę̀ pęlu awǫn ti ntę (ninu irun).

۞ أَتَأْمُرُونَ ٱلنَّاسَ بِٱلْبِرِّ وَتَنسَوْنَ أَنفُسَكُمْ وَأَنتُمْ تَتْلُونَ ٱلْكِتَٰبَ ۚ أَفَلَا تَعْقِلُونَ ﴿٤٤﴾

**44.** Eşe ti ęnyin nforo awǫn enia lati ma şe rere, ti ę si ngbagbe ori ara nyin, bęni ę si nke tirà na, ę kò ha şe lakaye ni?

وَٱسْتَعِينُوا۟ بِٱلصَّبْرِ وَٱلصَّلَوٰةِ ۚ وَإِنَّهَا لَكَبِيرَةٌ إِلَّا عَلَى ٱلْخَٰشِعِينَ ﴿٤٥﴾

**45.** Ę wa iranlǫwǫ pęlu suru ati irun kiki, dajudaju o ję nkan ti o wuwo, ayafi fun awǫn ti o paiya Ǫlǫhun.

ٱلَّذِينَ يَظُنُّونَ أَنَّهُم مُّلَٰقُوا۟ رَبِّهِمْ وَأَنَّهُمْ إِلَيْهِ رَٰجِعُونَ ﴿٤٦﴾

**46.** Awǫn ti nwǫn mǫ pe dajudaju awǫn yio pade Oluwa wǫn ati pe ǫdǫ Rę̀ ni nwǫn yio pada si[1].

[1] Suru ti Ǫlǫhun ni ki a şe nihin pin si ǫna męta. Ikinni, ifarada inira, ikeji, iduro şinşin lori sinsin Ǫlǫhun, ikęta, irǫju kuro nibi ęşę Ǫlǫhun ki a ma şe e.

**47.** Ẹnyin ọmọ Israila! ẹ ranti idẹra Mi eyiti Mo ṣe fun nyin ati pe Emi ṣe ajulọ fun nyin lori gbogbo ẹda.

يَٰبَنِيٓ إِسۡرَٰٓءِيلَ ٱذۡكُرُواْ نِعۡمَتِيَ ٱلَّتِيٓ أَنۡعَمۡتُ عَلَيۡكُمۡ
وَأَنِّي فَضَّلۡتُكُمۡ عَلَى ٱلۡعَٰلَمِينَ ٤٧

**48.** Ẹ bẹru ọjọ kan, to jẹ pe ẹmi kan kò ni le ṣe anfani kan fun ẹmi keji. Bẹni A ki yio gba ipẹ ṣiṣe kan lọwọ rẹ̀, a ko si ni gba ãrọ̀ kan lọwọ rẹ̀, a ki yio si ran wọn lọwọ[1].

وَٱتَّقُواْ يَوۡمٗا لَّا تَجۡزِي نَفۡسٌ عَن نَّفۡسٖ شَيۡـٔٗا وَلَا
يُقۡبَلُ مِنۡهَا شَفَٰعَةٞ وَلَا يُؤۡخَذُ مِنۡهَا عَدۡلٞ وَلَا هُمۡ
يُنصَرُونَ ٤٨

**49.** Ẹ si ṣe iranti nigbati Awa gba nyin là lọwọ awọn enia Firiaona to nfi iya buburu jẹ nyin, o ndunbu awọn ọmọ ọkunrin nyin o si nda awọn ọmọbirin nyin si. Ninu eyi to nṣe nyin ni adanwo ti o tobi lati ọdọ Oluwa nyin.

وَإِذۡ نَجَّيۡنَٰكُم مِّنۡ ءَالِ فِرۡعَوۡنَ
يَسُومُونَكُمۡ سُوٓءَ ٱلۡعَذَابِ يُذَبِّحُونَ أَبۡنَآءَكُمۡ
وَيَسۡتَحۡيُونَ نِسَآءَكُمۡۚ وَفِي ذَٰلِكُم بَلَآءٞ
مِّن رَّبِّكُمۡ عَظِيمٞ ٤٩

**50.** Ẹ si ṣe iranti nigbati Awa pin okun si ọtọtọ fun nyin ti A si gba nyin là. A si tẹ awọn enia Firiaona ri, bẹni ẹnyin nwo o.

وَإِذۡ فَرَقۡنَا بِكُمُ ٱلۡبَحۡرَ فَأَنجَيۡنَٰكُمۡ
وَأَغۡرَقۡنَآ ءَالَ فِرۡعَوۡنَ وَأَنتُمۡ تَنظُرُونَ ٥٠

**51.** Ati nigbati A ba Musa ṣe adehun fun ogoji oru, lẹhinna ẹ tun mu ogedengbe malu (ni oluwa) lẹhin rẹ, alabosi ni nyin[2].

وَإِذۡ وَٰعَدۡنَا مُوسَىٰٓ أَرۡبَعِينَ لَيۡلَةٗ ثُمَّ ٱتَّخَذۡتُمُ
ٱلۡعِجۡلَ مِنۢ بَعۡدِهِۦ وَأَنتُمۡ ظَٰلِمُونَ ٥١

**52.** Lẹhinna A moju kuro fun nyin lẹhin eyini ki ẹ ba le ma dupẹ.

ثُمَّ عَفَوۡنَا عَنكُم مِّنۢ بَعۡدِ ذَٰلِكَ لَعَلَّكُمۡ
تَشۡكُرُونَ ٥٢

**53.** Ẹ ranti nigbati A fun Musa ni Tirà ati ipinya ki ẹnyin le ba mọna.

وَإِذۡ ءَاتَيۡنَا مُوسَى ٱلۡكِتَٰبَ وَٱلۡفُرۡقَانَ
لَعَلَّكُمۡ تَهۡتَدُونَ ٥٣

[1] Ọjọ ti ãyah yi nsọ nipa rẹ ni ọjọ Igbende.

[2] Wo suratu VII: 142 fun ifọsi wẹwẹ Ãyah yi

**54.** Ẹ si ṣe iranti nigbati Musa sọ fun awọn ijọ rẹ̀pe, ẹnyin ijọ mi, dajudaju ẹnyin ti ṣe abosi fun ara nyin nipa mimu ogedengbe malu (ni oluwa) nitorina, ẹ ronupiwada lọ si ọdọ Ẹlẹda nyin, ki ẹ si pa ara nyin. Eyini ni o dara fun nyin julọ lọdọ Ẹlẹda nyin: O si ti gba ironupiwada nyin, dajudaju On ni Olugba'ronupiwada, Alanu[1].

وَإِذْ قَالَ مُوسَىٰ لِقَوْمِهِۦ يَٰقَوْمِ إِنَّكُمْ ظَلَمْتُمْ أَنفُسَكُم بِٱتِّخَاذِكُمُ ٱلْعِجْلَ فَتُوبُوٓا۟ إِلَىٰ بَارِئِكُمْ فَٱقْتُلُوٓا۟ أَنفُسَكُمْ ذَٰلِكُمْ خَيْرٌ لَّكُمْ عِندَ بَارِئِكُمْ فَتَابَ عَلَيْكُمْ ۚ إِنَّهُۥ هُوَ ٱلتَّوَّابُ ٱلرَّحِيمُ ﴿٥٤﴾

**55.** Ẹ si ṣe iranti nigbati ẹnyin wipe: Irẹ Musa, a ki yio gba ọ gbọ ayafi ki a ri Ọlọhun ni ojukoroju. Nipa bayi, igbe àrà mu nyin, ẹ wa nwo-bọ.

وَإِذْ قُلْتُمْ يَٰمُوسَىٰ لَن نُّؤْمِنَ لَكَ حَتَّىٰ نَرَى ٱللَّهَ جَهْرَةً فَأَخَذَتْكُمُ ٱلصَّٰعِقَةُ وَأَنتُمْ تَنظُرُونَ ﴿٥٥﴾

**56.** Lẹhinna a tun ji nyin dide lẹhin iku nyin ki ẹ ba le ma dupẹ[2].

ثُمَّ بَعَثْنَٰكُم مِّنۢ بَعْدِ مَوْتِكُمْ لَعَلَّكُمْ تَشْكُرُونَ ﴿٥٦﴾

**57.** A fi ẹṣu ojo ṣiji bo nyin, A si sọ oyin-funfun ati ẹran ẹiyẹ kalẹ fun nyin, ẹ ma jẹ ninu ohun aladun ti a pese fun nyin, nwọn ko ṣe abosi fun Wa. Ṣugbọn ori ara wọn ni nwọn bo si.

وَظَلَّلْنَا عَلَيْكُمُ ٱلْغَمَامَ وَأَنزَلْنَا عَلَيْكُمُ ٱلْمَنَّ وَٱلسَّلْوَىٰ ۖ كُلُوا۟ مِن طَيِّبَٰتِ مَا رَزَقْنَٰكُمْ ۖ وَمَا ظَلَمُونَا وَلَٰكِن كَانُوٓا۟ أَنفُسَهُمْ يَظْلِمُونَ ﴿٥٧﴾

**58.** Ati nigbati Awa wipe: Ẹ wọ

وَإِذْ قُلْنَا ٱدْخُلُوا۟ هَٰذِهِ ٱلْقَرْيَةَ فَكُلُوا۟ مِنْهَا حَيْثُ

[1] Pipa ara nyin to wa ninu ãyah yi. apa kan awọn alufa oni-tafsiri tumọ rẹ si pe, Ọlọhun ni ki awọn ti ko sin ogedengbe malu pa awọn ti nwọn sin i; Ṣugbọn, apa kan sọ wipe: ero ngba nibi pipa ara yin nipe: ki gbogbo wọn to si ọna meji ki wọn ma pa ara wọn. Onka awọn ti o ku jẹ «70,000»: ẹgbẹrun lọna adọrin. Lẹhin eyi ni Oluwa da ogun yi duro fun wọn. O si jẹ «Saiidi» fun awọn toku, Osijẹ aforijin fun awọn towa laiye.

[2] Igbedide lẹhin iku ti a wi yi ki iṣe iku gan. Nigbati wọn sọ ohun ti o ju ẹnu wọn lọ ni Ọlọhun ṣe fi idagiri iku da wọn, ṣugbọn lẹhinna, Ọlọhun tun sọ wọn ji pada.

ilu yi ki ẹ ma jẹ ninu rẹ̀ ni ayekaye ti ẹ fẹ nigbẹfẹ ki ẹ si gba oju ọna wọ ilu na ni itẹriba, ki ẹ ma wipe: Tari ẹṣẹ wa kuro, Awa yio fi ori ẹṣẹ nyin ji nyin. A o si ṣe alekun (ẹsan rere) fun awọn oluṣe rere.

شِئْتُمْ رَغَدًا وَادْخُلُوا الْبَابَ سُجَّدًا وَقُولُوا
حِطَّةٌ نَّغْفِرْ لَكُمْ خَطَايَاكُمْ ۚ وَسَنَزِيدُ
الْمُحْسِنِينَ ﴿٥٨﴾

**59.** Ṣugbọn awọn ti nwọn ṣe abosi yi ọ̀rọ̀ na pada yatọ si eyiti a sọ fun wọn, nitorina, A sọ ajakalẹ̀-arun kalẹ̀ lati sanma le awọn to ṣe abosi lori nitoripe nwọn jẹ ọdẹṣẹ.

فَبَدَّلَ الَّذِينَ ظَلَمُوا قَوْلًا غَيْرَ الَّذِي قِيلَ
لَهُمْ فَأَنزَلْنَا عَلَى الَّذِينَ ظَلَمُوا رِجْزًا مِّنَ
السَّمَاءِ بِمَا كَانُوا يَفْسُقُونَ ﴿٥٩﴾

**60.** (Ẹ tun ranti) nigbati Musa nwa omi fun awọn enia rẹ̀, Awa si wipe: Fi ọpa rẹ na okuta; bẹni orisun-omi mejila si nṣan jade ninu rẹ̀, olukuluku iran si mọ ibu-mumi wọn: Ẹ jẹ, ki ẹ si mu ninu èse Ọlọhun, ki ẹ maṣe huwa ibi ni ori ilẹ̀ niti obilẹjẹ.

۞ وَإِذِ اسْتَسْقَىٰ مُوسَىٰ لِقَوْمِهِ فَقُلْنَا اضْرِب
بِّعَصَاكَ الْحَجَرَ ۖ فَانفَجَرَتْ مِنْهُ اثْنَتَا عَشْرَةَ
عَيْنًا ۖ قَدْ عَلِمَ كُلُّ أُنَاسٍ مَّشْرَبَهُمْ ۖ كُلُوا
وَاشْرَبُوا مِن رِّزْقِ اللَّهِ وَلَا تَعْثَوْا فِي
الْأَرْضِ مُفْسِدِينَ ﴿٦٠﴾

**61.** (Ẹ tun ranti) nigbati ẹnyin wipe: Irẹ Musa! awa ko le ni ifarada lori onjẹ kanṣoṣo, nitorina bẹ Oluwa rẹ fun wa ki O mu jade fun wa ninu ohun ti ilẹ̀ nhu jade bi ewebẹ rẹ̀ ati elegede rẹ̀ ati ọka rẹ̀ ati ẹwa rẹ̀ ati alubọsa rẹ̀. On wipe: Ẹnyin o ha fi eyito buru parọ eyiti o dara bi? Ẹ sọkalẹ̀ lọ si ilu kan, dajudaju ohun ti ẹnyin bere fun mbẹ nibẹ, a si mu irẹlẹ̀ ati oṣi ba wọn, nwọn si fa ibinu lati ọdọ Ọlọhun, eyini jẹ bẹ nitoripe nwọn ṣe aigbagbọ si ãyah Ọlọhun, nwọn si pa awọn annabi lai-jẹ-ori ẹtọ,

وَإِذْ قُلْتُمْ يَا مُوسَىٰ لَن نَّصْبِرَ عَلَىٰ طَعَامٍ وَاحِدٍ
فَادْعُ لَنَا رَبَّكَ يُخْرِجْ لَنَا مِمَّا تُنبِتُ الْأَرْضُ مِن
بَقْلِهَا وَقِثَّائِهَا وَفُومِهَا وَعَدَسِهَا وَبَصَلِهَا ۖ
قَالَ أَتَسْتَبْدِلُونَ الَّذِي هُوَ أَدْنَىٰ بِالَّذِي
هُوَ خَيْرٌ ۚ اهْبِطُوا مِصْرًا فَإِنَّ لَكُم مَّا سَأَلْتُمْ ۗ
وَضُرِبَتْ عَلَيْهِمُ الذِّلَّةُ وَالْمَسْكَنَةُ وَبَاءُو
بِغَضَبٍ مِّنَ اللَّهِ ۗ ذَٰلِكَ بِأَنَّهُمْ كَانُوا يَكْفُرُونَ
بِآيَاتِ اللَّهِ وَيَقْتُلُونَ النَّبِيِّينَ بِغَيْرِ الْحَقِّ ۗ
ذَٰلِكَ بِمَا عَصَوا وَّكَانُوا يَعْتَدُونَ ﴿٦١﴾

eyini jẹ bẹ nitoripe nwọn ṣe aigbọran nwọn si kọja ẹnu ala (Ọlọhun).

إِنَّ ٱلَّذِينَ ءَامَنُواْ وَٱلَّذِينَ هَادُواْ وَٱلنَّصَٰرَىٰ وَٱلصَّٰبِـِٔينَ مَنْ ءَامَنَ بِٱللَّهِ وَٱلْيَوْمِ ٱلْءَاخِرِ وَعَمِلَ صَٰلِحًا فَلَهُمْ أَجْرُهُمْ عِندَ رَبِّهِمْ وَلَا خَوْفٌ عَلَيْهِمْ وَلَا هُمْ يَحْزَنُونَ ﴿٦٢﴾

**62.** Dajudaju awọn ẹniti o gbagbọ ati awọn ti nwọn jẹ Yahudi ati awọn Nasara ati awọn Sabiawa, ẹnikẹni ti o ba gba Ọlọhun gbọ ati ọjọ ikẹhin ti o si nṣe iṣẹ rere, ẹsan wọn mbẹ fun wọn lọdọ Oluwa wọn, ki yio si ibẹru fun wọn bẹni nwọn ki yio banujẹ[1].

وَإِذْ أَخَذْنَا مِيثَٰقَكُمْ وَرَفَعْنَا فَوْقَكُمُ ٱلطُّورَ خُذُواْ مَآ ءَاتَيْنَٰكُم بِقُوَّةٍ وَٱذْكُرُواْ مَا فِيهِ لَعَلَّكُمْ تَتَّقُونَ ﴿٦٣﴾

**63.** (Ẹ tun ranti) nigbati Awa gba adehun nyin ti Awa si gbe oke[2] ga lori nyin (ti A si wipe): Ẹ gba ohun ti A fun nyin mu ṣinṣin ki ẹ si ma ranti ohun ti mbẹ ninu rẹ̀, ki ẹnyin ba le bẹru (Ọlọhun).

ثُمَّ تَوَلَّيْتُم مِّنۢ بَعْدِ ذَٰلِكَ فَلَوْلَا فَضْلُ ٱللَّهِ عَلَيْكُمْ وَرَحْمَتُهُۥ لَكُنتُم مِّنَ ٱلْخَٰسِرِينَ ﴿٦٤﴾

**64.** Lẹhinna ẹ pẹhinda lẹhin eyi; bi kò ba si õre-ajulọ Ọlọhun ti mbẹ lori nyin ni ati anu Rẹ̀ dajudaju ẹnyin iba jẹ ẹni-ofò.

وَلَقَدْ عَلِمْتُمُ ٱلَّذِينَ ٱعْتَدَوْاْ مِنكُمْ فِى ٱلسَّبْتِ

**65.** Dajudaju ẹnyin ti mọ̀ awọn ẹniti o kọja ẹnu-ala ninu nyin nipa

---

[1] Itumọ ãyah yi ni pe awọn onigbagbọ ododo ati awọn ẹlẹsin Yahudi (Jũ) ti nwọn gba ojulowo ohun ti Annabi wọn kọ wọn ati ẹlẹsin Kristiani (Kiriyo) ti nwọn gba ojulowo ohun ti Annabi Issa kọ wọn, ati awọn ẹlẹsin Sabiina tabi Sabiawa ti nwọn gba ojulowo ohun ti Annabi wọn kọ wọn pẹlu iwa rere yio ri ẹsan rere gba lọdọ Ọlọhun. Sabi-ina jẹ ẹya kan ninu awọn ẹlẹsin Kiriyo kan (Christiãns of St. John the Baptist), ni ilu Babilonia ni nwọn wà.

[2] Oke na ni oke sinai (Turu's-Sinai) Itumọ gbigbe oke ga kọja wọn ni pe, ni isalẹ oke yi ni nwọn pagọ si nigbati Ọlọhun nba wọn da majẹmu lati ọdọ Musa.

فَقُلۡنَا لَهُمۡ كُونُواْ قِرَدَةً خَٰسِـِٔينَ ٦٥

Ọjọ-Isimi; nitorina Awa si wi fun wọn pe: Ẹ da ọbọ, ẹni ẹsin ati irira[1].

فَجَعَلۡنَٰهَا نَكَٰلٗا لِّمَا بَيۡنَ يَدَيۡهَا وَمَا خَلۡفَهَا وَمَوۡعِظَةٗ لِّلۡمُتَّقِينَ ٦٦

**66.** A si ṣe ni arikọgbọn fun awọn ti o ṣoju rẹ̀ ati awọn ti o tẹle ati ikilọ fun awọn olubẹru (Ọlọhun).

وَإِذۡ قَالَ مُوسَىٰ لِقَوۡمِهِۦٓ إِنَّ ٱللَّهَ يَأۡمُرُكُمۡ أَن تَذۡبَحُواْ بَقَرَةٗۖ قَالُوٓاْ أَتَتَّخِذُنَا هُزُوٗاۖ قَالَ أَعُوذُ بِٱللَّهِ أَنۡ أَكُونَ مِنَ ٱلۡجَٰهِلِينَ ٦٧

**67.** (Ẹ tun ranti) nigbati Musa wi fun awọn enia rẹ̀ pe: Dajudaju Ọlọhun paṣẹ fun nyin pe ki ẹ pa abo-màlû kan[2]; nwọn wipe: Iwọ ha nfi wa ṣe ẹ̀fẹ̀ ni bi? O wipe: Emi wa iṣọri lọdọ Ọlọhun pe ki emi jẹ ara awọn ope.

قَالُواْ ٱدۡعُ لَنَا رَبَّكَ يُبَيِّن لَّنَا مَا هِيَۚ قَالَ إِنَّهُۥ يَقُولُ إِنَّهَا بَقَرَةٞ لَّا فَارِضٞ وَلَا بِكۡرٌ عَوَانُۢ بَيۡنَ ذَٰلِكَۖ فَٱفۡعَلُواْ مَا تُؤۡمَرُونَ ٦٨

**68.** Nwọn wipe: Bawa bẹ Oluwa rẹ ki O fi ye wa, ewo ni. On (Musa) wipe: Dajudaju On (Ọlọhun) wipe: Abo-malu ni, ti ki iṣe ogbologbo ti ki si iṣe ọdọ, eyiti mbẹ larin mejẽji yi ni; nitorina ki ẹ ṣe ohun ti a pa laṣẹ fun nyin.

قَالُواْ ٱدۡعُ لَنَا رَبَّكَ يُبَيِّن لَّنَا مَا لَوۡنُهَاۚ قَالَ إِنَّهُۥ يَقُولُ إِنَّهَا بَقَرَةٞ صَفۡرَآءُ فَاقِعٞ لَّوۡنُهَا تَسُرُّ ٱلنَّٰظِرِينَ ٦٩

**69.** Nwọn wipe: Ba wa bẹ Oluwa rẹ ki O fi ye wa, kini awọ rẹ ti ri. O (Musa) wipe: Dajudaju O (Ọlọhun) wipe: Abo malu ni,

---

[1] As-Sabtu ni ọjọ Satide (Saturday) on ni ọjọ isinmi awọn Yahudi atipe on ni ọjọ Isimi ti Annabi Issa na ti o si fi kọ awọn ọmọ-ẹhin rẹ̀. Nwọn sọ ọjọ Sọnde (Sunday) ti iṣe ti awọn ti nwọn nbọ orùn ni ilu Romu di isimi dipo Satide lẹhin ọdunrun ọdun ti Jesu ti kuro laiye.

[2] Idi ti Ọlọhun fi sọ pe ki nwọn pa iru malu yi ni pe, gẹgẹbi a ti ka nipa ere ogedengbe malu oni-wura ti awọn ọmọ Israila sọ di oriṣa ti nwọn nbọ; ifẹran oriṣa yi mu wọn lati ma kẹ awọn malu ti o ni awọ bi wura ati lati sọ wọn di ohun akunlẹbo gẹgẹbi ayah 93 ti sọ pe nwọn ti mu ifẹ isin Ogedengbe malu yi. Nitorina ni Ọlọhun ṣe sọ pe ki nwọn pa iru malu yi, ki ifẹ malu bibọ le kuro lọkan wọn.

alawọ iyeye ti o mọ, awọ rẹ a ma wu awọn ti nwo o.

**70.** Nwọn wipe: Ba wa bẹ Oluwa rẹ ki O fi ye wa, ewo ni, dajudaju awọn abo-malu na jọra loju wa, dajudaju awa, bi Ọlọhun ba fẹ a o di ẹniti o mọna.

قَالُوا ادْعُ لَنَا رَبَّكَ يُبَيِّن لَّنَا مَا هِيَ إِنَّ الْبَقَرَ تَشَابَهَ
عَلَيْنَا وَإِنَّا إِن شَاءَ اللَّهُ لَمُهْتَدُونَ ﴿٧٠﴾

**71.** O (Musa) wipe: Dajudaju O (Ọlọhun) wipe: Abo malu ni ti ki işe malu yẹpẹrẹ ti nroko, ti kò si wọn omi si oko, ti o ni alafia ti kò ni abuku kan lara, Nwọn wipe: Nisiyi ni iwọ mu ododo wa; nitorina nwọn si pa a şugbọn nwọn fẹrẹ ma şe e.

قَالَ إِنَّهُ يَقُولُ إِنَّهَا بَقَرَةٌ لَّا ذَلُولٌ تُثِيرُ الْأَرْضَ
وَلَا تَسْقِي الْحَرْثَ مُسَلَّمَةٌ لَّا شِيَةَ فِيهَا قَالُوا
الْآنَ جِئْتَ بِالْحَقِّ فَذَبَحُوهَا وَمَا كَادُوا
يَفْعَلُونَ ﴿٧١﴾

**72.** Ẹ tun ranti nigbati ẹnyin pa ẹmi kan, ti ẹ si nti i si ara nyin, bẹni Ọlọhun si ni olufihan ohun ti ẹ fi pamọ.

وَإِذْ قَتَلْتُمْ نَفْسًا فَادَّارَأْتُمْ فِيهَا وَاللَّهُ مُخْرِجٌ
مَّا كُنتُمْ تَكْتُمُونَ ﴿٧٢﴾

**73.** Nitorina A wipe: Ẹ lu u (oku na) pẹlu apakan rẹ; bayi ni Ọlọhun şe nsọ oku di aye, O si fi awọn ãyah Rẹ han nyin ki ẹnyin ba le şe lakaye.

فَقُلْنَا اضْرِبُوهُ بِبَعْضِهَا كَذَلِكَ يُحْيِي اللَّهُ الْمَوْتَى
وَيُرِيكُمْ آيَاتِهِ لَعَلَّكُمْ تَعْقِلُونَ ﴿٧٣﴾

**74.** Lẹhinna ọkàn nyin si le lẹhin eyi ni, o si dabi awọn apata tabi o le ju u lọ; dajudaju o si mbẹ ninu awọn apata na ti odo nṣàn lati inu rẹ jade, dajudaju eyiti o nsan si nbẹ ninu wọn ti omi nṣàn jade lati inu rẹ, dajudaju o si mbẹ ninu wọn ti nwo lulẹ fun ibẹru Ọlọhun, bẹni Ọlọhun ki işe onigbagbe nipa ohun ti ẹnyin nşe.

ثُمَّ قَسَتْ قُلُوبُكُم مِّن بَعْدِ ذَلِكَ فَهِيَ كَالْحِجَارَةِ
أَوْ أَشَدُّ قَسْوَةً وَإِنَّ مِنَ الْحِجَارَةِ لَمَا يَتَفَجَّرُ
مِنْهُ الْأَنْهَارُ وَإِنَّ مِنْهَا لَمَا يَشَّقَّقُ فَيَخْرُجُ
مِنْهُ الْمَاءُ وَإِنَّ مِنْهَا لَمَا يَهْبِطُ مِنْ خَشْيَةِ اللَّهِ
وَمَا اللَّهُ بِغَافِلٍ عَمَّا تَعْمَلُونَ ﴿٧٤﴾

**75.** Njẹ ẹnyin ha ro pe nwọn yio gba nyin gbọ nigbati o jẹ pe dajudaju apakan ninu wọn ngbọ ọ̀rọ Ọlọhun, lẹhinna nwọn a yi i pada, lẹhin igbati o ba ti ye wọn, bẹni awọn na mọ̀.

۞ أَفَتَطْمَعُونَ أَن يُؤْمِنُوا لَكُمْ وَقَدْ كَانَ فَرِيقٌ مِّنْهُمْ يَسْمَعُونَ كَلَامَ اللَّهِ ثُمَّ يُحَرِّفُونَهُ مِن بَعْدِ مَا عَقَلُوهُ وَهُمْ يَعْلَمُونَ ﴿٧٥﴾

**76.** Nigbati nwọn ba pade awọn onigbagbọ ododo nwọn a wipe: Awa gbagbọ, nigbati o ba si ku awọn nikan pẹlu ara wọn, Nwọn a wipe: Ṣe ẹ nba wọn sọrọ nipa ohun ti Ọlọhun ti ṣipaya fun nyin ni ki nwọn le fi ba nyin jiyan niwaju Oluwa nyin? Ẹ kò ṣe lakaye ni?

وَإِذَا لَقُوا الَّذِينَ آمَنُوا قَالُوا آمَنَّا وَإِذَا خَلَا بَعْضُهُمْ إِلَىٰ بَعْضٍ قَالُوا أَتُحَدِّثُونَهُم بِمَا فَتَحَ اللَّهُ عَلَيْكُمْ لِيُحَاجُّوكُم بِهِ عِندَ رَبِّكُمْ أَفَلَا تَعْقِلُونَ ﴿٧٦﴾

**77.** Nwọn kò ha mọ̀ pe Ọlọhun mọ ohun ti nwọn fi npamọ ati ohun ti nwọn fihan si gbangba.

أَوَلَا يَعْلَمُونَ أَنَّ اللَّهَ يَعْلَمُ مَا يُسِرُّونَ وَمَا يُعْلِنُونَ ﴿٧٧﴾

**78.** O mbẹ ninu wọn ti nwọn jẹ òpè ti nwọn kò mọ Tirà bikoṣe agbọsọ, nwọn kò si jẹ nkankan, afi alarosọ.

وَمِنْهُمْ أُمِّيُّونَ لَا يَعْلَمُونَ الْكِتَابَ إِلَّا أَمَانِيَّ وَإِنْ هُمْ إِلَّا يَظُنُّونَ ﴿٧٨﴾

**79.** Nitorina egbe ni fun awọn ẹniti nfi ọwọ wọn kọ tira, lẹhinna ti wọn sọ pe: ọdọ Ọlọhun ni eyi ti wa; ki wọn ba le ta a ni iye owo diẹ kan. Nitorina egbe ni fun wọn fun ohun ti ọwọ wọn kọ silẹ̀, egbe si ni fun wọn pẹlu fun ohun ti wọn ṣe nişẹ.

فَوَيْلٌ لِّلَّذِينَ يَكْتُبُونَ الْكِتَابَ بِأَيْدِيهِمْ ثُمَّ يَقُولُونَ هَٰذَا مِنْ عِندِ اللَّهِ لِيَشْتَرُوا بِهِ ثَمَنًا قَلِيلًا فَوَيْلٌ لَّهُم مِّمَّا كَتَبَتْ أَيْدِيهِمْ وَوَيْلٌ لَّهُم مِّمَّا يَكْسِبُونَ ﴿٧٩﴾

**80.** Nwọn si sọ pe: Ina kò le fọwọkan wa bikoṣe fun ọjọ to ni onka kan. Sọ pe: Ẹnyin ha ti ri adeun kan gba lati ọdọ Ọlọhun ni?

وَقَالُوا لَن تَمَسَّنَا النَّارُ إِلَّا أَيَّامًا مَّعْدُودَةً قُلْ أَتَّخَذْتُمْ عِندَ اللَّهِ عَهْدًا فَلَن يُخْلِفَ اللَّهُ عَهْدَهُ أَمْ تَقُولُونَ عَلَى اللَّهِ

Ọlọhun ki nyi adeun Rẹ̀ pada. Tabi ẹ nsọ ohun ti ẹ kò mò mọ Ọlọhun ni?

مَا لَا تَعۡلَمُونَ ٨٠

**81.** Bẹni, ẹnikẹni to ba ṣe iṣẹ ibi kan ti awọn ẹṣẹ si yi ka, awọn wọnyi ero ina ni wọn, nwọn yio si ma gbe inu rẹ̀ lailai.

بَلَىٰ مَن كَسَبَ سَيِّئَةً وَأَحَٰطَتۡ بِهِۦ
خَطِيٓـَٔتُهُۥ فَأُوْلَـٰٓئِكَ أَصۡحَٰبُ ٱلنَّارِۖ هُمۡ
فِيهَا خَٰلِدُونَ ٨١

**82.** Awọn ti o jẹ onigbagbọ ododo to si nṣe rere, awọn wọnyi ero ọgba idẹra ni wọn, nwọn yio si ma gbe inu rẹ̀ lailai.

وَٱلَّذِينَ ءَامَنُواْ وَعَمِلُواْ ٱلصَّـٰلِحَٰتِ أُوْلَـٰٓئِكَ
أَصۡحَٰبُ ٱلۡجَنَّةِۖ هُمۡ فِيهَا خَٰلِدُونَ ٨٢

**83.** Ẹ tun ṣe iranti nigbati Awa gba adeun awọn ọmọ Israila pe, ẹ maṣe ma sin (nkọkan miran) bikoṣe Ọlọhun (kanṣoṣo), ki ẹ si mã ṣe rere si awọn obi (nyin) mejẽji ati awọn ibatan (nyin) ati awọn ọmọ-orukan ati awọn talaka, ki ẹ si mã ba awọn enia sọrọ rere, ki ẹ si mã kirun dede, ki ẹ si mã yan saka. Lẹhinna ẹ pẹhinda ayafi diẹ ninu nyin, ẹnyin si ṣẹri.

وَإِذۡ أَخَذۡنَا مِيثَٰقَ بَنِيٓ إِسۡرَٰٓءِيلَ لَا تَعۡبُدُونَ
إِلَّا ٱللَّهَ وَبِٱلۡوَٰلِدَيۡنِ إِحۡسَانٗا وَذِي ٱلۡقُرۡبَىٰ
وَٱلۡيَتَٰمَىٰ وَٱلۡمَسَٰكِينِ وَقُولُواْ لِلنَّاسِ
حُسۡنٗا وَأَقِيمُواْ ٱلصَّلَوٰةَ وَءَاتُواْ ٱلزَّكَوٰةَ
ثُمَّ تَوَلَّيۡتُمۡ إِلَّا قَلِيلٗا مِّنكُمۡ
وَأَنتُم مُّعۡرِضُونَ ٨٣

**84.** Ẹ tun ranti nigbati a gba adeun nyin[1] pe ki ẹ maṣe da ẹjẹ nyin silẹ̀ bẹni ki ẹ ma si ṣe le ara nyin jade kuro ninu ile nyin; lẹhinna ẹ gba bẹ, ẹnyin si jẹri si i.

وَإِذۡ أَخَذۡنَا مِيثَٰقَكُمۡ لَا تَسۡفِكُونَ دِمَآءَكُمۡ
وَلَا تُخۡرِجُونَ أَنفُسَكُم مِّن دِيَٰرِكُمۡ ثُمَّ
أَقۡرَرۡتُمۡ وَأَنتُمۡ تَشۡهَدُونَ ٨٤

---

[1] Majẹmu ti a tọka si nihin ni eyiti annabi Muhammadu ba awọn Yahudi ṣe nigbati o de Madina. Ninu iwe adeun yi awọn Musulumi ati awọn Yahudi jijọ gba lati ma ṣe gbe ijà ko ara wọn ati lati ma dabo bo ara wọn kuro lọwọ ọta ode. Ṣugbọn gẹgẹbi ãyah 85 ti wi, awọn Yahudi gbẹhin lọ padi pọ mọ awọn Kuraiṣawa ti o gbe ogun ti Madina.

**85.** Lẹhinna ẹnyin yi na ni ẹ npa ara nyin ti ẹ si nle apakan ninu nyin jade kuro ninu ile wọn, ti ẹ ṣe atilẹhin (fun awọn ọta) le wọn lori niti ẹṣẹ ati abosi. (Ṣugbọn) bi nwọn ba wa ba nyin bi ẹru, ẹnyin yio ra wọn pada, nigbati o jẹ pe, lile wọn jade papa, a ti ṣe e lẽwọ fun nyin. Ṣe ẹ wa gba apakan tira gbọ, ẹ si ṣaigbagbọ si apakan? Kosi ẹsan kan fun ẹni to ba ṣe eyi ninu nyin bikoṣe abuku ni igbesi aiye yi ati pe ni ọjọ ajinde a o da wọn pada lọ si inù iyà to le koko julọ. Ọlọhun ki iṣe onigbagbe nipa ohun ti ẹ nṣe.

ثُمَّ أَنتُمْ هَٰٓؤُلَآءِ تَقْتُلُونَ أَنفُسَكُمْ وَتُخْرِجُونَ فَرِيقًا مِّنكُم مِّن دِيَٰرِهِمْ تَظَٰهَرُونَ عَلَيْهِم بِٱلْإِثْمِ وَٱلْعُدْوَٰنِ وَإِن يَأْتُوكُمْ أُسَٰرَىٰ تُفَٰدُوهُمْ وَهُوَ مُحَرَّمٌ عَلَيْكُمْ إِخْرَاجُهُمْ ۚ أَفَتُؤْمِنُونَ بِبَعْضِ ٱلْكِتَٰبِ وَتَكْفُرُونَ بِبَعْضٍ ۚ فَمَا جَزَآءُ مَن يَفْعَلُ ذَٰلِكَ مِنكُمْ إِلَّا خِزْىٌ فِى ٱلْحَيَوٰةِ ٱلدُّنْيَا ۖ وَيَوْمَ ٱلْقِيَٰمَةِ يُرَدُّونَ إِلَىٰٓ أَشَدِّ ٱلْعَذَابِ ۗ وَمَا ٱللَّهُ بِغَٰفِلٍ عَمَّا تَعْمَلُونَ ﴿٨٥﴾

**86.** Awọn wọnyi ni awọn ẹniti o fi ọrun ra aiye, nitorina, a ki yio mù iyà wọn fuyẹ fun wọn bẹ si ni a ki yio si ran wọn lọwọ.

أُو۟لَٰٓئِكَ ٱلَّذِينَ ٱشْتَرَوُا۟ ٱلْحَيَوٰةَ ٱلدُّنْيَا بِٱلْءَاخِرَةِ ۖ فَلَا يُخَفَّفُ عَنْهُمُ ٱلْعَذَابُ وَلَا هُمْ يُنصَرُونَ ﴿٨٦﴾

**87.** Dajudaju Awa fun Musa ni Tirà na Awa si fi awọn ojiṣẹ tẹlẹ ara wọn lẹhin rẹ̀ A si fun Isa ọmọ Mariyama ni alaye ọ̀rọ to han, a si fi ẹmi mimọ ran a lọwọ[1]. O ha le jẹ pe igbakigba ti ojiṣẹ kan ba wa ba nyin pẹlu ohun ti ọkan nyin ko fẹ ni ẹ o ma ṣe igberaga? tobẹ ti ẹnyin fi npe apakan ni opurọ (ninu wọn), ti ẹ si npa apakan.

وَلَقَدْ ءَاتَيْنَا مُوسَى ٱلْكِتَٰبَ وَقَفَّيْنَا مِنۢ بَعْدِهِۦ بِٱلرُّسُلِ ۖ وَءَاتَيْنَا عِيسَى ٱبْنَ مَرْيَمَ ٱلْبَيِّنَٰتِ وَأَيَّدْنَٰهُ بِرُوحِ ٱلْقُدُسِ ۗ أَفَكُلَّمَا جَآءَكُمْ رَسُولٌۢ بِمَا لَا تَهْوَىٰٓ أَنفُسُكُمُ ٱسْتَكْبَرْتُمْ فَفَرِيقًا كَذَّبْتُمْ وَفَرِيقًا تَقْتُلُونَ ﴿٨٧﴾

**88.** Nwọn si wipe: Ebibo bo ọkan wa. Bẹkọ, Ọlọhun ti ṣẹbi le

وَقَالُوا۟ قُلُوبُنَا غُلْفٌۢ ۚ بَلْ لَّعَنَهُمُ ٱللَّهُ بِكُفْرِهِمْ

[1] Ẹmi Mimọ ti Al-Kurani ntọka si ni Malaika ti Ọlọhun ran si awọn ojiṣe Rẹ̀.

فَقَلِيلًا مَّا يُؤْمِنُونَ ﴿٨٨﴾

wọn ni nitori aigbagbọ wọn; nipa bayi, igbagbọ wọn kere pupọ.

وَلَمَّا جَاءَهُمْ كِتَٰبٌ مِّنْ عِندِ ٱللَّهِ مُصَدِّقٌ لِّمَا مَعَهُمْ وَكَانُوا۟ مِن قَبْلُ يَسْتَفْتِحُونَ عَلَى ٱلَّذِينَ كَفَرُوا۟ فَلَمَّا جَاءَهُم مَّا عَرَفُوا۟ كَفَرُوا۟ بِهِۦ ۚ فَلَعْنَةُ ٱللَّهِ عَلَى ٱلْكَٰفِرِينَ ﴿٨٩﴾

**89.** Nigbati Tirà kan de wa ba wọn lati ọdọ Ọlọhun ti o njẹri si ohun ti o wa pẹlu wọn, bẹni niṣaju wọn ti jẹ ẹniti ntọrọ iṣẹgun lori awọn ẹniti o jẹ alaigbagbọ, ṣugbọn nigbati ohun ti wọn mọ̀ (ti wọn ti nreti) de wa ba wọn, nwọn kọ ọ. Nitorina, ibi Ọlọhun mbẹ lori awọn alaigbagbọ.

بِئْسَمَا ٱشْتَرَوْا۟ بِهِۦٓ أَنفُسَهُمْ أَن يَكْفُرُوا۟ بِمَآ أَنزَلَ ٱللَّهُ بَغْيًا أَن يُنَزِّلَ ٱللَّهُ مِن فَضْلِهِۦ عَلَىٰ مَن يَشَاءُ مِنْ عِبَادِهِۦ ۖ فَبَاءُو بِغَضَبٍ عَلَىٰ غَضَبٍ ۚ وَلِلْكَٰفِرِينَ عَذَابٌ مُّهِينٌ ﴿٩٠﴾

**90.** Ibi ni ohun ti nwọn fi ẹmi wọn ra, on ni pe wọn ṣaigbagbọ si ohun ti Ọlọhun sọ̀kalẹ̀ niti ilara pe Ọlọhun sọ ore ajulọ Rẹ̀ kalẹ̀ fun ẹniti o wu U ninu awọn ẹrusin Rẹ̀, nwọn fa ibinu lori ibinu, iya ti nrẹ ni silẹ̀ si mbẹ fun awọn alaigbagbọ.

وَإِذَا قِيلَ لَهُمْ ءَامِنُوا۟ بِمَآ أَنزَلَ ٱللَّهُ قَالُوا۟ نُؤْمِنُ بِمَآ أُنزِلَ عَلَيْنَا وَيَكْفُرُونَ بِمَا وَرَاءَهُۥ وَهُوَ ٱلْحَقُّ مُصَدِّقًا لِّمَا مَعَهُمْ ۗ قُلْ فَلِمَ تَقْتُلُونَ أَنۢبِيَاءَ ٱللَّهِ مِن قَبْلُ إِن كُنتُم مُّؤْمِنِينَ ﴿٩١﴾

**91.** Nigbati a ba si wi fun wọn pe ẹ gba ohun ti Ọlọhun sọkalẹ gbọ, nwọn a wipe: Awa gba ohun ti a sọ̀kalẹ̀ funwa gbọ. Nwọn si kọ̀ ohun to wa lẹhin rẹ̀, bẹ si ni on ni ododo to njẹri si ohun ti mbẹ pẹlu wọn. Wipe: Ẽhaṣe nigbana ti ẹ fi npa awọn Annabi Ọlọhun niṣaju bi ẹnyin ba jẹ onigbagbọ ododo?

۞ وَلَقَدْ جَاءَكُم مُّوسَىٰ بِٱلْبَيِّنَٰتِ ثُمَّ ٱتَّخَذْتُمُ ٱلْعِجْلَ مِنۢ بَعْدِهِۦ وَأَنتُمْ ظَٰلِمُونَ ﴿٩٢﴾

**92.** Ni dajudaju Annabi Musa mu idi-ọrọ ti o yanju wa ba nyin, lẹhinna ni ẹnyin mu ogedengbe malu (ni oluwa) lẹhin rẹ̀, ẹnyin si jẹ alabosi.

**93.** Atipe nigbati Awa ṣe majẹmu pẹlu nyin ti A si gbe oke ga kọja nyin; Ẹ gba ohun ti A fi fun yin mu ṣinṣin ki ẹ si gbọ ọ̀rọ̀. Nwọn wipe: Awa gbọ, awa kò gba, (nipa bayi) a mu ọkan wọn mu ifẹ ogedegbe malu yi nitori aigbagbọ. Wipe: Ibi ni ohun ti igbagbọ nyin nforo nyin si, bi ẹnyin ba jẹ onigbagbọ (ododo).

وَإِذْ أَخَذْنَا مِيثَٰقَكُمْ وَرَفَعْنَا فَوْقَكُمُ ٱلطُّورَ خُذُوا۟ مَآ ءَاتَيْنَٰكُم بِقُوَّةٍ وَٱسْمَعُوا۟ ۖ قَالُوا۟ سَمِعْنَا وَعَصَيْنَا وَأُشْرِبُوا۟ فِى قُلُوبِهِمُ ٱلْعِجْلَ بِكُفْرِهِمْ ۚ قُلْ بِئْسَمَا يَأْمُرُكُم بِهِۦٓ إِيمَٰنُكُمْ إِن كُنتُم مُّؤْمِنِينَ ٩٣

**94.** Wipe ti o ba ṣe pe ti nyin nikan ni ile ikẹhin ti mbẹ ni ọdọ Ọlọhun ti kosi ti awọn enia kan nibẹ, njẹ ẹ tọrọ iku ti ẹ ba jẹ olododo.

قُلْ إِن كَانَتْ لَكُمُ ٱلدَّارُ ٱلْءَاخِرَةُ عِندَ ٱللَّهِ خَالِصَةً مِّن دُونِ ٱلنَّاسِ فَتَمَنَّوُا۟ ٱلْمَوْتَ إِن كُنتُمْ صَٰدِقِينَ ٩٤

**95.** Nwọn ko ni tọrọ iku lailai nitori ohun ti ọwọ wọn ti ti ṣiwaju, Ọlọhun si mọ awọn alabosi[1].

وَلَن يَتَمَنَّوْهُ أَبَدًۢا بِمَا قَدَّمَتْ أَيْدِيهِمْ ۗ وَٱللَّهُ عَلِيمٌۢ بِٱلظَّٰلِمِينَ ٩٥

**96.** Dajudaju iwọ yio ri pe awọn ni oni ojukokoro ju gbogbo enia lọ fun nkan aiye ati ju awọn abọriṣa lọ, ọkọkan ninu wọn ni o nfẹ ki A fun wọn ni ẹgbẹrun ọdun lo ni aiye, bẹ ki A fun wọn ni ẹmi lo kò le mu wọn bọ ninu iya, Ọlọhun ni Oluri gbogbo ohun ti wọn nṣe[2].

وَلَتَجِدَنَّهُمْ أَحْرَصَ ٱلنَّاسِ عَلَىٰ حَيَوٰةٍ وَمِنَ ٱلَّذِينَ أَشْرَكُوا۟ ۚ يَوَدُّ أَحَدُهُمْ لَوْ يُعَمَّرُ أَلْفَ سَنَةٍ وَمَا هُوَ بِمُزَحْزِحِهِۦ مِنَ ٱلْعَذَابِ أَن يُعَمَّرَ ۗ وَٱللَّهُ بَصِيرٌۢ بِمَا يَعْمَلُونَ ٩٦

**97.** Wipe: Ẹniyiowu ti o ba jẹ ọta

قُلْ مَن كَانَ عَدُوًّا لِّجِبْرِيلَ فَإِنَّهُۥ نَزَّلَهُۥ

[1] Nwọn ko tọrọ iku nitori wọn mọ ohun ti awọn ti ti ṣiwaju ni iṣẹ buburu.

[2] Ohun ti awọn Yahudi fi fẹran aiye yi ju ọrun lọ ni pe nwọn gba pe ọjọ a jinde mbẹ, ṣugbọn nwọn ko ṣe iṣẹ rere, ẹru ọrun si mba wọn; Yatọ si awọn keferi alaigbagbọ ti ko gba ọjọ ajinde gbọ, ki nwọn jẹ, ki nwọn mu nikan ni nwọn mọ.

Jibrila nitoripe dajudaju on na ni o sọ ọ kalẹ̀ si ọkan rẹ pẹlu aṣẹ Ọlọhun, eyi ti o jẹri si ohun ti o ṣiwaju rẹ̀, amọna ati iro idunnu fun awọn onigbagbọ.

عَلَىٰ قَلْبِكَ بِإِذْنِ ٱللَّهِ مُصَدِّقًا لِّمَا بَيْنَ
يَدَيْهِ وَهُدًى وَبُشْرَىٰ لِلْمُؤْمِنِينَ ﴿٩٧﴾

**98.** Ẹniyiowu ti o jẹ ọta Ọlọhun ati awọn malaika Rẹ̀, ati awọn ojiṣẹ Rẹ̀ ati Jibrila ati Mikaila, njẹ dajudaju Ọlọhun jẹ ọta awọn alaigbagbọ[1].

مَن كَانَ عَدُوًّا لِّلَّهِ وَمَلَٰٓئِكَتِهِۦ
وَرُسُلِهِۦ وَجِبْرِيلَ وَمِيكَىٰلَ
فَإِنَّ ٱللَّهَ عَدُوٌّ لِّلْكَٰفِرِينَ ﴿٩٨﴾

**99.** Dajudaju Awa ti sọ awọn ãyah ti o yanju kalẹ fun ọ, ẹnikan ki yio ṣe aigbagbọ si i, bikoṣe awọn ẹlẹṣẹ.

وَلَقَدْ أَنزَلْنَآ إِلَيْكَ ءَايَٰتٍۭ بَيِّنَٰتٍ ۖ
وَمَا يَكْفُرُ بِهَآ إِلَّا ٱلْفَٰسِقُونَ ﴿٩٩﴾

**100.** O ha le jẹ pe nigbakigba ti nwọn ba ṣe majẹmu kan, ijọ kan ninu wọn a pa a ti, ṣugbọn ọpọlọpọ wọn kò ni igbagbọ.

أَوَكُلَّمَا عَٰهَدُوا۟ عَهْدًا نَّبَذَهُۥ فَرِيقٌ مِّنْهُم ۚ
بَلْ أَكْثَرُهُمْ لَا يُؤْمِنُونَ ﴿١٠٠﴾

**101.** Ati nigbati ojiṣẹ kan lati ọdọ Ọlọhun de wa ba wọn ti o njẹri si ohun ti nbẹ pẹlu wọn, apakan awọn ti a ti fun ni tirà, gbe tirà Ọlọhun si ẹhin wọn bi ẹnipe nwọn kò mọ.

وَلَمَّا جَآءَهُمْ رَسُولٌ مِّنْ عِندِ ٱللَّهِ
مُصَدِّقٌ لِّمَا مَعَهُمْ نَبَذَ فَرِيقٌ مِّنَ ٱلَّذِينَ
أُوتُوا۟ ٱلْكِتَٰبَ كِتَٰبَ ٱللَّهِ وَرَآءَ
ظُهُورِهِمْ كَأَنَّهُمْ لَا يَعْلَمُونَ ﴿١٠١﴾

**102.** Nwọn si tẹlẹ ohun ti awọn eṣu ka mọ ijọba Sulaimana ni ẹṣẹ, bẹni Sulaimana ko ṣe aigbagbọ, ṣugbọn awọn eṣu ni nwọn ṣe aigbagbọ, ti nwọn nkọ awọn enia ni idan ati ohun ti a sọkalẹ̀ fun

وَٱتَّبَعُوا۟ مَا تَتْلُوا۟ ٱلشَّيَٰطِينُ عَلَىٰ مُلْكِ سُلَيْمَٰنَ ۖ
وَمَا كَفَرَ سُلَيْمَٰنُ وَلَٰكِنَّ ٱلشَّيَٰطِينَ
كَفَرُوا۟ يُعَلِّمُونَ ٱلنَّاسَ ٱلسِّحْرَ وَمَآ أُنزِلَ
عَلَى ٱلْمَلَكَيْنِ بِبَابِلَ هَٰرُوتَ وَمَٰرُوتَ ۚ
وَمَا يُعَلِّمَانِ مِنْ أَحَدٍ حَتَّىٰ يَقُولَآ إِنَّمَا نَحْنُ

---

[1] Gbogbo awọn ti o ba kọ awọn Malaika Ọlọhun bi ti awọn Yahudi fi ọwọ wọn mu Ọlọhun ni ọta ni, nitori ẹniti o ba da oju ọta kọ ẹniti o ba ju u lọ nwa iya fun ara rẹ ni.

فِتْنَةٌ فَلَا تَكْفُرْ فَيَتَعَلَّمُونَ مِنْهُمَا مَا يُفَرِّقُونَ بِهِۦ بَيْنَ ٱلْمَرْءِ وَزَوْجِهِۦ وَمَا هُم بِضَآرِّينَ بِهِۦ مِنْ أَحَدٍ إِلَّا بِإِذْنِ ٱللَّهِ وَيَتَعَلَّمُونَ مَا يَضُرُّهُمْ وَلَا يَنفَعُهُمْ وَلَقَدْ عَلِمُوا۟ لَمَنِ ٱشْتَرَىٰهُ مَا لَهُۥ فِى ٱلْءَاخِرَةِ مِنْ خَلَٰقٍ وَلَبِئْسَ مَا شَرَوْا۟ بِهِۦٓ أَنفُسَهُمْ لَوْ كَانُوا۟ يَعْلَمُونَ ﴿١٠٢﴾

malaika mejẽji Haruta ati Maruta ni (ilu) Babila atipe nwọn ko ni fi kọ ẹnikẹni ayafi ki awọn mejẽji wipe, adanwo ni awa jẹ maṣe ṣe aigbagbọ. Ṣugbọn nwọn nkọ lati ọdọ awọn mejẽji ohun ti nwọn ma nfi ṣe ipinya larin ọkọ ati aya rẹ̀. Bẹni nwọn kò le fi ṣe ipalara fun ẹnikankan ayafi pẹlu aṣẹ Ọlọhun; nwọn nkọ awọn ohun ti o ma ṣe ipalara fun wọn ti kò ni ṣe wọn ni anfani, dajudaju nwọn si mọ̀ pe ẹniti o ba ra a ki yio si ipin (rere) kan fun u ni ọjọ ikẹhin ibi si ni ohun ti nwọn ta ẹmi wọn fun bi o ba ṣe pe nwọn mọ̀ ni[1].

وَلَوْ أَنَّهُمْ ءَامَنُوا۟ وَٱتَّقَوْا۟ لَمَثُوبَةٌ مِّنْ عِندِ ٱللَّهِ خَيْرٌ لَّوْ كَانُوا۟ يَعْلَمُونَ ﴿١٠٣﴾

**103.** Bi o ba ṣe pe nwọn gbagbọ ti nwọn si bẹru Ọlọhun, dajudaju ẹsan ti nwọn ko ba ri gba lati ọdọ Ọlọhun iba dara julọ, ti o ba ṣe pe nwọn mọ̀ ni.

يَٰٓأَيُّهَا ٱلَّذِينَ ءَامَنُوا۟ لَا تَقُولُوا۟ رَٰعِنَا وَقُولُوا۟ ٱنظُرْنَا وَٱسْمَعُوا۟ وَلِلْكَٰفِرِينَ عَذَابٌ أَلِيمٌ ﴿١٠٤﴾

**104.** Ẹnyin onigbagbọ, ẹ maṣe pe ede «Raina» ẹ ba sọ pe «Unsurna» ki ẹ si tẹ'ti silẹ̀, Ìyà ẹlẹta ero si mbẹ fun awọn ti ko gbagbọ.

مَّا يَوَدُّ ٱلَّذِينَ كَفَرُوا۟ مِنْ أَهْلِ ٱلْكِتَٰبِ

**105.** Awọn ti nṣe aigbagbọ ninu

[1] Awọn Yahudi bẹrẹ ibajẹ ti nwọn ṣe ni asiko ijọba Sulaimana si Annabi Muhammadu. gẹgẹbi ọlọtẹ̀ nwọn ni ami kan ti wọn nlo bi ti alawo ti nwọn fi da ijọba annabi Sulaimana ru, irufẹ ọtẹ bayi ni nwọn di si Annabi Muhammadu nipa ki nwọn ni awọn gbagbọ ki nwọn ma gbagbọ, nwọn si bọ si arin awọn onigbagbọ lati se jamba fun awọn onigbagbọ ododo. Ọlọhun ni gẹgẹbi awọn ọlọtẹ igba annabi sulaimana ti pofo iṣẹ wọn bẹni awọn ti o ndi otẹ si Annabi Muhammadu yio pofo iṣẹ wọn.

awọn oni tirà ati awọn abọrişa kò fẹ ki õre kan ti ọdọ Ọlọhun wa ba nyin, şugbọn Ọlọhun a ma şa ni ẹşa ẹniti O ba fẹ fun anu Rẹ̀, Ọlọhun si jẹ Olõre ti o tobi.

وَلَا ٱلْمُشْرِكِينَ أَن يُنَزَّلَ عَلَيْكُم مِّنْ خَيْرٍ مِّن رَّبِّكُمْ ۗ وَٱللَّهُ يَخْتَصُّ بِرَحْمَتِهِۦ مَن يَشَآءُ ۚ وَٱللَّهُ ذُو ٱلْفَضْلِ ٱلْعَظِيمِ ﴿١٠٥﴾

**106.** Ohunkohun ti a ba parẹ ninu ãyah kan tabi ti a ba sọ di igbagbe, Awa yio mu eyiti o dara ju u lọ wa tabi iru rẹ̀ na, abi iwọ kò ha mọdaju pe Ọlọhun ni agbara lori gbogbo nkan.

۞ مَا نَنسَخْ مِنْ ءَايَةٍ أَوْ نُنسِهَا نَأْتِ بِخَيْرٍ مِّنْهَآ أَوْ مِثْلِهَآ ۗ أَلَمْ تَعْلَمْ أَنَّ ٱللَّهَ عَلَىٰ كُلِّ شَىْءٍ قَدِيرٌ ﴿١٠٦﴾

**107.** Abi iwọ kò ha mọ̀ pe dajudaju ti Ọlọhun ni ikapa sanma ati ilẹ̀ işe, bẹni kò si oluşọ kan fun nyin laijẹ Ọlọhun bẹ si ni kò si oluranlọwọ.

أَلَمْ تَعْلَمْ أَنَّ ٱللَّهَ لَهُۥ مُلْكُ ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَٱلْأَرْضِ ۗ وَمَا لَكُم مِّن دُونِ ٱللَّهِ مِن وَلِىٍّ وَلَا نَصِيرٍ ﴿١٠٧﴾

**108.** Abi ẹnyin fẹ lati ma bere ọ̀rọ lọwọ ojişẹ nyin ni gẹgẹbi nwọn ti bere ọ̀rọ lọwọ Musa nişiwaju, ẹniti o ba şe paşiparọ aigbagbọ dipo igbagbọ, nitorina dajudaju o ti şina oju ọna tara.

أَمْ تُرِيدُونَ أَن تَسْـَٔلُوا۟ رَسُولَكُمْ كَمَا سُئِلَ مُوسَىٰ مِن قَبْلُ ۗ وَمَن يَتَبَدَّلِ ٱلْكُفْرَ بِٱلْإِيمَٰنِ فَقَدْ ضَلَّ سَوَآءَ ٱلسَّبِيلِ ﴿١٠٨﴾

**109.** Ọpọlọpọ awọn oni tirà ni nfẹ lati da nyin pada si aigbagbọ lẹhin igbagbọ nyin, ni ti ẹgan lati ọdọ wọn wa, lẹhin igbati otitọ ti han si wọn; nitorina şe aforiji fun wọn ki o gunri kuro ni ọdọ wọn titi Ọlọhun yio fi mu aşẹ Rẹ̀ wa dajudaju Ọlọhun ni agbara lori gbogbo nkan.

وَدَّ كَثِيرٌ مِّنْ أَهْلِ ٱلْكِتَٰبِ لَوْ يَرُدُّونَكُم مِّنۢ بَعْدِ إِيمَٰنِكُمْ كُفَّارًا حَسَدًا مِّنْ عِندِ أَنفُسِهِم مِّنۢ بَعْدِ مَا تَبَيَّنَ لَهُمُ ٱلْحَقُّ ۖ فَٱعْفُوا۟ وَٱصْفَحُوا۟ حَتَّىٰ يَأْتِىَ ٱللَّهُ بِأَمْرِهِۦٓ ۗ إِنَّ ٱللَّهَ عَلَىٰ كُلِّ شَىْءٍ قَدِيرٌ ﴿١٠٩﴾

**110.** Ẹ mã kirun ni akoko ki ẹ si ma mu saka wa, ohunkohun ti ẹ ba

وَأَقِيمُوا۟ ٱلصَّلَوٰةَ وَءَاتُوا۟ ٱلزَّكَوٰةَ

ti ṣiwaju funra nyin ni rere ẹ o ba ni ọdọ Ọlọhun, dajudaju Ọlọhun mọ ohun ti ẹ nṣe nisẹ.

وَمَا تُقَدِّمُوا لِأَنفُسِكُم مِّنْ خَيْرٍ تَجِدُوهُ عِندَ ٱللَّهِ ۗ
إِنَّ ٱللَّهَ بِمَا تَعْمَلُونَ بَصِيرٌ ﴿١١٠﴾

**111.** Nwọn si wipe ẹnikan ko ni le wọ ọgba-idẹra ayafi ẹniti o ba jẹ Yahudi abi Nasara; eyi ni ero ọkàn wọn. Sọpe: Ẹ mu idi ọrọ nyin wa ti ẹnyin ba jẹ olododo.

وَقَالُوا لَن يَدْخُلَ ٱلْجَنَّةَ إِلَّا مَن كَانَ هُودًا
أَوْ نَصَارَىٰ ۗ تِلْكَ أَمَانِيُّهُمْ ۗ قُلْ هَاتُوا
بُرْهَانَكُمْ إِن كُنتُمْ صَادِقِينَ ﴿١١١﴾

**112.** Bẹni ẹniti o ba jurarẹ silẹ̀ fun Ọlọhun ti o si jẹ aṣe rere, ẹsan iṣẹ rẹ̀ mbẹ fun u lọdọ Oluwa rẹ̀, bẹ si ni kò ni si ibẹru fun wọn, nwọn ko si ni banujẹ.

بَلَىٰ مَنْ أَسْلَمَ وَجْهَهُ لِلَّهِ وَهُوَ مُحْسِنٌ فَلَهُ
أَجْرُهُ عِندَ رَبِّهِ وَلَا خَوْفٌ عَلَيْهِمْ
وَلَا هُمْ يَحْزَنُونَ ﴿١١٢﴾

**113.** Awọn Yahudi si wipe awọn Nasara kòsi lori kinikan, awọn Nasara na sọpe awọn Yahudi kòsi lori kinikan, bẹni awọn lo nke tirà; bayi ni awọn ti ko mọ nkankan yio ma sọ iru ọ̀rọ wọn yi, ṣugbọn Ọlọhun yio ṣe idajọ ni arin wọn ni ọjọ ajinde nipa ohun ti wọn yapa ẹnu si.

وَقَالَتِ ٱلْيَهُودُ لَيْسَتِ ٱلنَّصَارَىٰ عَلَىٰ شَيْءٍ
وَقَالَتِ ٱلنَّصَارَىٰ لَيْسَتِ ٱلْيَهُودُ عَلَىٰ شَيْءٍ وَهُمْ
يَتْلُونَ ٱلْكِتَابَ ۗ كَذَٰلِكَ قَالَ ٱلَّذِينَ لَا يَعْلَمُونَ
مِثْلَ قَوْلِهِمْ ۚ فَٱللَّهُ يَحْكُمُ بَيْنَهُمْ يَوْمَ ٱلْقِيَامَةِ
فِيمَا كَانُوا فِيهِ يَخْتَلِفُونَ ﴿١١٣﴾

**114.** Bẹ si ni kò si ẹnikan to ṣe abosi ju ẹniti o kọdi masalasi ti Ọlọhun ti ko jẹ ki wọn ma darukọ Rẹ̀ ninu rẹ ti o si nwa ọna lati lọ wo ile na, awọn elewọnyi kò tọ fun wọn lati ma wọ bẹ ayafi pẹlu ibẹru, ti wọn ni abuku ni aiye ni bi, iya ti o tobi si wa fun wọn lọrun[1].

وَمَنْ أَظْلَمُ مِمَّن مَّنَعَ مَسَاجِدَ ٱللَّهِ أَن يُذْكَرَ فِيهَا
ٱسْمُهُ وَسَعَىٰ فِي خَرَابِهَا ۚ أُولَٰئِكَ مَا كَانَ لَهُمْ
أَن يَدْخُلُوهَا إِلَّا خَائِفِينَ ۚ لَهُمْ فِي ٱلدُّنْيَا
خِزْيٌ وَلَهُمْ فِي ٱلْآخِرَةِ عَذَابٌ عَظِيمٌ ﴿١١٤﴾

[1] Ãya yi sọkalẹ ni iro nipa awọn Romu ti wọn lọ jagun ni Baitu Al-Makidisi, abi nipa awọn ọṣẹbọ ti nwọn kọdi Annabi, ninu ọdun ti wọn =

**115.** Ti Ọlọhun ni ibuyọ õrùn ati ibuwọ rẹ̀, nitorina ibikibi ti ẹ ba da oju nyin kọ ibẹ na ni adojukọ Ọlọhun, dajudaju Ọlọhun ni Olugbaye, Onimimọ.

وَلِلَّهِ ٱلْمَشْرِقُ وَٱلْمَغْرِبُ ۚ فَأَيْنَمَا تُوَلُّوا۟ فَثَمَّ وَجْهُ ٱللَّهِ ۚ
إِنَّ ٱللَّهَ وَٰسِعٌ عَلِيمٌ ﴿١١٥﴾

**116.** Nwọn wipe: Ọlọhun bimọ; mimọ́ ni fun U, bẹkọ, ti Rẹ̀ ni ohun ti o wa ni sanma ati ilẹ̀ iṣe, gbogbo nkan lo ntẹriba fun U.

وَقَالُوا۟ ٱتَّخَذَ ٱللَّهُ وَلَدًا ۗ سُبْحَٰنَهُۥ ۖ بَل لَّهُۥ
مَا فِى ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَٱلْأَرْضِ ۖ كُلٌّ لَّهُۥ قَٰنِتُونَ ﴿١١٦﴾

**117.** Ẹlẹda sanma ati ilẹ ni, ti O ba ti pinnu ọrọ kan, yio sọ fun u pe ki o jẹ bẹ, yio si jẹ bẹ.

بَدِيعُ ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَٱلْأَرْضِ ۖ
وَإِذَا قَضَىٰٓ أَمْرًا فَإِنَّمَا يَقُولُ لَهُۥ كُن فَيَكُونُ ﴿١١٧﴾

**118.** Bẹ si ni awọn ti ko mọ̀ kinikan sọpe: Eṣe ti Ọlọhun kò ba wa sọ ọ̀rọ tabi ki ãyah kan wa ba wa; bayi ni awọn ti o ti ṣiwaju wọn ti sọ iru ọrọ wọn yi, ọkan wọn jọra wọn, dajudaju A ti ṣe alaye awọn ãyah na fun awọn ẹniti o mọ amọdaju.

وَقَالَ ٱلَّذِينَ لَا يَعْلَمُونَ لَوْلَا يُكَلِّمُنَا ٱللَّهُ
أَوْ تَأْتِينَآ ءَايَةٌ ۗ كَذَٰلِكَ قَالَ ٱلَّذِينَ
مِن قَبْلِهِم مِّثْلَ قَوْلِهِمْ ۘ تَشَٰبَهَتْ قُلُوبُهُمْ ۗ
قَدْ بَيَّنَّا ٱلْءَايَٰتِ لِقَوْمٍ يُوقِنُونَ ﴿١١٨﴾

**119.** Dajudaju Awa ni A ran ọ niṣẹ pẹlu ododo, ni oniro-idunnu ni olukilọ, bẹni a kò ni bi ọ lere nipa awọn ẹni ina.

إِنَّآ أَرْسَلْنَٰكَ بِٱلْحَقِّ بَشِيرًا وَنَذِيرًا ۖ
وَلَا تُسْـَٔلُ عَنْ أَصْحَٰبِ ٱلْجَحِيمِ ﴿١١٩﴾

**120.** Awọn Yahudi ati Nasara kò ni le yọnu si ọ ayafi ti o ba tẹle isin wọn, sọpe, imọna ti Ọlọhun ni imọna, atipe ti o ba fi tẹle ifẹ inu wọn lẹhin igbati ohun ti o wa ba ọ

وَلَن تَرْضَىٰ عَنكَ ٱلْيَهُودُ وَلَا ٱلنَّصَٰرَىٰ حَتَّىٰ تَتَّبِعَ
مِلَّتَهُمْ ۗ قُلْ إِنَّ هُدَى ٱللَّهِ هُوَ ٱلْهُدَىٰ ۗ وَلَئِنِ
ٱتَّبَعْتَ أَهْوَآءَهُم بَعْدَ ٱلَّذِى جَآءَكَ مِنَ ٱلْعِلْمِ ۙ
مَا لَكَ مِنَ ٱللَّهِ مِن وَلِىٍّ وَلَا نَصِيرٍ ﴿١٢٠﴾

---

= jagun Udaibiya, nwọn kọ fun u pe ki o wọ ile Ọlọhun, awọn wọnyi ko tọ fun wọn pe ki wọn wọ bẹ ayafi pẹlu ipaya, eyi jẹ aṣẹ pe ki ẹ da ẹru ba wọn ki nwọn ma le wọ ibẹ bi ko jẹ pẹlu ibẹru.

ninu imọ̀ ti de, kò ni si fun ọ lati ọdọ Ọlọhun alafẹhinti kan bẹni kò ni si oluranlọwọ.

**121.** Awọn ti a fun ni tirà na nwọn ke e ni kike totọ, awọn wọnyi ni nwọn gbagbọ, ṣugbọn awọn ti o ba ṣe aigbagbọ awọn wọnyi ni ẹni òfò.

ٱلَّذِينَ ءَاتَيْنَٰهُمُ ٱلْكِتَٰبَ يَتْلُونَهُۥ حَقَّ تِلَاوَتِهِۦٓ أُو۟لَٰٓئِكَ يُؤْمِنُونَ بِهِۦ ۗ وَمَن يَكْفُرْ بِهِۦ فَأُو۟لَٰٓئِكَ هُمُ ٱلْخَٰسِرُونَ ﴿١٢١﴾

**122.** Mo pe ẹnyin ọmọ Israila! ẹ ṣe iranti ikẹ Mi ti Mo ṣe fun nyin dajudaju Emi ni Mo da nyin lọla ju awọn ẹda yoku lọ.

يَٰبَنِىٓ إِسْرَٰٓءِيلَ ٱذْكُرُوا۟ نِعْمَتِىَ ٱلَّتِىٓ أَنْعَمْتُ عَلَيْكُمْ وَأَنِّى فَضَّلْتُكُمْ عَلَى ٱلْعَٰلَمِينَ ﴿١٢٢﴾

**123.** Ki ẹ si bẹru ọjọ kan, ti ẹmi kan ko ni le ṣe anfani kan fun ẹmi keji, ti a ko si ni gba ãrọ̀ kan lọwọ rẹ̀, ti ipẹ ṣiṣe ko si ni ṣ'anfani fun u, bẹ si ni a ki yio ran wọn lọwọ.

وَٱتَّقُوا۟ يَوْمًا لَّا تَجْزِى نَفْسٌ عَن نَّفْسٍ شَيْـًٔا وَلَا يُقْبَلُ مِنْهَا عَدْلٌ وَلَا تَنفَعُهَا شَفَٰعَةٌ وَلَا هُمْ يُنصَرُونَ ﴿١٢٣﴾

**124.** Nigbati Oluwa rẹ̀ si dan Ibrahima wò pẹlu awọn ọ̀rọ kan[1], o si mu wọn ṣẹ. On Ọlọhun si wipe: Emi yio ṣe ọ ni aṣiwaju fun awọn enia. On (Ibrahima) wipe: Ati ninu awọn arọmọdọmọ mi. On (Ọlọhun) wipe: Adehun Mi kò ni kan awọn alabosi.

۞ وَإِذِ ٱبْتَلَىٰٓ إِبْرَٰهِۦمَ رَبُّهُۥ بِكَلِمَٰتٍ فَأَتَمَّهُنَّ ۖ قَالَ إِنِّى جَاعِلُكَ لِلنَّاسِ إِمَامًا ۖ قَالَ وَمِن ذُرِّيَّتِى ۖ قَالَ لَا يَنَالُ عَهْدِى ٱلظَّٰلِمِينَ ﴿١٢٤﴾

**125.** Nigbati Awa si ṣe Ile na ni ibusimi fun awọn enia ati aye

وَإِذْ جَعَلْنَا ٱلْبَيْتَ مَثَابَةً لِّلنَّاسِ وَأَمْنًا وَٱتَّخِذُوا۟

[1] Awọn ọrọ kan ninu ãyah yi duro fun awọn ofin Ọlọhun, ọranyan Rẹ̀, awọn asẹ Rẹ to pa lasẹ. Apa kan ninu awọn Onitafusiru Sọ wipe: Ogoji ofin ni Oluwa fise Idanwo fun anabi Ibrahima, mẹwa nbẹ ni: Suratu Barahat, ãyah «112» mẹwa nbẹ ni Suratul Ahzab: ãyah «35», mẹwa nbẹ ni Suratul Muminina, ãyah «1-9» mẹwa nbẹ ni Suratul Ma'ariji ãyah «22-34». Awọn miran tun sọ ọrọ miran yatọ si eyi.

ifaiyabalẹ: Ẹ mu ibudo[1] Ibrahima gẹgẹbi ibukirun. Awa si ṣe majẹmu pẹlu Ibrahima ati Ismaila pe: Ẹ ṣe ile Mi ni mimọ fun awọn ti o nyi ile na ka, ati awọn to duro si inu ile naa ti anpe ni (I'TIKAF) ati awọn ti awọn ntẹ ti nwọn si nforibalẹ.

مِن مَّقَامِ إِبۡرَٰهِـۧمَ مُصَلّٗىۖ وَعَهِدۡنَآ إِلَىٰٓ إِبۡرَٰهِـۧمَ وَإِسۡمَٰعِيلَ أَن طَهِّرَا بَيۡتِيَ لِلطَّآئِفِينَ وَٱلۡعَٰكِفِينَ وَٱلرُّكَّعِ ٱلسُّجُودِ ١٢٥

**126.** Nigbati Ibrahima si wipe: Oluwa ṣe ilu yi ni ilu ifayabalẹ, ki O si pese awọn eso fun awọn enia inu rẹ ẹniti o ba gba Ọlọhun gbọ ninu wọn ati ọjo ikẹhin. On (Ọlọhun) wipe: Ati ẹniti o ba ṣai gbagbọ, Emi yio fun ni igbadun fun igba diẹ, lẹhin igbana, Emi yio dari rẹ sibi iya ina, apadasi buburu ni eyi jẹ.

وَإِذۡ قَالَ إِبۡرَٰهِـۧمُ رَبِّ ٱجۡعَلۡ هَٰذَا بَلَدًا ءَامِنٗا وَٱرۡزُقۡ أَهۡلَهُۥ مِنَ ٱلثَّمَرَٰتِ مَنۡ ءَامَنَ مِنۡهُم بِٱللَّهِ وَٱلۡيَوۡمِ ٱلۡأٓخِرِۚ قَالَ وَمَن كَفَرَ فَأُمَتِّعُهُۥ قَلِيلٗا ثُمَّ أَضۡطَرُّهُۥٓ إِلَىٰ عَذَابِ ٱلنَّارِۖ وَبِئۡسَ ٱلۡمَصِيرُ ١٢٦

**127.** Nigbati Ibrahima ati Ismaila si gbe ipilẹ ile na duro, (nwọn wipe) Oluwa wa gba a lọwọ wa, dajudaju Iwọ ni Olugbọ, Olumọ̀.

وَإِذۡ يَرۡفَعُ إِبۡرَٰهِـۧمُ ٱلۡقَوَاعِدَ مِنَ ٱلۡبَيۡتِ وَإِسۡمَٰعِيلُ رَبَّنَا تَقَبَّلۡ مِنَّآۖ إِنَّكَ أَنتَ ٱلسَّمِيعُ ٱلۡعَلِيمُ ١٢٧

**128.** Oluwa wa! ki O si ṣe awa mejẽji ni Musulumi fun Ọ ati ninu arọmọdọmọ wa ni iran ti yio jẹ Musulumi fun Ọ, ki o si fi ilana ẹsin wa han wa, ki O gba ironupiwada wa. Dajudaju Irẹ ni Olugba ironupiwada, Alanu.

رَبَّنَا وَٱجۡعَلۡنَا مُسۡلِمَيۡنِ لَكَ وَمِن ذُرِّيَّتِنَآ أُمَّةٗ مُّسۡلِمَةٗ لَّكَ وَأَرِنَا مَنَاسِكَنَا وَتُبۡ عَلَيۡنَآۖ إِنَّكَ أَنتَ ٱلتَّوَّابُ ٱلرَّحِيمُ ١٢٨

---

[1] Makama Ibrahima ni aye kan ni Kaaba fun ibukirun. Eyi duro fun ile Ọlọhun na papa (Kaaba). Idi eyi ni gbogbo Musulumi aiye ṣe nkọju si ile Ọlọhun na ti nwọn ba nkirun.

**129.** Oluwa wa! gbe dide ninu wọn ojiṣẹ kan lara wọn ti yio ma ke awọn ãyah Rẹ fun wọn ti yio si ma kọ wọn ni tira na ati ọgbọn ijilẹ̀, ti yio si ma sọ wọn di mimọ. Dajudaju Irẹ ni Alagbara, Ọlọgbọn.

رَبَّنَا وَٱبْعَثْ فِيهِمْ رَسُولًا مِّنْهُمْ يَتْلُواْ عَلَيْهِمْ ءَايَٰتِكَ وَيُعَلِّمُهُمُ ٱلْكِتَٰبَ وَٱلْحِكْمَةَ وَيُزَكِّيهِمْ ۚ إِنَّكَ أَنتَ ٱلْعَزِيزُ ٱلْحَكِيمُ ﴿١٢٩﴾

**130.** Tani ẹniti yio kọ isin Ibrahima silẹ̀, afi ẹniti ogọ ẹmi ara rẹ si. Dajudaju Aṣa a lẹṣa ni aiye ati ni ọrun, on yio si wa ninu awọn ẹni mimọ.

وَمَن يَرْغَبُ عَن مِّلَّةِ إِبْرَٰهِـۧمَ إِلَّا مَن سَفِهَ نَفْسَهُۥ ۚ وَلَقَدِ ٱصْطَفَيْنَٰهُ فِى ٱلدُّنْيَا ۖ وَإِنَّهُۥ فِى ٱلْءَاخِرَةِ لَمِنَ ٱلصَّٰلِحِينَ ﴿١٣٠﴾

**131.** Nigbati Oluwa rẹ̀ wi fun u pe: Ju ara rẹ silẹ̀, o si dahun wipe: Emi ju ara mi silẹ fun Oluwa gbogbo ẹda.

إِذْ قَالَ لَهُۥ رَبُّهُۥٓ أَسْلِمْ ۖ قَالَ أَسْلَمْتُ لِرَبِّ ٱلْعَٰلَمِينَ ﴿١٣١﴾

**132.** Ibrahima si sọ asọtẹlẹ̀ rẹ̀ fun awọn ọmọ rẹ; ati Yakuba na pẹlu. (O wipe) Ẹnyin ọmọ mi, dajudaju Ọlọhun ti ṣa isin na lẹṣa fun nyin, nitorina ẹ maṣe ku ayafi kiẹ jẹ Musulumi[1].

وَوَصَّىٰ بِهَآ إِبْرَٰهِـۧمُ بَنِيهِ وَيَعْقُوبُ يَٰبَنِىَّ إِنَّ ٱللَّهَ ٱصْطَفَىٰ لَكُمُ ٱلدِّينَ فَلَا تَمُوتُنَّ إِلَّا وَأَنتُم مُّسْلِمُونَ ﴿١٣٢﴾

**133.** Njẹ ẹnyin ha wa nibẹ nigbati iku de ba Yakuba ti o sọ fun awọn ọmọ rẹ̀ pe: Kini ẹnyin yio ma sin lẹhin mi? Nwọn dahun

أَمْ كُنتُمْ شُهَدَآءَ إِذْ حَضَرَ يَعْقُوبَ ٱلْمَوْتُ إِذْ قَالَ لِبَنِيهِ مَا تَعْبُدُونَ مِنۢ بَعْدِى قَالُواْ نَعْبُدُ إِلَٰهَكَ وَإِلَٰهَ ءَابَآئِكَ إِبْرَٰهِـۧمَ وَإِسْمَٰعِيلَ

---

[1] «Ẹ maṣe ku ayafi ki ẹ jẹ Musulumi» —Itumọ eyi ni pe fun gbogbo Musulumi, a ṣa ẹsin Islam lẹṣa. Ṣugbọn pe a gba Islam gẹgẹbi isin atipe a jẹ Musulumi ko to, ayafi ki o ṣe pe a ntẹle ofin ati eto Islam ni igbesi aiye wa, ki a si ma gbe igbesi aiye Musulumi ododo ki iku to de ba wa. Iṣẹ ṣiṣe ni njẹ Musulumi, ki iṣe jijẹ Musulumi lẹnũ lasan, Nigbakigba ti ifẹ wa ba fori sọ ifẹ ofin Ọlọhun ki a ju ifẹ ti wa silẹ̀, ki a tẹle ti Ọlọhun, eyi ni njẹ pe a ju ara wa silẹ̀ fun Ọlọhun, ti itumọ rẹ̀ njẹ Musulumi ni ede Larubawa.

وَإِسْحَٰقَ إِلَٰهًا وَٰحِدًا وَنَحْنُ لَهُۥ مُسْلِمُونَ ﴿١٣٣﴾

pe: Awa yio ma sin Ọlọhun rẹ ati Ọlọhun awọn baba rẹ Ibrahima Ismaila ati Ishaka, Ọlọhun kanṣoṣo, awa yio jẹ Musulumi (ẹniti o ju ara rẹ̀ silẹ) fun U.

تِلْكَ أُمَّةٌ قَدْ خَلَتْ لَهَا مَا كَسَبَتْ وَلَكُم مَّا كَسَبْتُمْ وَلَا تُسْـَٔلُونَ عَمَّا كَانُوا۟ يَعْمَلُونَ ﴿١٣٤﴾

**134.** Ijọ kan ni awọn wọnyi ti nwọn ti rekọja, ti wọn ni ere iṣẹ wọn, ti nyin si ni ere iṣẹ nyin. A ko si ni bi nyin lere ohun ti awọn ṣe nişẹ.

وَقَالُوا۟ كُونُوا۟ هُودًا أَوْ نَصَٰرَىٰ تَهْتَدُوا۟ قُلْ بَلْ مِلَّةَ إِبْرَٰهِـۧمَ حَنِيفًا وَمَا كَانَ مِنَ ٱلْمُشْرِكِينَ ﴿١٣٥﴾

**135.** Nwọn si wipe: Ẹ jẹ Yahudi tabi Nasara ki ẹnyin le wa ni ọna tara. Sọ fun nwọn pe: Bẹkọ! (awa tẹle) ẹsin Ibrahima, ẹniti o duro dede, ti ko si ninu awọn ti nwọn da nkan pọ mọ Ọlọhun.

قُولُوٓا۟ ءَامَنَّا بِٱللَّهِ وَمَآ أُنزِلَ إِلَيْنَا وَمَآ أُنزِلَ إِلَىٰٓ إِبْرَٰهِـۧمَ وَإِسْمَٰعِيلَ وَإِسْحَٰقَ وَيَعْقُوبَ وَٱلْأَسْبَاطِ وَمَآ أُوتِىَ مُوسَىٰ وَعِيسَىٰ وَمَآ أُوتِىَ ٱلنَّبِيُّونَ مِن رَّبِّهِمْ لَا نُفَرِّقُ بَيْنَ أَحَدٍ مِّنْهُمْ وَنَحْنُ لَهُۥ مُسْلِمُونَ ﴿١٣٦﴾

**136.** Ẹ wipe: Awa gba Ọlọhun gbọ, ati ohun ti a sọ kalẹ̀ fun wa ati ohun ti a sọ̀kalẹ̀ fun Ibrahima, Ismaila, Ishaka, Yakuba ati awọn arọmọdọmọ; ati ohun ti afi fun Musa ati ti Issa ati ohun ti afi fun awọn Annabi lati ọdọ Ọlọhun wọn[1], awa ko ya ọkankan sọtọ ninu wọn awa si jẹ Musulumi (ẹniti o ju ara silẹ fun U).

فَإِنْ ءَامَنُوا۟ بِمِثْلِ مَآ ءَامَنتُم بِهِۦ فَقَدِ ٱهْتَدَوا۟

**137.** Nitorina bi awọn ba gba[2]

[1] Awa ki ya ọkankan sọtọ ninu awọn ojiṣẹ tabi Annabi Ọlọhun. Eyi ni o mu isin Islam tayọ gbogbo awọn isin iyoku nipa pe o kọ ni lati gba gbogbo awọn ojiṣẹ tabi Annabi Ọlọhun gbọ ati gbogbo isin ti o wa laiye ayafi ohun ti awọn ẹda fi kun isin ti ki iṣe isin ni bi o ti wa lati ọdọ Ọlọhun.

[2] Ohun ti Musulumi gbagbọ niyi: Ọlọhun kanṣoṣo ni o wa, On ni o si ran awọn ojiṣẹ tabi Annabi wa si aiye lati kọ awọn ẹda ni ifẹ Rẹ̀, ni ohun ti awọn ẹda yio ṣe ti nwọn yio wa loju ọna tara ti nwọn yio le=

وَإِن تَوَلَّوْا فَإِنَّمَا هُمْ فِي شِقَاقٍ فَسَيَكْفِيكَهُمُ
اللَّهُ وَهُوَ السَّمِيعُ الْعَلِيمُ ١٣٧

ohun ti ẹ gbagbọ gbọ dajudaju nwọn wa ninu ọna tara, ṣugbọn ti nwọn ba ṣẹri, awọn ni nwọn wa ninu iyapa. Nitorina Ọlọhun yio to ọ lori wọn. On Ọlọhun ni Olugbọ, Olumọ̀.

صِبْغَةَ اللَّهِ وَمَنْ أَحْسَنُ مِنَ اللَّهِ صِبْغَةً
وَنَحْنُ لَهُ عَابِدُونَ ١٣٨

**138.** Irẹró ti Ọlọhun niyi! Tani ẹniti o dara ninu rirẹni laro to Ọlọhun. Ọlọhun ni awa nsin.

قُلْ أَتُحَاجُّونَنَا فِي اللَّهِ وَهُوَ رَبُّنَا وَرَبُّكُمْ وَلَنَا
أَعْمَالُنَا وَلَكُمْ أَعْمَالُكُمْ وَنَحْنُ لَهُ مُخْلِصُونَ ١٣٩

**139.** Ẹ wipe: Ẹnyin yio haba wa jiyan nipa Ọlọhun? Ṣe On ni Oluwa wa ati Oluwa nyin. Ti awa ni iṣẹ wa. Ti ẹnyin si ni iṣẹ ti nyin. Awa ni olufọkansin fun U.

أَمْ تَقُولُونَ إِنَّ إِبْرَاهِيمَ وَإِسْمَاعِيلَ وَإِسْحَاقَ
وَيَعْقُوبَ وَالْأَسْبَاطَ كَانُوا هُودًا أَوْ نَصَارَىٰ
قُلْ أَأَنتُمْ أَعْلَمُ أَمِ اللَّهُ وَمَنْ أَظْلَمُ مِمَّن كَتَمَ
شَهَادَةً عِندَهُ مِنَ اللَّهِ وَمَا اللَّهُ
بِغَافِلٍ عَمَّا تَعْمَلُونَ ١٤٠

**140.** Tabi ẹnyin nsọ wipe: Dajudaju Ibrahima ati Ismaila ati Ishaka ati Yakuba ati awọn arọmọdọmọ jẹ Yahudi abi Nasara? Sọ wipe: Ẹnyin ni ẹ ha ju ni imọ tabi Ọlọhun? Tani ha ṣe abosi ju ẹniti o fi ẹri ti o mbẹ lọdọ rẹ̀ lati ọdọ Ọlọhun pamọ lọ? Ọlọhun ko nigbagbe' ohun ti ẹnyin nṣe.

تِلْكَ أُمَّةٌ قَدْ خَلَتْ لَهَا مَا كَسَبَتْ وَلَكُم
مَّا كَسَبْتُمْ وَلَا تُسْأَلُونَ عَمَّا كَانُوا

**141.** Ijọ kan ni awọn wọnyi ti wọn ti rekọja. Ti wọn ni ere iṣẹ wọn. Ti nyin si ni ere iṣẹ nyin. A

= jere aiye ati ọrun. A nfi awọn ẹkọ isin wọnyi kọ wọn lati iran de iran gẹgẹbi oye ati imọ wọn ba ti to. Awọn ẹkọ isin wọnyi de opin ni asiko Mohammad Ki ikẹ Oluwa ati ọla Rẹ̀ ki o ma ba a Ọlọhun si sọ orukọ isin na ti awọn ojiṣẹ ti fi nkọ ni lati igba ti aiye ti ṣẹ ni Islam. Ni asiko ti Annabi Muhammad (Suratu V. ãya 3). Ni kukuru ohun ti Musulumi gbagbọ jasi bayi: Ọlọhun kan, isin kan, awọn ojiṣẹ Ọlọhun kan ni apapọ wọn ati awọn ẹda kan ni apapọ wọn.

يَعْمَلُونَ ﴿١٤١﴾

kò si ni bi nyin lere ohun ti nwọn ṣe niṣẹ.

۞ سَيَقُولُ ٱلسُّفَهَآءُ مِنَ ٱلنَّاسِ مَا وَلَّىٰهُمْ عَن قِبْلَتِهِمُ ٱلَّتِي كَانُواْ عَلَيْهَاۚ قُل لِّلَّهِ ٱلْمَشْرِقُ وَٱلْمَغْرِبُۚ يَهْدِي مَن يَشَآءُ إِلَىٰ صِرَٰطٖ مُّسْتَقِيمٖ ﴿١٤٢﴾

**142.** Awọn omugọ̀ ti nbẹ larin awọn enia yiomã wipe: Kini yi wọn pada kuro ni ibukọjusi wọn[1], ti nwọn ti wà tẹlẹ̀? Wipe: Ti Ọlọhun ni ibuyọ ati ibuwọ orun, On a mã tọ s'ọna ẹniti On ba fẹ lọ si ọna tãra na.

وَكَذَٰلِكَ جَعَلْنَٰكُمْ أُمَّةٗ وَسَطٗا لِّتَكُونُواْ شُهَدَآءَ عَلَى ٱلنَّاسِ وَيَكُونَ ٱلرَّسُولُ عَلَيْكُمْ شَهِيدٗاۗ وَمَا جَعَلْنَا ٱلْقِبْلَةَ ٱلَّتِي كُنتَ عَلَيْهَآ إِلَّا لِنَعْلَمَ مَن يَتَّبِعُ ٱلرَّسُولَ مِمَّن يَنقَلِبُ عَلَىٰ عَقِبَيْهِۚ وَإِن كَانَتْ لَكَبِيرَةً إِلَّا عَلَى ٱلَّذِينَ هَدَى ٱللَّهُۗ وَمَا كَانَ ٱللَّهُ لِيُضِيعَ إِيمَٰنَكُمْۚ إِنَّ ٱللَّهَ بِٱلنَّاسِ لَرَءُوفٞ رَّحِيمٞ ﴿١٤٣﴾

**143.** Bayi gãn ni Awa si ṣe nyin ni ijọ ti o ṣe dẽde[2], nitori ki ẹ le jẹ ẹlẹri fun awọn enia na ati ki ojiṣẹ le jẹ ẹlẹri ẹnyin na, A kò si ṣe ibukọjusi ti ẹ wa ni nkankan bi-kò-ṣe ki Awa le mọ ẹniti o tẹle ojiṣẹ na yatọ si ẹniti o pẹhinda lori gigirisẹ rẹ̀, dajudaju o jẹ ohun ti o ṣoro, ayafi fun awọn ẹniti Ọlọhun ti tọ s'ọna. Ọlọhun ki yio si fi igbagbọ nyin[3] rare; dajudaju Ọlọhun jẹ Oninu-ire ati Alanu si awọn enia.

---

[1] Ọrọ ti a pe ni ibukọjusi yi ni Qiblah, ibi ti awọn Musulumi ndojukọ nigbati nwọn ba nkirun. Iyipada ibukọjusi ti awọn alaigbagbọ ntọka si ni eyiti o ṣẹlẹ nigbati awọn Musulumi de Mẹdina lẹhin ọdun kan ti wọn ti kuro ni Mẹkka. A ni lati kiyesi i pe nigbati Annabi wa ni Mẹkka on a ma dojukọ ọkankan mọsalasi ti mbẹ ni Jerusalem ti a mpe ni Baitul-Makdis, ṣugbọn nigbati o de Mẹdina nibi ti awọn Yẹwudi ni agbara; Ọlọhun paṣẹ fun u ki o ma dojukọ ọkankan mọṣalaṣi abiyi na ti mbẹ ni Mẹkka ati pe ibẹ ni yio ma jẹ Qiblah rẹ̀ ati ti awọn ọmọ ẹhin rẹ̀ nibikibi ti nwọn le wa.

[2] «Wasat» ni a tunmọ rẹ si dẽde ninu ãyah yi nitoripe awọn Musulumi ni ijọ ti o ṣe dẽde niwaju Ọlọhun. «Wasat» ma tun njẹ ohun ti o wa lãrin ti ko ya si ọtun ti ko ya si osi. Nipa fifi Kaaba ṣe Qiblah fun awọn Musulumi, Ọlọhun fi han pe awọn ni ijọ na ti Ibraheem ti gbadura fun, awọn si ni yio jogun ibukun ti Ọlọhun ṣe ileri rẹ̀ fun Ibraheem.

[3] Awọn oni-tafsiri miran ntumọ «igbagbọ yin» ti o wa nibiyi si «irun yin», eyiti ẹ ti nki nigbati ẹ ndojukọ Baitul Makdis ni Jerusalem.

**144.** Nitotọ, Awa ri yiyi ti o nyi oju rẹ si sanmọ[1], nitorina Awa yio mu ọ yipada si ibukọjusi kan ti yio dun mọ ọ ninu; mã kọ oju rẹ si agbegbe Mọsalasi Abiyi na, ni ibikibi ti ẹ ba si wa, ẹ ma kọ awọn oju nyin si agbegbe rẹ̀, dajudaju awọn ti A si fun ni tirà na mọ̀ daju pe ododo ni i ṣe lati ọdọ Oluwa wọn, Ọlọhun ko si jẹ Onigbagbe nipa ohun ti nwọn nṣe.

قَدْ نَرَىٰ تَقَلُّبَ وَجْهِكَ فِي ٱلسَّمَآءِ فَلَنُوَلِّيَنَّكَ
قِبْلَةً تَرْضَىٰهَا فَوَلِّ وَجْهَكَ شَطْرَ ٱلْمَسْجِدِ
ٱلْحَرَامِ وَحَيْثُ مَا كُنتُمْ فَوَلُّوا۟ وُجُوهَكُمْ شَطْرَهُۥ
وَإِنَّ ٱلَّذِينَ أُوتُوا۟ ٱلْكِتَٰبَ لَيَعْلَمُونَ أَنَّهُ ٱلْحَقُّ
مِن رَّبِّهِمْ وَمَا ٱللَّهُ بِغَٰفِلٍ عَمَّا يَعْمَلُونَ ﴿١٤٤﴾

**145.** Kó-dà, bi o ba tilẹ nmu ãyah kọkan tọ awọn ti â fun ni tirà na lọ, nwọn ki yio tẹle ibukọjusi rẹ, iwọ pãpa ki yio tẹle ibukọjusi wọn, apakan wọn ki yio si tẹle ibukọjusi apakan[2], bi o ba si tẹle ifẹ-inu wọn, lẹhin imọ̀ ti o ti de wa baọ, dajudaju iwọ nigbana yio ma bẹ ninu awọn alabosi.

وَلَئِنْ أَتَيْتَ ٱلَّذِينَ أُوتُوا۟ ٱلْكِتَٰبَ بِكُلِّ ءَايَةٍ مَّا
تَبِعُوا۟ قِبْلَتَكَ وَمَآ أَنتَ بِتَابِعٍ قِبْلَتَهُمْ وَمَا
بَعْضُهُم بِتَابِعٍ قِبْلَةَ بَعْضٍ وَلَئِنِ ٱتَّبَعْتَ
أَهْوَآءَهُم مِّنۢ بَعْدِ مَا جَآءَكَ مِنَ ٱلْعِلْمِ
إِنَّكَ إِذًا لَّمِنَ ٱلظَّٰلِمِينَ ﴿١٤٥﴾

**146.** Awọn ti Awa ti fun ni tira mọ ọ gẹgẹbi nwọn ti mọ ọmọ wọn, dajudaju awọn ijọ kan ninu wọn si nfi ododo pamọ, bẹni nwọn mọ̀.

ٱلَّذِينَ ءَاتَيْنَٰهُمُ ٱلْكِتَٰبَ يَعْرِفُونَهُۥ كَمَا يَعْرِفُونَ
أَبْنَآءَهُمْ وَإِنَّ فَرِيقًا مِّنْهُمْ لَيَكْتُمُونَ ٱلْحَقَّ وَهُمْ
يَعْلَمُونَ ﴿١٤٦﴾

**147.** Ododo na wà lati ọdọ Oluwa rẹ, nitorina ma ṣe jẹ ara awọn oniyemeji.

ٱلْحَقُّ مِن رَّبِّكَ فَلَا تَكُونَنَّ مِنَ ٱلْمُمْتَرِينَ ﴿١٤٧﴾

---

[1] Yiyi ti Annabi nyi oju rẹ̀ si agbegbe sanmọ tọka si wipe on nreti aṣẹ ati itọs'ọna Ọlọhun nipa Qiblah (ibudojukọ) tabi ibiti on yio ma kọjusi kirun.
[2] Botilẹ jẹpe awọn Yẹwudi ati awọn Nasara nka Jerusalem si akori ibujọsin wọn, ẹnu wọn kò kòsi pe o jẹ Qiblah tabi ibukọjusi wọn nitoripe awọn Nasara ma doju kọ Gabasi nigbati nwọn ba ngbadura. Bẹni ofin Musa ni awọn Yẹwudi ati awọn ẹlẹsin miran bi iru wọn tẹle; ṣugbọn sibẹsibẹ ẹnu wọn kò kò si ibukọjusi kanna, nitori iyapa ti mbẹ larin wọn.

**148.** Ẹnikọkan (ninu awọn ẹlẹsin) ni o ni ibukọjusi ti ndojukọ, nitorina ẹ tara gbawaju ninu iṣẹ rere nibikibi ti ẹ le wa, Ọlọhun yio mu gbogbo nyin wa papọ; dajudaju Ọlọhun jẹ Alagbara lori ohun gbogbo[1].

وَلِكُلٍّ وِجْهَةٌ هُوَ مُوَلِّيهَا فَاسْتَبِقُوا الْخَيْرَاتِ أَيْنَ مَا تَكُونُوا يَأْتِ بِكُمُ اللَّهُ جَمِيعًا إِنَّ اللَّهَ عَلَىٰ كُلِّ شَيْءٍ قَدِيرٌ ﴿١٤٨﴾

**149.** Lati ayekaye ti o si ti le jade wa, doju rẹ kọ ọgangan Mọsalasi Abiyi na. Dajudaju o si jẹ ododo lati ọdọ Oluwa rẹ, Ọlọhun kò si jẹ Onigbagbe nipa ohun ti ẹ nṣe.

وَمِنْ حَيْثُ خَرَجْتَ فَوَلِّ وَجْهَكَ شَطْرَ الْمَسْجِدِ الْحَرَامِ وَإِنَّهُ لَلْحَقُّ مِن رَّبِّكَ وَمَا اللَّهُ بِغَافِلٍ عَمَّا تَعْمَلُونَ ﴿١٤٩﴾

**150.** Ni ayekaye ti o ba si ti jade wa, doju rẹ kọ ọgangan Mọsalasi Abiyi na, ati nibikibi ti ẹ ba si wa, ẹ doju yin kọ ọgangan rẹ̀ nitori ki a wijare ma ba mã bẹ fun awọn enia le nyin lori, ayafi awọn ti nwọn ṣe abosi ninu wọn; nitorina, ẹ ma ṣe bẹru wọn, Emi ni ki ẹ si bẹru ki Emi si le ba ṣe aṣepe ore Mi fun nyin ati ki ẹnyin le ba mọ ọna tãrà[2].

وَمِنْ حَيْثُ خَرَجْتَ فَوَلِّ وَجْهَكَ شَطْرَ الْمَسْجِدِ الْحَرَامِ وَحَيْثُ مَا كُنتُمْ فَوَلُّوا وُجُوهَكُمْ شَطْرَهُ لِئَلَّا يَكُونَ لِلنَّاسِ عَلَيْكُمْ حُجَّةٌ إِلَّا الَّذِينَ ظَلَمُوا مِنْهُمْ فَلَا تَخْشَوْهُمْ وَاخْشَوْنِي وَلِأُتِمَّ نِعْمَتِي عَلَيْكُمْ وَلَعَلَّكُمْ تَهْتَدُونَ ﴿١٥٠﴾

---

[1] Itumọ ãyah yi ni wipe Ọlọhun fẹ lati sọ gbogbo awọn Musulumi di kan tabi ijọ kan, nitorina On fẹ ki gbogbo wọn patapata ma dojukọ ibikanṣoṣo ki wọn fi ohun asureba wọn ṣe ọkanṣoṣo ki wọn si ni akori ibujọsin kanṣoṣo ti wọn yio ma dajukọ nibikibi ti nwọn ba wā, ki eyi si jẹ igbekalẹ̀ eto ijẹ ọmọ-iya kanṣoṣo larin awọn Musulumi ni gbogbo agbaiye. Idi eyi ni o mu Anabi Mohammad (Ki ik ẹ ati ọla Oluwa ki o mā ba a) wipe: 'Ma se pe ẹniti ẹ jọ nkọjusi Qiblah kanna ni alaigbagọ».

[2] «Aṣepe ore Mi» ti Ọlọhun wi nihin ni mimuṣẹ̀ tabi ṣiṣika awọn ileri ibukun ti Ọlọhun ṣe pẹlu Ibraheem nipa awọn arọmọdọmọ Ismail. bi o ba ṣe ibomiran ti ki nṣe Kaaba ni a ṣe ni Qiblah fun Anabi ni, ibajẹ ohun awijare ti awọn Yẹwudi ati awọn Nasara ma mu dani lati mã fi ṣe=

**151.** Gẹgẹ bi Awa ti ran ojiṣẹ si nyin lati ara nyin ti nke awọn ãyah Wa fun nyin, ti o si nfọ nyin mọ, ti o si nkọ yin ni tira na ati ọgbọ́n-ijinlẹ̀, ti o si nkọ nyin ni ohun ti ẹnyin ko mọ tẹlẹ̀.

كَمَآ أَرۡسَلۡنَا فِيكُمۡ رَسُولٗا مِّنكُمۡ يَتۡلُواْ عَلَيۡكُمۡ ءَايَٰتِنَا وَيُزَكِّيكُمۡ وَيُعَلِّمُكُمُ ٱلۡكِتَٰبَ وَٱلۡحِكۡمَةَ وَيُعَلِّمُكُم مَّا لَمۡ تَكُونُواْ تَعۡلَمُونَ ١٥١

**152.** Nitorina, ẹ ranti Mi, Emi yio si ranti nyin, e si mã dupẹ fun Mi, ẹ ma si sẹ aimôre si Mi[1].

فَٱذۡكُرُونِيٓ أَذۡكُرۡكُمۡ وَٱشۡكُرُواْ لِي وَلَا تَكۡفُرُونِ ١٥٢

**153.** Mo pe ẹnyin ti ẹ gbagbọ ẹ mã tọrọ iranlọwọ pẹlu sũru ati irunkiki, dajudaju Ọlọhun mbẹ pẹlu awọn onisũrù[2].

يَٰٓأَيُّهَا ٱلَّذِينَ ءَامَنُواْ ٱسۡتَعِينُواْ بِٱلصَّبۡرِ وَٱلصَّلَوٰةِۚ إِنَّ ٱللَّهَ مَعَ ٱلصَّٰبِرِينَ ١٥٣

**154.** Ẹ ma si ṣe mã sọ nipa awọn ti a pa ni oju-ọna Ọlọhun pe oku ni wọn, agbẹdọ, o, alãyè ni wọn, sugbọn ẹnyin kò róye ni[3].

وَلَا تَقُولُواْ لِمَن يُقۡتَلُ فِي سَبِيلِ ٱللَّهِ أَمۡوَٰتُۢۚ بَلۡ أَحۡيَآءٞ وَلَٰكِن لَّا تَشۡعُرُونَ ١٥٤

---

= atakò ati ijiyan fun Anabi, nitoripe nigbana ileri ibukun ti Ọlọhun ṣe fun Ibraheem ati asọtẹlẹ̀ nã iba kan wa lai mu ṣẹ; ṣugbọn nigbati ileri ibukun ti a ṣe fun Ibraheem ati isọtẹlẹ̀ na di ohun ti a muṣẹ, (ti a si ṣika), ki yio si ẹnikan ti yio ṣe atako mọ ayafi awọn alabosi.

[1] Ọna ti enia le ma fi ranti Ọlọhun ni ki on mã fi iyin ati ogo fun orukọ Rẹ̀, ki on si ma fi tộwộtộwộ tẹ́le ofin ati ọna Rẹ̀ pẹlu irẹlẹ̀ ati itẹriba. Ọna ti Ọlọhun si mã fi ranti enia ni pe On mã rọ ojo ibukun ati ãnu Rẹ̀ le e lori.

[2] Mọsalasi Abiyi ti mbẹ ni Mẹkka ti wà lọwọ awọn ọṣẹbọ, ṣugbọn mọṣalaṣi nã ni Ọlọhun si wa sọ di Qiblah awọn Musulumi. A si ti ṣe ileri fun awọn Musulumi pe mọsalasi yi yio di ti wọn laipẹ ti a o si ko gbogbo awọn oriṣa ti awọn ọṣẹbọ nã nsin ninu rẹ̀ kuro. Ṣugbọn ki eyi to jẹ bẹ awọn Musulumi na pãpa ni lati mã tọrọ iranlọwọ lọdọ Ọlọhun, ki nwọn mã kirun, ki nwọn si mã ṣe suru ati ifarada, ki nwọn si duro ṣinṣin gẹgẹ bi ọkunrin nigbati adanwò ba de.

[3] Bi a ba tilẹ pa awọn ti nwọn fi ẹmi wọn jin nitori ki ododo le ba yè laiye, nwọn ki nṣe oku. Gẹgẹ bi ododo ti mã nye ti irọ si mãnku, ohun ti nwọn fi ẹmi wọn jin le lori kòku, ko-dà bi a ba tilẹ pã wọn si ọna =

**155.** Dajudaju Awa yio si ma dan nyin wò pẹlu nkan bi ẹrujẹ̀jẹ̀ ati ebi ati idinku dukiya ati awọn ẹmi ati awọn eso. Ṣe'rohin idunnu fun awọn onisũru.

وَلَنَبۡلُوَنَّكُم بِشَيۡءٖ مِّنَ ٱلۡخَوۡفِ وَٱلۡجُوعِ وَنَقۡصٖ مِّنَ ٱلۡأَمۡوَٰلِ وَٱلۡأَنفُسِ وَٱلثَّمَرَٰتِۗ وَبَشِّرِ ٱلصَّٰبِرِينَ ١٥٥

**156.** Awọn ti i mã wi nigbati adanwo ba kan wọn, pe; Dajudaju ti Ọlọhun ni awa i ṣe, ọdọ Rẹ ni awa yio si pada si[1].

ٱلَّذِينَ إِذَآ أَصَٰبَتۡهُم مُّصِيبَةٞ قَالُوٓاْ إِنَّا لِلَّهِ وَإِنَّآ إِلَيۡهِ رَٰجِعُونَ ١٥٦

**157.** Awọn wọnyi ni ibukun ati ãnu mbẹ fun lati ọdọ Oluwa wọn, awọn wọnyi si ni nwọn jẹ ẹniti o mọna tãrà.

أُوْلَٰٓئِكَ عَلَيۡهِمۡ صَلَوَٰتٞ مِّن رَّبِّهِمۡ وَرَحۡمَةٞۖ وَأُوْلَٰٓئِكَ هُمُ ٱلۡمُهۡتَدُونَ ١٥٧

**158.** Dajudaju Safa[2] ati Marwa

۞إِنَّ ٱلصَّفَا وَٱلۡمَرۡوَةَ مِن شَعَآئِرِ ٱللَّهِۖ فَمَنۡ حَجَّ

---

= ododo tabi si ọna Ọlọhun Awọn ti nwọn fi ẹmi jin si ọna Ọlọhun yio mã wà lãye titi ni ọgba alijanna awọn ti wọn jẹ oku ni awọn ti nwọn ku sinu ọgbẹri ati ôpè ati aiṣododo ati ẹbọ ṣiṣe.

[1] «Ọdọ Ọlọhun ni awa ti wa ọdọ Rẹ̀ la o si pada si» jẹ ọrọ ti o dara ki o mã jade lẹnu Musulumi nigbati adanwo ba de ba a. Ko si adanwo tabi arito kan ti o le ko idamu ba awọn ẹmi Musulumi ododo nitori ohun ti o leke ọkàn wọn ju igbadun lasan ti aiye yi lọ. Nitorina o dara pupọ fun Musulumi ododo ki o mã wi gbolohun na ti ofo ẹmi tabi ti dukia ba kan a. «Inna lilahi wainna ilehi rajiuu na». Aṣa ti odara ni eyi jẹ.

[2] Safa ati Marwa jẹ awọn oke meji ni ilu Mekka. Aye yi ni Hajara Iya Ismaila pọṣẹṣẹ lọ siwaju, sẹhin ti o nṣe adura si Ọlọhun fun omi fun ọmọ ọwọ rẹ̀ Ismail nigbati o wa ni on nikan ṣoṣo pẹlu ọmọ rẹ̀ ninu aṣâlẹ̀. Nibiti oti nwa omi kiri yi ni adura rẹ̀ gbà, ti o gbe oju s'oke, o si ri odo kekere kan (Zamzam) ti o nṣan, o si fun ọmọ na mu. Ãyah yi kọ wa ni ẹko sũru ati ifi gbogbo igbẹkẹle wa si Ọlọhun ni asiko iṣoro. Idi rẹ̀ niyi ti awọn ẹniti o ba lọ si ile Ọlọhun ma fi npọṣẹṣe ni aye yi lati ran ara wọn l'eti ẹko pataki yi. Omi ti ojade fun iṣẹlẹ yi ni omi «Zamzam» ti awọn Al-haji ati awọn al-haja mã mu bọ lati ile Oluwa.

Ẹkọ keji ti ãyah yi kọ wa ni wipe awọn ọṣẹbọ ninu awọn Larubawa ni igba kan nsin oriṣa meji ni aye mejẽji yi (Safã ati Marwa). Awọn Musulumi wa nbẹru wipe boya ki nṣe ẹtọ fun wọn lati mã ṣe isin ipọṣẹṣẹ ni aye oriṣa. Ṣugbọn ãyah yi kọ wa wipe aniyan ti afi ṣe nkan=

ٱلْبَيْتَ أَوِ ٱعْتَمَرَ فَلَا جُنَاحَ عَلَيْهِ أَن يَطَّوَّفَ بِهِمَا ۚ وَمَن تَطَوَّعَ خَيْرًا فَإِنَّ ٱللَّهَ شَاكِرٌ عَلِيمٌ ﴿١٥٨﴾

wa ninu awọn ami Ọlọhun, ẹnikẹni ti o ba rin irin ajo lọ si ile na ni asiko Haj tabi ti o lọ bẹ ẹ wo ni igba miran, kosi ẹṣẹ fun u, bi o ba rọ kiri ka wọn. Ẹniti o ba si finufẹdọ ṣe rere nitôtọ. Ẹni ti nsan ôre ni Ọlọhun, Olumọ si ni.

إِنَّ ٱلَّذِينَ يَكْتُمُونَ مَآ أَنزَلْنَا مِنَ ٱلْبَيِّنَٰتِ وَٱلْهُدَىٰ مِنۢ بَعْدِ مَا بَيَّنَّٰهُ لِلنَّاسِ فِى ٱلْكِتَٰبِ ۙ أُو۟لَٰٓئِكَ يَلْعَنُهُمُ ٱللَّهُ وَيَلْعَنُهُمُ ٱللَّٰعِنُونَ ﴿١٥٩﴾

**159.** Dajudaju awọn ti o fi awọn ohun ti A sọ̀kalẹ̀ ninu ẹri ododo ati itọsọna pa mọ lẹhin igbati Awa ti ṣe ala-yé rẹ̀ fun awọn enia ninu tirà awọn wọnyi ni Oluwa yio ṣẹ́bi le, awọn ṣẹ́biṣẹ́bi[1] yio si ṣẹ́bi le wọn pẹlu.

إِلَّا ٱلَّذِينَ تَابُوا۟ وَأَصْلَحُوا۟ وَبَيَّنُوا۟ فَأُو۟لَٰٓئِكَ أَتُوبُ عَلَيْهِمْ ۚ وَأَنَا ٱلتَّوَّابُ ٱلرَّحِيمُ ﴿١٦٠﴾

**160.** Ayafi awọn ti nwọn ronupiwada, ti nwọn si wa nṣe atunṣe awọn ohun ti nwọn ti ṣiṣe, ti nwọn si ṣe ifihan otitọ, awọn wọnyi ni Emi yio gba ironupiwada wọn nitoripe Emi ni Olugba ironupiwada, Alanu.

إِنَّ ٱلَّذِينَ كَفَرُوا۟ وَمَاتُوا۟ وَهُمْ كُفَّارٌ أُو۟لَٰٓئِكَ عَلَيْهِمْ لَعْنَةُ ٱللَّهِ وَٱلْمَلَٰٓئِكَةِ وَٱلنَّاسِ أَجْمَعِينَ ﴿١٦١﴾

**161.** Dajudaju awọn ti ko gbagbọ, ti nwọn si ku nigbati nwọn jẹ alaigbagbọ, lori awọn wọnyi ni ègûn Ọlọhun mbẹ ati ti awọn Mọlaika ati awọn enia patapata.

---

= ni a mãfi da wa l'ẹjọ, ki nṣe ilo odi ti awọn enia miran nlo aye na. Ti wa ni ki a sọ ibẹ di mimọ padà, ki a si mã ṣe mimọ nibẹ gẹgẹbi o ti wa ni mimọ ni ipilẹ ọjọ.

[1] Awọn ṣ'ẹbiṣ'ẹbi wọnyi ni Mọlaika ati enia. Ẹnikẹni ti o ba mọ ododo ẹsin ti o si fi pamọ ibi lati ọdọ Ọlọhun yio sọkalẹ̀ le lori nipe yio jina si Ọlọhun ati si ore ati ãnu Rẹ̀ ti ẹsin ma nmuwa fun ẹda. Ibi ti awọn Mọlaika ni eyi ti o mã nwa ba ẹda nipa pipadanu ẹmi iṣẹ rere ti awọn Mọlaika jẹ apẽrẹ rẹ̀. Ibi ti awọn ẹda ni wipe awọn ẹda kò ni sọrọ rere si ẹniti o jẹ ọta Ọlọhun.

**162.** Nwọn yio mã gbe inu rẹ, A kò ni i ṣe iyà na ni fufuyẹ fun wọn, bẹni kò ni si isinmi fun wọn.

خَٰلِدِينَ فِيهَا لَا يُخَفَّفُ عَنْهُمُ ٱلْعَذَابُ وَلَا هُمْ يُنظَرُونَ ﴿١٦٢﴾

**163.** Ọlọhun Yin, Ọlọhun kanṣoṣo ni; kosi Ọlọhun miran ayafi On, Ajọkẹ-aiye, Aṣakẹ-ọrun.

وَإِلَٰهُكُمْ إِلَٰهٌ وَٰحِدٌ لَّآ إِلَٰهَ إِلَّا هُوَ ٱلرَّحْمَٰنُ ٱلرَّحِيمُ ﴿١٦٣﴾

**164.** Dajudaju ninu ṣiṣe ẹda sanmọ ati ilẹ, ati iyipada oru ati ọsan ati awọn ọkộ ti nwọn nrin gẽre lori okun pẹlu ohun ti o nṣe anfani fun awọn enia ati ohun ti Ọlọhun nsọkalẹ lati sanmọ ni omi ojo, ti O si fi nji[1] ilẹ lẹhin iku rẹ, ti O tan awọn ẹranko ni oriṣiriṣi ka si ori rẹ, ati yiyipada atẹgun ati ẹṣujo ti A tẹba larin sanmọ ati ilẹ. Dajudaju ninu awọn nkan wọnyi awọn ami ariwoye wa fun awọn enia ti o ni lakaye.

إِنَّ فِي خَلْقِ ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَٱلْأَرْضِ وَٱخْتِلَٰفِ ٱلَّيْلِ وَٱلنَّهَارِ وَٱلْفُلْكِ ٱلَّتِي تَجْرِي فِي ٱلْبَحْرِ بِمَا يَنفَعُ ٱلنَّاسَ وَمَآ أَنزَلَ ٱللَّهُ مِنَ ٱلسَّمَآءِ مِن مَّآءٍ فَأَحْيَا بِهِ ٱلْأَرْضَ بَعْدَ مَوْتِهَا وَبَثَّ فِيهَا مِن كُلِّ دَآبَّةٍ وَتَصْرِيفِ ٱلرِّيَٰحِ وَٱلسَّحَابِ ٱلْمُسَخَّرِ بَيْنَ ٱلسَّمَآءِ وَٱلْأَرْضِ لَأَيَٰتٍ لِّقَوْمٍ يَعْقِلُونَ ﴿١٦٤﴾

**165.** O si mbẹ ninu awọn enia ti nwọn mu awọn nkan miran (ni isin) laijẹ Ọlọhun ni ẹgbẹra (Ọlọhun); nwọn nfẹran wọn gẹgẹbi nwọn i ba tifẹ Ọlọhun, sugbọn awọn ti nwọn gba Ọlọhun gbọ l'ododo le-koko ni ifẹran si Ọlọhun; kiba si ṣe wipe awọn ti o ṣe abosi le ri nigbati nwọn yio ri iya, pe gbogbo agbara ti Ọlọhun ni ati pe dajudaju Ọlọhun le-koko ninu iyà.

وَمِنَ ٱلنَّاسِ مَن يَتَّخِذُ مِن دُونِ ٱللَّهِ أَندَادًا يُحِبُّونَهُمْ كَحُبِّ ٱللَّهِ وَٱلَّذِينَ ءَامَنُوٓا۟ أَشَدُّ حُبًّا لِّلَّهِ وَلَوْ يَرَى ٱلَّذِينَ ظَلَمُوٓا۟ إِذْ يَرَوْنَ ٱلْعَذَابَ أَنَّ ٱلْقُوَّةَ لِلَّهِ جَمِيعًا وَأَنَّ ٱللَّهَ شَدِيدُ ٱلْعَذَابِ ﴿١٦٥﴾

[1] «Nji ilẹ lẹhin iku rẹ» - itumọ eyi ni wipe ojo ti o nrin ilẹ ti o si nmu ohun ọgbin jade.

**166.** Nigbati awọn ti a tẹle ba yago fun awọn ti nwọn ntẹle wọn, ti nwọn si ri iyà, ohun ti o so wọn pọ yio si ja.

إِذۡ تَبَرَّأَ ٱلَّذِينَ ٱتُّبِعُواْ مِنَ ٱلَّذِينَ ٱتَّبَعُواْ وَرَأَوُاْ
ٱلۡعَذَابَ وَتَقَطَّعَتۡ بِهِمُ ٱلۡأَسۡبَابُ ١٦٦

**167.** Awọn ti o tẹle wọn yio si wipe ibaṣepe ipada si aiye mbẹ fun wa, awa kiba kọ̀ wọn silẹ̀ gẹgẹbi nwọn tikọ̀wa silẹ̀. Bayi ni Ọlọhun yio fi iṣẹ wọn han wọn ni òfò fun wọn, nwọn kò si ni jade ninu ina.

وَقَالَ ٱلَّذِينَ ٱتَّبَعُواْ لَوۡ أَنَّ لَنَا كَرَّةٗ فَنَتَبَرَّأَ مِنۡهُمۡ
كَمَا تَبَرَّءُواْ مِنَّاۗ كَذَٰلِكَ يُرِيهِمُ ٱللَّهُ أَعۡمَٰلَهُمۡ
حَسَرَٰتٍ عَلَيۡهِمۡۖ وَمَا هُم بِخَٰرِجِينَ مِنَ ٱلنَّارِ ١٦٧

**168.** Ẹnyin enia, ẹ mã jẹ ninu awọn ohun ti o tọ́ ti o si dara lori ilẹ̀, ẹ ma si ṣe tẹle ipâsẹ eṣu; dajudaju on jẹ ọta ti o han (pọnyọnhun) fun yin.

يَٰٓأَيُّهَا ٱلنَّاسُ كُلُواْ مِمَّا فِي ٱلۡأَرۡضِ حَلَٰلٗا طَيِّبٗا
وَلَا تَتَّبِعُواْ خُطُوَٰتِ ٱلشَّيۡطَٰنِۚ إِنَّهُۥ لَكُمۡ عَدُوّٞ
مُّبِينٌ ١٦٨

**169.** Yio ma sun yin si iṣẹ ibi ati iwa ibajẹ ati ki ẹ le ma sọ ohun ti ẹ kò mọ̀ nipa Ọlọhun.

إِنَّمَا يَأۡمُرُكُم بِٱلسُّوٓءِ وَٱلۡفَحۡشَآءِ وَأَن تَقُولُواْ
عَلَى ٱللَّهِ مَا لَا تَعۡلَمُونَ ١٦٩

**170.** Nigbati a ba sọ fun wọn pe: Ẹtẹle ohun ti Ọlọhun sọ̀ nwọn a wipe: Bẽkọ, awa ntẹle ohun ti a ba lọwọ awọn baba wa. Kinla! Bẹni awọn baba wọn kò ni oye kan, nwọn kò si ni itọsọna.

وَإِذَا قِيلَ لَهُمُ ٱتَّبِعُواْ مَآ أَنزَلَ ٱللَّهُ قَالُواْ بَلۡ نَتَّبِعُ
مَآ أَلۡفَيۡنَا عَلَيۡهِ ءَابَآءَنَآۚ أَوَلَوۡ كَانَ ءَابَآؤُهُمۡ
لَا يَعۡقِلُونَ شَيۡـٔٗا وَلَا يَهۡتَدُونَ ١٧٠

**171.** Apejuwe awọn ti nwọn ṣe aigbagbọ dabi apejuwe ẹniti o nke pe ohun ti ko gbọran, afi ipe ati igbe, aditi, odi, afọju niwọn; nwọn ko si ni lãkaye.

وَمَثَلُ ٱلَّذِينَ كَفَرُواْ كَمَثَلِ ٱلَّذِي يَنۡعِقُ بِمَا
لَا يَسۡمَعُ إِلَّا دُعَآءٗ وَنِدَآءٗۚ صُمُّۢ بُكۡمٌ عُمۡيٞ فَهُمۡ
لَا يَعۡقِلُونَ ١٧١

**172.** Ẹnyin ti ẹ gba Ọlọhun gbọ lododo, ẹ mã jẹ ninu awọn ohun ti

يَٰٓأَيُّهَا ٱلَّذِينَ ءَامَنُواْ كُلُواْ مِن طَيِّبَٰتِ

o dara ti A pa lese fun yin, ki ẹ si ma dupẹ fun Ọlọhun ti o ba jẹ wipe On ni ẹnyin nsin.

مَا رَزَقْنَٰكُمْ وَٱشْكُرُوا۟ لِلَّهِ إِن كُنتُمْ إِيَّاهُ تَعْبُدُونَ ﴿١٧٢﴾

**173.** Dajudaju O ṣe ni ẽwọ fun yin oku[1] mbete ati ẹjẹ ati ẹran ẹlẹdẹ ati ohun ti a pe orukọ miran le lori yatọ si ti Ọlọhun. Ṣugbọn ẹniti inira ba mu (jẹẹ), tiki i ṣe ifẹ inu rẹ, ti ki i si ṣe ikọja ẹnu ãlà, ko si ẹṣẹ fun. Dajudaju Alaforiji ni Ọlọhun, Alanu si ni.

إِنَّمَا حَرَّمَ عَلَيْكُمُ ٱلْمَيْتَةَ وَٱلدَّمَ وَلَحْمَ ٱلْخِنزِيرِ وَمَآ أُهِلَّ بِهِۦ لِغَيْرِ ٱللَّهِ ۖ فَمَنِ ٱضْطُرَّ غَيْرَ بَاغٍ وَلَا عَادٍ فَلَآ إِثْمَ عَلَيْهِ ۚ إِنَّ ٱللَّهَ غَفُورٌ رَّحِيمٌ ﴿١٧٣﴾

**174.** Dajudaju awọn ti o fi ohun ti Ọlọhun sọ kalẹ̀ ninu tirà pamọ, ti nwọn si nta ni owo pọkù, awọn wọnyi kò jẹ nkankan si inu wọn afi ina; Ọlọhun kò si ni ba wọn sọrọ ni ọjọ igbende, bẹ si ni kò ni fọ wọn mọ. Iyà ẹlẹta-elero ni o si mbẹ fun wọn.

إِنَّ ٱلَّذِينَ يَكْتُمُونَ مَآ أَنزَلَ ٱللَّهُ مِنَ ٱلْكِتَٰبِ وَيَشْتَرُونَ بِهِۦ ثَمَنًا قَلِيلًا ۙ أُو۟لَٰٓئِكَ مَا يَأْكُلُونَ فِى بُطُونِهِمْ إِلَّا ٱلنَّارَ وَلَا يُكَلِّمُهُمُ ٱللَّهُ يَوْمَ ٱلْقِيَٰمَةِ وَلَا يُزَكِّيهِمْ وَلَهُمْ عَذَابٌ أَلِيمٌ ﴿١٧٤﴾

**175.** Awọn wọnyi ni awọn ẹniti nfi ọna mimộ ra iṣina, ati aforiji ra iyà. Bawo ni nwọn yio ti ni ifarada ina to!

أُو۟لَٰٓئِكَ ٱلَّذِينَ ٱشْتَرَوُا۟ ٱلضَّلَٰلَةَ بِٱلْهُدَىٰ وَٱلْعَذَابَ بِٱلْمَغْفِرَةِ ۚ فَمَآ أَصْبَرَهُمْ عَلَى ٱلنَّارِ ﴿١٧٥﴾

**176.** Eyi ri bẹ nitoripe dajudaju Ọlọhun ti sọ Tirà na kalẹ̀ pẹlu otitọ, ati wipe dajudaju awọn ẹniti o ba ṣe iyapa ẹnu si Tirà na wa ninu itako ti o ga.

ذَٰلِكَ بِأَنَّ ٱللَّهَ نَزَّلَ ٱلْكِتَٰبَ بِٱلْحَقِّ ۗ وَإِنَّ ٱلَّذِينَ ٱخْتَلَفُوا۟ فِى ٱلْكِتَٰبِ لَفِى شِقَاقٍۭ بَعِيدٍ ﴿١٧٦﴾

**177.** Kosi ifiọkansin nipa ki ẹ yi oju nyin si iha gabasi ati (iha) yânmã; ṣugbọn ifọkansin (on) ni

۞ لَّيْسَ ٱلْبِرَّ أَن تُوَلُّوا۟ وُجُوهَكُمْ قِبَلَ ٱلْمَشْرِقِ وَٱلْمَغْرِبِ وَلَٰكِنَّ ٱلْبِرَّ مَنْ ءَامَنَ بِٱللَّهِ وَٱلْيَوْمِ

[1] «Oku-mbete» - Itumọ eyi ni ohun ti o ku fun ara rẹ̀.

ٱلۡأٓخِرِ وَٱلۡمَلَٰٓئِكَةِ وَٱلۡكِتَٰبِ وَٱلنَّبِيِّـۧنَ
وَءَاتَى ٱلۡمَالَ عَلَىٰ حُبِّهِۦ ذَوِي ٱلۡقُرۡبَىٰ
وَٱلۡيَتَٰمَىٰ وَٱلۡمَسَٰكِينَ وَٱبۡنَ ٱلسَّبِيلِ
وَٱلسَّآئِلِينَ وَفِي ٱلرِّقَابِ وَأَقَامَ ٱلصَّلَوٰةَ
وَءَاتَى ٱلزَّكَوٰةَ وَٱلۡمُوفُونَ بِعَهۡدِهِمۡ إِذَا
عَٰهَدُواْۖ وَٱلصَّٰبِرِينَ فِي ٱلۡبَأۡسَآءِ وَٱلضَّرَّآءِ وَحِينَ
ٱلۡبَأۡسِۗ أُوْلَٰٓئِكَ ٱلَّذِينَ صَدَقُواْۖ وَأُوْلَٰٓئِكَ هُمُ
ٱلۡمُتَّقُونَ ١٧٧

ẹniti o gba Ọlọhun gbọ, ati ọjọ ikẹhin ati awọn Mọlaika ati tira na ati awọn anabi ati pe o fi owo tọrẹ nigbati on na ni ifẹ si i (owo) (abi o tọrẹ nititori ifẹ Rẹ̀) fun ẹni-isunmọ ati ọmọ-orukan ati awọn alaini ati ọmọ ori irin-àjo ati awọn a tọrọjẹ ati fun irapada awọn ti mbẹ ninu igbèkùn ẹrú, ati kikirun dẽde, ati zaka yiyan, ati awọn olu-mu a dehun wọn ṣẹ nigbati nwọn ba ṣe adehun, ati awọn oni sũru nigba inira ati ipọnju ati ni asiko ogun. Awọn wọnyi ni ẹniti o ṣe ododo, awọn wọnyi si ni olubẹru[1] (Ọlọhun).

يَٰٓأَيُّهَا ٱلَّذِينَ ءَامَنُواْ كُتِبَ عَلَيۡكُمُ ٱلۡقِصَاصُ فِي
ٱلۡقَتۡلَىۖ ٱلۡحُرُّ بِٱلۡحُرِّ وَٱلۡعَبۡدُ بِٱلۡعَبۡدِ وَٱلۡأُنثَىٰ بِٱلۡأُنثَىٰۚ
فَمَنۡ عُفِيَ لَهُۥ مِنۡ أَخِيهِ شَيۡءٞ فَٱتِّبَاعُۢ بِٱلۡمَعۡرُوفِ
وَأَدَآءٌ إِلَيۡهِ بِإِحۡسَٰنٖۗ ذَٰلِكَ تَخۡفِيفٞ مِّن رَّبِّكُمۡ
وَرَحۡمَةٞۗ فَمَنِ ٱعۡتَدَىٰ بَعۡدَ ذَٰلِكَ فَلَهُۥ عَذَابٌ
أَلِيمٞ ١٧٨

**178.** Ẹnyin ti ẹ gbagbọ; A pa igbẹsan laṣẹ fun nyin nipa ipânia: Ọmọluwabi fun ọmọluwabi ati ẹrû fun ẹrû ati obirin fun obirin[2]; ṣugbọn ẹniti a ba ṣe idariji nkankan fun lati ọdọ ọmọ-iya rẹ̀ (ti a pa enia rẹ̀), nigbana titẹle ofin (sisanwo ẹ̀jẹ̀ lo kan) gẹgẹbi ẹtọ owo ni a o san fun u pẹlu daradara; eyi jẹ igbefuyẹ ati ãnu lati ọdọ Ọlọhun nyin, ṣugbọn ẹniti o ba kọja ẹnu

[1] - Ãyah yi kọ ni pe igbagbọ tabi irun-kiki nigba gbogbo lai si iṣẹ rere, asan ni, bẹni iṣẹ rere wọnyi lai si igbagbọ pe ọkanṣoṣo ni Ọlọhun ati pe ojiṣẹ Rẹ̀ ni Anabi Muhammad (ki ikẹ ati ọlà ki oma ba a) ati irun-kiki asan ni. Itumọ yiyi oju si gabasi ati yanma ni pe didojukọ Qiblah kirun nikan lai si iṣẹ kò le gba ni la.

[2] Itumọ «ọmọluwabi fun ọmọluwabi» ni pe ọmọluwabi ti o ba pania, yala ọmọluwabi tabi ẹru tabi obirin ni o pa, ẹmi ọmọluwabi ti o pania ni a o pa dipo rẹ fun igbẹsan. Ti ẹru bà pa ẹru ẹru nã ni a o padi.

ãlà (ofin) lẹhin eyi, njẹ ìyà elero mbẹ fun u.

**179.** Iṣẹmi mbẹ fun nyin ninu igbẹsan, ẹnyin ti ẹ ni lãkaye, ki ẹ ba le ṣọra nyin.

وَلَكُمْ فِي ٱلْقِصَاصِ حَيَوٰةٌ يَـٰٓأُو۟لِي ٱلْأَلْبَـٰبِ
لَعَلَّكُمْ تَتَّقُونَ ١٧٩

**180.** A ṣe ofin le nyin lori (pe) nigbati iku ba de si ọkan ninu nyin, bi o ba fi dukia silẹ, asọtẹlẹ fun awọn obi mejẽji ati awọn ibatan pẹlu daradara jẹ ẹtọ fun ẹniti nbẹru Ọlọhun.

كُتِبَ عَلَيْكُمْ إِذَا حَضَرَ أَحَدَكُمُ ٱلْمَوْتُ إِن
تَرَكَ خَيْرًا ٱلْوَصِيَّةُ لِلْوَٰلِدَيْنِ وَٱلْأَقْرَبِينَ
بِٱلْمَعْرُوفِ ۖ حَقًّا عَلَى ٱلْمُتَّقِينَ ١٨٠

**181.** Ṣugbọn ẹniti o ba yi i pada lẹhin ti o ti gbọ ọ (sieti), nigbana ẹṣẹ rẹ mbẹ lọrun awọn ẹniti o ba yi i pada nikan; dajudaju Ọlọhun ni Olugbọrọ, Oluni-imọ̀.

فَمَنۢ بَدَّلَهُۥ بَعْدَمَا سَمِعَهُۥ فَإِنَّمَآ إِثْمُهُۥ عَلَى ٱلَّذِينَ
يُبَدِّلُونَهُۥٓ ۚ إِنَّ ٱللَّهَ سَمِيعٌ عَلِيمٌ ١٨١

**182.** Ṣugbọn ẹniti o ba ni ifoiya iwa-àbosî tabi iwa-ẹṣẹ si ẹnitosọ asọtẹlẹ, njẹ ki o ṣe atunṣe larin wọn kosi ẹṣẹ fun u; dajudaju Ọlọhun ni alaforiji, Alãnu.

فَمَنْ خَافَ مِن مُّوصٍ جَنَفًا أَوْ إِثْمًا فَأَصْلَحَ
بَيْنَهُمْ فَلَآ إِثْمَ عَلَيْهِ ۚ إِنَّ ٱللَّهَ غَفُورٌ رَّحِيمٌ ١٨٢

**183.** Ẹnyin ti ẹ gbagbọ! A ṣe ãwẹ ni ọranyan le nyin lori gẹgẹbi A ti ṣe e ni Ọranyan le awọn ẹniti o ṣiwaju nyin lori ki ẹnyin le bẹru (Ọlọhun)[1].

يَـٰٓأَيُّهَا ٱلَّذِينَ ءَامَنُوا۟ كُتِبَ عَلَيْكُمُ ٱلصِّيَامُ
كَمَا كُتِبَ عَلَى ٱلَّذِينَ مِن قَبْلِكُمْ لَعَلَّكُمْ
تَتَّقُونَ ١٨٣

---

[1] Ãwẹ gbigba jẹ ohun ti Ọlọhun ṣe ni ọranyan fun awọn ojiṣẹ Rẹ ti o ṣiwaju gẹgẹbi O ti ṣe e ni ọranyan ninu Islam ṣugbọn ãwẹ ti awọn ero iṣãju ngba kò ni idi ati eto pataki gẹgẹbi ti Islam. Ninu Islam ni ẹkọ, etò ati idi ti o jinlẹ fun ãwẹ gbigba pari si. Idi ti awọn ẹlẹsin iṣãju fi ngbãwẹ ni pe bi ibanujẹ tabi idamu ba ba wọn. Ṣugbọn nitori ki a le paiya Ọlọhun lati ṣe ifẹ Rẹ ni O ṣe ṣe ãwẹ ni ọranyan fun Anabi wa=

**184.** Fun awọn ọjọ ti o ni onka ni; ṣugbọn ẹniti o ba nṣe aisan[1] tabi ti mbẹ lori irin-ajo ninu nyin, (yio san ãwẹ̀ na pada ninu) onka awọn ọjọ miran; ati fun awọn ẹniti o ba ni lara ki wọn ṣe irapada nipa bibọ alaini yó; ṣugbọn ẹniti o ba finufẹdọ ṣe õre kan eyini ni o dara julọ fun u; ati pe ki ẹ gba ãwẹ̀ ni o dara-ju fun nyin bi ẹnyin ba mọ̀.

أَيَّامًا مَّعْدُودَاتٍ فَمَن كَانَ مِنكُم مَّرِيضًا
أَوْ عَلَىٰ سَفَرٍ فَعِدَّةٌ مِّنْ أَيَّامٍ أُخَرَ وَعَلَى
الَّذِينَ يُطِيقُونَهُ فِدْيَةٌ طَعَامُ مِسْكِينٍ
فَمَن تَطَوَّعَ خَيْرًا فَهُوَ خَيْرٌ لَّهُ وَأَن تَصُومُوا
خَيْرٌ لَّكُمْ إِن كُنتُمْ تَعْلَمُونَ 

**185.** Oṣu «Ramadhana» ni eyiti à sọ Al-Kurani kalẹ̀ ninu rẹ̀, ilana ni o jẹ fun awọn enia ati ẹri ododo ti ilana-otitọ na ati ipinya (ododo pẹlu irọ); nitorina ẹnikẹni ti oṣu na ba ṣe oju rẹ̀ ninu nyin, njẹ ki o gba ãwẹ̀ ninu rẹ̀; ẹniti o ba nṣe aisan tabi ti o mbẹ lori irin-ajo (yio san ãwẹ na pada ninu) onka awọn ọjọ miran. Ọlọhun nfẹ irọrun pẹlu nyin kò si fẹ inira fun nyin, ki ẹ si ṣe aṣepe onka na, ki ẹ ba le ṣe agbega fun (orukọ) Ọlọhun nitori ọna ti O fi mọ nyin ati ki ẹnyin le mã ṣe ọpẹ.

شَهْرُ رَمَضَانَ الَّذِي أُنزِلَ فِيهِ الْقُرْآنُ
هُدًى لِّلنَّاسِ وَبَيِّنَاتٍ مِّنَ الْهُدَىٰ
وَالْفُرْقَانِ فَمَن شَهِدَ مِنكُمُ الشَّهْرَ فَلْيَصُمْهُ
وَمَن كَانَ مَرِيضًا أَوْ عَلَىٰ سَفَرٍ فَعِدَّةٌ
مِّنْ أَيَّامٍ أُخَرَ يُرِيدُ اللَّهُ بِكُمُ الْيُسْرَ
وَلَا يُرِيدُ بِكُمُ الْعُسْرَ وَلِتُكْمِلُوا الْعِدَّةَ
وَلِتُكَبِّرُوا اللَّهَ عَلَىٰ مَا هَدَاكُمْ
وَلَعَلَّكُمْ تَشْكُرُونَ 

**186.** Nigbati awọn ẹrusin Mi ba bi ọ lẽre nipa Mi, dajudaju Emi mbẹ ni tosi; Emi njẹ̀ ipe olupe-ipe

وَإِذَا سَأَلَكَ عِبَادِي عَنِّي فَإِنِّي قَرِيبٌ
أُجِيبُ دَعْوَةَ الدَّاعِ إِذَا دَعَانِ فَلْيَسْتَجِيبُوا لِي

---

= (ikẹ ati ọla Ọlọhun ki o mã ba a) ati gbogbo Musulumi, ati ki a le mọ inira ebi nigba ayo ati ki awọn ti orijẹ le mọ inira awọn ti ebi npa lati ṣe ãnu wọn.

[1] Ati abo-yun ati abiyamọ ti o nfun ọmọ lọmu ati arugbo ti kò ni agbara lati gbãwẹ̀ mọ wọnkò ni gba ãwẹ̀ lasiko rẹ̀. Ṣugbọn wọn o san pada gẹgẹ bi Ọlọhun ti ṣe alaye sisan rẹ̀.

وَلْيُؤْمِنُوا بِي لَعَلَّهُمْ يَرْشُدُونَ ﴿١٨٦﴾

nigbati o ba pe Mi, nitorina ki awọn nã mã jẹ ipe Mi, ki nwọn si gba Mi gbọ ki nwọn le ba mọ ọna ti otọ.

أُحِلَّ لَكُمْ لَيْلَةَ الصِّيَامِ الرَّفَثُ إِلَىٰ نِسَائِكُمْ ۚ هُنَّ لِبَاسٌ لَّكُمْ وَأَنتُمْ لِبَاسٌ لَّهُنَّ ۗ عَلِمَ اللَّهُ أَنَّكُمْ كُنتُمْ تَخْتَانُونَ أَنفُسَكُمْ فَتَابَ عَلَيْكُمْ وَعَفَا عَنكُمْ ۖ فَالْآنَ بَاشِرُوهُنَّ وَابْتَغُوا مَا كَتَبَ اللَّهُ لَكُمْ ۚ وَكُلُوا وَاشْرَبُوا حَتَّىٰ يَتَبَيَّنَ لَكُمُ الْخَيْطُ الْأَبْيَضُ مِنَ الْخَيْطِ الْأَسْوَدِ مِنَ الْفَجْرِ ۖ ثُمَّ أَتِمُّوا الصِّيَامَ إِلَى اللَّيْلِ ۚ وَلَا تُبَاشِرُوهُنَّ وَأَنتُمْ عَاكِفُونَ فِي الْمَسَاجِدِ ۗ تِلْكَ حُدُودُ اللَّهِ فَلَا تَقْرَبُوهَا ۗ كَذَٰلِكَ يُبَيِّنُ اللَّهُ آيَاتِهِ لِلنَّاسِ لَعَلَّهُمْ يَتَّقُونَ ﴿١٨٧﴾

**187.** A ṣe oru ãwẹ̀ ni ẹtọ fun nyin lati sunmọ awọn aya nyin; aṣọ ni nwọn jẹ fun nyin, ẹnyin na si jẹ aṣọ fun wọn, Ọlọhun mọ̀ pe ẹ ṣe abosi fun ẹmi-ara nyin[1], nitorina O ṣi ju ãnu wò nyin, O si ṣe imojukuro fun nyin, nitorina nisisiyi ẹ sunmọ wọn, ki ẹ si wa (lati ṣe) ohun ti Ọlọhun pa laṣẹ fun nyin, ki ẹ mã jẹ, ki ẹ si mã mu titi iyatọ owu funfun si owu dudu yio fi han fun nyin ni afẹmọjumọ owurọ, lẹhinna ki ẹ ṣe aṣepe ãwẹ̀ na titi di alẹ, ẹ kò si gbọdọ sunmọ wọn, nigbati ẹ ṣe atipo sinu mọsalasi; iwọnyi ni ẹnu-ãla (ofin) Ọlọhun nitorina ẹ maṣe sunmọ ọ, bayi ni Ọlọhun ṣe alayé awọn ãyah Rẹ̀ fun awọn enia ki nwọn ba le bẹru.

وَلَا تَأْكُلُوا أَمْوَالَكُم بَيْنَكُم بِالْبَاطِلِ وَتُدْلُوا بِهَا إِلَى الْحُكَّامِ لِتَأْكُلُوا فَرِيقًا مِّنْ أَمْوَالِ النَّاسِ بِالْإِثْمِ وَأَنتُمْ تَعْلَمُونَ ﴿١٨٨﴾

**188.** Ẹ kò gbọdọ jẹ ohun ini nyin larin ara nyin pẹlu èrû ati lati mu ninu rẹ̀ fi wa ọna (are) lọdọ awọn onidajọ ki ẹ ba le jẹ apakan gun ninu ohun ini awọn enia pẹlu iwa ẹṣẹ, bẽni ẹnyin mọ̀.

[1] Ni akọkọ awọn Sãbe ki i sunmọ awọn aya nwọn ni oru inu ãwẹ̀ ati ọsan rẹ̀ pãpa nigbati nwọn ba wa ninu ãwẹ̀, bẹni aṣa awọn Yẹwudi ati Nasara ni, ati pe o jẹ ohun ti yio mu inira wa, nitorina ni ãya yi se sọ̀kalẹ̀ lati kọ wa ni ẹkọ nipa rẹ̀. Alai sunmọ awọn aya wọn ni oru yi ni «abosi» ti nwọn ṣe, nitoripe kosi ọ̀rọ bẹ̃ ninu Al-Kurani.

**189.** Nwọn yio bi ọ lẽrè nipa ilete oṣu[1] wipe: wọn jẹ akoko ti a yan fun awọn enia ati (fun) Haj; ki i ṣe iwa rere pe ki ẹ gba ẹhin-ikule wọ ile; ṣugbọn iwa rere ni ki enia bẹru Ọlọhun ki ẹ si ma a gba ẹnu ọna wọ ile; ki ẹ si bẹru Ọlọhun ki ẹ ba le jere.

۞ يَسْـَٔلُونَكَ عَنِ ٱلْأَهِلَّةِ ۖ قُلْ هِىَ مَوَٰقِيتُ لِلنَّاسِ وَٱلْحَجِّ ۗ وَلَيْسَ ٱلْبِرُّ بِأَن تَأْتُوا۟ ٱلْبُيُوتَ مِن ظُهُورِهَا وَلَـٰكِنَّ ٱلْبِرَّ مَنِ ٱتَّقَىٰ ۗ وَأْتُوا۟ ٱلْبُيُوتَ مِنْ أَبْوَٰبِهَا ۚ وَٱتَّقُوا۟ ٱللَّهَ لَعَلَّكُمْ تُفْلِحُونَ ﴿١٨٩﴾

**190.** Ki ẹ si mã ba (wọn jà) l'oju ọna Ọlọhun awọn ẹniti o nba yin jà[2], ṣugbọn ki ẹ maṣe rekọja ala, dajudaju Ọlọhun kò fẹran awọn ti o nrekọ ja ala.

وَقَـٰتِلُوا۟ فِى سَبِيلِ ٱللَّهِ ٱلَّذِينَ يُقَـٰتِلُونَكُمْ وَلَا تَعْتَدُوٓا۟ ۚ إِنَّ ٱللَّهَ لَا يُحِبُّ ٱلْمُعْتَدِينَ ﴿١٩٠﴾

**191.** Ki ẹ si ma pa[3] wọn nibikibi ti ọwọ nyin ba tẹ wọn, ki ẹ si le nwọn jade nibiti nwọn ti le nyin jade; idãmu buru ju pipa lọ. Ṣugbọn ki ẹ ma ṣe ba wọn jà ni Mọsalasi Mimọ ni titi nwọn yio fi ba nyin jà ninu rẹ̀. Bi nwọn ba ba nyin jà ki ẹ pa nwọn. Eyi ni ẹsan awọn alaigbagbọ.

وَٱقْتُلُوهُمْ حَيْثُ ثَقِفْتُمُوهُمْ وَأَخْرِجُوهُم مِّنْ حَيْثُ أَخْرَجُوكُمْ ۚ وَٱلْفِتْنَةُ أَشَدُّ مِنَ ٱلْقَتْلِ ۚ وَلَا تُقَـٰتِلُوهُمْ عِندَ ٱلْمَسْجِدِ ٱلْحَرَامِ حَتَّىٰ يُقَـٰتِلُوكُمْ فِيهِ ۖ فَإِن قَـٰتَلُوكُمْ فَٱقْتُلُوهُمْ ۗ كَذَٰلِكَ جَزَآءُ ٱلْكَـٰفِرِينَ ﴿١٩١﴾

**192.** Ṣugbọn bi nwọn ba d'ẹkun, dajudaju Ọlọhun ni Alaforijin, Alãnu.

فَإِنِ ٱنتَهَوْا۟ فَإِنَّ ٱللَّهَ غَفُورٌ رَّحِيمٌ ﴿١٩٢﴾

---

[1] Awọn ti a pe ni ilete oṣu ninu wọn ni oṣu ti awọn Larubawa ya si mimọ; nwọn ki i jagun ninu awọn oṣu nã. Awọn oṣu wọnyi ni Rajab, Dhul-Qa'da, Dhul-Hijja ati Muharam. Ninu apakan awọn oṣu mẹrẽrin wọnyi ni a mã nṣe abẹwo aye mimọ gbogbo ni Mecca ti a npe ni Haj.

[2] Ãyah yi jẹ ọkan ninu awọn ti a kọkọ sọkalẹ̀ nipa eyiti a gba awọn Musulumi laye lati ba awọn ti o ba gbe ijà kò wọn jà. O si tun han ninu ãyah yi pe ogun idâbo bo ẹsin ni awọn Musulumi njà.

[3] Bi ogun ba ti bẹ silẹ̀ a le pa awọn ọta nibikibi ti a ba ri wọn.

**193.** Ki ẹ si ma ba nwọn jà titi ti ki yio fi si idãmu mọ ti ẹsin yio si wa (ni ominira) fun Ọlọhun. Ṣugbọn bi nwọn ba d'ẹkun (ija), nigbanna ko gbọdọ si igbogun ti ayafi si awọn alabosi[1].

وَقَٰتِلُوهُمْ حَتَّىٰ لَا تَكُونَ فِتْنَةٌ وَيَكُونَ ٱلدِّينُ لِلَّهِ ۖ فَإِنِ ٱنتَهَوْا۟ فَلَا عُدْوَٰنَ إِلَّا عَلَى ٱلظَّٰلِمِينَ ﴿١٩٣﴾

**194.** Oṣu mimọ fun oṣu mimọ[2], ati pe awọn ộwộ ni igbẹsan. Nitorina ẹnikẹni ti o ba kọja ẹnu-ala si nyin, ki ẹnyin na kọja ẹnu-ala si i gẹgẹbi iru ikọja ẹnu-ala ti o ṣe si nyin; ki ẹsi bẹru Ọlọhun ki ẹ si mọ dajudaju pe Ọlọhun mbẹ pẹlu awọn olubẹru (Ọlọhun).

ٱلشَّهْرُ ٱلْحَرَامُ بِٱلشَّهْرِ ٱلْحَرَامِ وَٱلْحُرُمَٰتُ قِصَاصٌ ۚ فَمَنِ ٱعْتَدَىٰ عَلَيْكُمْ فَٱعْتَدُوا۟ عَلَيْهِ بِمِثْلِ مَا ٱعْتَدَىٰ عَلَيْكُمْ ۚ وَٱتَّقُوا۟ ٱللَّهَ وَٱعْلَمُوٓا۟ أَنَّ ٱللَّهَ مَعَ ٱلْمُتَّقِينَ ﴿١٩٤﴾

**195.** Ki ẹ si mãna ohun-ini si oju-ọna Ọlọhun, ki ẹ ma si ṣe fi ọwọ yin fa iparun[3], ki ẹ si mã ṣe rere; dajudaju Ọlọhun fẹran awọn ti o nṣe rere.

وَأَنفِقُوا۟ فِى سَبِيلِ ٱللَّهِ وَلَا تُلْقُوا۟ بِأَيْدِيكُمْ إِلَى ٱلتَّهْلُكَةِ ۛ وَأَحْسِنُوٓا۟ ۛ إِنَّ ٱللَّهَ يُحِبُّ ٱلْمُحْسِنِينَ ﴿١٩٥﴾

**196.** Ki ẹ si ṣe aṣepe (iṣẹ) Haj[4]

وَأَتِمُّوا۟ ٱلْحَجَّ وَٱلْعُمْرَةَ لِلَّهِ ۚ فَإِنْ أُحْصِرْتُمْ فَمَا ٱسْتَيْسَرَ

---

[1] Erò pataki gan ti a fi gba awọn Musulumi laye lati ja ộgun tubọ han gbangba nihin pe ki ominira le wa fun ẹsin ni, ki olukuluku le mã ṣe ẹsin ti o jẹ ẹsin otitọ ti o si le ti ipa rẹ ri igbalà.

[2] Bi awọn ọta ba gbe ijà ko awọn Musulumi ninu awọn oṣu mimọ ki awọn na ba wọn jà.

[3] Gẹgẹbi o ṣe jẹ pe ogun idãbobo ara-ẹni ni inawo ninu, a fun awọn Musulumi ni amọran lati dawo sinu apo owo ogun ti a pe ni inawo si oju-ọna Ọlọhun. Bi wọn ba kùna lati ṣe iranlọwọ owo fun idãbo bo ara wọn, nwọn yio fi ọwọ ara wọn fa iparun.

[4] Isin Haj tabi irin-ajo mimọ lọ si Mekka ni ipari opo ẹsin Islam marun. Lọ wo ãyah 197 titi de 203 nipa ọrọ Haj. Akọkọ ninu opo ẹsin Islam mararun nipe: Kagba Ọlọhun ni Ọkan ṣoṣo atipe Anabi Mohammad Ojiṣẹ Rẹ ni, ekeji ki a ma ki irun wakati marãrun lojojumọ, ẹkẹtã ki a ma yan saka ni ọdọ dun ninu ọ̀rọ wa, ẹkẹrin ki a ma gba ãwẹ Ramlana, Ẹkarun ki arin irin àjò lọsi ile Oluwa ti a ba ni agbara Haj.

ati Umura[1] fun Ọlọhun. Ṣugbọn bi a ba se yin mọ ọna, ki ẹ fi ohun ti o ba rọrun ni ọrẹ (ranṣẹ), ki ẹ ma si ṣe fá (irun) ori yin titi ti ọrẹ na yio fi de aye rẹ̀. Ṣugbọn ẹnikẹni ninu yin ti o ba ṣ'aisan tabi ti ori ndun u, ki o ṣe irapada nipa (gbigba) ãwẹ̀ tabi sara tabi ẹran-pipa. Nigbati ẹ ba si ti fi ọkan balẹ̀ (ninu ewu), ẹnikẹni ti o ba pa Umura pọ mọ Haj, ki o fi ohun ti o ba rọrun ṣe itọrẹ ãnu. Ṣugbọn ẹnikẹni ti ko ba ri (ohun ti yio fi ṣe itọrẹ) ki o gba ãwẹ̀ ọjọ mẹta ni Haj ki o si gba meje nigbati o ba pada (de ile), eyi yio jẹ (ãwẹ ọjọ) mẹwa perepere eyi wa fun ẹniti ko si ẹbi rẹ̀ ni Mọsalasi-Mimọ. Ki ẹ bẹru Ọlọhun ki ẹ si mọ daju pe Ọlọhun le koko ni iyà.

مِنَ ٱلْهَدْيِ وَلَا تَحْلِقُوا۟ رُءُوسَكُمْ حَتَّىٰ يَبْلُغَ ٱلْهَدْىُ مَحِلَّهُۥ ۚ فَمَن كَانَ مِنكُم مَّرِيضًا أَوْ بِهِۦٓ أَذًى مِّن رَّأْسِهِۦ فَفِدْيَةٌ مِّن صِيَامٍ أَوْ صَدَقَةٍ أَوْ نُسُكٍ ۚ فَإِذَآ أَمِنتُمْ فَمَن تَمَتَّعَ بِٱلْعُمْرَةِ إِلَى ٱلْحَجِّ فَمَا ٱسْتَيْسَرَ مِنَ ٱلْهَدْىِ ۚ فَمَن لَّمْ يَجِدْ فَصِيَامُ ثَلَٰثَةِ أَيَّامٍ فِى ٱلْحَجِّ وَسَبْعَةٍ إِذَا رَجَعْتُمْ ۗ تِلْكَ عَشَرَةٌ كَامِلَةٌ ۗ ذَٰلِكَ لِمَن لَّمْ يَكُنْ أَهْلُهُۥ حَاضِرِى ٱلْمَسْجِدِ ٱلْحَرَامِ ۚ وَٱتَّقُوا۟ ٱللَّهَ وَٱعْلَمُوٓا۟ أَنَّ ٱللَّهَ شَدِيدُ ٱلْعِقَابِ ﴿١٩٦﴾

**197.** Haj ṣiṣe ninu awọn oṣu ti a mọ ni[2]; nitorina ẹnikẹni ti o ba pinnu lati ṣe Haj ninu wọn, kò gbọdọ sọ ọ̀rọ isọkusọ, ko si gbọdọ si ẽbu bẹni kò gbọdọ si ijà[3] ni

ٱلْحَجُّ أَشْهُرٌ مَّعْلُومَٰتٌ ۚ فَمَن فَرَضَ فِيهِنَّ ٱلْحَجَّ فَلَا رَفَثَ وَلَا فُسُوقَ وَلَا جِدَالَ فِى ٱلْحَجِّ ۗ وَمَا تَفْعَلُوا۟ مِنْ خَيْرٍ يَعْلَمْهُ ٱللَّهُ ۗ

[1] Itumọ Umura ni abẹwo. A le pe Umura ni isin Haj kekere. Igbakigba ni a le ṣe Umura yatọ si Haj ti o ni akoko kan pataki larin ọdun gẹgẹbi ãyah 197 ti wi. Gbogbo ohun ti oṣe pataki lati ṣe ninu isin Haj gan na ni o wa lati ṣe ninu isin Umura ayafi Arafat Muzdalifat ati Mina nikan ni kò si ninu eto ti Umura.

[2] Awọn oṣu ti a mọ dãda na ti a nṣe isin Haj ninu rẹ̀ ni Shawal, Dhul-Qada ati lati ọjọ kinni titi de ọjọ kẹwa oṣu Dhul-Hijja.

[3] Isin Haj jẹ ipari ijọsin ninu Islam o si jẹ isin mimọ; nitorina, a ni lati ṣe e ni mimọ. Nipa bayi, ẹnikẹni ti o ba wa ninu isin Haj na kò gbọdọ ṣe ohunkohun ti ko dara bi ọ̀rọ isọkusọ, ọrọ buruku, ẽbu ati ijà. Eto=

Haj. Ohunkohun ti ẹ ba si ṣe ni rere Ọlọhun mọ ọ. Ki ẹ si pese dani[1], ese ti o dara ju ni ibẹru Ọlọhun; ki ẹ si bẹru Mi, ẹnyin onilakaye.

وَتَزَوَّدُوا۟ فَإِنَّ خَيْرَ ٱلزَّادِ ٱلتَّقْوَىٰ ۚ وَٱتَّقُونِ يَـٰٓأُو۟لِى ٱلْأَلْبَـٰبِ ﴿١٩٧﴾

**198.** Kò si ibawi fun yin lati wa oju-re Oluwa yin[2]. Nitorina, bi ẹ ba ndaribọ lati Arafat[3], ki ẹ ṣe iranti Ọlọhun nibi aye mimọ ni (Muzdalifa), ki ẹ ṣe iranti Rẹ̀ gẹgẹbi On ṣe ti tọ yin s'ọna botilẹjẹpe niṣãju ẹ wa lara awọn ti o s'ọnu.

لَيْسَ عَلَيْكُمْ جُنَاحٌ أَن تَبْتَغُوا۟ فَضْلًا مِّن رَّبِّكُمْ ۚ فَإِذَآ أَفَضْتُم مِّنْ عَرَفَـٰتٍ فَٱذْكُرُوا۟ ٱللَّهَ عِندَ ٱلْمَشْعَرِ ٱلْحَرَامِ ۖ وَٱذْكُرُوهُ كَمَا هَدَىٰكُمْ وَإِن كُنتُم مِّن قَبْلِهِۦ لَمِنَ ٱلضَّآلِّينَ ﴿١٩٨﴾

**199.** Lẹhinna ki ẹ darikọ ibiti awọn enia badarikọ, ki ẹ si wa aforijin Ọlọhun, dajudaju Ọlọhun jẹ Alaforijin, Alãnu.

ثُمَّ أَفِيضُوا۟ مِنْ حَيْثُ أَفَاضَ ٱلنَّاسُ وَٱسْتَغْفِرُوا۟ ٱللَّهَ ۚ إِنَّ ٱللَّهَ غَفُورٌ رَّحِيمٌ ﴿١٩٩﴾

**200.** Nigbati ẹ ba pari ijọsin yin, ki ẹ ranti Ọlọhun gẹgẹbi iranti yin

فَإِذَا قَضَيْتُم مَّنَـٰسِكَكُمْ فَٱذْكُرُوا۟

= Islam ni lati mu alafia sọ̀kalẹ̀ si aiye jakejado nipa mimu ki awọn enia ma gbe pọ ni alafia. Nipa bayi, ninu isin Haj to jẹ ipari isin Islam a fẹ pe ki a yago fun gbogbo awọn ohun ti o nṣe idiwọ fun iwa (bibẹ) ni alafia ati irẹpọ awọn enia.

[1] Ẹnikẹni ti yio ba lọ ṣe isin Haj gbọdọ mu awọn nkan ti yio jẹ ki irin-ajo na jẹ irọrun fun u dani. Ki o mu owo dani dãda ti yio to o na lọ nabọ lẹhin ti o ba ti fi ile rẹ̀ si eto dãda. Ohun pataki julọ ti a tun fẹ pe ki a mu dani lọ si Haj ni ibẹru Ọlọhun nitoripe ori eyi ni ohun gbogbo duro le.

[2] Ojure Oluwa nihin, òwò ṣiṣe, l'oduro fun; eyi ni pe a le ṣ'owo l'asiko isin Haj. Ki i ṣe ẽwọ̀ fun Musulumi lati wa ilọsiwaju ti aiye gẹgẹbi o ṣe nwa t'ọrun.

[3] Arafat ni aye ti (awọn) Alhujaji npejọ si ni Mekka ni ọjọ kẹsan oṣu Dhul-Hijja. Pipejọ si Arafat yi jẹ origun kan pataki ninu isin Haj to bẹ ti ofi jẹ pe bi enia ba kùnà lati ba wọn pe si ibẹ l'ọjọ na oluwa rẹ̀kò ti di Alhaji tabi Alhaja.

si awọn baba yin tabi iranti ti o le ju u lọ. Ṣugbọn o wa ninu awọn enia ti o nwipe: Oluwa wa fun wa (ni õre) ni aiye yi; ki yio si si ipin kan fun u l'ọrun.

ٱللَّهَ كَذِكْرِكُمْ ءَابَآءَكُمْ أَوْ أَشَدَّ ذِكْرًا ۗ فَمِنَ ٱلنَّاسِ مَن يَقُولُ رَبَّنَآ ءَاتِنَا فِى ٱلدُّنْيَا وَمَا لَهُۥ فِى ٱلْءَاخِرَةِ مِنْ خَلَٰقٍ ﴿٢٠٠﴾

**201.** O si mbẹ ninu wọn ti nwipe: Oluwa wa fun wa ni rere ni aiye yi ati rere l'ọrun, ki o ṣọ wa ninu iya ina[1].

وَمِنْهُم مَّن يَقُولُ رَبَّنَآ ءَاتِنَا فِى ٱلدُّنْيَا حَسَنَةً وَفِى ٱلْءَاخِرَةِ حَسَنَةً وَقِنَا عَذَابَ ٱلنَّارِ ﴿٢٠١﴾

**202.** Awọn wọnyi ipin ere iṣẹ wọn yio wa fun wọn. Ọlọhun si yara ninu iṣiro (iṣẹ).

أُو۟لَٰٓئِكَ لَهُمْ نَصِيبٌ مِّمَّا كَسَبُوا۟ ۚ وَٱللَّهُ سَرِيعُ ٱلْحِسَابِ ﴿٢٠٢﴾

**203.** Ẹ ṣe iranti (isọ'rukọ) Ọlọhun larin awọn ọjọ ti o ni onka, lẹhinna ẹniti o ba kanju lọ ni ọjọ meji kosi ẹṣẹ fun u; ẹniti o ba tẹsẹ duro diẹ kosi ẹṣẹ fun u; eyi mbẹ fun ẹniti o bẹru Ọlọhun; ki ẹ bẹru Ọlọhun; ki ẹ si mọ pe a o ko yin jọ si ọdọ Rẹ[2].

۞ وَٱذْكُرُوا۟ ٱللَّهَ فِىٓ أَيَّامٍ مَّعْدُودَٰتٍ ۚ فَمَن تَعَجَّلَ فِى يَوْمَيْنِ فَلَآ إِثْمَ عَلَيْهِ وَمَن تَأَخَّرَ فَلَآ إِثْمَ عَلَيْهِ ۚ لِمَنِ ٱتَّقَىٰ ۗ وَٱتَّقُوا۟ ٱللَّهَ وَٱعْلَمُوٓا۟ أَنَّكُمْ إِلَيْهِ تُحْشَرُونَ ﴿٢٠٣﴾

**204.** O mbẹ ninu awọn enia ti o jẹpe ọ̀rọ rẹ yio jọ yin l'oju nipati

وَمِنَ ٱلنَّاسِ مَن يُعْجِبُكَ قَوْلُهُۥ فِى ٱلْحَيَوٰةِ

---

[1] Adua Musulumi pataki ni eyi. Gẹgẹbi a ti kọ Musulumi pe ki o mã gb'adua lati ni ipin rere ni aiye yi ati ipin rere ni ọrun, bakanna ni o ni lati mã sa apa lati jẹ ẹni rere ni aiye yi ati l'ọrun. Eyi ni iyatọ ti o wa larin ẹsin islam ati awọn ẹsin miran nipa pe awọn ẹsin miran kọ ni pe bi o ba nfẹ ọrun o ni lati kọ ẹhin si aiye; ṣugbọn Islam kọ ni pe bi a ti nwa ọrun ki a mã wa aiye. Ṣugbọn a kò gbọdọ jẹki wiwa aiye ko di wiwa ọrun lọwọ.

[2] Ọjọ mejẽji ti a wi yi tobi pupọ; awọn ọjọ na ni a mã lo ni Mina lẹhin ti a ti ṣe Haj, tan, Eyi yi ni ọjọ kọkanla, ekejila ati ẹkẹtala ti oṣu Dhul-Hijja. Awọn ọjọ wọnyi ni a mã nlo ni Mina lati ma yin Ọlọhun l'ogo; ati lati ma sọ orukọ Rẹ̀.

ٱلدُّنۡيَا وَيُشۡهِدُ ٱللَّهَ عَلَىٰ مَا فِي قَلۡبِهِۦ
وَهُوَ أَلَدُّ ٱلۡخِصَامِ ﴿٢٠٤﴾

igbesi aiye yi, ti yio si fi Ọlọhun ṣe ẹlẹri si ohun ti o mbẹ ni ọkan rẹ, sibẹsibẹ ọta gidi ni[1].

وَإِذَا تَوَلَّىٰ سَعَىٰ فِي ٱلۡأَرۡضِ لِيُفۡسِدَ فِيهَا
وَيُهۡلِكَ ٱلۡحَرۡثَ وَٱلنَّسۡلَۚ وَٱللَّهُ
لَا يُحِبُّ ٱلۡفَسَادَ ﴿٢٠٥﴾

**205.** Ṣugbọn ti o ba ti yi pada, yio ma sare kiri lori ilẹ lati ṣe ibajẹ, yio si ma pa awọn ọgbin ati ohun ọsin run; Ọlọhun kò fẹran ibajẹ.

وَإِذَا قِيلَ لَهُ ٱتَّقِ ٱللَّهَ أَخَذَتۡهُ ٱلۡعِزَّةُ بِٱلۡإِثۡمِۚ
فَحَسۡبُهُۥ جَهَنَّمُۖ وَلَبِئۡسَ ٱلۡمِهَادُ ﴿٢٠٦﴾

**206.** Ati pe nigbati a ba sọ fun u pe: 'bẹru Ọlọhun', igberaga a si mu u da ẹṣẹ si, nipa-bayi ina a wa to o, ibusinmi buburu si ni.

وَمِنَ ٱلنَّاسِ مَن يَشۡرِي نَفۡسَهُ ٱبۡتِغَآءَ
مَرۡضَاتِ ٱللَّهِۚ وَٱللَّهُ رَءُوفُۢ بِٱلۡعِبَادِ ﴿٢٠٧﴾

**207.** O mbẹ ninu awọn enia ti o jẹ pe yio gbe ara rẹ ta lati le fi wa oju rere Ọlọhun atipe Alãnu ni Ọlọhun fun awọn ẹru Rẹ.

يَٰٓأَيُّهَا ٱلَّذِينَ ءَامَنُواْ ٱدۡخُلُواْ فِي ٱلسِّلۡمِ
كَآفَّةٗ وَلَا تَتَّبِعُواْ خُطُوَٰتِ ٱلشَّيۡطَٰنِۚ
إِنَّهُۥ لَكُمۡ عَدُوّٞ مُّبِينٞ ﴿٢٠٨﴾

**208.** A pe ẹnyin onigbagbọ, ẹ ko si ẹsin Islam patapata, ẹ ma ṣe tẹle iṣisẹ esu, dajudaju, on jẹ ọta ti o fi oju han fun nyin[2].

فَإِن زَلَلۡتُم مِّنۢ بَعۡدِ مَا جَآءَتۡكُمُ
ٱلۡبَيِّنَٰتُ فَٱعۡلَمُوٓاْ أَنَّ ٱللَّهَ عَزِيزٌ حَكِيمٌ ﴿٢٠٩﴾

**209.** Ṣugbọn ti ẹ ba jẹ ki ẹṣẹ yin yẹ, lẹhin ti ohun ti ofi oju han ti wa ba yin nṣe ni ki ẹ mọ pe Alagbara ni Ọlọhun, Ọlọgbọn si ni.

هَلۡ يَنظُرُونَ إِلَّآ أَن يَأۡتِيَهُمُ ٱللَّهُ فِي ظُلَلٖ مِّنَ

**210.** Nwọn kò reti nkankan ju

[1] Awọn ti ãyah yi bawi ni awọn ti ẹnu wọn dun pe o tọ ki a ṣe rere fun ara aiye, sugbọn ti ohun aiye na ba tẹ wọn lọwọ tan ti ara wọn ni wọn fi i gbọ.

[2] Lẹhin ti a ti sọ ọ̀rọ̀ awọn ti o jẹ pe aiye ni wọn le ba, o tọ ki a ba awọn onigbagbọ ati awọn ti igbagbọ wọn kò rinlẹ to sọ ki wọn wọ Islam ti apa ti ẹṣẹ patapata ki wọn ba le ri ere rẹ jẹ. Ki a si kilọ fun awọn ti igbagbọ wọn kọ duro ki wọn ya fun èṣu.

ٱلْغَمَامِ وَٱلْمَلَٰٓئِكَةُ وَقُضِىَ ٱلْأَمْرُ ۚ وَإِلَى ٱللَّهِ تُرْجَعُ ٱلْأُمُورُ ﴿٢١٠﴾

pe ki Ọlọhun wa ba wọn lati inu iboji ẹṣu-ojo, pẹlu awọn Mọlaika pe a si ti pari ọ̀rọ na. Ọdọ Ọlọhun ni apadasi gbogbo ọ̀rọ.

سَلْ بَنِىٓ إِسْرَٰٓءِيلَ كَمْ ءَاتَيْنَٰهُم مِّنْ ءَايَةٍۭ بَيِّنَةٍ ۗ وَمَن يُبَدِّلْ نِعْمَةَ ٱللَّهِ مِنۢ بَعْدِ مَا جَآءَتْهُ فَإِنَّ ٱللَّهَ شَدِيدُ ٱلْعِقَابِ ﴿٢١١﴾

**211.** Bi awọn ọmọ Israila l'ẽre: Idi ọrọ ti o yanju melo ni a ti fun wọn. Ẹniyowu ti o ba yipada oju rere Ọlọhun lẹhin ti o ti de wa ba a, dajudaju Ọlọhun le koko ninu iyà.

زُيِّنَ لِلَّذِينَ كَفَرُوا۟ ٱلْحَيَوٰةُ ٱلدُّنْيَا وَيَسْخَرُونَ مِنَ ٱلَّذِينَ ءَامَنُوا۟ ۘ وَٱلَّذِينَ ٱتَّقَوْا۟ فَوْقَهُمْ يَوْمَ ٱلْقِيَٰمَةِ ۗ وَٱللَّهُ يَرْزُقُ مَن يَشَآءُ بِغَيْرِ حِسَابٍ ﴿٢١٢﴾

**212.** A ṣe ile aiye yi ni ohun ti yio mã jọ awọn ti kò gbagbọ l'oju, (nipa bayi) nwọn a mã fi awọn onigbagbọ ṣe ẹfẹ̀. Ṣugbọn awọn ti o bẹru Ọlọhun yio ju wọn lọ (nipa ikẹ Ọlọhun) ni ọjọ ikẹhin. Ọlọhun A mã ṣe arisiki fun ẹniti O ba fẹ lai ni oṣu -wọn[1].

كَانَ ٱلنَّاسُ أُمَّةً وَٰحِدَةً فَبَعَثَ ٱللَّهُ ٱلنَّبِيِّۦنَ مُبَشِّرِينَ وَمُنذِرِينَ وَأَنزَلَ مَعَهُمُ ٱلْكِتَٰبَ بِٱلْحَقِّ لِيَحْكُمَ بَيْنَ ٱلنَّاسِ فِيمَا ٱخْتَلَفُوا۟ فِيهِ ۚ وَمَا ٱخْتَلَفَ فِيهِ إِلَّا ٱلَّذِينَ أُوتُوهُ مِنۢ بَعْدِ مَا جَآءَتْهُمُ ٱلْبَيِّنَٰتُ بَغْيًۢا بَيْنَهُمْ ۖ فَهَدَى ٱللَّهُ ٱلَّذِينَ ءَامَنُوا۟ لِمَا ٱخْتَلَفُوا۟ فِيهِ مِنَ ٱلْحَقِّ بِإِذْنِهِۦ ۗ وَٱللَّهُ يَهْدِى مَن يَشَآءُ إِلَىٰ صِرَٰطٍ مُّسْتَقِيمٍ ﴿٢١٣﴾

**213.** Gbogbo awọn enia jẹ iran kanṣoṣo; Ọlọhun gbe awọn anabi dide ni onijihin rere ati olukilọ ati pe On si sọkalẹ̀ fun wọn tirà na pẹlu ododo ki O ba ṣe idajọ̀ larin awọn enia nipa ohun ti wọn ṣe iyapa ẹnu si; ẹnikan kò si ṣe iyapa ẹnu nipa rẹ̀, ayafi awọn ti A ti fi fun lẹhin ti ododo ti wa ba wọn niti ilara larin ara wọn. Ọlọhun tọ awọn ti o gbagbọ si ọna nipa ohun

[1] Awọn ti aiye yẹ mã nsaba ro pe kosi ohun ti o le ṣe awọn mọ, wọn a si mã fi eyi ṣe fãri lori awọn ti o nṣe ti Ọlọhun ti wọn kò si ni ọ̀rọ̀ lọwọ to wọn; ṣugbọn igba kan nbọ ti wọn kò ni jẹ nkan kan mọ ti awọn ti wọn nwo n'ilẹ̀ tun mã wa di ẹni agbega.

ti wọn ṣe iyapa ẹnu si ni ti ododo pẹlu aṣẹ Rẹ̀ Ọlọhun A mã fi ẹniti O ba fẹ mọ ọna ti o ṣe tãrà[1].

أَمْ حَسِبْتُمْ أَن تَدْخُلُوا الْجَنَّةَ وَلَمَّا يَأْتِكُم مَّثَلُ الَّذِينَ خَلَوْا مِن قَبْلِكُم ۖ مَّسَّتْهُمُ الْبَأْسَاءُ وَالضَّرَّاءُ وَزُلْزِلُوا حَتَّىٰ يَقُولَ الرَّسُولُ وَالَّذِينَ آمَنُوا مَعَهُ مَتَىٰ نَصْرُ اللَّهِ ۗ أَلَا إِنَّ نَصْرَ اللَّهِ قَرِيبٌ ﴿٢١٤﴾

**214.** Tabi ẹnyin ro pe ẹnyin yio wọ ọgba idẹra na nigbati irufẹ ohun ti o de wa ba awọn ti o ṣiwaju yin kò i ti ba yin? A fi inira ati aisan kan wọn A si mi wọn jigijigi to bẹ gẹ̃ ti ojiṣẹ ati awọn onigbagbọ ti wọn gbagbọ pẹlu rẹ̀ sọ bayi pe: Nigbawo ni iranlọwọ Ọlọhun mã de? Ha! Dajudaju nisisiyi iranlọwọ Ọlọhun sunmọ[2].

يَسْأَلُونَكَ مَاذَا يُنفِقُونَ ۖ قُلْ مَا أَنفَقْتُم مِّنْ خَيْرٍ فَلِلْوَالِدَيْنِ وَالْأَقْرَبِينَ وَالْيَتَامَىٰ وَالْمَسَاكِينِ وَابْنِ السَّبِيلِ ۗ وَمَا تَفْعَلُوا مِنْ خَيْرٍ فَإِنَّ اللَّهَ بِهِ عَلِيمٌ ﴿٢١٥﴾

**215.** Nwọn o bi ọ l'ẽre pe kini ki awọn mã ná. Wipe: Ohun ti o ba dara (ninu) ọpọlọpọ ộrộ (ki o jẹ fun) awọn obi mejẽji ati awọn ara ati awọn ọmọ orukan ati talaka ati ọmọ oju-ọna. Ohunkohun ti ẹ ba ṣe ni rere, Ọlọhun mọ[3].

---

[1] Ọlọhun fi han wa nibi pe bi O ti pe iran kan ni awa ẹda ni ipilẹ̀ ọjọ. Bẹni On Ọlọhun tun wa ṣe wa ni irankan lati ọdọ Anabi Muhammad ti o fi Tirà Al-Kurani Alapọnle ran si gbogbo aiye ati pe aigbagbọ jẹ ilara larin awọn enia ni. Anabi Muhammad ni o wa da'jọ ariyan jiyan ti o mbẹ nipa awọn tirà ti o ṣiwaju, gẹgẹbi Ataorata, Sabura ati Injila...

[2] Gbogbo ẹniti yio ṣowo jere yio ṣe aṣe lagun pẹlu i fi ara da. Bayi na ni ojuọna ti Ọlọhun fun awọn onigbagbọ ododo; nwọn ni lati ri wahala, ọwọ kò ni to ẹ́nu tobẹ̃, inira yio mã bẹ́, bẹ̃ni a o gbò wọn jigijigi ti wọn o fẹ fi bọ un ki aranṣe Ọlọhun to de; nitori bẹ̃ni a ṣe fun awọn ara iṣiwaju ninu ẹsin ki nwọn to di ẹni rere niwaju Ọlọhun.

[3] Ohun ti o ba dara ni a ni ki wọn nâ: Eyi ni bi owo ti nwọn ṣe iṣẹ rẹ̀ ati ọ̀rọ̀ ti nwọn ba ni, ọ̀rọ̀ ti a wi yi le jẹ agbara, alafia, aṣọ, imọ̀, ọ̀rọ̀ ẹnu ti o tutu tabi ipari ijà larin awọn meji tabi ohun bi irufẹ bẹ̃.

**216.** A pa ogun jijà ni aṣẹ fun nyin, ṣugbọn o jẹ ohun ti ẹ korira. Bẽni o le jẹ pe ẹnyin korira nkankan ti nkan na yio si jẹ õre fun nyin; bẽsi ni ẹnyin yio fẹran nkankan ti yio jẹ aburu fun nyin. Ọlọhun mọ, ẹnyin kò mọ.

كُتِبَ عَلَيْكُمُ ٱلْقِتَالُ وَهُوَ كُرْهٌ لَّكُمْ وَعَسَىٰٓ أَن تَكْرَهُوا۟ شَيْـًٔا وَهُوَ خَيْرٌ لَّكُمْ وَعَسَىٰٓ أَن تُحِبُّوا۟ شَيْـًٔا وَهُوَ شَرٌّ لَّكُمْ وَٱللَّهُ يَعْلَمُ وَأَنتُمْ لَا تَعْلَمُونَ ﴿٢١٦﴾

**217.** Nwọn yio bi ọ l'ẽre ogun jija ninu oṣu mimọ; sọ fun wọn pe: Jijagun ninu rẹ jẹ ẹṣẹ ti o tobi ṣugbọn ki a di enia lọwọ ni oju-ọna ti Ọlọhun ati aigba A gbọ ati ki a di enia lọwọ ni Mọsalasi Mimọ ati ki a le awọn ti o wa ni ibẹ jade tobi julọ ni ẹṣẹ niwaju Ọlọhun: ṣugbọn ki a ni enia l'ara ni inira buruku ju ki a pa enia lọ; nwọn kò si ni ye yin bajà titi ti nwọn o fi le yin kuro loju-ọna ẹsin yin ti nwọn ba ni agbara. Ẹniyowu ti o ba yipada kuro ninu ẹsin rẹ ninu yin ti o si wa ku, o ku ikú aigbagbọ, awọn wọnyi ni iṣẹ wọn yio ja si ofo ni aiye ati ọrun, awọn ni yio jẹ ero ina, nwọn o si gbe ibẹ gbere.

يَسْـَٔلُونَكَ عَنِ ٱلشَّهْرِ ٱلْحَرَامِ قِتَالٍ فِيهِ قُلْ قِتَالٌ فِيهِ كَبِيرٌ وَصَدٌّ عَن سَبِيلِ ٱللَّهِ وَكُفْرٌۢ بِهِۦ وَٱلْمَسْجِدِ ٱلْحَرَامِ وَإِخْرَاجُ أَهْلِهِۦ مِنْهُ أَكْبَرُ عِندَ ٱللَّهِ وَٱلْفِتْنَةُ أَكْبَرُ مِنَ ٱلْقَتْلِ وَلَا يَزَالُونَ يُقَٰتِلُونَكُمْ حَتَّىٰ يَرُدُّوكُمْ عَن دِينِكُمْ إِنِ ٱسْتَطَٰعُوا۟ وَمَن يَرْتَدِدْ مِنكُمْ عَن دِينِهِۦ فَيَمُتْ وَهُوَ كَافِرٌ فَأُو۟لَٰٓئِكَ حَبِطَتْ أَعْمَٰلُهُمْ فِى ٱلدُّنْيَا وَٱلْءَاخِرَةِ وَأُو۟لَٰٓئِكَ أَصْحَٰبُ ٱلنَّارِ هُمْ فِيهَا خَٰلِدُونَ ﴿٢١٧﴾

**218.** Dajudaju awọn ti o gbagbọ ati awọn ti o ṣile wa ti nwọn si sa ipa ni oju-ọna ti Ọlọhun, awọn wọnyi ni nreti ãnu Ọlọhun. Ọlọhun jẹ Alaforijin, Alaanu[1].

إِنَّ ٱلَّذِينَ ءَامَنُوا۟ وَٱلَّذِينَ هَاجَرُوا۟ وَجَٰهَدُوا۟ فِى سَبِيلِ ٱللَّهِ أُو۟لَٰٓئِكَ يَرْجُونَ رَحْمَتَ ٱللَّهِ وَٱللَّهُ غَفُورٌ رَّحِيمٌ ﴿٢١٨﴾

---

[1] Ọlọhun ṣe adehun fun awọn Musulumi nihin pe ati awọn ati awọn ti nwọn ṣi ile wa ati awọn ti wọn fi gbogbo ohun ini nwọn ṣe ti Ọlọhun pe awọn ni yio ri oju rere Ọlọhun ati ikẹ Rẹ. Alaforijin ni Ọlọhun, yio fi ori gbogbo ẹṣẹ wọn jin wọn, yio si kẹ wọn pẹlu.

**219.** Nwọn o bi ọ l'ere nipa ọti ati tẹtẹ; wipe: Ẹṣẹ nla mbẹ ninu mejẽji, anfani (õre) tun wa nibẹ fun awọn enia, ṣugbọn ẹṣẹ awọn mejẽji ju anfani awọn mejẽji lọ. Nwọn o tun bi ọ l'ẽre kinni ohun ti nwọn yio mã nâ; sọ pe: Ohun ti agbara bâ kâ. Bayi gãn ni Ọlọhun ṣe la awọn ãyah Rẹ ye yin ki ẹnyin ba le ronu.

۞ يَسْـَٔلُونَكَ عَنِ ٱلْخَمْرِ وَٱلْمَيْسِرِ ۖ
قُلْ فِيهِمَآ إِثْمٌ كَبِيرٌ وَمَنَـٰفِعُ لِلنَّاسِ وَإِثْمُهُمَآ
أَكْبَرُ مِن نَّفْعِهِمَا ۗ وَيَسْـَٔلُونَكَ مَاذَا يُنفِقُونَ
قُلِ ٱلْعَفْوَ ۗ كَذَٰلِكَ يُبَيِّنُ ٱللَّهُ لَكُمُ ٱلْـَٔايَـٰتِ
لَعَلَّكُمْ تَتَفَكَّرُونَ ﴿٢١٩﴾

**220.** Ni aiye ati ọrun. Nwọn o tun bi ọ l'ẽre nipa awọn ọmọ orukan; wipe: Iṣe daradara fun wọn ni o daraju, bi ẹ ba si kó wọn mọ'ra ọmọ iya nyin ni nwọn i ṣe. Ọlọhun mọ obilẹjẹ yatọ si alatunṣe, bi Ọlọhun ba si fẹ ni, dajudaju I ba ni yin lara. Dajudaju Ọlọhun jẹ Alagbara, Ọlọgbọn.

فِى ٱلدُّنْيَا وَٱلْـَٔاخِرَةِ ۗ وَيَسْـَٔلُونَكَ عَنِ ٱلْيَتَـٰمَىٰ ۖ
قُلْ إِصْلَاحٌ لَّهُمْ خَيْرٌ ۖ وَإِن تُخَالِطُوهُمْ فَإِخْوَٰنُكُمْ ۚ
وَٱللَّهُ يَعْلَمُ ٱلْمُفْسِدَ مِنَ ٱلْمُصْلِحِ ۚ
وَلَوْ شَآءَ ٱللَّهُ لَأَعْنَتَكُمْ ۚ إِنَّ ٱللَّهَ عَزِيزٌ حَكِيمٌ ﴿٢٢٠﴾

**221.** Ẹkò gbọdọ fẹ awọn abọriṣa obinrin titi nwọn yio fi gbagbọ; dajudaju ẹru-binrin ti o gbagbọ san ju abọriṣa obinrin lọ bi o tilẹ jẹ pe o wu yin. Ẹ kò si gbọdọ fi ọmọ yin obinrin fun awọn abọriṣa ọkunrin titi nwọn yio fi gbagbọ; ati pe dajudaju ẹru-kunrin ti o gbagbọ san ju abọriṣa ọkunrin lọ bi o tilẹ jẹ pe owu yin; awọn wọnyi npe ipe lọ si ibi ina, Ọlọhun si npe ipe lọ si ibi ọgba-idẹra ati aforijin pẹlu aṣẹ Rẹ. O si nṣe alaye awọn ãyah Rẹ fun awọn enia ki nwọn ba le mã ranti.

وَلَا تَنكِحُوا۟ ٱلْمُشْرِكَـٰتِ حَتَّىٰ يُؤْمِنَّ ۚ وَلَأَمَةٌ
مُّؤْمِنَةٌ خَيْرٌ مِّن مُّشْرِكَةٍ وَلَوْ أَعْجَبَتْكُمْ ۗ
وَلَا تُنكِحُوا۟ ٱلْمُشْرِكِينَ حَتَّىٰ يُؤْمِنُوا۟ ۚ وَلَعَبْدٌ
مُّؤْمِنٌ خَيْرٌ مِّن مُّشْرِكٍ وَلَوْ أَعْجَبَكُمْ ۗ أُو۟لَـٰٓئِكَ
يَدْعُونَ إِلَى ٱلنَّارِ ۖ وَٱللَّهُ يَدْعُوٓا۟ إِلَى ٱلْجَنَّةِ
وَٱلْمَغْفِرَةِ بِإِذْنِهِۦ ۖ وَيُبَيِّنُ ءَايَـٰتِهِۦ لِلنَّاسِ
لَعَلَّهُمْ يَتَذَكَّرُونَ ﴿٢٢١﴾

**222.** Nwọn o si bi ọ l'ẽre nipa nkan oṣu (obinrin); sọ pe: Ẹgbin ni, nitorina ẹ yẹ'ra fun awọn obinrin ni asiko na ki ẹ ma si ṣe sunmọ wọn titi nwọn yio fi mọ́. Nigbati wọn ba mọ́ ki ẹ lọ ba wọn ni àye ti Ọlọhun pa laṣẹ fun yin; dajudaju Ọlọhun fẹran awọn ti o ronu piwada, O si fẹran awọn ti o mọ́.

وَيَسْـَٔلُونَكَ عَنِ ٱلْمَحِيضِ ۖ قُلْ هُوَ أَذًى
فَٱعْتَزِلُوا۟ ٱلنِّسَآءَ فِى ٱلْمَحِيضِ ۖ وَلَا تَقْرَبُوهُنَّ
حَتَّىٰ يَطْهُرْنَ ۖ فَإِذَا تَطَهَّرْنَ فَأْتُوهُنَّ مِنْ حَيْثُ
أَمَرَكُمُ ٱللَّهُ ۚ إِنَّ ٱللَّهَ يُحِبُّ ٱلتَّوَّٰبِينَ
وَيُحِبُّ ٱلْمُتَطَهِّرِينَ ﴿٢٢٢﴾

**223.** Awọn obinrin nyin oko ni wọn jẹ fun nyin; ẹ mã lọ si oko nyin bi ẹ ba ti fẹ, ẹ ti dãda ṣiwaju fun ara yin ki ẹ si bẹru Ọlọhun, ki ẹ si mọ pe ẹ o pade Rẹ̀, ki ẹ si fun awọn onigbagbọ ododo ni iro idunnu.

نِسَآؤُكُمْ حَرْثٌ لَّكُمْ فَأْتُوا۟ حَرْثَكُمْ أَنَّىٰ شِئْتُمْ ۖ
وَقَدِّمُوا۟ لِأَنفُسِكُمْ ۚ وَٱتَّقُوا۟ ٱللَّهَ وَٱعْلَمُوٓا۟
أَنَّكُم مُّلَٰقُوهُ ۗ وَبَشِّرِ ٱلْمُؤْمِنِينَ ﴿٢٢٣﴾

**224.** Ẹ ma ṣe fi Ọlọhun ṣe idina fun ibura nyin lati ṣe rere. Ẹ ṣọ'ra, ki ẹ si mã ṣe atunṣe larin awọn enia. Ọlọhun si jẹ Olugbọ́, Olumộ[1].

وَلَا تَجْعَلُوا۟ ٱللَّهَ عُرْضَةً لِّأَيْمَٰنِكُمْ
أَن تَبَرُّوا۟ وَتَتَّقُوا۟ وَتُصْلِحُوا۟ بَيْنَ ٱلنَّاسِ ۗ
وَٱللَّهُ سَمِيعٌ عَلِيمٌ ﴿٢٢٤﴾

**225.** Ọlọhun kò ni mu nyin fun ibura yin ti kò ti inu wa. Ṣugbọn yio mu yin fun ohun ti ọkàn yin ṣe ni'ṣẹ. Ọlọhun si jẹ Alaforijin, Alafarada.

لَّا يُؤَاخِذُكُمُ ٱللَّهُ بِٱللَّغْوِ فِىٓ أَيْمَٰنِكُمْ وَلَٰكِن يُؤَاخِذُكُم
بِمَا كَسَبَتْ قُلُوبُكُمْ ۗ وَٱللَّهُ غَفُورٌ حَلِيمٌ ﴿٢٢٥﴾

**226.** Ikoraro oṣu mẹrin mbẹ fun awọn ti nwọn ti bura pe awọn kò ni tọ iyawo wọn lọ ṣugbọn bi wọn ba pada, dajudaju Ọlọhun jẹ Alaforijin, Alãnu.

لِّلَّذِينَ يُؤْلُونَ مِن نِّسَآئِهِمْ تَرَبُّصُ أَرْبَعَةِ أَشْهُرٍ ۖ فَإِن
فَآءُو فَإِنَّ ٱللَّهَ غَفُورٌ رَّحِيمٌ ﴿٢٢٦﴾

[1] Ohun ti ãyah yi kọ ni ni wipe ka ma fi wipe a ti fi Ọlọhun bura ṣe awawi lati ma ṣe iṣẹ rere tabi ohun ti o tọ.

**227.** Şugbọn bi nwọn ba pin-nu kikọ silẹ, daju-daju Ọlọhun jẹ Olugbọ́rọ, Olumọ̀.

وَإِنْ عَزَمُوا۟ ٱلطَّلَٰقَ فَإِنَّ ٱللَّهَ سَمِيعٌ عَلِيمٌ ﴿٢٢٧﴾

**228.** Awọn obinrin ti a kọ silẹ̀ yio ko ara wọn ro fun igba mẹta. Kò tọ fun wọn ki wọn fi ohun ti Ọlọhun da si apoọmọ wọn pamọ bi wọn ba gba Ọlọhun gbọ ati ọjọ ikẹhin; ọkọ wọn lo ni ẹtọ julọ lati gba wọn pada l'asiko nã bi wọn ba fẹ atunşe; o wa fun awọn obinrin lori ọkọ iru ohun ti o wa fun ọkọ wọn lori wọn pẹlu dãda, şugbọn ajulọ si mbẹ fun awọn ọkunrin lori wọn. Ọlọhun si jẹ Alagbara, Ọlọgbọn[1].

وَٱلْمُطَلَّقَٰتُ يَتَرَبَّصْنَ بِأَنفُسِهِنَّ ثَلَٰثَةَ قُرُوٓءٍ ۚ وَلَا يَحِلُّ لَهُنَّ أَن يَكْتُمْنَ مَا خَلَقَ ٱللَّهُ فِىٓ أَرْحَامِهِنَّ إِن كُنَّ يُؤْمِنَّ بِٱللَّهِ وَٱلْيَوْمِ ٱلْءَاخِرِ ۚ وَبُعُولَتُهُنَّ أَحَقُّ بِرَدِّهِنَّ فِى ذَٰلِكَ إِنْ أَرَادُوٓا۟ إِصْلَٰحًا ۚ وَلَهُنَّ مِثْلُ ٱلَّذِى عَلَيْهِنَّ بِٱلْمَعْرُوفِ ۚ وَلِلرِّجَالِ عَلَيْهِنَّ دَرَجَةٌ ۗ وَٱللَّهُ عَزِيزٌ حَكِيمٌ ﴿٢٢٨﴾

**229.** Ikọ̀ silẹ̀ ẽmeji ni, ẹ mu wọn dani pẹlu dãda tabi ki ẹ fi wọn silẹ̀ pẹlu dãda, kò si tọ fun nyin pe ki ẹ gba nkan kan (pada) ninu ohun ti ẹ fun wọn, ayafi ti awọn mejẽji ba mbẹru pe wọn kò ni le duro ni ẹnu-ãlà Ọlọhun. Bi ẹnyin na (alatunşe) ba mbẹru pe awọn mejẽji kò ni le duro ni ẹnu-ãlà Ọlọhun nigbana kò si ibawi fun awọn mejẽji nipa ohun ti (aya) ba fi şe irapada ara rẹ̀. Awọn wọnyi ni awọn ẹnu-ãlà Ọlọhun, ẹ ma şe rẹ́-kọja wọn, ẹnikẹni ti o ba si re awọn ẹnu-ãla Ọlọhun kọja awọn yi ni alabosi.

ٱلطَّلَٰقُ مَرَّتَانِ ۖ فَإِمْسَاكٌۢ بِمَعْرُوفٍ أَوْ تَسْرِيحٌۢ بِإِحْسَٰنٍ ۗ وَلَا يَحِلُّ لَكُمْ أَن تَأْخُذُوا۟ مِمَّآ ءَاتَيْتُمُوهُنَّ شَيْـًٔا إِلَّآ أَن يَخَافَآ أَلَّا يُقِيمَا حُدُودَ ٱللَّهِ ۖ فَإِنْ خِفْتُمْ أَلَّا يُقِيمَا حُدُودَ ٱللَّهِ فَلَا جُنَاحَ عَلَيْهِمَا فِيمَا ٱفْتَدَتْ بِهِۦ ۗ تِلْكَ حُدُودُ ٱللَّهِ فَلَا تَعْتَدُوهَا ۚ وَمَن يَتَعَدَّ حُدُودَ ٱللَّهِ فَأُو۟لَٰٓئِكَ هُمُ ٱلظَّٰلِمُونَ ﴿٢٢٩﴾

[1] Igba mẹta na ni işe nkan-oşu lẹ̀mẹta: kò gbọdọ gbe oyun ti o ni fun ọkọ pamọ nitoripe ijà de lãrin on ati ọkọ rẹ̀. Irufẹ ẹtọ ti awọn ọkọ ni le awọn obinrin wọn lori na ni awọn obinrin ni le awọn ọkọ wọn lori şugbọn ọkunrin ni lati şe ifarada ju awọn obinrin lọ.

**230.** Bi on (ọkọ) ba kọ iyawo silẹ̀, lẹ̃kẹta kò tọ fũn mọ lẹhinna titi yio fi fẹ ọkọ miran. Bi on (ọkọ keji) ba kọ silẹ̀, kò si ibawi fun awọn mejẽji pe ki wọn pada si ọdọ ara wọn bi awọn mejẽji ba ro pe awọn le duro ni ẹnu-ãla Ọlọhun. Awọnyi ni awọn ẹnu-ãla Ọlọhun ti O ṣe alaye rẹ̀ fun awọn enia ti o mọ̀.

فَإِن طَلَّقَهَا فَلَا تَحِلُّ لَهُۥ مِنۢ بَعۡدُ حَتَّىٰ تَنكِحَ زَوۡجًا
غَيۡرَهُۥۗ فَإِن طَلَّقَهَا فَلَا جُنَاحَ عَلَيۡهِمَآ أَن يَتَرَاجَعَآ إِن
ظَنَّآ أَن يُقِيمَا حُدُودَ ٱللَّهِۗ وَتِلۡكَ حُدُودُ ٱللَّهِ يُبَيِّنُهَا
لِقَوۡمٖ يَعۡلَمُونَ ٢٣٠

**231.** Nigbati ẹ ba kọ obinrin silẹ̀ ti wọn ba de opin igba wọn, yala ki ẹ mu wọn dani pẹlu dãda tabi ki ẹ ju wọn silẹ̀ pẹlu dãda. Ẹ ma mu wọn dani niti ipalara nitori ki ẹ le kọja ẹnu-ãlà. Ẹniti o ba ṣe bẹ̃ dajudaju o ti bo ori ara rẹ̀ si. Ẹ ma mu ãyah Ọlọhun ni yẹ̀yẹ. Ẹ ranti õre-ajulọ Ọlọhun ti o ṣe fun nyin. Ati ohun ti Ọlọhun sọ̀kalẹ fun nyin ni tira ati oye ijinlẹ ti O fi nṣe ikilọ fun nyin. Ẹ bẹru Ọlọhun ki ẹ si mọ pe dajudaju Ọlọhun ni Olumọ gbogbo nkan[1].

وَإِذَا طَلَّقۡتُمُ ٱلنِّسَآءَ فَبَلَغۡنَ أَجَلَهُنَّ فَأَمۡسِكُوهُنَّ
بِمَعۡرُوفٍ أَوۡ سَرِّحُوهُنَّ بِمَعۡرُوفٖۚ وَلَا تُمۡسِكُوهُنَّ
ضِرَارٗا لِّتَعۡتَدُواْۚ وَمَن يَفۡعَلۡ ذَٰلِكَ فَقَدۡ ظَلَمَ نَفۡسَهُۥۚ
وَلَا تَتَّخِذُوٓاْ ءَايَٰتِ ٱللَّهِ هُزُوٗاۚ وَٱذۡكُرُواْ نِعۡمَتَ
ٱللَّهِ عَلَيۡكُمۡ وَمَآ أَنزَلَ عَلَيۡكُم مِّنَ ٱلۡكِتَٰبِ
وَٱلۡحِكۡمَةِ يَعِظُكُم بِهِۦۚ وَٱتَّقُواْ ٱللَّهَ
وَٱعۡلَمُوٓاْ أَنَّ ٱللَّهَ بِكُلِّ شَيۡءٍ عَلِيمٞ ٢٣١

**232.** Nigbati ẹ ba si kọ awọn obinrin nyin silẹ̀, lẹhinna ti nwọn ba si de opin igba wọn, ẹ ma ṣe kọ fun wọn lati fẹ awọn ọkọ wọn nigbati wọn ba ti yọnu si ara wọn niti dãda. Eyi ni a fi nkilọ fun ẹniti o ba jẹ olu-gba Ọlọhun gbọ ninu

وَإِذَا طَلَّقۡتُمُ ٱلنِّسَآءَ فَبَلَغۡنَ أَجَلَهُنَّ فَلَا تَعۡضُلُوهُنَّ
أَن يَنكِحۡنَ أَزۡوَٰجَهُنَّ إِذَا تَرَٰضَوۡاْ بَيۡنَهُم بِٱلۡمَعۡرُوفِۗ
ذَٰلِكَ يُوعَظُ بِهِۦ مَن كَانَ مِنكُمۡ يُؤۡمِنُ بِٱللَّهِ وَٱلۡيَوۡمِ
ٱلۡأٓخِرِۗ ذَٰلِكُمۡ أَزۡكَىٰ لَكُمۡ وَأَطۡهَرُۚ وَٱللَّهُ يَعۡلَمُ وَأَنتُمۡ
لَا تَعۡلَمُونَ ٢٣٢

[1] Alaye ãyah yi ni pe ti awọn o binrin na ba sunmọ opin akoko wọn, eyi ni pe larin oṣu meji si mẹta, ẹ le fẹ wọn pada tabi bi ẹ kò ba ni wọn fẹ mọ ki ẹ jẹ ki wọn mã lọ ni ti dãda.

yin ati ọjọ ikẹhin. Eyi ni o dara ju fun yin ti o si mọ́. Ọlọhun ni Olumọ̀ ati pe ẹnyin kò mọ̀[1].

**233.** Ati ki awọn abiyamọ ma fun awọn ọmọ wọn lọmu mu ni ọdun meji gbako fun ẹniti o ba fẹ ṣe aṣepe ti ifun ọmọ lọmu mu; ijẹ, imu ati aṣọ ni wiwọ wọn ṣe ọranyan fun ẹniti wọn bi-mọ fun ni ọna ẹtọ. A kò gbe e kọ ẹmi kan l'ọrun ayafi iba agbara rẹ̀. A kò gbọdọ ni abiyamọ lara nitori ọmọ rẹ̀, bẹ si ni a kò gbọdọ ni baba lara nitori ọmọ rẹ̀ pẹlu nitori iru eyi na ṣe ọranyan fun ẹniti yio jẹ ogun. Bi awọn mejẽji ba si fẹ ja ọmu l'ẹnu ọmọ ni ipanu pọ awọn mejẽji ati iṣe aṣaro, kò si ẹṣẹ fun awọn mejẽji. Ati bi ẹ ba si fẹ fi awọn ọmọ yin fun alagbatọ, kò si ẹṣẹ fun nyin nigbati ẹ ba ti fun wọn ni ohun ti ẹ fẹ fun wọn, ki ẹ si bẹru Ọlọhun, ki ẹ si mọ daju pe Ọlọhun ri ohun ti ẹ nṣe.

۞ وَٱلْوَٰلِدَٰتُ يُرْضِعْنَ أَوْلَٰدَهُنَّ حَوْلَيْنِ كَامِلَيْنِ ۖ لِمَنْ أَرَادَ أَن يُتِمَّ ٱلرَّضَاعَةَ ۚ وَعَلَى ٱلْمَوْلُودِ لَهُۥ رِزْقُهُنَّ وَكِسْوَتُهُنَّ بِٱلْمَعْرُوفِ ۚ لَا تُكَلَّفُ نَفْسٌ إِلَّا وُسْعَهَا ۚ لَا تُضَآرَّ وَٰلِدَةٌۢ بِوَلَدِهَا وَلَا مَوْلُودٌ لَّهُۥ بِوَلَدِهِۦ ۚ وَعَلَى ٱلْوَارِثِ مِثْلُ ذَٰلِكَ ۗ فَإِنْ أَرَادَا فِصَالًا عَن تَرَاضٍ مِّنْهُمَا وَتَشَاوُرٍ فَلَا جُنَاحَ عَلَيْهِمَا ۗ وَإِنْ أَرَدتُّمْ أَن تَسْتَرْضِعُوٓا۟ أَوْلَٰدَكُمْ فَلَا جُنَاحَ عَلَيْكُمْ إِذَا سَلَّمْتُم مَّآ ءَاتَيْتُم بِٱلْمَعْرُوفِ ۗ وَٱتَّقُوا۟ ٱللَّهَ وَٱعْلَمُوٓا۟ أَنَّ ٱللَّهَ بِمَا تَعْمَلُونَ بَصِيرٌ ﴿٢٣٣﴾

**234.** Ati awọn ti o kú ninu yin ti wọn si fi awọn iyawo silẹ̀, awọn obinrin na ni lati kora ro fun oṣu mẹrin ati ọjọ mẹwa; lẹhinna nigbati nwọn ba de opin igba wọn kò si ẹṣẹ

وَٱلَّذِينَ يُتَوَفَّوْنَ مِنكُمْ وَيَذَرُونَ أَزْوَٰجًا يَتَرَبَّصْنَ بِأَنفُسِهِنَّ أَرْبَعَةَ أَشْهُرٍ وَعَشْرًا ۖ فَإِذَا بَلَغْنَ أَجَلَهُنَّ فَلَا جُنَاحَ عَلَيْكُمْ فِيمَا فَعَلْنَ فِىٓ أَنفُسِهِنَّ بِٱلْمَعْرُوفِ ۗ وَٱللَّهُ بِمَا تَعْمَلُونَ خَبِيرٌ ﴿٢٣٤﴾

---

[1] Idi ti ãyah 232 yi fi sọ̀kalẹ̀ ni pe ara-binrin «Makalu» ọmọ «Yasari» ti ọkọ rẹ̀ kọ silẹ̀, ọkọ na si fẹ da pada si ọdọ; Makalu ọmọ Yasari si kọ fun pe ki o maṣe pada si ọdọ ọkọ rẹ̀ na mọ. O un ni Oluwa fi ãyah yi sọ fun awọn alaṣe obinrin pe ki wọn ma ṣe kọ fun wọn mọ. Nitoripe ọkọ wọn ti akọkọ ni oni ẹtọ julọ lati gba wọn pada.

fun nyin nipa ohun ti wọn ba ṣe fun ara wọn ni ọna ẹtọ. Bẹsini Ọlọhun ni O ni iro ohun ti ẹ nṣe[1].

**235.** Kò si ẹṣẹ fun nyin nipa ohun ti ẹ ba pẹsọ ni ti iba awọn obinrin na sọrọ tabi ẹ ti ẹ̀ fi pamọ sinu ẹmi nyin; Ọlọhun si mọ pe ẹomã ranti wọn. Ṣugbọn ẹ ma si ba wọn ṣe adehun ni ikọ̀kọ̀, ayafi ki ẹ mã s'ọ̀rọ ti o dara ati ki ẹ ma ṣe ta koko yigi ayafi ti asiko na ba de opin ati ki ẹ si mọ pe Ọlọhun mọ ohun ti o wa ninu ẹmi nyin; nitorina ki ẹ ṣọ'ra nipa rẹ̀ ati ki ẹ mọ pe Ọlọhun ni Alaforijin, Olu-fi-ara-da[2].

وَلَا جُنَاحَ عَلَيْكُمْ فِيمَا عَرَّضْتُم بِهِۦ مِنْ خِطْبَةِ ٱلنِّسَآءِ أَوْ أَكْنَنتُمْ فِىٓ أَنفُسِكُمْ ۚ عَلِمَ ٱللَّهُ أَنَّكُمْ سَتَذْكُرُونَهُنَّ وَلَٰكِن لَّا تُوَاعِدُوهُنَّ سِرًّا إِلَّآ أَن تَقُولُوا۟ قَوْلًا مَّعْرُوفًا ۚ وَلَا تَعْزِمُوا۟ عُقْدَةَ ٱلنِّكَاحِ حَتَّىٰ يَبْلُغَ ٱلْكِتَٰبُ أَجَلَهُۥ ۚ وَٱعْلَمُوٓا۟ أَنَّ ٱللَّهَ يَعْلَمُ مَا فِىٓ أَنفُسِكُمْ فَٱحْذَرُوهُ ۚ وَٱعْلَمُوٓا۟ أَنَّ ٱللَّهَ غَفُورٌ حَلِيمٌ ﴿٢٣٥﴾

**236.** Kò si ẹṣẹ fun nyin ti ẹ ba kọ awọn obinrin nyin silẹ̀ la i ti fi ọwọ kọn wọn, ti ẹ kò i si ti fi ọwọ ṣe ohun-ọranyan kan fun nwọn, ki ẹ si pese fun nwọn. Awọn ti nwọn ni gẹgẹbi agbara nwọn ti mọ: ki ẹniti kò ni mã ṣe gẹgẹbi agbara rẹ̀

لَّا جُنَاحَ عَلَيْكُمْ إِن طَلَّقْتُمُ ٱلنِّسَآءَ مَا لَمْ تَمَسُّوهُنَّ أَوْ تَفْرِضُوا۟ لَهُنَّ فَرِيضَةً ۚ وَمَتِّعُوهُنَّ عَلَى ٱلْمُوسِعِ قَدَرُهُۥ وَعَلَى ٱلْمُقْتِرِ قَدَرُهُۥ مَتَٰعًۢا بِٱلْمَعْرُوفِ ۖ حَقًّا عَلَى ٱلْمُحْسِنِينَ ﴿٢٣٦﴾

[1] Ãyah yi ni Oluwa fi npa la'ṣẹ fun awọn obinrin pe ki wọn mã ko ara ro fun oṣu mẹrin ati ọjọ mẹwa lẹhin iku ọkọ wọn. Nigbati wọnba jade ko si ẹṣẹ fun wọn lati fẹ ọkọ miran. Idi eyi ni pe Ọlọhun ko fẹ ki awọn obinrin gbe oyun ọkọ wọn lọ fun ẹlomiran. Boya ki ọkọ t'oku oyun ti wa lara iyawo rẹ̀ na. Ikoararo yi ni awọn Musulumi npe ni «Opo» ẹniti ọkọ rẹ̀ ku (Iddat).

[2] Ãyah yi nkọ wa bi o ti yẹ ki a mâ ba awọn obinrin ti o wa ninu opo s'ọrọ ni ọna ẹ̀rọ. Otun pa laṣẹ fun wa pe a kò gbọdọ la fifẹ mọlẹ̀ fun obinrin ti o nṣe opo lọwọ tabi ba wọn lo pọ nigbana pẹlu, ayafi ki a ma pẹ sọ fun u; nitorina ni Oluwa ṣe kọ wa ni ọna ti a o gba mã sọ ọ; tabi ki enia ṣe rere fun nwọn titi ọkàn nwọn yio sọ fun nwọn pe tabi o fẹ fẹ on ni.

ti mọ. O jẹ igbadun fun awọn ti o kọn ni ọna ẹtọ; o si tun jẹ ọranyan fun olu-ṣiṣẹ rere[1].

237. Ati bi ẹnyin ba kọ nwọn silẹ ṣiwaju ki ẹ to fi ọwọ kọn nwọn bẹ si ni ẹ ti bu ọranyan kan fun nwọn; nitorina idaji ohun ti ẹ ba bu ni ọranyan ni ki o mã jẹ ti wọn, ayafi ti wọn ba ṣe amoju kuro tabiki ẹniti ita koko yigi na ba wa ni ọwọ rẹ ṣe amoju kuro ati pe ki ẹ ṣe amoju kuro l'o sunmọ ibẹru Ọlọhun; ati ki ẹ ma ṣe gbagbe ọla ti arin nyin. Dajudaju Ọlọhun ni Oluri ohun ti ẹ nṣe[2].

وَإِن طَلَّقْتُمُوهُنَّ مِن قَبْلِ أَن تَمَسُّوهُنَّ وَقَدْ فَرَضْتُمْ لَهُنَّ فَرِيضَةً فَنِصْفُ مَا فَرَضْتُمْ إِلَّآ أَن يَعْفُونَ أَوْ يَعْفُوَا۟ ٱلَّذِى بِيَدِهِۦ عُقْدَةُ ٱلنِّكَاحِ ۚ وَأَن تَعْفُوٓا۟ أَقْرَبُ لِلتَّقْوَىٰ ۚ وَلَا تَنسَوُا۟ ٱلْفَضْلَ بَيْنَكُمْ ۚ إِنَّ ٱللَّهَ بِمَا تَعْمَلُونَ بَصِيرٌ ﴿٢٣٧﴾

238. Ki ẹ ma ṣọ awọn irun pãpa irun ti ãrin; ki ẹ si dide duro fun Ọlọhun ninu irun, ki ẹ si tẹ ori nyin ba fun U[3].

حَٰفِظُوا۟ عَلَى ٱلصَّلَوَٰتِ وَٱلصَّلَوٰةِ ٱلْوُسْطَىٰ وَقُومُوا۟ لِلَّهِ قَٰنِتِينَ ﴿٢٣٨﴾

239. ṣugbọn ti ẹnyin ba mbẹru ọta, ki ẹma ki irun nyin lori irin tabi lori rakunmi; nigbati ọkàn

فَإِنْ خِفْتُمْ فَرِجَالًا أَوْ رُكْبَانًا ۖ فَإِذَآ أَمِنتُمْ فَٱذْكُرُوا۟ ٱللَّهَ كَمَا عَلَّمَكُم مَّا لَمْ

[1]Ãyah yi kọ wa pe ki a mã fun awọn obinrin ti a ba ti kọ s'ilẹ̀ ni nkan bi a kò ba ti fi ọwọ kọn nwọn tabi ti a kò ba ti bu ọranyan kan fun nwọn; ki a si fun nwọn ni nkan gẹgẹbi agbara wa ba ti mọ ki talaka ma ṣe ju agbara rẹ̀ lọ. Irufẹ awọn o birin ba wọn yi ni anpe ni Iyawo oju ọna.

[2] Ãyah yi pa laṣẹ fun wa pe ti a ba kọ awọn obinrin silẹ̀ lai kò ti fi ọwọ kọn nwọn ti a si ti bu ọranyan kan fun nwọn, idaji iye na ni ki a fun nwọn ninu rẹ̀, ayafi ti nwọn kò ba gbã tabi ti alaṣẹ wọn kò ba gbã tabi ti ọkọ ti o fun nwọn ni owo na ko gba a pada mọ.

[3] Ãyah yi ntọ'ka si irun ti ãrin. Awọn onitafsiru yapa ẹnu si ara nwọn nipa rẹ̀. Apa kan sọ pe Salatu Subhi, Salatu Suhuri, Salatul Asiri, Salatul Magrib ati Salatu Ishai; ṣugbọn gbogbo wọn nikẹhin p'anu pọ si Salatul Asiri (irun Alasari).

nyin ba ba'lẹ̀, ki ẹ mã ranti Ọlọhun gẹgẹbi O ti fi ohun ti ẹ kò mọ̀ mọ́ yin.

تَكُونُوا۟ تَعْلَمُونَ ﴿٢٣٩﴾

**240.** Ati pe awọn ti o ba kú ninu nyin ti nwọn si fi awọn iyawo wọn s'ilẹ̀, ki nwọn sọ asọtẹlẹ̀ ti ipese fun awọn iyawo wọn titi di ọdun kan lai kò ni le wọn jade. Ṣugbọn ti wọn ba jade kò si ẹṣẹ fun nyin nipa ohun ti nwọn ba ṣe fun ara wọn ni ọna ẹtọ. Bẹ̃ si ni Ọlọhun ni Alagbara, Ọlọgbọn si ni.

وَٱلَّذِينَ يُتَوَفَّوْنَ مِنكُمْ وَيَذَرُونَ أَزْوَٰجًا وَصِيَّةً لِّأَزْوَٰجِهِم مَّتَٰعًا إِلَى ٱلْحَوْلِ غَيْرَ إِخْرَاجٍ ۚ فَإِنْ خَرَجْنَ فَلَا جُنَاحَ عَلَيْكُمْ فِى مَا فَعَلْنَ فِىٓ أَنفُسِهِنَّ مِن مَّعْرُوفٍ ۗ وَٱللَّهُ عَزِيزٌ حَكِيمٌ ﴿٢٤٠﴾

**241.** Ipese wa fun awọn obinrin ti a ba kọ̀ s'ilẹ̀ bi agbara ba ti mọ. O jẹ ọranyan fun awọn olu-bẹru Ọlọhun.

وَلِلْمُطَلَّقَٰتِ مَتَٰعٌۢ بِٱلْمَعْرُوفِ ۖ حَقًّا عَلَى ٱلْمُتَّقِينَ ﴿٢٤١﴾

**242.** Bayi ni Ọlọhun yio mã ṣe alaye awọn ami Rẹ̀ fun yin ki ẹ ba le ṣe l'akaye.

كَذَٰلِكَ يُبَيِّنُ ٱللَّهُ لَكُمْ ءَايَٰتِهِۦ لَعَلَّكُمْ تَعْقِلُونَ ﴿٢٤٢﴾

**243.** Ẹnyin kò ha ri awọn ti o jade ninu ile wọn nitori ibẹru iku, ẹgbẹgbẹrun ni wọn, Ọlọhun si sọ fun wọn pe: Ẹ ku. O si tun sọ wọn di alãye dajudaju Ọlọhun ni Olõre-ajulọ le awọn enia lori, ṣugbọn ọpọlọpọ awọn enia ki i dupẹ.

۞ أَلَمْ تَرَ إِلَى ٱلَّذِينَ خَرَجُوا۟ مِن دِيَٰرِهِمْ وَهُمْ أُلُوفٌ حَذَرَ ٱلْمَوْتِ فَقَالَ لَهُمُ ٱللَّهُ مُوتُوا۟ ثُمَّ أَحْيَٰهُمْ ۚ إِنَّ ٱللَّهَ لَذُو فَضْلٍ عَلَى ٱلنَّاسِ وَلَٰكِنَّ أَكْثَرَ ٱلنَّاسِ لَا يَشْكُرُونَ ﴿٢٤٣﴾

**244.** Ki ẹ si mã jagun ni oju ọna Ọlọhun ki ẹ si mọ pe dajudaju Ọlọhun ni Olugbọrọ. Olumọ̀.

وَقَٰتِلُوا۟ فِى سَبِيلِ ٱللَّهِ وَٱعْلَمُوٓا۟ أَنَّ ٱللَّهَ سَمِيعٌ عَلِيمٌ ﴿٢٤٤﴾

**245.** Tani ẹniti yio win Ọlọhun ni ọ̀rọ̀ nî wîwîn ti o dara, On Ọlọhun yio di àdipèlé fun u nî adipele pupọ? Ọlọhun A mã ko o

مَّن ذَا ٱلَّذِى يُقْرِضُ ٱللَّهَ قَرْضًا حَسَنًا فَيُضَٰعِفَهُۥ لَهُۥٓ أَضْعَافًا كَثِيرَةً ۚ وَٱللَّهُ يَقْبِضُ وَيَبْصُۜطُ وَإِلَيْهِ تُرْجَعُونَ ﴿٢٤٥﴾

ro A si mã tẹ ẹ silẹ̀ (fun ẹniti O wu u) ọdọ Rẹ̀ ni a o si da nyin pada si.

**246.** Iwọ kò ha ri awọn aṣiwaju ninu awọn ọmọ Israila lẹhin Musa? Nigbati nwọn wi fun Annabi wọn pe: Gbe ẹnikan dide fun wa ni ọba, ki awa le ja loju ọna ti Ọlọhun. O wipe: Njẹ kò ha le jẹ pe ti a bá pa laṣẹ fun nyin pe ki ẹnyin jà, ẹnyin ki yio jà? Nwọn (dahun) pe: Bawo ni awa ṣe le kọ̀ lati ja ni oju ọna ti Ọlọhun, nigbati a ti le wa jade kuro ni ile wa ati larin awọn ọmọ wa? Ṣugbọn nigbati a pa laṣẹ fun wọn lati jà, nwọn pa ẹhin da, ayafi diẹ ninu wọn. Ṣugbọn Ọlọhun mọ awọn alabosi.

أَلَمْ تَرَ إِلَى ٱلْمَلَإِ مِنۢ بَنِىٓ إِسْرَٰٓءِيلَ مِنۢ بَعْدِ مُوسَىٰٓ إِذْ قَالُوا۟ لِنَبِىٍّ لَّهُمُ ٱبْعَثْ لَنَا مَلِكًا نُّقَٰتِلْ فِى سَبِيلِ ٱللَّهِ ۖ قَالَ هَلْ عَسَيْتُمْ إِن كُتِبَ عَلَيْكُمُ ٱلْقِتَالُ أَلَّا تُقَٰتِلُوا۟ ۖ قَالُوا۟ وَمَا لَنَآ أَلَّا نُقَٰتِلَ فِى سَبِيلِ ٱللَّهِ وَقَدْ أُخْرِجْنَا مِن دِيَٰرِنَا وَأَبْنَآئِنَا ۖ فَلَمَّا كُتِبَ عَلَيْهِمُ ٱلْقِتَالُ تَوَلَّوْا۟ إِلَّا قَلِيلًا مِّنْهُمْ ۗ وَٱللَّهُ عَلِيمٌۢ بِٱلظَّٰلِمِينَ ﴿٢٤٦﴾

**247.** Annabi wọn sọ fun wọn wipe: Dajudaju Ọlọhun ṣe «Taluta» ni ọba fun nyin. Nwọn wipe: Bawo ni yio ṣe jẹ ọba le wa lori, awa si ni ẹtọ si ọba jijẹ ju u lọ, a kò fun u ni igbaye ôrô. O wipe: Dajudaju Ọlọhun ti sa a lẹṣa fun nyin, O si ti ṣe alekun imọ ati ara fun u. Ọlọhun a ma fi ijọba Rẹ̀ fun ẹnikẹni ti O ba wu U. Ọlọhun ni Olugbaye, Oni-mimọ.

وَقَالَ لَهُمْ نَبِيُّهُمْ إِنَّ ٱللَّهَ قَدْ بَعَثَ لَكُمْ طَالُوتَ مَلِكًا ۚ قَالُوٓا۟ أَنَّىٰ يَكُونُ لَهُ ٱلْمُلْكُ عَلَيْنَا وَنَحْنُ أَحَقُّ بِٱلْمُلْكِ مِنْهُ وَلَمْ يُؤْتَ سَعَةً مِّنَ ٱلْمَالِ ۚ قَالَ إِنَّ ٱللَّهَ ٱصْطَفَىٰهُ عَلَيْكُمْ وَزَادَهُۥ بَسْطَةً فِى ٱلْعِلْمِ وَٱلْجِسْمِ ۖ وَٱللَّهُ يُؤْتِى مُلْكَهُۥ مَن يَشَآءُ ۚ وَٱللَّهُ وَٰسِعٌ عَلِيمٌ ﴿٢٤٧﴾

**248.** Annabi wọn si wi fun wọn pe: Dajudaju ami ijọba rẹ̀, on ni pe apotikàn ti ifaiyabalẹ̀ mbẹ ninu rẹ̀ yio wa ba nyin, lati ọdọ Oluwa nyin ati ohun ti o ṣẹku ninu ohun ti awọn ọmọ ẹhin Musa ati ọmọ

وَقَالَ لَهُمْ نَبِيُّهُمْ إِنَّ ءَايَةَ مُلْكِهِۦٓ أَن يَأْتِيَكُمُ ٱلتَّابُوتُ فِيهِ سَكِينَةٌ مِّن رَّبِّكُمْ وَبَقِيَّةٌ مِّمَّا تَرَكَ ءَالُ مُوسَىٰ وَءَالُ هَٰرُونَ تَحْمِلُهُ ٱلْمَلَٰٓئِكَةُ ۚ إِنَّ فِى ذَٰلِكَ لَءَايَةً لَّكُمْ إِن كُنتُم مُّؤْمِنِينَ ﴿٢٤٨﴾

ẹhin Haruna fi silẹ, awọn malaika yio ru u; dajudaju ami kan mbẹ ninu eyi fun nyin bi ẹ ba jẹ onigbagbọ.

**249.** Nigbati «Talutu» jade pẹlu awọn ọmọ ogun na, o wipe: dajudaju Ọlọhun yio fi odo kan dan nyin wô, ẹnikẹni ti o ba mu ninu rẹ kòsi ninu awọn ẹni mi, ṣugbọn ẹniti kò ba tọ ọ wò dajudaju o mbẹ ninu awọn ẹni mi, afi ẹniti o ba bu iwọn ẹ̀kûnwọ́ rẹ kan mu, ṣugbọn nwọn mu u afi diẹ ninu wọn. Sugbọn nigbati nwọn sọda rẹ, on ati awọn ẹniti o gbagbọ pẹlu rẹ, nwọn wipe: Kòsi agbara fun wa loni si Jaluta ati awọn ọmọ ogun rẹ. Awọn ẹniti o mọ amọdaju pe awọn yio pade Ọlọhun wipe: Melo-melo ijọ (ogun) kekere ti nṣẹgun ijọ (ogun) nlá pẹlu aṣẹ Ọlọhun, Ọlọhun si mbẹ pẹlu awọn onisuru.

فَلَمَّا فَصَلَ طَالُوتُ بِٱلْجُنُودِ قَالَ إِنَّ ٱللَّهَ مُبْتَلِيكُم بِنَهَرٍ فَمَن شَرِبَ مِنْهُ فَلَيْسَ مِنِّى وَمَن لَّمْ يَطْعَمْهُ فَإِنَّهُۥ مِنِّىٓ إِلَّا مَنِ ٱغْتَرَفَ غُرْفَةًۢ بِيَدِهِۦ ۚ فَشَرِبُوا۟ مِنْهُ إِلَّا قَلِيلًا مِّنْهُمْ ۚ فَلَمَّا جَاوَزَهُۥ هُوَ وَٱلَّذِينَ ءَامَنُوا۟ مَعَهُۥ قَالُوا۟ لَا طَاقَةَ لَنَا ٱلْيَوْمَ بِجَالُوتَ وَجُنُودِهِۦ ۚ قَالَ ٱلَّذِينَ يَظُنُّونَ أَنَّهُم مُّلَٰقُوا۟ ٱللَّهِ كَم مِّن فِئَةٍ قَلِيلَةٍ غَلَبَتْ فِئَةً كَثِيرَةًۢ بِإِذْنِ ٱللَّهِ ۗ وَٱللَّهُ مَعَ ٱلصَّٰبِرِينَ ﴿٢٤٩﴾

**250.** Nigbati nwọn jade si Jaluta ati awọn ọmọ-ogun rẹ, nwọn wipe: Oluwa wa, rọ (ojo) suru le wa lori ki O si fi ẹsẹ wa rinlẹ ṣinṣin ki O si ran wa lọwọ le awọn alaigbagbọ lori.

وَلَمَّا بَرَزُوا۟ لِجَالُوتَ وَجُنُودِهِۦ قَالُوا۟ رَبَّنَآ أَفْرِغْ عَلَيْنَا صَبْرًا وَثَبِّتْ أَقْدَامَنَا وَٱنصُرْنَا عَلَى ٱلْقَوْمِ ٱلْكَٰفِرِينَ ﴿٢٥٠﴾

**251.** Nwọn si ṣẹgun wọn pẹlu aṣẹ Ọlọhun. Dauda si pa Jaluta, Ọlọhun si fun u ni ijọba ati ọgbọn, O si kọ ọ ni imọ ohun ti o wu U. Atipe bi kò ba jẹ pe Ọlọhun nfi

فَهَزَمُوهُم بِإِذْنِ ٱللَّهِ وَقَتَلَ دَاوُۥدُ جَالُوتَ وَءَاتَىٰهُ ٱللَّهُ ٱلْمُلْكَ وَٱلْحِكْمَةَ وَعَلَّمَهُۥ مِمَّا يَشَآءُ ۗ وَلَوْلَا دَفْعُ ٱللَّهِ ٱلنَّاسَ بَعْضَهُم بِبَعْضٍ

لَفَسَدَتِ ٱلْأَرْضُ وَلَٰكِنَّ ٱللَّهَ ذُو فَضْلٍ عَلَى ٱلْعَٰلَمِينَ ﴿٢٥١﴾

apakan enia dabobo apakan wọn ni dajudaju ilẹ̀ na ibá bajẹ, ṣugbọn Ọlọhun jẹ Ọlọla si gbogbo ẹda.

تِلْكَ ءَايَٰتُ ٱللَّهِ نَتْلُوهَا عَلَيْكَ بِٱلْحَقِّ وَإِنَّكَ لَمِنَ ٱلْمُرْسَلِينَ ﴿٢٥٢﴾

**252.** Iwọnyi ni ãyah Ọlọhun, Awa ke wọn fun ọ pẹlu ododo; dajudaju iwọ si mbẹ ninu awọn ojiṣẹ (Ọlọhun).

۞ تِلْكَ ٱلرُّسُلُ فَضَّلْنَا بَعْضَهُمْ عَلَىٰ بَعْضٍ مِّنْهُم مَّن كَلَّمَ ٱللَّهُ وَرَفَعَ بَعْضَهُمْ دَرَجَٰتٍ وَءَاتَيْنَا عِيسَى ٱبْنَ مَرْيَمَ ٱلْبَيِّنَٰتِ وَأَيَّدْنَٰهُ بِرُوحِ ٱلْقُدُسِ وَلَوْ شَآءَ ٱللَّهُ مَا ٱقْتَتَلَ ٱلَّذِينَ مِنۢ بَعْدِهِم مِّنۢ بَعْدِ مَا جَآءَتْهُمُ ٱلْبَيِّنَٰتُ وَلَٰكِنِ ٱخْتَلَفُوا۟ فَمِنْهُم مَّنْ ءَامَنَ وَمِنْهُم مَّن كَفَرَ وَلَوْ شَآءَ ٱللَّهُ مَا ٱقْتَتَلُوا۟ وَلَٰكِنَّ ٱللَّهَ يَفْعَلُ مَا يُرِيدُ ﴿٢٥٣﴾

**253.** Awọn ojiṣẹ wọnni, A gbe apakan nwọn ga ju apakan lọ[1]; o mbẹ ninu wọn ti Ọlọhun mba s'ọrọ. O si gbe apakan wọn ga ni iyi. A si fun Isa ọmọ Maryam ni awọn ami ti o yanju; A si ran a lọwọ pẹlu ẹmi mimọ́. Bi Ọlọhun ba fẹ ni, awọn ti o wa lẹhin wọn ki ba ti ba ara wọn ja lẹhin igbati ami ti o yanju ti de wa ba wọn. Ṣugbọn nwọn ṣe iyapa ẹnu (larin ara wọn). O mbẹ ninu wọn awọn ti wọn gbagbọ; o si mbẹ ninu wọn awọn ti wọn ṣe aigbagbọ. Bi Ọlọhun ba fẹ ni, nwọn ki ba ti ba ara wọn jà; ṣugbọn Ọlọhun A mã ṣe ohun ti o wu U.

يَٰٓأَيُّهَا ٱلَّذِينَ ءَامَنُوٓا۟ أَنفِقُوا۟ مِمَّا رَزَقْنَٰكُم

**254.** Ẹnyin ti ẹ́ gbagbọ, ẹ mã ná ninu awọn ohun ti A pa l'ese fun

[1] Awọn ojiṣẹ Ọlọhun, agbe apa-kan wọn ga ju apakan lọ. Lotọ Islam kọ wa ki a gba gbogbo awọn ojiṣẹ Ọlọhun gbọ. O si kọ wa ki a ma ya ọkan kan s'ọtọ ninu wọn (Sura II ayah 136). Ṣugbọn o nfi han wa nibi yi wipe gẹgẹ bi iṣẹ ti a gbele wọn l'ọwọ ati awọn enia ti nwọn mã j'iṣẹ fun ti yatọ si arawọn si, bẹni agbara wọn ti yatọ si ara wọn.

Ẹmi mimọ ti a wi nibi yi ni Mọlaika Jibril ti a fi ran anabi Isa l'ọwọ gẹgẹbi a ti fi ran awọn Anabi iyoku l'ọwọ nipa pe on ni o nmu iṣẹ lati ọdọ Ọlọhun wa fun awọn ojiṣẹ.

مِن قَبْلِ أَن يَأْتِيَ يَوْمٌ لَّا بَيْعٌ فِيهِ وَلَا خُلَّةٌ وَلَا شَفَٰعَةٌ ۗ وَٱلْكَٰفِرُونَ هُمُ ٱلظَّٰلِمُونَ ﴿٢٥٤﴾

yin[1] ṣiwaju ki ọjọ kan to de eyi ti kò si òwo ṣiṣe ninu rẹ, bẹni kò si ọrẹ bẹni kò si iṣipẹ, awọn alaigbagbọ awọn ni alabosi.

ٱللَّهُ لَآ إِلَٰهَ إِلَّا هُوَ ٱلْحَىُّ ٱلْقَيُّومُ ۚ لَا تَأْخُذُهُۥ سِنَةٌ وَلَا نَوْمٌ ۚ لَّهُۥ مَا فِى ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَمَا فِى ٱلْأَرْضِ ۗ مَن ذَا ٱلَّذِى يَشْفَعُ عِندَهُۥٓ إِلَّا بِإِذْنِهِۦ ۚ يَعْلَمُ مَا بَيْنَ أَيْدِيهِمْ وَمَا خَلْفَهُمْ ۖ وَلَا يُحِيطُونَ بِشَىْءٍ مِّنْ عِلْمِهِۦٓ إِلَّا بِمَا شَآءَ ۚ وَسِعَ كُرْسِيُّهُ ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَٱلْأَرْضَ ۖ وَلَا يَـُٔودُهُۥ حِفْظُهُمَا ۚ وَهُوَ ٱلْعَلِىُّ ٱلْعَظِيمُ ﴿٢٥٥﴾

**255.** Ọlọhun; kò si Ọlọhun miran ayafi On, Alãye, Oludawa, ki ntorugbe, bẹni ki nsun. Ti Rẹ ni ohun gbogbo ti o wa ni sanmọ ati ohun gbogbo ti o wa ninu ilẹ. Tani ẹni ti o le ṣipẹ lọdọ Rẹ, ayafi pẹlu aṣẹ Rẹ. O mọ ohun ti o mbẹ ni waju wọn ati ohun ti mbẹ lẹhin wọn, nwọn kò si le rọ kirika kinikan ninu imọ Rẹ ayafi ohun ti O ba fẹ, aga (ọla) Rẹ gb'aye ju awọn sanmọ ati ilẹ lọ. Iṣọ́ awọn mejẽji kò si ko ãrẹ ba A. On ni Ẹni ti O ga (ni ọla) ti O si tobi (ni ogo).

لَآ إِكْرَاهَ فِى ٱلدِّينِ ۖ قَد تَّبَيَّنَ ٱلرُّشْدُ مِنَ ٱلْغَىِّ ۚ فَمَن يَكْفُرْ بِٱلطَّٰغُوتِ وَيُؤْمِنۢ بِٱللَّهِ فَقَدِ ٱسْتَمْسَكَ بِٱلْعُرْوَةِ ٱلْوُثْقَىٰ لَا ٱنفِصَامَ لَهَا ۗ وَٱللَّهُ سَمِيعٌ عَلِيمٌ ﴿٢٥٦﴾

**256.** Kò si ifi agbara mu ni ninu ẹsin. Ọna otitọ ti farahan kuro ninu ọna iṣina. Nitorina ẹni ti o ba kọ èṣù (Tọgũti) ti o si gba Ọlọhun gbọ, o gba okun ti o yi ti kòle ja mu. Ọlọhun ni Olugbọ, Olumọ̀.

ٱللَّهُ وَلِىُّ ٱلَّذِينَ ءَامَنُوا۟ يُخْرِجُهُم مِّنَ ٱلظُّلُمَٰتِ إِلَى ٱلنُّورِ ۖ وَٱلَّذِينَ كَفَرُوٓا۟ أَوْلِيَآؤُهُمُ ٱلطَّٰغُوتُ يُخْرِجُونَهُم مِّنَ ٱلنُّورِ إِلَى ٱلظُّلُمَٰتِ ۗ أُو۟لَٰٓئِكَ أَصْحَٰبُ ٱلنَّارِ ۖ هُمْ فِيهَا خَٰلِدُونَ ﴿٢٥٧﴾

**257.** Ọlọhun ni Alafẹhinti awọn ẹni ti o gba Ọlọhun gbọ. O nmu wọn kuro ninu okunkun lọ sinu imọlẹ ṣugbọn awọn ti kò gbagbọ awọn ẹ̀ṣu (Tọgũtu) ni awọn alafẹhinti wọn. Nwọn nmu wọn lati inu imọlẹ lọ sinu okunkun. Awọn

[1] Ki ẹ mã na ninu awọn ohun ti a pa lese fun yin ni dukia, alafia ara tabi imọ fun iṣẹ rere fun awọn ẹda Ọlọhun ati fun ilọsiwaju ẹsin Islam. Nkan ti a ni ikapa rẹ ni Ọlọhun ni ki a mã na ninu rẹ.

wọnni ẹni ina ni wọn. Nwọn yio gbe inu rẹ̀ gbere.

**258.** Iwọ kò ha wo'ye nipa ẹni ti o mba Ibraheem jiyan[1] nipa Oluwa rẹ̀, nitoripe Ọlọhun ti fun u ni ijọba? Nigbati Ibraheem wipe: Oluwa mi ni Ẹni ti nṣe ãyè, ti si nṣe oku, on wipe: 'Emi nṣe ãyè, emi si nṣe oku'. Ibraheem wipe: 'Dajudaju Ọlọhun ni nmu orùn wa lati ila-orùn, njẹ iwọ mu wa lati iwọ-orùn. Bayi ni A ko idãmu ba ẹni ti kò gbagbọ na. Ọlọhun ki i tọ awọn alabosi enia s'ọna.

أَلَمْ تَرَ إِلَى ٱلَّذِى حَآجَّ إِبْرَٰهِـۧمَ فِى رَبِّهِۦٓ
أَنْ ءَاتَىٰهُ ٱللَّهُ ٱلْمُلْكَ إِذْ قَالَ إِبْرَٰهِـۧمُ رَبِّىَ
ٱلَّذِى يُحْىِۦ وَيُمِيتُ قَالَ أَنَا۠ أُحْىِۦ وَأُمِيتُ ۖ
قَالَ إِبْرَٰهِـۧمُ فَإِنَّ ٱللَّهَ يَأْتِى بِٱلشَّمْسِ
مِنَ ٱلْمَشْرِقِ فَأْتِ بِهَا مِنَ ٱلْمَغْرِبِ فَبُهِتَ ٱلَّذِى
كَفَرَ ۗ وَٱللَّهُ لَا يَهْدِى ٱلْقَوْمَ ٱلظَّـٰلِمِينَ ﴿٢٥٨﴾

**259.** Tabi o dabi ẹni ti o kọja ninu ilukan, ti o wo lulẹ lori aja rẹ̀[2]. O wipe: Bawo ni Ọlọhun yio ṣe sọ (ilu yi) di ãye lẹhin iku rẹ̀? Ọlọhun si sọ on na di oku fun ọgọrun ọdun, lẹhinna O si gbe dide. O wipe: 'Igba wo l'oti wa nihin? On (ẹnina) wipe: 'Mo wa

أَوْ كَٱلَّذِى مَرَّ عَلَىٰ قَرْيَةٍ وَهِىَ خَاوِيَةٌ عَلَىٰ عُرُوشِهَا
قَالَ أَنَّىٰ يُحْىِۦ هَـٰذِهِ ٱللَّهُ بَعْدَ مَوْتِهَا ۖ فَأَمَاتَهُ ٱللَّهُ
مِا۟ئَةَ عَامٍ ثُمَّ بَعَثَهُۥ ۖ قَالَ كَمْ لَبِثْتَ ۖ قَالَ لَبِثْتُ
يَوْمًا أَوْ بَعْضَ يَوْمٍ ۖ قَالَ بَل لَّبِثْتَ مِا۟ئَةَ عَامٍ
فَٱنظُرْ إِلَىٰ طَعَامِكَ وَشَرَابِكَ لَمْ يَتَسَنَّهْ ۖ
وَٱنظُرْ إِلَىٰ حِمَارِكَ وَلِنَجْعَلَكَ ءَايَةً

[1] Ẹni ti o mba Ibraheem jiyan nipa Oluwa Rẹ̀ ni awọn kan ninu awọn oni tafsiru pe ni Namrudu. On jẹ ọba ti o kankà ti o si ya poki ni igba Annabi Ibraheem.

[2] «Ilu ti o wo lulẹ̀ kan aja rẹ̀» ni awọn oni-tafsiru pe ni Baitul Makdis (Jerusalem) ti Nebehandnessar sọ di ahoro ni 599 B. C. Awọn ohun ti a se apejuwe wọnyi ṣẹlẹ̀ ni oju-iran si Ojiṣẹ Ọlọhun Isikilu ni pa wipe ti o ba gba agbegbe ilu yi kọja lẹhin igbati a ti mu ilu na ni ẹrù ti o si ri ọpọlọpọ ohun meremere ti a ti sọ di egbe, yio mã ro ninu ara rẹ pẹlu ẹdun ọkan pe nigbawo ni Ọlọhun mã ṣe adapada awọn nkan wọnyi. Oluwa wa fi han ni oju'ran wipe yio to ọgọrun ọdun ki awọn nkan wọnyi to le pãda si ipo wọn ati wipe ti ọ̀rọ̀ ba jẹ bi o ti jẹ yẹn, pẹlẹ-pẹlẹ ni o ṣe mã to padas'ipo nitoripe Oluwa ni agbara lori ohun gbogbo.

nihin fun ọjọ kan tabi abọ ọjọ. On (Ọlọhun) wipe: 'Bẹ-kọ, iwọ ti wa nihin fun ọgọrun ọdun; njẹ wo onjẹ rẹ ati omi rẹ; ko yi pada! Ki o si wo kẹtẹkẹtẹ rẹ; ki a le ba fi ọ ṣe ami fun awọn enia, si wo awọn egungun na, bawo ni A ti ṣe to wọn jọ pọ, lẹhin igba na ti A si fi ẹran bo wọn'. Nigbati o han si i o wipe: Emi mọ wipe dajudaju Ọlọhun ni agbara lori ohun gbo-gbo.

لِلنَّاسِ ۖ وَانظُرْ إِلَى الْعِظَامِ كَيْفَ
نُنشِزُهَا ثُمَّ نَكْسُوهَا لَحْمًا ۚ فَلَمَّا تَبَيَّنَ
لَهُ قَالَ أَعْلَمُ أَنَّ اللَّهَ عَلَىٰ كُلِّ شَيْءٍ قَدِيرٌ ﴿٢٥٩﴾

**260.** Ati nigbati Ibraheem wipe: 'Oluwa mi! Fi han mi bi O ti ma ṣe sọ oku di ãye. On (Ọlọhun) wipe: 'Iwọ kò ha gbagbọ ni? On (Ibraheem) si wipe: 'Bẹni, Sugbọn ki ọkan mi le ba lẹ ni'. On (Ọlọhun) wipe: 'Njẹ mu mẹrin ninu awọn ẹiyẹ ki o si fi wọn mọ oju rẹ lẹhin igbana fi apakan wọn si ori oke kọkan lọtọtọ, lẹhinna ki o pe wọn, nwọn yio si yara tọ ọ wa. Ki o wa mọ̀ wipe Ọlọhun ni Alagbara, Ọlọgbọn.

وَإِذْ قَالَ إِبْرَاهِيمُ رَبِّ أَرِنِي كَيْفَ تُحْيِ
الْمَوْتَىٰ ۖ قَالَ أَوَلَمْ تُؤْمِن ۖ قَالَ بَلَىٰ وَلَٰكِن
لِّيَطْمَئِنَّ قَلْبِي ۖ قَالَ فَخُذْ أَرْبَعَةً مِّنَ الطَّيْرِ
فَصُرْهُنَّ إِلَيْكَ ثُمَّ اجْعَلْ عَلَىٰ كُلِّ جَبَلٍ مِّنْهُنَّ
جُزْءًا ثُمَّ ادْعُهُنَّ يَأْتِينَكَ سَعْيًا ۚ وَاعْلَمْ أَنَّ اللَّهَ
عَزِيزٌ حَكِيمٌ ﴿٢٦٠﴾

**261.** Apejuwe awọn ẹni ti o nna owò wọn si oju-ọna Ọlọhun, o da bi ẹyọ igbado kan ti o hu ṣiri meje, ti ọgọrun ẹyọ si wà ninu ṣiri kộkan. Ọlọhun A mã ṣe alekun ni ilọpo fun ẹni ti O ba wu U. Ọlọhun gbaye (ni funfun ni) (O si jẹ) Olumọ̀.

مَّثَلُ الَّذِينَ يُنفِقُونَ أَمْوَالَهُمْ فِي سَبِيلِ اللَّهِ
كَمَثَلِ حَبَّةٍ أَنبَتَتْ سَبْعَ سَنَابِلَ فِي كُلِّ
سُنبُلَةٍ مِّائَةُ حَبَّةٍ ۗ وَاللَّهُ يُضَاعِفُ لِمَن يَشَاءُ ۗ وَاللَّهُ
وَاسِعٌ عَلِيمٌ ﴿٢٦١﴾

**262.** Awọn ẹni ti nna owò wọn si ọnã ti Ọlọhun, ti nwọn kò si fi

الَّذِينَ يُنفِقُونَ أَمْوَالَهُمْ فِي سَبِيلِ اللَّهِ ثُمَّ لَا يُتْبِعُونَ

iregun ati ipalara tẹle e, ẹsan wọn mbẹ fun wọn ni ọdọ Oluwa wọn ibẹru kò ni si fun wọn, bẹni nwọn ki yio banujẹ.

مَآ أَنفَقُوا مَنًّا وَلَآ أَذًى لَّهُمْ أَجْرُهُمْ عِندَ رَبِّهِمْ وَلَا خَوْفٌ عَلَيْهِمْ وَلَا هُمْ يَحْزَنُونَ ٢٦٢

**263.** Gbolohun rere ati aforijin dara ju ọrẹ ti a fi (iwa) ipalara tọ lẹhin lọ; Ọlọhun ni Ọlọrọ, Onifarada.

۞ قَوْلٌ مَّعْرُوفٌ وَمَغْفِرَةٌ خَيْرٌ مِّن صَدَقَةٍ يَتْبَعُهَآ أَذًى وَٱللَّهُ غَنِيٌّ حَلِيمٌ ٢٦٣

**264.** Ẹnyin ti ẹ gbagbọ! Ẹ ma ṣe fi iregun ati ipalara ba ọrẹ nyin jẹ gẹgẹbi ẹni ti nna ihun-ini rẹ̀ fun oju-aiye, ti kò si gba Ọlọhun ati ọjọ ikẹhin gbọ, apejuwe rẹ̀ o dabi apejuwe apata kan ti erupẹ mbẹ lori rẹ ti ojo nlanla si rọ le e lori ti o si sọ di pandanran; nwọn ki yio ni agbara lati jere kini kan nipa ohun ti nwọn ṣe n'iṣẹ; Ọlọhun ki yio si tọ awọn alaigbagbọ enia si ọna[1].

يَـٰٓأَيُّهَا ٱلَّذِينَ ءَامَنُوا لَا تُبْطِلُوا صَدَقَـٰتِكُم بِٱلْمَنِّ وَٱلْأَذَىٰ كَٱلَّذِى يُنفِقُ مَالَهُۥ رِئَآءَ ٱلنَّاسِ وَلَا يُؤْمِنُ بِٱللَّهِ وَٱلْيَوْمِ ٱلْـَٔاخِرِ فَمَثَلُهُۥ كَمَثَلِ صَفْوَانٍ عَلَيْهِ تُرَابٌ فَأَصَابَهُۥ وَابِلٌ فَتَرَكَهُۥ صَلْدًا لَّا يَقْدِرُونَ عَلَىٰ شَىْءٍ مِّمَّا كَسَبُوا وَٱللَّهُ لَا يَهْدِى ٱلْقَوْمَ ٱلْكَـٰفِرِينَ ٢٦٤

**265.** Apẹrẹ awọn ẹni ti nwọn si nna ohun-ini wọn lati fi wá iyọnu Ọlọhun ati (fun) iduro-ṣinṣin-ọkan wọn, o dabi ọgba kan ti mbẹ ni ibi ilẹ-oke kan ti ojo nla si rọ si i, o si (fi) mu eso rẹ̀ jade ni ilọpo meji; bi ojo nla kò ba tilẹ̀ rọ́ si i, nigbana iri (sisẹ to fun u); Ọlọhun si ri ohun ti ẹnyin nṣe[2].

وَمَثَلُ ٱلَّذِينَ يُنفِقُونَ أَمْوَٰلَهُمُ ٱبْتِغَآءَ مَرْضَاتِ ٱللَّهِ وَتَثْبِيتًا مِّنْ أَنفُسِهِمْ كَمَثَلِ جَنَّةٍ بِرَبْوَةٍ أَصَابَهَا وَابِلٌ فَـَٔاتَتْ أُكُلَهَا ضِعْفَيْنِ فَإِن لَّمْ يُصِبْهَا وَابِلٌ فَطَلٌّ وَٱللَّهُ بِمَا تَعْمَلُونَ بَصِيرٌ ٢٦٥

[1] Ohun ti ãyah yi kọ ni nipe gẹgẹbi ẹniti o gbin nkan s'ori apata kò ni ni eso, bẹni ẹniti o ṣe ore nitori oju-aiyekarimi kò ni ni ẹsan.

[2] Ãyah yi fi inawo-nara pẹlu aniyan lati wa iyọnu Ọlọhun we gbigbin nkan si ilẹ̀ ti o ni ọrã.

**266.** Ọkan ninu nyin ha nfẹ pe ki ọgba kan mã bẹ fun on bi? ti o ni ọpẹdabinu ati ajara ti odo nṣan n'isalẹ rẹ ti o si ni orişirişi eso ninu rẹ, ti ogbó si de si on (oluwa ọgba) na, o si ni awọn ọmọ (kẽkeke) ti kò ni agbara kan, bẹni atẹgun-aja ti ina mbẹ ninu rẹ si wa ba a, o si j'ona; bayi ni Ọlọhun şi awọn ami na paya fun nyin ki ẹ ba le ronu.

أَيَوَدُّ أَحَدُكُمْ أَن تَكُونَ لَهُۥ جَنَّةٌ مِّن نَّخِيلٍ
وَأَعْنَابٍ تَجْرِى مِن تَحْتِهَا ٱلْأَنْهَٰرُ لَهُۥ
فِيهَا مِن كُلِّ ٱلثَّمَرَٰتِ وَأَصَابَهُ ٱلْكِبَرُ
وَلَهُۥ ذُرِّيَّةٌ ضُعَفَآءُ فَأَصَابَهَآ إِعْصَارٌ فِيهِ نَارٌ
فَٱحْتَرَقَتْ ۗ كَذَٰلِكَ يُبَيِّنُ ٱللَّهُ لَكُمُ ٱلْءَايَٰتِ
لَعَلَّكُمْ تَتَفَكَّرُونَ ﴿٢٦٦﴾

**267.** Ẹnyin ti ẹ gbagbọ Ẹ mã ná ninu ohun ti o dara ninu eyiti ẹ şe n'işẹ ati ninu ohun ti Awa mu jade fun nyin lati inu ilẹ, ẹ ma şe ronu kan eyiti kò dara ninu rẹ lati fi t'ọrẹ, bẹni ẹnyin na kò jẹ gba a afi ki ẹ (mọmọ) mojukuro ninu rẹ; ki ẹ si mọ dajudaju pe Ọlọhun ni Ọlôrộ, Olutoyin.

يَٰٓأَيُّهَا ٱلَّذِينَ ءَامَنُوٓا۟ أَنفِقُوا۟ مِن طَيِّبَٰتِ
مَا كَسَبْتُمْ وَمِمَّآ أَخْرَجْنَا لَكُم مِّنَ ٱلْأَرْضِ ۖ
وَلَا تَيَمَّمُوا۟ ٱلْخَبِيثَ مِنْهُ تُنفِقُونَ وَلَسْتُم
بِـَٔاخِذِيهِ إِلَّآ أَن تُغْمِضُوا۟ فِيهِ ۚ وَٱعْلَمُوٓا۟ أَنَّ ٱللَّهَ
غَنِىٌّ حَمِيدٌ ﴿٢٦٧﴾

**268.** Èşu nfi oşì dẹruba nyin o si nforo nyin lati hu'wa ibajẹ (bi ahun şişe) bẹni Ọlọhun si şe adehun aforijin fun nyin lati ọdọ ara Rẹ ati ọpọlọpọ-ọrẹ; Ọlọhun si ni Olugbaye-ọrẹ, Olumọ̀.

ٱلشَّيْطَٰنُ يَعِدُكُمُ ٱلْفَقْرَ وَيَأْمُرُكُم
بِٱلْفَحْشَآءِ ۖ وَٱللَّهُ يَعِدُكُم مَّغْفِرَةً مِّنْهُ
وَفَضْلًا ۗ وَٱللَّهُ وَٰسِعٌ عَلِيمٌ ﴿٢٦٨﴾

**269.** On nfun ẹniti owu U ni oyeijinlẹ, ẹniti a ba sifun ni oye ijinlẹ, on gan ni a fun ni ore ti o pọ, ẹnikan ki yio ranti (eyi) bi koşe awọn onilãkaye.

يُؤْتِى ٱلْحِكْمَةَ مَن يَشَآءُ ۚ وَمَن يُؤْتَ
ٱلْحِكْمَةَ فَقَدْ أُوتِىَ خَيْرًا كَثِيرًا ۗ
وَمَا يَذَّكَّرُ إِلَّآ أُو۟لُوا۟ ٱلْأَلْبَٰبِ ﴿٢٦٩﴾

**270.** Ohunkohun ti ẹ ba fi t'ọrẹ ninu ohun it'ọrẹ tabi ẹ̀jẹ ti ẹ ba jé

وَمَآ أَنفَقْتُم مِّن نَّفَقَةٍ أَوْ نَذَرْتُم مِّن نَّذْرٍ

ninu ẹ̀jẹ[1] kan, dajudaju Ọlọhun mọ̀ ọ; ki yio si oluranlọwọ kan fun awọn alabosi.

فَإِنَّ ٱللَّهَ يَعْلَمُهُۥ ۗ وَمَا لِلظَّٰلِمِينَ
مِنْ أَنصَارٍ ﴿٢٧٠﴾

**271.** Bi ẹ ba ṣe afihan itọrẹ-ãnu nyin, o dara; bi ẹ ba si fi pamọ ti ẹ si fifun awọn alaini, on ni o si dara julọ fun nyin, yio si pa ninu iwa aburu nyin rẹ fun nyin, Ọlọhun ni Alakiesi gbogbo ohun ti ẹ nṣe.

إِن تُبْدُوا۟ ٱلصَّدَقَٰتِ فَنِعِمَّا هِىَ ۖ وَإِن تُخْفُوهَا
وَتُؤْتُوهَا ٱلْفُقَرَآءَ فَهُوَ خَيْرٌ لَّكُمْ ۚ وَيُكَفِّرُ
عَنكُم مِّن سَيِّـَٔاتِكُمْ ۗ
وَٱللَّهُ بِمَا تَعْمَلُونَ خَبِيرٌ ﴿٢٧١﴾

**272.** Imọna wọn ki i ṣe iwọ t'irẹ, ṣugbọn Ọlọhun nfi ẹnikẹni ti o wu U m'ọna; ohunkohun ti ẹnyin ba si nâ ni rere fun (anfani) ara yin ni, ẹ ki yio na ohun kan bi-kò̀ṣe lati fi wa oju rere Ọlọhun. Ohunkohun ti ẹ ba si nâ a o san a pada fun nyin ni ẹkun-rẹrẹ, à ki yio si ṣe abosi fun nyin.

۞ لَّيْسَ عَلَيْكَ هُدَىٰهُمْ وَلَٰكِنَّ ٱللَّهَ يَهْدِى
مَن يَشَآءُ ۗ وَمَا تُنفِقُوا۟ مِنْ خَيْرٍ
فَلِأَنفُسِكُمْ ۚ وَمَا تُنفِقُونَ إِلَّا ٱبْتِغَآءَ
وَجْهِ ٱللَّهِ ۚ وَمَا تُنفِقُوا۟ مِنْ خَيْرٍ يُوَفَّ
إِلَيْكُمْ وَأَنتُمْ لَا تُظْلَمُونَ ﴿٢٧٢﴾

**273.** (Ọrẹ-ãnu) wa fun awọn alaini ti a se mọ l'oju ọna Ọlọhun, nwọn kò le rin kakiri l'ori ilẹ, alaimọkan nro wọn si ọlộrộ nitori iko'raró wọn n'ibi titọrọ. Iwọ yio mọ nwọn pẹlu ami nwọn. Nwọn ki i tọrọ lọwọ awọn enia ni lemọlemọ[2]; ohunkohun ti ẹ ba nâ

لِلْفُقَرَآءِ ٱلَّذِينَ أُحْصِرُوا۟ فِى سَبِيلِ
ٱللَّهِ لَا يَسْتَطِيعُونَ ضَرْبًا فِى ٱلْأَرْضِ
يَحْسَبُهُمُ ٱلْجَاهِلُ أَغْنِيَآءَ مِنَ ٱلتَّعَفُّفِ
تَعْرِفُهُم بِسِيمَٰهُمْ لَا يَسْـَٔلُونَ ٱلنَّاسَ
إِلْحَافًا ۗ وَمَا تُنفِقُوا۟ مِنْ خَيْرٍ فَإِنَّ ٱللَّهَ بِهِۦ
عَلِيمٌ ﴿٢٧٣﴾

---

[1] Itumọ 'ẹ̀jẹ̀' ni alukawani tabi ki enia ṣe adehun pe on yio ṣe nkan nigbati oluwa-rẹ dã fun nkan na. Eyi ni pe bi Musulumi ba ṣe adehun o nilati mũ u ṣẹ, nitoripe Ọlọhun kò fẹ ki a ṣe adehun ti a mọ pe a kò ni mũ ṣẹ.

[2] Ninu awọn ti itọrẹ-ãnu tọ si ni eyi; awọn alaini ti o fi arâ nwọn s'ọwọ̀ ti nwọn ki ntọrọ lati oju'le d'ojule gẹgẹbi awọn ti o fi ara nwọn jin l'oju-ọna Ọlọhun; ati awọn ti o wa ninu idamu ọta ti nwọn kò ri bi a tiṣe.

ni rere, dajudaju Ọlọhun jẹ Olumộ nipa rẹ̀.

ٱلَّذِينَ يُنفِقُونَ أَمۡوَٰلَهُم بِٱلَّيۡلِ وَٱلنَّهَارِ سِرّٗا وَعَلَانِيَةٗ فَلَهُمۡ أَجۡرُهُمۡ عِندَ رَبِّهِمۡ وَلَا خَوۡفٌ عَلَيۡهِمۡ وَلَا هُمۡ يَحۡزَنُونَ ٢٧٤

**274.** Awọn ti o nna owo nwọn l'oru ati l'ọsan ni ikọ̀kọ̀ ati ni'gbangba, ẹsan nwọn mbẹ fun nwọn lọdọ Oluwa nwọn, ki yio si ibẹru fun nwọn, bẹni nwọn ki yio si banujẹ.

ٱلَّذِينَ يَأۡكُلُونَ ٱلرِّبَوٰاْ لَا يَقُومُونَ إِلَّا كَمَا يَقُومُ ٱلَّذِي يَتَخَبَّطُهُ ٱلشَّيۡطَٰنُ مِنَ ٱلۡمَسِّۚ ذَٰلِكَ بِأَنَّهُمۡ قَالُوٓاْ إِنَّمَا ٱلۡبَيۡعُ مِثۡلُ ٱلرِّبَوٰاْۗ وَأَحَلَّ ٱللَّهُ ٱلۡبَيۡعَ وَحَرَّمَ ٱلرِّبَوٰاْۚ فَمَن جَآءَهُۥ مَوۡعِظَةٞ مِّن رَّبِّهِۦ فَٱنتَهَىٰ فَلَهُۥ مَا سَلَفَ وَأَمۡرُهُۥٓ إِلَى ٱللَّهِۖ وَمَنۡ عَادَ فَأُوْلَٰٓئِكَ أَصۡحَٰبُ ٱلنَّارِۖ هُمۡ فِيهَا خَٰلِدُونَ ٢٧٥

**275.** Awọn ti o njẹ èlé[1], nwọn ki yio dide bikoṣe gẹgẹbi idide ẹniti eṣu la mọ'lẹ̀ nipa ifi ọwọkan (rẹ̀). Eyi jẹ bẹ, nitoripe nwọn wipe owo-ṣiṣe bi èlé lori; Ọlọhun si ti ṣe òwo-ṣiṣe ni ẹtọ O si ṣe èlé ni ẽwọ[2]. Ẹnikẹni nigbanna ti ikilọ ba de ọdọ rẹ̀ lati ọdọ Oluwa rẹ̀ ti o si ṣ'iwọ, njẹ t'irẹ ni eyiti o ti rekọja, ọran rẹ̀ si mbẹ lọdọ Ọlọhun. Ṣugbọn ẹnikẹni ti o ba tun pada (si idi rẹ̀), ero ina ni awọn wọnyi i ṣe, nwọn yio si mã gbe inu rẹ gbere.

يَمۡحَقُ ٱللَّهُ ٱلرِّبَوٰاْ وَيُرۡبِي ٱلصَّدَقَٰتِۗ وَٱللَّهُ

**276.** Ọlọhun yio mã di èlé kù,

---

[1] «Riba» ni a pe ni èlé o si jẹ owo tole lori owo ti a ya enia. Islam lodi si owo èlé nitoripe ègun Ọlọhun wa lori rẹ̀ Musulumi si ni lati jinna si gbigba owo èlé.

[2] Ọlọhun ṣe owo ṣiṣe ni ẹtọ, o si ṣe owo èlé ni ẽwọ̀ nitoripe nipa owo ṣiṣe, awọn enia mã nj'anfani ara nwọn, ati ẹniti onta, ati ẹniti onra, awọn mejẽji lo ji jọ njẹ anfani ara nwọn. Ati pe nipa owo ni awọn ilu ati orilẹ-ede gbogbo ngba tẹ-siwaju nipa asiki. Ṣugbọn nṣe ni èlé ngbin iwa ộdâjû, ole ati ahun si awọn enia l'ọkan. Bẹ sini Islam jẹ pe ki a jẹ oninurere, nipa bayi o fi ẹkọ itọrẹ-ãnu kọ wa nipa eyi ti a nṣe iranlọwọ fun ẹlẹgbẹ wa ti ko ni lọwọ to wa tabi ti o mbẹ ninu iṣoro. Ṣugbọn dipo ki olowo-èlé yọ ara-kunrin rẹ ninu iṣoro rẹ̀ nṣe ni yio tubọ fi kun un. Eyi lo fa ãyah ti o tẹle eyi.

لَا يُحِبُّ كُلَّ كَفَّارٍ أَثِيمٍ ﴿٢٧٦﴾

yio si mã bu si itọrẹ-ãnu[1]. Ọlọhun kò fẹran gbogbo alaimore, ẹlẹṣẹ.

إِنَّ ٱلَّذِينَ ءَامَنُوا۟ وَعَمِلُوا۟ ٱلصَّٰلِحَٰتِ وَأَقَامُوا۟ ٱلصَّلَوٰةَ وَءَاتَوُا۟ ٱلزَّكَوٰةَ لَهُمْ أَجْرُهُمْ عِندَ رَبِّهِمْ وَلَا خَوْفٌ عَلَيْهِمْ وَلَا هُمْ يَحْزَنُونَ ﴿٢٧٧﴾

**277.** Dajudaju, awọn ti o gbagbọ ti nwọn si nṣe iṣẹ rere, ti nwọn si nkirun dede, ti nwọn si nyan 'zakat', ẹsan nwọn mbẹ fun nwọn lọdọ Oluwa wọn; ki yio si ibẹru fun nwọn, bẹni nwọn ki yio si banujẹ.

يَٰٓأَيُّهَا ٱلَّذِينَ ءَامَنُوا۟ ٱتَّقُوا۟ ٱللَّهَ وَذَرُوا۟ مَا بَقِىَ مِنَ ٱلرِّبَوٰٓا۟ إِن كُنتُم مُّؤْمِنِينَ ﴿٢٧٨﴾

**278.** Ẹnyin ti ẹ gbagbọ, ẹ bẹru Ọlọhun, ki ẹ si fi eyi ti o kù silẹ ninu èlé bi ẹnyin ba jẹ onigbagbọ ododo.

فَإِن لَّمْ تَفْعَلُوا۟ فَأْذَنُوا۟ بِحَرْبٍ مِّنَ ٱللَّهِ وَرَسُولِهِۦ ۖ وَإِن تُبْتُمْ فَلَكُمْ رُءُوسُ أَمْوَٰلِكُمْ لَا تَظْلِمُونَ وَلَا تُظْلَمُونَ ﴿٢٧٩﴾

**279.** Ṣugbọn bi ẹ kò ba ṣe (bẹ), nigbana ki ẹ mã reti ogun lati ọdọ Ọlọhun ati ojiṣẹ Rẹ̀. Bi ẹ ba pada kuro nibẹ, nigbana oju-owò[2] nyin yio jẹ ti yin. Ẹ ma ṣe ṣ'abosi, a ki yio si ṣ'abosi fun nyin.

وَإِن كَانَ ذُو عُسْرَةٍ فَنَظِرَةٌ إِلَىٰ مَيْسَرَةٍ ۚ وَأَن تَصَدَّقُوا۟ خَيْرٌ لَّكُمْ ۖ إِن كُنتُمْ تَعْلَمُونَ ﴿٢٨٠﴾

**280.** Bi (onigbese na) ba jẹ ẹni ti ara nni ki ẹ lọ ọ l'ara di igbati yio rọrun (fun un). Ati pe ki ẹ fi t'ọrẹ (fun un) o dara ju fun nyin bi ẹnyin ba mọ ni.

وَٱتَّقُوا۟ يَوْمًا تُرْجَعُونَ فِيهِ إِلَى ٱللَّهِ ۖ ثُمَّ تُوَفَّىٰ

**281.** Ki ẹ si bẹru ọjọ kan ti a o da nyin pada ninu rẹ̀ si ọdọ

---

[1] Owo èlé kò le ni ibukun ninu nitoripe ogun-ologun wa ninu rẹ̀; ohunkohun ti a ba si fi ogun-ologun ko jọ dajudaju ko le ni ibukun bi ko ṣe iparun. Ọre-ãnu l'o nmu ibukun wọ inu ohun-ini enia; èlé a mã le ibukun jinna, a si mã fa iparun. Eyi ni al-Kurani alapọnle tubọ fi ye wa ninu sura XXX. ãyah 39.

[2] Eyi ti a pe ni «oju-owo» ni owo ti a ya enia gan pẹlu ero pe ki o le si . Ẹtọ wa lati gba eyi pada, ṣugbọn a kò gbọdọ gba èlé kankan lori rẹ̀.

كُلُّ نَفْسٍ مَّا كَسَبَتْ وَهُمْ لَا يُظْلَمُونَ ﴿٢٨١﴾

Ọlọhun. Lẹhinna a o san olukuluku ẹmi ni ẹkun-rẹ́rẹ́ ẹsan iṣẹ ti o ṣe, a ki yio ṣ'abosi fun nwọn.

يَٰٓأَيُّهَا ٱلَّذِينَ ءَامَنُوٓاْ إِذَا تَدَايَنتُم بِدَيْنٍ إِلَىٰٓ أَجَلٍ
مُّسَمًّى فَٱكْتُبُوهُ ۚ وَلْيَكْتُب بَّيْنَكُمْ كَاتِبٌۢ
بِٱلْعَدْلِ ۚ وَلَا يَأْبَ كَاتِبٌ أَن يَكْتُبَ كَمَا عَلَّمَهُ
ٱللَّهُ ۚ فَلْيَكْتُبْ وَلْيُمْلِلِ ٱلَّذِى عَلَيْهِ ٱلْحَقُّ
وَلْيَتَّقِ ٱللَّهَ رَبَّهُۥ وَلَا يَبْخَسْ مِنْهُ شَيْـًٔا ۚ فَإِن كَانَ
ٱلَّذِى عَلَيْهِ ٱلْحَقُّ سَفِيهًا أَوْ ضَعِيفًا أَوْ لَا يَسْتَطِيعُ
أَن يُمِلَّ هُوَ فَلْيُمْلِلْ وَلِيُّهُۥ بِٱلْعَدْلِ ۚ وَٱسْتَشْهِدُواْ
شَهِيدَيْنِ مِن رِّجَالِكُمْ ۖ فَإِن لَّمْ يَكُونَا رَجُلَيْنِ
فَرَجُلٌ وَٱمْرَأَتَانِ مِمَّن تَرْضَوْنَ مِنَ ٱلشُّهَدَآءِ
أَن تَضِلَّ إِحْدَىٰهُمَا فَتُذَكِّرَ إِحْدَىٰهُمَا
ٱلْأُخْرَىٰ ۚ وَلَا يَأْبَ ٱلشُّهَدَآءُ إِذَا مَا دُعُواْ ۚ وَلَا تَسْـَٔمُوٓاْ
أَن تَكْتُبُوهُ صَغِيرًا أَوْ كَبِيرًا إِلَىٰٓ أَجَلِهِۦ ۚ ذَٰلِكُمْ
أَقْسَطُ عِندَ ٱللَّهِ وَأَقْوَمُ لِلشَّهَٰدَةِ وَأَدْنَىٰٓ
أَلَّا تَرْتَابُوٓاْ ۖ إِلَّآ أَن تَكُونَ تِجَٰرَةً حَاضِرَةً
تُدِيرُونَهَا بَيْنَكُمْ فَلَيْسَ عَلَيْكُمْ جُنَاحٌ
أَلَّا تَكْتُبُوهَا ۗ وَأَشْهِدُوٓاْ إِذَا تَبَايَعْتُمْ ۚ
وَلَا يُضَآرَّ كَاتِبٌ وَلَا شَهِيدٌ ۚ وَإِن تَفْعَلُواْ فَإِنَّهُۥ
فُسُوقٌۢ بِكُمْ ۗ وَٱتَّقُواْ ٱللَّهَ ۖ وَيُعَلِّمُكُمُ
ٱللَّهُ ۗ وَٱللَّهُ بِكُلِّ شَىْءٍ عَلِيمٌ ﴿٢٨٢﴾

**282.** Ẹnyin onigbagbọ ododo, nigbati ẹ ba jẹ gbese kan di akoko kan ti a yan, ki ẹ kọọ silẹ. Jẹki akọwe kọ ọ silẹ̀ larin nyin pẹlu ẹtọ, bẹni ki akọwe ma ṣe kọ̀ lati kọ ọ, gẹgẹbi Ọlọhun ti fi mọ ọ. Ki (akọwe) o kọ (ọ). Ki ẹni ti iwọ gbese wa l'ọrun rẹ̀ si pe e (fun akọwe), ki o si bẹru Ọlọhun Oluwa rẹ̀ ki o ma si ṣe din ohun kan kù ninu rẹ̀. Ṣugbọn bi ẹni ti o jẹ gbese na ba jẹ alailoye tabi alãrẹ̀-ọkàn tabi kò le pe e fun ara rẹ̀, jẹki onigbọwọ rẹ̀ pe e pẹlu ẹtọ, ki ẹ si pe awọn ẹlẹri meji ninu awọn ọkunrin yin ki wọn jẹri si i, ṣugbọn bi ẹ kò ba ri ọkunrin meji, ki ẹ wa ọkunrin kan ati obinrin meji ninu awọn ti ẹ fẹ pe ki nwọn jẹ ẹlẹri; bi ọkan ninu wọn ba ṣ'ina (tabi gbagbe), ọkan ninu wọn yio ran ikeji l'eti. Ki awọn ẹlẹri ma si ṣe kọ̀ (lati jẹri) nigbati a ba pe nwọn. Ki ẹ ma si ṣe k'ãrẹ̀ lati kọ ọ ko bã kere tabi ko pọ pẹlu akoko rẹ̀. Eyi l'otọ ju niwaju Ọlọhun, o si daju ju fun ẹri, o si tun jẹ ọna t'o mu ni sunmọ ki ẹ ma ṣe'ye-meji, ayafi bi o ba jẹ ọja tita ti o wa n'ilẹ̀ ti ẹ nṣe ni atọwọdọwọ lãrin ara nyin, kò si ẹṣẹ fun nyin bi ẹ kò ba kọ ọ s'ilẹ̀. Ki ẹ si mã pe ẹlẹri si i bi ẹ ba nta'ja

fun ara nyin. Ki ẹ ma si ṣe ṣe ipalara fun akọwe tabi ẹlẹri[1]. Bi ẹ ba si ṣe (bẹ) nigbana dajudaju ibajẹ ni fun nyin. Ki ẹ si bẹru Ọlọhun. Ọlọhun si nkọ nyin (ni ẹkọ). Ọlọhun si jẹ Olumọ ohun gbogbo.

**283.** Atipe ti ẹ ba wa l'ori irin-ajo ti ẹ kò si ri akọwe kan, nigbana ohun idogo gbigba dani l'okan; ṣugbọn ti ẹnikini ba fi ọkan tan ẹnikeji, ki ẹni ti a fi ọkàn tan ki o da ohun ti a fi ọkàn tan a le lori pada, ki o si bẹru Ọlọhun Oluwa rẹ̀, ki enia ma si fi ẹri pamọ. Ẹnikẹni ti o ba fi i pamọ dajudaju ọkàn rẹ dá ẹṣẹ. Ọlọhun mọ̀ ohun ti ẹnyin nṣe[2].

۞ وَإِن كُنتُمْ عَلَىٰ سَفَرٍ وَلَمْ تَجِدُوا كَاتِبًا فَرِهَٰنٌ مَّقْبُوضَةٌ ۖ فَإِنْ أَمِنَ بَعْضُكُم بَعْضًا فَلْيُؤَدِّ ٱلَّذِى ٱؤْتُمِنَ أَمَٰنَتَهُۥ وَلْيَتَّقِ ٱللَّهَ رَبَّهُۥ ۗ وَلَا تَكْتُمُوا ٱلشَّهَٰدَةَ ۚ وَمَن يَكْتُمْهَا فَإِنَّهُۥٓ ءَاثِمٌ قَلْبُهُۥ ۗ وَٱللَّهُ بِمَا تَعْمَلُونَ عَلِيمٌ ﴿٢٨٣﴾

**284.** Gbogbo ohun ti o mbẹ ni sanmọ ati ilẹ̀ ti Ọlọhun ni. Ti ẹ ba ṣe afihan ohun ti o wa ni ẹmi nyin tabi ẹ fi pamọ, Ọlọhun yio ṣi'ro rẹ̀ fun nyin bi ẹ ba ṣe e; lẹhinna yio fi orijin awọn ti O ba fẹ, yio si fi iyà jẹ awọn ti O ba fẹ; Ọlọhun ni agbara lori gbogbo nkan[3].

لِّلَّهِ مَا فِى ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَمَا فِى ٱلْأَرْضِ ۗ وَإِن تُبْدُوا مَا فِىٓ أَنفُسِكُمْ أَوْ تُخْفُوهُ يُحَاسِبْكُم بِهِ ٱللَّهُ ۖ فَيَغْفِرُ لِمَن يَشَآءُ وَيُعَذِّبُ مَن يَشَآءُ ۗ وَٱللَّهُ عَلَىٰ كُلِّ شَىْءٍ قَدِيرٌ ﴿٢٨٤﴾

---

[1] Ipalara ti a sọ pe ki a mã ṣe ṣe fun akọwe tabi ẹlẹri ni wipe ki o ma ṣe lọ ba akọwe tabi ẹlẹri lẹhin ki o le gba abọde lati yi iwe tabi yi ọrọ yala fun ẹni ti a ya l'owo tabi ẹni ti o ya ni l'owo.

[2] Ãyah yi kọ wa ki a ṣe iwe fun arã wa ti a ba fẹ ya'wo lọwọ ara wa, ti a kò ba si ri akọwẹ, nje ki a fi ohun-ini wa dogo ki a si pe ẹlẹri si, ki awọn ẹlẹri si ṣe dede. A tun le gba ohun idogo lọwọ ẹni ti a fẹ ya l'owo bofẹ bi akọwe wa ti a kò ba fi ọkan tan ẹni ti a fẹ ya l'owo. eyi jẹ ofin ti Al-Kurani kọ wa lati le mã fi ba ara-ẹni lò ati ki igbe si aiye wa ki o le dara ki o si ni alafia.

[3] Ãyah yi fi-han wa pe nigbati a ti mọ̀ pe gbogbo ohun ti mbẹ l'ọrun=

**285.** Ọjiṣẹ Ọlọhun nã gbagbọ ohun ti a sọ-kalẹ̀ fun u lati ọdọ Oluwa rẹ̀, bẹ sini awọn onigbagbọ. Olukuluku wọn ni o gba Ọlọhun gbọ, ati awọn Mọlaika Rẹ̀, ati awọn tirà Rẹ̀, ati awọn ojiṣẹ Rẹ̀; awa kò ya ọkan si ọtọ ninu awọn ọjiṣẹ Rẹ̀. Nwọn sọ wipe: Awa gbọ a si tẹle tabi a tẹ'riba; Oluwa wa, af'orijin Rẹ ni awa nt'ọrọ, ọdọ Rẹ ni a si mã pada si.

ءَامَنَ ٱلرَّسُولُ بِمَآ أُنزِلَ إِلَيۡهِ مِن رَّبِّهِۦ
وَٱلۡمُؤۡمِنُونَۚ كُلٌّ ءَامَنَ بِٱللَّهِ وَمَلَٰٓئِكَتِهِۦ وَكُتُبِهِۦ
وَرُسُلِهِۦ لَا نُفَرِّقُ بَيۡنَ أَحَدٖ مِّن رُّسُلِهِۦۚ
وَقَالُواْ سَمِعۡنَا وَأَطَعۡنَاۖ غُفۡرَانَكَ رَبَّنَا
وَإِلَيۡكَ ٱلۡمَصِيرُ ٢٨٥

**286.** Ọlọhun kò gbe ẹru ti o ju ẹnikan lọ le l'ori bi kò ṣe bi agbara rẹ̀ ti mọ; ti rẹ̀ ni anfani iṣẹ ti o ba ṣe, ti rẹ̀ na si nì iyà ohun ti o ba ṣe. Oluwa wa ma mu wa ti a ba gbagbe tabi ti a ba ṣe aṣiṣe. Oluwa wa, ma ṣe di ẹru ti o wuwo le wa lori bi irũ eyi ti O di le awọn ti o ṣiwaju wa Oluwa wa, ma ṣe di ru wa ohun ti kò si agbara rẹ̀ fun wa. Mojukuro fun wa. Ki O si ṣe anu wa, Irẹ ni Alafẹhinti wa, nitorina ki O ran wa lọwọ lori awọn alaigbagbọ enia[1].

لَا يُكَلِّفُ ٱللَّهُ نَفۡسًا إِلَّا وُسۡعَهَاۚ لَهَا مَا كَسَبَتۡ
وَعَلَيۡهَا مَا ٱكۡتَسَبَتۡۗ رَبَّنَا لَا تُؤَاخِذۡنَآ إِن نَّسِينَآ
أَوۡ أَخۡطَأۡنَاۚ رَبَّنَا وَلَا تَحۡمِلۡ عَلَيۡنَآ إِصۡرٗا
كَمَا حَمَلۡتَهُۥ عَلَى ٱلَّذِينَ مِن قَبۡلِنَاۚ رَبَّنَا
وَلَا تُحَمِّلۡنَا مَا لَا طَاقَةَ لَنَا بِهِۦۖ وَٱعۡفُ عَنَّا
وَٱغۡفِرۡ لَنَا وَٱرۡحَمۡنَآۚ أَنتَ مَوۡلَىٰنَا فَٱنصُرۡنَا
عَلَى ٱلۡقَوۡمِ ٱلۡكَٰفِرِينَ ٢٨٦

---

= ati ni aiye ti Ọlọhun ni, o yẹ ki a yà fun ohun ti Ọlọhun ni ki a ya fun ki o mã bọ si iyà fun wa, ki a si mã ṣé ohun ti Ọlọhun ba ni ki a ṣé ki a ba le ṣe ori rere ati iwọn igba ti o ti jẹ pe gbogbo ohun ti a fẹ fi pamọ ati eyi ti a fi han gbogbo rẹ̀ ni Ọlọhun mọ̀. Ọlọhun si ni alagbara lori gboggbo nkan.

[1] Adua nla ni o wa ninu ãyah yi ati meji ti o ṣiwaju rẹ̀, nitori ninu ipẹkun ãyah yi, a bẹ Ọlọhun ki O fi oju fo awọn aṣiṣe wa. Lẹhinna ki otun fi ori jin wa ni ipari rẹ̀ ki Osi kẹ wa. On ni Alafẹhinti wa, ki O si ran wa lọwọ lori awọn alaigbagbọ.

# (3) Suratu Ãli-Imrana



*Ni orukọ Ọlọhun Ajọkẹ aiye, Aṣakẹ ọrun.*

بسم الله الرحمن الرحيم

**1.** Alif, Lãm, Mĩm (Ọlọhun nikan ni O mọ ohun ti O gba lero pẹlu awọn harafi yi).

الم ﴿١﴾

**2.** Ọlọhun, kòsi ọlọhun miran ayafi On, Alãyè, Oludawa.

الله لا إله إلا هو الحي القيوم ﴿٢﴾

**3.** O sọ Tirà nã kalẹ̀ fun ọ pẹlu ododo ti o njẹri si eyi ti o ṣiwaju rẹ̀, On na ni O sọ Ataorata ati Injila kalẹ̀.

نزل عليك الكتاب بالحق مصدقا لما بين يديه وأنزل التوراة والإنجيل ﴿٣﴾

**4.** Ni iṣiwaju, amọna fun awọn enia, O si sọ olupinya kalẹ. Dajudaju awọn ti nwọn kọ̀ ãyah ti Ọlọhuǹ iyà ti o le koko mbẹ fun wọn. Ọlọhun si jẹ Alagbara, Olugbẹsan.

من قبل هدى للناس وأنزل الفرقان إن الذين كفروا بآيات الله لهم عذاب شديد والله عزيز ذو انتقام ﴿٤﴾

**5.** Dajudaju Ọlọhun kò si ohun kan ti o pamọ fun U ni ori ilẹ̀ ati ni sanma.

إن الله لا يخفى عليه شيء في الأرض ولا في السماء ﴿٥﴾

**6.** On ni Ẹniti o da nyin sinu apoluku bi O ti fẹ. Kosi ọlọhun miran ayafi On, Alagbara, Ọlọgbọn.

هو الذي يصوركم في الأرحام كيف يشاء لا إله إلا هو العزيز الحكيم ﴿٦﴾

**7.** On ni Ẹniti o sọ Tirà na kalẹ̀ fun ọ; ninu rẹ̀ awọn ãyah ti o yanju mbẹ, awọn ni gbongbo Tirà na, ati pe awọn miran wa ti o ruju, awọn ti igunri mbẹ ninu ọkan wọn, nwọn

هو الذي أنزل عليك الكتاب منه آيات محكمات هن أم الكتاب وأخر متشابهات فأما الذين في قلوبهم زيغ فيتبعون ما تشابه منه ابتغاء الفتنة

وَٱبۡتِغَآءَ تَأۡوِيلِهِۦۖ وَمَا يَعۡلَمُ تَأۡوِيلَهُۥٓ إِلَّا ٱللَّهُۗ وَٱلرَّٰسِخُونَ فِي ٱلۡعِلۡمِ يَقُولُونَ ءَامَنَّا بِهِۦ كُلّٞ مِّنۡ عِندِ رَبِّنَاۗ وَمَا يَذَّكَّرُ إِلَّآ أُوْلُواْ ٱلۡأَلۡبَٰبِ ٧

a tẹlẹ apakan ti o ruju ninu rẹ lati fi da rogbodiyan silẹ ati lati fun u ni itumọ tirẹ. Bẹ si ni kò si ẹniti o mọ amọjinlẹ itumọ rẹ gan ayafi Ọlọhun. Awọn onimimọ-ijinlẹ sima nsọ pe: awa ni igbagbọ pẹlu rẹ pe lati ọdọ Oluwa wa ni gbogbo rẹ ti wa, bẹni ẹnikankan kòni ma ṣe iranti ayafi awọn onilãkaye.

رَبَّنَا لَا تُزِغۡ قُلُوبَنَا بَعۡدَ إِذۡ هَدَيۡتَنَا وَهَبۡ لَنَا مِن لَّدُنكَ رَحۡمَةًۚ إِنَّكَ أَنتَ ٱلۡوَهَّابُ ٨

**8.** Oluwa wa! maṣe jẹ ki ọkan wa yapa, lẹhin ti. o fi ọna tãrà mọ wa, ki o si ta wa lọrẹ anu lati ọdọ Rẹ, Irẹ ni Ọba onibu-ọrẹ.

رَبَّنَآ إِنَّكَ جَامِعُ ٱلنَّاسِ لِيَوۡمٖ لَّا رَيۡبَ فِيهِۚ إِنَّ ٱللَّهَ لَا يُخۡلِفُ ٱلۡمِيعَادَ ٩

**9.** Oluwa wa! dajudaju Irẹ ni olukojọ gbogbo enia ni ọjọ kan ti kò si iyemeji ninu rẹ, dajudaju Ọlọhun ki iyẹ adehun.

إِنَّ ٱلَّذِينَ كَفَرُواْ لَن تُغۡنِيَ عَنۡهُمۡ أَمۡوَٰلُهُمۡ وَلَآ أَوۡلَٰدُهُم مِّنَ ٱللَّهِ شَيۡـٔٗاۖ وَأُوْلَٰٓئِكَ هُمۡ وَقُودُ ٱلنَّارِ ١٠

**10.** Awọn ti kò gbagbọ, awọn owó wọn ati awọn ọmọ wọn ki yio le se wọn ni õre rara ni ọdọ Ọlọhun, awọn wọnyi ni ohun ikona.

كَدَأۡبِ ءَالِ فِرۡعَوۡنَ وَٱلَّذِينَ مِن قَبۡلِهِمۡۚ كَذَّبُواْ بِـَٔايَٰتِنَا فَأَخَذَهُمُ ٱللَّهُ بِذُنُوبِهِمۡۗ وَٱللَّهُ شَدِيدُ ٱلۡعِقَابِ ١١

**11.** Iṣesi wọn dabi ti awọn enia Firiaona ati awọn ti o ṣiwaju wọn, nwọn pe awọn ãyah Wa ni irọ, nitorina Ọlọhun mu wọn nipa ẹṣẹ wọn, Ọlọhun si le koko ni iyà.

قُل لِّلَّذِينَ كَفَرُواْ سَتُغۡلَبُونَ وَتُحۡشَرُونَ إِلَىٰ جَهَنَّمَۖ وَبِئۡسَ ٱلۡمِهَادُ ١٢

**12.** Sọ fun awọn ti kò gbagbọ pe a o ṣẹgun nyin a o ko nyin jọ pọ sinu ina (Jahannama), ile buru ni.

قَدۡ كَانَ لَكُمۡ ءَايَةٞ فِي فِئَتَيۡنِ ٱلۡتَقَتَاۖ فِئَةٞ تُقَٰتِلُ

**13.** Dajudaju àmi mbẹ fun nyin nipa awọn ijọ meji ti nwọn pade,

ijọ kan nja ni oju ọna ti Ọlọhun, ikeji ti kò gbagbọ nwo wọn bi ilọpo meji si ara wọn ti nwọn ri ni riri ti oju, bayi ni Ọlọhun mã nfi okun ṣe iranlọwọ Rẹ̀ fun ẹniti O ba fẹ, dajudaju ariwoye mbẹ ninu eyi fun awọn ti o ni oju inu.

فِي سَبِيلِ ٱللَّهِ وَأُخْرَىٰ كَافِرَةٌ يَرَوْنَهُم مِّثْلَيْهِمْ رَأْيَ ٱلْعَيْنِ وَٱللَّهُ يُؤَيِّدُ بِنَصْرِهِۦ مَن يَشَآءُ إِنَّ فِي ذَٰلِكَ لَعِبْرَةً لِّأُو۟لِي ٱلْأَبْصَٰرِ ﴿١٣﴾

**14.** A ṣe ni ẹṣọ fun awọn enia, ifẹ igbadun ti awọn obirin ati awọn ọmọ ati owó pupọ ni ti wura ati fadaka ati awọn ẹṣin ti wọn ri itọju ati awọn ẹran-ọsin ati oko. Eyi jẹ igbadun igbesi aiye yi, ọdọ Ọlọhun ni abọ rere wa[1].

زُيِّنَ لِلنَّاسِ حُبُّ ٱلشَّهَوَٰتِ مِنَ ٱلنِّسَآءِ وَٱلْبَنِينَ وَٱلْقَنَٰطِيرِ ٱلْمُقَنطَرَةِ مِنَ ٱلذَّهَبِ وَٱلْفِضَّةِ وَٱلْخَيْلِ ٱلْمُسَوَّمَةِ وَٱلْأَنْعَٰمِ وَٱلْحَرْثِ ۗ ذَٰلِكَ مَتَٰعُ ٱلْحَيَوٰةِ ٱلدُّنْيَا ۖ وَٱللَّهُ عِندَهُۥ حُسْنُ ٱلْمَـَٔابِ ﴿١٤﴾

**15.** Sọ pe: Ẹ jẹ ki nsọ ohun ti o sàn ju iwọnyi lọ fun nyin? Fun awọn ti o bẹru (Ọlọhun), awọn ọgba mbẹ fun wọn lati ọdọ Oluwa wọn, ti odo abata si nṣàn ni isalẹ̀ rẹ̀, ibẹ ni nwọn yio mã gbe, ati awọn iyawo ti o mọ ati oju-rere lati ọdọ Ọlọhun wa, Ọlọhun si ri gbogbo ẹru (Rẹ̀)[2].

۞ قُلْ أَؤُنَبِّئُكُم بِخَيْرٍ مِّن ذَٰلِكُمْ ۚ لِلَّذِينَ ٱتَّقَوْا۟ عِندَ رَبِّهِمْ جَنَّٰتٌ تَجْرِي مِن تَحْتِهَا ٱلْأَنْهَٰرُ خَٰلِدِينَ فِيهَا وَأَزْوَٰجٌ مُّطَهَّرَةٌ وَرِضْوَٰنٌ مِّنَ ٱللَّهِ ۗ وَٱللَّهُ بَصِيرٌۢ بِٱلْعِبَادِ ﴿١٥﴾

**16.** Awọn ẹniti nwọn nwipe: Oluwa wa! dajudaju awa gbagbọ, nitorina fi ori awọn ẹṣẹ wa jin wa, ki o si ṣọ wa nibi iya inà.

ٱلَّذِينَ يَقُولُونَ رَبَّنَآ إِنَّنَآ ءَامَنَّا فَٱغْفِرْ لَنَا ذُنُوبَنَا وَقِنَا عَذَابَ ٱلنَّارِ ﴿١٦﴾

---

[1] Ãya yi fi ohun ti ki jẹ a ri ayè gbọ ti Ọlọhun han wa, ki a le ba ṣọra nipa afẹju wọn, ki a si ba le kọju wa si Ọlọhun ki a le ri ere a-jẹ-ijẹ-tan ni aiye ati ọrun.

[2] Ẹsin Islam kò ni ki a ma gbadun aiye, ṣugbọn ko ni ki a fi ṣe pataki; ki a wa gbagbe ohun ti Ọlọhun titori rẹ da wa si aiye. Ẹniti o ba ṣe iṣẹ ti o fi ri oju rere Ọlọhun ni o wa aiye ni o si ṣe ohun ti a wa aiye wa ṣe.

**17.** Awọn onisuru ati awọn olododo ati awọn ti ngbọran (si Ọlọhun lẹnu), ati awọn olutọrẹ ati awọn ti nwa aforiji ni owurọ.

ٱلصَّٰبِرِينَ وَٱلصَّٰدِقِينَ وَٱلْقَٰنِتِينَ
وَٱلْمُنفِقِينَ وَٱلْمُسْتَغْفِرِينَ بِٱلْأَسْحَارِ ﴿١٧﴾

**18.** Ọlọhun jẹri pe kòsi Ọlọhun miran ayafi On (nikan) bẹni awọn malaika ati awọn ti o jinlẹ̀ ninu imọ̀, On si duro şinşin si ẹtọ. Kòsi Ọlọhun (miran) ayafi On, Alagbara ni, Ọlọgbọn ni.

شَهِدَ ٱللَّهُ أَنَّهُۥ لَآ إِلَٰهَ إِلَّا هُوَ وَٱلْمَلَٰٓئِكَةُ وَأُو۟لُوا۟
ٱلْعِلْمِ قَآئِمًۢا بِٱلْقِسْطِ ۚ لَآ إِلَٰهَ إِلَّا هُوَ ٱلْعَزِيزُ
ٱلْحَكِيمُ ﴿١٨﴾

**19.** Dajudaju ẹsin (kanşoşo) ti mbẹ lọdọ Ọlọhun ni Islam. Awọn ti a fun ni Tirà (şiwaju) kò si şe iyapa-ẹnu, ayafi ẹhin igbati amọdaju (rẹ̀) ti wa ba wọn niti ilara larin ara wọn. Ẹnikẹni ti o ba kọ awọn ọ̀rọ Ọlọhun (ki o mọ) daju pe Ọlọhun yara nibi işiro (işẹ).

إِنَّ ٱلدِّينَ عِندَ ٱللَّهِ ٱلْإِسْلَٰمُ ۗ وَمَا ٱخْتَلَفَ
ٱلَّذِينَ أُوتُوا۟ ٱلْكِتَٰبَ إِلَّا مِنۢ بَعْدِ مَا جَآءَهُمُ
ٱلْعِلْمُ بَغْيًۢا بَيْنَهُمْ ۗ وَمَن يَكْفُرْ بِـَٔايَٰتِ ٱللَّهِ
فَإِنَّ ٱللَّهَ سَرِيعُ ٱلْحِسَابِ ﴿١٩﴾

**20.** Bi nwọn ba si ba ọ jiyan, wipe, Emi ti tẹ ara mi ba fun Ọlọhun ati awọn ti o tẹle mi (pẹlu). Ki o si sọ fun awọn ti a ti fun ni Tirà ati awọn ti kò ni mimọ pe: Ẹnyin ki yio ha tẹ ara nyin ba (fun Ọlọhun bi)? Ti nwọn batẹ arawọn ba (fun Ọlọhun) njẹ nigbana nwọn tẹle ọna tãrà, şugbọn ti nwọn ba yipada, nigbana iba ki o mũ işẹ jijẹ de opin ni tirẹ, Ọlọhun si ri awọn ẹrusin (Rẹ̀).

فَإِنْ حَآجُّوكَ فَقُلْ أَسْلَمْتُ وَجْهِىَ لِلَّهِ وَمَنِ ٱتَّبَعَنِ ۗ
وَقُل لِّلَّذِينَ أُوتُوا۟ ٱلْكِتَٰبَ وَٱلْأُمِّيِّۦنَ ءَأَسْلَمْتُمْ ۚ
فَإِنْ أَسْلَمُوا۟ فَقَدِ ٱهْتَدَوا۟ ۖ وَّإِن تَوَلَّوْا۟ فَإِنَّمَا
عَلَيْكَ ٱلْبَلَٰغُ ۗ وَٱللَّهُ بَصِيرٌۢ بِٱلْعِبَادِ ﴿٢٠﴾

**21.** Dajudaju awọn ti o kọ awọn ãyà Ọlọhun ti nwọn si pa awọn annabi lai ni ẹtọ ti nwọn si pa

إِنَّ ٱلَّذِينَ يَكْفُرُونَ بِـَٔايَٰتِ ٱللَّهِ وَيَقْتُلُونَ
ٱلنَّبِيِّۦنَ بِغَيْرِ حَقٍّ وَيَقْتُلُونَ ٱلَّذِينَ

awọn enia ti ntọ wọn si ẹtọ ṣiṣe, fun wọn ni iro iyà ẹlẹta-elero.

يَأْمُرُونَ بِالْقِسْطِ مِنَ النَّاسِ فَبَشِّرْهُم بِعَذَابٍ أَلِيمٍ ﴿٢١﴾

**22.** Awọn wọnyi ni iṣẹ wọn bajẹ ni ile aiye ati ọrun, nwọn ki yio si ni oluranlọwọ.

أُولَٰئِكَ الَّذِينَ حَبِطَتْ أَعْمَالُهُمْ فِي الدُّنْيَا وَالْآخِرَةِ وَمَا لَهُم مِّن نَّاصِرِينَ ﴿٢٢﴾

**23.** Irẹ kò ha woye awọn ti a fun ni ipin kan ninu Tirà? A pe wọn si Tirà ti Ọlọhun ki o ba ṣe idajọ ni arin wọn, lẹhinna ijọ kan ninu wọn si yipada, nwọn si gbûnri.

أَلَمْ تَرَ إِلَى الَّذِينَ أُوتُوا نَصِيبًا مِّنَ الْكِتَابِ يُدْعَوْنَ إِلَىٰ كِتَابِ اللَّهِ لِيَحْكُمَ بَيْنَهُمْ ثُمَّ يَتَوَلَّىٰ فَرِيقٌ مِّنْهُمْ وَهُم مُّعْرِضُونَ ﴿٢٣﴾

**24.** (Nwọn ṣe eyi) nitoripe nwọn sọpe: Ina ki yio jo wa, ayafi awọn ọjọ kan ti o ni onkà; ohun ti nwọn da adapa'rọ rẹ tan wọn jẹ ninu ẹsin wọn.

ذَٰلِكَ بِأَنَّهُمْ قَالُوا لَن تَمَسَّنَا النَّارُ إِلَّا أَيَّامًا مَّعْدُودَاتٍ وَغَرَّهُمْ فِي دِينِهِم مَّا كَانُوا يَفْتَرُونَ ﴿٢٤﴾

**25.** Kini yio ti ri (fun wọn) ni ọjọ ti Awa ba ko wọn jọ ni ọjọ ti kò si tabitabi ninu rẹ, ti a o si san ẹsan iṣẹ ti onikaluku ṣe fun u ni ẹkûn, ti a kò si ṣe abosi fun wọn.

فَكَيْفَ إِذَا جَمَعْنَاهُمْ لِيَوْمٍ لَّا رَيْبَ فِيهِ وَوُفِّيَتْ كُلُّ نَفْسٍ مَّا كَسَبَتْ وَهُمْ لَا يُظْلَمُونَ ﴿٢٥﴾

**26.** Wipe: Ọlọhun Olukapa ijọba, Irẹ ni o mã nfi ijọba fun ẹniti O ba fẹ, Irẹ ni o si mã ngba ijọba kuro lọwọ ẹniti O ba fẹ, Irẹ ni nfun ẹniti O ba fẹ ni iyi, Irẹ ni o si nyẹpẹrẹ ẹniti O ba fẹ. Lọwọ Rẹ ni gbogbo rere wà, Irẹ ni Alagbara lori gbogbo nkan.

قُلِ اللَّهُمَّ مَالِكَ الْمُلْكِ تُؤْتِي الْمُلْكَ مَن تَشَاءُ وَتَنزِعُ الْمُلْكَ مِمَّن تَشَاءُ وَتُعِزُّ مَن تَشَاءُ وَتُذِلُّ مَن تَشَاءُ بِيَدِكَ الْخَيْرُ إِنَّكَ عَلَىٰ كُلِّ شَيْءٍ قَدِيرٌ ﴿٢٦﴾

**27.** Irẹ ni O nmu oru wọ inu ọsân, Irẹ ni nmu ọsân wọ inu oru, Irẹ ni nmu ãye jade lati inu oku,

تُولِجُ اللَّيْلَ فِي النَّهَارِ وَتُولِجُ النَّهَارَ فِي اللَّيْلِ وَتُخْرِجُ الْحَيَّ مِنَ الْمَيِّتِ وَتُخْرِجُ الْمَيِّتَ مِنَ الْحَيِّ وَتَرْزُقُ

Irẹ ni O nmu oku jade lati inu ãye, Irẹ ni O npese fun ẹniti O ba fẹ lai ni işiro.

مَن تَشَآءُ بِغَيۡرِ حِسَابٍ ﴿٢٧﴾

**28.** Ki awọn onigbagbọ ododo maşe mu awọn alaigbagbọ ni ọrẹ laijẹ awọn onigbagbọ ododo, ẹnikẹni ti o ba şe eyi, oniyẹn kò ni kinikan lọdọ Ọlọhun, ayafi ti ẹ ban bẹru ewu kan ni ọdọ wọn Ọlọhun funra Rẹ̀ nkilọ (iya Rẹ) fun nyin, Ọdọ Ọlọhun ni ipadasi.

لَّا يَتَّخِذِ ٱلۡمُؤۡمِنُونَ ٱلۡكَٰفِرِينَ أَوۡلِيَآءَ مِن دُونِ ٱلۡمُؤۡمِنِينَۖ وَمَن يَفۡعَلۡ ذَٰلِكَ فَلَيۡسَ مِنَ ٱللَّهِ فِي شَيۡءٍ إِلَّآ أَن تَتَّقُواْ مِنۡهُمۡ تُقَىٰةٗۗ وَيُحَذِّرُكُمُ ٱللَّهُ نَفۡسَهُۥۗ وَإِلَى ٱللَّهِ ٱلۡمَصِيرُ ﴿٢٨﴾

**29.** Wipe: Bi ẹnyin ba fi ohun ti mbẹ ni ọkàn nyin pamọ tabi ẹ tilẹ fihan, Ọlọhun mọ ọ, O si mọ ohun ti mbẹ ni sanma ati ilẹ̀. Ọlọhun si ni Alagbara lori gbogbo nkan.

قُلۡ إِن تُخۡفُواْ مَا فِي صُدُورِكُمۡ أَوۡ تُبۡدُوهُ يَعۡلَمۡهُ ٱللَّهُۗ وَيَعۡلَمُ مَا فِي ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَمَا فِي ٱلۡأَرۡضِۗ وَٱللَّهُ عَلَىٰ كُلِّ شَيۡءٖ قَدِيرٞ ﴿٢٩﴾

**30.** Ni ọjọ ti ẹmi kõkan yio ri áridaju ohun ti o şe ni rere ati eyi ti o şe ni aburu (ni ọdọ ara rẹ̀), yio fẹ pe ki orere ti o jinna mã bẹ ni arin on ati işẹ buburu rẹ̀. Ọlọhun funra Rẹ̀ nkilọ (iya Rẹ) fun nyin. Ọlọhun jẹ Alanu si awọn ẹrusin.

يَوۡمَ تَجِدُ كُلُّ نَفۡسٖ مَّا عَمِلَتۡ مِنۡ خَيۡرٖ مُّحۡضَرٗا وَمَا عَمِلَتۡ مِن سُوٓءٖ تَوَدُّ لَوۡ أَنَّ بَيۡنَهَا وَبَيۡنَهُۥٓ أَمَدَۢا بَعِيدٗاۗ وَيُحَذِّرُكُمُ ٱللَّهُ نَفۡسَهُۥۗ وَٱللَّهُ رَءُوفُۢ بِٱلۡعِبَادِ ﴿٣٠﴾

**31.** Wipe: Bi ẹnyin ba jẹ ẹniti o fẹran Ọlọhun, ẹ tẹle mi, Ọlọhun yio fẹran nyin, yio si fi ori awọn ẹ̀şẹ nyin jin nyin. Ọlọhun jẹ alaforiji, Alãnu.

قُلۡ إِن كُنتُمۡ تُحِبُّونَ ٱللَّهَ فَٱتَّبِعُونِي يُحۡبِبۡكُمُ ٱللَّهُ وَيَغۡفِرۡ لَكُمۡ ذُنُوبَكُمۡۚ وَٱللَّهُ غَفُورٞ رَّحِيمٞ ﴿٣١﴾

**32.** Wipe: Ẹ tẹle ti Ọlọhun ati Ojişẹ na; şugbọnbi nwọn ba pada, dajudaju Ọlọhun kò fẹran awọn alaigbagbọ.

قُلۡ أَطِيعُواْ ٱللَّهَ وَٱلرَّسُولَۖ فَإِن تَوَلَّوۡاْ فَإِنَّ ٱللَّهَ لَا يُحِبُّ ٱلۡكَٰفِرِينَ ﴿٣٢﴾

**33.** Dajudaju Ọlọhun ṣa Adama lẹṣa ati Nuha ati awọn arọmọdọmọ Ibrahima ati awọn arọmọdọmọ Imrana ju gbogbo ẹda lọ.

۞ إِنَّ ٱللَّهَ ٱصْطَفَىٰٓ ءَادَمَ وَنُوحًا وَءَالَ إِبْرَٰهِيمَ وَءَالَ عِمْرَٰنَ عَلَى ٱلْعَٰلَمِينَ ﴿٣٣﴾

**34.** Arọmọdọmọ apakan wọn lati inu apakeji. Ọlọhun ni Olugbọ, Oni-mimọ.

ذُرِّيَّةًۢ بَعْضُهَا مِنۢ بَعْضٍ ۗ وَٱللَّهُ سَمِيعٌ عَلِيمٌ ﴿٣٤﴾

**35.** Nigbati obirin Imrana wipe: Oluwa mi, emi jẹ ẹ̀jẹ́ fun Ọ, pe ohun ti mbẹ ninu mi yi, emi yio ya a sọtọ (fun ẹsin Rẹ̀). Nitorina gba (a) bẹ fun mi, dajudaju Irẹ ni Olugbọrọ, Olumọ̀.

إِذْ قَالَتِ ٱمْرَأَتُ عِمْرَٰنَ رَبِّ إِنِّى نَذَرْتُ لَكَ مَا فِى بَطْنِى مُحَرَّرًا فَتَقَبَّلْ مِنِّىٓ ۖ إِنَّكَ أَنتَ ٱلسَّمِيعُ ٱلْعَلِيمُ ﴿٣٥﴾

**36.** Nigbati ó sì bi i, o wipe: Oluwa mi, dajudaju emi bi ni obirin, Ọlọhun si mọ julọ nipa ohun ti o bi, bẹni ọkunrin kò dabi obirin, dajudaju emi si sọ ọ ni Maryama, emi si fi si abẹ abo Rẹ ati arọmọdọmo rẹ̀ kuro lọdọ èṣu ẹni ẹkọ̀.

فَلَمَّا وَضَعَتْهَا قَالَتْ رَبِّ إِنِّى وَضَعْتُهَآ أُنثَىٰ وَٱللَّهُ أَعْلَمُ بِمَا وَضَعَتْ وَلَيْسَ ٱلذَّكَرُ كَٱلْأُنثَىٰ ۖ وَإِنِّى سَمَّيْتُهَا مَرْيَمَ وَإِنِّىٓ أُعِيذُهَا بِكَ وَذُرِّيَّتَهَا مِنَ ٱلشَّيْطَٰنِ ٱلرَّجِيمِ ﴿٣٦﴾

**37.** Oluwa rẹ̀ si gba (adua rẹ̀) ni gbigba ti o dara, O si mu (ọmọ na) dàgbà ni idagba ti o dara, O si fifun Sàkariyá tọ̀. Nigbakigba ti Sàkariyâ ba wọ́le tọ ọ ninu ile-isin á si ba èse ni ọdọ rẹ̀. O wipe: Iwọ Mariyama, nibo ni eyi ti wa ba ọ? On si wipe: lati ọdọ Ọlọhun ni. Dajudaju Ọlọhun a mã pese fun ẹniti O ba fẹ laini iṣiro.

فَتَقَبَّلَهَا رَبُّهَا بِقَبُولٍ حَسَنٍ وَأَنۢبَتَهَا نَبَاتًا حَسَنًا وَكَفَّلَهَا زَكَرِيَّا ۖ كُلَّمَا دَخَلَ عَلَيْهَا زَكَرِيَّا ٱلْمِحْرَابَ وَجَدَ عِندَهَا رِزْقًا ۖ قَالَ يَٰمَرْيَمُ أَنَّىٰ لَكِ هَٰذَا ۖ قَالَتْ هُوَ مِنْ عِندِ ٱللَّهِ ۖ إِنَّ ٱللَّهَ يَرْزُقُ مَن يَشَآءُ بِغَيْرِ حِسَابٍ ﴿٣٧﴾

**38.** Ibẹ nã ni Sàkáriyá ti kepe Oluwa rẹ̀. O wipe: Oluwa mi! ta mi

هُنَالِكَ دَعَا زَكَرِيَّا رَبَّهُۥ ۖ قَالَ رَبِّ هَبْ لِى

lọrẹ ọmọ daradara kan; dajudaju Irẹ ni Olugbọ ipè.

مِن لَّدُنكَ ذُرِّيَّةً طَيِّبَةً إِنَّكَ سَمِيعُ الدُّعَاءِ ﴿٣٨﴾

**39.** Awọn malika si pe e nigbati o wa ni iduro ti nkirun ninu ile-isin pe dajudaju Ọlọhun nfun ọ niro-idunnu nipa Yahyah ti yio jẹri ododo nipa ọ̀rọ kan ti o ti ọdọ Ọlọhun wa yio si jẹ ẹni-ọlâ, kò si jẹ ẹniti nyânhànhàn (nipa obirin) yio si jẹ Annabi yio si wa ninu awọn ẹni-rere.

فَنَادَتْهُ الْمَلَائِكَةُ وَهُوَ قَائِمٌ يُصَلِّي فِي الْمِحْرَابِ أَنَّ اللَّهَ يُبَشِّرُكَ بِيَحْيَىٰ مُصَدِّقًا بِكَلِمَةٍ مِّنَ اللَّهِ وَسَيِّدًا وَحَصُورًا وَنَبِيًّا مِّنَ الصَّالِحِينَ ﴿٣٩﴾

**40.** O wipe: oluwa mi, bawo ni ọmọ-kunrin kan yio ṣe mã bẹ fun mi, bẽ si ni dajudaju agba ti de si mi ati pe obirin mi ya àgàn? O wipe: Bayi ni Ọlọhun mã nṣe ohun ti O bá fẹ́.

قَالَ رَبِّ أَنَّىٰ يَكُونُ لِي غُلَامٌ وَقَدْ بَلَغَنِيَ الْكِبَرُ وَامْرَأَتِي عَاقِرٌ قَالَ كَذَٰلِكَ اللَّهُ يَفْعَلُ مَا يَشَاءُ ﴿٤٠﴾

**41.** O wipe: Oluwa mi, ṣe ami kan fun mi. O wipe: Àmi rẹ ni pe irẹ ki õ le ba enia sọrọ fun ọjọ mẹta ayafi itọka, ki o si mã ṣe iranti Oluwa rẹ lọpọlọpọ ki o si mã ṣe àfọ̀mọ́ (orukọ Rẹ̀) ni aṣalẹ ati ni owurọ kùtukùtu.

قَالَ رَبِّ اجْعَل لِّي آيَةً قَالَ آيَتُكَ أَلَّا تُكَلِّمَ النَّاسَ ثَلَاثَةَ أَيَّامٍ إِلَّا رَمْزًا وَاذْكُر رَّبَّكَ كَثِيرًا وَسَبِّحْ بِالْعَشِيِّ وَالْإِبْكَارِ ﴿٤١﴾

**42.** Nigbati Malaika wipe: Irẹ Mariyama ,dajudaju Ọlọhun ti ṣà ọ lẹṣa O si ti fọ ọ mọ, O si tun ṣa ọ lẹṣa lori awọn obirin aiye.

وَإِذْ قَالَتِ الْمَلَائِكَةُ يَا مَرْيَمُ إِنَّ اللَّهَ اصْطَفَاكِ وَطَهَّرَكِ وَاصْطَفَاكِ عَلَىٰ نِسَاءِ الْعَالَمِينَ ﴿٤٢﴾

**43.** Iwọ Mariyama, tẹle ti Oluwa rẹ ki o si mã foribalẹ̀ ki o si mã tẹriba pẹlu awọn ti ntẹriba.

يَا مَرْيَمُ اقْنُتِي لِرَبِّكِ وَاسْجُدِي وَارْكَعِي مَعَ الرَّاكِعِينَ ﴿٤٣﴾

**44.** Eyi mbẹ ninu iro ohun ti o pamọ ti Awa ṣipaya rẹ̀ fun ọ. Iwọ

ذَٰلِكَ مِنْ أَنبَاءِ الْغَيْبِ نُوحِيهِ إِلَيْكَ وَمَا كُنتَ

لَدَيْهِمْ إِذْ يُلْقُونَ أَقْلَامَهُمْ أَيُّهُمْ يَكْفُلُ مَرْيَمَ وَمَا كُنتَ لَدَيْهِمْ إِذْ يَخْتَصِمُونَ ﴿٤٤﴾

kò si lọdọ wọn nigbati nwọn nju awọn kalàmu wọn (lati mọ) tani ninu wọn ni yio gba Mariama tọ́, bẹni iwọ kò si lọdọ wọn nigbati wọn nbà ara wọn ṣe fà-nfà (lori rẹ̀).

إِذْ قَالَتِ الْمَلَائِكَةُ يَا مَرْيَمُ إِنَّ اللَّهَ يُبَشِّرُكِ بِكَلِمَةٍ مِّنْهُ اسْمُهُ الْمَسِيحُ عِيسَى ابْنُ مَرْيَمَ وَجِيهًا فِي الدُّنْيَا وَالْآخِرَةِ وَمِنَ الْمُقَرَّبِينَ ﴿٤٥﴾

**45.** Nigbati Malaika wipe: Irẹ Mariyama, dajudaju Ọlọhun fun ọ ni iro-idunnu pẹlu gbolohun kan lati ọdọ Rẹ̀ wá, ẹnikan ti orukọ rẹ̀ yio mã jẹ Masihu Isa ọmọ Mariyama, abiyi ni ni aiye ati ni ọrun, yio mã bẹ ninu awọn ti a sunmọ (Ọlọhun).

وَيُكَلِّمُ النَّاسَ فِي الْمَهْدِ وَكَهْلًا وَمِنَ الصَّالِحِينَ ﴿٤٦﴾

**46.** On yio mã ba awọn enia sọrọ nigbati o wà ni ọmọ ori itẹ́, ati nigbati o ba dagba yio si mã bẹ ninu awọn ẹni rere.

قَالَتْ رَبِّ أَنَّىٰ يَكُونُ لِي وَلَدٌ وَلَمْ يَمْسَسْنِي بَشَرٌ ۖ قَالَ كَذَٰلِكِ اللَّهُ يَخْلُقُ مَا يَشَاءُ ۚ إِذَا قَضَىٰ أَمْرًا فَإِنَّمَا يَقُولُ لَهُ كُن فَيَكُونُ ﴿٤٧﴾

**47.** O wipe: Oluwa mi, bawo ni ọmọkunrin kan yio ṣe mã bẹ fun mi, nigbati abara kan kò f'ọwọkan mi? On (Malaika) si wipe: Bayi ni Ọlọhun nṣe ẹda ohun ti ó bá fẹ́. Nigbati o ba pinnu ọran kan yio wi fun pe: Jẹ́bẹ̃, yio si jẹ́ bẹ̃.

وَيُعَلِّمُهُ الْكِتَابَ وَالْحِكْمَةَ وَالتَّوْرَاةَ وَالْإِنجِيلَ ﴿٤٨﴾

**48.** On yio kọ ọ ni tirá nã ati ọgbọnijinlẹ̀ ati Ataorâta ati Injilà.

وَرَسُولًا إِلَىٰ بَنِي إِسْرَائِيلَ أَنِّي قَدْ جِئْتُكُم بِآيَةٍ مِّن رَّبِّكُمْ ۖ أَنِّي أَخْلُقُ لَكُم مِّنَ الطِّينِ كَهَيْئَةِ الطَّيْرِ فَأَنفُخُ فِيهِ فَيَكُونُ طَيْرًا بِإِذْنِ

**49.** A o ṣe ni ojiṣẹ kan si awọn ọmọ Israila pe dajudaju emi de wa ba nyin pẹlu ãyah kan lati ọdọ Oluwa nyin pe emi yio ya aworan kan fun nyin lati inu ámọ̀ gẹgẹbi aworan ẹiyẹ, emi yio si fẹ́ (atẹgùn) sinu rẹ̀ ti yio si di ẹiyẹ pẹlu aṣẹ

Ọlọhun, emi yio si mã wo awọn afọju san ati awọn adẹtẹ, emi yio si mã sọ oku di alãyè pẹlu aṣẹ Ọlọhun; emi yio mã fun nyin ni iró ohun ti ẹ o mã jẹ ati ohun ti ẹ nfi pamọ sinu ile nyin dajudaju ami kan mbẹ fun nyin ninu eyi, bi ẹnyin ba jẹ onigbagbọ ododo.

ٱللَّهِ وَأُبْرِئُ ٱلْأَكْمَهَ وَٱلْأَبْرَصَ وَأُحْيِ
ٱلْمَوْتَىٰ بِإِذْنِ ٱللَّهِ وَأُنَبِّئُكُم بِمَا تَأْكُلُونَ
وَمَا تَدَّخِرُونَ فِي بُيُوتِكُمْ إِنَّ فِي ذَٰلِكَ لَءَايَةً
لَّكُمْ إِن كُنتُم مُّؤْمِنِينَ ﴿٤٩﴾

**50.** Ati olujẹri ododo si ohun ti mbẹ ṣiwaju mi ni At-Taorata ati ki emi le ṣe ni ẹ̀tọ̀ fun nyin apakan ti a ti ṣe ni ẽwọ̀ fun nyin; emi si wá ba nyin pẹlu àmi kan ti o ti ọdọ Oluwa nyin wa, nitorina ẹ bẹru Ọlọhun ki ẹ si tẹle mi.

وَمُصَدِّقًا لِّمَا بَيْنَ يَدَيَّ مِنَ ٱلتَّوْرَىٰةِ
وَلِأُحِلَّ لَكُم بَعْضَ ٱلَّذِي حُرِّمَ عَلَيْكُمْ
وَجِئْتُكُم بِـَٔايَةٍ مِّن رَّبِّكُمْ
فَٱتَّقُوا۟ ٱللَّهَ وَأَطِيعُونِ ﴿٥٠﴾

**51.** Dajudaju ọlọhun ni Oluwa mi ati Oluwa nyin, nitorina ẹ mã sin I, eyi ni ọna ti o ṣe tãrà.

إِنَّ ٱللَّهَ رَبِّي وَرَبُّكُمْ فَٱعْبُدُوهُ
هَٰذَا صِرَٰطٌ مُّسْتَقِيمٌ ﴿٥١﴾

**52.** Nigbati Isa ṣe akiyesi aigbagbọ lọdọ wọn, o wipe: Tani yio jẹ oluranlọwọ mi si ọna ti Ọlọhun? Awọn ọmọẹhin rẹ̀ wipe: Awa ni oluranlọwọ (ẹsin) Ọlọhun, awa gba Ọlọhun gbọ, ki o si jẹri pe dajudaju awa jẹ olugba fun Ọlọhun.

۞ فَلَمَّآ أَحَسَّ عِيسَىٰ مِنْهُمُ ٱلْكُفْرَ قَالَ
مَنْ أَنصَارِيٓ إِلَى ٱللَّهِ قَالَ ٱلْحَوَارِيُّونَ نَحْنُ
أَنصَارُ ٱللَّهِ ءَامَنَّا بِٱللَّهِ
وَٱشْهَدْ بِأَنَّا مُسْلِمُونَ ﴿٥٢﴾

**53.** Oluwa wa!. awa gba ohun ti O sọkalẹ̀ gbọ awa si tẹle Ojiṣẹ na, nitorina kọ (orukọ) wa silẹ̀ pẹlu awọn olujẹri.

رَبَّنَآ ءَامَنَّا بِمَآ أَنزَلْتَ وَٱتَّبَعْنَا ٱلرَّسُولَ
فَٱكْتُبْنَا مَعَ ٱلشَّٰهِدِينَ ﴿٥٣﴾

**54.** Nwọn pete, Ọlọhun si já ètè wọn, bẹni Ọlọhun ni olubori awọn apète.

وَمَكَرُوا۟ وَمَكَرَ ٱللَّهُ وَٱللَّهُ خَيْرُ
ٱلْمَٰكِرِينَ ﴿٥٤﴾

**55.** Nigbati Ọlọhun wipe: Iwọ Isa! Emi yio pa ọ, Emi yio si gbe ẹ wa si ọdọ Mi[1], Emi yio si wẹ ọ mọ kuro lọwọ awọn alaigbagbọ[2] Emi yio si fi awọn ti o ba tẹle ọ leke awọn ti o ṣe aigbagbọ lọ titi di ọjọ ajinde; lẹhinna ọdọ Mi ni ao da nyin pada si, Emi O si ṣe idajọ larin nyin nipa ohun ti ẹnyin nṣe iyapa ẹnu si.

إِذْ قَالَ ٱللَّهُ يَٰعِيسَىٰٓ إِنِّى مُتَوَفِّيكَ وَرَافِعُكَ إِلَىَّ وَمُطَهِّرُكَ مِنَ ٱلَّذِينَ كَفَرُوا۟ وَجَاعِلُ ٱلَّذِينَ ٱتَّبَعُوكَ فَوْقَ ٱلَّذِينَ كَفَرُوٓا۟ إِلَىٰ يَوْمِ ٱلْقِيَٰمَةِ ۖ ثُمَّ إِلَىَّ مَرْجِعُكُمْ فَأَحْكُمُ بَيْنَكُمْ فِيمَا كُنتُمْ فِيهِ تَخْتَلِفُونَ ﴿٥٥﴾

**56.** Niti awọn ẹniti o ṣe aigbagbọ, Emi yio jẹ wọn niyà ti o le ni aiye yi ati ni ọrun, bẹni ki yio si awọn oluranlọwọ fun wọn.

فَأَمَّا ٱلَّذِينَ كَفَرُوا۟ فَأُعَذِّبُهُمْ عَذَابًا شَدِيدًا فِى ٱلدُّنْيَا وَٱلْءَاخِرَةِ وَمَا لَهُم مِّن نَّٰصِرِينَ ﴿٥٦﴾

**57.** Ati niti awọn ẹniti o gbagbọ ti nwọn si ṣiṣẹ rere, On yio san ẹsan ere-iṣẹ wọn fun wọn ni ẹkun, Ọlọhun kò si fẹran awọn alabosi.

وَأَمَّا ٱلَّذِينَ ءَامَنُوا۟ وَعَمِلُوا۟ ٱلصَّٰلِحَٰتِ فَيُوَفِّيهِمْ أُجُورَهُمْ ۗ وَٱللَّهُ لَا يُحِبُّ ٱلظَّٰلِمِينَ ﴿٥٧﴾

**58.** Bayi ni Awa nke e fun ọ ninu awọn ãyà ati iṣiti ti o kun fun ọgbọn.

ذَٰلِكَ نَتْلُوهُ عَلَيْكَ مِنَ ٱلْءَايَٰتِ وَٱلذِّكْرِ ٱلْحَكِيمِ ﴿٥٨﴾

**59.** Dajudaju apejuwe Isa ni ọdọ Ọlọhun o dabi apejuwe Adama; O ṣe ẹda rẹ lati inu erupẹ, lẹhinna O wi fun u pe: Jẹ bẽ̩, o si jẹ bẽ̩.

إِنَّ مَثَلَ عِيسَىٰ عِندَ ٱللَّهِ كَمَثَلِ ءَادَمَ ۖ خَلَقَهُۥ مِن تُرَابٍ ثُمَّ قَالَ لَهُۥ كُن فَيَكُونُ ﴿٥٩﴾

---

[1] Itumọ «rãfiuka ilayya» ni pe emi yio gbe ọ wa si ọdọ mi. Ọlọhun gbà a là kuro ninu iku ègûn.

[2] Al-Kurani ni o wẹ Annabi Isa mọ kuro ninu awọn irọ ti awọn alaigbagbọ pa mọọ. Awọn Jũ pe e ni ọmọ-ale ati opurọ. Awọn Kiriyo ti nwọn sọ pe awọn gba a gbọ ṣe aṣeju, nipa pe wọn sọ Isa ọmọ Mariyamọ di ọmọ Ọlọhun-wọn ti lẹ̀ pada wa sọ ọ di Ọlọhun-eyi ni o sọ wọn di ẹniti aṣi ni ọna.

**60.** Ododo ni lati ọdọ Oluwa rẹ̀, nitorina iwọ kò gbọdọ wà ninu awọn aṣiyemeji.

ٱلْحَقُّ مِن رَّبِّكَ فَلَا تَكُن مِّنَ ٱلْمُمْتَرِينَ ﴿٦٠﴾

**61.** Ṣugbọn ẹniti o ba ba ọjiyan nipa rẹ̀ lẹhin ohun ti o wâ ba ọ ninu imọ̀, ki o sọ wipe: Ẹ wa! Ki a pe awọn ọmọkunrin wa ati awọn ọmọkunrin nyin, ati awọn obinrin wa ati awọn obinrin nyin, ati ara wa ati ara nyin, lẹhinna ki a gbadua-taratara, ki a si tọrọ ègûn Ọlọhun le awọn opurọ lori[1].

فَمَنْ حَآجَّكَ فِيهِ مِنۢ بَعْدِ مَا جَآءَكَ مِنَ ٱلْعِلْمِ فَقُلْ تَعَالَوْا۟ نَدْعُ أَبْنَآءَنَا وَأَبْنَآءَكُمْ وَنِسَآءَنَا وَنِسَآءَكُمْ وَأَنفُسَنَا وَأَنفُسَكُمْ ثُمَّ نَبْتَهِلْ فَنَجْعَل لَّعْنَتَ ٱللَّهِ عَلَى ٱلْكَـٰذِبِينَ ﴿٦١﴾

**62.** Dajudaju eyiyi jẹ irohin ododo, bẹni kòsi ọlọhun miran afi Ọlọhun dajudaju Ọlọhun, On ni Alagbara, Ọlọgbọn.

إِنَّ هَـٰذَا لَهُوَ ٱلْقَصَصُ ٱلْحَقُّ ۚ وَمَا مِنْ إِلَـٰهٍ إِلَّا ٱللَّهُ ۚ وَإِنَّ ٱللَّهَ لَهُوَ ٱلْعَزِيزُ ٱلْحَكِيمُ ﴿٦٢﴾

**63.** Ṣugbọn bi nwọn ba pẹhinda, njẹ dajudaju Ọlọhun mọ nipa awọn obilẹ̀jẹ̀.

فَإِن تَوَلَّوْا۟ فَإِنَّ ٱللَّهَ عَلِيمٌۢ بِٱلْمُفْسِدِينَ ﴿٦٣﴾

---

[1] Ẹ o ṣe akiyesi pe ọ̀rọ̀ isin Nasara (Christianity) ni a ti nba bọ lati ibẹrẹ sura. yi. Ṣugbọn nipa iwà ifunnu atiiyan jija lori irọ ti awọn Kiriyo ni, on ni ãyah yi bawi. Itan na lọ bayi: Ninu ọdun kẹwa Hijira(631 A.D.), awọn ijọ Nasara kan ran ikọ̀ tọ Annabi wa lati ilu ti a npe ni Najranu, awọn ikọ̀ yi jẹ ọgọta enia; nigbati nwọn de, Annabi fi wọn wọ̀ sinu mọsalasi. Annabi fi ye wọnpe Jesu ki iṣe Ọlọhun bẹni ki iṣe ọmọ Ọlọhun bikòṣe enia abara lasan ti Ọlọhun ran ni iṣẹ ni iṣe. Nigbati iyan jijà wọn pọju igbagbọ irọ wọnyi.Annabi pè wọn, gẹgẹbi ọrọ ãyah yi pe, o yâ ki awọn mejẽji pejọ tiletile ki wọn si tọrọ ègũn Ọlọhun le ẹniti o ba jẹ opurọ ninu awọn mejẽji lori. Nigbati ọ̀rọ di bibura, nwọn ni ki Annabi fun wọn ni ọjọ kan lati ro ọ̀rọ na wò; nigbati o di ọjọ keji, ẹru ba wọn, olori wọn, Abdul Masihi, sọ fun Annabi pe awọn kò bura mọ̀. Ãya yi ba kan nã tun tọka si akatakiti ti awọn Kiriyo mã nṣe laini idi ọ̀rọ lọwọ, lati igba ti ati gbe Annabi Mohammed dide (ki ikẹ ati ọlà Ọlọhun ki o mã ba a).

**64.** Wipe: Ẹnyin oni-tirà, (ti afun ni majẹmu lai lai ati majẹmu titun) ẹ wa sibi gbolohun-ọ̀rọ-kan ti o dọgba larin wa ati larin nyin pe, ki awa maṣe sin nkan miran bikoṣe Ọlọhun, ki awa ma si ṣe wa orogun kan pẹlu Rẹ̀, ki apakan wa maṣe mu apakeji ni oluwa lẹhin Ọlọhun; ṣugbọn bi ẹnyin ba pẹhinda, ẹ wipe: Ẹ jẹri pe Musulumi ni awa iṣe.

قُلْ يَٰٓأَهْلَ ٱلْكِتَٰبِ تَعَالَوْا۟ إِلَىٰ كَلِمَةٍ سَوَآءٍۭ بَيْنَنَا وَبَيْنَكُمْ أَلَّا نَعْبُدَ إِلَّا ٱللَّهَ وَلَا نُشْرِكَ بِهِۦ شَيْـًٔا وَلَا يَتَّخِذَ بَعْضُنَا بَعْضًا أَرْبَابًا مِّن دُونِ ٱللَّهِ ۚ فَإِن تَوَلَّوْا۟ فَقُولُوا۟ ٱشْهَدُوا۟ بِأَنَّا مُسْلِمُونَ ﴿٦٤﴾

**65.** Ẹnyin oni-tirà, ẽṣe ti ẹnyin fi njiyan nipa Ibrahima, bẹni a kò sọ At-Ta-orâta ati Injila kalẹ̀ (loju rẹ̀) bikoṣe lẹhin rẹ̀, ẹnyin kò ha ṣe lãkàyè ni?

يَٰٓأَهْلَ ٱلْكِتَٰبِ لِمَ تُحَآجُّونَ فِىٓ إِبْرَٰهِيمَ وَمَآ أُنزِلَتِ ٱلتَّوْرَىٰةُ وَٱلْإِنجِيلُ إِلَّا مِنۢ بَعْدِهِۦٓ ۚ أَفَلَا تَعْقِلُونَ ﴿٦٥﴾

**66.** Kiyesi, ẹnyin wọnyi na ni ẹ njiyan nipa ohun ti ẹ ni imọ nipa rẹ̀, ẽhaṣe nigbana ti ẹnyin fi njiyan nipa ohun ti ẹnyin kò ni imọ nipa rẹ̀, Ọlọhun si mọ̀ bẹni ẹnyin kò mọ̀.

هَٰٓأَنتُمْ هَٰٓؤُلَآءِ حَٰجَجْتُمْ فِيمَا لَكُم بِهِۦ عِلْمٌ فَلِمَ تُحَآجُّونَ فِيمَا لَيْسَ لَكُم بِهِۦ عِلْمٌ ۚ وَٱللَّهُ يَعْلَمُ وَأَنتُمْ لَا تَعْلَمُونَ ﴿٦٦﴾

**67.** Ibrahima ki iṣe Yahudi bẹni ki iṣe Nasara, ṣugbọn o jẹ ẹniti o duro dẽdẽ, o jẹ Musulumi, on kò si si ninu awọn abọriṣa.

مَا كَانَ إِبْرَٰهِيمُ يَهُودِيًّا وَلَا نَصْرَانِيًّا وَلَٰكِن كَانَ حَنِيفًا مُّسْلِمًا وَمَا كَانَ مِنَ ٱلْمُشْرِكِينَ ﴿٦٧﴾

**68.** Dajudaju awọn enia ti osunmọ Ibrahima jù ni awọn ẹniti o tẹle e ati Annabi yi ati awọn ẹniti o gbagbọ, Ọlọhun si ni Alatilẹhin awọn onigbagbọ.

إِنَّ أَوْلَى ٱلنَّاسِ بِإِبْرَٰهِيمَ لَلَّذِينَ ٱتَّبَعُوهُ وَهَٰذَا ٱلنَّبِىُّ وَٱلَّذِينَ ءَامَنُوا۟ ۗ وَٱللَّهُ وَلِىُّ ٱلْمُؤْمِنِينَ ﴿٦٨﴾

**69.** Apakan ninu awọn oni-tirà fẹ lati ṣi nyin lọna, bẹni nwọn ki yio ṣi ẹnikẹni lọna afi ara wọn, nwọn kò si ṣe lãkàye.

وَدَّت طَّآئِفَةٌ مِّنْ أَهْلِ ٱلْكِتَٰبِ لَوْ يُضِلُّونَكُمْ وَمَا يُضِلُّونَ إِلَّآ أَنفُسَهُمْ وَمَا يَشْعُرُونَ ﴿٦٩﴾

**70.** Ẹnyin oni-tirà, ẽṣe ti ẹnyin fi ṣe aigbagbọ si awọn ọ̀rọ Ọlọhun bẹni ẹnyin jẹ ẹlẹri (nipa rẹ̀).

يَٰٓأَهۡلَ ٱلۡكِتَٰبِ لِمَ تَكۡفُرُونَ بِـَٔايَٰتِ ٱللَّهِ
وَأَنتُمۡ تَشۡهَدُونَ ٧٠

**71.** Ẹnyin oni-tirà, ẽṣe ti ẹnyin fi nru ododo pọ̀ mọ́ irọ ti ẹ si nfi ododo na pamọ, bẹni ẹnyin si mọ̀?

يَٰٓأَهۡلَ ٱلۡكِتَٰبِ لِمَ تَلۡبِسُونَ ٱلۡحَقَّ بِٱلۡبَٰطِلِ
وَتَكۡتُمُونَ ٱلۡحَقَّ وَأَنتُمۡ تَعۡلَمُونَ ٧١

**72.** Apakan ninu awọn oni-tira si wipe: Ẹ gba ohun ti a sọkalẹ̀ fun awọn onigbagbọ gbọ ni ibẹrẹ ọjọ, ki ẹ si ṣe aigbagbọ ni igbẹhin rẹ̀ ki nwọn ba le pada (sẹhin).

وَقَالَت طَّآئِفَةٞ مِّنۡ أَهۡلِ ٱلۡكِتَٰبِ ءَامِنُواْ بِٱلَّذِيٓ أُنزِلَ
عَلَى ٱلَّذِينَ ءَامَنُواْ وَجۡهَ ٱلنَّهَارِ وَٱكۡفُرُوٓاْ ءَاخِرَهُۥ
لَعَلَّهُمۡ يَرۡجِعُونَ ٧٢

**73.** Ẹyin kò gbọdọ gbà (ẹnikan) gbọ afi ẹniti o ba tẹle isin yin, wipe: Dajudaju Imọna nã ni imọna ti Ọlọhun. (Wọn sọ pe) ki o ma wa di pe a fun ẹnikan ni'ru ohun ti a fun yin, Abi nitoripe nwọn yio mã tàkò yin l'ọdọ Oluwa nyin. Wipe: Dajudaju ôre-ajulọ, ọwọ Ọlọhun ni o wà, A mã fun ẹniti o ba wu U, Ọlọhun ni Olugbaye (ọrẹ), Onimimọ̀.

وَلَا تُؤۡمِنُوٓاْ إِلَّا لِمَن تَبِعَ دِينَكُمۡ قُلۡ إِنَّ ٱلۡهُدَىٰ
هُدَى ٱللَّهِ أَن يُؤۡتَىٰٓ أَحَدٞ مِّثۡلَ مَآ أُوتِيتُمۡ
أَوۡ يُحَآجُّوكُمۡ عِندَ رَبِّكُمۡۗ قُلۡ إِنَّ ٱلۡفَضۡلَ بِيَدِ ٱللَّهِ
يُؤۡتِيهِ مَن يَشَآءُۗ وَٱللَّهُ وَٰسِعٌ عَلِيمٞ ٧٣

**74.** A mã ṣa ẹniti O ba fẹ ni ẹ̀ṣà fun ikẹ Rẹ̀, Ọlọhun ni Alajulọ ti o tobi.

يَخۡتَصُّ بِرَحۡمَتِهِۦ مَن يَشَآءُۗ وَٱللَّهُ ذُو ٱلۡفَضۡلِ
ٱلۡعَظِيمِ ٧٤

**75.** O si mbẹ ninu awọn oni-tirà, ẹniti o jẹ pe bi o ba fi ọkàn tán a pẹlu ọpọlọpọ-owó, yio da a pada fun ọ, o si mbẹ ninu wọn, ẹniti o jẹ pe bi o ba fi ọkàn tàn a pẹlu (owó) dinári kan (pèré) ki yio da a pada fun ọ ayafi bi o ba si duro (idogo)

۞ وَمِنۡ أَهۡلِ ٱلۡكِتَٰبِ مَنۡ إِن تَأۡمَنۡهُ بِقِنطَارٖ
يُؤَدِّهِۦٓ إِلَيۡكَ وَمِنۡهُم مَّنۡ إِن تَأۡمَنۡهُ بِدِينَارٖ لَّا يُؤَدِّهِۦٓ
إِلَيۡكَ إِلَّا مَا دُمۡتَ عَلَيۡهِ قَآئِمٗاۗ ذَٰلِكَ بِأَنَّهُمۡ قَالُواْ
لَيۡسَ عَلَيۡنَا فِي ٱلۡأُمِّيِّـۧنَ سَبِيلٞ وَيَقُولُونَ
عَلَى ٱللَّهِ ٱلۡكَذِبَ وَهُمۡ يَعۡلَمُونَ ٧٥

ti i, eyi ri bẹ̃ nitori nwọn nwipe: Kòsi ọna-ibawi kan fun awọn ọ̀pẹ́ (enia) lori wa, nwọn si nda adapa irọ mọ́ Ọlọhun, bẹni nwọn si mọ̀.

بَلَىٰ مَنْ أَوْفَىٰ بِعَهْدِهِۦ وَٱتَّقَىٰ فَإِنَّ ٱللَّهَ يُحِبُّ ٱلْمُتَّقِينَ ٧٦

**76.** Bẹni, (ẹni Ọlọhun ni) ẹniti o ba nmu adehun Rẹ̀ ṣẹ ti o si bẹru (Ọlọhun), dajudaju Ọlọhun fẹran awọn ẹniti o nbẹru (Rẹ̀).

إِنَّ ٱلَّذِينَ يَشْتَرُونَ بِعَهْدِ ٱللَّهِ وَأَيْمَٰنِهِمْ ثَمَنًا قَلِيلًا أُو۟لَٰٓئِكَ لَا خَلَٰقَ لَهُمْ فِى ٱلْءَاخِرَةِ وَلَا يُكَلِّمُهُمُ ٱللَّهُ وَلَا يَنظُرُ إِلَيْهِمْ يَوْمَ ٱلْقِيَٰمَةِ وَلَا يُزَكِّيهِمْ وَلَهُمْ عَذَابٌ أَلِيمٌ ٧٧

**77.** Dajudaju awọn ẹniti nwọn ba ṣe paṣiparọ majẹmu ti Ọlọhun ati awọn ibura wọn ni owó kekere awọn wọnyi ki yio si ipin fun wọn ni ọjọ ikẹhin, Ọlọhun ki yio ba wọn sọrọ, bẹni ki yio wò wọn ni ọjọ ajinde, bẹ̃ si ni ki yio fọ wọn mọ, iyà ẹlẹta-elero mbẹ fun wọn.

وَإِنَّ مِنْهُمْ لَفَرِيقًا يَلْوُۥنَ أَلْسِنَتَهُم بِٱلْكِتَٰبِ لِتَحْسَبُوهُ مِنَ ٱلْكِتَٰبِ وَمَا هُوَ مِنَ ٱلْكِتَٰبِ وَيَقُولُونَ هُوَ مِنْ عِندِ ٱللَّهِ وَمَا هُوَ مِنْ عِندِ ٱللَّهِ وَيَقُولُونَ عَلَى ٱللَّهِ ٱلْكَذِبَ وَهُمْ يَعْلَمُونَ ٧٨

**78.** Dajudaju awọn ijọ kan mbẹ ninu wọn ti nwọn nfi ahọn wọn yi tira (Ọlọhun) pada ki ẹ le ro pe ara tira lo wà, bẹ̃ si ni kò si ninu tira; nwọn si nwipe: O ti ọdọ Ọlọhun wa bẹni kò ti ọdọ Ọlọhun wa.; nwọn npurọ mọ Ọlọhun, nwọn si mọ bẹ̃.

مَا كَانَ لِبَشَرٍ أَن يُؤْتِيَهُ ٱللَّهُ ٱلْكِتَٰبَ وَٱلْحُكْمَ وَٱلنُّبُوَّةَ ثُمَّ يَقُولَ لِلنَّاسِ كُونُوا۟ عِبَادًا لِّى مِن دُونِ ٱللَّهِ وَلَٰكِن كُونُوا۟ رَبَّٰنِيِّۦنَ بِمَا كُنتُمْ تُعَلِّمُونَ ٱلْكِتَٰبَ وَبِمَا كُنتُمْ تَدْرُسُونَ ٧٩

**79.** Kò tọ si abara kan pe ki Ọlọhun fun u ni Tirà ati ọgbọn ati ijẹ́-Annabi lẹhin igbana ki o mã sọ fun awọn enia (pe), ẹ jẹ ẹrusin fun mi dipo Ọlọhun; ṣugbọn (yio wipe): Ẹ jẹ ẹni Oluwa nitoripe ẹnyin jẹ ẹni ti o nkọ ni ni Tirà, ẹ si tun jẹ ẹniti nkọ ẹkọ (ninu rẹ̀).

**80.** Bẹni kò tọ ki o tun pa nyin laṣẹ pe ki ẹ mu awọn Malaika ati awọn Annabi ni awọn oluwa. Yio ha pa nyin laṣẹ pe ki ẹ ṣe aigbagbọ lẹhin igbati ẹ ti ju ara nyin silẹ (fun Ọlọhun).

وَلَا يَأْمُرَكُمْ أَن تَتَّخِذُوا الْمَلَٰٓئِكَةَ وَالنَّبِيِّينَ أَرْبَابًا ۗ
أَيَأْمُرُكُم بِالْكُفْرِ بَعْدَ إِذْ أَنتُم مُّسْلِمُونَ ﴿٨٠﴾

**81.** Nigbati Ọlọhun si ṣe majẹmu pẹlu awọn Annabi (pe): Dajudaju Mo ti fun nyin ni Tirà ati oye ijinlẹ, lẹhinna ojiṣẹ kan wa ba nyin ti o njẹri si ohun ti o wa pẹlu nyin, ki ẹ gbãgbọ, ki ẹ si ran a lọwọ. (Ọlọhun si) wipe: Njẹ ẹnyin gbà? Njẹ ẹnyin gba adehun Mi lori eyi? Nwọn si wipe: Awa gbà. On si wipe: Ẹ jẹ ri (si i), Emi na yio jẹ ọkan ninu awọn ẹlẹri pẹlu nyin.

وَإِذْ أَخَذَ اللَّهُ مِيثَٰقَ النَّبِيِّينَ لَمَآ ءَاتَيْتُكُم
مِّن كِتَٰبٍ وَحِكْمَةٍ ثُمَّ جَآءَكُمْ رَسُولٌ
مُّصَدِّقٌ لِّمَا مَعَكُمْ لَتُؤْمِنُنَّ بِهِۦ وَلَتَنصُرُنَّهُۥ ۚ
قَالَ ءَأَقْرَرْتُمْ وَأَخَذْتُمْ عَلَىٰ ذَٰلِكُمْ إِصْرِى ۖ
قَالُوٓا أَقْرَرْنَا ۚ قَالَ فَاشْهَدُوا وَأَنَا۠ مَعَكُم
مِّنَ الشَّٰهِدِينَ ﴿٨١﴾

**82.** Ẹnikẹni ti o ba pẹhinda lẹhin eyi, awọn wọnyi ni obilẹjẹ.

فَمَن تَوَلَّىٰ بَعْدَ ذَٰلِكَ فَأُولَٰٓئِكَ هُمُ
الْفَٰسِقُونَ ﴿٨٢﴾

**83.** Nwọn ha nwá ohun miran yatọ si ẹsin ti Ọlọhun ni? Nigbati o jẹ pe ẹnikẹni ti o wa ni sanma ati ilẹ ju ọwọ ju ẹṣẹ silẹ fun U, ni bi nwọn fẹ bi nwọn kọ, ọdọ Rẹ ni a o da wọn pada si.

أَفَغَيْرَ دِينِ اللَّهِ يَبْغُونَ وَلَهُۥٓ أَسْلَمَ
مَن فِى السَّمَٰوَٰتِ وَالْأَرْضِ طَوْعًا وَكَرْهًا
وَإِلَيْهِ يُرْجَعُونَ ﴿٨٣﴾

**84.** Sọ wipe: Awa gba Ọlọhun gbọ ati ohun ti a sọ kalẹ fun wa ati ohun ti asọkalẹ fun Ibrahima ati Ismaila ati Ishaka ati Yakuba ati awọn arọmọdọmọ ati ohun ti a fun Musa ati Isa ati awọn Annabi lati ọdọ Ọluwa wọn; awa kò ya ẹnikan kan sọtọ ninu wọn, On ni awa si ju ọwọ ju ẹṣẹ silẹ fun.

قُلْ ءَامَنَّا بِاللَّهِ وَمَآ أُنزِلَ عَلَيْنَا وَمَآ أُنزِلَ
عَلَىٰٓ إِبْرَٰهِيمَ وَإِسْمَٰعِيلَ وَإِسْحَٰقَ
وَيَعْقُوبَ وَالْأَسْبَاطِ وَمَآ أُوتِىَ مُوسَىٰ
وَعِيسَىٰ وَالنَّبِيُّونَ مِن رَّبِّهِمْ لَا نُفَرِّقُ بَيْنَ
أَحَدٍ مِّنْهُمْ وَنَحْنُ لَهُۥ مُسْلِمُونَ ﴿٨٤﴾

**85.** Ẹnikẹni ti o ba tun wa ẹ̀sin kan yatọ si Islam, a ki yio gba a lọwọ rẹ̀; ni ọjọ ikẹhin on yio si wa ninu awọn ẹni-òfò.

وَمَن يَبْتَغِ غَيْرَ ٱلْإِسْلَٰمِ دِينًا فَلَن يُقْبَلَ مِنْهُ
وَهُوَ فِي ٱلْآخِرَةِ مِنَ ٱلْخَٰسِرِينَ ٨٥

**86.** Bawo ni Ọlọhun yio ṣe tọ sọna awọn enia kan ti nwọn tun ṣe aigbagbọ lẹhin igbagbọ wọn, ti nwọn si ti jẹri pe dajudaju ojiṣẹ na ododo ni, ti awọn alaye si ti de wa ba wọn? bẹni Ọlọhun kò ni fi ọna mọ̀ awọn alabosi.

كَيْفَ يَهْدِي ٱللَّهُ قَوْمًا كَفَرُوا۟ بَعْدَ إِيمَٰنِهِمْ
وَشَهِدُوٓا۟ أَنَّ ٱلرَّسُولَ حَقٌّ وَجَآءَهُمُ ٱلْبَيِّنَٰتُ ۚ
وَٱللَّهُ لَا يَهْدِي ٱلْقَوْمَ ٱلظَّٰلِمِينَ ٨٦

**87.** Awọn wọnni ẹsan wọn ni pe dajudaju ègun Ọlọhun mbẹ lori wọn ati ti awọn malaika ati ti awọn enia patapata.

أُو۟لَٰٓئِكَ جَزَآؤُهُمْ أَنَّ عَلَيْهِمْ لَعْنَةَ ٱللَّهِ
وَٱلْمَلَٰٓئِكَةِ وَٱلنَّاسِ أَجْمَعِينَ ٨٧

**88.** Nwọn yio ma bẹ ninu rẹ̀ gbere, akò ni ṣe iyà nã ni fifuyẹ fun wọn bẹni a kò ni lọ wọn lara.

خَٰلِدِينَ فِيهَا لَا يُخَفَّفُ عَنْهُمُ ٱلْعَذَابُ وَلَا هُمْ
يُنظَرُونَ ٨٨

**89.** Ayafi awọn ti o ba ronupiwada lẹhin eyini ti nwọn si ṣe atunṣe (iṣẹ wọn) nitoripe dajudaju Ọlọhun ni Alaforiji, Alãnû.

إِلَّا ٱلَّذِينَ تَابُوا۟ مِنۢ بَعْدِ ذَٰلِكَ وَأَصْلَحُوا۟ فَإِنَّ ٱللَّهَ
غَفُورٌ رَّحِيمٌ ٨٩

**90.** Dajudaju awọn ti o ṣe aigbagbọ lẹhin igbagbọ wọn, lẹhin igbana ti nwọn ṣe alekun aigbagbọ, a ki yio gba ironupiwada wọn; awọn wọnni si ni awọn ti o ṣina.

إِنَّ ٱلَّذِينَ كَفَرُوا۟ بَعْدَ إِيمَٰنِهِمْ ثُمَّ ٱزْدَادُوا۟ كُفْرًا
لَّن تُقْبَلَ تَوْبَتُهُمْ وَأُو۟لَٰٓئِكَ هُمُ ٱلضَّآلُّونَ ٩٠

**91.** Dajudaju awọn ti kò gbagbọ ti nwọn si ku sinu aigbagbọ, nitorina a ki yio gba lọwọ ẹnikankan ninu wọn ohun ti o kun

إِنَّ ٱلَّذِينَ كَفَرُوا۟ وَمَاتُوا۟ وَهُمْ كُفَّارٌ فَلَن يُقْبَلَ
مِنْ أَحَدِهِم مِّلْءُ ٱلْأَرْضِ ذَهَبًا

orilẹ ni wura, bi o ti lẹ jẹ wipe nwọn yio fi ra arã wọn pada. Awọn wọnni iyà elero mbẹ fun wọn. Bẹni ki yio si si awọn oluranlọwọ fun wọn.

وَلَوِ ٱفْتَدَىٰ بِهِۦٓ أُو۟لَٰٓئِكَ لَهُمْ عَذَابٌ أَلِيمٌ وَمَا لَهُم مِّن نَّٰصِرِينَ ﴿٩١﴾

**92.** Ẹnyin ki yio ri õre (Ọlọhun) gba, ayafi ti ẹ ba nnã ninu ohun ti ẹ ni ifẹ si Ohunkohun ti ẹ ba si na, dajudaju Ọlọhun mọ nipa rẹ̀.

لَن تَنَالُوا۟ ٱلْبِرَّ حَتَّىٰ تُنفِقُوا۟ مِمَّا تُحِبُّونَ ۚ وَمَا تُنفِقُوا۟ مِن شَىْءٍ فَإِنَّ ٱللَّهَ بِهِۦ عَلِيمٌ ﴿٩٢﴾

**93.** Gbogbo onjẹ ni o jẹ ẹ̀tọ̀ fun awọn ọmọ Israila ayafi eyiti Israila ṣe ni ẽwọ̀ fun arã rẹ̀, ṣiwaju kia to sọ At-taorata kalẹ̀. Wipe: Ẹ mu At-taorata na wa, ki ẹ si ke e bi ẹnyin ba jẹ olododo.

۞ كُلُّ ٱلطَّعَامِ كَانَ حِلًّا لِّبَنِىٓ إِسْرَٰٓءِيلَ إِلَّا مَا حَرَّمَ إِسْرَٰٓءِيلُ عَلَىٰ نَفْسِهِۦ مِن قَبْلِ أَن تُنَزَّلَ ٱلتَّوْرَىٰةُ ۗ قُلْ فَأْتُوا۟ بِٱلتَّوْرَىٰةِ فَٱتْلُوهَآ إِن كُنتُمْ صَٰدِقِينَ ﴿٩٣﴾

**94.** Ẹnikẹni ti o ba da adapa irọ mọ Ọlọhun lẹhin eleyi, awọn wọnyi ni alabosi.

فَمَنِ ٱفْتَرَىٰ عَلَى ٱللَّهِ ٱلْكَذِبَ مِنۢ بَعْدِ ذَٰلِكَ فَأُو۟لَٰٓئِكَ هُمُ ٱلظَّٰلِمُونَ ﴿٩٤﴾

**95.** Wipe: Ọlọhun ti sọ otitọ, nitorina ẹ tẹle isin Ibrahima ti o duro dẽdẽ, on kòsi ninu awọn abọriṣa.

قُلْ صَدَقَ ٱللَّهُ ۗ فَٱتَّبِعُوا۟ مِلَّةَ إِبْرَٰهِيمَ حَنِيفًا وَمَا كَانَ مِنَ ٱلْمُشْرِكِينَ ﴿٩٥﴾

**96.** Dajudaju ile àkọ́kọ́ ti a fi lelẹ (ni ibusin Ọlọhun) fun awọn enia on ni eyiti mbẹ ni Bakkata[1] ti o ni ibukun imọna (otitọ) fun gbogbo ẹda.

إِنَّ أَوَّلَ بَيْتٍ وُضِعَ لِلنَّاسِ لَلَّذِى بِبَكَّةَ مُبَارَكًا وَهُدًى لِّلْعَٰلَمِينَ ﴿٩٦﴾

**97.** Ami ti o yanju mbẹ ninu rẹ̀ (on ni) ibuduro Ibrahima, ẹnikẹni

فِيهِ ءَايَٰتٌۢ بَيِّنَٰتٌ مَّقَامُ إِبْرَٰهِيمَ ۖ وَمَن دَخَلَهُۥ كَانَ

---

[1] Bakkata jẹ orukọ keji fun Makkah Itumọ orukọ yi ni «iḍifunfun» eleyi ti ko lese ki o ma waye ni igba ti a ba nse tawaf ninu Ile Oluwa ni Makkah.

ءَامِنًاۗ وَلِلَّهِ عَلَى ٱلنَّاسِ حِجُّ ٱلْبَيْتِ مَنِ ٱسْتَطَاعَ
إِلَيْهِ سَبِيلًاۚ وَمَن كَفَرَ فَإِنَّ ٱللَّهَ
غَنِيٌّ عَنِ ٱلْعَٰلَمِينَ ﴿٩٧﴾

ti o ba wọ inu rẹ̀ ti di ẹni ifaiyabalẹ, irin-àjò lọ si Ile na nitori ti Ọlọhun jẹ iwọ̀ fun gbogbo enia ẹnikẹni ti o ba ni agbara irin-àjò lọ si ibẹ̀, ẹnikẹni ti o ba si ṣe aigbagbọ, dajudaju Ọlọhun ti rọ ọrọ̀ ju gbogbo ẹda.

قُلْ يَٰٓأَهْلَ ٱلْكِتَٰبِ لِمَ تَكْفُرُونَ بِـَٔايَٰتِ ٱللَّهِ
وَٱللَّهُ شَهِيدٌ عَلَىٰ مَا تَعْمَلُونَ ﴿٩٨﴾

**98.** Wipe: Ẹnyin olutẹle Tirã! ẽṣe ti ẹnyin fi nṣe aigbagbọ si ọ̀rọ Ọlọhun bẹni Ọlọhun ni ẹlẹri nipa ohun ti ẹnyin nṣe.

قُلْ يَٰٓأَهْلَ ٱلْكِتَٰبِ لِمَ تَصُدُّونَ عَن سَبِيلِ
ٱللَّهِ مَنْ ءَامَنَ تَبْغُونَهَا عِوَجًا وَأَنتُمْ شُهَدَآءُۗ
وَمَا ٱللَّهُ بِغَٰفِلٍ عَمَّا تَعْمَلُونَ ﴿٩٩﴾

**99.** Wipe: Ẹnyin olutẹle Tirã! ẽṣe ti ẹnyin ṣẹ́ awọn onigbagbọ lori kuro loju ọna ti Ọlọhun, ẹnyin nfẹ lati da oju ọna na rû, bẹni ẹnyin si jẹ ẹlẹri (nipa ododo na), Ọlọhun kò si gbagbe nipa ohun ti ẹnyin nṣe.

يَٰٓأَيُّهَا ٱلَّذِينَ ءَامَنُوٓا۟ إِن تُطِيعُوا۟ فَرِيقًا مِّنَ ٱلَّذِينَ
أُوتُوا۟ ٱلْكِتَٰبَ يَرُدُّوكُم بَعْدَ إِيمَٰنِكُمْ كَٰفِرِينَ ﴿١٠٠﴾

**100.** A pe ẹnyin onigbagbọ ododo! bi ẹ ba tẹle apakan ninu awọn ẹniti a ti fun ni tirã (ni iṣaju), nwọn o da nyin pada si aigbagbọ lẹhin igbagbọ nyin.

وَكَيْفَ تَكْفُرُونَ وَأَنتُمْ تُتْلَىٰ عَلَيْكُمْ ءَايَٰتُ ٱللَّهِ
وَفِيكُمْ رَسُولُهُۥۗ وَمَن يَعْتَصِم بِٱللَّهِ فَقَدْ هُدِىَ
إِلَىٰ صِرَٰطٍ مُّسْتَقِيمٍ ﴿١٠١﴾

**101.** Ẽṣe ti ẹnyin fi nṣe aigbagbọ, bẹni ẹnyin na ni nwọn nka ọ̀rọ Ọlọhun fûn, Ojiṣẹ Rẹ̀ si mbẹ larin nyin? Ẹnikẹni ti o ba gba Ọlọhun mũ ṣinṣin a ti tọ ọ si oju ọna ti o tọ.

يَٰٓأَيُّهَا ٱلَّذِينَ ءَامَنُوا۟ ٱتَّقُوا۟ ٱللَّهَ حَقَّ تُقَاتِهِۦ وَلَا تَمُوتُنَّ
إِلَّا وَأَنتُم مُّسْلِمُونَ ﴿١٠٢﴾

**102.** A pe ẹnyin onigbagbọ ododo! ẹ bẹru Ọlọhun bi o ti tọ ki ẹ bẹru Rẹ̀, ẹ kò si gbọdọ ku ayafi ki ẹ jẹ Musulumi.

**103.** Gbogbo nyin ẹ di okùn[1] Ọlọhun mu ki ẹ maṣe pinyà, ki ẹ si mã ranti ikẹ Ọlọhun ti mbẹ lori nyin; nigbati ẹnyin mbẹ ni ọta O pa ọkàn nyin pọ̀, lẹhinna ẹnyin di ọmọ-iya pẹlu ikẹ Rẹ̀; bẹni ẹnyin mbẹ ni eti bèbè ina O si gba nyin là kuro ninu rẹ̀ bayi ni Ọlọhun ṣe alaye awọn ami Rẹ̀ fun nyin ki ẹ le mọna.

وَٱعْتَصِمُوا۟ بِحَبْلِ ٱللَّهِ جَمِيعًا وَلَا تَفَرَّقُوا۟ ۚ وَٱذْكُرُوا۟ نِعْمَتَ ٱللَّهِ عَلَيْكُمْ إِذْ كُنتُمْ أَعْدَآءً فَأَلَّفَ بَيْنَ قُلُوبِكُمْ فَأَصْبَحْتُم بِنِعْمَتِهِۦٓ إِخْوَٰنًا وَكُنتُمْ عَلَىٰ شَفَا حُفْرَةٍ مِّنَ ٱلنَّارِ فَأَنقَذَكُم مِّنْهَا ۗ كَذَٰلِكَ يُبَيِّنُ ٱللَّهُ لَكُمْ ءَايَٰتِهِۦ لَعَلَّكُمْ تَهْتَدُونَ ﴿١٠٣﴾

**104.** Ẹ jẹ ki ijọ kan mã bẹ ninu *nyin ti yio mã pe ipè (awọn enia)* sibi iṣẹ-rere ti nwọn o si mã fôró (awọn enia) sibi iwa ẹtọ ti nwọn o si mã kọ̀ iwa ibajẹ (fun awọn enia), awọn wọnyi ni nwọn o ṣe orire.

وَلْتَكُن مِّنكُمْ أُمَّةٌ يَدْعُونَ إِلَى ٱلْخَيْرِ وَيَأْمُرُونَ بِٱلْمَعْرُوفِ وَيَنْهَوْنَ عَنِ ٱلْمُنكَرِ ۚ وَأُو۟لَٰٓئِكَ هُمُ ٱلْمُفْلِحُونَ ﴿١٠٤﴾

**105.** Ẹ maṣe dabi awọn ẹniti nwọn pinya ti nwọn si ṣe iyapa-ẹnu lẹhin ti alaye ti o yanju ti wa ba wọn, awọn wọnyi ni iyà ti o tobi mbẹ fun.

وَلَا تَكُونُوا۟ كَٱلَّذِينَ تَفَرَّقُوا۟ وَٱخْتَلَفُوا۟ مِنۢ بَعْدِ مَا جَآءَهُمُ ٱلْبَيِّنَٰتُ ۚ وَأُو۟لَٰٓئِكَ لَهُمْ عَذَابٌ عَظِيمٌ ﴿١٠٥﴾

**106.** Ni ọjọ ti awọn oju (kan) yio funfun bẹni awọn oju (kan) yio dudu, ṣugbọn ti awọn ẹniti oju wọn dudu: (A o bi wọn lere pe) Ẹnyin ha ṣe aigbagbọ lẹhin igbagbọ nyin bi? Njẹ ẹ tọ iyà wò nitoripe ẹ ṣe aigbagbọ.

يَوْمَ تَبْيَضُّ وُجُوهٌ وَتَسْوَدُّ وُجُوهٌ ۚ فَأَمَّا ٱلَّذِينَ ٱسْوَدَّتْ وُجُوهُهُمْ أَكَفَرْتُم بَعْدَ إِيمَٰنِكُمْ فَذُوقُوا۟ ٱلْعَذَابَ بِمَا كُنتُمْ تَكْفُرُونَ ﴿١٠٦﴾

**107.** Nipa awọn ẹniti oju wọn si

وَأَمَّا ٱلَّذِينَ ٱبْيَضَّتْ وُجُوهُهُمْ فَفِى رَحْمَةِ ٱللَّهِ

---

[1] Al-Kurani ni a pe ni «hablu-'l-lahi» tabi «okun Ọlọhun» tabi «majẹmu Ọlọhun». Al-Kurani ni okun-ibi ti o so gbogbo Musulumi aiye pọ ti a fi jẹ ọmọ-iya kanṣoṣo nipa Ọlọhun, wo sura XLIX: 10 fun ẹ̀kun alaye.

funfun, nwọn o mã bẹ ninu anu Ọlọhun, ninu rẹ̀ ni nwọn o mã wa gbéré.

هُمْ فِيهَا خَٰلِدُونَ ﴿١٠٧﴾

**108.** Awọn ọ̀rọ Ọlọhun ni iwọnyi A ke e fun ọ pẹlu ododo, Ọlọhun kò si gbèro abosi kan si gbogbo ẹda.

تِلْكَ ءَايَٰتُ ٱللَّهِ نَتْلُوهَا عَلَيْكَ بِٱلْحَقِّ ۗ وَمَا ٱللَّهُ يُرِيدُ ظُلْمًا لِّلْعَٰلَمِينَ ﴿١٠٨﴾

**109.** Ti Ọlọhun ni ohunkohun ti mbẹ ni sanma ati ohunkohun ti mbẹ ni ilẹ̀, ọdọ Ọlọhun ni a o da (gbogbo) ọran pada si.

وَلِلَّهِ مَا فِى ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَمَا فِى ٱلْأَرْضِ ۚ وَإِلَى ٱللَّهِ تُرْجَعُ ٱلْأُمُورُ ﴿١٠٩﴾

**110.** Ẹnyin ni ijọ ti o dara julọ ti a gbe dide fun awọn enia, ẹnyin nfôró (awọn enia) sibi iwa rere ẹnyin si mã nkọ̀ iwa ibajẹ (fun wọn), ẹnyin si gba Ọlọhun gbọ niti ododo, ibaşepe awọn olutẹle Tira (işaju) gbagbọ niti ododo ni, nipãpã iba dara fun wọn ju; onigbagbọ ododo mbẹ ninu wọn, ọpọlọpọ wọn ni o si jẹ obilẹjẹ[1].

كُنتُمْ خَيْرَ أُمَّةٍ أُخْرِجَتْ لِلنَّاسِ تَأْمُرُونَ بِٱلْمَعْرُوفِ وَتَنْهَوْنَ عَنِ ٱلْمُنكَرِ وَتُؤْمِنُونَ بِٱللَّهِ ۗ وَلَوْ ءَامَنَ أَهْلُ ٱلْكِتَٰبِ لَكَانَ خَيْرًا لَّهُم ۚ مِّنْهُمُ ٱلْمُؤْمِنُونَ وَأَكْثَرُهُمُ ٱلْفَٰسِقُونَ ﴿١١٠﴾

**111.** Nwọn ki yio le şe ipálára fun nyin afi ipálára-diẹ; bi nwọn ba si ba nyin jà nwọn o kọ ẹhin si nyin (bi ẹ ba şẹgun wọn tàn) lẹhinna a ki yio ran wọn lọwọ.

لَن يَضُرُّوكُمْ إِلَّآ أَذًى ۖ وَإِن يُقَٰتِلُوكُمْ يُوَلُّوكُمُ ٱلْأَدْبَارَ ثُمَّ لَا يُنصَرُونَ ﴿١١١﴾

---

[1] Awọn olutẹle Tirà na ni awọn Yahudi (Ju) ati awọn Nasara (Kristiani). ti wọn tẹle awọn Annabi wọn, ti wọn ko si yi awọn tirà pada tabi di i ku. Şugbọn awọn ti igba isinyi ti fi ọpọlọpọ arosọ kun awọn tirà wọn gẹgẹ bi wọn ti yọ kuro ninu rẹ̀ ọpọlọpọ awọn orọ̀ Ọlọhun. Nitori nã eyi ti wọn gbe lọwọ yi ninu Ataorata ati Injila kò pẽ. atipe wọn ti yi i pada kuro bi Ọlọhun ti fi ran Annabi Musa ati Isa ọmọ Mariyama.

**112.** Irẹlẹ yio mã ba wọn nibikibi ti a ba ri wọn afi (ti nwọn ba mbẹ) pẹlu ãbò lati ọdọ Ọlọhun ati ãbò lati ọdọ awọn enia[1], nwọn si fa ibinu lọdọ Ọlọhun, òṣì si kọlu wọn, eyi jẹ bẽ nitoripe nwọn ṣe aigbagbọ si awọn àmi Ọlọhun, nwọn npa awọn annabi laijẹ pẹlu ẹ̀tọ́, eyi jẹ bẽ nitoripe nwọn ṣe aigbọran nwọn si ti kọjà ẹnũ ãlà.

ضُرِبَتۡ عَلَيۡهِمُ ٱلذِّلَّةُ أَيۡنَ مَا ثُقِفُوٓاْ إِلَّا بِحَبۡلٖ مِّنَ ٱللَّهِ وَحَبۡلٖ مِّنَ ٱلنَّاسِ وَبَآءُو بِغَضَبٖ مِّنَ ٱللَّهِ وَضُرِبَتۡ عَلَيۡهِمُ ٱلۡمَسۡكَنَةُۚ ذَٰلِكَ بِأَنَّهُمۡ كَانُواْ يَكۡفُرُونَ بِـَٔايَٰتِ ٱللَّهِ وَيَقۡتُلُونَ ٱلۡأَنۢبِيَآءَ بِغَيۡرِ حَقّٖۚ ذَٰلِكَ بِمَا عَصَواْ وَّكَانُواْ يَعۡتَدُونَ ﴿١١٢﴾

**113.** Nwọn kò ri bakanna; ijọ kan mbẹ ninu awọn olutẹle Tira (iṣaju) ti o duro dẽdẽ, nwọn si nke awọn ọ̀rọ̀ Ọlọhun ni akoko ôrũ nwọn si nforibalẹ.

۞لَيۡسُواْ سَوَآءٗۗ مِّنۡ أَهۡلِ ٱلۡكِتَٰبِ أُمَّةٞ قَآئِمَةٞ يَتۡلُونَ ءَايَٰتِ ٱللَّهِ ءَانَآءَ ٱلَّيۡلِ وَهُمۡ يَسۡجُدُونَ ﴿١١٣﴾

**114.** Nwọn gba Ọlọhun gbọ ati ọjọ ikẹhin, nwọn si nkọ ni lati mã ṣe rere, nwọn si nkọ̀ fun ni lati ṣe buburu, nwọn si nba ara wọn dije ninu iṣẹ rere. Awọn wọnyi mbẹ ninu awọn ẹni rere.

يُؤۡمِنُونَ بِٱللَّهِ وَٱلۡيَوۡمِ ٱلۡأٓخِرِ وَيَأۡمُرُونَ بِٱلۡمَعۡرُوفِ وَيَنۡهَوۡنَ عَنِ ٱلۡمُنكَرِ وَيُسَٰرِعُونَ فِي ٱلۡخَيۡرَٰتِ وَأُوْلَٰٓئِكَ مِنَ ٱلصَّٰلِحِينَ ﴿١١٤﴾

**115.** Ohunkohun ti nwọn ba ṣe ni rere a ki yio kọ ọ fun wọn. Ọlọhun si mọ̀ awọn olubẹru (Rẹ̀).

وَمَا يَفۡعَلُواْ مِنۡ خَيۡرٖ فَلَن يُكۡفَرُوهُۗ وَٱللَّهُ عَلِيمُۢ بِٱلۡمُتَّقِينَ ﴿١١٥﴾

**116.** Dajudaju awọn alaigbagbọ, owó wọn ati ọmọ wọn ki yio ṣe wọn ni anfani kan lọdọ Ọlọhun. Awọn wọnyi èrò ina ni wọn, ibẹ ni nwọn o si mã gbe titi.

إِنَّ ٱلَّذِينَ كَفَرُواْ لَن تُغۡنِيَ عَنۡهُمۡ أَمۡوَٰلُهُمۡ وَلَآ أَوۡلَٰدُهُم مِّنَ ٱللَّهِ شَيۡـٔٗاۖ وَأُوْلَٰٓئِكَ أَصۡحَٰبُ ٱلنَّارِۖ هُمۡ فِيهَا خَٰلِدُونَ ﴿١١٦﴾

[1] Majẹmu lati ọdọ Ọlọhun ni gbigba Islam. «Majẹmu lati ọdọ awọn enia» ni awọn ti kò gba Islam ṣugbọn ti nwọn ba Musulumi ṣe majẹmu irẹpọ̀ ati idabobo.

**117.** Apejuwe ohun ti nwọn nnã ni igbesi aiye yi dabi apejuwe afẹfẹ ti atẹgun-àgan wa ninu rẹ ti o fẹ lu oko awọn enia ti o ṣe abosi fun ara wọn, o si pa a run. Bẹni Ọlọhun kò ṣe abosi fun wọn, ṣugbọn ara wọn ni nwọn ṣe abosi fun.

مَثَلُ مَا يُنفِقُونَ فِي هَٰذِهِ ٱلْحَيَوٰةِ ٱلدُّنْيَا
كَمَثَلِ رِيحٍ فِيهَا صِرٌّ أَصَابَتْ حَرْثَ قَوْمٍ
ظَلَمُوٓا۟ أَنفُسَهُمْ فَأَهْلَكَتْهُ ۚ وَمَا ظَلَمَهُمُ ٱللَّهُ
وَلَٰكِنْ أَنفُسَهُمْ يَظْلِمُونَ ﴿١١٧﴾

**118.** Ẹnyin onigbagbọ ododo, ẹ maṣe mu ọrẹ-imulẹ kàn lẹhin ará nyin, nwọn ki yio fi nyin silẹ lai ṣe ipálárá fun. Nwọn nfẹ ohun ti yio mu ipọnju ba nyin. Irira ti han jádé lẹnu wọn, ohun ti o si pamọ si ọkàn wọn (ni aidara) tobijulọ. Dajudaju, A ti ṣe alaye awọn ọ̀rọ̀ na fun nyin, bi ẹnyin ba ṣe lãkaye ni.

يَٰٓأَيُّهَا ٱلَّذِينَ ءَامَنُوا۟ لَا تَتَّخِذُوا۟ بِطَانَةً
مِّن دُونِكُمْ لَا يَأْلُونَكُمْ خَبَالًا وَدُّوا۟ مَا عَنِتُّمْ
قَدْ بَدَتِ ٱلْبَغْضَآءُ مِنْ أَفْوَٰهِهِمْ وَمَا تُخْفِى
صُدُورُهُمْ أَكْبَرُ ۚ قَدْ بَيَّنَّا لَكُمُ ٱلْءَايَٰتِ ۖ
إِن كُنتُمْ تَعْقِلُونَ ﴿١١٨﴾

**119.** Kiyesi i, ẹnyin na ni ẹniti yio fẹran wọn bẹ si ni nwọn kò ni ifẹ nyin, ẹ si gba Tirà na gbọ gbogbo rẹ (ni ẹ gbagbọ). Nigbati nwọn ba si padé nyin, nwọn a wipe: Awa gbagbọ, nigbati nwọn ba si kù awọn nikàn, nwọn yio mã ge ori ikà (wọn) jẹ le nyin lori niti ibinu. Wipe: Ẹ ku pẹlu ibinu nyin. Dajudaju Ọlọhun ni Olumọ ohun ti o mbẹ ni igbaiya (olukuluku).

هَٰٓأَنتُمْ أُو۟لَآءِ تُحِبُّونَهُمْ وَلَا يُحِبُّونَكُمْ وَتُؤْمِنُونَ
بِٱلْكِتَٰبِ كُلِّهِۦ وَإِذَا لَقُوكُمْ قَالُوٓا۟ ءَامَنَّا وَإِذَا خَلَوْا۟
عَضُّوا۟ عَلَيْكُمُ ٱلْأَنَامِلَ مِنَ ٱلْغَيْظِ ۚ قُلْ مُوتُوا۟
بِغَيْظِكُمْ ۗ إِنَّ ٱللَّهَ عَلِيمٌۢ بِذَاتِ ٱلصُّدُورِ ﴿١١٩﴾

**120.** Bi rere kán ba kàn nyin, inu wọn yio bajẹ, bi aburu kan ba si ba nyin; inu wọn yio dun si i; ṣugbọn bi ẹ ba ṣe suru ti ẹ si bẹru Ọlọhun, ète wọn ki yio ṣe ipálára fun nyin rárá. Dajudaju Ọlọhun rọ gbaka ohun gbogbo ti nwọn nṣe.

إِن تَمْسَسْكُمْ حَسَنَةٌ تَسُؤْهُمْ وَإِن تُصِبْكُمْ
سَيِّئَةٌ يَفْرَحُوا۟ بِهَا ۖ وَإِن تَصْبِرُوا۟ وَتَتَّقُوا۟
لَا يَضُرُّكُمْ كَيْدُهُمْ شَيْـًٔا ۗ
إِنَّ ٱللَّهَ بِمَا يَعْمَلُونَ مُحِيطٌ ﴿١٢٠﴾

**121.** Nigbati iwọ si ji lọ nidaji kuro lọdọ awọn enia rẹ ti o nfi aye (ibudo) olukuluku han awọn onigbagbọ fun ijàgun Ọlọhun ngbọ O si mọ̀.

وَإِذْ غَدَوْتَ مِنْ أَهْلِكَ تُبَوِّئُ الْمُؤْمِنِينَ مَقَاعِدَ لِلْقِتَالِ وَاللَّهُ سَمِيعٌ عَلِيمٌ ﴿١٢١﴾

**122.** Nigbati ijọ meji[1] ninu nyin ro lati ṣe ojo, Ọlọhun si ni Alafẹhinti awọn mejẽji. Ọlọhun ni ki awọn onigbagbọ gbojule.

إِذْ هَمَّت طَّائِفَتَانِ مِنكُمْ أَن تَفْشَلَا وَاللَّهُ وَلِيُّهُمَا وَعَلَى اللَّهِ فَلْيَتَوَكَّلِ الْمُؤْمِنُونَ ﴿١٢٢﴾

**123.** Dajudaju nitõtọ Ọlọhun ràn nyin lọwọ ni (ogun) Badiri[2] (nigbati) ẹnyin wa lailagbara. Nitorina ẹ bẹru Ọlọhun ki ẹ le mã dupẹ.

وَلَقَدْ نَصَرَكُمُ اللَّهُ بِبَدْرٍ وَأَنتُمْ أَذِلَّةٌ فَاتَّقُوا اللَّهَ لَعَلَّكُمْ تَشْكُرُونَ ﴿١٢٣﴾

**124.** Nigbati iwọ sọ fun awọn onigbagbọ pe: Njẹ kò to nyin pe ki Oluwa nyin ṣe iranlọwọ fun nyin pẹlu ẹgbẽdogun ninu malaika ti a sọkalẹ.

إِذْ تَقُولُ لِلْمُؤْمِنِينَ أَلَن يَكْفِيَكُمْ أَن يُمِدَّكُمْ رَبُّكُم بِثَلَاثَةِ آلَافٍ مِّنَ الْمَلَائِكَةِ مُنزَلِينَ ﴿١٢٤﴾

---

[1] Awọn ijọ meji ti ãya yi tọka si «Banu Salima» ati «Banu Harisa». Nigbati «Abdullah ibn Ubayyi» kuro loju ogun pẹlu ọdunrun enia mu ki diẹ ninu awọn Musulumi rò lati sa si ẹhin nitori pe ẹru agbara awọn ọta ti o ju ti wọn lọ bà wọn, ṣugbọn nwọn kò fi ijọ ogun wọn silẹ̀ gan, Ọlọhun si ran wọn lọwọ gẹgẹbi aya 122 ti wi.

[2] Ibi kan ti o tẹju lẹba ilu «Madina» ni a mpe ni Badiri ibiti awọn ọta Islam kọkọ kọju ija pẹlu Annabi. Nigbati ogun yi bẹ silẹ̀, awọn Musulumi nigbana, lọmọde, lagba, ati ọkunrin ati obirin, nwọn jẹ ọdunrun ati mẹtala (313) pere. Ẹṣin meji pere ni nwọn si ni. Nwọn ko ni nkan ijà lọwọ bi ti awọn ọta ti ọmọ ogun wọn jẹ ẹgbẹrun kan (1000) ti nwọn si jẹ jagunjagun ti o já fáfá.. Idi eyi ni a fi tọka si awọn Musulumi gẹgẹbi «Asilatun» tabi alailagbara. Ṣugbọn Ọlọhun ran wọn lọwọ, nwọn si sẹgun na ati ọpọlọpọ miran ti nwọn tun jà lẹhin na. Ọna ti Ọlọhun gba ṣe iranlọwọ fun awọn Musulumi lati ṣẹgun ota wọn, a o ri ninu ãya 123 & 124. Ati sura VIII. aya 9 ati 10 ti Al-Kurani.

**125.** Bẹni, bi ẹ ba ṣe suru ti ẹ si bẹru Ọlọhun, ti nwọn ba si wa ba nyin lojiji, Oluwa nyin yio ṣe iranlọwọ fun nyin pẹlu ẹgbẹdọgbọn ninu awọn malaika apanirun.

بَلَىٰٓۚ إِن تَصۡبِرُواْ وَتَتَّقُواْ وَيَأۡتُوكُم مِّن فَوۡرِهِمۡ هَٰذَا يُمۡدِدۡكُمۡ رَبُّكُم بِخَمۡسَةِ ءَالَٰفٖ مِّنَ ٱلۡمَلَٰٓئِكَةِ مُسَوِّمِينَ ١٢٥

**126.** Ọlọhun kò ṣe e lasan bikose ki o le jẹ iro ayọ fun nyin ati ki ọkàn nyin le balẹ nipa rẹ, kò si iranlọwọ (lati ibikàn) bikoṣe ti ọdọ Ọlọhun nikàn, Alagbara, Ọlọgbọn.

وَمَا جَعَلَهُ ٱللَّهُ إِلَّا بُشۡرَىٰ لَكُمۡ وَلِتَطۡمَئِنَّ قُلُوبُكُم بِهِۦۗ وَمَا ٱلنَّصۡرُ إِلَّا مِنۡ عِندِ ٱللَّهِ ٱلۡعَزِيزِ ٱلۡحَكِيمِ ١٢٦

**127.** Ki On bã le ge apakan kuro ninu awọn ti o ṣe aigbagbọ tabi ki O dojuti wọn. Ki nwọn si wa pada lófo.

لِيَقۡطَعَ طَرَفٗا مِّنَ ٱلَّذِينَ كَفَرُوٓاْ أَوۡ يَكۡبِتَهُمۡ فَيَنقَلِبُواْ خَآئِبِينَ ١٢٧

**128.** Kò si eyi ti o kàn ọ ninu ọran na, On ibã dáriji wọn tàbi ki O jẹ wọn niyà: dajudaju, alabosi ni wọn.

لَيۡسَ لَكَ مِنَ ٱلۡأَمۡرِ شَيۡءٌ أَوۡ يَتُوبَ عَلَيۡهِمۡ أَوۡ يُعَذِّبَهُمۡ فَإِنَّهُمۡ ظَٰلِمُونَ ١٢٨

**129.** Ti Ọlọhun ni ohunkohun ti mbẹ ni sanma ati ilẹ, O ndariji ẹnikẹni ti o ba wu U, O si njẹ ẹnikẹni ti O ba fẹ niyà, Ọlọhun si jẹ Alaforiji, Alãnu.

وَلِلَّهِ مَا فِي ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَمَا فِي ٱلۡأَرۡضِۚ يَغۡفِرُ لِمَن يَشَآءُ وَيُعَذِّبُ مَن يَشَآءُۚ وَٱللَّهُ غَفُورٞ رَّحِيمٞ ١٢٩

**130.** Ẹnyin onigbagbo ododo, ẹ maṣe jẹ èlé, àdipèlé lori àdipèlé. Ki ẹ si bẹru Ọlọhun, ki ẹ bã le ṣe orire.

يَٰٓأَيُّهَا ٱلَّذِينَ ءَامَنُواْ لَا تَأۡكُلُواْ ٱلرِّبَوٰٓاْ أَضۡعَٰفٗا مُّضَٰعَفَةٗۖ وَٱتَّقُواْ ٱللَّهَ لَعَلَّكُمۡ تُفۡلِحُونَ ١٣٠

**131.** Ki ẹ si bẹru ina ti a ti pèse silẹ fun awọn alaigbagbọ.

وَٱتَّقُواْ ٱلنَّارَ ٱلَّتِيٓ أُعِدَّتۡ لِلۡكَٰفِرِينَ ١٣١

**132.** Ki ẹ tẹle ti Ọlọhun ati ti Ojiṣẹ nã ki a bã le ṣe ãnu nyin.

وَأَطِيعُواْ ٱللَّهَ وَٱلرَّسُولَ لَعَلَّكُمۡ تُرۡحَمُونَ ١٣٢

**133.** Ẹ sare wa aforiji lọdọ Oluwa yin, ati ọgba-idẹra kan, eyiti fifẹ rẹ (gboro) to aiye ati ọrun, a pa a lese fun awọn olubẹru (Ọlọhun).

۞ وَسَارِعُوٓاْ إِلَىٰ مَغۡفِرَةٖ مِّن رَّبِّكُمۡ وَجَنَّةٍ عَرۡضُهَا ٱلسَّمَٰوَٰتُ وَٱلۡأَرۡضُ أُعِدَّتۡ لِلۡمُتَّقِينَ ١٣٣

**134.** Awọn ti nna owó nigba idẹra ati igba inira, ati awọn ti nkó ibinu (wọn) ni ijánu, ati awọn olumojukuro (ninu aṣiṣe), fun awọn enia. Ọlọhun fẹran awọn ti nṣe rere.

ٱلَّذِينَ يُنفِقُونَ فِي ٱلسَّرَّآءِ وَٱلضَّرَّآءِ وَٱلۡكَٰظِمِينَ ٱلۡغَيۡظَ وَٱلۡعَافِينَ عَنِ ٱلنَّاسِۗ وَٱللَّهُ يُحِبُّ ٱلۡمُحۡسِنِينَ ١٣٤

**135.** Ati awọn ẹniti o jẹ pe bi nwọn ba huwà ẹṣẹ kan, tabi ti nwọn ṣe abosi fun ẹmi wọn, nwọn a ranti Ọlọhun, nwọn a si tọrọ aforiji fun awọn ẹṣẹ wọn. Tani mã nfi ori ẹṣẹ jini bikoṣe Ọlọhun? Awọn ti ki iṣe orikunkun si ohun ti nwọn ṣe nigbati nwọn ti mọ̀.

وَٱلَّذِينَ إِذَا فَعَلُواْ فَٰحِشَةً أَوۡ ظَلَمُوٓاْ أَنفُسَهُمۡ ذَكَرُواْ ٱللَّهَ فَٱسۡتَغۡفَرُواْ لِذُنُوبِهِمۡ وَمَن يَغۡفِرُ ٱلذُّنُوبَ إِلَّا ٱللَّهُ وَلَمۡ يُصِرُّواْ عَلَىٰ مَا فَعَلُواْ وَهُمۡ يَعۡلَمُونَ ١٣٥

**136.** Awọn wọnyi ni ẹsan wọn jẹ àforiji lati ọdọ Oluwa wọn ati ọgba ti odò nṣan ni isalẹ̀ rẹ̀ ti nwọn o mã gbe gbere, ẹsan rere ni a o san fun onişẹ rere.

أُوْلَٰٓئِكَ جَزَآؤُهُم مَّغۡفِرَةٞ مِّن رَّبِّهِمۡ وَجَنَّٰتٞ تَجۡرِي مِن تَحۡتِهَا ٱلۡأَنۡهَٰرُ خَٰلِدِينَ فِيهَاۚ وَنِعۡمَ أَجۡرُ ٱلۡعَٰمِلِينَ ١٣٦

**137.** Dajudaju ọpọlọpọ awokọṣe ti kọjá ṣiwaju nyin, nitorina ki ẹ rin ilẹ̀ lọ, ki ẹ si woye bawo ni igbẹhin awọn opurọ ti ri.

قَدۡ خَلَتۡ مِن قَبۡلِكُمۡ سُنَنٞ فَسِيرُواْ فِي ٱلۡأَرۡضِ فَٱنظُرُواْ كَيۡفَ كَانَ عَٰقِبَةُ ٱلۡمُكَذِّبِينَ ١٣٧

**138.** Eyiyi (Al-Kurani) ni ọ̀rọ ti o yanju, ati imọna, ati ikilọ fun awọn ti on bẹru (Ọlọhun).

هَٰذَا بَيَانٞ لِّلنَّاسِ وَهُدٗى وَمَوۡعِظَةٞ لِّلۡمُتَّقِينَ ١٣٨

**139.** Ẹ ṣe ara giri, ẹ maṣe banujẹ, ẹnyin ni yio leke bi ẹ ba jẹ onigbagbọ ododo.

وَلَا تَهِنُوا وَلَا تَحْزَنُوا وَأَنتُمُ الْأَعْلَوْنَ إِن كُنتُم مُّؤْمِنِينَ ﴿١٣٩﴾

**140.** Bi ipalara kan ba ba nyin, dajudaju ipalara iru rẹ̀ ti ba awọn (alaigbagbọ) enia: awọn ọjọ bẹ A mã nfi i ba ẹnikọkan larin awọn enia, nitori ki Ọlọhun ba mọ awọn onigbagbọ ododo, ki O si le mu awọn ẹlẹri lati inu nyin, Ọlọhun kò fẹran alabosi.

إِن يَمْسَسْكُمْ قَرْحٌ فَقَدْ مَسَّ الْقَوْمَ قَرْحٌ مِّثْلُهُ ۚ وَتِلْكَ الْأَيَّامُ نُدَاوِلُهَا بَيْنَ النَّاسِ وَلِيَعْلَمَ اللَّهُ الَّذِينَ آمَنُوا وَيَتَّخِذَ مِنكُمْ شُهَدَاءَ ۗ وَاللَّهُ لَا يُحِبُّ الظَّالِمِينَ ﴿١٤٠﴾

**141.** Atipe ki Ọlọhun le fọ awọn ti o gbagbọ mọ, ki O si le sọ awọn alaigbagbọ di ẹni-iparun.

وَلِيُمَحِّصَ اللَّهُ الَّذِينَ آمَنُوا وَيَمْحَقَ الْكَافِرِينَ ﴿١٤١﴾

**142.** Tabi ẹnyin ro pe ẹnyin yio wọ ọgba-idẹra na nigbati Ọlọhun koi ti mọ awọn ẹniti nsapá ninu nyin ti On (kò si ti) mọ awọn onifarada? (Mimọ afojuri).

أَمْ حَسِبْتُمْ أَن تَدْخُلُوا الْجَنَّةَ وَلَمَّا يَعْلَمِ اللَّهُ الَّذِينَ جَاهَدُوا مِنكُمْ وَيَعْلَمَ الصَّابِرِينَ ﴿١٤٢﴾

**143.** Dajudaju ẹnyin ni ẹ ntọrọ iku ṣiwaju ki ẹ to pade rẹ̀. Dajudaju ẹ ti ri i, ẹnyin si nwò (o).

وَلَقَدْ كُنتُمْ تَمَنَّوْنَ الْمَوْتَ مِن قَبْلِ أَن تَلْقَوْهُ فَقَدْ رَأَيْتُمُوهُ وَأَنتُمْ تَنظُرُونَ ﴿١٤٣﴾

**144.** (Annabi) Muhammadu kò ju ojiṣẹ lọ, awọn ojiṣẹ ti kọjá ṣiwaju rẹ̀. Bi o ba ku tabi a pa a, ẹnyin ô wá yẹhin pada ni? Ẹnikẹni ti o ba yi pada kò ni ṣe ipalara kankan fun Ọlọhun, Ọlọhun yio si san ẹsan rere fun awọn oludupẹ fun U.

وَمَا مُحَمَّدٌ إِلَّا رَسُولٌ قَدْ خَلَتْ مِن قَبْلِهِ الرُّسُلُ ۚ أَفَإِن مَّاتَ أَوْ قُتِلَ انقَلَبْتُمْ عَلَىٰ أَعْقَابِكُمْ ۚ وَمَن يَنقَلِبْ عَلَىٰ عَقِبَيْهِ فَلَن يَضُرَّ اللَّهَ شَيْئًا ۗ وَسَيَجْزِي اللَّهُ الشَّاكِرِينَ ﴿١٤٤﴾

**145.** Ẹmi kan kò ni kú bikoṣe pẹlu aṣẹ Ọlọhun, ipinnu alasiko ni. Ẹniti o ba fẹ ẹsan ti aiye yi, A o fun u ninu rẹ̀ ẹniti o ba si nfẹ ere

وَمَا كَانَ لِنَفْسٍ أَن تَمُوتَ إِلَّا بِإِذْنِ اللَّهِ كِتَابًا مُّؤَجَّلًا ۗ وَمَن يُرِدْ ثَوَابَ الدُّنْيَا نُؤْتِهِ

ọjọ ikẹhin Awa yio fun u ninu rẹ̀, Awa yio san ẹsan fun awọn olumore.

مِنْهَا وَمَن يُرِدْ ثَوَابَ الْآخِرَةِ نُؤْتِهِ مِنْهَا وَسَنَجْزِي الشَّاكِرِينَ ﴿١٤٥﴾

**146.** Melo-melo ni awọn annabi ti o ti jà pẹlu ọpọlọpọ awọn olusin ti Oluwa. Nwọn kò jura silẹ̀ nipa ohun ti o ba wọn ni oju ọna ti Ọlọhun, nwọn kò si ṣe ãrẹ̀ bẹni nwọn kò si sọ ara wọn di yẹpẹrẹ. Ọlọhun si fẹran awọn onisuru.

وَكَأَيِّن مِّن نَّبِيٍّ قَاتَلَ مَعَهُ رِبِّيُّونَ كَثِيرٌ فَمَا وَهَنُوا لِمَا أَصَابَهُمْ فِي سَبِيلِ اللَّهِ وَمَا ضَعُفُوا وَمَا اسْتَكَانُوا وَاللَّهُ يُحِبُّ الصَّابِرِينَ ﴿١٤٦﴾

**147.** Ọ̀rọ wọn kò ju pe nwọn wipe: Oluwa, wa, dari awọn ẹṣẹ wa jin wa, ati aṣeju ninu iwa wa, ki O si mu ẹsẹ wa duro ṣinṣin ki O si gbe wa leke awọn alaigbagbọ enia.

وَمَا كَانَ قَوْلَهُمْ إِلَّا أَن قَالُوا رَبَّنَا اغْفِرْ لَنَا ذُنُوبَنَا وَإِسْرَافَنَا فِي أَمْرِنَا وَثَبِّتْ أَقْدَامَنَا وَانصُرْنَا عَلَى الْقَوْمِ الْكَافِرِينَ ﴿١٤٧﴾

**148.** Ọlọhun si fun wọn ni èrè aiye yi, ati eyi ti o dara julọ ninu èrè ọjọ ikẹhin. Ọlọhun fẹran awọn ti nṣe rere.

فَآتَاهُمُ اللَّهُ ثَوَابَ الدُّنْيَا وَحُسْنَ ثَوَابِ الْآخِرَةِ وَاللَّهُ يُحِبُّ الْمُحْسِنِينَ ﴿١٤٨﴾

**149.** Ẹnyin onigbagbọ, bi ẹ ba tẹle awọn ti nwọn kò gbagbọ, nwọn o ṣi nyin ni ọna, ẹnyin yio si di ẹni òfò.

يَا أَيُّهَا الَّذِينَ آمَنُوا إِن تُطِيعُوا الَّذِينَ كَفَرُوا يَرُدُّوكُمْ عَلَى أَعْقَابِكُمْ فَتَنقَلِبُوا خَاسِرِينَ ﴿١٤٩﴾

**150.** Dajudaju Ọlọhun ni alafẹhinti nyin On si ni o dara julọ ni oniranlọwọ.

بَلِ اللَّهُ مَوْلَاكُمْ وَهُوَ خَيْرُ النَّاصِرِينَ ﴿١٥٠﴾

**151.** Awa yio sọ ẹ̀rùjẹ̀jẹ̀ si awọn ọkàn awọn ti kò gbagbọ, nitori nwọn ba Ọlọhun wa ẹ́gbẹ́, eyiti a kò sọ aṣẹ kalẹ̀ pẹlu rẹ̀ (fun wọn), ina ni ibugbe wọn, ibi ni ile alabosi.

سَنُلْقِي فِي قُلُوبِ الَّذِينَ كَفَرُوا الرُّعْبَ بِمَا أَشْرَكُوا بِاللَّهِ مَا لَمْ يُنَزِّلْ بِهِ سُلْطَانًا وَمَأْوَاهُمُ النَّارُ وَبِئْسَ مَثْوَى الظَّالِمِينَ ﴿١٥١﴾

**152.** Dajudaju Ọlọhun mu ileri Rẹ̀ ṣẹ fun nyin nigbati ẹnyin pa wọn pẹlu aṣẹ Rẹ̀, titi di igbati ẹnyin fi ṣe ojo ti ẹ si njiyan si ọran ni arin ara nyin, ẹ si ṣe orikunkun lẹhin ti O fi ohun ti ẹ ni ifẹ si han nyin, o mbẹ ninu yin ẹni ti o ni ifẹ aiye, ninu nyin si mbẹ ti o ni ifẹ ọrun; lẹhin nã O yiju nyin pada kuro ni ọdọ wọn, ki O ba le dan nyin wò, O si ti darijin nyin, Olojurere ni Ọlọhun si awọn onigbagbọ ododo.

وَلَقَدْ صَدَقَكُمُ اللَّهُ وَعْدَهُ إِذْ تَحُسُّونَهُم بِإِذْنِهِ ۖ حَتَّىٰ إِذَا فَشِلْتُمْ وَتَنَازَعْتُمْ فِي الْأَمْرِ وَعَصَيْتُم مِّن بَعْدِ مَا أَرَاكُم مَّا تُحِبُّونَ ۚ مِنكُم مَّن يُرِيدُ الدُّنْيَا وَمِنكُم مَّن يُرِيدُ الْآخِرَةَ ۚ ثُمَّ صَرَفَكُمْ عَنْهُمْ لِيَبْتَلِيَكُمْ ۖ وَلَقَدْ عَفَا عَنكُمْ ۗ وَاللَّهُ ذُو فَضْلٍ عَلَى الْمُؤْمِنِينَ ﴿١٥٢﴾

**153.** Nigbati ẹnyin sa lọ, ti ẹ kò tilẹ boju wo ẹnikankan ni ẹhin, bẹni Ojiṣẹ (Ọlọhun) npe nyin lati ẹhin, O si fi ibanujẹ ṣe ẹsan fun nyin, ki ẹ ma ba banujẹ nipa ohun ti ọwọ nyin kò to, ati ohun ti o wa ba nyin, Ọlọhun mọ̀ ohun ti ẹnyin nṣe.

۞ إِذْ تُصْعِدُونَ وَلَا تَلْوُونَ عَلَىٰ أَحَدٍ وَالرَّسُولُ يَدْعُوكُمْ فِي أُخْرَاكُمْ فَأَثَابَكُمْ غَمًّا بِغَمٍّ لِّكَيْلَا تَحْزَنُوا عَلَىٰ مَا فَاتَكُمْ وَلَا مَا أَصَابَكُمْ ۗ وَاللَّهُ خَبِيرٌ بِمَا تَعْمَلُونَ ﴿١٥٣﴾

**154.** Lẹhin ibanujẹ O sọ ifaiyabalẹ̀ kalẹ̀ fun nyin, õgbẽ ta apakan ninu nyin, nigbati awọn apakeji nro nipa ti ara wọn, nwọn gba ọna odi ronu nipa Ọlọhun bi èrò alaimọ̀kan. Nwọn wipe: Njẹ ti wa mbẹ ninu aṣẹ ti ó delẹ yi. Wipe: Gbogbo aṣẹ ti Ọlọhun ni. Nwọn fi pamọ sinu ọkàn wọn ohun ti nwọn kole fi han ọ. Nwọn nwipe. Bi o ba ṣe pe awa ni ninu aṣẹ na ni, a ki ba ti pa wa sihin. Wipe: Bi ẹnyin ba mbẹ ni ile nyin dajudau awọn ti a kọ iku fun; nwọn ki ba jade lọ si ibi iku wọn. Ki Ọlọhun le dan nyin wò

ثُمَّ أَنزَلَ عَلَيْكُم مِّن بَعْدِ الْغَمِّ أَمَنَةً نُّعَاسًا يَغْشَىٰ طَائِفَةً مِّنكُمْ ۖ وَطَائِفَةٌ قَدْ أَهَمَّتْهُمْ أَنفُسُهُمْ يَظُنُّونَ بِاللَّهِ غَيْرَ الْحَقِّ ظَنَّ الْجَاهِلِيَّةِ ۖ يَقُولُونَ هَل لَّنَا مِنَ الْأَمْرِ مِن شَيْءٍ ۗ قُلْ إِنَّ الْأَمْرَ كُلَّهُ لِلَّهِ ۗ يُخْفُونَ فِي أَنفُسِهِم مَّا لَا يُبْدُونَ لَكَ ۖ يَقُولُونَ لَوْ كَانَ لَنَا مِنَ الْأَمْرِ شَيْءٌ مَّا قُتِلْنَا هَاهُنَا ۗ قُل لَّوْ كُنتُمْ فِي بُيُوتِكُمْ لَبَرَزَ الَّذِينَ كُتِبَ عَلَيْهِمُ الْقَتْلُ إِلَىٰ مَضَاجِعِهِمْ ۖ وَلِيَبْتَلِيَ اللَّهُ مَا فِي صُدُورِكُمْ وَلِيُمَحِّصَ مَا فِي قُلُوبِكُمْ ۗ وَاللَّهُ عَلِيمٌ بِذَاتِ الصُّدُورِ ﴿١٥٤﴾

nibi ohun ti mbẹ ni igba aiya nyin, ki O si le fọ ohun ti mbẹ ni ọkàn yin mọ́. Ọlọhun si mọ̀ ohun ti mbẹ ni igba aiya.

**155.** Dajudaju awọn ẹniti nwọn pẹhinda ninu nyin ni ọjọ ti awọn ijọ meji pade, dajudaju èṣù lo yẹ wọn lẹsẹ nitori àpakàn ohun ti nwọn ṣe, nipãpã Ọlọhun ti ṣe imojukuro fun wọn, dajudaju Ọlọhun ni Alaforiji, Onifarada.

إِنَّ ٱلَّذِينَ تَوَلَّوْا۟ مِنكُمْ يَوْمَ ٱلْتَقَى ٱلْجَمْعَانِ إِنَّمَا ٱسْتَزَلَّهُمُ ٱلشَّيْطَٰنُ بِبَعْضِ مَا كَسَبُوا۟ وَلَقَدْ عَفَا ٱللَّهُ عَنْهُمْ إِنَّ ٱللَّهَ غَفُورٌ حَلِيمٌ ﴿١٥٥﴾

**156.** A pe ẹnyin ti ẹ gbagbọ, ẹ maṣe dabi awọn ẹniti kò gbagbọ ti nwọn nwi fun awọn arakunrin wọn nigbati nwọn nrin-kiri lori ilẹ̀ tabi ti nwọn njagun pe: ibaṣepe nwọn mbẹ ni ọdọ wa ni nwọn ki ba ti ku a ki ba ti pa wọn; ki Ọlọhun ba le ṣe eyi ni abamọ sinu ọkàn wọn; bẹni Ọlọhun ni O nṣe ãyè On (na) ni nṣe oku; Ọlọhun si nri ohun ti ẹnyin nṣe.

يَٰٓأَيُّهَا ٱلَّذِينَ ءَامَنُوا۟ لَا تَكُونُوا۟ كَٱلَّذِينَ كَفَرُوا۟ وَقَالُوا۟ لِإِخْوَٰنِهِمْ إِذَا ضَرَبُوا۟ فِى ٱلْأَرْضِ أَوْ كَانُوا۟ غُزًّى لَّوْ كَانُوا۟ عِندَنَا مَا مَاتُوا۟ وَمَا قُتِلُوا۟ لِيَجْعَلَ ٱللَّهُ ذَٰلِكَ حَسْرَةً فِى قُلُوبِهِمْ وَٱللَّهُ يُحْىِۦ وَيُمِيتُ وَٱللَّهُ بِمَا تَعْمَلُونَ بَصِيرٌ ﴿١٥٦﴾

**157.** Bi a ba pa nyin si oju ọna ti Ọlọhun tabi ẹ ku ni, dajudaju aforiji ati anu lati ọdọ Ọlọhun ni o dara ju ohun ti nwọn kojọ lọ.

وَلَئِن قُتِلْتُمْ فِى سَبِيلِ ٱللَّهِ أَوْ مُتُّمْ لَمَغْفِرَةٌ مِّنَ ٱللَّهِ وَرَحْمَةٌ خَيْرٌ مِّمَّا يَجْمَعُونَ ﴿١٥٧﴾

**158.** Bi ẹ ba si ku tabi a pa nyin ni, dajudaju ọdọ Ọlọhun ni a o ko nyin jọ si.

وَلَئِن مُّتُّمْ أَوْ قُتِلْتُمْ لَإِلَى ٱللَّهِ تُحْشَرُونَ ﴿١٥٨﴾

**159.** Nitori ãnu a ti ọdọ Ọlọhun wa, ni iwọ fi rọ̀ fun wọn, ibaṣepe o jẹ oniwa buburu (ati) ọlọkàn-lile nwọn iba ti tuka kuro lọdọ rẹ

فَبِمَا رَحْمَةٍ مِّنَ ٱللَّهِ لِنتَ لَهُمْ وَلَوْ كُنتَ فَظًّا غَلِيظَ ٱلْقَلْبِ لَٱنفَضُّوا۟ مِنْ حَوْلِكَ فَٱعْفُ عَنْهُمْ وَٱسْتَغْفِرْ لَهُمْ وَشَاوِرْهُمْ فِى ٱلْأَمْرِ فَإِذَا عَزَمْتَ فَتَوَكَّلْ

nitorina mojukuro fun wọn ki o si tọrọ aforiji fun wọn, ki o si mã ba wọn jirọ̀rọ̀ nipa ọran nã, bi o ba si pinnu tãn ki o gbẹkẹle Ọlọhun, dajudaju Ọlọhun fẹran awọn ti o ni igbẹkẹle.

عَلَى ٱللَّهِۚ إِنَّ ٱللَّهَ يُحِبُّ ٱلْمُتَوَكِّلِينَ ﴿١٥٩﴾

**160.** Bi Ọlọhun ba ran nyin lọwọ ki yio si ẹniti yio bori nyin, bi O ba si fi nyin silẹ̀ tani yio ran nyin lọwọ lẹhin Rẹ̀, Ọlọhun ni ki awọn onigbagbọ mã gbẹkẹle.

إِن يَنصُرْكُمُ ٱللَّهُ فَلَا غَالِبَ لَكُمْۖ وَإِن يَخْذُلْكُمْ فَمَن ذَا ٱلَّذِى يَنصُرُكُم مِّنۢ بَعْدِهِۦۗ وَعَلَى ٱللَّهِ فَلْيَتَوَكَّلِ ٱلْمُؤْمِنُونَ ﴿١٦٠﴾

**161.** Kò tọ si annabi kan pe ki (omu ninu ộrộ ogun ki nwọn oto pĩn, ẹnikẹni ti obamu ninu rẹ̀ yio da ohun ti oba mu pada ni) o ṣe jamba ẹnikẹni ti o ba ṣe jamba yio mu ohun ti o ṣe jamba si jàde ni ọjọ ajinde lẹhinna a o san ẹsan ohun ti olukũlukũ ẹmi ṣe niṣẹ, a ki yio ṣe abòsi fun wọn.

وَمَا كَانَ لِنَبِىٍّ أَن يَغُلَّۚ وَمَن يَغْلُلْ يَأْتِ بِمَا غَلَّ يَوْمَ ٱلْقِيَـٰمَةِۚ ثُمَّ تُوَفَّىٰ كُلُّ نَفْسٍ مَّا كَسَبَتْ وَهُمْ لَا يُظْلَمُونَ ﴿١٦١﴾

**162.** Njẹ ẹniti o tẹle iyọnu Ọlọhun ha dabi ẹniti o fa ibinu lati ọdọ Ọlọhun bi? Ibugbe rẹ̀ si ni ibi-ina, apadasi buburu si ni.

أَفَمَنِ ٱتَّبَعَ رِضْوَٰنَ ٱللَّهِ كَمَنۢ بَآءَ بِسَخَطٍ مِّنَ ٱللَّهِ وَمَأْوَىٰهُ جَهَنَّمُۚ وَبِئْسَ ٱلْمَصِيرُ ﴿١٦٢﴾

**163.** Gbogbo wọn ni abipo lọdọ Ọlọhun, Ọlọhun si nri ohun ti nwọn nṣe.

هُمْ دَرَجَـٰتٌ عِندَ ٱللَّهِۗ وَٱللَّهُ بَصِيرٌۢ بِمَا يَعْمَلُونَ ﴿١٦٣﴾

**164.** Lotitọ Ọlọhun ti ṣe ore fun awọn onigbagbọ ododo nigbati O gbe Ojiṣẹ kan dide ninu wọn lati inu ara wọn ti o nke ayah Rẹ̀ fun wọn, o si nfọ wọn mọ o si nkọ wọn ni Tirà na ati ọgbọn, biotilẹjẹpe

لَقَدْ مَنَّ ٱللَّهُ عَلَى ٱلْمُؤْمِنِينَ إِذْ بَعَثَ فِيهِمْ رَسُولًا مِّنْ أَنفُسِهِمْ يَتْلُوا۟ عَلَيْهِمْ ءَايَـٰتِهِۦ وَيُزَكِّيهِمْ وَيُعَلِّمُهُمُ ٱلْكِتَـٰبَ وَٱلْحِكْمَةَ وَإِن كَانُوا۟ مِن قَبْلُ لَفِى ضَلَـٰلٍ مُّبِينٍ ﴿١٦٤﴾

laini aniani, ni işaju nwọn mbẹ ninu işina ti o han gbangba.

**165.** O ha le jẹ pe gbogbo igbati buburu kan ba ba nyin ni ẹ o wipe; Niboni eyi ti wa, dajudaju ẹnyin ti fi ilọpo rẹ̀ şe awọn enia. Wipe: O wa lati ọdọ ara nyin, dajudaju Ọlọhun ni Alagbara lori ohun gbogbo.

أَوَلَمَّآ أَصَٰبَتۡكُم مُّصِيبَةٞ قَدۡ أَصَبۡتُم مِّثۡلَيۡهَا قُلۡتُمۡ أَنَّىٰ هَٰذَاۖ قُلۡ هُوَ مِنۡ عِندِ أَنفُسِكُمۡۗ إِنَّ ٱللَّهَ عَلَىٰ كُلِّ شَيۡءٖ قَدِيرٞ ١٦٥

**166.** Ohun ti o ba nyin ni ọjọ ti ijọogun mejẽji pade ogun jẹ pẹlu aşẹ Ọlọhun ni ati ki O le mọ awọn onigbagbọ ododo.

وَمَآ أَصَٰبَكُمۡ يَوۡمَ ٱلۡتَقَى ٱلۡجَمۡعَانِ فَبِإِذۡنِ ٱللَّهِ وَلِيَعۡلَمَ ٱلۡمُؤۡمِنِينَ ١٦٦

**167.** Ati ki O le mọ awọn ẹniti nşe agabagebe; a si wi fun wọn pe: Ẹ wa, ki ẹ jà ni oju-ọna ti Ọlọhun tabi ẹ jà gba ara nyin. Nwọn wipe: Awa iba mọ ijà ni awa iba tẹle nyin. Nwọn sunmọ aigbagbọ ni ọjọ na ju igbagbọ lọ. Nwọn nfi ẹnu wọn sọ ohun ti kò si ninu ọkàn wọn: Ọlọhun si ni imọ nipa ohun ti nwọn nfi pamọ.

وَلِيَعۡلَمَ ٱلَّذِينَ نَافَقُواْۚ وَقِيلَ لَهُمۡ تَعَالَوۡاْ قَٰتِلُواْ فِي سَبِيلِ ٱللَّهِ أَوِ ٱدۡفَعُواْۖ قَالُواْ لَوۡ نَعۡلَمُ قِتَالٗا لَّٱتَّبَعۡنَٰكُمۡۗ هُمۡ لِلۡكُفۡرِ يَوۡمَئِذٍ أَقۡرَبُ مِنۡهُمۡ لِلۡإِيمَٰنِۚ يَقُولُونَ بِأَفۡوَٰهِهِم مَّا لَيۡسَ فِي قُلُوبِهِمۡۚ وَٱللَّهُ أَعۡلَمُ بِمَا يَكۡتُمُونَ ١٦٧

**168.** Awọn ti nwọn nsọrọ nipa awọn arakunrin wọn (ti a pa), ti awọn na joko (sile) pe: Ibaşepe nwọn gbọ ti wa ni, a ki ba ti pa wọn. Wipe: Njẹ ẹ gbe iku fo ara nyin bi ẹnyin ba jẹ olododo.

ٱلَّذِينَ قَالُواْ لِإِخۡوَٰنِهِمۡ وَقَعَدُواْ لَوۡ أَطَاعُونَا مَا قُتِلُواْۗ قُلۡ فَٱدۡرَءُواْ عَنۡ أَنفُسِكُمُ ٱلۡمَوۡتَ إِن كُنتُمۡ صَٰدِقِينَ ١٦٨

**169.** Ẹ maşe ro awọn ẹniti a pa si oju-ọna ti Ọlọhun si oku; bẹkọ, alãyè ni wọn, ọdọ Oluwa wọn ni a ti npese fun wọn.

وَلَا تَحۡسَبَنَّ ٱلَّذِينَ قُتِلُواْ فِي سَبِيلِ ٱللَّهِ أَمۡوَٰتَۢاۚ بَلۡ أَحۡيَآءٌ عِندَ رَبِّهِمۡ يُرۡزَقُونَ ١٦٩

**170.** Nwọn nyộ ayọ nitori ohun ti Ọlọhun fun wọn ninu ojũre Rẹ̀, nwọn si nyọ nipa awọn ẹniti koi si pẹlu wọn pe ko si ibẹru fun wọn bẹni nwọn ki yio banujẹ.

فَرِحِينَ بِمَآ ءَاتَىٰهُمُ ٱللَّهُ مِن فَضْلِهِۦ
وَيَسْتَبْشِرُونَ بِٱلَّذِينَ لَمْ يَلْحَقُوا۟ بِهِم مِّنْ خَلْفِهِمْ
أَلَّا خَوْفٌ عَلَيْهِمْ وَلَا هُمْ يَحْزَنُونَ ﴿١٧٠﴾

**171.** Nwọn nyộ nitori ikẹ lati ọdọ Ọlọhun ati ojure atipe Ọlọhun ki yio pa awọn onigbagbọ ladanu ẹsan (iṣẹ wọn).

۞ يَسْتَبْشِرُونَ بِنِعْمَةٍ مِّنَ ٱللَّهِ وَفَضْلٍ وَأَنَّ ٱللَّهَ
لَا يُضِيعُ أَجْرَ ٱلْمُؤْمِنِينَ ﴿١٧١﴾

**172.** Awọn ti nwọn jẹ ipe Ọlọhun ati ojiṣẹ na lẹhin ti ipalara ti ba wọn. Ẹsan ti o tobi mbẹ fun awọn ti o ṣe rere ti nwọn si bẹru (Ọlọhun) ninu wọn.

ٱلَّذِينَ ٱسْتَجَابُوا۟ لِلَّهِ وَٱلرَّسُولِ مِنۢ بَعْدِ
مَآ أَصَابَهُمُ ٱلْقَرْحُ ۚ لِلَّذِينَ أَحْسَنُوا۟ مِنْهُمْ وَٱتَّقَوْا۟
أَجْرٌ عَظِيمٌ ﴿١٧٢﴾

**173.** Awọn ẹniti awọn enia sọ fun pe: Dajudaju awọn enia ti parojọ de nyin, nitorina ẹ bẹru wọn; eyi si mũ igbagbọ wọn lekun. Nwọn wipe: Ọlọhun ti to wa, O si darãjulọ ni Olufarati.

ٱلَّذِينَ قَالَ لَهُمُ ٱلنَّاسُ إِنَّ ٱلنَّاسَ قَدْ جَمَعُوا۟ لَكُمْ
فَٱخْشَوْهُمْ فَزَادَهُمْ إِيمَـٰنًا وَقَالُوا۟ حَسْبُنَا ٱللَّهُ
وَنِعْمَ ٱلْوَكِيلُ ﴿١٧٣﴾

**174.** Nitorina nwọn si pada pẹlu ikẹ lati ọdọ Ọlọhun ati ọla ibi kan ko si fi ara kan wọn, nwọn si tẹle iyọnu Ọlọhun, Ọlọhun ni Ọlọla nla.

فَٱنقَلَبُوا۟ بِنِعْمَةٍ مِّنَ ٱللَّهِ وَفَضْلٍ لَّمْ يَمْسَسْهُمْ سُوٓءٌ
وَٱتَّبَعُوا۟ رِضْوَٰنَ ٱللَّهِ ۗ وَٱللَّهُ ذُو فَضْلٍ عَظِيمٍ ﴿١٧٤﴾

**175.** Èsù nfi awọn ọrẹ rẹ dẹruba awọn Mumini ododo, awọn togbojule Ọlọhun. Nitorina, ẹmase bẹruwọn. Emi Ọlọhun ni ki ẹ bẹru bi ẹ bajẹ onigbagbọ ododo.

إِنَّمَا ذَٰلِكُمُ ٱلشَّيْطَـٰنُ يُخَوِّفُ أَوْلِيَآءَهُۥ فَلَا تَخَافُوهُمْ
وَخَافُونِ إِن كُنتُم مُّؤْمِنِينَ ﴿١٧٥﴾

**176.** Maṣe jẹ ki awọn ẹniti nyara ko sinu aigbagbọ ba ọ ninu jẹ, dajudaju nwọn kò le ṣe ipalara kàn

وَلَا يَحْزُنكَ ٱلَّذِينَ يُسَـٰرِعُونَ فِى ٱلْكُفْرِ ۚ إِنَّهُمْ لَن
يَضُرُّوا۟ ٱللَّهَ شَيْـًٔا ۗ يُرِيدُ ٱللَّهُ أَلَّا يَجْعَلَ لَهُمْ حَظًّا

fun Qlọhun, Qlọhun nfẹ pe ki o maṣe si ipin kan fun wọn ni ọrun, iyà ti o tobi si mbẹ fun wọn.

فِي الْآخِرَةِ ۖ وَلَهُمْ عَذَابٌ عَظِيمٌ ﴿١٧٦﴾

**177.** Dajudaju awọn ẹniti nwọn ra (ṣe patiparọ) aigbagbọ dipo igbagbọ, nwọn ko le ṣe ipalara kankan fun Qlọhun, iya ẹlẹta-elero mbẹ fun wọn.

إِنَّ الَّذِينَ اشْتَرَوُا الْكُفْرَ بِالْإِيمَانِ لَن يَضُرُّوا اللَّهَ شَيْئًا وَلَهُمْ عَذَابٌ أَلِيمٌ ﴿١٧٧﴾

**178.** Ki awọn ẹniti o ṣe aigbagbọ maṣe ro pe lilọra ti A lọra fun wọn jẹ ore fun wọn. Awa lọra fun ki nwọn lekun ninu ẹṣẹ, iyà onirẹlẹ mbẹ fun wọn.

وَلَا يَحْسَبَنَّ الَّذِينَ كَفَرُوا أَنَّمَا نُمْلِي لَهُمْ خَيْرٌ لِّأَنفُسِهِمْ ۚ إِنَّمَا نُمْلِي لَهُمْ لِيَزْدَادُوا إِثْمًا ۚ وَلَهُمْ عَذَابٌ مُّهِينٌ ﴿١٧٨﴾

**179.** Qlọhun ki yio fi awọn onigbagbọ ododo silẹ ninu ayè ti ẹnyin wa ninu rẹ titi yio fi ya buburu kuro ninu daradara, Qlọhun ki yio fi ohun ti o pamọ han nyin, ṣugbọn Qlọhun nṣa ẹniti O ba fẹ ninu awọn ojiṣẹ Rẹ lẹṣa Nitorina ẹ ni igbagbọ si Qlọhun ati awọn ojiṣẹ Rẹ, bi ẹnyin ba ni igbagbọ ododo ti ẹ si npaiya, ẹsan ti o tobi mbẹ fun nyin.

مَّا كَانَ اللَّهُ لِيَذَرَ الْمُؤْمِنِينَ عَلَىٰ مَا أَنتُمْ عَلَيْهِ حَتَّىٰ يَمِيزَ الْخَبِيثَ مِنَ الطَّيِّبِ ۗ وَمَا كَانَ اللَّهُ لِيُطْلِعَكُمْ عَلَى الْغَيْبِ وَلَٰكِنَّ اللَّهَ يَجْتَبِي مِن رُّسُلِهِ مَن يَشَاءُ ۖ فَآمِنُوا بِاللَّهِ وَرُسُلِهِ ۚ وَإِن تُؤْمِنُوا وَتَتَّقُوا فَلَكُمْ أَجْرٌ عَظِيمٌ ﴿١٧٩﴾

**180.** Ki awọn ẹniti nwọn nṣe ahun nipa ohun ti Qlọhun fun wọn ninu ọla Rẹ maṣe rope ore ni ojẹ fun awọn, Qrọ kò jẹ bẹ, a buru ni fun wọn, laipẹ ao fi ohun ti nwọn nṣe ahun rẹ kọ wọn lọrun ni ọjọ ajinde. Ti Qlọhun ni ogun sanma ati ilẹ iṣe, Qlọhun ni Alamọtan nipa ohun ti ẹ nṣe.

وَلَا يَحْسَبَنَّ الَّذِينَ يَبْخَلُونَ بِمَا آتَاهُمُ اللَّهُ مِن فَضْلِهِ هُوَ خَيْرًا لَّهُم ۖ بَلْ هُوَ شَرٌّ لَّهُمْ ۖ سَيُطَوَّقُونَ مَا بَخِلُوا بِهِ يَوْمَ الْقِيَامَةِ ۗ وَلِلَّهِ مِيرَاثُ السَّمَاوَاتِ وَالْأَرْضِ ۗ وَاللَّهُ بِمَا تَعْمَلُونَ خَبِيرٌ ﴿١٨٠﴾

**181.** Dajudaju Ọlọhun ti gbọ ọ̀rọ awọn ẹniti nwọn sọ pe: Dajudaju talaka ni Ọlọhun, awa ni ọlộrộ; Awa yio kọ silẹ̀ ohun ti nwọn sọ ati pipa ti nwọn npa awọn ojiṣẹ lai jẹ̀ ẹtọ, Awa yio si wipe: Ẹ tọ ìyà jonijoni wò.

لَّقَدْ سَمِعَ ٱللَّهُ قَوْلَ ٱلَّذِينَ قَالُوٓا۟ إِنَّ ٱللَّهَ فَقِيرٌ وَنَحْنُ أَغْنِيَآءُ ۘ سَنَكْتُبُ مَا قَالُوا۟ وَقَتْلَهُمُ ٱلْأَنۢبِيَآءَ بِغَيْرِ حَقٍّ وَنَقُولُ ذُوقُوا۟ عَذَابَ ٱلْحَرِيقِ ١٨١

**182.** Eyi jẹ bẹ nitori ohun ti ọwọ nyin ti ṣiwaju, atipe dajudaju Ọlọhun ki ṣe alabòsi fun awọn ẹru (ẹda Rẹ̀).

ذَٰلِكَ بِمَا قَدَّمَتْ أَيْدِيكُمْ وَأَنَّ ٱللَّهَ لَيْسَ بِظَلَّامٍ لِّلْعَبِيدِ ١٨٢

**183.** Awọn ẹniti nwọn nsọ pe: Ọlọhun ti ṣe alukawani fun wa pe ki a maṣe ni igbagbọ si ojiṣẹ kọkan titi yio mũ ẹran sara kan ti ina yio jẹ wa ba wa. Wipe: Dajudaju ọpọlọpọ ojiṣẹ ti wa ba nyin ṣiwaju mi pẹlu ọpọlọpọ alãyè ati eyiti ẹ sọ. Ẽṣe ti ẹ pa wọn bi ẹnyin ba jẹ olododo.

ٱلَّذِينَ قَالُوٓا۟ إِنَّ ٱللَّهَ عَهِدَ إِلَيْنَآ أَلَّا نُؤْمِنَ لِرَسُولٍ حَتَّىٰ يَأْتِيَنَا بِقُرْبَانٍ تَأْكُلُهُ ٱلنَّارُ ۗ قُلْ قَدْ جَآءَكُمْ رُسُلٌ مِّن قَبْلِى بِٱلْبَيِّنَٰتِ وَبِٱلَّذِى قُلْتُمْ فَلِمَ قَتَلْتُمُوهُمْ إِن كُنتُمْ صَٰدِقِينَ ١٨٣

**184.** Bi nwọn ba pe ọ ni opurọ dajudaju nwọn ti pe awọn ojiṣẹ ti o ṣiwaju rẹ ni opurọ, nwọn wa pẹlu ọrọ alaye ati tira ati tira onimọ́lẹ̀.

فَإِن كَذَّبُوكَ فَقَدْ كُذِّبَ رُسُلٌ مِّن قَبْلِكَ جَآءُو بِٱلْبَيِّنَٰتِ وَٱلزُّبُرِ وَٱلْكِتَٰبِ ٱلْمُنِيرِ ١٨٤

**185.** Gbogbo ẹmi kọkan ni yio jẹ ohun ti yio tọ iku wò. A o san ẹsan nyin fun nyin lẹkun ni ọjọ ajinde. Ẹniti a ba mũ jinna si ina ti a si jẹ ki o wọ alijanna dajudaju o ti jere. Igbesi aiye ko jẹ nkankan bikoṣe igbadun itanjẹ.

كُلُّ نَفْسٍ ذَآئِقَةُ ٱلْمَوْتِ ۗ وَإِنَّمَا تُوَفَّوْنَ أُجُورَكُمْ يَوْمَ ٱلْقِيَٰمَةِ ۖ فَمَن زُحْزِحَ عَنِ ٱلنَّارِ وَأُدْخِلَ ٱلْجَنَّةَ فَقَدْ فَازَ ۗ وَمَا ٱلْحَيَوٰةُ ٱلدُّنْيَآ إِلَّا مَتَٰعُ ٱلْغُرُورِ ١٨٥

**186.** Dajudaju a o mã dan nyin wo ninu awọn dukia nyin ati awọn ẹmi nyin. Dajudaju ẹnyin o si ma

۞ لَتُبْلَوُنَّ فِىٓ أَمْوَٰلِكُمْ وَأَنفُسِكُمْ وَلَتَسْمَعُنَّ مِنَ ٱلَّذِينَ أُوتُوا۟ ٱلْكِتَٰبَ

gbọ lati ọdọ awọn ẹniti a fun ni tira ṣiwaju nyin ati awọn ti nda nkan pọ̀ mọ Ọlọhun ọrọ ipalara pupọ, ṣugbọn bi ẹ ba ṣe suru, ti ẹ si npaiya. Dajudaju eyiyi jẹ ipinnu ọrọ ti o dara.

مِن قَبْلِكُمْ وَمِنَ الَّذِينَ أَشْرَكُوا أَذًى كَثِيرًا ۚ وَإِن تَصْبِرُوا وَتَتَّقُوا فَإِنَّ ذَٰلِكَ مِنْ عَزْمِ الْأُمُورِ ﴿١٨٦﴾

**187.** Nigbati Ọlọhun gba adehun awọn ẹniti a ti fun ni tira (ṣaju) pe ki ẹ ṣe alaye rẹ̀ fun awọn enia, ẹ kò si gbọdọ fi pamọ; nwọn si ju u si ẹhin wọn, nwọn si fi parọ iye owó diẹ kan, nitorina ṣiọ ohun ti nwọn nra.

وَإِذْ أَخَذَ اللَّهُ مِيثَاقَ الَّذِينَ أُوتُوا الْكِتَابَ لَتُبَيِّنُنَّهُ لِلنَّاسِ وَلَا تَكْتُمُونَهُ فَنَبَذُوهُ وَرَاءَ ظُهُورِهِمْ وَاشْتَرَوْا بِهِ ثَمَنًا قَلِيلًا ۖ فَبِئْسَ مَا يَشْتَرُونَ ﴿١٨٧﴾

**188.** Ẹ maṣe ro pe awọn ẹniti nyọ nitori ohun ti nwọn ṣe, ti nwọn si nfẹ pe ki a mã yin wọn fun ohun ti nwọn kò ṣe niṣẹ-, nitorina ẹ maṣẹ rò wọn si ẹni imoribọ kuro ninu iyà, iyà oloró si mbẹ fun wọn.

لَا تَحْسَبَنَّ الَّذِينَ يَفْرَحُونَ بِمَا أَتَوا وَّيُحِبُّونَ أَن يُحْمَدُوا بِمَا لَمْ يَفْعَلُوا فَلَا تَحْسَبَنَّهُم بِمَفَازَةٍ مِّنَ الْعَذَابِ ۖ وَلَهُمْ عَذَابٌ أَلِيمٌ ﴿١٨٨﴾

**189.** ti Ọlọhun ni ijọba ọrun ati ilẹ, Ọlọhun si ni Alagbara lori ohun gbogbo.

وَلِلَّهِ مُلْكُ السَّمَاوَاتِ وَالْأَرْضِ ۗ وَاللَّهُ عَلَىٰ كُلِّ شَيْءٍ قَدِيرٌ ﴿١٨٩﴾

**190.** Dajudaju ninu ẹda ọrun ati ilẹ ati titẹle (ara wọn) oru ati ọsan, ami mbẹ fun awọn oni-lãkayè.

إِنَّ فِي خَلْقِ السَّمَاوَاتِ وَالْأَرْضِ وَاخْتِلَافِ اللَّيْلِ وَالنَّهَارِ لَآيَاتٍ لِّأُولِي الْأَلْبَابِ ﴿١٩٠﴾

**191.** Awọn ẹ́niti nranti Ọlọhun ni iduro ati ni ijoko ati ni idubulẹ wọn, ti nwọn nronu nipa iṣẹda ọrun ati ilẹ: (ti nwọn nwipe) Oluwa wa! Iwọ kò da (gbogbo) eyi lasan! Ogo ni fun Ọ! nitorina gba wa là kuro nibi ya ina.

الَّذِينَ يَذْكُرُونَ اللَّهَ قِيَامًا وَقُعُودًا وَعَلَىٰ جُنُوبِهِمْ وَيَتَفَكَّرُونَ فِي خَلْقِ السَّمَاوَاتِ وَالْأَرْضِ رَبَّنَا مَا خَلَقْتَ هَٰذَا بَاطِلًا سُبْحَانَكَ فَقِنَا عَذَابَ النَّارِ ﴿١٩١﴾

رَبَّنَآ إِنَّكَ مَن تُدْخِلِ ٱلنَّارَ فَقَدْ أَخْزَيْتَهُۥ ۖ وَمَا لِلظَّٰلِمِينَ مِنْ أَنصَارٍ ﴿١٩٢﴾

**192.** Oluwa wa! dajudaju ẹnikẹni ti O ba fi si ina nipãpã Iwọ ti dojuti i, ki yio si si oluranlọwọ fun alabòsi

رَّبَّنَآ إِنَّنَا سَمِعْنَا مُنَادِيًا يُنَادِى لِلْإِيمَٰنِ أَنْ ءَامِنُوا۟ بِرَبِّكُمْ فَـَٔامَنَّا ۚ رَبَّنَا فَٱغْفِرْ لَنَا ذُنُوبَنَا وَكَفِّرْ عَنَّا سَيِّـَٔاتِنَا وَتَوَفَّنَا مَعَ ٱلْأَبْرَارِ ﴿١٩٣﴾

**193.** Oluwa wa! dajudaju awa gbọ (ohùn) olupe kan ti npe (ipe) si ibi igbagbọ na pe: Ẹ gba Oluwa nyin gbọ; awa si gbagbọ, Oluwa wa! nitorina dari ẹṣẹ wa jin wa ki O si pa wa mọ́ kuro nibi iwa buburu wa, ki O si jẹ ki a ku pẹlu awọn ẹni-rere.

رَبَّنَا وَءَاتِنَا مَا وَعَدتَّنَا عَلَىٰ رُسُلِكَ وَلَا تُخْزِنَا يَوْمَ ٱلْقِيَٰمَةِ ۗ إِنَّكَ لَا تُخْلِفُ ٱلْمِيعَادَ ﴿١٩٤﴾

**194.** Oluwa wa! Ki o si fun wa ni ohun ti O ṣe ni ileri fun wa lori (ahọn) awọn ojiṣẹ Rẹ, ma si ṣe dojuti wa ni ọjọ ajinde, dajudaju Irẹ ki iyẹ̀ adehun.

فَٱسْتَجَابَ لَهُمْ رَبُّهُمْ أَنِّى لَآ أُضِيعُ عَمَلَ عَٰمِلٍ مِّنكُم مِّن ذَكَرٍ أَوْ أُنثَىٰ ۖ بَعْضُكُم مِّنۢ بَعْضٍ ۖ فَٱلَّذِينَ هَاجَرُوا۟ وَأُخْرِجُوا۟ مِن دِيَٰرِهِمْ وَأُوذُوا۟ فِى سَبِيلِى وَقَٰتَلُوا۟ وَقُتِلُوا۟ لَأُكَفِّرَنَّ عَنْهُمْ سَيِّـَٔاتِهِمْ وَلَأُدْخِلَنَّهُمْ جَنَّٰتٍ تَجْرِى مِن تَحْتِهَا ٱلْأَنْهَٰرُ ثَوَابًا مِّنْ عِندِ ٱللَّهِ ۗ وَٱللَّهُ عِندَهُۥ حُسْنُ ٱلثَّوَابِ ﴿١٩٥﴾

**195.** Oluwa wọn si jẹ ipe wọn pe: Emi ki yio pa iṣẹ oṣiṣẹ kan ninu nyin ladanu ni ọkunrin tabi obirin, apakan nyin jẹ ara apakeji; nitorina awọn ẹniti nwọn ṣi lọ (kuro ni Makka lọ si Madina) ti a si le jade kuro ni ile wọn, ti a si jẹ wọn niyà ni oju ọna Mi, (ati awọn) ti nwọn ja ti a si pa wọn, Emi yio pa ẹṣẹ wọn rẹ fun wọn, atipe dajudaju Emi yio si mu wọn wọ ọgba-idẹra ti odò nṣan nisalẹ rẹ̀, ẹsan lati ọdọ Ọlọhun ni, Ọlọhun ọdọ Rẹ̀ ni ẹsan ti o darajulọ mbẹ.

لَا يَغُرَّنَّكَ تَقَلُّبُ ٱلَّذِينَ كَفَرُوا۟ فِى ٱلْبِلَٰدِ ﴿١٩٦﴾

**196.** Maṣe jẹ ki yọ-sibi-yọ-sọhun awọn alaigbagbọ ninu awọn ilu-nlanla tan ọ jẹ.

**197.** Igbadun (fun igba) diẹ ni! lẹhinna Jahannama ni ibugbe wọn, o buru ni itẹ.

مَتَٰعٞ قَلِيلٞ ثُمَّ مَأۡوَىٰهُمۡ جَهَنَّمُۖ وَبِئۡسَ ٱلۡمِهَادُ ١٩٧

**198.** Ṣugbọn awọn ẹniti o bẹru Oluwa wọn, ọgba-idẹra mbẹ fun wọn, ti odò nṣan nisalẹ rẹ̀, inu rẹ ni nwọn o mã gbe (titi lai) ibusọ ti ọdọ Ọlọhun, ohun ti mbẹ ni ọdọ Ọlọhun ni o si dara julọ fun awọn oluṣe-rere.

لَٰكِنِ ٱلَّذِينَ ٱتَّقَوۡاْ رَبَّهُمۡ لَهُمۡ جَنَّٰتٞ تَجۡرِي مِن تَحۡتِهَا ٱلۡأَنۡهَٰرُ خَٰلِدِينَ فِيهَا نُزُلٗا مِّنۡ عِندِ ٱللَّهِۗ وَمَا عِندَ ٱللَّهِ خَيۡرٞ لِّلۡأَبۡرَارِ ١٩٨

**199.** Dajudaju o mbẹ ninu awọn oni-tira awọn ti o gba Ọlọhun gbọ ati ohun ti a sọkalẹ fun nyin ati ohun ti a sọkalẹ fun wọn, nwọn rẹ ara wọn silẹ̀ fun Ọlọhun, nwọn kò si fi awọn ọ̀rọ Ọlọhun parọ iye owó diẹ kan, awọn wọnyi, ẹsan wọn mbẹ lọdọ Oluwa wọn; dajudaju Ọlọhun yara ni iṣiro (iṣẹ).

وَإِنَّ مِنۡ أَهۡلِ ٱلۡكِتَٰبِ لَمَن يُؤۡمِنُ بِٱللَّهِ وَمَآ أُنزِلَ إِلَيۡكُمۡ وَمَآ أُنزِلَ إِلَيۡهِمۡ خَٰشِعِينَ لِلَّهِ لَا يَشۡتَرُونَ بِـَٔايَٰتِ ٱللَّهِ ثَمَنٗا قَلِيلًاۚ أُوْلَٰٓئِكَ لَهُمۡ أَجۡرُهُمۡ عِندَ رَبِّهِمۡۗ إِنَّ ٱللَّهَ سَرِيعُ ٱلۡحِسَابِ ١٩٩

**200.** Ẹnyin ti ẹ gbagbọ! ẹ ṣe suru, ẹ si ma fun awọn enia ni suru ẹ duro ṣinṣin ki ẹ si bẹru Ọlọhun ki ẹ le ṣe orire.

يَٰٓأَيُّهَا ٱلَّذِينَ ءَامَنُواْ ٱصۡبِرُواْ وَصَابِرُواْ وَرَابِطُواْ وَٱتَّقُواْ ٱللَّهَ لَعَلَّكُمۡ تُفۡلِحُونَ ٢٠٠

## *(4) Suratul-Nisãi*




*Ni orukọ Ọlọhun Ajọkẹ aiye, Aṣakẹ ọrun.*

بِسۡمِ ٱللَّهِ ٱلرَّحۡمَٰنِ ٱلرَّحِيمِ

**1.** Mo pe ẹnyin enia: ẹ bẹru Oluwa nyin, ẹniti o ṣe ẹda nyin lati ara ẹmi kanṣoṣo o si ṣe ẹda aya rẹ̀ lati ara rẹ̀, o si tan ọpọlọpọ ọkunrin ati obirin kalẹ̀ lati ara awọn mejẽji, ki ẹ si bẹru Ọlọhun,

يَٰٓأَيُّهَا ٱلنَّاسُ ٱتَّقُواْ رَبَّكُمُ ٱلَّذِي خَلَقَكُم مِّن نَّفۡسٖ وَٰحِدَةٖ وَخَلَقَ مِنۡهَا زَوۡجَهَا وَبَثَّ مِنۡهُمَا رِجَالٗا كَثِيرٗا وَنِسَآءٗۚ وَٱتَّقُواْ ٱللَّهَ ٱلَّذِي تَسَآءَلُونَ بِهِۦ وَٱلۡأَرۡحَامَۚ إِنَّ ٱللَّهَ كَانَ عَلَيۡكُمۡ رَقِيبٗا ١

Ẹniti ẹ fi mbẹ ara nyin ati okùn ibi, dajudaju Ọlọhun jẹ olușọ lori nyin.

وَءَاتُوا۟ ٱلْيَتَٰمَىٰٓ أَمْوَٰلَهُمْ ۖ وَلَا تَتَبَدَّلُوا۟ ٱلْخَبِيثَ بِٱلطَّيِّبِ ۖ وَلَا تَأْكُلُوٓا۟ أَمْوَٰلَهُمْ إِلَىٰٓ أَمْوَٰلِكُمْ ۚ إِنَّهُۥ كَانَ حُوبًا كَبِيرًا ﴿٢﴾

**2.** Ẹ fun awọn ọmọ-orukan ni ohun-ini wọn, ẹ ma si șe fi ohun ti ko dara parọ daradara, ẹ ma si șe jẹ ohun-ini wọn mọ ohun-ini nyin, dajudaju o jẹ ẹșẹ ti o tobi.

وَإِنْ خِفْتُمْ أَلَّا تُقْسِطُوا۟ فِى ٱلْيَتَٰمَىٰ فَٱنكِحُوا۟ مَا طَابَ لَكُم مِّنَ ٱلنِّسَآءِ مَثْنَىٰ وَثُلَٰثَ وَرُبَٰعَ ۖ فَإِنْ خِفْتُمْ أَلَّا تَعْدِلُوا۟ فَوَٰحِدَةً أَوْ مَا مَلَكَتْ أَيْمَٰنُكُمْ ۚ ذَٰلِكَ أَدْنَىٰٓ أَلَّا تَعُولُوا۟ ﴿٣﴾

**3.** Bi ẹnyin ba nbẹru pe ẹ ki yio le șe dede nipa ọmọ-orukan, njẹ ẹ fẹ eyiti o ba dara niti nyin ninu awọn obinrin, meji tabi mẹta tabi mẹrin, șugbọn bi ẹnyin ba nbẹru pe ẹ ki yio le șe dede (larin wọn) njẹ (ẹ fẹ) ọkanșoșo tabi ẹniti ọwọ ọtun nyin kapa, (Ninu awọn ẹrubinrin ti owa ni ikapa yin, ti ẹ ba fẹ wọn, kiise Ọranyan fun yin sise dede laarin wọn) eyi ni o sunmọ pe ki ẹ mașe șe abosi.

وَءَاتُوا۟ ٱلنِّسَآءَ صَدُقَٰتِهِنَّ نِحْلَةً ۚ فَإِن طِبْنَ لَكُمْ عَن شَىْءٍ مِّنْهُ نَفْسًا فَكُلُوهُ هَنِيٓـًٔا مَّرِيٓـًٔا ﴿٤﴾

**4.** Ẹ fun awọn obirin ni owo-ifẹ wọn ni tọkan tọkan, șugbọn bi nwọn ba fi inudidun yọnda nkankan ninu rẹ fun nyin funra wọn, nigbana ẹ jẹ ẹ pẹlu irọrùn ati adun.

وَلَا تُؤْتُوا۟ ٱلسُّفَهَآءَ أَمْوَٰلَكُمُ ٱلَّتِى جَعَلَ ٱللَّهُ لَكُمْ قِيَٰمًا وَٱرْزُقُوهُمْ فِيهَا وَٱكْسُوهُمْ وَقُولُوا۟ لَهُمْ قَوْلًا مَّعْرُوفًا ﴿٥﴾

**5.** Ẹ mașe ko awọn dukia (wọn ti mbẹ lọwọ) nyin fun awọn omugọ (ti lakaye wọn ko pe to), eyiti Ọlọhun șe ni gbẹmiró fun nyin, ki ẹ si ma bọ wọn lati inu rẹ, ki ẹ si ma da așọ fun wọn ki ẹ si ma ba wọn sọrọ ti o dara.

وَٱبْتَلُوا۟ ٱلْيَتَٰمَىٰ حَتَّىٰٓ إِذَا بَلَغُوا۟ ٱلنِّكَاحَ فَإِنْ ءَانَسْتُم

**6.** Ẹ dan awọn ọmọ-orukan wò titi di igbati nwọn o fi to gbeyawo,

şugbọn bi ẹ ba ri oye ọgbọn-agba lara wọn, ẹ da dukia wọn pada fun wọn, ẹ maşe jẹ ẹ ni ijẹ-apà ati isare jẹ dukia naa ko too di pe wọn dagba ẹniti o ba si jẹ ọlọrọ ki o mojukuro, ẹniti o ba si jẹ talaka ki o jẹ nibẹ pẹlu bi o ti tọ́ şugbọn nigbati ẹ o ba da dukia wọn pada fun wọn, ẹ pe awọn ẹlẹri si wọn, Ọlọhun si to ni onişiro.

مِّنْهُمْ رُشْدًا فَادْفَعُوٓا إِلَيْهِمْ أَمْوَٰلَهُمْ وَلَا تَأْكُلُوهَآ إِسْرَافًا وَبِدَارًا أَن يَكْبَرُوا وَمَن كَانَ غَنِيًّا فَلْيَسْتَعْفِفْ وَمَن كَانَ فَقِيرًا فَلْيَأْكُلْ بِٱلْمَعْرُوفِ فَإِذَا دَفَعْتُمْ إِلَيْهِمْ أَمْوَٰلَهُمْ فَأَشْهِدُوا عَلَيْهِمْ وَكَفَىٰ بِٱللَّهِ حَسِيبًا ﴿٦﴾

**7.** Awọn ọkunrin ni ipin ninu ohun ti awọn obi ati ibatan (wọn) ba fi silẹ (ku), obirin na ni ipin ninu ohun ti awọn obi ati ibatan (wọn) ba fi silẹ (ku) ninu eyiti o kere tabi ọpọ rẹ̀, ipin tia ti pinnu rẹ̀ ni.

لِّلرِّجَالِ نَصِيبٌ مِّمَّا تَرَكَ ٱلْوَٰلِدَانِ وَٱلْأَقْرَبُونَ وَلِلنِّسَآءِ نَصِيبٌ مِّمَّا تَرَكَ ٱلْوَٰلِدَانِ وَٱلْأَقْرَبُونَ مِمَّا قَلَّ مِنْهُ أَوْ كَثُرَ نَصِيبًا مَّفْرُوضًا ﴿٧﴾

**8.** Nigbati awọn ibatan ati awọn ọmọ-orukan ati awọn alaini ba mbẹ̀ nibi ipin (ogun). ẹ fun wọn ninu rẹ̀ ki ẹ si ba wọn sọ ọ̀rọ itunu.

وَإِذَا حَضَرَ ٱلْقِسْمَةَ أُولُوا ٱلْقُرْبَىٰ وَٱلْيَتَٰمَىٰ وَٱلْمَسَٰكِينُ فَٱرْزُقُوهُم مِّنْهُ وَقُولُوا لَهُمْ قَوْلًا مَّعْرُوفًا ﴿٨﴾

**9.** Awọn ẹniti (dukia na wa lọwọ wọn) ki nwọn bẹru nitoripe awọn na yio fi ọmọ wẹwẹ silẹ̀ lẹhin wọn, ti nwọn o ma paiya lori wọn, ki nwọn bẹru Ọlọhun, ki nwọn si ma sọrọ ti o dọgba.

وَلْيَخْشَ ٱلَّذِينَ لَوْ تَرَكُوا مِنْ خَلْفِهِمْ ذُرِّيَّةً ضِعَٰفًا خَافُوا عَلَيْهِمْ فَلْيَتَّقُوا ٱللَّهَ وَلْيَقُولُوا قَوْلًا سَدِيدًا ﴿٩﴾

**10.** Dajudaju awọn ẹniti o jẹ ohun-ini ọmọ-orukan ni ti abòsi, ina ni nwọn si jẹ sinu ikun wọn, nwọn o si wọ ina elejo fofo.

إِنَّ ٱلَّذِينَ يَأْكُلُونَ أَمْوَٰلَ ٱلْيَتَٰمَىٰ ظُلْمًا إِنَّمَا يَأْكُلُونَ فِى بُطُونِهِمْ نَارًا وَسَيَصْلَوْنَ سَعِيرًا ﴿١٠﴾

**11.** Ọlọhun paşẹ fun nyin nipa (ogun) awọn ọmọ nyin: ọkunrin yio ma ni ipin obirin meji, şugbọn bi

يُوصِيكُمُ ٱللَّهُ فِىٓ أَوْلَٰدِكُمْ لِلذَّكَرِ مِثْلُ حَظِّ ٱلْأُنثَيَيْنِ فَإِن كُنَّ نِسَآءً فَوْقَ ٱثْنَتَيْنِ فَلَهُنَّ

nwọn ba jẹ obirin ti o ju meji lọ, njẹ nwọn o ni eji idata ninu ohun ti on (oku) fi silẹ; bi o ba si jẹ (ọmọbirin) ọkanṣoṣo ni, idaji ni tirẹ̀, ti o ba jẹ awọn obi rẹ̀ ni yio jogun rẹ̀, idafa ni yio jẹ ti ọkọkan ninu wọn ninu ohun ti o fi silẹ̀; bi ọmọ ba mbẹ nilẹ fun u, ṣugbọn bi ko ba si ọmọ (kọkan) fun u to jẹ awọn obi rẹ̀ ni yio jogun rẹ̀, njẹ iya rẹ̀ yio ni idata, ṣugbọn bi awọn arakunrin ati arabirin ba mbẹ fun u, iya rẹ̀ yio ni idafa lẹhin àsọ-silẹ̀ ti o sọ tabi gbese; awọn baba nyin ati awọn ọmọ nyin, ẹ ko mọ èwo ninu wọn ni o sunmọ nyin julọ ni ti anfani; ọranyan ni lati ọdọ Ọlọhun, dajudaju Ọlọhun jẹ Oluni-imọ, Ọlọgbọn.

ثُلُثَا مَا تَرَكَ ۖ وَإِن كَانَتْ وَٰحِدَةً فَلَهَا ٱلنِّصْفُ ۚ وَلِأَبَوَيْهِ لِكُلِّ وَٰحِدٍ مِّنْهُمَا ٱلسُّدُسُ مِمَّا تَرَكَ إِن كَانَ لَهُۥ وَلَدٌ ۚ فَإِن لَّمْ يَكُن لَّهُۥ وَلَدٌ وَوَرِثَهُۥٓ أَبَوَاهُ فَلِأُمِّهِ ٱلثُّلُثُ ۚ فَإِن كَانَ لَهُۥٓ إِخْوَةٌ فَلِأُمِّهِ ٱلسُّدُسُ ۚ مِنۢ بَعْدِ وَصِيَّةٍ يُوصِى بِهَآ أَوْ دَيْنٍ ۗ ءَابَآؤُكُمْ وَأَبْنَآؤُكُمْ لَا تَدْرُونَ أَيُّهُمْ أَقْرَبُ لَكُمْ نَفْعًا ۚ فَرِيضَةً مِّنَ ٱللَّهِ ۗ إِنَّ ٱللَّهَ كَانَ عَلِيمًا حَكِيمًا ﴿١١﴾

**12.** Ti nyin si ni idaji ohun ti awọn iyawo nyin fi silẹ̀ bi nwọn kò ba ni ọmọ; ṣugbọn bi nwọn ba ni ọmọ, nigbana idamẹrin ni ti nyin ninu ohun ti nwọn fi silẹ̀ lẹhin asọlẹ̀ ti nwọn ba sọ tabi gbese. Ti wọn si ni idamẹrin ohun ti ẹnyin ba fi silẹ̀ bi ẹ ko ba ni ọmọ, ṣugbọn bi ẹbani ọmọ nigbana idamẹ jọ ni ti wọn ninu ohun ti ẹnyin fi silẹ̀ lẹhin asọlẹ̀ tabi gbese. Bi ọkunrin kan tabi obirin kan ti a fẹ jogun rẹ̀ ba jẹ alaini obi ati ọmọ ti o si ni ọmọ-iya ọkunrin kan tabi, ọmọ-iya obirin kan, nigbana ti ọkọkan wọn ni idamẹfa; ṣugbọn bi nwọn ba pọ ju bẹ lọ; nwọn yio jijọ pin idamẹta

۞ وَلَكُمْ نِصْفُ مَا تَرَكَ أَزْوَٰجُكُمْ إِن لَّمْ يَكُن لَّهُنَّ وَلَدٌ ۚ فَإِن كَانَ لَهُنَّ وَلَدٌ فَلَكُمُ ٱلرُّبُعُ مِمَّا تَرَكْنَ ۚ مِنۢ بَعْدِ وَصِيَّةٍ يُوصِينَ بِهَآ أَوْ دَيْنٍ ۚ وَلَهُنَّ ٱلرُّبُعُ مِمَّا تَرَكْتُمْ إِن لَّمْ يَكُن لَّكُمْ وَلَدٌ ۚ فَإِن كَانَ لَكُمْ وَلَدٌ فَلَهُنَّ ٱلثُّمُنُ مِمَّا تَرَكْتُم ۚ مِّنۢ بَعْدِ وَصِيَّةٍ تُوصُونَ بِهَآ أَوْ دَيْنٍ ۗ وَإِن كَانَ رَجُلٌ يُورَثُ كَلَٰلَةً أَوِ ٱمْرَأَةٌ وَلَهُۥٓ أَخٌ أَوْ أُخْتٌ فَلِكُلِّ وَٰحِدٍ مِّنْهُمَا ٱلسُّدُسُ ۚ فَإِن كَانُوٓا۟ أَكْثَرَ مِن ذَٰلِكَ فَهُمْ شُرَكَآءُ فِى ٱلثُّلُثِ ۚ مِنۢ بَعْدِ وَصِيَّةٍ يُوصَىٰ بِهَآ أَوْ دَيْنٍ غَيْرَ مُضَآرٍّ ۚ وَصِيَّةً مِّنَ ٱللَّهِ ۗ وَٱللَّهُ عَلِيمٌ حَلِيمٌ ﴿١٢﴾

lẹhin àsọlẹ ti o ba sọ tabi gbese ti ki iṣe ti ipalara[1] Ofin-ipingun ni eyi lati ọdọ Ọlọhun, Ọlọhun si jẹ Olumọ, Onifarada.

**13.** Eyi ni awọn ẹnu-ala Ọlọhun. Ẹnikẹni ti o ba tẹle ti Ọlọhun ati Ojiṣẹ Rẹ̀, on yio mu oluwarẹ wọ awọn ọgbaidẹra ti awọn odo nṣan nisalẹ rẹ̀ ti yio ma gbe inu rẹ̀ titi. Eyi si jẹ ere ti o tobi.

تِلْكَ حُدُودُ ٱللَّهِ ۚ وَمَن يُطِعِ ٱللَّهَ وَرَسُولَهُۥ يُدْخِلْهُ جَنَّٰتٍ تَجْرِى مِن تَحْتِهَا ٱلْأَنْهَٰرُ خَٰلِدِينَ فِيهَا ۚ وَذَٰلِكَ ٱلْفَوْزُ ٱلْعَظِيمُ ﴿١٣﴾

**14.** Ẹnikẹni ti o ba si kọ ti Ọlọhun ati Ojiṣẹ Rẹ̀ ti o si rekọja ẹnu-ala Rẹ̀, On yio mu u wọ ina, yio ma gbe inu rẹ̀ titi, iya abuku yio si ma bẹ fun u.

وَمَن يَعْصِ ٱللَّهَ وَرَسُولَهُۥ وَيَتَعَدَّ حُدُودَهُۥ يُدْخِلْهُ نَارًا خَٰلِدًا فِيهَا وَلَهُۥ عَذَابٌ مُّهِينٌ ﴿١٤﴾

**15.** Awọn ti nwọn ba si huwa ibajẹ ninu awọn obirin nyin, ẹ wa ẹlẹri mẹrin ninu nyin le wọn lori; bi nwọn ba jẹri, nigbana ki ẹ ti wọn mọle[2] titi ti iku yio fi pa wọn tabi ki Ọlọhun ṣi ọna silẹ fun wọn.

وَٱلَّٰتِى يَأْتِينَ ٱلْفَٰحِشَةَ مِن نِّسَآئِكُمْ فَٱسْتَشْهِدُوا۟ عَلَيْهِنَّ أَرْبَعَةً مِّنكُمْ ۖ فَإِن شَهِدُوا۟ فَأَمْسِكُوهُنَّ فِى ٱلْبُيُوتِ حَتَّىٰ يَتَوَفَّىٰهُنَّ ٱلْمَوْتُ أَوْ يَجْعَلَ ٱللَّهُ لَهُنَّ سَبِيلًا ﴿١٥﴾

---

[1] Ipalara ti a wi yi nipe, nipa pe ologbe kan ti ko ni ọmọ, o le lọ sọ asọtẹlẹ nipa ogun rẹ̀ depo ti kò ni ṣẹku nkọkan silẹ̀ fun awọn miran ti o ni ẹtọ si i gẹgẹbi ofin. A kò gbọdọ sọ asọtẹlẹ ti yio mu ki awọn ti o tọ si ogun ẹni nipa ofin ma le ri gba ninu rẹ̀, ohun ti itumọ 'ti kiṣe ti ipalara' (gaira mudọrin) jẹ niyẹn.

[2] Ayah yi ntọka si ofin ti Islam kọkọ muwa lori obinrin toba hu iwa ibajẹ (Agbere), ki baase ẹniti otini Ọkọ tabi kotii ni ọkọ. Ijiya rẹ ni ki a tii mọle titi iku yoo fide wa bạ wọn tabi ti Oluwa yio fimu ofin miran wa. Eyi ko tumọ si bi awọn kan se nlero wipe: ayah yi ni o paṣẹ ẹha fun awọn obinrin, koribẹẹ rara. Nitori wipe Oluwa mu ofin ọna miran wa, fun awọn obinrin ti o ba se iwa agbeere, eyi ni ofin ti a o baa ninu: Suratu: Nur ayah «I», bakanna, ni Sunat Anabi wa Muhammad (Salla Lahu alei wa Sallam) mu ijiya wa fun oni sina «Agbere» ti o ba jẹ ẹniti oni iyawo tabi obinrin ti o ni ọkọ.

**16.** Awọn meji ti o ba si huwa ibajẹ ninu nyin, ki ẹ jẹ awọn mejẽji niyà[1]. Bi nwọn ba si ronupiwada ti nwọn si nṣe daradara, ki ẹ mojukuro lara wọn. Dajudaju Ọlọhun jẹ Olugba-ironupiwada, Alanu.

وَٱلَّذَانِ يَأْتِيَـٰنِهَا مِنكُمْ فَـَٔاذُوهُمَا ۖ فَإِن تَابَا وَأَصْلَحَا فَأَعْرِضُوا۟ عَنْهُمَآ ۗ إِنَّ ٱللَّهَ كَانَ تَوَّابًا رَّحِيمًا ﴿١٦﴾

**17.** Igba ironupiwada ti Ọlọhun ma gba on ni ti awọn ti nwọn fi alaimọ ṣiṣẹ buru, lẹhinna ti nwọn ronupiwada laipẹ. Awọn wọnyi ni awọn ti Ọlọhun yio gba ironupiwada wọn. Ọlọhun si jẹ Olumọ̀, Ọlọgbọn.

إِنَّمَا ٱلتَّوْبَةُ عَلَى ٱللَّهِ لِلَّذِينَ يَعْمَلُونَ ٱلسُّوٓءَ بِجَهَـٰلَةٍ ثُمَّ يَتُوبُونَ مِن قَرِيبٍ فَأُو۟لَـٰٓئِكَ يَتُوبُ ٱللَّهُ عَلَيْهِمْ ۗ وَكَانَ ٱللَّهُ عَلِيمًا حَكِيمًا ﴿١٧﴾

**18.** Ko si igba ironupiwada fun awọn ti nwọn ṣe aburu titi ti iku fi de ba ọkọkan wọn ti o wa wipe: Dajudaju emi ronupiwada nisiyi, bẹni kò si si fun awọn ẹniti o ku sinu keferi ṣiṣe. Awọn wọnyi, Awa ti pese iyà oloró silẹ̀ fun wọn.

وَلَيْسَتِ ٱلتَّوْبَةُ لِلَّذِينَ يَعْمَلُونَ ٱلسَّيِّـَٔاتِ حَتَّىٰٓ إِذَا حَضَرَ أَحَدَهُمُ ٱلْمَوْتُ قَالَ إِنِّى تُبْتُ ٱلْـَٔـٰنَ وَلَا ٱلَّذِينَ يَمُوتُونَ وَهُمْ كُفَّارٌ ۚ أُو۟لَـٰٓئِكَ أَعْتَدْنَا لَهُمْ عَذَابًا أَلِيمًا ﴿١٨﴾

**19.** Ẹnyin onigbagbọ ododo, ko tọ fun nyin lati ṣupó obirin ni tulasi. Bẹni ẹ ko gbọdọ de wọn mọlẹ ki ẹ le gbọn apakan ohun ti ẹ fun wọn danu, ayafi bi nwọn ba huwa ibajẹ ti o han. Ki ẹ si ma ba wọn lo pẹlu daradara. Bi ẹ ba

يَـٰٓأَيُّهَا ٱلَّذِينَ ءَامَنُوا۟ لَا يَحِلُّ لَكُمْ أَن تَرِثُوا۟ ٱلنِّسَآءَ كَرْهًا ۖ وَلَا تَعْضُلُوهُنَّ لِتَذْهَبُوا۟ بِبَعْضِ مَآ ءَاتَيْتُمُوهُنَّ إِلَّآ أَن يَأْتِينَ بِفَـٰحِشَةٍ مُّبَيِّنَةٍ ۚ وَعَاشِرُوهُنَّ بِٱلْمَعْرُوفِ ۚ فَإِن كَرِهْتُمُوهُنَّ فَعَسَىٰٓ أَن تَكْرَهُوا۟ شَيْـًٔا وَيَجْعَلَ ٱللَّهُ فِيهِ

[1] Ẹṣẹ ti a sọ nipa rẹ nihin ọkanna ni pẹlu ti inu ãyah ti o ṣiwaju. Ẹṣẹ na ni «Faiṣat» tabi iwa aitọ. Faiṣat yi, a ma nsaba tumọ rẹ fun iwa àgbère, ṣugbọn nihin ko tumọ si àgbère bikoṣe iwakiwa miran ti ko boju mu. Ijiya ti o wa fun àgbère wa ninu sura XXIV. ãya 2. Ṣugbọn ijiyayi jẹ eyiti Ọlọhun pawa lasẹ ni akọkọ bẹrẹ Islam. Ṣugbọn awọn oni tafsiri tumọ iya diẹ tinu ãya yi si fifi ẹnu ba enia wi.

korira wọn, o le jẹ pe ẹ kọ ohun kan ti Ọlọhun si ti ṣe ọpọlọpọ rere sinu rẹ̀.

خَيْرًا كَثِيرًا ﴿١٩﴾

**20.** Bi ẹnyin ba si fẹ fi iyawo kan parọ si aye iyawo kan ti ẹ si ti fun ọkan ninu wọn ni ọpọlọpọ ộrộ; ki ẹ maṣe gba nkọkan (pada) ninu rẹ̀. Ẹ o ha gba a niti adapa irọ (ibanu jẹ) ati niti ẹṣẹ ti o han gbangba?

وَإِنْ أَرَدتُّمُ ٱسْتِبْدَالَ زَوْجٍ مَّكَانَ زَوْجٍ وَءَاتَيْتُمْ إِحْدَىٰهُنَّ قِنطَارًا فَلَا تَأْخُذُوا۟ مِنْهُ شَيْـًٔا ۚ أَتَأْخُذُونَهُۥ بُهْتَـٰنًا وَإِثْمًا مُّبِينًا ﴿٢٠﴾

**21.** Bawo ni ẹ ṣe le gba a pada nigbati o jẹ pe ẹ ti nwọle tọ ara nyin ti wọn si ti gba majẹmu ti o nipọn lọwọ nyin.

وَكَيْفَ تَأْخُذُونَهُۥ وَقَدْ أَفْضَىٰ بَعْضُكُمْ إِلَىٰ بَعْضٍ وَأَخَذْنَ مِنكُم مِّيثَـٰقًا غَلِيظًا ﴿٢١﴾

**22.** Ki ẹnyin ma si ṣe fẹ ẹniti awọn baba nyin ti fẹ ninu awọn obirin ayafi eyi ti o ti ṣe sẹhin. Dajudaju o jẹ iwa ibajẹ ati ohun ikorira o si jẹ ọna buburu.

وَلَا تَنكِحُوا۟ مَا نَكَحَ ءَابَآؤُكُم مِّنَ ٱلنِّسَآءِ إِلَّا مَا قَدْ سَلَفَ ۚ إِنَّهُۥ كَانَ فَـٰحِشَةً وَمَقْتًا وَسَآءَ سَبِيلًا ﴿٢٢﴾

**23.** A ṣe ni ẽwọ fun nyin (lati fẹ) awọn iya nyin ati awọn ọmọbirin nyin ati awọn arabirin nyin ati awọn arabirin baba nyin ati awọn arabirin iya nyin ati awọn ọmọbirin arakunrin (nyin) ati awọn ọmọbirin arabirin (nyin) ati awọn iya nyin ti o fun nyin ni ọmu ati awọn arabirin nyin ti ẹ jọ mu ọmu pộ ati awọn iya iyawo nyin ati awọn ọmọbirin iyawo nyin ti o gbe wa tọ lọdọ nyin eyiti ẹ ti wọle tọ (iya rẹ̀); bi ẹ ko ba ti wọle tọ wọn kosi ẹṣẹ fun nyin; ati awọn iyawo awọn ọmọkunrin nyin eyiti ẹ bi; atipe (ẹ ko gbọdọ) pa ọmọiya meji pọ (fẹ

حُرِّمَتْ عَلَيْكُمْ أُمَّهَـٰتُكُمْ وَبَنَاتُكُمْ وَأَخَوَٰتُكُمْ وَعَمَّـٰتُكُمْ وَخَـٰلَـٰتُكُمْ وَبَنَاتُ ٱلْأَخِ وَبَنَاتُ ٱلْأُخْتِ وَأُمَّهَـٰتُكُمُ ٱلَّـٰتِىٓ أَرْضَعْنَكُمْ وَأَخَوَٰتُكُم مِّنَ ٱلرَّضَـٰعَةِ وَأُمَّهَـٰتُ نِسَآئِكُمْ وَرَبَـٰٓئِبُكُمُ ٱلَّـٰتِى فِى حُجُورِكُم مِّن نِّسَآئِكُمُ ٱلَّـٰتِى دَخَلْتُم بِهِنَّ فَإِن لَّمْ تَكُونُوا۟ دَخَلْتُم بِهِنَّ فَلَا جُنَاحَ عَلَيْكُمْ وَحَلَـٰٓئِلُ أَبْنَآئِكُمُ ٱلَّذِينَ مِنْ أَصْلَـٰبِكُمْ وَأَن تَجْمَعُوا۟ بَيْنَ ٱلْأُخْتَيْنِ إِلَّا مَا قَدْ سَلَفَ ۗ إِنَّ ٱللَّهَ كَانَ غَفُورًا رَّحِيمًا ﴿٢٣﴾

lẹkanna) ayafi ohun ti o ti rekọja, dajudaju Ọlọhun jẹ Alaforiji, Alanu.

**24.** Ati (pe a ṣe ni ẽwọ̀ fun nyin) awọn abilekọ ninu awọn obirin ayafi ohun ti ọwọ ọtun nyin kapa, ofin Ọlọhun ni eyi lori nyin a ṣe ni ẹtọ fun nyin ohun ti mbẹ lẹhin iwọnyi, ẹ wa wọn pẹlu dukia nyin, ẹ fẹ wọn ni iyawo laiṣe àgbere (pẹlu wọn). Nipa anfani ti ẹnyin nwo lati ọdọ wọn ẹ fun wọn ni owo-ifẹ wọn ni ọranyan, kosi ẹṣẹ fun nyin nipa ohun ti ẹ jọ yọnu si lẹhin ọranyan dajudaju Ọlọhun jẹ Olumọ, Ọlọgbọn.

۞ وَٱلْمُحْصَنَٰتُ مِنَ ٱلنِّسَآءِ إِلَّا مَا مَلَكَتْ
أَيْمَٰنُكُمْ ۖ كِتَٰبَ ٱللَّهِ عَلَيْكُمْ ۚ وَأُحِلَّ لَكُم
مَّا وَرَآءَ ذَٰلِكُمْ أَن تَبْتَغُوا۟ بِأَمْوَٰلِكُم مُّحْصِنِينَ
غَيْرَ مُسَٰفِحِينَ ۚ فَمَا ٱسْتَمْتَعْتُم بِهِۦ مِنْهُنَّ
فَـَٔاتُوهُنَّ أُجُورَهُنَّ فَرِيضَةً ۚ وَلَا جُنَاحَ
عَلَيْكُمْ فِيمَا تَرَٰضَيْتُم بِهِۦ مِنۢ بَعْدِ ٱلْفَرِيضَةِ ۚ
إِنَّ ٱللَّهَ كَانَ عَلِيمًا حَكِيمًا ﴿٢٤﴾

**25.** Ẹnikẹni ti ko ba ni agbara owó lati fẹ ọmọluwabi onigbagbọ-ododo adelebọ nigbana ẹ fẹ ninu awọn eyiti ọwọ-ọtun nyin kapa ninu awọn ẹrubirin ti nyin (ti nwọn jẹ) onigbagbọ-ododo, Ọlọhun mọ julọ nipa igbagbọ nyin, apakan nyin wa lati inu apakeji; ẹ fẹ wọn pẹlu aṣẹ awọn ẹniti o ni wọn ki ẹ si fun wọn ni owó-ifẹ wọn pẹlu daradara, ẹ fẹ wọn ni iyawo lai ba wọn ṣe àgbere ati lai jẹ mimu (wọn) ni ọrẹ ikọkọ ti àgbere, lẹhin ti ẹ ba ti fi wọn ṣe aya; ti wọn ba wa huwa agbere idaji iya ọmọluwabi ni mbẹ fun wọn (ẹrubirin); eyi yi wà fun ẹni ti on paya àgbere ninu yin; atipe ti ẹ ba ṣe suru o dara fun nyin, Ọlọhun ni Alaforiji, Alanu.

وَمَن لَّمْ يَسْتَطِعْ مِنكُمْ طَوْلًا أَن يَنكِحَ
ٱلْمُحْصَنَٰتِ ٱلْمُؤْمِنَٰتِ فَمِن مَّا مَلَكَتْ
أَيْمَٰنُكُم مِّن فَتَيَٰتِكُمُ ٱلْمُؤْمِنَٰتِ ۚ وَٱللَّهُ أَعْلَمُ
بِإِيمَٰنِكُم ۚ بَعْضُكُم مِّنۢ بَعْضٍ ۚ فَٱنكِحُوهُنَّ
بِإِذْنِ أَهْلِهِنَّ وَءَاتُوهُنَّ أُجُورَهُنَّ
بِٱلْمَعْرُوفِ مُحْصَنَٰتٍ غَيْرَ مُسَٰفِحَٰتٍ وَلَا
مُتَّخِذَٰتِ أَخْدَانٍ ۚ فَإِذَآ أُحْصِنَّ فَإِنْ أَتَيْنَ
بِفَٰحِشَةٍ فَعَلَيْهِنَّ نِصْفُ مَا عَلَى ٱلْمُحْصَنَٰتِ
مِنَ ٱلْعَذَابِ ۚ ذَٰلِكَ لِمَنْ خَشِىَ ٱلْعَنَتَ
مِنكُمْ ۚ وَأَن تَصْبِرُوا۟ خَيْرٌ لَّكُمْ ۗ وَٱللَّهُ غَفُورٌ
رَّحِيمٌ ﴿٢٥﴾

**26.** Ọlọhun fẹ lati ṣe alaye fun nyin, ati ki o fi nyin mọna awọn ẹniti o ti ṣiwaju nyin, ki o le gba ironupiwada nyin, Ọlọhun ni Olumọ, Ọlọgbọn.

يُرِيدُ ٱللَّهُ لِيُبَيِّنَ لَكُمْ وَيَهْدِيَكُمْ سُنَنَ ٱلَّذِينَ مِن قَبْلِكُمْ وَيَتُوبَ عَلَيْكُمْ ۗ وَٱللَّهُ عَلِيمٌ حَكِيمٌ ﴿٢٦﴾

**27.** Ọlọhun fẹ lati gba ironupiwada nyin, awọn ẹniti o tẹle ifẹkufẹ (inu wọn) si nfẹ lati gbun nyin lori kuro ni igbunri ti o tobi.

وَٱللَّهُ يُرِيدُ أَن يَتُوبَ عَلَيْكُمْ وَيُرِيدُ ٱلَّذِينَ يَتَّبِعُونَ ٱلشَّهَوَٰتِ أَن تَمِيلُوا۟ مَيْلًا عَظِيمًا ﴿٢٧﴾

**28.** Ọlọhun fẹ lati ṣe irọrun fun nyin, a si ṣe ẹda enia ni ọlẹ.

يُرِيدُ ٱللَّهُ أَن يُخَفِّفَ عَنكُمْ ۚ وَخُلِقَ ٱلْإِنسَـٰنُ ضَعِيفًا ﴿٢٨﴾

**29.** Mo pe ẹnyin ti ẹ gbagbọ; ẹ maṣe jẹ ohun-ini nyin larin ara nyin pẹlu èrũ afi ki o jẹ owò-ṣiṣe pẹlu iyọnu nyin, ẹ ko si gbọdọ pa ara nyin; dajudaju Ọlọhun jẹ Alanu si nyin.

يَـٰٓأَيُّهَا ٱلَّذِينَ ءَامَنُوا۟ لَا تَأْكُلُوٓا۟ أَمْوَٰلَكُم بَيْنَكُم بِٱلْبَـٰطِلِ إِلَّآ أَن تَكُونَ تِجَـٰرَةً عَن تَرَاضٍ مِّنكُمْ ۚ وَلَا تَقْتُلُوٓا۟ أَنفُسَكُمْ ۚ إِنَّ ٱللَّهَ كَانَ بِكُمْ رَحِيمًا ﴿٢٩﴾

**30.** Ẹnikẹni ti o ba ṣe eleyi niṣẹ ni ti ikọja-ẹnu-àlà ati abosi, Awa yio mu u wọ ina; irọrun ni eyi si jẹ fun Ọlọhun.

وَمَن يَفْعَلْ ذَٰلِكَ عُدْوَٰنًا وَظُلْمًا فَسَوْفَ نُصْلِيهِ نَارًا ۚ وَكَانَ ذَٰلِكَ عَلَى ٱللَّهِ يَسِيرًا ﴿٣٠﴾

**31.** Bi ẹnyin ba jinna si awọn ẹṣẹ nlanla ti a kọ fun nyin, Awa yio pa awọn iwa ibi nyin mọ́ kuro fun nyin Awa yio si mu nyin wọ aye apọnle.

إِن تَجْتَنِبُوا۟ كَبَآئِرَ مَا تُنْهَوْنَ عَنْهُ نُكَفِّرْ عَنكُمْ سَيِّـَٔاتِكُمْ وَنُدْخِلْكُم مُّدْخَلًا كَرِيمًا ﴿٣١﴾

**32.** Ẹ maṣe ronu ohun ti Ọlọhun fi da apakan nyin lọla ju apakeji lọ; ipin mbẹ fun awọn ọkunrin nipa ohun ti nwọn ṣe, ipin si mbẹ fun awọn obirin nipa ohun ti nwọn ṣe.

وَلَا تَتَمَنَّوْا۟ مَا فَضَّلَ ٱللَّهُ بِهِۦ بَعْضَكُمْ عَلَىٰ بَعْضٍ ۚ لِّلرِّجَالِ نَصِيبٌ مِّمَّا ٱكْتَسَبُوا۟ ۖ وَلِلنِّسَآءِ نَصِيبٌ مِّمَّا ٱكْتَسَبْنَ ۚ وَسْـَٔلُوا۟ ٱللَّهَ

Ki ẹ si tọrọ lọdọ Ọlọhun ninu ojure Rẹ̀, dajudaju Ọlọhun jẹ Olumọ nipa ohun gbogbo.

مِن فَضۡلِهِۦٓۚ إِنَّ ٱللَّهَ كَانَ بِكُلِّ شَيۡءٍ عَلِيمٗا ٣٢

**33.** Olukuluku ni a ṣe ẹbi (arole) fun nipa ohun ti awọn obi ati awọn ibatan fi silẹ̀ ati nipa awọn ẹniti ẹ ti ta koko ibura nyin fun nitorina ẹ fun wọn ni ipin wọn, dajudaju Ọlọhun jẹ Ẹlẹri ohun gbogbo.

وَلِكُلّٖ جَعَلۡنَا مَوَٰلِيَ مِمَّا تَرَكَ ٱلۡوَٰلِدَانِ وَٱلۡأَقۡرَبُونَۚ وَٱلَّذِينَ عَقَدَتۡ أَيۡمَٰنُكُمۡ فَـَٔاتُوهُمۡ نَصِيبَهُمۡۚ إِنَّ ٱللَّهَ كَانَ عَلَىٰ كُلِّ شَيۡءٖ شَهِيدًا ٣٣

**34.** Awọn ọkunrin ni opo-muléró fun awọn obirin nitoripe Ọlọhun ṣe ajulọ fun apakan wọnju apakan lọ ati nitori ohun ti nwọn nna ninu dukia wọn; nitorina awọn oniwa rere obirin ni onitẹriba, oluṣọ aṣiri bi Ọlọhun ti ṣọ ọ; ati awọn ti ẹ nbẹru ṣiṣe orikunkun wọn, ẹ ṣe kilọkilọ fun wọn, ẹ takete si ibusun wọn, ki ẹ si lu wọn; ṣugbọn bi nwọn ba tẹriba fun nyin njẹ ẹ ko gbọdọ wa ọna (ija) pẹlu wọn, dajudaju Ọlọhun jẹ Ọba-giga, Olutobi.

ٱلرِّجَالُ قَوَّٰمُونَ عَلَى ٱلنِّسَآءِ بِمَا فَضَّلَ ٱللَّهُ بَعۡضَهُمۡ عَلَىٰ بَعۡضٖ وَبِمَآ أَنفَقُواْ مِنۡ أَمۡوَٰلِهِمۡۚ فَٱلصَّٰلِحَٰتُ قَٰنِتَٰتٌ حَٰفِظَٰتٞ لِّلۡغَيۡبِ بِمَا حَفِظَ ٱللَّهُۚ وَٱلَّٰتِي تَخَافُونَ نُشُوزَهُنَّ فَعِظُوهُنَّ وَٱهۡجُرُوهُنَّ فِي ٱلۡمَضَاجِعِ وَٱضۡرِبُوهُنَّۖ فَإِنۡ أَطَعۡنَكُمۡ فَلَا تَبۡغُواْ عَلَيۡهِنَّ سَبِيلًاۗ إِنَّ ٱللَّهَ كَانَ عَلِيّٗا كَبِيرٗا ٣٤

**35.** Bi ẹ ba si fura airẹpọ larin awọn mejẽji, ẹ yan ọlọgbọn kan ninu awọn enia ọkọ ati ọlọgbọn kan ninu awọn enia aya, bi awọn mejẽji ba fẹ atunṣe Ọlọhun yio ṣe awọn mejẽji ni kongẹ larin wọn, dajudaju Ọlọhun jẹ Olumọ, Alakiyesi.

وَإِنۡ خِفۡتُمۡ شِقَاقَ بَيۡنِهِمَا فَٱبۡعَثُواْ حَكَمٗا مِّنۡ أَهۡلِهِۦ وَحَكَمٗا مِّنۡ أَهۡلِهَآ إِن يُرِيدَآ إِصۡلَٰحٗا يُوَفِّقِ ٱللَّهُ بَيۡنَهُمَآۗ إِنَّ ٱللَّهَ كَانَ عَلِيمًا خَبِيرٗا ٣٥

**36.** Ki ẹ si ma sin Ọlọhun, ki ẹ si ma da nkankan pọ mọ Ọ, ki ẹ si

۞ وَٱعۡبُدُواْ ٱللَّهَ وَلَا تُشۡرِكُواْ بِهِۦ شَيۡـٔٗاۖ

mã şe rere si awọn obi nyin mejẽji ati awọn ibatan ti o sunmọ nyin ati awọn ọmọ-orukan ati awọn alaini ati awọn aladugbo ti o sunmọ nyin ati awọn aladugbo ti o jinna ati awọn ọrẹ alabarin ati ọmọ oju ọna ati awọn ti ọwọ ọtun nyin ni (ni ikapa), dajudaju Ọlọhun ko fẹ awọn onigberaga ati afannu.

وَبِالْوَالِدَيْنِ إِحْسَانًا وَبِذِي الْقُرْبَىٰ وَالْيَتَامَىٰ وَالْمَسَاكِينِ وَالْجَارِ ذِي الْقُرْبَىٰ وَالْجَارِ الْجُنُبِ وَالصَّاحِبِ بِالْجَنْبِ وَابْنِ السَّبِيلِ وَمَا مَلَكَتْ أَيْمَانُكُمْ ۗ إِنَّ اللَّهَ لَا يُحِبُّ مَن كَانَ مُخْتَالًا فَخُورًا ﴿٣٦﴾

**37.** Awọn ẹniti nşe ahun ti nwọn si nkọ awọn enia ni ahun-şişe nwọn si ngbe ohun ti Ọlọhun fi ta wọn lọrẹ ninu ọla Rẹ̀ pamọ apese iya alabuku silẹ fun awọn alaigbagbọ.

الَّذِينَ يَبْخَلُونَ وَيَأْمُرُونَ النَّاسَ بِالْبُخْلِ وَيَكْتُمُونَ مَا آتَاهُمُ اللَّهُ مِن فَضْلِهِ ۗ وَأَعْتَدْنَا لِلْكَافِرِينَ عَذَابًا مُّهِينًا ﴿٣٧﴾

**38.** Ati awọn ẹniti nna ohun-ini wọn niti karini, ti nwọn ko si gba Ọlọhun gbọ ati ọjọ ikẹhin, ẹnikẹni ti eşu ba jẹ ọrẹ fun ọrẹ buburu ni.

وَالَّذِينَ يُنفِقُونَ أَمْوَالَهُمْ رِئَاءَ النَّاسِ وَلَا يُؤْمِنُونَ بِاللَّهِ وَلَا بِالْيَوْمِ الْآخِرِ ۗ وَمَن يَكُنِ الشَّيْطَانُ لَهُ قَرِينًا فَسَاءَ قَرِينًا ﴿٣٨﴾

**39.** Kini (ipalara ti) yio şe fun wọn bi nwọn ba gba Ọlọhun gbọ ati ọjọ ikẹhin ti nwọn si nna ninu ohun ti Ọlọhun pa lese fun wọn? Ọlọhun jẹ Olumọ, nipa wọn.

وَمَاذَا عَلَيْهِمْ لَوْ آمَنُوا بِاللَّهِ وَالْيَوْمِ الْآخِرِ وَأَنفَقُوا مِمَّا رَزَقَهُمُ اللَّهُ ۚ وَكَانَ اللَّهُ بِهِمْ عَلِيمًا ﴿٣٩﴾

**40.** Dajudaju Ọlọhun ko ni bo ẹnikan si bi idiwọn ọmọ-inagun, bi o (şe pe ohun ti enia şe) ba jẹ rere yio di adipele rẹ yio si fun (n) ni ẹsan ti o tobi lati ọdọ ara Rẹ̀.

إِنَّ اللَّهَ لَا يَظْلِمُ مِثْقَالَ ذَرَّةٍ ۖ وَإِن تَكُ حَسَنَةً يُضَاعِفْهَا وَيُؤْتِ مِن لَّدُنْهُ أَجْرًا عَظِيمًا ﴿٤٠﴾

**41.** Kini ọrọ wọn yio ti jẹ nigbati a ba mu ẹlẹri jade ninu ijọ kọ̃kan ti Awa si mu iwọ jade ni ẹlẹri lori awọn wọnyi.

فَكَيْفَ إِذَا جِئْنَا مِن كُلِّ أُمَّةٍ بِشَهِيدٍ وَجِئْنَا بِكَ عَلَىٰ هَٰؤُلَاءِ شَهِيدًا ﴿٤١﴾

**42.** Ni ọjọ na, awọn ti nwọn ṣe aigbagbọ ti nwọn ko si gba ohun ti ojiṣẹ na wi fun wọn, nwọn yio fẹ pe ki awọn ba ilẹ dọgba, nwọn ko le fi ọrọ kan pamọ fun Ọlọhun.

يَوۡمَئِذٖ يَوَدُّ ٱلَّذِينَ كَفَرُواْ وَعَصَوُاْ ٱلرَّسُولَ لَوۡ تُسَوَّىٰ بِهِمُ ٱلۡأَرۡضُ وَلَا يَكۡتُمُونَ ٱللَّهَ حَدِيثٗا ٤٢

**43.** A pe ẹnyin onigbagbọ ododo; ẹ maṣe sunmọ ibi irun-kiki nigbati ẹ ba hunrirà (bi ọmuti) titi ẹnyin o fi mọ ohun ti ẹ nse ati pe ẹ ko gbọdọ fi ẹgbin kirun ayafi ẹniti o wa lori irin ajo titi ẹ o fi wẹ. Bi ẹ ba mbẹ ninu amodi tabi lori irin-ajo tabi ọkan ninu nyin de lati ibi igbọnsẹ tabi ẹ sunmọ obirin ti ẹ ko si ri omi, ẹ ṣe taymamu ninu iyẹpẹ ti o mọ nipa fifi (ọwọ) pa oju nyin ati awọn ọwọ nyin, dajudaju Ọlọhun jẹ Alamojukuro, Alaforiji.

يَٰٓأَيُّهَا ٱلَّذِينَ ءَامَنُواْ لَا تَقۡرَبُواْ ٱلصَّلَوٰةَ وَأَنتُمۡ سُكَٰرَىٰ حَتَّىٰ تَعۡلَمُواْ مَا تَقُولُونَ وَلَا جُنُبًا إِلَّا عَابِرِي سَبِيلٍ حَتَّىٰ تَغۡتَسِلُواْۚ وَإِن كُنتُم مَّرۡضَىٰٓ أَوۡ عَلَىٰ سَفَرٍ أَوۡ جَآءَ أَحَدٞ مِّنكُم مِّنَ ٱلۡغَآئِطِ أَوۡ لَٰمَسۡتُمُ ٱلنِّسَآءَ فَلَمۡ تَجِدُواْ مَآءٗ فَتَيَمَّمُواْ صَعِيدٗا طَيِّبٗا فَٱمۡسَحُواْ بِوُجُوهِكُمۡ وَأَيۡدِيكُمۡۗ إِنَّ ٱللَّهَ كَانَ عَفُوًّا غَفُورًا ٤٣

**44.** Irẹ ko woye nipa awọn ẹniti a fun ni ipin kan ninu tira ti nwọn fi nra iṣina, ti nwọn si nfẹ ki ẹnyin na ṣina.

أَلَمۡ تَرَ إِلَى ٱلَّذِينَ أُوتُواْ نَصِيبٗا مِّنَ ٱلۡكِتَٰبِ يَشۡتَرُونَ ٱلضَّلَٰلَةَ وَيُرِيدُونَ أَن تَضِلُّواْ ٱلسَّبِيلَ ٤٤

**45.** Ṣugbọn Ọlọhun lo mọ julọ nipa awọn ọta nyin, Ọlọhun to ni ọrẹ, Ọlọhun si to ni Oluranlọwọ.

وَٱللَّهُ أَعۡلَمُ بِأَعۡدَآئِكُمۡۚ وَكَفَىٰ بِٱللَّهِ وَلِيّٗا وَكَفَىٰ بِٱللَّهِ نَصِيرٗا ٤٥

**46.** Mbẹ ninu awọn Yahudi ti nwọn nyi awọn ọrọ pada kuro ni aye wọn, nwọn si nsọ pe: Awa gbọ, awa ko gba, ati: Gbọ, bi alaigbọ, ati ọdẹ̀, niti yiyi ahọn wọn ati isọkusọ si ẹ̀sin; bi o ba ṣe pe nwọn sọ pe: Awa gbọ a si gbà, ati: Gbọ, ki o si woye wa, iba dara ju fun wọn, iba si tọna, ṣugbọn Ọlọhun ti

مِّنَ ٱلَّذِينَ هَادُواْ يُحَرِّفُونَ ٱلۡكَلِمَ عَن مَّوَاضِعِهِۦ وَيَقُولُونَ سَمِعۡنَا وَعَصَيۡنَا وَٱسۡمَعۡ غَيۡرَ مُسۡمَعٖ وَرَٰعِنَا لَيَّۢا بِأَلۡسِنَتِهِمۡ وَطَعۡنٗا فِي ٱلدِّينِۚ وَلَوۡ أَنَّهُمۡ قَالُواْ سَمِعۡنَا وَأَطَعۡنَا وَٱسۡمَعۡ وَٱنظُرۡنَا لَكَانَ خَيۡرٗا لَّهُمۡ وَأَقۡوَمَ وَلَٰكِن لَّعَنَهُمُ ٱللَّهُ بِكُفۡرِهِمۡ فَلَا يُؤۡمِنُونَ إِلَّا قَلِيلٗا ٤٦

gegûn fun wọn nitori aigbagbọ wọn nitorina nwọn ko ni gbagbọ ayafi diẹ ninu wọn.

**47.** A pe ẹnyin ti a fun ni tira; ẹ gba ohun ti a sọkalẹ gbọ, ti o jẹká mọ ododo ninu eyi ti mbẹ lọdọ nyin, ṣiwaju ki a to fọ awọn oju kan lẹhinna Awa yio da wọn pada si ẹhin wọn tabi ki Awa fi wọn gegûn gẹgẹbi Awa ti fi awọn ijọ Asibi gegun, bẹni aṣẹ Ọlọhun nilati ṣẹ.

يَٰٓأَيُّهَا ٱلَّذِينَ أُوتُوا۟ ٱلْكِتَٰبَ ءَامِنُوا۟ بِمَا نَزَّلْنَا مُصَدِّقًا لِّمَا مَعَكُم مِّن قَبْلِ أَن نَّطْمِسَ وُجُوهًا فَنَرُدَّهَا عَلَىٰٓ أَدْبَارِهَآ أَوْ نَلْعَنَهُمْ كَمَا لَعَنَّآ أَصْحَٰبَ ٱلسَّبْتِ ۚ وَكَانَ أَمْرُ ٱللَّهِ مَفْعُولًا ﴿٤٧﴾

**48.** Dajudaju Ọlọhun ki yio foriji ẹniti o ba da nkan pọ mọ Ọ, ṣugbọn yio ṣaforiji ẹṣẹ miran yatọ si eyi fun ẹnikẹni ti O ba fẹ, ẹnikẹni ti o ba da nkan pọ mọ Ọlọhun, dajudaju eleyini da adapa irọ, ti o jẹ ẹṣẹ tio tobi.

إِنَّ ٱللَّهَ لَا يَغْفِرُ أَن يُشْرَكَ بِهِۦ وَيَغْفِرُ مَا دُونَ ذَٰلِكَ لِمَن يَشَآءُ ۚ وَمَن يُشْرِكْ بِٱللَّهِ فَقَدِ ٱفْتَرَىٰٓ إِثْمًا عَظِيمًا ﴿٤٨﴾

**49.** Irẹ ko ha woye awọn ẹniti nka ara wọn si mimọ́, bẹkọ, Ọlọhun ni nfọ ẹniti O ba fẹ̀ mọ bẹni a ko ni ṣe abosi tintin fun wọn.

أَلَمْ تَرَ إِلَى ٱلَّذِينَ يُزَكُّونَ أَنفُسَهُم ۚ بَلِ ٱللَّهُ يُزَكِّى مَن يَشَآءُ وَلَا يُظْلَمُونَ فَتِيلًا ﴿٤٩﴾

**50.** Woye bi nwọn ti ṣe nda adapa irọ mọ Ọlọhun, o to fun wọn ni ẹṣẹ ti o han gbangba.

ٱنظُرْ كَيْفَ يَفْتَرُونَ عَلَى ٱللَّهِ ٱلْكَذِبَ ۖ وَكَفَىٰ بِهِۦٓ إِثْمًا مُّبِينًا ﴿٥٠﴾

**51.** Irẹ ko ha woye awọn ẹniti a fun ni apakan ninu tira ti nwọn ni igbagbọ si eṣu ati oriṣa, nwọn si nsọ fun awọn alaigbagbọ pe awọn wọnyi ni nwọn mọna ju awọn onigbagbọ ododo lọ.

أَلَمْ تَرَ إِلَى ٱلَّذِينَ أُوتُوا۟ نَصِيبًا مِّنَ ٱلْكِتَٰبِ يُؤْمِنُونَ بِٱلْجِبْتِ وَٱلطَّٰغُوتِ وَيَقُولُونَ لِلَّذِينَ كَفَرُوا۟ هَٰٓؤُلَآءِ أَهْدَىٰ مِنَ ٱلَّذِينَ ءَامَنُوا۟ سَبِيلًا ﴿٥١﴾

**52.** Awọn wọnyi ni ẹniti Ọlọhun fi gegũn, bẹni ẹniti Ọlọhun ba fi gegũn, irẹ ko ni ri oluranlọwọ kan fun u.

أُوْلَٰٓئِكَ ٱلَّذِينَ لَعَنَهُمُ ٱللَّهُۖ وَمَن يَلۡعَنِ ٱللَّهُ فَلَن تَجِدَ لَهُۥ نَصِيرًا ٥٢

**53.** Abi ipin kan mbẹ fun wọn ninu ijọba na ni? Nigbana nwọn ko ni fun awọn enia ni diẹ kinkinni.

أَمۡ لَهُمۡ نَصِيبٞ مِّنَ ٱلۡمُلۡكِ فَإِذٗا لَّا يُؤۡتُونَ ٱلنَّاسَ نَقِيرًا ٥٣

**54.** Tabi nwọn nṣe ilara awọn enia lori ohun ti Ọlọhun fun wọn ninu ore Rẹ̀, dajudaju a ti fun awọn enia Ibrahima ni tira ati ọgbọn-ijinlẹ a si ti fun wọn ni ijọba ti o tobi.

أَمۡ يَحۡسُدُونَ ٱلنَّاسَ عَلَىٰ مَآ ءَاتَىٰهُمُ ٱللَّهُ مِن فَضۡلِهِۦۖ فَقَدۡ ءَاتَيۡنَآ ءَالَ إِبۡرَٰهِيمَ ٱلۡكِتَٰبَ وَٱلۡحِكۡمَةَ وَءَاتَيۡنَٰهُم مُّلۡكًا عَظِيمٗا ٥٤

**55.** Nitorina o mbẹ ninu wọn awọn ti oni igbagbọ si i, osi mbẹ ninu wọn awọn ti o ṣẹri kuro lọdọ rẹ̀, ṣugbọn ina Jahannama to ni ohun ti yio jo wọn.

فَمِنۡهُم مَّنۡ ءَامَنَ بِهِۦ وَمِنۡهُم مَّن صَدَّ عَنۡهُۚ وَكَفَىٰ بِجَهَنَّمَ سَعِيرًا ٥٥

**56.** Dajudaju awọn ẹniti nwọn ṣe aigbagbọ si awọn ãya wa, laipẹ ao fi wọn wọ ina. Nigbakigba ti awọ ara wọn ba njona A o parọ awọ ara miran fun wọn ki nwọn le tọ iya na wo, dajudaju Ọlọhun jẹ Alagbara, Ọlọgbọn.

إِنَّ ٱلَّذِينَ كَفَرُواْ بِـَٔايَٰتِنَا سَوۡفَ نُصۡلِيهِمۡ نَارٗا كُلَّمَا نَضِجَتۡ جُلُودُهُم بَدَّلۡنَٰهُمۡ جُلُودًا غَيۡرَهَا لِيَذُوقُواْ ٱلۡعَذَابَۗ إِنَّ ٱللَّهَ كَانَ عَزِيزًا حَكِيمٗا ٥٦

**57.** Ati awọn ẹniti nwọn gbagbọ ti nwọn si nṣiṣẹ rere A o mu wọn wọ inu ọgba-idẹra ti otẽré odò nṣan nisalẹ rẹ̀ ninu rẹ ni nwọn o ma gbe lailai, awọn ẹni keji (obirin) ti wọn mọ yio ma bẹ fun wọn nibẹ, a o si fi wọn wọ iboji ti o ṣiji daradara.

وَٱلَّذِينَ ءَامَنُواْ وَعَمِلُواْ ٱلصَّٰلِحَٰتِ سَنُدۡخِلُهُمۡ جَنَّٰتٖ تَجۡرِي مِن تَحۡتِهَا ٱلۡأَنۡهَٰرُ خَٰلِدِينَ فِيهَآ أَبَدٗاۖ لَّهُمۡ فِيهَآ أَزۡوَٰجٞ مُّطَهَّرَةٞۖ وَنُدۡخِلُهُمۡ ظِلّٗا ظَلِيلًا ٥٧

**58.** Dajudaju Ọlọhun pa a laṣẹ fun nyin pe ki ẹ da ohun ti a fun nyin tọju pada fun awọn ti o ni wọn, nigbati ẹ ba ndajọ larin awọn enia ẹ da a pẹlu ẹtọ; dajudaju Oluwa dara ni Oluṣe ikilọ dajudaju Oluwa jẹ Olugbọrọ; Oluriran.

إِنَّ ٱللَّهَ يَأۡمُرُكُمۡ أَن تُؤَدُّواْ ٱلۡأَمَٰنَٰتِ إِلَىٰٓ أَهۡلِهَا وَإِذَا حَكَمۡتُم بَيۡنَ ٱلنَّاسِ أَن تَحۡكُمُواْ بِٱلۡعَدۡلِۚ إِنَّ ٱللَّهَ نِعِمَّا يَعِظُكُم بِهِۦٓۗ إِنَّ ٱللَّهَ كَانَ سَمِيعَۢا بَصِيرٗا ٥٨

**59.** A pe ẹnyin onigbagbọ ododo; ẹ tẹle Ọlọhun ki ẹ si tẹle ti Ojiṣẹ na ati awọn alaṣẹ ninu nyin, bi ẹnu nyin ko ba ko lori nkankan larin ara nyin, ẹ wa a lọ si ọdọ Ọlọhun ati Ojiṣẹ na, bi o ba jẹ pe ẹnyin gba Ọlọhun gbọ ati ọjọ ikẹhin, eyi lo dara julọ ti o si sàn ni igbẹhin.

يَٰٓأَيُّهَا ٱلَّذِينَ ءَامَنُوٓاْ أَطِيعُواْ ٱللَّهَ وَأَطِيعُواْ ٱلرَّسُولَ وَأُوْلِي ٱلۡأَمۡرِ مِنكُمۡۖ فَإِن تَنَٰزَعۡتُمۡ فِي شَيۡءٖ فَرُدُّوهُ إِلَى ٱللَّهِ وَٱلرَّسُولِ إِن كُنتُمۡ تُؤۡمِنُونَ بِٱللَّهِ وَٱلۡيَوۡمِ ٱلۡأٓخِرِۚ ذَٰلِكَ خَيۡرٞ وَأَحۡسَنُ تَأۡوِيلًا ٥٩

**60.** Iwọ kò ha woye awọn ẹniti nfannu pe awọn ni nwọn ni igbagbọ si ohun ti a sọkalẹ fun ẹ, ati ohun ti a ti sọkalẹ siwaju rẹ, nwọn nfẹ lati wa idajọ lọ si ọdọ enia buburu; dajudaju a ti pa wọn laṣẹ pe ki nwọn ma ni igbagbọ si i. Bẹni eṣu ngbero lati ṣi wọn lọna ni iṣina ti o jinna.

أَلَمۡ تَرَ إِلَى ٱلَّذِينَ يَزۡعُمُونَ أَنَّهُمۡ ءَامَنُواْ بِمَآ أُنزِلَ إِلَيۡكَ وَمَآ أُنزِلَ مِن قَبۡلِكَ يُرِيدُونَ أَن يَتَحَاكَمُوٓاْ إِلَى ٱلطَّٰغُوتِ وَقَدۡ أُمِرُوٓاْ أَن يَكۡفُرُواْ بِهِۦۖ وَيُرِيدُ ٱلشَّيۡطَٰنُ أَن يُضِلَّهُمۡ ضَلَٰلَۢا بَعِيدٗا ٦٠

**61.** Nigbati a ba wi fun wọn pe ẹ wa sibi ohun ti Ọlọhun sọkalẹ ati si ọdọ Ojiṣẹ na, iwọ yio ri awọn alagabagebe ti nwọn o ma ṣẹri kuro lọdọ rẹ pẹlu irira.

وَإِذَا قِيلَ لَهُمۡ تَعَالَوۡاْ إِلَىٰ مَآ أَنزَلَ ٱللَّهُ وَإِلَى ٱلرَّسُولِ رَأَيۡتَ ٱلۡمُنَٰفِقِينَ يَصُدُّونَ عَنكَ صُدُودٗا ٦١

**62.** Ẽṣe ti o jẹ pe nigbati inira kan ba wa ba wọn, nitori ohun ti ọwọ wọn ti ti ṣiwaju, nigbana nwọn yio wa ba ọ, nwọn o ma fi Ọlọhun

فَكَيۡفَ إِذَآ أَصَٰبَتۡهُم مُّصِيبَةُۢ بِمَا قَدَّمَتۡ أَيۡدِيهِمۡ ثُمَّ جَآءُوكَ يَحۡلِفُونَ بِٱللَّهِ إِنۡ أَرَدۡنَآ إِلَّآ إِحۡسَٰنٗا وَتَوۡفِيقًا ٦٢

bura pe kòsi ohun ti a gba léro bikoşe daradara ati irẹpọ.

**63.** Awọn eleyini ni ẹniti Ọlọhun mọ ohun ti mbẹ ni ọkan wọn, nitorina şẹri kuro ni ọdọ wọn, ki o si şi wọn leti ki o si wi fun wọn ni ẹdẹ ọrọ ti yio wọ wọn lara.

أُولَٰئِكَ الَّذِينَ يَعْلَمُ اللَّهُ مَا فِي قُلُوبِهِمْ فَأَعْرِضْ عَنْهُمْ وَعِظْهُمْ وَقُل لَّهُمْ فِي أَنفُسِهِمْ قَوْلًا بَلِيغًا ٦٣

**64.** Kòsi ojişẹ kan ti a ran nişẹ bikoşe ki nwọn le tẹle e pẹlu aşẹ Ọlọhun Bi o ba jẹ pe nwọn wa si ọdọ rẹ nigbati nwọn şe abosi fun ori ara wọn ti nwọn si wa aforiji Ọlọhun, ti Ojişẹ na si tọrọ aforiji fun nwọn wọn ko ba ri pe Ọlọhun jẹ Olugba itọrọ aforiji, Alanu.

وَمَا أَرْسَلْنَا مِن رَّسُولٍ إِلَّا لِيُطَاعَ بِإِذْنِ اللَّهِ ۚ وَلَوْ أَنَّهُمْ إِذ ظَّلَمُوا أَنفُسَهُمْ جَاءُوكَ فَاسْتَغْفَرُوا اللَّهَ وَاسْتَغْفَرَ لَهُمُ الرَّسُولُ لَوَجَدُوا اللَّهَ تَوَّابًا رَّحِيمًا ٦٤

**65.** Şugbọn nwọn ko şe bẹ, mo fi Oluwa rẹ bura, nwọn ko ni gbagbọ titi nwọn o fi fi ọ şe onidajọ nipa ohun ti nwọn nşe ariyanjiyan si larin wọn, lẹhinna ti nwọn ko ri ohun ti ọkàn wọn kọ ninu ohun ti o da lẹjọ, nwọn yio gba tọwọ́-tẹsẹ̀.

فَلَا وَرَبِّكَ لَا يُؤْمِنُونَ حَتَّىٰ يُحَكِّمُوكَ فِيمَا شَجَرَ بَيْنَهُمْ ثُمَّ لَا يَجِدُوا فِي أَنفُسِهِمْ حَرَجًا مِّمَّا قَضَيْتَ وَيُسَلِّمُوا تَسْلِيمًا ٦٥

**66.** Bi o ba jẹ pe Awa pa a laşẹ fun wọn pe: Ẹ fi ẹmi nyin jinku tabi ki ẹ jade lọ kuro ninu ile nyin, nwọn iba ti şe e afi diẹ ninu wọn, bi o ba şe pe nwọn şe ohun ti a kilọ rẹ̀ fun wọn, iba dara julọ fun wọn, iba si tun mu wọn duro şinşin.

وَلَوْ أَنَّا كَتَبْنَا عَلَيْهِمْ أَنِ اقْتُلُوا أَنفُسَكُمْ أَوِ اخْرُجُوا مِن دِيَارِكُم مَّا فَعَلُوهُ إِلَّا قَلِيلٌ مِّنْهُمْ ۖ وَلَوْ أَنَّهُمْ فَعَلُوا مَا يُوعَظُونَ بِهِ لَكَانَ خَيْرًا لَّهُمْ وَأَشَدَّ تَثْبِيتًا ٦٦

**67.** Nigbana Awa iba fun wọn ni ẹsan ti o tobi lati ọdọ Wa.

وَإِذًا لَّآتَيْنَاهُم مِّن لَّدُنَّا أَجْرًا عَظِيمًا ٦٧

**68.** Dajudaju Awa iba tọ wọn si oju ọna ti o tọ.

وَلَهَدَيْنَاهُمْ صِرَاطًا مُّسْتَقِيمًا ٦٨

**69.** Ẹnikẹni ti o ba tẹle Ọlọhun ati Ojiṣẹ na, awọn wọnni mbẹ pẹlu awọn ẹniti Ọlọhun ṣe idẹra fun ninu awọn annabi ati awọn olododo ati awọn ẹlẹri otitọ ati awọn oniwa rere, awọn wọnyin ni o dara ju ni ẹgbẹ rere.

وَمَن يُطِعِ ٱللَّهَ وَٱلرَّسُولَ فَأُوْلَٰٓئِكَ مَعَ ٱلَّذِينَ أَنۡعَمَ ٱللَّهُ عَلَيۡهِم مِّنَ ٱلنَّبِيِّـۧنَ وَٱلصِّدِّيقِينَ وَٱلشُّهَدَآءِ وَٱلصَّٰلِحِينَۚ وَحَسُنَ أُوْلَٰٓئِكَ رَفِيقٗا ٦٩

**70.** Eyini ni ọla lati ọdọ Ọlọhun, Ọlọhun si to ni Olumọ.

ذَٰلِكَ ٱلۡفَضۡلُ مِنَ ٱللَّهِۚ وَكَفَىٰ بِٱللَّهِ عَلِيمٗا ٧٠

**71.** Ẹnyin onigbagbọ ododo, ẹ mu ohun iṣọra nyin dani, ẹ jade lọ ni ọtọtọ tabi ki ẹ jade lọ ni apapọ.

يَٰٓأَيُّهَا ٱلَّذِينَ ءَامَنُواْ خُذُواْ حِذۡرَكُمۡ فَٱنفِرُواْ ثُبَاتٍ أَوِ ٱنفِرُواْ جَمِيعٗا ٧١

**72.** Dajudaju o mbẹ ninu nyin, awọn ti nfa sẹhin. Bi buburu kan ba ba nyin a wipe: Ọlọhun ti ṣe ore fun mi nitoripe emi ko jẹ ẹniti o si wà nibẹ pẹlu wọn.

وَإِنَّ مِنكُمۡ لَمَن لَّيُبَطِّئَنَّ فَإِنۡ أَصَٰبَتۡكُم مُّصِيبَةٞ قَالَ قَدۡ أَنۡعَمَ ٱللَّهُ عَلَيَّ إِذۡ لَمۡ أَكُن مَّعَهُمۡ شَهِيدٗا ٧٢

**73.** Bi ọla kan lati ọdọ Ọlọhun ba kan nyin, iba sọ ọrọ biẹnipe ko si irẹpọ larin ẹnyin pẹlu rẹ̀: Yẽ! o maṣe lara mi, nba wa pẹlu wọn ni, ṣe emi iba jere ti o tobi.

وَلَئِنۡ أَصَٰبَكُمۡ فَضۡلٞ مِّنَ ٱللَّهِ لَيَقُولَنَّ كَأَن لَّمۡ تَكُنۢ بَيۡنَكُمۡ وَبَيۡنَهُۥ مَوَدَّةٞ يَٰلَيۡتَنِي كُنتُ مَعَهُمۡ فَأَفُوزَ فَوۡزًا عَظِيمٗا ٧٣

**74.** Nitorina ki awọn ẹniti o gbe aiye ta fi ra ọrun ja ni oju ọna ti Ọlọhun. Ẹnikẹni ti o ba si ja ni oju ọna ti Ọlọhun, yala a pa a ni tabi o ṣẹgun, laipẹ Awa yio fun u ni ẹsan ti o tobi.

۞ فَلۡيُقَٰتِلۡ فِي سَبِيلِ ٱللَّهِ ٱلَّذِينَ يَشۡرُونَ ٱلۡحَيَوٰةَ ٱلدُّنۡيَا بِٱلۡأٓخِرَةِۚ وَمَن يُقَٰتِلۡ فِي سَبِيلِ ٱللَّهِ فَيُقۡتَلۡ أَوۡ يَغۡلِبۡ فَسَوۡفَ نُؤۡتِيهِ أَجۡرًا عَظِيمٗا ٧٤

**75.** Ẽhaṣe nyin ti ẹnyin ki yio fi ja ni oju ọna ti Ọlọhun ati (fun) awọn alailagbara ninu awọn ọkunrin ati awọn obirin ati awọn ọmọde, awọn ti nwipe: Oluwa wa; mu wa jade

وَمَا لَكُمۡ لَا تُقَٰتِلُونَ فِي سَبِيلِ ٱللَّهِ وَٱلۡمُسۡتَضۡعَفِينَ مِنَ ٱلرِّجَالِ وَٱلنِّسَآءِ وَٱلۡوِلۡدَٰنِ ٱلَّذِينَ يَقُولُونَ رَبَّنَآ أَخۡرِجۡنَا مِنۡ هَٰذِهِ ٱلۡقَرۡيَةِ ٱلظَّالِمِ أَهۡلُهَا وَٱجۡعَل لَّنَا مِن لَّدُنكَ وَلِيّٗا وَٱجۡعَل لَّنَا مِن لَّدُنكَ نَصِيرًا ٧٥

ninu ilu yi ti awọn ara inu rẹ jẹ alabosi, ki o si fun wa ni oludabo bo kan lati ọdọ Rẹ, ki o si fun wa ni oluranlọwọ kan lati ọdọ Rẹ.

**76.** Awọn ti nwọn gbagbọ nja ni oju ọna ti Ọlọhun, awọn ti nwọn si ṣe aigbagbọ nja ni oju ọna ti eṣu. Nitorina ẹ ba awọn ọrẹ eṣu ja; dajudaju ete eṣu ma njẹ yẹpẹrẹ.

ٱلَّذِينَ ءَامَنُوا۟ يُقَٰتِلُونَ فِى سَبِيلِ ٱللَّهِ ۖ وَٱلَّذِينَ كَفَرُوا۟ يُقَٰتِلُونَ فِى سَبِيلِ ٱلطَّٰغُوتِ فَقَٰتِلُوٓا۟ أَوْلِيَآءَ ٱلشَّيْطَٰنِ ۖ إِنَّ كَيْدَ ٱلشَّيْطَٰنِ كَانَ ضَعِيفًا ﴿٧٦﴾

**77.** Iwọ ko ha woye awọn ẹniti a wi fun pe: Ẹ ka ọwọ nyin ró, ki ẹsi mã gbe irun duro, ki ẹ si ma yan saka. Ṣugbọn nigbati a ṣe ogunjija ni ọranyan le wọn lori, nigbana apakan ninu wọn nbẹru awọn enia gẹgẹbi ẹni ti nbẹru Ọlọhun tabi eyiti o le julọ ni ibẹru, nwọn a si wipe: Oluwa wa; ẽṣe ti o fi ṣe ogunjija ni ọranyan le wa lori? Ẽṣe ti Irẹ ko lọ wa lara di igba diẹ kan? wipe: Igbadun aiye na diẹ ni, (ọjọ) ikẹhin ni o dara julọ fun ẹniti nbẹru. A ki yio si bo nyin si ni kinkinni.

أَلَمْ تَرَ إِلَى ٱلَّذِينَ قِيلَ لَهُمْ كُفُّوٓا۟ أَيْدِيَكُمْ وَأَقِيمُوا۟ ٱلصَّلَوٰةَ وَءَاتُوا۟ ٱلزَّكَوٰةَ فَلَمَّا كُتِبَ عَلَيْهِمُ ٱلْقِتَالُ إِذَا فَرِيقٌ مِّنْهُمْ يَخْشَوْنَ ٱلنَّاسَ كَخَشْيَةِ ٱللَّهِ أَوْ أَشَدَّ خَشْيَةً ۚ وَقَالُوا۟ رَبَّنَا لِمَ كَتَبْتَ عَلَيْنَا ٱلْقِتَالَ لَوْلَآ أَخَّرْتَنَآ إِلَىٰٓ أَجَلٍ قَرِيبٍ ۗ قُلْ مَتَٰعُ ٱلدُّنْيَا قَلِيلٌ وَٱلْءَاخِرَةُ خَيْرٌ لِّمَنِ ٱتَّقَىٰ وَلَا تُظْلَمُونَ فَتِيلًا ﴿٧٧﴾

**78.** Ibikibi ti ẹ ba mbẹ ni iku le ba nyin, biotilẹjẹpe ẹ wa ninu sóró giga. Bi ore kan ba ba wọn, nwọn a wipe: Ọdọ Ọlọhun ni eyiti wa, ṣugbọn bi aburu kan ba ba wọn nwọn a wipe: Ọdọ rẹ ni eyiyi ti wa, wipe: Ọdọ Ọlọhun ni gbogbo rẹ ti wa. Ṣugbọn kini ha nṣe awọn enia yi, nwọn fẹrẹ ṣe alaigbọ-agbọye ọrọ kọkan.

أَيْنَمَا تَكُونُوا۟ يُدْرِككُّمُ ٱلْمَوْتُ وَلَوْ كُنتُمْ فِى بُرُوجٍ مُّشَيَّدَةٍ ۗ وَإِن تُصِبْهُمْ حَسَنَةٌ يَقُولُوا۟ هَٰذِهِۦ مِنْ عِندِ ٱللَّهِ ۖ وَإِن تُصِبْهُمْ سَيِّئَةٌ يَقُولُوا۟ هَٰذِهِۦ مِنْ عِندِكَ ۚ قُلْ كُلٌّ مِّنْ عِندِ ٱللَّهِ ۖ فَمَالِ هَٰٓؤُلَآءِ ٱلْقَوْمِ لَا يَكَادُونَ يَفْقَهُونَ حَدِيثًا ﴿٧٨﴾

**79.** Ohunkohun ti o ba ba ọ ni ire, lati ọdọ Ọlọhun ni, ohunkohun ti o ba si ba ọ ni buburu, lati ọdọ ara rẹ ni, Awa si ran ọ nişẹ si awọn enia ni ojişẹ. Ọlọhun si to ni ẹlẹri.

مَّآ أَصَابَكَ مِنْ حَسَنَةٍ فَمِنَ ٱللَّهِ ۖ وَمَآ أَصَابَكَ مِن سَيِّئَةٍ فَمِن نَّفْسِكَ ۚ وَأَرْسَلْنَٰكَ لِلنَّاسِ رَسُولًا ۚ وَكَفَىٰ بِٱللَّهِ شَهِيدًا ﴿٧٩﴾

**80.** Ẹnikẹni ti o ba tẹle ti Ojişẹ na, lotitọ o ti tẹle ti Ọlọhun ẹnikẹni ti o ba si pẹhinda, njẹ awa ko ran ọ pe ki o jẹ oluşọ le wọn lori.

مَّن يُطِعِ ٱلرَّسُولَ فَقَدْ أَطَاعَ ٱللَّهَ ۖ وَمَن تَوَلَّىٰ فَمَآ أَرْسَلْنَٰكَ عَلَيْهِمْ حَفِيظًا ﴿٨٠﴾

**81.** Nwọn nwipe: Itẹle (tirẹ). Şugbọn nigbati nwọn ba jade kuro lọdọ rẹ apakan ninu wọn a pete ni oru yatọ si eyiti o sọ. Ọlọhun si kọ (silẹ) ohun ti nwọn pa ni ete oru, nitorina şẹri lọdọ wọn, ki o si gbẹkẹle Ọlọhun, Ọlọhun si to ni Ọlugbẹkẹle.

وَيَقُولُونَ طَاعَةٌ فَإِذَا بَرَزُوا۟ مِنْ عِندِكَ بَيَّتَ طَآئِفَةٌ مِّنْهُمْ غَيْرَ ٱلَّذِى تَقُولُ ۖ وَٱللَّهُ يَكْتُبُ مَا يُبَيِّتُونَ ۖ فَأَعْرِضْ عَنْهُمْ وَتَوَكَّلْ عَلَى ٱللَّهِ ۚ وَكَفَىٰ بِٱللَّهِ وَكِيلًا ﴿٨١﴾

**82.** Nwọn kò ha ni ronu nipa Al-Kurani ni? Bi o ba jẹ pe lọdọ ẹniti o yatọ si Ọlọhun ni o ti wa ni, nwọn iba ri ọpọlọpọ iyapa-ọrọ ninu rẹ.

أَفَلَا يَتَدَبَّرُونَ ٱلْقُرْءَانَ ۚ وَلَوْ كَانَ مِنْ عِندِ غَيْرِ ٱللَّهِ لَوَجَدُوا۟ فِيهِ ٱخْتِلَٰفًا كَثِيرًا ﴿٨٢﴾

**83.** Nigbati ọrọ ifaiyabalẹ kan tabi ti ijaiya ba wa ba wọn, nwọn a tan a kalẹ̀. Ibaşepe nwọn lọ wadi ọrọ na lọdọ Ojişẹ (Ọlọhun) na ati lọdọ awọn alaşẹ ninu wọn ni, awọn ẹniti o le wadi rẹ̀ ninu wọn iba mọ. Bi ko ba si ti ojure Ọlọhun ti mbẹ lori nyin ati anu Rẹ, nipapa ẹnyin iba tẹle eşu ayafi diẹ (ninu nyin).

وَإِذَا جَآءَهُمْ أَمْرٌ مِّنَ ٱلْأَمْنِ أَوِ ٱلْخَوْفِ أَذَاعُوا۟ بِهِۦ ۖ وَلَوْ رَدُّوهُ إِلَى ٱلرَّسُولِ وَإِلَىٰٓ أُو۟لِى ٱلْأَمْرِ مِنْهُمْ لَعَلِمَهُ ٱلَّذِينَ يَسْتَنۢبِطُونَهُۥ مِنْهُمْ ۗ وَلَوْلَا فَضْلُ ٱللَّهِ عَلَيْكُمْ وَرَحْمَتُهُۥ لَٱتَّبَعْتُمُ ٱلشَّيْطَٰنَ إِلَّا قَلِيلًا ﴿٨٣﴾

**84.** Nitorina jagun ni oju ọna ti Ọlọhun a ko fi kọ ẹnikẹni lọrun

فَقَٰتِلْ فِى سَبِيلِ ٱللَّهِ لَا تُكَلَّفُ إِلَّا نَفْسَكَ ۚ وَحَرِّضِ

bikoşe irẹ, ki o si gba awọn onigbagbọ ododo niyanju boya Ọlọhun yio ka ọwọ ija awọn ẹniti o şe aigbagbọ kò, Ọlọhun ni o le koko ju ni ija, o si le koko ni ijẹ-ni-niya.

ٱلْمُؤْمِنِينَ عَسَى ٱللَّهُ أَن يَكُفَّ بَأْسَ ٱلَّذِينَ كَفَرُوا۟ وَٱللَّهُ أَشَدُّ بَأْسًا وَأَشَدُّ تَنكِيلًا ﴿٨٤﴾

**85.** Ẹnikẹni ti o ba mu (enia) şe işẹ ore kan on yio ni ipin ninu (ẹsan) rẹ̀; ẹnikẹni ti o ba si mu (enia) şe işẹ buburu on yio ni ipin ninu (buburu) rẹ̀, Ọlọhun jẹ Oluşọ lori ohun gbogbo.

مَّن يَشْفَعْ شَفَٰعَةً حَسَنَةً يَكُن لَّهُۥ نَصِيبٌ مِّنْهَا ۖ وَمَن يَشْفَعْ شَفَٰعَةً سَيِّئَةً يَكُن لَّهُۥ كِفْلٌ مِّنْهَا ۗ وَكَانَ ٱللَّهُ عَلَىٰ كُلِّ شَىْءٍ مُّقِيتًا ﴿٨٥﴾

**86.** Nigbati a ba si ki nyin ni kiki kan, ẹ ki wọn pẹlu kiki ti o dara ju u lọ tabi ki ẹ da a pada. Dajudaju Ọlọhun jẹ Onişiro, lori ohun gbogbo.

وَإِذَا حُيِّيتُم بِتَحِيَّةٍ فَحَيُّوا۟ بِأَحْسَنَ مِنْهَآ أَوْ رُدُّوهَآ ۗ إِنَّ ٱللَّهَ كَانَ عَلَىٰ كُلِّ شَىْءٍ حَسِيبًا ﴿٨٦﴾

**87.** Ọlọhun ni ko si Ọlọhun miran lẹhin Rẹ̀, dajudaju On yio ko nyin jọ ni ọjọ ajinde, ko si iyemeji ninu rẹ̀, tani ha tun sọ ododo ju Ọlọhun lọ ninu ọrọ.

ٱللَّهُ لَآ إِلَٰهَ إِلَّا هُوَ ۚ لَيَجْمَعَنَّكُمْ إِلَىٰ يَوْمِ ٱلْقِيَٰمَةِ لَا رَيْبَ فِيهِ ۗ وَمَنْ أَصْدَقُ مِنَ ٱللَّهِ حَدِيثًا ﴿٨٧﴾

**88.** Kini şe nyin ti ẹ fi pin si ijọ meji nipa awọn alagabagebe? Bẹ si ni Ọlọhun lo da wọn pada nitori ohun ti nwọn ti şe ni işẹ. Ẹnyin ha nfẹ lati fi mọ ọna, ẹni ti Ọlọhun fi silẹ̀ ninu işina bi? Ẹnikẹni ti Ọlọhun ba fi silẹ̀ ninu işina irẹ ki yio le ri ọna kọkan fun u.

۞ فَمَا لَكُمْ فِى ٱلْمُنَٰفِقِينَ فِئَتَيْنِ وَٱللَّهُ أَرْكَسَهُم بِمَا كَسَبُوٓا۟ ۚ أَتُرِيدُونَ أَن تَهْدُوا۟ مَنْ أَضَلَّ ٱللَّهُ ۖ وَمَن يُضْلِلِ ٱللَّهُ فَلَن تَجِدَ لَهُۥ سَبِيلًا ﴿٨٨﴾

**89.** Nwọn si nfẹ pe ki ẹ şe aigbagbọ gẹgẹbi anwọn na ti şe aigbagbọ nitori ki ẹnyin pẹlu wọn

وَدُّوا۟ لَوْ تَكْفُرُونَ كَمَا كَفَرُوا۟ فَتَكُونُونَ سَوَآءً ۖ فَلَا

le jẹ bakanna, nitorina ẹ ko gbọdọ mu ọrẹ ninu wọn ayafi ti nwọn ba ba nyin ṣi lọ si oju ọna ti Ọlọhun; bi nwọn ba si yipada (niti ija), ẹ mu wọn ki ẹ si ba wọn ja ni ayekaye ti ẹ ba ba wọn ẹ ko si gbọdọ mu ọrẹ ninu wọn ati oniranlọwọ.

تَتَّخِذُوا۟ مِنْهُمْ أَوْلِيَآءَ حَتَّىٰ يُهَاجِرُوا۟ فِى سَبِيلِ ٱللَّهِ ۚ فَإِن تَوَلَّوْا۟ فَخُذُوهُمْ وَٱقْتُلُوهُمْ حَيْثُ وَجَدتُّمُوهُمْ ۖ وَلَا تَتَّخِذُوا۟ مِنْهُمْ وَلِيًّا وَلَا نَصِيرًا ﴿٨٩﴾

**90.** Ayafi awọn ti o ba lọ dapọ mọ awọn ijọ kan ti adehun nbẹ larin ẹnyin pẹlu wọn tabi awọn ti o wa ba nyin ti ọkàn wọn ko fẹ lati ba nyin ja tabi lati ba awọn enia ti wọn ja. Ati pe bi Ọlọhun ba fẹ ni iba jẹ ki nwọn ni agbara le yin lori, nwọn ki ba si ba nyin ja. Nitorina bi nwọn ba si yẹra fun nyin ti nwọn ko si ba nyin ja ti nwọn si ju ọwọ silẹ fun nyin, nigbana Ọlọhun ko ṣe ọna kọkan fun nyin le wọn lori.

إِلَّا ٱلَّذِينَ يَصِلُونَ إِلَىٰ قَوْمٍۭ بَيْنَكُمْ وَبَيْنَهُم مِّيثَٰقٌ أَوْ جَآءُوكُمْ حَصِرَتْ صُدُورُهُمْ أَن يُقَٰتِلُوكُمْ أَوْ يُقَٰتِلُوا۟ قَوْمَهُمْ ۚ وَلَوْ شَآءَ ٱللَّهُ لَسَلَّطَهُمْ عَلَيْكُمْ فَلَقَٰتَلُوكُمْ ۚ فَإِنِ ٱعْتَزَلُوكُمْ فَلَمْ يُقَٰتِلُوكُمْ وَأَلْقَوْا۟ إِلَيْكُمُ ٱلسَّلَمَ فَمَا جَعَلَ ٱللَّهُ لَكُمْ عَلَيْهِمْ سَبِيلًا ﴿٩٠﴾

**91.** Laipẹ ẹnyin o ri awọn ẹlomiran ti nwọn yio ma fẹ lati ni ifi ọkan tãn yin lati ni ifi ọkan tãn ti awọn enia wọn pẹlu. Igba y'owu ti a le da wọn pada si ibi ibajẹ wọn; nwọn yio ko si inu rẹ, ti nwọn ko ba si yẹ ara fun nyin, ti nwọn ko si ju ọwọ silẹ fun nyin, ti nwọn ko si ka ọwọ wọn ró fun nyin, nigbana ki ẹ mu wọn ki ẹ si ba wọn ja ni aye y'owu ti ẹ ba ba wọn. Awọn wọnyi ni A ṣe agbara ti o han fun nyin le wọn lori.

سَتَجِدُونَ ءَاخَرِينَ يُرِيدُونَ أَن يَأْمَنُوكُمْ وَيَأْمَنُوا۟ قَوْمَهُمْ كُلَّ مَا رُدُّوٓا۟ إِلَى ٱلْفِتْنَةِ أُرْكِسُوا۟ فِيهَا ۚ فَإِن لَّمْ يَعْتَزِلُوكُمْ وَيُلْقُوٓا۟ إِلَيْكُمُ ٱلسَّلَمَ وَيَكُفُّوٓا۟ أَيْدِيَهُمْ فَخُذُوهُمْ وَٱقْتُلُوهُمْ حَيْثُ ثَقِفْتُمُوهُمْ ۚ وَأُو۟لَٰٓئِكُمْ جَعَلْنَا لَكُمْ عَلَيْهِمْ سُلْطَٰنًا مُّبِينًا ﴿٩١﴾

**92.** Kò si tọ si onigbagbọ-ododo kan, ki o pa onigbagbọ-ododo

وَمَا كَانَ لِمُؤْمِنٍ أَن يَقْتُلَ مُؤْمِنًا إِلَّا خَطَـًٔا

kan, ayafi ti o ba şe ẽşi; ẹniti o ba si pa onigbagbọ ododo kan ni ti ẽşi, ki o sọ ẹru kan onigbagbọ ododo di ọmọluwabi ati ki o san owó ẹmi fun awọn ẹni oku na. Ayafi ti nwọn ba fi tọrẹ (fun u). Ti o ba jẹ ninu awọn enia kan ti o jẹ ọta fun nyin, ti o si jẹ onigbagbọ ododo, sisọ ẹru kan ti o gbagbọ di ọmọluwabi (ni ọranyan). Ti o ba şe awọn ijọ ti adehun nbẹ larin ẹnyin pẹlu wọn ni, sisan owo ẹmi fun awọn ẹni rẹ̀ (di ọranyan), ati sisọ ẹru ti o nigbagbọ di ọmọluwabi; ẹni ti ko ba si ri ẹru ti o ni igbagbọ, nigbana ki ogba awẹ oşu meji tẹle ara wọn (di ọranyan fun u). O jẹ ironupiwada lati ọdọ Ọlọhun wa ati pe Ọlọhun jẹ Oni-mimọ. Ọlọgbọn.

وَمَن قَتَلَ مُؤۡمِنًا خَطَـًٔا فَتَحۡرِيرُ رَقَبَةٍ مُّؤۡمِنَةٍ
وَدِيَةٌ مُّسَلَّمَةٌ إِلَىٰٓ أَهۡلِهِۦٓ إِلَّآ أَن يَصَّدَّقُواْۚ
فَإِن كَانَ مِن قَوۡمٍ عَدُوٍّ لَّكُمۡ وَهُوَ مُؤۡمِنٌ
فَتَحۡرِيرُ رَقَبَةٍ مُّؤۡمِنَةٍۖ وَإِن كَانَ
مِن قَوۡمِۭ بَيۡنَكُمۡ وَبَيۡنَهُم مِّيثَٰقٌ فَدِيَةٌ
مُّسَلَّمَةٌ إِلَىٰٓ أَهۡلِهِۦ وَتَحۡرِيرُ رَقَبَةٍ مُّؤۡمِنَةٍۖ
فَمَن لَّمۡ يَجِدۡ فَصِيَامُ شَهۡرَيۡنِ
مُتَتَابِعَيۡنِ تَوۡبَةً مِّنَ ٱللَّهِۗ وَكَانَ ٱللَّهُ
عَلِيمًا حَكِيمًا ﴿٩٢﴾

**93.** Ẹniti o ba si pa onigbagbọ ododo kan ti o si mọmọ, nigbana ẹsan rẹ̀ ni ina; yio şe gbere ninu rẹ̀; Ọlọhun yio si binu si i, o si ti şẹ ibi le e, o si ti pese iya ti o tobi fun u.

وَمَن يَقۡتُلۡ مُؤۡمِنًا مُّتَعَمِّدًا فَجَزَآؤُهُۥ
جَهَنَّمُ خَٰلِدًا فِيهَا وَغَضِبَ ٱللَّهُ عَلَيۡهِ
وَلَعَنَهُۥ وَأَعَدَّ لَهُۥ عَذَابًا عَظِيمًا ﴿٩٣﴾

**94.** Mo pe ẹnyin onigbagbọ-ododo, nigbati ẹ ba nrin lọ si oju ọna ti Ọlọhun, ki ẹ mã wadi, ki ẹ ma si ma sọ fun ẹniti o ba ki nyin pe iwọ ki işe onigbagbọ-ododo nitoripe ẹnyin nwa dukia ti aiye, nitorina ộrộ ti o pọ mbẹ lọdọ Ọlọhun, Bẹni ẹnyin na ti jẹ şiwaju, Ọlọhun si se idẹra le nyin lori,

يَٰٓأَيُّهَا ٱلَّذِينَ ءَامَنُوٓاْ إِذَا ضَرَبۡتُمۡ فِي سَبِيلِ ٱللَّهِ
فَتَبَيَّنُواْ وَلَا تَقُولُواْ لِمَنۡ أَلۡقَىٰٓ إِلَيۡكُمُ ٱلسَّلَٰمَ
لَسۡتَ مُؤۡمِنًا تَبۡتَغُونَ عَرَضَ ٱلۡحَيَوٰةِ
ٱلدُّنۡيَا فَعِندَ ٱللَّهِ مَغَانِمُ كَثِيرَةٌۚ كَذَٰلِكَ
كُنتُم مِّن قَبۡلُ فَمَنَّ ٱللَّهُ عَلَيۡكُمۡ
فَتَبَيَّنُوٓاْۚ إِنَّ ٱللَّهَ كَانَ بِمَا تَعۡمَلُونَ
خَبِيرًا ﴿٩٤﴾

nitorina ki ẹ wadi dajudaju Ọlọhun ti jẹ Olufunni niro ohun ti ẹ nṣe.

**95.** Awọn ajoko-sile ninu awọn onigbagbọ-ododo lai ko jẹ ẹniti ara nni, ati awọn ti njagun ni oju ọna ti Ọlọhun pẹlu ộrộ wọn ati ẹmi wọn kò dọgba. Ọlọhun da awọn olujagun pẹlu ộrộ wọn ati ẹmi wọn lộlá ju awọn ajoko-sile lọ niti iyi. Ati pe ọkọkan wọn ni Ọlọhun ti ṣe adehun rere fun, Ọlọhun si ti da awọn olugbiyanju lọla ju awọn ajoko-sile niti ẹsan ti o tobi.

لَّا يَسْتَوِي ٱلْقَٰعِدُونَ مِنَ ٱلْمُؤْمِنِينَ غَيْرُ أُوْلِي ٱلضَّرَرِ وَٱلْمُجَٰهِدُونَ فِي سَبِيلِ ٱللَّهِ بِأَمْوَٰلِهِمْ وَأَنفُسِهِمْۚ فَضَّلَ ٱللَّهُ ٱلْمُجَٰهِدِينَ بِأَمْوَٰلِهِمْ وَأَنفُسِهِمْ عَلَى ٱلْقَٰعِدِينَ دَرَجَةًۚ وَكُلًّا وَعَدَ ٱللَّهُ ٱلْحُسْنَىٰۚ وَفَضَّلَ ٱللَّهُ ٱلْمُجَٰهِدِينَ عَلَى ٱلْقَٰعِدِينَ أَجْرًا عَظِيمًا ﴿٩٥﴾

**96.** Niti iyi ipo-giga lati ọdọ Rẹ̀ ati aforiji ati anu, Ọlọhun si jẹ Alaforiji, Alanu.

دَرَجَٰتٍ مِّنْهُ وَمَغْفِرَةً وَرَحْمَةًۚ وَكَانَ ٱللَّهُ غَفُورًا رَّحِيمًا ﴿٩٦﴾

**97.** Dajudaju awọn ẹniti malaika pa lori pe nwọn nṣe abosi fun ori ara wọn, nwọn wipe: Ninu (aye) ewo ni ẹ wa (ti iku fi ba nyin)? Nwọn si wipe: Awa jẹ alailagbara lori ilẹ. Nwọn wi (fun wọn) pe: Njẹ ilẹ ti Oluwa ko gboro to bi ti ẹ fi le ṣi lọ si ibẹ bi? Nitorina awọn wọnyi aye ibugbe wọn ni ibi-ina, o si buru julọ ni apadasi.

إِنَّ ٱلَّذِينَ تَوَفَّىٰهُمُ ٱلْمَلَٰٓئِكَةُ ظَالِمِيٓ أَنفُسِهِمْ قَالُواْ فِيمَ كُنتُمْۖ قَالُواْ كُنَّا مُسْتَضْعَفِينَ فِي ٱلْأَرْضِۚ قَالُوٓاْ أَلَمْ تَكُنْ أَرْضُ ٱللَّهِ وَٰسِعَةً فَتُهَاجِرُواْ فِيهَاۚ فَأُوْلَٰٓئِكَ مَأْوَىٰهُمْ جَهَنَّمُۖ وَسَآءَتْ مَصِيرًا ﴿٩٧﴾

**98.** Ayafi awọn ti o jẹ alailagbara ninu awọn ọkunrin ati obirin, ati awọn ọmọ kekeke ti nwọn ko ni agbara kan ti nwọn ko si mọ ọna kan (ti nwọn le gba salọ).

إِلَّا ٱلْمُسْتَضْعَفِينَ مِنَ ٱلرِّجَالِ وَٱلنِّسَآءِ وَٱلْوِلْدَٰنِ لَا يَسْتَطِيعُونَ حِيلَةً وَلَا يَهْتَدُونَ سَبِيلًا ﴿٩٨﴾

**99.** Nitorina awọn wọnyi Ọlọhun fẹrẹ ṣe amojukuro fun wọn na, Ọlọhun si jẹ Alamojukuro, Alaforiji.

فَأُولَٰٓئِكَ عَسَى ٱللَّهُ أَن يَعۡفُوَ عَنۡهُمۡۚ وَكَانَ ٱللَّهُ عَفُوًّا غَفُورٗا ﴿٩٩﴾

**100.** Ẹnikẹni ti o ba sa asala ni oju ọna ti Ọlọhun, yio si ri ibusasi ti o pọ lori ilẹ ati igbalaye, ẹnikẹni ti o ba jade ninu ile rẹ ti o nsa asala lọ ọdọ Ọlọhun ati ojiṣẹ rẹ, lẹhinna ti iku wa ba a, dajudaju ẹsan rẹ ti wa ni ọdọ Ọlọhun, Ọlọhun si jẹ Alaforiji, Alanu.

۞ وَمَن يُهَاجِرۡ فِي سَبِيلِ ٱللَّهِ يَجِدۡ فِي ٱلۡأَرۡضِ مُرَٰغَمٗا كَثِيرٗا وَسَعَةٗۚ وَمَن يَخۡرُجۡ مِنۢ بَيۡتِهِۦ مُهَاجِرًا إِلَى ٱللَّهِ وَرَسُولِهِۦ ثُمَّ يُدۡرِكۡهُ ٱلۡمَوۡتُ فَقَدۡ وَقَعَ أَجۡرُهُۥ عَلَى ٱللَّهِۗ وَكَانَ ٱللَّهُ غَفُورٗا رَّحِيمٗا ﴿١٠٠﴾

**101.** Nigbati ẹnyin ba si rin irin ajo ni ori ilẹ̀, ko si ibawi fun nyin pe ki ẹ dinku ninu awọn irun nyin, bi ẹnyin ba nbẹru pe awọn alaigbagbọ yio yọ nyin lẹnu, dajudaju awọn alaigbagbọ jẹ ọta ti o han gbangba fun nyin.

وَإِذَا ضَرَبۡتُمۡ فِي ٱلۡأَرۡضِ فَلَيۡسَ عَلَيۡكُمۡ جُنَاحٌ أَن تَقۡصُرُواْ مِنَ ٱلصَّلَوٰةِ إِنۡ خِفۡتُمۡ أَن يَفۡتِنَكُمُ ٱلَّذِينَ كَفَرُوٓاْۚ إِنَّ ٱلۡكَٰفِرِينَ كَانُواْ لَكُمۡ عَدُوّٗا مُّبِينٗا ﴿١٠١﴾

**102.** Nigbati irẹ ba si nbẹ larin wọn nigbana ki o gbe irun duro fun wọn, ki apakan ninu wọn kirun pẹlu rẹ, ki nwọn si mura ogun. Nigbati wọn ba fi ori kanlẹ. Ki nwọn ma bẹ ni ẹhin nyin, nigbana ki awọn ijọ keji ti nwọn koi ti kirun wa kirun pẹlu rẹ, ki nwọn si mu nkan iṣura wọn ati ohun ija wọn dani. Awọn alaigbagbọ nfẹ pe ẹnyin ibâ jẹ́ le gbagbera fi nkan ija nyin silẹ, ati ẹru nyin,nigbana ki nwọn wa rọ lu nyin ni ẹkanna. Ko si si ẹṣẹ fun nyin ti o ba jẹ pe inira mbẹ fun nyin, ojó tabi ki ẹ ma bẹ

وَإِذَا كُنتَ فِيهِمۡ فَأَقَمۡتَ لَهُمُ ٱلصَّلَوٰةَ فَلۡتَقُمۡ طَآئِفَةٞ مِّنۡهُم مَّعَكَ وَلۡيَأۡخُذُوٓاْ أَسۡلِحَتَهُمۡۖ فَإِذَا سَجَدُواْ فَلۡيَكُونُواْ مِن وَرَآئِكُمۡ وَلۡتَأۡتِ طَآئِفَةٌ أُخۡرَىٰ لَمۡ يُصَلُّواْ فَلۡيُصَلُّواْ مَعَكَ وَلۡيَأۡخُذُواْ حِذۡرَهُمۡ وَأَسۡلِحَتَهُمۡۗ وَدَّ ٱلَّذِينَ كَفَرُواْ لَوۡ تَغۡفُلُونَ عَنۡ أَسۡلِحَتِكُمۡ وَأَمۡتِعَتِكُمۡ فَيَمِيلُونَ عَلَيۡكُم مَّيۡلَةٗ وَٰحِدَةٗۚ وَلَا جُنَاحَ عَلَيۡكُمۡ إِن كَانَ بِكُمۡ أَذٗى مِّن مَّطَرٍ أَوۡ كُنتُم مَّرۡضَىٰٓ أَن تَضَعُوٓاْ أَسۡلِحَتَكُمۡۖ وَخُذُواْ حِذۡرَكُمۡۗ إِنَّ ٱللَّهَ أَعَدَّ لِلۡكَٰفِرِينَ عَذَابٗا مُّهِينٗا ﴿١٠٢﴾

ninu amodi, pe ki ẹ bọ nkan ija nyin silẹ, ki ẹ si mu nkan iṣura nyin dani. Dajudaju Ọlọhun ti pese iya ẹlẹtẹ silẹ fun awọn alaigbagbọ.

**103.** Nigbati ẹ ba pari irun, nigbana ẹ ma ranti Ọlọhun ni iduro ati ni ijoko ati ni ifẹgbẹlelẹ nyin, nigbati ọkàn nyin ba balẹ, nigbana ẹ gbe irun duro, dajudaju irun kiki jẹ ọranyan ti o ni akoko fun awọn onigbagbọ ododo.

فَإِذَا قَضَيْتُمُ ٱلصَّلَوٰةَ فَٱذْكُرُوا۟ ٱللَّهَ قِيَٰمًا وَقُعُودًا وَعَلَىٰ جُنُوبِكُمْ ۚ فَإِذَا ٱطْمَأْنَنتُمْ فَأَقِيمُوا۟ ٱلصَّلَوٰةَ ۚ إِنَّ ٱلصَّلَوٰةَ كَانَتْ عَلَى ٱلْمُؤْمِنِينَ كِتَٰبًا مَّوْقُوتًا ﴿١٠٣﴾

**104.** Ẹ maṣe kãrẹ̀ nipa wiwa awọn ijọ na, ti ẹnyin ba jẹ ẹniti o ri irora (ọgbẹ), dajudaju awọn na nri irora gẹgẹbi bi ẹnyin ti ṣe ri irora, ẹnyin si ni ireti lọdọ Ọlọhun ohun ti nwọn ko ni ireti rẹ̀, Ọlọhun jẹ Olumọ, Oludajọ.

وَلَا تَهِنُوا۟ فِى ٱبْتِغَآءِ ٱلْقَوْمِ ۖ إِن تَكُونُوا۟ تَأْلَمُونَ فَإِنَّهُمْ يَأْلَمُونَ كَمَا تَأْلَمُونَ ۖ وَتَرْجُونَ مِنَ ٱللَّهِ مَا لَا يَرْجُونَ ۗ وَكَانَ ٱللَّهُ عَلِيمًا حَكِيمًا ﴿١٠٤﴾

**105.** Dajudaju Awa sọ Tirà kalẹ fun ọ pẹlu otitọ, nitori ki o mã fi ṣe idajọ larin awọn enia nipa ohun ti Ọlọhun fi han ọ, nitorina maṣe jẹ onijà fun awọn oni-jàmbâ.

إِنَّآ أَنزَلْنَآ إِلَيْكَ ٱلْكِتَٰبَ بِٱلْحَقِّ لِتَحْكُمَ بَيْنَ ٱلنَّاسِ بِمَآ أَرَىٰكَ ٱللَّهُ ۚ وَلَا تَكُن لِّلْخَآئِنِينَ خَصِيمًا ﴿١٠٥﴾

**106.** Ki o si tọrọ aforijin ni ọdọ Ọlọhun, dajudaju Ọlọhun jẹ alaforijin, Alanu.

وَٱسْتَغْفِرِ ٱللَّهَ ۖ إِنَّ ٱللَّهَ كَانَ غَفُورًا رَّحِيمًا ﴿١٠٦﴾

**107.** Maṣe wi awijare fun awọn ẹniti nwọn ṣe jamba fun ori ara wọn. Dajudaju Ọlọhun ko fẹran ẹniti o jẹ oni-jamba, ẹlẹṣẹ.

وَلَا تُجَٰدِلْ عَنِ ٱلَّذِينَ يَخْتَانُونَ أَنفُسَهُمْ ۚ إِنَّ ٱللَّهَ لَا يُحِبُّ مَن كَانَ خَوَّانًا أَثِيمًا ﴿١٠٧﴾

**108.** Nwọn fi ara pamọ fun awọn enia, bẹni nwọn ko le fi ara pamọ fun Ọlọhun, nitoripe On mbẹ

يَسْتَخْفُونَ مِنَ ٱلنَّاسِ وَلَا يَسْتَخْفُونَ مِنَ ٱللَّهِ

pẹlu wọn Nigbati nwọn fi pamọ ohun ti ko dun mọ ọ ninu ọrọ, Ọlọhun jẹ ẹniti mimọ Rẹ rọkirika ohun ti wọn ṣe.

وَهُوَ مَعَهُمْ إِذْ يُبَيِّتُونَ مَا لَا يَرْضَىٰ مِنَ الْقَوْلِ ۚ وَكَانَ اللَّهُ بِمَا يَعْمَلُونَ مُحِيطًا ﴿١٠٨﴾

**109.** Ẹnyin ni ẹ nwa awijare fun wọn laiye nbi, tani yio wi awijare fun wọn ni ọdọ Ọlọhun ni ọjọ ajinde? Tabi tani yio jẹ oludabo bo fun wọn?

هَا أَنتُمْ هَٰؤُلَاءِ جَادَلْتُمْ عَنْهُمْ فِي الْحَيَاةِ الدُّنْيَا فَمَن يُجَادِلُ اللَّهَ عَنْهُمْ يَوْمَ الْقِيَامَةِ أَم مَّن يَكُونُ عَلَيْهِمْ وَكِيلًا ﴿١٠٩﴾

**110.** Ẹnikẹni ti o ba nṣe iṣẹ buburu kan tabi o ṣe abosi fun ori ara rẹ̀, lẹhinna ti o wa wa aforijin lọdọ Ọlọhun, yio ba Ọlọhun ni Alaforijin, Alanu.

وَمَن يَعْمَلْ سُوءًا أَوْ يَظْلِمْ نَفْسَهُ ثُمَّ يَسْتَغْفِرِ اللَّهَ يَجِدِ اللَّهَ غَفُورًا رَّحِيمًا ﴿١١٠﴾

**111.** Ẹnikẹni ti o ba nṣe ẹ̀ṣẹ̀ kan, o ṣe fun ori ara rẹ̀, Ọlọhun jẹ Olumọ, Ọlọgbọn.

وَمَن يَكْسِبْ إِثْمًا فَإِنَّمَا يَكْسِبُهُ عَلَىٰ نَفْسِهِ ۚ وَكَانَ اللَّهُ عَلِيمًا حَكِيمًا ﴿١١١﴾

**112.** Ẹnikẹni ti o ba ṣe aṣiṣe kan tabi ẹṣẹ kan, lẹhinna ti o wa di i ru ẹniti ko ṣẹ, dajudaju o gbe irọ ati ẹṣẹ ti o han gbangba rù.

وَمَن يَكْسِبْ خَطِيئَةً أَوْ إِثْمًا ثُمَّ يَرْمِ بِهِ بَرِيئًا فَقَدِ احْتَمَلَ بُهْتَانًا وَإِثْمًا مُّبِينًا ﴿١١٢﴾

**113.** Bi ko ba si ti ore ajulọ Ọlọhun ti mbẹ fun ọ ati anu Rẹ nipapa, ijọ kan ninu wọn ti gbero lati ṣi ọ lọna, bẹni nwọn ko le ṣi ẹnikan lọna bikoṣe ara wọn, nwọn ko si le ṣe ipalara fun ọ rara. Ọlọhun si sọ tira ati ọgbọn kalẹ fun ọ, o si fi ohun ti o ko mọ (tẹlẹ) mọ ọ, ore ajulọ Ọlọhun ti mbẹ fun ọ si tobi.

وَلَوْلَا فَضْلُ اللَّهِ عَلَيْكَ وَرَحْمَتُهُ لَهَمَّت طَّائِفَةٌ مِّنْهُمْ أَن يُضِلُّوكَ وَمَا يُضِلُّونَ إِلَّا أَنفُسَهُمْ ۖ وَمَا يَضُرُّونَكَ مِن شَيْءٍ ۚ وَأَنزَلَ اللَّهُ عَلَيْكَ الْكِتَابَ وَالْحِكْمَةَ وَعَلَّمَكَ مَا لَمْ تَكُن تَعْلَمُ ۚ وَكَانَ فَضْلُ اللَّهِ عَلَيْكَ عَظِيمًا ﴿١١٣﴾

**114.** Ko si ore ninu ọrọ-ikọkọ wọn ayafi ẹniti o nforo (awọn enia)

۞ لَّا خَيْرَ فِي كَثِيرٍ مِّن نَّجْوَاهُمْ إِلَّا مَنْ أَمَرَ

si itọrẹ -anu tabi ore-ṣiṣe tabi ṣiṣe atunṣe larin awọn enia. Ẹnikẹni ti o ba si ṣe eyi lati wa iyọnu Ọlọhun, laipẹ Awa yio fun u ni ẹsan ti o tobi.

بِصَدَقَةٍ أَوْ مَعْرُوفٍ أَوْ إِصْلَٰحٍۭ بَيْنَ ٱلنَّاسِ ۚ وَمَن يَفْعَلْ ذَٰلِكَ ٱبْتِغَآءَ مَرْضَاتِ ٱللَّهِ فَسَوْفَ نُؤْتِيهِ أَجْرًا عَظِيمًا ﴿١١٤﴾

**115.** Ẹnikẹni ti o ba lodi si Ojiṣẹ na lẹhin ti imọna ti han fun u ti o si tẹle ọna ti o yatọ si ti awọn onigbagbọ ododo, Awa yio doju rẹ kọ ohun ti o doju (ara rẹ̀) kọ, Awa yio si mu u wọ ina Jahannama o si buru ni ibupada si.

وَمَن يُشَاقِقِ ٱلرَّسُولَ مِنۢ بَعْدِ مَا تَبَيَّنَ لَهُ ٱلْهُدَىٰ وَيَتَّبِعْ غَيْرَ سَبِيلِ ٱلْمُؤْمِنِينَ نُوَلِّهِۦ مَا تَوَلَّىٰ وَنُصْلِهِۦ جَهَنَّمَ ۖ وَسَآءَتْ مَصِيرًا ﴿١١٥﴾

**116.** Dajudaju Ọlọhun ki yio ṣe aforiji nipa ki a ba A wa ẹgbẹ, o si nṣe aforiji ohun ti o yatọ si eyini fun ẹniti o ba wu U, ẹnikẹni ti o ba ba Ọlọhun wa ẹgbẹ, dajudaju o ti ṣina ni iṣina ti o jinna.

إِنَّ ٱللَّهَ لَا يَغْفِرُ أَن يُشْرَكَ بِهِۦ وَيَغْفِرُ مَا دُونَ ذَٰلِكَ لِمَن يَشَآءُ ۚ وَمَن يُشْرِكْ بِٱللَّهِ فَقَدْ ضَلَّ ضَلَٰلًۢا بَعِيدًا ﴿١١٦﴾

**117.** Nwọn ko sìn nkan miran bikoṣe awọn oriṣa nwọn ko sìn nkan miran bikoṣe eṣu alagidi kan.

إِن يَدْعُونَ مِن دُونِهِۦٓ إِلَّآ إِنَٰثًا وَإِن يَدْعُونَ إِلَّا شَيْطَٰنًا مَّرِيدًا ﴿١١٧﴾

**118.** Ọlọhun ti fi gegun, o wipe: Emi yio ko apakan ti a yan ninu awọn ẹrusin Rẹ.

لَّعَنَهُ ٱللَّهُ ۘ وَقَالَ لَأَتَّخِذَنَّ مِنْ عِبَادِكَ نَصِيبًا مَّفْرُوضًا ﴿١١٨﴾

**119.** Dajudaju emi yio ṣi wọn lọna, emi yio mu wọn gba erokero, emi yio ma foro wọn tobẹ ti nwọn yio ma ge eti awọn ẹran ọsin, emi yio si foro wọn ti nwọn yio ma yi ẹda Ọlọhun pada. Ẹnikẹni ti o ba mu eṣu ni ọrẹ̄ laijẹ Ọlọhun, dajudaju o ti ṣòfò ni ofo ti o han gbangba.

وَلَأُضِلَّنَّهُمْ وَلَأُمَنِّيَنَّهُمْ وَلَءَامُرَنَّهُمْ فَلَيُبَتِّكُنَّ ءَاذَانَ ٱلْأَنْعَٰمِ وَلَءَامُرَنَّهُمْ فَلَيُغَيِّرُنَّ خَلْقَ ٱللَّهِ ۚ وَمَن يَتَّخِذِ ٱلشَّيْطَٰنَ وَلِيًّا مِّن دُونِ ٱللَّهِ فَقَدْ خَسِرَ خُسْرَانًا مُّبِينًا ﴿١١٩﴾

**120.** O nşe ileri fun wọn o si nmu wọn gbero-kero, bẹni eşu ko le şe ileri kan fun wọn bikoşe itanjẹ.

يَعِدُهُمْ وَيُمَنِّيهِمْ وَمَا يَعِدُهُمُ ٱلشَّيْطَٰنُ إِلَّا غُرُورًا ١٢٠

**121.** Ina Jahannama ni ibugbe awọn wọnyi, nwọn ki yio si ri ibusa jade ninu Rẹ.

أُو۟لَٰٓئِكَ مَأْوَىٰهُمْ جَهَنَّمُ وَلَا يَجِدُونَ عَنْهَا مَحِيصًا ١٢١

**122.** Awọn ẹniti o gbagbọ ti nwọn si şişẹ rere, Awa yio mu wọn wọ ọgba -idẹra ti odo nşan nisalẹ rẹ, inu rẹ ni nwọn yio mã gbe titi-lai. Adeun Ọlọhun ni nitotọ. Tani ha sọ ododo ju Ọlọhun lọ ninu ọrọ.

وَٱلَّذِينَ ءَامَنُوا۟ وَعَمِلُوا۟ ٱلصَّٰلِحَٰتِ سَنُدْخِلُهُمْ جَنَّٰتٍ تَجْرِى مِن تَحْتِهَا ٱلْأَنْهَٰرُ خَٰلِدِينَ فِيهَآ أَبَدًا ۖ وَعْدَ ٱللَّهِ حَقًّا ۚ وَمَنْ أَصْدَقُ مِنَ ٱللَّهِ قِيلًا ١٢٢

**123.** Kii se pẹlu afọkantẹ nyin bẹni kiise pẹlu afọkantẹ awọn Oni-Tira. Ẹnikẹni ti o ba şe işẹ buburu kan a o san a ni ẹsan rẹ ki yio si ri alafẹhinti tabi oluranlọwọ kan lẹhin Ọlọhun.

لَّيْسَ بِأَمَانِيِّكُمْ وَلَآ أَمَانِىِّ أَهْلِ ٱلْكِتَٰبِ ۗ مَن يَعْمَلْ سُوٓءًا يُجْزَ بِهِۦ وَلَا يَجِدْ لَهُۥ مِن دُونِ ٱللَّهِ وَلِيًّا وَلَا نَصِيرًا ١٢٣

**124.** Ẹnikẹni ti o ba se isẹ rere ni ọkunrin tabi obirin ti o si jẹ onigbagbọ ododo, awọn wọnyi yio wọ ọgba-dẹra, A ki yio si şe abosi kinkinin fun wọn.

وَمَن يَعْمَلْ مِنَ ٱلصَّٰلِحَٰتِ مِن ذَكَرٍ أَوْ أُنثَىٰ وَهُوَ مُؤْمِنٌ فَأُو۟لَٰٓئِكَ يَدْخُلُونَ ٱلْجَنَّةَ وَلَا يُظْلَمُونَ نَقِيرًا ١٢٤

**125.** Tani ẹniti o dara ni ẹsin ju ẹniti o ju ara rẹ silẹ fun Ọlọhun lọ, ti o si jẹ oluşe-rere ti o si tẹle isin Ibrahima oluduro-dede? Ọlọhun si mu Ibrahima ni ọrẽ.

وَمَنْ أَحْسَنُ دِينًا مِّمَّنْ أَسْلَمَ وَجْهَهُۥ لِلَّهِ وَهُوَ مُحْسِنٌ وَٱتَّبَعَ مِلَّةَ إِبْرَٰهِيمَ حَنِيفًا ۗ وَٱتَّخَذَ ٱللَّهُ إِبْرَٰهِيمَ خَلِيلًا ١٢٥

**126.** Ti Ọlọhun ni ohunkohun ti mbẹ ni ọrun ati ohunkohun ti mbẹ ni ori ilẹ, Ọlọhun si ni Olurọkirika ohun gbogbo.

وَلِلَّهِ مَا فِى ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَمَا فِى ٱلْأَرْضِ ۚ وَكَانَ ٱللَّهُ بِكُلِّ شَىْءٍ مُّحِيطًا ١٢٦

**127.** Nwọn o bi ọ lere idajọ nipa awọn obirin (Nisai). Wipe: Ọlọhun yio ṣe idajọ fun nyin nipa wọn ati ohun ti a ke fun nyin ninu tira nipa awọn ọmọ-orukan lobirin awọn ẹniti ẹnyin ko fun ni ohun ti a ṣe ni ọranyan fun wọn bẹni ẹnyin ni ero lati fẹ wọn ni aya ati awọn ọmọ kekeke ti ko le da ṣe nkankan atipe ki ẹ duro ti awọn ọmọ-orukan pẹlu ẹtọ. Ohunkohun ti ẹ ba ṣe ni rere, dajudaju Ọlọhun ni Olumọnipa rẹ̀.

وَيَسْتَفْتُونَكَ فِي ٱلنِّسَآءِ ۖ قُلِ ٱللَّهُ يُفْتِيكُمْ
فِيهِنَّ وَمَا يُتْلَىٰ عَلَيْكُمْ فِي ٱلْكِتَٰبِ فِي
يَتَٰمَى ٱلنِّسَآءِ ٱلَّٰتِي لَا تُؤْتُونَهُنَّ مَا كُتِبَ
لَهُنَّ وَتَرْغَبُونَ أَن تَنكِحُوهُنَّ وَٱلْمُسْتَضْعَفِينَ
مِنَ ٱلْوِلْدَٰنِ وَأَن تَقُومُوا۟ لِلْيَتَٰمَىٰ
بِٱلْقِسْطِ ۚ وَمَا تَفْعَلُوا۟ مِنْ خَيْرٍ
فَإِنَّ ٱللَّهَ كَانَ بِهِۦ عَلِيمًا ﴿١٢٧﴾

**128.** Bi obirin kan ba bẹru ilokulo lati ọdọ ọkọ rẹ̀ tabi isẹri-ipati, kò si ibawi fun awọn mejẽji bi nwọn ba le ṣe atunṣe larin wọn. Atunṣe ni o si dara julọ. A mu ki ojukokoro ma bẹ ni ọkàn (awọn enia). Bi ẹnyin ba si ṣe rere, ti ẹ si bẹru, dajudaju Ọlọhun ni Alakiyesi nipa ohun ti ẹnyin nṣe.

وَإِنِ ٱمْرَأَةٌ خَافَتْ مِنۢ بَعْلِهَا نُشُوزًا أَوْ إِعْرَاضًا
فَلَا جُنَاحَ عَلَيْهِمَآ أَن يُصْلِحَا بَيْنَهُمَا صُلْحًا ۚ
وَٱلصُّلْحُ خَيْرٌ ۗ وَأُحْضِرَتِ ٱلْأَنفُسُ ٱلشُّحَّ ۚ
وَإِن تُحْسِنُوا۟ وَتَتَّقُوا۟ فَإِنَّ ٱللَّهَ كَانَ
بِمَا تَعْمَلُونَ خَبِيرًا ﴿١٢٨﴾

**129.** Ẹnyin ki yio le ni agbara lati ṣe deede larin awọn obirin, biotilẹjẹpe ẹnyin nṣe ojukokoro (lati ṣe bẹ) ẹ maṣe pọ̀n sibikan ni pipọn patapata ki ẹ si fi i silẹ bi ẹniti mbẹ ni adẽde, bi ẹ ba ṣe atunṣe ti ẹ si bẹru, njẹ dajudaju Ọlọhun ni Alaforiji Alanu.

وَلَن تَسْتَطِيعُوٓا۟ أَن تَعْدِلُوا۟ بَيْنَ ٱلنِّسَآءِ
وَلَوْ حَرَصْتُمْ ۖ فَلَا تَمِيلُوا۟ كُلَّ ٱلْمَيْلِ
فَتَذَرُوهَا كَٱلْمُعَلَّقَةِ ۚ وَإِن تُصْلِحُوا۟ وَتَتَّقُوا۟
فَإِنَّ ٱللَّهَ كَانَ غَفُورًا رَّحِيمًا ﴿١٢٩﴾

**130.** Bi nwọn ba si pinya, Ọlọhun yio rọ olukuluku wọn lọ̀rọ̀ ninu igbaye-ọ̀rọ̀ Rẹ̀. Ọlọhun ni Olugbaye-ọrọ, Ọlọgbọn.

وَإِن يَتَفَرَّقَا يُغْنِ ٱللَّهُ كُلًّا مِّن سَعَتِهِۦ ۚ
وَكَانَ ٱللَّهُ وَٰسِعًا حَكِيمًا ﴿١٣٠﴾

**131.** Ti Ọlọhun ni ohun ti mbẹ ni sanma ati ohun ti mbẹ ni ilẹ̀, Awa pa laṣẹ fun awọn ẹniti a fun ni tira ṣaju nyin ati ẹnyin na, pe, ẹ bẹru Ọlọhun. Bi ẹ ba ṣe aigbagbọ, njẹ dajudaju ti Ọlọhun ni ohun ti mbẹ ni sanma ati ohun ti mbẹ ni ilẹ̀, Ọlọhun si jẹ Ọlọ̀rọ̀, Olutoyin.

وَلِلَّهِ مَا فِي ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَمَا فِي ٱلۡأَرۡضِۗ وَلَقَدۡ وَصَّيۡنَا ٱلَّذِينَ أُوتُواْ ٱلۡكِتَٰبَ مِن قَبۡلِكُمۡ وَإِيَّاكُمۡ أَنِ ٱتَّقُواْ ٱللَّهَۚ وَإِن تَكۡفُرُواْ فَإِنَّ لِلَّهِ مَا فِي ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَمَا فِي ٱلۡأَرۡضِۚ وَكَانَ ٱللَّهُ غَنِيًّا حَمِيدٗا ﴿١٣١﴾

**132.** Ti Ọlọhun ni ohun ti mbẹ ni sanma ati ohun ti mbẹ ni ilẹ̀, Ọlọhun si to ni olugbẹkẹle.

وَلِلَّهِ مَا فِي ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَمَا فِي ٱلۡأَرۡضِۚ وَكَفَىٰ بِٱللَّهِ وَكِيلًا ﴿١٣٢﴾

**133.** Bi ó ba fẹ yio ko nyin kuro, ẹnyin enia; yio si mu awọn ẹlomiran wã (dipo nyin), Ọlọhun si ni Alagbara lori eyini.

إِن يَشَأۡ يُذۡهِبۡكُمۡ أَيُّهَا ٱلنَّاسُ وَيَأۡتِ بِـَٔاخَرِينَۚ وَكَانَ ٱللَّهُ عَلَىٰ ذَٰلِكَ قَدِيرٗا ﴿١٣٣﴾

**134.** Ẹnikẹni ti o b a nfẹ ẹsan ti aiye nigbana, ọdọ Ọlọhun ni ẹsan aiye ati ọrun mbẹ, Ọlọhun si ni Olugbọrọ, Oluriran.

مَّن كَانَ يُرِيدُ ثَوَابَ ٱلدُّنۡيَا فَعِندَ ٱللَّهِ ثَوَابُ ٱلدُّنۡيَا وَٱلۡأٓخِرَةِۚ وَكَانَ ٱللَّهُ سَمِيعَۢا بَصِيرٗا ﴿١٣٤﴾

**135.** Mo pe ẹnyin onigbagbọ ododo; ẹ jẹ oluduro-ṣinṣin pẹlu ẹtọ ni ẹri-jijẹ nitori ti Ọlọhun, biotilẹjẹpe o tako ẹnyin funra nyin tabi awọn obi mejẽji ati awọn olusunmọ nyin, iba jẹ ọlọ̀rọ̀ tabi talaka. Ọlọhun lo ni ẹtọ ju si awọn mejẽji, nitorina ẹ maṣe tẹlẹ ifẹ-inu lati yapa (otitọ́), bi ẹ ba yi-ọrọ, tabi ti ẹ ṣẹri (kuro nibi otitọ́), dajudaju Ọlọhun jẹ Olufunni ni iro nipa ohun ti ẹnyin nṣe.

۞ يَٰٓأَيُّهَا ٱلَّذِينَ ءَامَنُواْ كُونُواْ قَوَّٰمِينَ بِٱلۡقِسۡطِ شُهَدَآءَ لِلَّهِ وَلَوۡ عَلَىٰٓ أَنفُسِكُمۡ أَوِ ٱلۡوَٰلِدَيۡنِ وَٱلۡأَقۡرَبِينَۚ إِن يَكُنۡ غَنِيًّا أَوۡ فَقِيرٗا فَٱللَّهُ أَوۡلَىٰ بِهِمَاۖ فَلَا تَتَّبِعُواْ ٱلۡهَوَىٰٓ أَن تَعۡدِلُواْۚ وَإِن تَلۡوُۥٓاْ أَوۡ تُعۡرِضُواْ فَإِنَّ ٱللَّهَ كَانَ بِمَا تَعۡمَلُونَ خَبِيرٗا ﴿١٣٥﴾

**136.** Mo pe ẹnyin onigbagbọ ododo; ẹ gba Ọlọhun gbọ ati Ojiṣẹ

يَٰٓأَيُّهَا ٱلَّذِينَ ءَامَنُوٓاْ ءَامِنُواْ بِٱللَّهِ وَرَسُولِهِۦ

Rẹ̀, ati Tirà eyiti O sọkalẹ fun Ojiṣẹ Rẹ̀, ati Tirà eyiti O sọkalẹ ni iṣiwaju, ẹniti o ba ṣe aigbagbọ si Ọlọhun ati awọn malaika Rẹ̀ ati awọn Tirà Rẹ̀ ati awọn ojiṣẹ Rẹ̀ ati ọjọ ikẹhin nipapa o ti ṣina ni iṣina ti o jinna.

وَالْكِتَابِ الَّذِي نَزَّلَ عَلَىٰ رَسُولِهِ
وَالْكِتَابِ الَّذِي أَنزَلَ مِن قَبْلُ ۚ وَمَن يَكْفُرْ
بِاللَّهِ وَمَلَائِكَتِهِ وَكُتُبِهِ وَرُسُلِهِ وَالْيَوْمِ
الْآخِرِ فَقَدْ ضَلَّ ضَلَالًا بَعِيدًا ﴿١٣٦﴾

**137.** Dajudaju awọn ẹniti o gbagbọ, lẹhinna ti nwọn ṣe aigbagbọ lẹhinna ti nwọn gbagbọ lẹhinna ti nwọn (tun) ṣe aigbagbọ, lẹhinna ti nwọn lekun ninu aigbagbọ, Ọlọhun ki yio ṣe aforiji fun wọn bẹni on ki yio tọ wọn si oju-ọna (ti o tọ).

إِنَّ الَّذِينَ آمَنُوا ثُمَّ كَفَرُوا ثُمَّ آمَنُوا ثُمَّ كَفَرُوا
ثُمَّ ازْدَادُوا كُفْرًا لَّمْ يَكُنِ اللَّهُ لِيَغْفِرَ لَهُمْ وَلَا لِيَهْدِيَهُمْ
سَبِيلًا ﴿١٣٧﴾

**138.** Fun awọn alagabagebe niro pe iya ẹlẹta-elero mbẹ fun wọn.

بَشِّرِ الْمُنَافِقِينَ بِأَنَّ لَهُمْ عَذَابًا أَلِيمًا ﴿١٣٨﴾

**139.** Awọn ẹniti nwọn mu alaigbagbọ ni ọrẽ laijẹ onigbagbọ, Nwọn ha nwa ọla lọdọ wọn ni bi? Dajudaju ti Ọlọhun ni (gbogbo) ọla patapata.

الَّذِينَ يَتَّخِذُونَ الْكَافِرِينَ أَوْلِيَاءَ مِن دُونِ
الْمُؤْمِنِينَ ۚ أَيَبْتَغُونَ عِندَهُمُ الْعِزَّةَ فَإِنَّ الْعِزَّةَ لِلَّهِ
جَمِيعًا ﴿١٣٩﴾

**140.** Dajudaju on sọ kalẹ sinu Tirà nã fun nyin pe nigbati ẹnyin ba gbọ nipa awọn ãya Ọlọhun pe a ṣe aigbagbọ nipa rẹ̀ ti a si nfi ṣe ẹfẹ, ẹ maṣe joko pẹlu wọn titi nwọn yio fi bọ sinu ọrọ miran ti o yatọ si i, nitoripe nigbana ẹnyin yio dabi wọn. Dajudaju Ọlọhun yio ko awọn alagabagebe ati awọn alaigbagbọ jọ sinu ina Jahannama patapata.

وَقَدْ نَزَّلَ عَلَيْكُمْ فِي الْكِتَابِ أَنْ إِذَا سَمِعْتُمْ
آيَاتِ اللَّهِ يُكْفَرُ بِهَا وَيُسْتَهْزَأُ بِهَا فَلَا تَقْعُدُوا
مَعَهُمْ حَتَّىٰ يَخُوضُوا فِي حَدِيثٍ غَيْرِهِ ۚ إِنَّكُمْ إِذًا
مِّثْلُهُمْ ۗ إِنَّ اللَّهَ جَامِعُ الْمُنَافِقِينَ وَالْكَافِرِينَ
فِي جَهَنَّمَ جَمِيعًا ﴿١٤٠﴾

**141.** Awọn ti nreti (ẹlẹya) nyin. Bi iṣẹgun kan lati ọdọ Ọlọhun ba jẹ ti nyin nwọn a wipe: Awa ko ha mbẹ pẹlu nyin bi? (Ṣugbọn) bi ipin (iṣẹgun) kan ba mbẹ fun awọn alaigbagbọ nwọn a wipe: Awa ko ha ṣẹ nyin lori ti awa si dabo bo nyin lọwọ awọn onigbagbọ? Nitorina Ọlọhun yio ṣe idajọ larin nyin ni ọjọ ajinde. Ọlọhun ki yio ṣe ọna (iṣẹgun) fun awọn alaigbagbọ lori awọn onigbagbọ ododo.

ٱلَّذِينَ يَتَرَبَّصُونَ بِكُمْ فَإِن كَانَ لَكُمْ فَتْحٌ مِّنَ ٱللَّهِ قَالُوٓا۟ أَلَمْ نَكُن مَّعَكُمْ وَإِن كَانَ لِلْكَـٰفِرِينَ نَصِيبٌ قَالُوٓا۟ أَلَمْ نَسْتَحْوِذْ عَلَيْكُمْ وَنَمْنَعْكُم مِّنَ ٱلْمُؤْمِنِينَ ۚ فَٱللَّهُ يَحْكُمُ بَيْنَكُمْ يَوْمَ ٱلْقِيَـٰمَةِ ۗ وَلَن يَجْعَلَ ٱللَّهُ لِلْكَـٰفِرِينَ عَلَى ٱلْمُؤْمِنِينَ سَبِيلًا ﴿١٤١﴾

**142.** Dajudaju awọn alagabagebe ntan Ọlọhun jẹ. On na yio san itanjẹ wọn pada fun wọn. Bi nwọn ba duro lati kirun nwọn a duro pẹlu oroju, ki awọn enia le ri wọn, nwọn ko si ranti Ọlọhun afi diẹ.

إِنَّ ٱلْمُنَـٰفِقِينَ يُخَـٰدِعُونَ ٱللَّهَ وَهُوَ خَـٰدِعُهُمْ وَإِذَا قَامُوٓا۟ إِلَى ٱلصَّلَوٰةِ قَامُوا۟ كُسَالَىٰ يُرَآءُونَ ٱلنَّاسَ وَلَا يَذْكُرُونَ ٱللَّهَ إِلَّا قَلِيلًا ﴿١٤٢﴾

**143.** Nwọn npọ sihin sọhun larin eyi, nwọn ko jẹ tibi nwọn ko jẹ tọhun, ẹnikẹni ti Ọlọhun ba ṣi lọna iwọ ko le ri ọna tãrà fun u.

مُّذَبْذَبِينَ بَيْنَ ذَٰلِكَ لَآ إِلَىٰ هَـٰٓؤُلَآءِ وَلَآ إِلَىٰ هَـٰٓؤُلَآءِ ۚ وَمَن يُضْلِلِ ٱللَّهُ فَلَن تَجِدَ لَهُۥ سَبِيلًا ﴿١٤٣﴾

**144.** Ẹnyin onigbagbọ ododo; ẹ maṣe mu awọn alaigbagbọ ni ọrẹ laijẹ onigbagbọ. Ẹnyin ha nfẹ lati fi lelẹ lori ara nyin idi-ọrọ ti o han gbangba fun Ọlọhun bi?

يَـٰٓأَيُّهَا ٱلَّذِينَ ءَامَنُوا۟ لَا تَتَّخِذُوا۟ ٱلْكَـٰفِرِينَ أَوْلِيَآءَ مِن دُونِ ٱلْمُؤْمِنِينَ ۚ أَتُرِيدُونَ أَن تَجْعَلُوا۟ لِلَّهِ عَلَيْكُمْ سُلْطَـٰنًا مُّبِينًا ﴿١٤٤﴾

**145.** Dajudaju awọn alagabagebe mbẹ ni isalẹ koto ina, iwọ ki yio ri alatilẹhin kan fun wọn.

إِنَّ ٱلْمُنَـٰفِقِينَ فِى ٱلدَّرْكِ ٱلْأَسْفَلِ مِنَ ٱلنَّارِ وَلَن تَجِدَ لَهُمْ نَصِيرًا ﴿١٤٥﴾

**146.** Ayafi awọn ẹniti o ronupiwada ti nwọn si ṣe atunṣe ti nwọn si di Ọlọhun mu ṣinṣin ti nwọn si ṣe ẹsin wọn ni ododo fun Ọlọhun, awọn wọnyi ni mbẹ pẹlu awọn onigbagbọ ododo, laipẹ Ọlọhun yio san awọn onigbagbọ ni ẹsan ti o tobi.

إِلَّا ٱلَّذِينَ تَابُوا۟ وَأَصْلَحُوا۟ وَٱعْتَصَمُوا۟ بِٱللَّهِ وَأَخْلَصُوا۟ دِينَهُمْ لِلَّهِ فَأُو۟لَٰٓئِكَ مَعَ ٱلْمُؤْمِنِينَ ۖ وَسَوْفَ يُؤْتِ ٱللَّهُ ٱلْمُؤْمِنِينَ أَجْرًا عَظِيمًا ﴿١٤٦﴾

**147.** Kini Ọlọhun yio fi jijẹ nyin niya ṣe bi ẹnyin ba ndupẹ ti ẹ si gbagbọ? Ọlọhun jẹ Olumore, Olùmọ̀.

مَّا يَفْعَلُ ٱللَّهُ بِعَذَابِكُمْ إِن شَكَرْتُمْ وَءَامَنتُمْ ۚ وَكَانَ ٱللَّهُ شَاكِرًا عَلِيمًا ﴿١٤٧﴾

**148.** Ọlọhun ko ni ifẹ si ariwo pẹlu ọrọ buburu, ayafi ẹniti a ba bò si. Ọlọhun si jẹ Olugbọrọ, Olumọ.

۞ لَّا يُحِبُّ ٱللَّهُ ٱلْجَهْرَ بِٱلسُّوٓءِ مِنَ ٱلْقَوْلِ إِلَّا مَن ظُلِمَ ۚ وَكَانَ ٱللَّهُ سَمِيعًا عَلِيمًا ﴿١٤٨﴾

**149.** Bi ẹnyin ba ṣe ore kan ni aṣehan tabi ẹ fi pamọ tabi ti ẹ ba ṣe amojukuro nibi iwa-aidara kan dajudaju Ọlọhun jẹ Olumojukuro, Alagbara.

إِن تُبْدُوا۟ خَيْرًا أَوْ تُخْفُوهُ أَوْ تَعْفُوا۟ عَن سُوٓءٍ فَإِنَّ ٱللَّهَ كَانَ عَفُوًّا قَدِيرًا ﴿١٤٩﴾

**150.** Dajudaju awọn ti ko gba Ọlọhun gbọ ati awọn ojiṣẹ Rẹ̀ ti nwọn si nfẹ lati fi õyà si arin Ọlọhun ati awọn ojiṣẹ Rẹ̀ ti nwọn si nwipe: Awa gba apakan gbọ (ninu awọn ojiṣẹ) awa ko si gba apakan gbọ; nwọn si nfẹ lati mu oju ọna kan larin (mejẽji) yi.

إِنَّ ٱلَّذِينَ يَكْفُرُونَ بِٱللَّهِ وَرُسُلِهِۦ وَيُرِيدُونَ أَن يُفَرِّقُوا۟ بَيْنَ ٱللَّهِ وَرُسُلِهِۦ وَيَقُولُونَ نُؤْمِنُ بِبَعْضٍ وَنَكْفُرُ بِبَعْضٍ وَيُرِيدُونَ أَن يَتَّخِذُوا۟ بَيْنَ ذَٰلِكَ سَبِيلًا ﴿١٥٠﴾

**151.** Awọn wọnyi ni alaigbagbọ ni ododo; a si ti pese iya ẹlẹtẹ fun awọn alaigbagbọ.

أُو۟لَٰٓئِكَ هُمُ ٱلْكَٰفِرُونَ حَقًّا ۚ وَأَعْتَدْنَا لِلْكَٰفِرِينَ عَذَابًا مُّهِينًا ﴿١٥١﴾

**152.** Şugbọn awọn ẹniti o gba Ọlọhun gbọ ati awọn ojişẹ Rẹ ti nwọn ko se ipinya ni arin ẹnikankan ninu wọn, laipẹ a o fun awọn ni ẹsan, Ọlọhun si jẹ Alaforiji, Alanu.

وَٱلَّذِينَ ءَامَنُوا۟ بِٱللَّهِ وَرُسُلِهِۦ وَلَمْ يُفَرِّقُوا۟ بَيْنَ أَحَدٍ مِّنْهُمْ أُو۟لَـٰٓئِكَ سَوْفَ يُؤْتِيهِمْ أُجُورَهُمْ ۗ وَكَانَ ٱللَّهُ غَفُورًا رَّحِيمًا ﴿١٥٢﴾

**153.** Awọn oni-tira yio bi ọ lere pe ki o sọ tira kan kalẹ fun wọn lati sanma; nitorina, dajudaju nwọn ti bi Musa lere ohun ti o tobi ju bẹ lọ, nwọn wipe: fi Ọlọhun han wa ni gbangba, nitorina ọ̀wà-riri si kọlu wọn, nitori abosi wọn, lẹhinna nwọn si mu ogedegbe malu ni oluwa lẹhin ti alaye ti de wa ba wọn, sibẹsibẹ Awa si şe amojukuro fun wọn nibi eyi Awa si fun Musa ni agbara ti o han gbangba.

يَسْـَٔلُكَ أَهْلُ ٱلْكِتَـٰبِ أَن تُنَزِّلَ عَلَيْهِمْ كِتَـٰبًا مِّنَ ٱلسَّمَآءِ ۚ فَقَدْ سَأَلُوا۟ مُوسَىٰٓ أَكْبَرَ مِن ذَٰلِكَ فَقَالُوٓا۟ أَرِنَا ٱللَّهَ جَهْرَةً فَأَخَذَتْهُمُ ٱلصَّـٰعِقَةُ بِظُلْمِهِمْ ۚ ثُمَّ ٱتَّخَذُوا۟ ٱلْعِجْلَ مِنۢ بَعْدِ مَا جَآءَتْهُمُ ٱلْبَيِّنَـٰتُ فَعَفَوْنَا عَن ذَٰلِكَ ۚ وَءَاتَيْنَا مُوسَىٰ سُلْطَـٰنًا مُّبِينًا ﴿١٥٣﴾

**154.** A si gbe oke na ga soke wọn nitori majẹmu wọ́n. Awa si wi fun wọn pe: Ẹ wọ ẹnu-ọna na pẹlu itẹriba, à si sọ fun wọn pe: Ẹ maşe kọja ẹnu-ala ni ọjọ Isimi, à si tun gba adehun ti o nipọn lati ọdọ wọn.

وَرَفَعْنَا فَوْقَهُمُ ٱلطُّورَ بِمِيثَـٰقِهِمْ وَقُلْنَا لَهُمُ ٱدْخُلُوا۟ ٱلْبَابَ سُجَّدًا وَقُلْنَا لَهُمْ لَا تَعْدُوا۟ فِى ٱلسَّبْتِ وَأَخَذْنَا مِنْهُم مِّيثَـٰقًا غَلِيظًا ﴿١٥٤﴾

**155.** Nitori yiyẹ adehun wọn ati aigbagbọ wọn si awọn ami Ọlọhun, ati pipa ti nwọn npa awọn annabi lai şẹ̀ ati ọrọ wọn ti nwọn nsọ pe: Ọkàn wa ti di. ko jẹ bẹ Ọlọhun ti tẹ wọn ni ontẹ, nitori aigbagbọ wọn nitorina nwọn ko ni gbagbọ ayafi diẹ (ninu wọn).

فَبِمَا نَقْضِهِم مِّيثَـٰقَهُمْ وَكُفْرِهِم بِـَٔايَـٰتِ ٱللَّهِ وَقَتْلِهِمُ ٱلْأَنۢبِيَآءَ بِغَيْرِ حَقٍّ وَقَوْلِهِمْ قُلُوبُنَا غُلْفٌۢ ۚ بَلْ طَبَعَ ٱللَّهُ عَلَيْهَا بِكُفْرِهِمْ فَلَا يُؤْمِنُونَ إِلَّا قَلِيلًا ﴿١٥٥﴾

**156.** Nitori aigbagbọ wọn ati ọrọ (ẹnu) wọn, irọ nla ti nwọn sọ si Mariyama lara.

وَبِكُفْرِهِمْ وَقَوْلِهِمْ عَلَىٰ مَرْيَمَ بُهْتَٰنًا عَظِيمًا ﴿١٥٦﴾

**157.** Ati ọrọ nwọn ti nwọn nsọ pe dajudaju awa ti pa Al-Masihu, Isa ọmọ Mariyama Ojiṣẹ Ọlọhun, bẹ si ni nwọn ko pa a, bẹ si ni wọn kori kàn mọ agbelebu (alore) ṣugbọn a jẹ ki o ri bẹ loju wọn ni, ati pe dajudaju awọn ti o ṣe iyapaẹnu nipa rẹ̀ dajudaju nwọn mbẹ ninu iyemeji nipa rẹ, ko si si mimọ kan fun wọn nipa rẹ ayafi itẹle arosọ; bẹ si ni nwọn ko pa a dajudaju.

وَقَوْلِهِمْ إِنَّا قَتَلْنَا ٱلْمَسِيحَ عِيسَى ٱبْنَ مَرْيَمَ رَسُولَ ٱللَّهِ وَمَا قَتَلُوهُ وَمَا صَلَبُوهُ وَلَٰكِن شُبِّهَ لَهُمْ ۚ وَإِنَّ ٱلَّذِينَ ٱخْتَلَفُوا۟ فِيهِ لَفِى شَكٍّ مِّنْهُ ۚ مَا لَهُم بِهِۦ مِنْ عِلْمٍ إِلَّا ٱتِّبَاعَ ٱلظَّنِّ ۚ وَمَا قَتَلُوهُ يَقِينًۢا ﴿١٥٧﴾

**158.** Bẹkọ, Ọlọhun gbe e lọ si ọdọ ara Rẹ̀, atipe Ọlọhun jẹ Ẹniti o tobi, Ọlọgbọn.

بَل رَّفَعَهُ ٱللَّهُ إِلَيْهِ ۚ وَكَانَ ٱللَّهُ عَزِيزًا حَكِيمًا ﴿١٥٨﴾

**159.** Atipe ko ni si ẹnikan ninu awọn oni-tira ayafi ki o gba a gbọ ṣiwaju ki o to ku, ti o ba si di ọjọ ajinde yio jẹ ẹlẹri tako wọn.

وَإِن مِّنْ أَهْلِ ٱلْكِتَٰبِ إِلَّا لَيُؤْمِنَنَّ بِهِۦ قَبْلَ مَوْتِهِۦ ۖ وَيَوْمَ ٱلْقِيَٰمَةِ يَكُونُ عَلَيْهِمْ شَهِيدًا ﴿١٥٩﴾

**160.** Nitori abosi kan, ti awọn ti o ṣe yahudi ni Awa ṣe ṣe ni ẽwọ̀ fun wọn awọn ohun-daradara ti a ti ṣe ni ẹtọ fun wọn ati nipa idina wọn ti nwọn ndi oju ọna ti Ọlọhun ni ọpọlọpọ (igba).

فَبِظُلْمٍ مِّنَ ٱلَّذِينَ هَادُوا۟ حَرَّمْنَا عَلَيْهِمْ طَيِّبَٰتٍ أُحِلَّتْ لَهُمْ وَبِصَدِّهِمْ عَن سَبِيلِ ٱللَّهِ كَثِيرًا ﴿١٦٠﴾

**161.** Ati gbigba wọn ti nwọn ngba owo-èlé, bẹ si ni a ti kọ̀ fun wọn nipa rẹ̀, ati jijẹ wọn ti nwọn njẹ ọrọ̀ awọn enia ni ti ibajẹ; Awa si ti pa lese iya elero silẹ fun awọn alaigbagbọ ninu wọn.

وَأَخْذِهِمُ ٱلرِّبَوٰا۟ وَقَدْ نُهُوا۟ عَنْهُ وَأَكْلِهِمْ أَمْوَٰلَ ٱلنَّاسِ بِٱلْبَٰطِلِ ۚ وَأَعْتَدْنَا لِلْكَٰفِرِينَ مِنْهُمْ عَذَابًا أَلِيمًا ﴿١٦١﴾

**162.** Şugbọn awọn ti imọ wọn rinlẹ ninu wọn ati awọn onigbagbọ ododo nwọn ni igbagbọ ododo si ohuh ti A sọ kalẹ̀ fun ọ ati ohun ti A sọ kalẹ̀ şiwaju rẹ, ati awọn olugbe irun duro ati oluyan saka ati olugba Ọlọhun gbọ ati ọjọ ikẹhin; awọn wọnyi laipẹ A o fun wọn ni ẹsan ti o tobi.

لَّٰكِنِ ٱلرَّٰسِخُونَ فِي ٱلۡعِلۡمِ مِنۡهُمۡ وَٱلۡمُؤۡمِنُونَ
يُؤۡمِنُونَ بِمَآ أُنزِلَ إِلَيۡكَ وَمَآ أُنزِلَ مِن قَبۡلِكَۚ
وَٱلۡمُقِيمِينَ ٱلصَّلَوٰةَۚ وَٱلۡمُؤۡتُونَ ٱلزَّكَوٰةَ
وَٱلۡمُؤۡمِنُونَ بِٱللَّهِ وَٱلۡيَوۡمِ ٱلۡأٓخِرِ أُوْلَٰٓئِكَ سَنُؤۡتِيهِمۡ
أَجۡرًا عَظِيمًا ﴿١٦٢﴾

**163.** Dajudaju A ranşẹ si ọ gẹgẹbi a ti ransẹ si Nuha ati awọn annabi lẹhin rẹ̀, A si tun ransẹ si Ibrahima ati Ismaila ati Isiaka ati Yakuba ati awọn arọmọdọmọ, ati Issa ati Ayuba ati Yunusa ati Haruna ati Sulaimana, A si fun Dawuda ni Sabura.

۞ إِنَّآ أَوۡحَيۡنَآ إِلَيۡكَ كَمَآ أَوۡحَيۡنَآ إِلَىٰ نُوحٖ
وَٱلنَّبِيِّـۧنَ مِنۢ بَعۡدِهِۦۚ وَأَوۡحَيۡنَآ إِلَىٰٓ إِبۡرَٰهِيمَ
وَإِسۡمَٰعِيلَ وَإِسۡحَٰقَ وَيَعۡقُوبَ وَٱلۡأَسۡبَاطِ
وَعِيسَىٰ وَأَيُّوبَ وَيُونُسَ وَهَٰرُونَ وَسُلَيۡمَٰنَۚ
وَءَاتَيۡنَا دَاوُۥدَ زَبُورٗا ﴿١٦٣﴾

**164.** Awọn ojişẹ kan mbẹ ti A ti da orukọ wọn fun ọ şiwaju, awọn ojişẹ kan si mbẹ ti A ko darukọ wọn fun ọ. Atipe Ọlọhun ba Musa sọrọ ni ọrọ gan.

وَرُسُلٗا قَدۡ قَصَصۡنَٰهُمۡ عَلَيۡكَ مِن قَبۡلُ وَرُسُلٗا
لَّمۡ نَقۡصُصۡهُمۡ عَلَيۡكَۚ وَكَلَّمَ ٱللَّهُ مُوسَىٰ
تَكۡلِيمٗا ﴿١٦٤﴾

**165.** Awọn ojişẹ kan ti nwọn jẹ oniro-idunnu ati oluşe-ikilọ, nitori ki awijare maşe ma bẹ fun awọn enia lọdọ Ọlọhun lẹhin (riran) awọn ojişẹ. Ọlọhun jẹ Ẹni-titobi, Ọlọgbọn.

رُّسُلٗا مُّبَشِّرِينَ وَمُنذِرِينَ لِئَلَّا يَكُونَ لِلنَّاسِ
عَلَى ٱللَّهِ حُجَّةُۢ بَعۡدَ ٱلرُّسُلِۚ وَكَانَ ٱللَّهُ عَزِيزًا
حَكِيمٗا ﴿١٦٥﴾

**166.** Şugbọn Ọlọhun njẹri nipa ohun ti O sọkalẹ̀ fun ọ, O sọ ọ kalẹ̀ pẹlu mimọ̀ Rẹ̀ ati pe awọn malaika na njẹri (si i). Ọlọhun si to ni Olujẹri.

لَّٰكِنِ ٱللَّهُ يَشۡهَدُ بِمَآ أَنزَلَ إِلَيۡكَۖ أَنزَلَهُۥ
بِعِلۡمِهِۦۖ وَٱلۡمَلَٰٓئِكَةُ يَشۡهَدُونَۚ وَكَفَىٰ
بِٱللَّهِ شَهِيدًا ﴿١٦٦﴾

**167.** Dajudaju awọn ẹniti o ṣe aigbagbọ ti nwọn si di oju ọna ti Ọlọhun, dajudaju nwọn ti ṣina ni iṣina ti o jinna.

إِنَّ ٱلَّذِينَ كَفَرُواْ وَصَدُّواْ عَن سَبِيلِ ٱللَّهِ قَدْ ضَلُّواْ ضَلَٰلَۢا بَعِيدًا ﴿١٦٧﴾

**168.** Dajudaju awọn ẹniti o ṣe aigbagbọ ti nwọn si ṣe abosi, Ọlọhun ki yio ṣe aforijin fun wọn, Kò si ni fi oju ọna kan mọ̀ wọn.

إِنَّ ٱلَّذِينَ كَفَرُواْ وَظَلَمُواْ لَمْ يَكُنِ ٱللَّهُ لِيَغْفِرَ لَهُمْ وَلَا لِيَهْدِيَهُمْ طَرِيقًا ﴿١٦٨﴾

**169.** Ayafi oju ọna ina Jahannama, nwọn o ṣe gbere sinu rẹ̀, eyini jẹ ohun ti o rọrun fun Ọlọhun.

إِلَّا طَرِيقَ جَهَنَّمَ خَٰلِدِينَ فِيهَآ أَبَدًاۚ وَكَانَ ذَٰلِكَ عَلَى ٱللَّهِ يَسِيرًا ﴿١٦٩﴾

**170.** Mo pe ẹnyin enia, dajudaju Ojiṣẹ na ti de wa ba nyin pẹlu ododo lati ọdọ Oluwa nyin, nitorina ki ẹ gbagbọ lo dara fun nyin. Ti ẹnyin ba si ṣe alaigbagbọ, dajudaju ohun ti mbẹ ninu sanma ati ilẹ ti Ọlọhun ni. Ọlọhun si jẹ Oni-mimọ. Ọlọgbọn.

يَٰٓأَيُّهَا ٱلنَّاسُ قَدْ جَآءَكُمُ ٱلرَّسُولُ بِٱلْحَقِّ مِن رَّبِّكُمْ فَـَٔامِنُواْ خَيْرًا لَّكُمْۚ وَإِن تَكْفُرُواْ فَإِنَّ لِلَّهِ مَا فِي ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَٱلْأَرْضِۚ وَكَانَ ٱللَّهُ عَلِيمًا حَكِيمًا ﴿١٧٠﴾

**171.** Mo pe oni Tira, ẹ maṣe koja ẹnu-ala nipa ẹsin nyin, ẹ maṣe sọrọ (kan) si Ọlọhun ayafi ododo. Masihu, Isa ọmọ Mariyama, ko jẹ nkankan ju ojiṣẹ Ọlọhun lọ, ati ọrọ Rẹ̀ ti o sọ si Mariyama ati ẹmi kan lati ọdọ Rẹ̀. Nitorina ẹ gba Ọlọhun gbọ ati awọn ojiṣẹ Rẹ̀. Ẹ maṣe sọ (pe): Mẹta ni Ọlọhun. Ki ẹ ṣiwọ ni o dara fun nyin. Ọlọhun jẹ Ọlọhun kanṣoṣo nikan. Mimọ Rẹ̀ tayọ ki ọmọ kan ma bẹ fun U. Tirẹ̀ ni ohun ti mbẹ ninu sanma ati ohun ti mbẹ ninu ilẹ̀. Ọlọhun si to ni Alabojutó.

يَٰٓأَهْلَ ٱلْكِتَٰبِ لَا تَغْلُواْ فِي دِينِكُمْ وَلَا تَقُولُواْ عَلَى ٱللَّهِ إِلَّا ٱلْحَقَّۚ إِنَّمَا ٱلْمَسِيحُ عِيسَى ٱبْنُ مَرْيَمَ رَسُولُ ٱللَّهِ وَكَلِمَتُهُۥٓ أَلْقَىٰهَآ إِلَىٰ مَرْيَمَ وَرُوحٌ مِّنْهُۖ فَـَٔامِنُواْ بِٱللَّهِ وَرُسُلِهِۦۖ وَلَا تَقُولُواْ ثَلَٰثَةٌۚ ٱنتَهُواْ خَيْرًا لَّكُمْۚ إِنَّمَا ٱللَّهُ إِلَٰهٌ وَٰحِدٌۖ سُبْحَٰنَهُۥٓ أَن يَكُونَ لَهُۥ وَلَدٌۘ لَّهُۥ مَا فِي ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَمَا فِي ٱلْأَرْضِۗ وَكَفَىٰ بِٱللَّهِ وَكِيلًا ﴿١٧١﴾

**172.** Al-Masihu ko şe ikorira lati jẹ olujọsin fun Ọlọhun ati awọn malaika ti nwọn sunmọ Ọlọhun. Ẹnikẹni ti o ba şe ikorira lati jọsin fun Ọlọhun ti o si tun şe igberaga, laipẹ yio ko wọn jọ si ọdọ ara Rẹ patapata.

لَّن يَسْتَنكِفَ ٱلْمَسِيحُ أَن يَكُونَ عَبْدًا لِّلَّهِ وَلَا ٱلْمَلَٰٓئِكَةُ ٱلْمُقَرَّبُونَ ۚ وَمَن يَسْتَنكِفْ عَنْ عِبَادَتِهِۦ وَيَسْتَكْبِرْ فَسَيَحْشُرُهُمْ إِلَيْهِ جَمِيعًا ﴿١٧٢﴾

**173.** Ki ẹ ri awọn onigbagbọ ododo ti nwọn si tun şe işẹ rere, on yio san wọn ni ẹkunrẹrẹ ẹsan wọn yio si şe alekun ore Rẹ fun wọn. Ki ẹ ri awọn ẹniti nkorira ti nwọn si nşe igberaga on yio jẹ wọn niya ẹlẹta-elero. Nwọn ko ni ri alatilẹhin kan kan tabi oluranlọwọ kan fun ara wọn lẹhin Ọlọhun.

فَأَمَّا ٱلَّذِينَ ءَامَنُوا۟ وَعَمِلُوا۟ ٱلصَّٰلِحَٰتِ فَيُوَفِّيهِمْ أُجُورَهُمْ وَيَزِيدُهُم مِّن فَضْلِهِۦ ۖ وَأَمَّا ٱلَّذِينَ ٱسْتَنكَفُوا۟ وَٱسْتَكْبَرُوا۟ فَيُعَذِّبُهُمْ عَذَابًا أَلِيمًا وَلَا يَجِدُونَ لَهُم مِّن دُونِ ٱللَّهِ وَلِيًّا وَلَا نَصِيرًا ﴿١٧٣﴾

**174.** Mo pe ẹnyin enia, dajudaju idi-ọ̀rọ̀ ti de wa ba nyin lati ọdọ Oluwa nyin A si sọ imọlẹ̀ ti o han gbangba kalẹ̀ fun nyin.

يَٰٓأَيُّهَا ٱلنَّاسُ قَدْ جَآءَكُم بُرْهَٰنٌ مِّن رَّبِّكُمْ وَأَنزَلْنَآ إِلَيْكُمْ نُورًا مُّبِينًا ﴿١٧٤﴾

**175.** Kiẹri awọn ti nwọn gbabọ ni ododo si Ọlọhun ti nwọn si di I mû şinşin laipẹ yio mu wọn wọ inu ikẹ lati ọdọ Rẹ̀ ati ọla, yio si fi wọn mọna ti o tọ si ọdọ ara Rẹ̀.

فَأَمَّا ٱلَّذِينَ ءَامَنُوا۟ بِٱللَّهِ وَٱعْتَصَمُوا۟ بِهِۦ فَسَيُدْخِلُهُمْ فِى رَحْمَةٍ مِّنْهُ وَفَضْلٍ وَيَهْدِيهِمْ إِلَيْهِ صِرَٰطًا مُّسْتَقِيمًا ﴿١٧٥﴾

**176.** Nwọn yio wa biọ ni idajọ, wipe: Ọlọhun yio fun yin ni idajọ nipa ãre tikoni obi tikoni ọmọ. Ti enia kan baku tikosi ọmọkunrin kankan fun, ti osini ara-birin kan, idaji ni tirẹ̀ ninu ohun ti o ba fi silẹ̀, on (ọkunrin) ni yio si jogun rẹ̀ ti ko ba si ọmọ-kunrin fun u. Bi ara birin ba jẹ meji, nigbana

يَسْتَفْتُونَكَ قُلِ ٱللَّهُ يُفْتِيكُمْ فِى ٱلْكَلَٰلَةِ ۚ إِنِ ٱمْرُؤٌا۟ هَلَكَ لَيْسَ لَهُۥ وَلَدٌ وَلَهُۥٓ أُخْتٌ فَلَهَا نِصْفُ مَا تَرَكَ ۚ وَهُوَ يَرِثُهَآ إِن لَّمْ يَكُن لَّهَا وَلَدٌ ۚ فَإِن كَانَتَا ٱثْنَتَيْنِ فَلَهُمَا ٱلثُّلُثَانِ مِمَّا تَرَكَ ۚ وَإِن كَانُوٓا۟ إِخْوَةً رِّجَالًا وَنِسَآءً فَلِلذَّكَرِ مِثْلُ حَظِّ ٱلْأُنثَيَيْنِ ۗ يُبَيِّنُ ٱللَّهُ لَكُمْ أَن تَضِلُّوا۟ ۗ وَٱللَّهُ بِكُلِّ شَىْءٍ عَلِيمٌۢ ﴿١٧٦﴾

ikomeji ninu idata ninu ohun ti o fi silẹ̀ yio jẹ ti awọn mejẽji. Ti nwọn ba jẹ ọmọ-iya lọkunrin ati lobirin, nigbana iru ipin to wa fun obirin meji ni yio jẹ ti ọkunrin kan. Ọlọhun nṣe alaye nitoripe ki ẹ ma bã ṣina. Ọlọhun ni Olumọ, gbogbo nkan.

## *(5) Suratul Māidah*




*Ni orukọ Ọlọhun Ajọkẹ aiye, Aṣakẹ ọrun.*

بِسْمِ ٱللَّهِ ٱلرَّحْمَٰنِ ٱلرَّحِيمِ

**1.** Mope ẹnyin onigbagbọ ododo, ẹ mã ṣikà alukawani. A ṣe ni ẹtọ fun nyin awọn ẹran-ọsin ẹlẹsẹ-mẹrin (ni jijẹ) ayafi ohun ti a ti ke fun nyin, lai rufin' ọdẹ ṣiṣe, nigbati ẹnyin si mbẹ ninu idira ijọsin ibẹwo ile Oluwa. Dajudaju Ọlọhun a mã paṣẹ ohun ti O ba fẹ.

يَٰٓأَيُّهَا ٱلَّذِينَ ءَامَنُوٓا۟ أَوْفُوا۟ بِٱلْعُقُودِ ۚ أُحِلَّتْ لَكُم بَهِيمَةُ ٱلْأَنْعَٰمِ إِلَّا مَا يُتْلَىٰ عَلَيْكُمْ غَيْرَ مُحِلِّى ٱلصَّيْدِ وَأَنتُمْ حُرُمٌ ۗ إِنَّ ٱللَّهَ يَحْكُمُ مَا يُرِيدُ ﴿١﴾

**2.** Mope ẹnyin onigbagbọ ododo, ẹ maṣe rufin èto Ọlọhun (ti Hajji ṣiṣe) ati oṣu ọ̀wọ̀ na, ati awọn ẹran ọrẹ ati awọn ti a ṣe lọsọ ati awọn ti o wa idabo bo lọ si Ile ọwọ na, ti nwọn nwa ore lati ọdọ Oluwa wọn ati iyọnu (Rẹ̀). Nigbati ẹnyin ba si tura silẹ, nigbana ẹ ma dẹ ọdẹ, Ẹ maṣe jẹ ki ikorira awọn enia kan mu nyin da ẹṣẹ nitoripe nwọn di nyin lọna lati de «Mọsalasi» mimọ na, ki ẹ ma si kọja ẹnu ala. Ẹ ran ara nyin lọwọ lori iṣẹ rere ati ibẹru Ọlọhun, ẹ maṣe ran ara nyin

يَٰٓأَيُّهَا ٱلَّذِينَ ءَامَنُوا۟ لَا تُحِلُّوا۟ شَعَٰٓئِرَ ٱللَّهِ وَلَا ٱلشَّهْرَ ٱلْحَرَامَ وَلَا ٱلْهَدْىَ وَلَا ٱلْقَلَٰٓئِدَ وَلَآ ءَآمِّينَ ٱلْبَيْتَ ٱلْحَرَامَ يَبْتَغُونَ فَضْلًا مِّن رَّبِّهِمْ وَرِضْوَٰنًا ۚ وَإِذَا حَلَلْتُمْ فَٱصْطَادُوا۟ ۚ وَلَا يَجْرِمَنَّكُمْ شَنَـَٔانُ قَوْمٍ أَن صَدُّوكُمْ عَنِ ٱلْمَسْجِدِ ٱلْحَرَامِ أَن تَعْتَدُوا۟ ۘ وَتَعَاوَنُوا۟ عَلَى ٱلْبِرِّ وَٱلتَّقْوَىٰ ۖ وَلَا تَعَاوَنُوا۟ عَلَى ٱلْإِثْمِ وَٱلْعُدْوَٰنِ ۚ وَٱتَّقُوا۟ ٱللَّهَ ۖ إِنَّ ٱللَّهَ شَدِيدُ ٱلْعِقَابِ ﴿٢﴾

lọwọ lati da ẹṣẹ , ati lati kọkọ tọ́ ija, ki ẹ si bẹru Ọlọhun, dajudaju Ọlọhun le koko lati san ẹsan.

حُرِّمَتْ عَلَيْكُمُ الْمَيْتَةُ وَالدَّمُ وَلَحْمُ الْخِنزِيرِ وَمَا أُهِلَّ لِغَيْرِ اللَّهِ بِهِ وَالْمُنْخَنِقَةُ وَالْمَوْقُوذَةُ وَالْمُتَرَدِّيَةُ وَالنَّطِيحَةُ وَمَا أَكَلَ السَّبُعُ إِلَّا مَا ذَكَّيْتُمْ وَمَا ذُبِحَ عَلَى النُّصُبِ وَأَن تَسْتَقْسِمُوا بِالْأَزْلَامِ ذَٰلِكُمْ فِسْقٌ الْيَوْمَ يَئِسَ الَّذِينَ كَفَرُوا مِن دِينِكُمْ فَلَا تَخْشَوْهُمْ وَاخْشَوْنِ الْيَوْمَ أَكْمَلْتُ لَكُمْ دِينَكُمْ وَأَتْمَمْتُ عَلَيْكُمْ نِعْمَتِي وَرَضِيتُ لَكُمُ الْإِسْلَامَ دِينًا فَمَنِ اضْطُرَّ فِي مَخْمَصَةٍ غَيْرَ مُتَجَانِفٍ لِّإِثْمٍ فَإِنَّ اللَّهَ غَفُورٌ رَّحِيمٌ ﴿٣﴾

**3.** A ṣe ni ẽwọ̀ fun nyin ẹran ti o ku funra rẹ̀ ati ẹjẹ (didi) ati ẹran ẹlẹdẹ ati eyiti a pa lai pe orukọ Ọlọhun si ati eyiti a fun lọrun pa ati eyiti a lu pa ati eyiti o re lulẹ ti o ku ati eyiti a kàn pa ati ajẹku ẹranko afi eyiti ẹ ba dunbu rẹ̀; ati eyiti nwọn ba fi bọ oriṣa ati ki ẹ ma fi ọfa pin kan; iwọnyi jẹ ibajẹ. Loni awọn ẹniti o ṣe aigbagbọ ti sọ ireti nu nipa ẹsin nyin, nitorina ẹ maṣe bẹru wọn, ẹ bẹru Mi. Loni yi Mo ṣe ẹsin nyin ni pipe fun nyin ati pe Mo ṣe aṣepe idẹra Mi le nyin lori ati pe Mo yọnu si Islam ni ẹsin fun nyin. Ṣugbọn ẹniti tulasi ebi ba mu ti ki iṣe ifẹ a ti ru ofin (Ọlọhun) dajudaju Ọlọhun ni alaforiji, Onikẹ.

يَسْأَلُونَكَ مَاذَا أُحِلَّ لَهُمْ قُلْ أُحِلَّ لَكُمُ الطَّيِّبَاتُ وَمَا عَلَّمْتُم مِّنَ الْجَوَارِحِ مُكَلِّبِينَ تُعَلِّمُونَهُنَّ مِمَّا عَلَّمَكُمُ اللَّهُ فَكُلُوا مِمَّا أَمْسَكْنَ عَلَيْكُمْ وَاذْكُرُوا اسْمَ اللَّهِ عَلَيْهِ وَاتَّقُوا اللَّهَ إِنَّ اللَّهَ سَرِيعُ الْحِسَابِ ﴿٤﴾

**4.** Nwọn o bi ọ lere nipa ohun ti o jẹ ẹtọ fun wọn wipe: Gbogbo ohun ti o dara ni a ṣe ni ẹtọ fun nyin ati awọn ohun ti ẹ ti kọ́ ninu awọn ẹranko; eyini awọn aja, ati ẹiyẹ ọdẹ, ti ẹ ti kọ wọn ẹgẹbi Ọlọhun ti fi mọ nyin; ki ẹ si jẹ ninu eyiti nwọn ba pa wa fun nyin ki ẹ si pe orukọ Ọlọhun le wọn lori, ki ẹ si paya Ọlọhun, dajudaju Ọlọhun yara nibi iṣiro (iṣẹ).

الْيَوْمَ أُحِلَّ لَكُمُ الطَّيِّبَاتُ وَطَعَامُ الَّذِينَ أُوتُوا

**5.** Loni yi a ṣe ni ẹtọ fun nyin gbogbo ohun ti o dara. Ati onjẹ

awọn ẹniti a ti fun ni tira ni a ṣe lẹtọ fun nyin a si ṣe onjẹ ti nyin lẹtọ fun wọn. Ati awọn obirin ọmọluabi ninu awọn onigbagbọ ododo ati awọn obirin ọmọluabi ninu awọn ti a ti fun ni tira ṣiwaju nyin, nigbati ẹ ba ti fun wọn ni owo-ifẹ wọn ni ti fifẹ ni iyawo lai ṣe panṣaga tabi mimu (wọn) ni àlè. Ẹnikẹni ti o ba nfi aigbagbọ kun igbagbọ rẹ̀ dajudaju iṣẹ rẹ̀ ti bajẹ, atipe ni ọjọ ikẹhin yio wa ninu awọn ẹni ti o ṣòfò.

ٱلْكِتَٰبَ حِلٌّ لَّكُمْ وَطَعَامُكُمْ حِلٌّ لَّهُمْ ۖ وَٱلْمُحْصَنَٰتُ مِنَ ٱلْمُؤْمِنَٰتِ وَٱلْمُحْصَنَٰتُ مِنَ ٱلَّذِينَ أُوتُوا۟ ٱلْكِتَٰبَ مِن قَبْلِكُمْ إِذَآ ءَاتَيْتُمُوهُنَّ أُجُورَهُنَّ مُحْصِنِينَ غَيْرَ مُسَٰفِحِينَ وَلَا مُتَّخِذِىٓ أَخْدَانٍ ۗ وَمَن يَكْفُرْ بِٱلْإِيمَٰنِ فَقَدْ حَبِطَ عَمَلُهُۥ وَهُوَ فِى ٱلْءَاخِرَةِ مِنَ ٱلْخَٰسِرِينَ ﴿٥﴾

**6.** Ẹnyin onigbagbọ ododo nigbati ẹ ba dide lati kirun ki ẹ ṣan awọn oju nyin ati awọn ọwọ nyin titi de igunpa, ki ẹ si (fi omi) pa awọn ori nyin ati (ki ẹ fọ) awọn ẹsẹ nyin titi de kokosẹ̀ mejẽji. Ti ẹnyin ba jẹ ẹlẹgbin lara, ki ẹ wẹ̀ mọ. Ti ẹnyin ba jẹ alaisan tabi ẹ wa lori irin ajo tabi ọkan ninu nyin de lati ibi igbẹ tabi ẹ sunmọ awọn obirin ti ẹ ko si ri omi, nigbana ẹ ṣe aluwala oniyẹ̀pẹ̀ to mọ, ẹ fi pa awọn oju nyin ati awọn ọwọ nyin ninu rẹ̀. Ọlọhun ko fẹ lati ṣe iṣoro kan fun nyin ninu ẹsin rẹ̀. Ṣugbọn Ọlọhun nfẹ lati fọ nyin mọ ati ki o le ṣe aṣepe idẹra Rẹ̀ fun nyin, ki ẹ le ma dupẹ.

يَٰٓأَيُّهَا ٱلَّذِينَ ءَامَنُوٓا۟ إِذَا قُمْتُمْ إِلَى ٱلصَّلَوٰةِ فَٱغْسِلُوا۟ وُجُوهَكُمْ وَأَيْدِيَكُمْ إِلَى ٱلْمَرَافِقِ وَٱمْسَحُوا۟ بِرُءُوسِكُمْ وَأَرْجُلَكُمْ إِلَى ٱلْكَعْبَيْنِ ۚ وَإِن كُنتُمْ جُنُبًا فَٱطَّهَّرُوا۟ ۚ وَإِن كُنتُم مَّرْضَىٰٓ أَوْ عَلَىٰ سَفَرٍ أَوْ جَآءَ أَحَدٌ مِّنكُم مِّنَ ٱلْغَآئِطِ أَوْ لَٰمَسْتُمُ ٱلنِّسَآءَ فَلَمْ تَجِدُوا۟ مَآءً فَتَيَمَّمُوا۟ صَعِيدًا طَيِّبًا فَٱمْسَحُوا۟ بِوُجُوهِكُمْ وَأَيْدِيكُم مِّنْهُ ۚ مَا يُرِيدُ ٱللَّهُ لِيَجْعَلَ عَلَيْكُم مِّنْ حَرَجٍ وَلَٰكِن يُرِيدُ لِيُطَهِّرَكُمْ وَلِيُتِمَّ نِعْمَتَهُۥ عَلَيْكُمْ لَعَلَّكُمْ تَشْكُرُونَ ﴿٦﴾

**7.** Ẹ ṣe iranti idẹra Ọlọhun ti nbẹ lori nyin ati adehun Rẹ̀ eyiti O ba nyin ṣe nigbati ẹnyin wipe: Awa gbọ awa si gbà. Ki ẹ si bẹru

وَٱذْكُرُوا۟ نِعْمَةَ ٱللَّهِ عَلَيْكُمْ وَمِيثَٰقَهُ ٱلَّذِى وَاثَقَكُم بِهِۦٓ إِذْ قُلْتُمْ سَمِعْنَا وَأَطَعْنَا ۖ وَٱتَّقُوا۟ ٱللَّهَ ۚ إِنَّ ٱللَّهَ عَلِيمٌۢ بِذَاتِ ٱلصُّدُورِ ﴿٧﴾

Ọlọhun. Dajudaju Ọlọhun ni Olumọ nipa ohun to wa ninu igbaiya.

**8.** Mope ẹnyin onigbagbọ ododo, ẹ jẹ olugbe ẹri duro fun Ọlọhun pẹlu ẹtọ: ikorira awọn ijọ kan, ẹ ma jẹ ki o sun nyin dẹṣẹ lori ai ko ni le ṣe ẹtọ nyin. Ẹ ṣe ẹtọ, ohun lo sunmọ ibẹru (Ọlọhun). Ki ẹ si bẹru Ọlọhun, dajudaju (Ọlọhun) ni Alamọtan nipa ohun ti ẹ nṣe.

يَٰٓأَيُّهَا ٱلَّذِينَ ءَامَنُوا۟ كُونُوا۟ قَوَّٰمِينَ لِلَّهِ
شُهَدَآءَ بِٱلْقِسْطِ ۖ وَلَا يَجْرِمَنَّكُمْ
شَنَـَٔانُ قَوْمٍ عَلَىٰٓ أَلَّا تَعْدِلُوا۟ ۚ ٱعْدِلُوا۟ هُوَ
أَقْرَبُ لِلتَّقْوَىٰ ۖ وَٱتَّقُوا۟ ٱللَّهَ ۚ إِنَّ ٱللَّهَ خَبِيرٌۢ
بِمَا تَعْمَلُونَ ﴿٨﴾

**9.** Ọlọhun ṣe adehun fun awọn onigbagbọ ododo ti nwọn si nṣe iṣẹ rere (pe): Aforijin mbẹ fun wọn ati ẹsan ti o tobi.

وَعَدَ ٱللَّهُ ٱلَّذِينَ ءَامَنُوا۟ وَعَمِلُوا۟ ٱلصَّٰلِحَٰتِ ۙ
لَهُم مَّغْفِرَةٌ وَأَجْرٌ عَظِيمٌ ﴿٩﴾

**10.** Ati awọn alaigbagbọ ti nwọn si npe awọn ami Wa nirọ, awọn wọnyi ni ijọ ina Jahimi.

وَٱلَّذِينَ كَفَرُوا۟ وَكَذَّبُوا۟ بِـَٔايَٰتِنَآ أُو۟لَٰٓئِكَ
أَصْحَٰبُ ٱلْجَحِيمِ ﴿١٠﴾

**11.** Mope ẹnyin onigbagbọ ododo, ẹ ṣe iranti idẹra Ọlọhun ti mbẹ fun nyin nigbati awọn ijọ kan gbero lati nawọ ija wọn si nyin, nigbana O kà ọwọ wọn kò fun nyin ki ẹ si bẹru Ọlọhun atipe Ọlọhun ni ki awọn onigbagbọ ododo mā fi ara ti.

يَٰٓأَيُّهَا ٱلَّذِينَ ءَامَنُوا۟ ٱذْكُرُوا۟ نِعْمَتَ ٱللَّهِ
عَلَيْكُمْ إِذْ هَمَّ قَوْمٌ أَن يَبْسُطُوٓا۟ إِلَيْكُمْ
أَيْدِيَهُمْ فَكَفَّ أَيْدِيَهُمْ عَنكُمْ ۖ وَٱتَّقُوا۟
ٱللَّهَ ۚ وَعَلَى ٱللَّهِ فَلْيَتَوَكَّلِ ٱلْمُؤْمِنُونَ ﴿١١﴾

**12.** Ati nipapa Ọlọhun ṣe adehun pẹlu awọn ọmọ Israila, A si gbe awọn ijoye mejila dide ninu wọn. Ọlọhun si wi (fun wọn) pe: Emi mbẹ pẹlu nyin. Bi ẹnyin ba nkirun dede ti ẹ si nyan saka ti ẹ si gba awọn ojiṣẹ Mi gbọ ti ẹ si ran

۞ وَلَقَدْ أَخَذَ ٱللَّهُ مِيثَٰقَ بَنِىٓ إِسْرَٰٓءِيلَ
وَبَعَثْنَا مِنْهُمُ ٱثْنَىْ عَشَرَ نَقِيبًا ۖ وَقَالَ ٱللَّهُ
إِنِّى مَعَكُمْ ۖ لَئِنْ أَقَمْتُمُ ٱلصَّلَوٰةَ وَءَاتَيْتُمُ
ٱلزَّكَوٰةَ وَءَامَنتُم بِرُسُلِى وَعَزَّرْتُمُوهُمْ
وَأَقْرَضْتُمُ ٱللَّهَ قَرْضًا حَسَنًا لَّأُكَفِّرَنَّ

wọn lọwọ ti ẹ si win Ọlọhun ni ọrọ̀ ni wiwin ti o dara, Emi yio pa awọn aşişe nyin rẹ, Emi yio si mu nyin wọ awọn ọgba-idẹra ti odo nşan nisalẹ rẹ. Şugbọn ẹnikẹni ti o ba şe aigbagbọ ninu nyin lẹhin eyini, nipapa o ti şina kuro ni oju ọna tãrà.

عَنكُمْ سَيِّـَٔاتِكُمْ وَلَأُدْخِلَنَّكُمْ جَنَّٰتٍ تَجْرِي مِن تَحْتِهَا ٱلْأَنْهَٰرُ ۚ فَمَن كَفَرَ بَعْدَ ذَٰلِكَ مِنكُمْ فَقَدْ ضَلَّ سَوَآءَ ٱلسَّبِيلِ ﴿١٢﴾

**13.** Şugbọn nitori yiyẹ ti nwọn yẹ majẹmu Awa şẹ ibi le wọn Awa si şe ọkàn wọn ni lile. Nwọn si nyi awọn ọrọ (Ọlọhun) pada kuro ni awọn aye wọn nwọn si kọ apakan silẹ ninu ohun ti a ran wọn leti rẹ̀. Iwọ ko ni ye ri iwa jamba lati ọdọ wọn ayafi diẹ ninu wọn, nitorina şe amojukuro fun wọn ki o si şe aforiji. Dajudaju Ọlọhun fẹran awọn ti nşe rere.

فَبِمَا نَقْضِهِم مِّيثَٰقَهُمْ لَعَنَّٰهُمْ وَجَعَلْنَا قُلُوبَهُمْ قَٰسِيَةً ۖ يُحَرِّفُونَ ٱلْكَلِمَ عَن مَّوَاضِعِهِۦ ۙ وَنَسُوا۟ حَظًّا مِّمَّا ذُكِّرُوا۟ بِهِۦ ۚ وَلَا تَزَالُ تَطَّلِعُ عَلَىٰ خَآئِنَةٍ مِّنْهُمْ إِلَّا قَلِيلًا مِّنْهُمْ ۖ فَٱعْفُ عَنْهُمْ وَٱصْفَحْ ۚ إِنَّ ٱللَّهَ يُحِبُّ ٱلْمُحْسِنِينَ ﴿١٣﴾

**14.** Ati lati ọdọ awọn ẹniti nwipe: Nasara ni awai şe, Awa şe majẹmu pẹlu wọn, Şugbọn nwọn gbagbe apakan ninu ohun ti a ran wọn leti rẹ̀ nitorina Awa da ọta si arin wọn ati ikorira titi di ọjọ igbende. Laipẹ Ọlọhun yio fun wọn niro nipa ohun ti nwọn şe.

وَمِنَ ٱلَّذِينَ قَالُوٓا۟ إِنَّا نَصَٰرَىٰٓ أَخَذْنَا مِيثَٰقَهُمْ فَنَسُوا۟ حَظًّا مِّمَّا ذُكِّرُوا۟ بِهِۦ فَأَغْرَيْنَا بَيْنَهُمُ ٱلْعَدَاوَةَ وَٱلْبَغْضَآءَ إِلَىٰ يَوْمِ ٱلْقِيَٰمَةِ ۚ وَسَوْفَ يُنَبِّئُهُمُ ٱللَّهُ بِمَا كَانُوا۟ يَصْنَعُونَ ﴿١٤﴾

**15.** Ẹnyin oni-Tirà; dajudaju ojişẹ Wa ti wa ba nyin ti o şe alaye ọpọlọpọ fun nyin ninu ohun ti ẹ fi pamọ ninu tirà, o si mojukuro ninu ọpọlọpọ; dajudaju imọlẹ lati ọdọ Ọlọhun ti wa ba nyin ati tirà ti o yanju.

يَٰٓأَهْلَ ٱلْكِتَٰبِ قَدْ جَآءَكُمْ رَسُولُنَا يُبَيِّنُ لَكُمْ كَثِيرًا مِّمَّا كُنتُمْ تُخْفُونَ مِنَ ٱلْكِتَٰبِ وَيَعْفُوا۟ عَن كَثِيرٍ ۚ قَدْ جَآءَكُم مِّنَ ٱللَّهِ نُورٌ وَكِتَٰبٌ مُّبِينٌ ﴿١٥﴾

**16.** Nipa rẹ Ọlọhun nfi ọna mọ awọn ẹniti o tẹle iyọnu Rẹ̀, awọn ọna alafia, On si nmu wọn jade lati inu okunkun lọ si inu imọlẹ pẹlu aṣe Rẹ̀, On si nfi wọn mọna si ojuọna ti o tọ́.

يَهْدِي بِهِ اللَّهُ مَنِ اتَّبَعَ رِضْوَانَهُ
سُبُلَ السَّلَامِ وَيُخْرِجُهُم مِّنَ
الظُّلُمَاتِ إِلَى النُّورِ بِإِذْنِهِ
وَيَهْدِيهِمْ إِلَىٰ صِرَاطٍ مُّسْتَقِيمٍ ﴿١٦﴾

**17.** Dajudaju nwọn ti ṣe aigbagbọ, (keferi) awọn ẹniti nwipe: Laini ani-ani Al-Masihu ọmọ Mariyama ni Ọlọhun, wipe: Tani o ni ikapa nkankan lọdọ Ọlọhun bi O ba fẹ lati pa Al-Masihu ati iya rẹ̀ run ati awọn ti mbẹ lori ilẹ patapata? Ti Ọlọhun ni ijọba sanma ati ilẹ ati ohun ti mbẹ larin awọn mejẽji. A mã da ohun ti O ba fẹ, Ọlọhun si ni Alagbara lori ohun gbogbo.

لَّقَدْ كَفَرَ الَّذِينَ قَالُوا إِنَّ اللَّهَ هُوَ
الْمَسِيحُ ابْنُ مَرْيَمَ ۚ قُلْ فَمَن يَمْلِكُ مِنَ
اللَّهِ شَيْئًا إِنْ أَرَادَ أَن يُهْلِكَ الْمَسِيحَ
ابْنَ مَرْيَمَ وَأُمَّهُ وَمَن فِي الْأَرْضِ
جَمِيعًا ۗ وَلِلَّهِ مُلْكُ السَّمَاوَاتِ
وَالْأَرْضِ وَمَا بَيْنَهُمَا ۚ يَخْلُقُ مَا يَشَاءُ ۚ وَاللَّهُ
عَلَىٰ كُلِّ شَيْءٍ قَدِيرٌ ﴿١٧﴾

**18.** Awọn Yahudi ati Nasara nwipe: Awa ni ọmọ Ọlọhun ati ayanfẹ Rẹ̀ (pẹlu), wipe: Eṣe nigbana ti O fi njẹ nyin niya nitori awọn ẹṣẹ nyin? Bẹkọ, enia ni ẹnyin ise ninu ẹniti O da. O nṣe aforiji fun ẹniti O ba fẹ O si nfi iya jẹ ẹniti O ba fẹ. Ti Ọlọhun ni ijọba sanma ati ilẹ̀ ati ohun ti mbẹ larin awọn mejẽji, ọdọ Rẹ̀ si ni ibupadasi (ohun gbogbo).

وَقَالَتِ الْيَهُودُ وَالنَّصَارَىٰ نَحْنُ أَبْنَاءُ اللَّهِ
وَأَحِبَّاؤُهُ ۚ قُلْ فَلِمَ يُعَذِّبُكُم بِذُنُوبِكُم ۖ بَلْ أَنتُم
بَشَرٌ مِّمَّنْ خَلَقَ ۚ يَغْفِرُ لِمَن يَشَاءُ وَيُعَذِّبُ مَن
يَشَاءُ ۚ وَلِلَّهِ مُلْكُ السَّمَاوَاتِ وَالْأَرْضِ
وَمَا بَيْنَهُمَا ۖ وَإِلَيْهِ الْمَصِيرُ ﴿١٨﴾

**19.** Ẹnyin oni-tirà, lotitọ ojiṣẹ Wa ti wa ba nyin ti o nṣe alaye fun nyin fun idaduro wiwa awọn ojiṣẹ, ki ẹ ma ba wipe: oniro-idunnu kọkan ati olukilọ kọkan ko wa ba

يَا أَهْلَ الْكِتَابِ قَدْ جَاءَكُمْ رَسُولُنَا يُبَيِّنُ لَكُمْ
عَلَىٰ فَتْرَةٍ مِّنَ الرُّسُلِ أَن تَقُولُوا مَا جَاءَنَا مِن بَشِيرٍ
وَلَا نَذِيرٍ ۖ فَقَدْ جَاءَكُم بَشِيرٌ وَنَذِيرٌ ۗ وَاللَّهُ
عَلَىٰ كُلِّ شَيْءٍ قَدِيرٌ ﴿١٩﴾

wa. Nitorina lotitọ oniro-idunnu kan ati olukilọ ti wa ba nyin. Ọlọhun si ni Alagbara lori ohun gbogbo.

**20.** Nigbati Musa si wi fun awọn enia rẹ pe: ẹnyin enia mi; ẹ ranti idẹra Ọlọhun ti mbẹ lori nyin nigbati O ṣe awọn annabi si arin nyin, O si tun ṣe nyin ni awọn alaṣẹ, o si fun nyin ni ohun ti ko fun ẹnikan ninu gbogbo ẹda.

وَإِذْ قَالَ مُوسَىٰ لِقَوْمِهِۦ يَٰقَوْمِ ٱذْكُرُوا۟ نِعْمَةَ
ٱللَّهِ عَلَيْكُمْ إِذْ جَعَلَ فِيكُمْ أَنۢبِيَآءَ وَجَعَلَكُم
مُّلُوكًا وَءَاتَىٰكُم مَّا لَمْ يُؤْتِ أَحَدًا مِّنَ ٱلْعَٰلَمِينَ ﴿٢٠﴾

**21.** Ẹnyin enia mi; ẹ wọ inu ilẹ mimọ na, eyiti Ọlọhun pa laṣẹ fun nyin, ẹ maṣe pada si ẹhin nyin, ki ẹ ma ba pada di ẹni -òfò.

يَٰقَوْمِ ٱدْخُلُوا۟ ٱلْأَرْضَ ٱلْمُقَدَّسَةَ ٱلَّتِى كَتَبَ ٱللَّهُ
لَكُمْ وَلَا تَرْتَدُّوا۟ عَلَىٰٓ أَدْبَارِكُمْ فَتَنقَلِبُوا۟ خَٰسِرِينَ ﴿٢١﴾

**22.** Nwọn wipe: Iwọ Musa; dajudaju awọn alagbara enia kan mbẹ ninu rẹ, awa ko ni le wọ inu rẹ titi nwọn yio fi jade kuro ninu rẹ; bi nwọn ba si jade kuro ninu rẹ, nigbana awa yio wọ ọ.

قَالُوا۟ يَٰمُوسَىٰٓ إِنَّ فِيهَا قَوْمًا جَبَّارِينَ وَإِنَّا لَن
نَّدْخُلَهَا حَتَّىٰ يَخْرُجُوا۟ مِنْهَا فَإِن يَخْرُجُوا۟
مِنْهَا فَإِنَّا دَٰخِلُونَ ﴿٢٢﴾

**23.** Awọn ọkunrin meji ninu ẹniti nbẹru, ti ikẹ Ọlọhun mbẹ lori wọn wipe: Ẹ gba oju-ọna wọle tọ wọn, bi ẹ ba si wọ ọ dajudaju ẹnyin yio bori; Ọlọhun ni ki ẹ ma gbẹkẹle bi ẹ ba jẹ onigbagbo ododo.

قَالَ رَجُلَانِ مِنَ ٱلَّذِينَ يَخَافُونَ أَنْعَمَ ٱللَّهُ
عَلَيْهِمَا ٱدْخُلُوا۟ عَلَيْهِمُ ٱلْبَابَ فَإِذَا دَخَلْتُمُوهُ
فَإِنَّكُمْ غَٰلِبُونَ ۚ وَعَلَى ٱللَّهِ فَتَوَكَّلُوٓا۟
إِن كُنتُم مُّؤْمِنِينَ ﴿٢٣﴾

**24.** Nwọn wipe: Iwọ Musa; awa ki yio wọ ọ lailai niwọn igbati nwọn ba wa ninu rẹ. Nitorina lọ, iwọ ati Ọlọhun rẹ, ki ẹnyin mejẽji ba wọn jà; dajudaju awa yio joko nihin.

قَالُوا۟ يَٰمُوسَىٰٓ إِنَّا لَن نَّدْخُلَهَآ أَبَدًا مَّا دَامُوا۟ فِيهَا ۖ
فَٱذْهَبْ أَنتَ وَرَبُّكَ فَقَٰتِلَآ إِنَّا هَٰهُنَا
قَٰعِدُونَ ﴿٢٤﴾

**25.** O wipe: oluwa mi; emi kò ni ikapa lori ẹnikan bikoṣe ara mi ati ọmọ-iya mi; nitorina ṣe ipinya larin awa pẹlu awọn obilẹjẹ enia.

قَالَ رَبِّ إِنِّي لَآ أَمۡلِكُ إِلَّا نَفۡسِي وَأَخِيۖ فَٱفۡرُقۡ بَيۡنَنَا وَبَيۡنَ ٱلۡقَوۡمِ ٱلۡفَٰسِقِينَ ٢٥

**26.** O wipe: Dajudaju ibẹ na a ṣe e ni ẽwọ fun wọn fun ogoji ọdun, nwọn o ma rin kakiri lori ilẹ̀. Nitorina maṣe banujẹ nitori awọn obilẹjẹ enia.

قَالَ فَإِنَّهَا مُحَرَّمَةٌ عَلَيۡهِمۡۛ أَرۡبَعِينَ سَنَةٗۛ يَتِيهُونَ فِي ٱلۡأَرۡضِۚ فَلَا تَأۡسَ عَلَى ٱلۡقَوۡمِ ٱلۡفَٰسِقِينَ ٢٦

**27.** Ati ki o mã ka irohin awọn ọmọ Adama meji fun wọn pẹlu ododo, nigbati nwọn ṣe itọrẹ wiwa ojure Ọlọhun, a gba ti ẹnikan ninu awọn mejẽji a kò si gba ti ẹnikeji, o wipe: Dajudaju emi yio pa ọ. On (ikeji) wipe: Dajudaju Ọlọhun a ma gba ọrẹ ti awọn olubẹru (Ọlọhun).

۞وَٱتۡلُ عَلَيۡهِمۡ نَبَأَ ٱبۡنَيۡ ءَادَمَ بِٱلۡحَقِّ إِذۡ قَرَّبَا قُرۡبَانٗا فَتُقُبِّلَ مِنۡ أَحَدِهِمَا وَلَمۡ يُتَقَبَّلۡ مِنَ ٱلۡأٓخَرِ قَالَ لَأَقۡتُلَنَّكَۖ قَالَ إِنَّمَا يَتَقَبَّلُ ٱللَّهُ مِنَ ٱلۡمُتَّقِينَ ٢٧

**28.** Dajudaju bi iwọ ba na ọwọ rẹ si mi lati pa mi, emi ki yio na ọwọ mi si ọ lati pa ọ, nitoripe emi nbẹru Ọlọhun Oluwa gbogbo ẹda.

لَئِنۢ بَسَطتَ إِلَيَّ يَدَكَ لِتَقۡتُلَنِي مَآ أَنَا۠ بِبَاسِطٖ يَدِيَ إِلَيۡكَ لِأَقۡتُلَكَۖ إِنِّيٓ أَخَافُ ٱللَّهَ رَبَّ ٱلۡعَٰلَمِينَ ٢٨

**29.** Emi nfẹ pe ki o ru ẹṣẹ mi ati ẹṣẹ ti rẹ, nitori ki o le jẹ ọkan ninu awọn ero ina atipe eyi ni ẹsan awọn alabosi.

إِنِّيٓ أُرِيدُ أَن تَبُوٓأَ بِإِثۡمِي وَإِثۡمِكَ فَتَكُونَ مِنۡ أَصۡحَٰبِ ٱلنَّارِۚ وَذَٰلِكَ جَزَٰٓؤُاْ ٱلظَّٰلِمِينَ ٢٩

**30.** Nitorina ifẹ inu rẹ̀ si ṣe pipa ọmọ -iya rẹ̀ ni ọṣọ fun u, o si pa a; o si di ọkan ninu awọn ẹni-òfò.

فَطَوَّعَتۡ لَهُۥ نَفۡسُهُۥ قَتۡلَ أَخِيهِ فَقَتَلَهُۥ فَأَصۡبَحَ مِنَ ٱلۡخَٰسِرِينَ ٣٠

**31.** Ọlọhun si gbe kannakanna kan dide ti nwa ilẹ lati fihan bi yio ṣe bo ihoho ọmọ-iya rẹ̀; O wipe: He!. o ma ṣe lara mi o, ti mo fi ko ãrẹ̀ lati jẹ gẹgẹbi kannakanna yi ki

فَبَعَثَ ٱللَّهُ غُرَابٗا يَبۡحَثُ فِي ٱلۡأَرۡضِ لِيُرِيَهُۥ كَيۡفَ يُوَٰرِي سَوۡءَةَ أَخِيهِۚ قَالَ يَٰوَيۡلَتَىٰٓ أَعَجَزۡتُ أَنۡ أَكُونَ مِثۡلَ هَٰذَا ٱلۡغُرَابِ فَأُوَٰرِيَ سَوۡءَةَ أَخِيۖ فَأَصۡبَحَ مِنَ ٱلنَّٰدِمِينَ ٣١

nsi bo ihoho ọmọ-iya mi. O si di ọkan ninu awọn olukabamọ.

**32.** Nitori eyi ni Aṣe ṣe e ni ofin fun awọn ọmọ Israila pe dajudaju ẹnikẹni ti o ba pa ẹnikan laijẹ pe nitori (pipa) ẹnikan tabi (ṣiṣe) ibajẹ kan lori ilẹ̀, nitorina o da gẹgẹbi ẹni ti o pa gbogbo enia patapata. Ati ẹniti o ba gba ẹmi kan là, o dabi ẹniti o gba ẹmi gbogbo enia là patapata. Atipe dajudaju awọn ojisẹ Wa ti de wa ba wọn pẹlu alaye, lẹhin eyi ọpọlọpọ wọn lo rekọja ẹnu ala ni ori ilẹ̀.

مِنْ أَجْلِ ذَٰلِكَ كَتَبْنَا عَلَىٰ بَنِيٓ إِسْرَٰٓءِيلَ أَنَّهُۥ
مَن قَتَلَ نَفْسًۢا بِغَيْرِ نَفْسٍ أَوْ فَسَادٍ فِى ٱلْأَرْضِ
فَكَأَنَّمَا قَتَلَ ٱلنَّاسَ جَمِيعًا وَمَنْ أَحْيَاهَا
فَكَأَنَّمَآ أَحْيَا ٱلنَّاسَ جَمِيعًا ۚ وَلَقَدْ
جَآءَتْهُمْ رُسُلُنَا بِٱلْبَيِّنَٰتِ ثُمَّ إِنَّ كَثِيرًا مِّنْهُم
بَعْدَ ذَٰلِكَ فِى ٱلْأَرْضِ لَمُسْرِفُونَ ﴿٣٢﴾

**33.** Dajudaju ẹsan awọn eniti nja Ọlọhun logun ati ojiṣẹ Rẹ̀ ti nwọn si nṣe ibajẹ ni ori ilẹ̀ ni pe ki a pa wọn tabi ki a fi wọn ṣe alore tabi ki a ge wọn ni ọwọ ati ẹsẹ ni ipasi-payọ tabi ki a le wọn kuro ni ilu. Eyi ni itiju fun nwọn ni aiye nibi ati pe iya ti o tobi si mbẹ fun wọn ni ọrun.

إِنَّمَا جَزَٰٓؤُا۟ ٱلَّذِينَ يُحَارِبُونَ ٱللَّهَ وَرَسُولَهُۥ
وَيَسْعَوْنَ فِى ٱلْأَرْضِ فَسَادًا أَن يُقَتَّلُوٓا۟
أَوْ يُصَلَّبُوٓا۟ أَوْ تُقَطَّعَ أَيْدِيهِمْ
وَأَرْجُلُهُم مِّنْ خِلَٰفٍ أَوْ يُنفَوْا۟ مِنَ ٱلْأَرْضِ ۚ
ذَٰلِكَ لَهُمْ خِزْىٌ فِى ٱلدُّنْيَا ۖ
وَلَهُمْ فِى ٱلْءَاخِرَةِ عَذَابٌ عَظِيمٌ ﴿٣٣﴾

**34.** Ayafi awọn ti o ba ronupiwada siwaju ki agbara yin to ka wọn, nitorina ki ẹ mọ daju pe Ọlọhun na ni alaforiji, Alãnu.

إِلَّا ٱلَّذِينَ تَابُوا۟ مِن قَبْلِ أَن تَقْدِرُوا۟ عَلَيْهِمْ ۖ
فَٱعْلَمُوٓا۟ أَنَّ ٱللَّهَ غَفُورٌ رَّحِيمٌ ﴿٣٤﴾

**35.** Ẹnyin onigbagbọ ododo, ẹ bẹru Ọlọhun, ati ki ẹ si wa ọna isunmọ ọdọ rẹ̀, ati ki ẹ si sapa si oju ọna Rẹ̀ ki ẹ le ba jere.

يَٰٓأَيُّهَا ٱلَّذِينَ ءَامَنُوا۟ ٱتَّقُوا۟ ٱللَّهَ وَٱبْتَغُوٓا۟
إِلَيْهِ ٱلْوَسِيلَةَ وَجَٰهِدُوا۟ فِى سَبِيلِهِۦ
لَعَلَّكُمْ تُفْلِحُونَ ﴿٣٥﴾

**36.** Dajudaju awọn ẹniti o ṣe aigbagbọ bi o ba ṣe pe gbogbo

إِنَّ ٱلَّذِينَ كَفَرُوا۟ لَوْ أَنَّ لَهُم مَّا فِى ٱلْأَرْضِ

ohun ti mbẹ lori ilẹ̀ patapata jẹ ti wọn ati iru rẹ̀ pẹlu lati fi gba ara wọn là kuro nibi iya ọjọ ajinde, a ko ni gba a ni ọwọ wọn; ti wọn si ni iya ẹlẹta elero.

جَمِيعًا وَمِثْلَهُۥ مَعَهُۥ لِيَفْتَدُوا۟ بِهِۦ مِنْ عَذَابِ
يَوْمِ ٱلْقِيَٰمَةِ مَا تُقُبِّلَ مِنْهُمْ ۖ وَلَهُمْ عَذَابٌ
أَلِيمٌ ﴿٣٦﴾

**37.** Nwọn yio fẹ lati jade kuro ninu ina na, bẹ si ni nwọn ko ni le jade ninu rẹ̀, atipe iya gbere yio ma bẹ fun wọn.

يُرِيدُونَ أَن يَخْرُجُوا۟ مِنَ ٱلنَّارِ وَمَا هُم
بِخَٰرِجِينَ مِنْهَا ۖ وَلَهُمْ عَذَابٌ مُّقِيمٌ ﴿٣٧﴾

**38.** Ole-ọkunrin ati ole-obirin, ẹ ge ọwọ awọn mejẽji ni ẹsan fun iṣẹ awọn mejẽji, arikọgbọn lati ọdọ Ọlọhun. Ọlọhun ni Alagbara, Ọlọgbọn.

وَٱلسَّارِقُ وَٱلسَّارِقَةُ فَٱقْطَعُوٓا۟ أَيْدِيَهُمَا جَزَآءًۢ
بِمَا كَسَبَا نَكَٰلًا مِّنَ ٱللَّهِ ۗ وَٱللَّهُ عَزِيزٌ حَكِيمٌ ﴿٣٨﴾

**39.** Ẹniti o ba si ronu piwada lẹhin abosi rẹ̀ ti o si ṣe daradara, dajudaju Ọlọhun yio gba ironupiwada rẹ̀, dajudaju Ọlọhun ni Alaforijin, Alanu.

فَمَن تَابَ مِنۢ بَعْدِ ظُلْمِهِۦ وَأَصْلَحَ فَإِنَّ ٱللَّهَ
يَتُوبُ عَلَيْهِ ۗ إِنَّ ٱللَّهَ غَفُورٌ رَّحِيمٌ ﴿٣٩﴾

**40.** Iwọ ko ha mọ pe ti Ọlọhun ni ikapa sanma ati ilẹ̀, O ma njẹ ẹniti ọ ba fẹ ni iya, A si ma nṣe aforiji fun ẹniti O ba fẹ, Ọlọhun si ni alagbara lori gbogbo nkan.

أَلَمْ تَعْلَمْ أَنَّ ٱللَّهَ لَهُۥ مُلْكُ ٱلسَّمَٰوَٰتِ
وَٱلْأَرْضِ يُعَذِّبُ مَن يَشَآءُ وَيَغْفِرُ لِمَن يَشَآءُ ۗ
وَٱللَّهُ عَلَىٰ كُلِّ شَىْءٍ قَدِيرٌ ﴿٤٠﴾

**41.** Irẹ Ojiṣẹ, maṣe jẹ ki awọn ẹniti nyara lọ sibi aigbagbọ ba-ọ ninu jẹ, ninu awọn ẹniti nfi ẹnu wọn sọ pe, Awa gbagbọ, ti ọkàn wọn kò si gbagbọ, ati awọn Yahudi, ti nwọn tẹti si irọ, olutẹti si ọrọ fun awọn enia miran, ti nwọn kò ti wa si ọdọ rẹ. Nwọn ma nyi ọrọ pada kuro ni áye wọn,

۞ يَٰٓأَيُّهَا ٱلرَّسُولُ لَا يَحْزُنكَ ٱلَّذِينَ
يُسَٰرِعُونَ فِى ٱلْكُفْرِ مِنَ ٱلَّذِينَ قَالُوٓا۟ ءَامَنَّا
بِأَفْوَٰهِهِمْ وَلَمْ تُؤْمِن قُلُوبُهُمْ ۛ وَمِنَ ٱلَّذِينَ
هَادُوا۟ ۛ سَمَّٰعُونَ لِلْكَذِبِ
سَمَّٰعُونَ لِقَوْمٍ ءَاخَرِينَ لَمْ يَأْتُوكَ ۖ يُحَرِّفُونَ

nwọn nsọ pe, bi a ba fun nyin ni eyi ẹ gba a, ti a kò ba si fun nyin ẹ ṣọra. Ẹniti Ọlọhun ba fẹ danwo kò ni si agbara kan fun ni ọdọ Ọlọhun, awọn eleyi ni ni ẹniti Ọlọhun ko fẹ lati fọ ọkan wọn mọ. Idojuti mbẹ fun wọn ni aiye nbi, iya to tobi si mbẹ fun wọn ni ọrun.

ٱلْكَلِمَ مِنۢ بَعْدِ مَوَاضِعِهِۦ ۖ يَقُولُونَ إِنْ أُوتِيتُمْ هَٰذَا فَخُذُوهُ وَإِن لَّمْ تُؤْتَوْهُ فَٱحْذَرُوا۟ ۚ وَمَن يُرِدِ ٱللَّهُ فِتْنَتَهُۥ فَلَن تَمْلِكَ لَهُۥ مِنَ ٱللَّهِ شَيْـًٔا ۚ أُو۟لَٰٓئِكَ ٱلَّذِينَ لَمْ يُرِدِ ٱللَّهُ أَن يُطَهِّرَ قُلُوبَهُمْ ۚ لَهُمْ فِى ٱلدُّنْيَا خِزْىٌ ۖ وَلَهُمْ فِى ٱلْءَاخِرَةِ عَذَابٌ عَظِيمٌ ﴿٤١﴾

**42.** Nwọn jẹ olutẹti si irọ. nwọn si njẹ ohun ẽwọ̀, nitorina ti nwọn ba wa ba ọ, ṣe idajọ larin wọn tabi ki ọ ṣẹri kuro lọdọ wọn. Ti o ba ṣẹri kuro lọdọ wọn, nwọn ko le ṣe ipalara kan fun ọ. Ti o ba fẹ dajọ, dajọ larin wọn pẹlu dọgbadọgba. Dajudaju Ọlọhun fẹran awọn oluṣe dọgbadọgba.

سَمَّٰعُونَ لِلْكَذِبِ أَكَّٰلُونَ لِلسُّحْتِ ۚ فَإِن جَآءُوكَ فَٱحْكُم بَيْنَهُمْ أَوْ أَعْرِضْ عَنْهُمْ ۖ وَإِن تُعْرِضْ عَنْهُمْ فَلَن يَضُرُّوكَ شَيْـًٔا ۖ وَإِنْ حَكَمْتَ فَٱحْكُم بَيْنَهُم بِٱلْقِسْطِ ۚ إِنَّ ٱللَّهَ يُحِبُّ ٱلْمُقْسِطِينَ ﴿٤٢﴾

**43.** Bawo ni nwọn o ṣe fi ọ ṣe onidajọ nigbati o ṣe pe At-Taora mbẹ lọdọ wọn? Idajọ Ọlọhun si mbẹ ninu rẹ, lẹhinna nwọn ṣẹri lẹhin eyini. Awọn wọnyi ki iṣe onigbagbọ ododo.

وَكَيْفَ يُحَكِّمُونَكَ وَعِندَهُمُ ٱلتَّوْرَىٰةُ فِيهَا حُكْمُ ٱللَّهِ ثُمَّ يَتَوَلَّوْنَ مِنۢ بَعْدِ ذَٰلِكَ ۚ وَمَآ أُو۟لَٰٓئِكَ بِٱلْمُؤْمِنِينَ ﴿٤٣﴾

**44.** Dajudaju Awa ti sọ At-Taorata kalẹ, ona-mimọ mbẹ ninu rẹ ati imọlẹ Awọn annabi ti nwọn gba fun Ọlọhun nwọn ndajọ pẹlu rẹ̀ fun awọn Yahudi ati awọn alufa wọn agba ati awọn amofin wọn, nitoripe a fun nwọn ni Tira Ọlọhun ṣọ, nwọn si jẹ ẹlẹri si i. Ẹ maṣe bẹru awọn enia, ẹ bẹru Mi, ẹ maṣe fi owó diẹ parọ̀ ãyà Mi. Ẹniti

إِنَّآ أَنزَلْنَا ٱلتَّوْرَىٰةَ فِيهَا هُدًى وَنُورٌ ۚ يَحْكُمُ بِهَا ٱلنَّبِيُّونَ ٱلَّذِينَ أَسْلَمُوا۟ لِلَّذِينَ هَادُوا۟ وَٱلرَّبَّٰنِيُّونَ وَٱلْأَحْبَارُ بِمَا ٱسْتُحْفِظُوا۟ مِن كِتَٰبِ ٱللَّهِ وَكَانُوا۟ عَلَيْهِ شُهَدَآءَ ۚ فَلَا تَخْشَوُا۟ ٱلنَّاسَ وَٱخْشَوْنِ وَلَا تَشْتَرُوا۟ بِـَٔايَٰتِى ثَمَنًا قَلِيلًا ۚ وَمَن لَّمْ يَحْكُم بِمَآ أَنزَلَ ٱللَّهُ فَأُو۟لَٰٓئِكَ هُمُ ٱلْكَٰفِرُونَ ﴿٤٤﴾

kò ba dajọ pẹlu ohun ti Ọlọhun sọkalẹ awọn eleyini jẹ alaigbagbọ.

**45.** Awa si ṣe ni ofin ninu rẹ fun wọn pe ti ẹmi kan ba pa ẹmi kan ki a pa a, ati pe ti ẹni kan ba fọ ẹnikan loju, ki a fọ tirẹ na, atipe ti ẹni kan ba rẹ ẹnikan ni imu, ki a rẹ tirẹ̀ na, atipe ti ẹnikan ba ge ẹnikan leti, ki a ge tirẹ na, atipe ti ẹnikan ba yọ ehin ẹnikan, ki a yọ tirẹ na, ati ṣiṣa ọgbẹ pẹlu bakanna ni gbiba ẹsan. Ẹnikẹni ti ko ba gba ẹsan, yio jẹ itanran fun u. Ẹnikẹni ti ko ba fi ohun ti Ọlọhun sọkalẹ dajọ, awọn eleyini ni alabosi.

وَكَتَبۡنَا عَلَيۡهِمۡ فِيهَآ أَنَّ ٱلنَّفۡسَ بِٱلنَّفۡسِ وَٱلۡعَيۡنَ بِٱلۡعَيۡنِ وَٱلۡأَنفَ بِٱلۡأَنفِ وَٱلۡأُذُنَ بِٱلۡأُذُنِ وَٱلسِّنَّ بِٱلسِّنِّ وَٱلۡجُرُوحَ قِصَاصٞۚ فَمَن تَصَدَّقَ بِهِۦ فَهُوَ كَفَّارَةٞ لَّهُۥۚ وَمَن لَّمۡ يَحۡكُم بِمَآ أَنزَلَ ٱللَّهُ فَأُوْلَٰٓئِكَ هُمُ ٱلظَّٰلِمُونَ ٤٥

**46.** Atipe Awa fi Annabi Isa ọmọ Mariyama tẹle ipasẹ wọn, ti o njẹ ki a mọ ododo nipa ohun ti o ti ṣiwaju rẹ ninu At-taorata; A si fun u ni Injila, imọna mbẹ ninu rẹ ati imọlẹ ti o njẹ ki a mọ ododo nipa ohun ti o ti ṣiwaju rẹ ninu At-taorata, o si jẹ imọna ati iṣiti fun awọn olubẹru (Ọlọhun).

وَقَفَّيۡنَا عَلَىٰٓ ءَاثَٰرِهِم بِعِيسَى ٱبۡنِ مَرۡيَمَ مُصَدِّقٗا لِّمَا بَيۡنَ يَدَيۡهِ مِنَ ٱلتَّوۡرَىٰةِۖ وَءَاتَيۡنَٰهُ ٱلۡإِنجِيلَ فِيهِ هُدٗى وَنُورٞ وَمُصَدِّقٗا لِّمَا بَيۡنَ يَدَيۡهِ مِنَ ٱلتَّوۡرَىٰةِ وَهُدٗى وَمَوۡعِظَةٗ لِّلۡمُتَّقِينَ ٤٦

**47.** Jẹki awọn oni Injila ki wọn mã ṣe idajọ pẹlu ohun ti Ọlọhun sọ kalẹ sinu rẹ. Ẹniti kò ba ṣe idajọ pẹlu ohun ti Ọlọhun sọkalẹ, awọn eyini ni obilẹjẹ.

وَلۡيَحۡكُمۡ أَهۡلُ ٱلۡإِنجِيلِ بِمَآ أَنزَلَ ٱللَّهُ فِيهِۚ وَمَن لَّمۡ يَحۡكُم بِمَآ أَنزَلَ ٱللَّهُ فَأُوْلَٰٓئِكَ هُمُ ٱلۡفَٰسِقُونَ ٤٧

**48.** A si ti sọ Tirà na kalẹ fun ọ pẹlu ododo, olumuni-mọ ohun ti o jẹ ododo ninu awọn Tira ti o ti ṣiwaju rẹ̀ ati oluṣọ lori rẹ, nitorina ṣe idajọ larin wọn pẹlu ohun ti

وَأَنزَلۡنَآ إِلَيۡكَ ٱلۡكِتَٰبَ بِٱلۡحَقِّ مُصَدِّقٗا لِّمَا بَيۡنَ يَدَيۡهِ مِنَ ٱلۡكِتَٰبِ وَمُهَيۡمِنًا عَلَيۡهِۖ فَٱحۡكُم

Qlǫhun sǫkalę, maṣe tęle ifę inu wǫn kuro nibi ohun ti o wa ba ǫ ninu ododo. Olukuluku nyin ni A ti ṣe ofin ati ilana ęsin fun. Ti o ba ṣe pe Qlǫhun fę ni dajudaju iba ṣe nyin ni ijǫ kanṣoṣo. Ṣugbǫn ki O le dan nyin wò nipa ohun ti O fun nyin. Nitorina ę duna lati ṣe isę rere. Aye ibupada si nyin ǫdǫ Qlǫhun ni patapata, nigbana On yio fun nyin ni iro nipa ohun ti ę nṣe iyapa ęnu si.

بَيْنَهُم بِمَآ أَنزَلَ ٱللَّهُ وَلَا تَتَّبِعْ أَهْوَآءَهُمْ عَمَّا
جَآءَكَ مِنَ ٱلْحَقِّ لِكُلٍّ جَعَلْنَا مِنكُمْ شِرْعَةً
وَمِنْهَاجًا وَلَوْ شَآءَ ٱللَّهُ لَجَعَلَكُمْ أُمَّةً وَٰحِدَةً
وَلَٰكِن لِّيَبْلُوَكُمْ فِى مَآ ءَاتَىٰكُمْ فَٱسْتَبِقُوا۟
ٱلْخَيْرَٰتِ إِلَى ٱللَّهِ مَرْجِعُكُمْ جَمِيعًا
فَيُنَبِّئُكُم بِمَا كُنتُمْ فِيهِ تَخْتَلِفُونَ ﴿٤٨﴾

**49.** Atipe ki o ṣe idajǫ larin wǫn pęlu ohun ti Qlǫhun sǫ kalę, maṣe tęlę ifę inu wǫn, ṣǫra ni ǫdǫ wǫnki nwǫn ma le ṣę ǫ lori kuro nibi apakan ohun ti Qlǫhun sǫkalę fun ǫ. Bi nwǫn ba pęhinda, ki o mǫ pe Qlǫhun nfę ję wǫn niya ni nitori apakan ęṣę wǫn. Atipe dajudaju ǫpǫlǫpǫ ninu awǫn enia ni nwǫn ję obilęję.

وَأَنِ ٱحْكُم بَيْنَهُم بِمَآ أَنزَلَ ٱللَّهُ وَلَا تَتَّبِعْ أَهْوَآءَهُمْ
وَٱحْذَرْهُمْ أَن يَفْتِنُوكَ عَنۢ بَعْضِ مَآ أَنزَلَ ٱللَّهُ
إِلَيْكَ فَإِن تَوَلَّوْا۟ فَٱعْلَمْ أَنَّمَا يُرِيدُ ٱللَّهُ أَن يُصِيبَهُم بِبَعْضِ
ذُنُوبِهِمْ وَإِنَّ كَثِيرًا مِّنَ ٱلنَّاسِ لَفَٰسِقُونَ ﴿٤٩﴾

**50.** Idajǫ igba aimǫkan ni wǫn ha nwa bi? Tani ęni ti o dara ju Qlǫhun lǫ ni idajǫ fun awǫn enia ti o mǫ amǫdaju (nipa Rę̀).

أَفَحُكْمَ ٱلْجَٰهِلِيَّةِ يَبْغُونَ وَمَنْ أَحْسَنُ مِنَ ٱللَّهِ
حُكْمًا لِّقَوْمٍ يُوقِنُونَ ﴿٥٠﴾

**51.** Ęnyin onigbagbǫ ododo, ę maṣe mu awǫn yahudi ati Nasara ni oniran lǫwǫ yin, apakan wǫn ję oluranlǫwǫ fun apakeji, ęnikęni ti o ba mu wǫn ni oluranlǫwǫ ninu nyin dajudaju oluwarę̀ di ara wǫn dajudaju Qlǫhun ko ni fi awǫn ijǫ alabosi mǫna.

۞ يَٰٓأَيُّهَا ٱلَّذِينَ ءَامَنُوا۟ لَا تَتَّخِذُوا۟ ٱلْيَهُودَ وَٱلنَّصَٰرَىٰٓ
أَوْلِيَآءَ بَعْضُهُمْ أَوْلِيَآءُ بَعْضٍ وَمَن يَتَوَلَّهُم مِّنكُمْ فَإِنَّهُۥ
مِنْهُمْ إِنَّ ٱللَّهَ لَا يَهْدِى ٱلْقَوْمَ ٱلظَّٰلِمِينَ ﴿٥١﴾

**52.** Nitorina Irẹ yio ma ri awọn ti ãrẹ mbẹ ninu ọkan wọn ti nwọn ó mã yara lọ si ọdọ wọn, nwọn yio ma wipe: Awa nbẹru ki ayipo igba buburu ma ba kan wa, o le jẹ pe Ọlọhun yio mu iṣẹgun wa abi aṣẹ kan lati ọdọ Rẹ̀, ti nwọn yio di oluṣe abamọ lori ohun ti nwọn fi pamọ sinu ọkàn wọn.

فَتَرَى ٱلَّذِينَ فِي قُلُوبِهِم مَّرَضٌ يُسَٰرِعُونَ فِيهِمْ
يَقُولُونَ نَخْشَىٰٓ أَن تُصِيبَنَا دَآئِرَةٌۚ فَعَسَى ٱللَّهُ أَن يَأْتِيَ
بِٱلْفَتْحِ أَوْ أَمْرٍ مِّنْ عِندِهِۦ فَيُصْبِحُوا۟ عَلَىٰ مَآ أَسَرُّوا۟
فِيٓ أَنفُسِهِمْ نَٰدِمِينَ ﴿٥٢﴾

**53.** Awọn ẹniti o gbagbọ ni ododo si nwipe: Njẹ awọn elewọnyi kọ ni ẹniti nwọn fi Ọlọhun bura de opin ibura wọn pe dajudaju awọn mbẹ pẹlu nyin? Awọn iṣẹ wọn ti bajẹ nitorina nwọn di ẹni-òfó.

وَيَقُولُ ٱلَّذِينَ ءَامَنُوٓا۟ أَهَٰٓؤُلَآءِ ٱلَّذِينَ أَقْسَمُوا۟ بِٱللَّهِ
جَهْدَ أَيْمَٰنِهِمْۙ إِنَّهُمْ لَمَعَكُمْۚ حَبِطَتْ أَعْمَٰلُهُمْ
فَأَصْبَحُوا۟ خَٰسِرِينَ ﴿٥٣﴾

**54.** Ẹnyin ẹniti ẹ gbagbọ ni ododo, ẹniti o ba pa ẹhin da ninu nyin nidi ẹsin rẹ̀, Ọlọhun yio mu awọn ijọ kan wa ti Yio ni ifẹ si wọn ti awọn na yio ni ifẹ (si ẹsin) Rẹ̀, nwọn yio ma ṣe jẹjẹ pẹlu awọn olugbagbọ ododo, nwọn yio si le koko mọ awọn alaigbagbọ, nwọn yio tun ma sapa ni oju ọna ti Ọlọhun nwọn ko si ni bẹru ẹgan apẹgan. Eyi ni ore Ọlọhun, a mã fun ẹniti o ba wu U. Ọlọhun na ni Olugbaye-ọrẹ, Oni-mimọ.

يَٰٓأَيُّهَا ٱلَّذِينَ ءَامَنُوا۟ مَن يَرْتَدَّ مِنكُمْ عَن دِينِهِۦ فَسَوْفَ
يَأْتِي ٱللَّهُ بِقَوْمٍ يُحِبُّهُمْ وَيُحِبُّونَهُۥٓ أَذِلَّةٍ عَلَى ٱلْمُؤْمِنِينَ
أَعِزَّةٍ عَلَى ٱلْكَٰفِرِينَ يُجَٰهِدُونَ فِي سَبِيلِ ٱللَّهِ وَلَا
يَخَافُونَ لَوْمَةَ لَآئِمٍۚ ذَٰلِكَ فَضْلُ ٱللَّهِ يُؤْتِيهِ مَن يَشَآءُۚ
وَٱللَّهُ وَٰسِعٌ عَلِيمٌ ﴿٥٤﴾

**55.** Dajudaju Oluran lọwọ yin, Olugbojule yin ni Ọlọhun ati Ojiṣẹ Rẹ̀ ati awọn ti o gbagbọ ni ododo awọn ẹniti nkirun ti wọn si nyan zakat awọn ni oluteriba.

إِنَّمَا وَلِيُّكُمُ ٱللَّهُ وَرَسُولُهُۥ وَٱلَّذِينَ ءَامَنُوا۟ ٱلَّذِينَ يُقِيمُونَ
ٱلصَّلَوٰةَ وَيُؤْتُونَ ٱلزَّكَوٰةَ وَهُمْ رَٰكِعُونَ ﴿٥٥﴾

**56.** Ẹniti o ba mu Ọlọhun lọrẹ ati Ojiṣẹ Rẹ̀ ati awọn ti o gbagbọ ni ododo, dajudaju awọn ijọ ti Ọlọhun ni olubori.

وَمَن يَتَوَلَّ ٱللَّهَ وَرَسُولَهُۥ وَٱلَّذِينَ ءَامَنُوا۟ فَإِنَّ حِزْبَ ٱللَّهِ هُمُ ٱلْغَٰلِبُونَ ﴿٥٦﴾

**57.** Ẹnyin ti ẹ gbagbọ ni ododo, ẹ maṣe mu ni ọrẹ imulẹ̀ awọn ẹniti o mu ẹsin nyin ni ẹfẹ ati ere ninu awọn ẹniti a ti fun ni Tira siwaju ati awọn alaigbagbọ ẹbẹru Ọlọhun bi ẹyin ba jẹ olugba Ọlọhun gbọ Lododo.

يَٰٓأَيُّهَا ٱلَّذِينَ ءَامَنُوا۟ لَا تَتَّخِذُوا۟ ٱلَّذِينَ ٱتَّخَذُوا۟ دِينَكُمْ هُزُوًا وَلَعِبًا مِّنَ ٱلَّذِينَ أُوتُوا۟ ٱلْكِتَٰبَ مِن قَبْلِكُمْ وَٱلْكُفَّارَ أَوْلِيَآءَ ۚ وَٱتَّقُوا۟ ٱللَّهَ إِن كُنتُم مُّؤْمِنِينَ ﴿٥٧﴾

**58.** Nigbati ẹnyin ba npe ipe sibi irun, nwọn a mu u ni ẹfẹ ati ere. Eyi ri bẹ nitoripe nwọn jẹ awọn enia kan ti kò ṣe lakaye.

وَإِذَا نَادَيْتُمْ إِلَى ٱلصَّلَوٰةِ ٱتَّخَذُوهَا هُزُوًا وَلَعِبًا ۚ ذَٰلِكَ بِأَنَّهُمْ قَوْمٌ لَّا يَعْقِلُونَ ﴿٥٨﴾

**59.** Wipe, ẹnyin oni-Tirà, ẹnyin ha nkorira wa nitoripe awa gba Ọlọhun gbọ ati ohun ti a sọkalẹ̀ fun wa ati ohun ti a sọkalẹ̀ ni iṣaju atipe ọpọlọpọ nyin jẹ obilẹjẹ.

قُلْ يَٰٓأَهْلَ ٱلْكِتَٰبِ هَلْ تَنقِمُونَ مِنَّآ إِلَّآ أَنْ ءَامَنَّا بِٱللَّهِ وَمَآ أُنزِلَ إِلَيْنَا وَمَآ أُنزِلَ مِن قَبْلُ وَأَنَّ أَكْثَرَكُمْ فَٰسِقُونَ ﴿٥٩﴾

**60.** Wipe: Njẹ emi ki yio ha fun nyin ni iro awọn ẹniti o buru ju eyi lọ ni ẹsan lọdọ Ọlọhun? On ni ẹniti Ọlọhun ṣẹbi le ti O si binu si, ti O si sọ ninu wọn di ọbọ ati ẹlẹdẹ, ti o si nsin èṣu, awọn wọnyi ni o buru julọ ni ipò ti o si ṣina kuro loju ọna ti o dọgba.

قُلْ هَلْ أُنَبِّئُكُم بِشَرٍّ مِّن ذَٰلِكَ مَثُوبَةً عِندَ ٱللَّهِ ۚ مَن لَّعَنَهُ ٱللَّهُ وَغَضِبَ عَلَيْهِ وَجَعَلَ مِنْهُمُ ٱلْقِرَدَةَ وَٱلْخَنَازِيرَ وَعَبَدَ ٱلطَّٰغُوتَ ۚ أُو۟لَٰٓئِكَ شَرٌّ مَّكَانًا وَأَضَلُّ عَن سَوَآءِ ٱلسَّبِيلِ ﴿٦٠﴾

**61.** Ati nigbati nwọn ba wa ba nyin nwọn a sọ pe, awa gbagbọ ni ododo, dajudaju nwọn wọle pẹlu aigbagbọ nwọn si jade pẹlu rẹ̀. Bẹni

وَإِذَا جَآءُوكُمْ قَالُوٓا۟ ءَامَنَّا وَقَد دَّخَلُوا۟ بِٱلْكُفْرِ وَهُمْ قَدْ خَرَجُوا۟ بِهِۦ ۚ وَٱللَّهُ أَعْلَمُ بِمَا كَانُوا۟ يَكْتُمُونَ ﴿٦١﴾

Ọlọhun mọ julọ nipa ohun ti nwọn gbe pamọ.

**62.** Iwọ yio ri ọpọlọpọ ninu wọn ti nwọn o ma ba ara wọn duna nibi ẹṣẹ ati itayọ-ala, ati jijẹ ti nwọn njẹ owó èru. Dajudaju ohun ti nwọn nṣe ni iṣẹ o buru.

وَتَرَىٰ كَثِيرًا مِّنْهُمْ يُسَارِعُونَ فِي ٱلْإِثْمِ وَٱلْعُدْوَٰنِ
وَأَكْلِهِمُ ٱلسُّحْتَ ۚ لَبِئْسَ مَا كَانُوا۟ يَعْمَلُونَ ﴿٦٢﴾

**63.** Eṣe ti awọn alufa wọn ati awọn amọ-ofin wọn ko kọ fun wọn nipa ọro ẹṣẹ wọn ati gbigba owó èrû wọn? Dajudaju ohun buburu ni nwọn nṣe nişẹ.

لَوْلَا يَنْهَىٰهُمُ ٱلرَّبَّٰنِيُّونَ وَٱلْأَحْبَارُ عَن قَوْلِهِمُ
ٱلْإِثْمَ وَأَكْلِهِمُ ٱلسُّحْتَ ۚ لَبِئْسَ مَا كَانُوا۟
يَصْنَعُونَ ﴿٦٣﴾

**64.** Awọn Yahudi sọpe: Didi ni ọwọ Ọlọhun wa. A si ti di ọwọ wọn A si şẹbi le wọn nitori ohun ti wọn sọ. Bẹkọ, titẹ ni ọwọ Rẹ mejẽji wà. A mã na bi O ba ti fẹ. Ohun ti a sọkalẹ fun ọ lati ọdọ Oluwa rẹ mu ki ọpọlọpọ wọn tubọ lekun ninu igberaga ati aigbagbọ. Awa si da ọta ati ikorira si arin wọn titi di ọjọ igbende. Igba yiowu ti nwọn ba da ina ogun, Ọlọhun a si fẹ ẹ pa, nwọn nsapa lati şe ibajẹ lori ilẹ, bẹni Ọlọhun ko fẹ awọn obilẹjẹ.

وَقَالَتِ ٱلْيَهُودُ يَدُ ٱللَّهِ مَغْلُولَةٌ ۚ غُلَّتْ أَيْدِيهِمْ وَلُعِنُوا۟
بِمَا قَالُوا۟ ۘ بَلْ يَدَاهُ مَبْسُوطَتَانِ يُنفِقُ كَيْفَ يَشَآءُ ۚ
وَلَيَزِيدَنَّ كَثِيرًا مِّنْهُم مَّآ أُنزِلَ إِلَيْكَ مِن رَّبِّكَ طُغْيَٰنًا
وَكُفْرًا ۚ وَأَلْقَيْنَا بَيْنَهُمُ ٱلْعَدَٰوَةَ وَٱلْبَغْضَآءَ إِلَىٰ يَوْمِ
ٱلْقِيَٰمَةِ ۚ كُلَّمَآ أَوْقَدُوا۟ نَارًا لِّلْحَرْبِ أَطْفَأَهَا ٱللَّهُ ۚ
وَيَسْعَوْنَ فِي ٱلْأَرْضِ فَسَادًا ۚ وَٱللَّهُ لَا يُحِبُّ
ٱلْمُفْسِدِينَ ﴿٦٤﴾

**65.** Ibaşepe awọn oni Tirà gbagbọ ni ododo ti nwọn si bẹru (Ọlọhun), dajudaju Awa iba pa awọn işẹ buburu wọn rẹ fun wọn, Awa iba si mu wọn wọ awọn ọgba-idẹra.

وَلَوْ أَنَّ أَهْلَ ٱلْكِتَٰبِ ءَامَنُوا۟ وَٱتَّقَوْا۟
لَكَفَّرْنَا عَنْهُمْ سَيِّـَٔاتِهِمْ وَلَأَدْخَلْنَٰهُمْ جَنَّٰتِ
ٱلنَّعِيمِ ﴿٦٥﴾

**66.** Ibaşepe nwọn duro ti At-Taorata ati Injila ati ohun ti a

وَلَوْ أَنَّهُمْ أَقَامُوا۟ ٱلتَّوْرَىٰةَ وَٱلْإِنجِيلَ وَمَآ أُنزِلَ إِلَيْهِم

sọkalẹ̀ fun wọn lati ọdọ Oluwa wọn nwọn ba ma jẹun lati oke wọn ati lati isalẹ̀ ẹsẹ wọn. Ijọ kan mbẹ ninu wọn ti o duro dede ọgọrọ si mbẹ ninu wọn ti ohun ti nwọn nṣe jẹ aikodara.

مِن رَّبِّهِمْ لَأَكَلُوا مِن فَوْقِهِمْ وَمِن تَحْتِ أَرْجُلِهِم ۚ مِّنْهُمْ أُمَّةٌ مُّقْتَصِدَةٌ ۖ وَكَثِيرٌ مِّنْهُمْ سَاءَ مَا يَعْمَلُونَ ﴿٦٦﴾

**67.** Irẹ ojiṣẹ, jẹ de opin ohun ti a sọkalẹ̀ fun ọ lati ọdọ Oluwa rẹ, bi o ko ba ṣe e nigbana iwọ ko jẹ iṣẹ Rẹ̀ de opin. Ọlọhun yio si dabo bo ọ lọdọ awọn enia, dajudaju Ọlọhun ki yio fi awọn alaigbagbọ enia mọna.

۞ يَا أَيُّهَا الرَّسُولُ بَلِّغْ مَا أُنزِلَ إِلَيْكَ مِن رَّبِّكَ ۖ وَإِن لَّمْ تَفْعَلْ فَمَا بَلَّغْتَ رِسَالَتَهُ ۚ وَاللَّهُ يَعْصِمُكَ مِنَ النَّاسِ ۗ إِنَّ اللَّهَ لَا يَهْدِي الْقَوْمَ الْكَافِرِينَ ﴿٦٧﴾

**68.** Wipe: Ẹnyin oni-Tirà, ẹ kò si lori kinikan ayafi ti ẹ ba duro lori At-Taorata ati Injila ati ohun ti a sọkalẹ̀ fun nyin lati ọdọ Oluwa nyin, ohun ti a sọkalẹ fun ọ lati ọdọ Ọlọhun rẹ yio mu ọpọlọpọ wọn tubọ lekun igberaga ati aigbagbọ, Nitorina maṣe banujẹ lori awọn alaigbagbọ enia.

قُلْ يَا أَهْلَ الْكِتَابِ لَسْتُمْ عَلَىٰ شَيْءٍ حَتَّىٰ تُقِيمُوا التَّوْرَاةَ وَالْإِنجِيلَ وَمَا أُنزِلَ إِلَيْكُم مِّن رَّبِّكُمْ ۗ وَلَيَزِيدَنَّ كَثِيرًا مِّنْهُم مَّا أُنزِلَ إِلَيْكَ مِن رَّبِّكَ طُغْيَانًا وَكُفْرًا ۖ فَلَا تَأْسَ عَلَى الْقَوْمِ الْكَافِرِينَ ﴿٦٨﴾

**69.** Dajudaju awọn ẹniti o gbagbọ ni ododo ati awọn ti nwọn jẹ Yahudi ati awọn Sabiawa ati awọn Nasara, ẹnikẹni ti o ba gba Ọlọhun gbọ ni ododo ati ọjọ ikẹhin ti o si nṣiṣẹ rere, ki yio si ibẹru fun wọn bẹni nwọn ki yio banjuẹ.

إِنَّ الَّذِينَ آمَنُوا وَالَّذِينَ هَادُوا وَالصَّابِئُونَ وَالنَّصَارَىٰ مَنْ آمَنَ بِاللَّهِ وَالْيَوْمِ الْآخِرِ وَعَمِلَ صَالِحًا فَلَا خَوْفٌ عَلَيْهِمْ وَلَا هُمْ يَحْزَنُونَ ﴿٦٩﴾

**70.** Dajudaju Awa gba adehun awọn ọmọ Israila Awa si fi awọn ojiṣẹ ranṣẹ si wọn, nigbakigba ti ojiṣẹ kan ba wa ba wọn pẹlu ohun ti ọkàn wọn kò fẹ, nwọn npe

لَقَدْ أَخَذْنَا مِيثَاقَ بَنِي إِسْرَائِيلَ وَأَرْسَلْنَا إِلَيْهِمْ رُسُلًا ۖ كُلَّمَا جَاءَهُمْ رَسُولٌ بِمَا لَا تَهْوَىٰ أَنفُسُهُمْ فَرِيقًا كَذَّبُوا وَفَرِيقًا يَقْتُلُونَ ﴿٧٠﴾

apakan (ninu wọn) ni opurọ, nwọn Si pa apakan (ninu wọn).

**71.** Nwọn si ro pe ki yio si idamu (fun wọn), nwọn si fọju nwọn si diti (si ododo), Ọlọhun si gba ironupiwada wọn. lẹhinna ọpọlọpọ ninu wọn fọju, nwọn si diti (si ododo). Ọlọhun si ri ohun ti nwọn nṣe.

وَحَسِبُوٓا۟ أَلَّا تَكُونَ فِتْنَةٌ فَعَمُوا۟ وَصَمُّوا۟ ثُمَّ تَابَ ٱللَّهُ عَلَيْهِمْ ثُمَّ عَمُوا۟ وَصَمُّوا۟ كَثِيرٌ مِّنْهُمْ ۚ وَٱللَّهُ بَصِيرٌۢ بِمَا يَعْمَلُونَ ﴿٧١﴾

**72.** Dajudaju nwọn ti ṣe aigbagbọ awọn ẹniti o wipe: Ọlọhun On ni Masihu ọmọ Mariyama. Al-Masihu wipe: Ẹnyin ọmọ Israila, ẹ ma sin Ọlọhun, Oluwa mi ati Oluwa nyin, Dajudaju ẹnikẹni ti o ba da nkan pọ mọ Ọlọhun, dajudaju Ọlọhun ti ṣe ọgba-idẹra ni ẽwọ fun u, ina ni ibugbe rẹ. Ki yio si oluranlọwọ fun awọn alabosi.

لَقَدْ كَفَرَ ٱلَّذِينَ قَالُوٓا۟ إِنَّ ٱللَّهَ هُوَ ٱلْمَسِيحُ ٱبْنُ مَرْيَمَ ۖ وَقَالَ ٱلْمَسِيحُ يَـٰبَنِىٓ إِسْرَٰٓءِيلَ ٱعْبُدُوا۟ ٱللَّهَ رَبِّى وَرَبَّكُمْ ۖ إِنَّهُۥ مَن يُشْرِكْ بِٱللَّهِ فَقَدْ حَرَّمَ ٱللَّهُ عَلَيْهِ ٱلْجَنَّةَ وَمَأْوَىٰهُ ٱلنَّارُ ۖ وَمَا لِلظَّـٰلِمِينَ مِنْ أَنصَارٍ ﴿٧٢﴾

**73.** Dajudaju nwọn ti ṣe aigbagbọ awọn ẹniti o wipe: Ọlọhun ni ikẹta (awọn) mẹta. Kòsi Ọlọhun kan ayafi Ọlọhun Aṣo. Bi nwọn ko ba ṣiwọ nipa ohun ti nwọn nsọ, iya ẹlẹta-elero yio kan awọn ẹniti o ṣe aigbagbọ ninu wọn.

لَّقَدْ كَفَرَ ٱلَّذِينَ قَالُوٓا۟ إِنَّ ٱللَّهَ ثَالِثُ ثَلَـٰثَةٍ ۘ وَمَا مِنْ إِلَـٰهٍ إِلَّآ إِلَـٰهٌ وَٰحِدٌ ۚ وَإِن لَّمْ يَنتَهُوا۟ عَمَّا يَقُولُونَ لَيَمَسَّنَّ ٱلَّذِينَ كَفَرُوا۟ مِنْهُمْ عَذَابٌ أَلِيمٌ ﴿٧٣﴾

**74.** Nwọn ki yio ha wa ironupiwada lọ si ọdọ Ọlọhun, ki nwọn si wa aforiji Rẹ. Ọlọhun ni Alaforiji, Alanu.

أَفَلَا يَتُوبُونَ إِلَى ٱللَّهِ وَيَسْتَغْفِرُونَهُۥ ۚ وَٱللَّهُ غَفُورٌ رَّحِيمٌ ﴿٧٤﴾

**75.** Masihu ọmọ Mariyama ko jẹ nkankan ju ojiṣẹ lọ, dajudaju awọn

مَّا ٱلْمَسِيحُ ٱبْنُ مَرْيَمَ إِلَّا رَسُولٌ قَدْ خَلَتْ

مِن قَبْلِهِ ٱلرُّسُلُ وَأُمُّهُۥ صِدِّيقَةٌ كَانَا يَأْكُلَانِ ٱلطَّعَامَ ٱنظُرْ كَيْفَ نُبَيِّنُ لَهُمُ ٱلْءَايَٰتِ ثُمَّ ٱنظُرْ أَنَّىٰ يُؤْفَكُونَ ﴿٧٥﴾

ojişẹ ti rekọja şãju rẹ̀. Iya rẹ̀ si jẹ olododo. Awọn mejẽji a ma jẹ onjẹ. Wo bi A ti şe alaye awọn ami (Wa) fun wọn lẹhinna tun wô bi nwọn şe şẹri kuro (nibi ododo).

قُلْ أَتَعْبُدُونَ مِن دُونِ ٱللَّهِ مَا لَا يَمْلِكُ لَكُمْ ضَرًّا وَلَا نَفْعًا وَٱللَّهُ هُوَ ٱلسَّمِيعُ ٱلْعَلِيمُ ﴿٧٦﴾

**76.** Wipe: Ẹnyin yio ha ma sin lẹhin Ọlọhun ohun ti ko lagbara lati şe aburu tabi ore fun nyin. Ọlọhun On ni Olugbọrọ, Olumọ.

قُلْ يَٰٓأَهْلَ ٱلْكِتَٰبِ لَا تَغْلُوا۟ فِى دِينِكُمْ غَيْرَ ٱلْحَقِّ وَلَا تَتَّبِعُوٓا۟ أَهْوَآءَ قَوْمٍ قَدْ ضَلُّوا۟ مِن قَبْلُ وَأَضَلُّوا۟ كَثِيرًا وَضَلُّوا۟ عَن سَوَآءِ ٱلسَّبِيلِ ﴿٧٧﴾

**77.** Wipe: Ẹnyin oni Tirà, ẹ maşe kọja ẹnu-ala ninu isin nyin laijẹ ododo, ẹ ma si şe tẹlẹ ifẹ inu ti awọn enia kan ti nwọn ti şina ni şaju, nwọn si ti şi ọpọlọpọ lọna, nwọn si şina kuro ni ọna ti o dọgba.

لُعِنَ ٱلَّذِينَ كَفَرُوا۟ مِنۢ بَنِىٓ إِسْرَٰٓءِيلَ عَلَىٰ لِسَانِ دَاوُۥدَ وَعِيسَى ٱبْنِ مَرْيَمَ ذَٰلِكَ بِمَا عَصَوا۟ وَّكَانُوا۟ يَعْتَدُونَ ﴿٧٨﴾

**78.** A şẹbi fun awọn ti o şe aigbagbọ ninu awọn ọmọ Israila lati ori ahọn Dauda ati Isa ọmọ Mariyama, eyi jẹ bẹ nitoripe nwọn yapa si ọrọ Ọlọhun nwọn, wọn si jẹ ẹni ti mã kọja ẹnu-ala.

كَانُوا۟ لَا يَتَنَاهَوْنَ عَن مُّنكَرٍ فَعَلُوهُ لَبِئْسَ مَا كَانُوا۟ يَفْعَلُونَ ﴿٧٩﴾

**79.** Nwọn ki ikọ işẹ buburu ti nwọn ba şe funra wọn, dajudaju o ma buru ohun ti nwọn şe nişẹ.

تَرَىٰ كَثِيرًا مِّنْهُمْ يَتَوَلَّوْنَ ٱلَّذِينَ كَفَرُوا۟ لَبِئْسَ مَا قَدَّمَتْ لَهُمْ أَنفُسُهُمْ أَن سَخِطَ ٱللَّهُ عَلَيْهِمْ وَفِى ٱلْعَذَابِ هُمْ خَٰلِدُونَ ﴿٨٠﴾

**80.** Iwọ yio ri ọpọlọpọ ninu wọn ti yio ma ba awọn alaigbagbọ şe orẹ imulẹ̀, dajudaju ibi ni ohun ti ẹmi wọn ti şiwaju fun wọn nitorina Ọlọhun binu si wọn, ninu iya ni nwọn o ma gbe.

وَلَوْ كَانُوا۟ يُؤْمِنُونَ بِٱللَّهِ وَٱلنَّبِىِّ

**81.** Ti o ba jẹ pe nwọn gba Ọlọhun gbọ ati Annabi na ati ohun

ti a sọ kalẹ̀ fun u, nwọn ki ba ti mu wọn ni ọrẹ-imulẹ̀, ṣugbọn ọpọlọpọ ninu wọn ni obilẹjẹ.

وَمَآ أُنزِلَ إِلَيْهِ مَا ٱتَّخَذُوهُمْ أَوْلِيَآءَ وَلَٰكِنَّ كَثِيرًا مِّنْهُمْ فَٰسِقُونَ ٨١

**82.** Dajudaju irẹ yio ri pe awọn ti o le ju ninu awọn enia ni ọta-ṣiṣe si awọn onigbagbọ ododo ni awọn Yahudi ati awọn ti nda nkan pọ mọ Ọlọhun atipe irẹ yio tun ri pe awọn ti o sunmọ wọn ju ni ifẹ si awọn onigbagbọ ododo ni awọn ti nwọn nsọ pe awa ni Nasara, eyi ni jẹ bẹ nitoripe awọn alufa mbẹ ninu wọn ati awọn oludara-wọn yanri fun ẹsin Ọlọhun ati pe nwọn kò jẹ onigberaga.

۞ لَتَجِدَنَّ أَشَدَّ ٱلنَّاسِ عَدَٰوَةً لِّلَّذِينَ ءَامَنُوا۟ ٱلْيَهُودَ وَٱلَّذِينَ أَشْرَكُوا۟ ۖ وَلَتَجِدَنَّ أَقْرَبَهُم مَّوَدَّةً لِّلَّذِينَ ءَامَنُوا۟ ٱلَّذِينَ قَالُوٓا۟ إِنَّا نَصَٰرَىٰ ۚ ذَٰلِكَ بِأَنَّ مِنْهُمْ قِسِّيسِينَ وَرُهْبَانًا وَأَنَّهُمْ لَا يَسْتَكْبِرُونَ ٨٢

**83.** Ati nigbati wọn ba gbọ ohun ti a sọkalẹ̀ fun ojiṣẹ na, irẹ yio ri oju wọn ti yio ma da omi nitori ohun ti nwọn ti mọ ni ododo. Nwọn a ma wipe: Oluwa wa, awa gbagbọ ni ododo, nitorina kọ (orukọ) wa silẹ̀ pẹlu awọn olujẹri (si ododo).

وَإِذَا سَمِعُوا۟ مَآ أُنزِلَ إِلَى ٱلرَّسُولِ تَرَىٰٓ أَعْيُنَهُمْ تَفِيضُ مِنَ ٱلدَّمْعِ مِمَّا عَرَفُوا۟ مِنَ ٱلْحَقِّ ۖ يَقُولُونَ رَبَّنَآ ءَامَنَّا فَٱكْتُبْنَا مَعَ ٱلشَّٰهِدِينَ ٨٣

**84.** Eṣe wa ti awa ko fi ni gba Ọlọhun gbọ ati ohun ti o ti wa ba wa ni ododo, awa si ni ireti pe Oluwa wa yio mu wa wọ (ile Alijanna) pẹlu awọn enia rere.

وَمَا لَنَا لَا نُؤْمِنُ بِٱللَّهِ وَمَا جَآءَنَا مِنَ ٱلْحَقِّ وَنَطْمَعُ أَن يُدْخِلَنَا رَبُّنَا مَعَ ٱلْقَوْمِ ٱلصَّٰلِحِينَ ٨٤

**85.** Nitorina Ọlọhun fi ọgba-idẹra san wọn lẹsan nitori ohun ti nwọn nsọ, eyiti awọn odo nsan ni isalẹ igi ati eso Alijanna naa ninu eyiti nwọn ma wa lọ gbere. Eyi si jẹ ẹsan fun awọn oluṣe rere.

فَأَثَٰبَهُمُ ٱللَّهُ بِمَا قَالُوا۟ جَنَّٰتٍ تَجْرِى مِن تَحْتِهَا ٱلْأَنْهَٰرُ خَٰلِدِينَ فِيهَا ۚ وَذَٰلِكَ جَزَآءُ ٱلْمُحْسِنِينَ ٨٥

**86.** Ati awọn ẹniti o ṣe aigbagbọ ti nwọn si pe ọrọ Wa nirọ, awọn wọnyi ni èrò ina.

وَالَّذِينَ كَفَرُوا وَكَذَّبُوا بِآيَاتِنَا أُولَٰئِكَ أَصْحَابُ الْجَحِيمِ ﴿٨٦﴾

**87.** Ẹnyin ti ẹ gbagbọ ni ododo, ẹ maṣe ni ẽwọ̀ awọn ohun daradara ti Ọlọhun ṣe ni ẹtọ fun nyin atipe ki ẹ ma kọja ẹnu-ala, dajudaju Ọlọhun kò fẹran awọn olukọja-ẹnu-ala.

يَا أَيُّهَا الَّذِينَ آمَنُوا لَا تُحَرِّمُوا طَيِّبَاتِ مَا أَحَلَّ اللَّهُ لَكُمْ وَلَا تَعْتَدُوا ۚ إِنَّ اللَّهَ لَا يُحِبُّ الْمُعْتَدِينَ ﴿٨٧﴾

**88.** Ki ẹ si ma jẹ ohun ti o jẹ ẹtọ ti o dara ninu ohun ti Ọlọhun pa lese fun nyin, ki ẹ si bẹru Ọlọhun Ẹniti ẹ ni igbagbọ si.

وَكُلُوا مِمَّا رَزَقَكُمُ اللَّهُ حَلَالًا طَيِّبًا ۚ وَاتَّقُوا اللَّهَ الَّذِي أَنْتُمْ بِهِ مُؤْمِنُونَ ﴿٨٨﴾

**89.** Ọlọhun ki yio mu nyin ba wi fun ara ti ẹ bu niti ere, ṣugbọn On yio mu nyin fun ara ti ẹ finufẹdọ bu, nitorina itanran rẹ̀ ni bibọ́ talika mẹwa yo ninu onjẹ ti o daraju ti ẹ nfun awọn enia nyin jẹ, tabi wiwọ wọn laṣọ tabi ki ẹ sọ ẹru kan di ọmọ, ẹniti ko ba ri (nkankan ninu ohun wọnyi) awẹ gbigba ọjọ mẹta (lokàn), eyiyi ni itanran ibura nyin nigbati ẹ ba ti bura, ẹ ma mu ibura nyin ṣẹ, bayi ni Ọlọhun nṣe alaye awọn ọ̀rọ Rẹ̀ ki ẹ le ma dupẹ.

لَا يُؤَاخِذُكُمُ اللَّهُ بِاللَّغْوِ فِي أَيْمَانِكُمْ وَلَٰكِنْ يُؤَاخِذُكُمْ بِمَا عَقَّدْتُمُ الْأَيْمَانَ ۖ فَكَفَّارَتُهُ إِطْعَامُ عَشَرَةِ مَسَاكِينَ مِنْ أَوْسَطِ مَا تُطْعِمُونَ أَهْلِيكُمْ أَوْ كِسْوَتُهُمْ أَوْ تَحْرِيرُ رَقَبَةٍ ۖ فَمَنْ لَمْ يَجِدْ فَصِيَامُ ثَلَاثَةِ أَيَّامٍ ۚ ذَٰلِكَ كَفَّارَةُ أَيْمَانِكُمْ إِذَا حَلَفْتُمْ ۚ وَاحْفَظُوا أَيْمَانَكُمْ ۚ كَذَٰلِكَ يُبَيِّنُ اللَّهُ لَكُمْ آيَاتِهِ لَعَلَّكُمْ تَشْكُرُونَ ﴿٨٩﴾

**90.** Ẹnyin onigbagbọ ododo, dajudaju ọti ati tẹtẹ-tita ati oriṣa-bibọ ati fifi ọfa pin nkan, ẹgbin ni, o mbẹ ninu iṣẹ èṣu, nitorina ẹ jinna si, ki ẹ le ṣe orire.

يَا أَيُّهَا الَّذِينَ آمَنُوا إِنَّمَا الْخَمْرُ وَالْمَيْسِرُ وَالْأَنْصَابُ وَالْأَزْلَامُ رِجْسٌ مِنْ عَمَلِ الشَّيْطَانِ فَاجْتَنِبُوهُ لَعَلَّكُمْ تُفْلِحُونَ ﴿٩٠﴾

**91.** Èṣu nfẹ lati da ọta ati ikorira silẹ larin nyin, nipa ọti ati tẹtẹ-tita ati ki o le kọ di nyin lọna kuro nibi iranti Ọlọhun ati kuro nibi irun kiki, ẹ ki yio ha ṣiwọ?

إِنَّمَا يُرِيدُ ٱلشَّيْطَٰنُ أَن يُوقِعَ بَيْنَكُمُ ٱلْعَدَٰوَةَ وَٱلْبَغْضَآءَ فِى ٱلْخَمْرِ وَٱلْمَيْسِرِ وَيَصُدَّكُمْ عَن ذِكْرِ ٱللَّهِ وَعَنِ ٱلصَّلَوٰةِ ۖ فَهَلْ أَنتُم مُّنتَهُونَ ﴿٩١﴾

**92.** Ẹ̀tẹle ti Ọlọhun ẹ si tẹle ti ojiṣẹ na, ki ẹ si ṣọra, ti ẹ ba yipada ki ẹ si mọ pe iṣẹ jijẹ de opin nikan ni o jẹ ọranyan fun ojiṣẹ Wa.

وَأَطِيعُوا۟ ٱللَّهَ وَأَطِيعُوا۟ ٱلرَّسُولَ وَٱحْذَرُوا۟ ۚ فَإِن تَوَلَّيْتُمْ فَٱعْلَمُوٓا۟ أَنَّمَا عَلَىٰ رَسُولِنَا ٱلْبَلَٰغُ ٱلْمُبِينُ ﴿٩٢﴾

**93.** Kosi ibawi fun onigbagbọ ododo ti nwọn si nṣiṣẹ rere ninu ohun ti nwọn ti jẹ, nigbati nwọn ba ti bẹru (Ọlọhun) ti nwọn si gbagbọ ni ododo ti nwọn si nṣiṣẹ rere lẹhinna ti nwọn tun bẹru ti nwọn si ni igbagbọ ododo lẹhinna ti nwọn bẹru lẹhinna ti nwọn ṣe rere. Ọlọhun si fẹran awọn oluṣerere.

لَيْسَ عَلَى ٱلَّذِينَ ءَامَنُوا۟ وَعَمِلُوا۟ ٱلصَّٰلِحَٰتِ جُنَاحٌ فِيمَا طَعِمُوٓا۟ إِذَا مَا ٱتَّقَوا۟ وَّءَامَنُوا۟ وَعَمِلُوا۟ ٱلصَّٰلِحَٰتِ ثُمَّ ٱتَّقَوا۟ وَّءَامَنُوا۟ ثُمَّ ٱتَّقَوا۟ وَّأَحْسَنُوا۟ ۗ وَٱللَّهُ يُحِبُّ ٱلْمُحْسِنِينَ ﴿٩٣﴾

**94.** Ẹnyin onigbagbọ ododo, dajudaju Ọlọhun yio dan nyin wo pẹlu nkankan ni ọdẹ didẹ, awọn ọwọ nyin ati ọ̀kọ̀ nyin yio le to o, ki Ọlọhun le ba mọ ẹniti nbẹru On ni ikọ̀kọ̀. Nitorina ẹniti o ba kọja ẹnu ala lẹhin eyi, iya ẹlẹta elero yio jẹ tirẹ̀.

يَٰٓأَيُّهَا ٱلَّذِينَ ءَامَنُوا۟ لَيَبْلُوَنَّكُمُ ٱللَّهُ بِشَىْءٍ مِّنَ ٱلصَّيْدِ تَنَالُهُۥٓ أَيْدِيكُمْ وَرِمَاحُكُمْ لِيَعْلَمَ ٱللَّهُ مَن يَخَافُهُۥ بِٱلْغَيْبِ ۚ فَمَنِ ٱعْتَدَىٰ بَعْدَ ذَٰلِكَ فَلَهُۥ عَذَابٌ أَلِيمٌ ﴿٩٤﴾

**95.** Ẹnyin onigbagbọ ododo, ẹ ko gbọdọ pa ẹran igbẹ nigbati ẹ ba wa ninu aṣọ ẹsin Hajji tabi Umurah. Atipe ẹnikẹni ti o ba mọmọ pa ẹran igbẹ ninu nyin ẹsan rẹ̀ ni irú ohun ti o ba pa ninu awọn ẹran ẹlẹsẹ mẹrin, awọn olododo meji ninu nyin yio ṣe idajọ rẹ̀ ni

يَٰٓأَيُّهَا ٱلَّذِينَ ءَامَنُوا۟ لَا تَقْتُلُوا۟ ٱلصَّيْدَ وَأَنتُمْ حُرُمٌ ۚ وَمَن قَتَلَهُۥ مِنكُم مُّتَعَمِّدًا فَجَزَآءٌ مِّثْلُ مَا قَتَلَ مِنَ ٱلنَّعَمِ يَحْكُمُ بِهِۦ ذَوَا عَدْلٍ مِّنكُمْ هَدْيًۢا بَٰلِغَ ٱلْكَعْبَةِ أَوْ كَفَّٰرَةٌ طَعَامُ مَسَٰكِينَ أَوْ عَدْلُ ذَٰلِكَ صِيَامًا لِّيَذُوقَ وَبَالَ أَمْرِهِۦ ۗ عَفَا ٱللَّهُ عَمَّا سَلَفَ ۚ وَمَنْ عَادَ

(ẹran) itanran ti yio mu de Kaaba, abi ki o fi bibọ́ awọn talaka ṣe itanran tabi ki o fi awẹ gbigba dipo rẹ̀, nitori ki o ba le tọ ẹsan iṣẹ rẹ̀ wo. Ọlọhun ti mojukuro ninu ohun ti o ti kọja. Atipe ẹniti o ba tun pada Ọlọhun yio jẹ ẹ niya rẹ̀, Ọlọhun si ni Alagbara, Olugbẹsan iyà.

فَيَنتَقِمُ ٱللَّهُ مِنْهُ ۗ وَٱللَّهُ عَزِيزٌ ذُو ٱنتِقَامٍ ﴿٩٥﴾

**96.** A ṣe ni ẹtọ fun nyin ọdẹ ti odò ati jijẹ rẹ, o jẹ ipese fun nyin ati fun awọn arin irin ajo, a si ṣe ni ẽwọ̀ fun nyin ọdẹ orilẹ nigbati ẹ ba si wa ninu aṣọ ẹsin Hajji, ki ẹ si bẹru Ọlọhun Ẹniti ao ko nyin jọ si ọdọ Rẹ̀.

أُحِلَّ لَكُمْ صَيْدُ ٱلْبَحْرِ وَطَعَامُهُۥ مَتَٰعًا لَّكُمْ وَلِلسَّيَّارَةِ ۖ وَحُرِّمَ عَلَيْكُمْ صَيْدُ ٱلْبَرِّ مَا دُمْتُمْ حُرُمًا ۗ وَٱتَّقُوا۟ ٱللَّهَ ٱلَّذِىٓ إِلَيْهِ تُحْشَرُونَ ﴿٩٦﴾

**97.** Ọlọhun ṣe Kaaba, ile mimọ na ni ibuduro ṣe ẹsin fun awọn enia, ati oṣu mimọ ati awọn ẹran-ọrẹ̀ ati awọn ti a ṣe ọṣọ (ami) fun. Eyi jẹ bẹ nitori ki ẹ le mọ pe dajudaju Ọlọhun mọ ohun ti mbẹ ninu sanma ati ohun ti mbẹ ninu ilẹ̀, atipe dajudaju Ọlọhun ni Olumọ̀ nipa gbogbo nkan.

۞ جَعَلَ ٱللَّهُ ٱلْكَعْبَةَ ٱلْبَيْتَ ٱلْحَرَامَ قِيَٰمًا لِّلنَّاسِ وَٱلشَّهْرَ ٱلْحَرَامَ وَٱلْهَدْىَ وَٱلْقَلَٰٓئِدَ ۚ ذَٰلِكَ لِتَعْلَمُوٓا۟ أَنَّ ٱللَّهَ يَعْلَمُ مَا فِى ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَمَا فِى ٱلْأَرْضِ وَأَنَّ ٱللَّهَ بِكُلِّ شَىْءٍ عَلِيمٌ ﴿٩٧﴾

**98.** Ki ẹ mọ pe dajudaju Ọlọhun le koko nibi ẹsan iyà, atipe dajudaju Ọlọhun ni Alaforiji, Alanu.

ٱعْلَمُوٓا۟ أَنَّ ٱللَّهَ شَدِيدُ ٱلْعِقَابِ وَأَنَّ ٱللَّهَ غَفُورٌ رَّحِيمٌ ﴿٩٨﴾

**99.** Kòsi ohun ti o jẹ ọranyan fun ojiṣẹ na ayafi ijiṣẹ dopin. Atipe Ọlọhun mọ ohun ti ẹ nfi han ati ohun ti ẹ nfi pamọ.

مَّا عَلَى ٱلرَّسُولِ إِلَّا ٱلْبَلَٰغُ ۗ وَٱللَّهُ يَعْلَمُ مَا تُبْدُونَ وَمَا تَكْتُمُونَ ﴿٩٩﴾

**100.** Wipe: Ohun buburu ati ohun rere kò dọgba, biotilẹjẹpe pupọ ohun buburu na ba jọ ọ loju. Nitorina ẹ paiya Ọlọhun, ẹnyin oni-lakaye nitori ki ẹ le jere.

قُل لَّا يَسْتَوِي الْخَبِيثُ وَالطَّيِّبُ وَلَوْ أَعْجَبَكَ كَثْرَةُ الْخَبِيثِ ۚ فَاتَّقُوا اللَّهَ يَا أُولِي الْأَلْبَابِ لَعَلَّكُمْ تُفْلِحُونَ ١٠٠

**101.** Ẹnyin ti ẹ gbagbọ ni ododo e maṣe bere nipa awọn nkan, ti a ba fi nwọn han nyin tan ti yio jẹ ipalara fun nyin; ti ẹnyin ba nbere nipa wọn nigbati a nsọ Al-Kurani kalẹ̀ a ba ṣe afihan wọn fun nyin. Ọlọhun ti mojukuro nipa eyi; Ọlọhun ni Alaforiji, Onifarada.

يَا أَيُّهَا الَّذِينَ آمَنُوا لَا تَسْأَلُوا عَنْ أَشْيَاءَ إِن تُبْدَ لَكُمْ تَسُؤْكُمْ وَإِن تَسْأَلُوا عَنْهَا حِينَ يُنَزَّلُ الْقُرْآنُ تُبْدَ لَكُمْ عَفَا اللَّهُ عَنْهَا ۗ وَاللَّهُ غَفُورٌ حَلِيمٌ ١٠١

**102.** Dajudaju awọn enia kan ti bere nipa wọn ṣiwaju nyin, lẹhinna nwọn di alaigba wọn gbọ.

قَدْ سَأَلَهَا قَوْمٌ مِّن قَبْلِكُمْ ثُمَّ أَصْبَحُوا بِهَا كَافِرِينَ ١٠٢

**103.** Ọlọhun kò ṣe ẹran Bahira ni ẽwọ̀ fun wọn, ati Saibat ati Wasila ati Hãmi, ṣugbọn awọn alaigbagbọ ni nwọn da adapa irọ mọ Ọlọhun, ọpọlọpọ wọn kò ni lakaye.

مَا جَعَلَ اللَّهُ مِن بَحِيرَةٍ وَلَا سَائِبَةٍ وَلَا وَصِيلَةٍ وَلَا حَامٍ ۙ وَلَٰكِنَّ الَّذِينَ كَفَرُوا يَفْتَرُونَ عَلَى اللَّهِ الْكَذِبَ ۖ وَأَكْثَرُهُمْ لَا يَعْقِلُونَ ١٠٣

**104.** Nigbati awiwi banwi fun wọn wipe: ẹ ma bọ wa si idi ohun ti Oluwa Sọkalẹ tiise Alikur ani, ati si idi ohun ti Ojisẹ naa muwa tiise «Sunat» nwọn yio wipe: ohun ti a ba awọn baba wa lori rẹ tito wa. Bẹni awọn baba wọn ko mọ nkankan nwọn ko si mọna.

وَإِذَا قِيلَ لَهُمْ تَعَالَوْا إِلَىٰ مَا أَنزَلَ اللَّهُ وَإِلَى الرَّسُولِ قَالُوا حَسْبُنَا مَا وَجَدْنَا عَلَيْهِ آبَاءَنَا ۚ أَوَلَوْ كَانَ آبَاؤُهُمْ لَا يَعْلَمُونَ شَيْئًا وَلَا يَهْتَدُونَ ١٠٤

**105.** Ẹnyin ti ẹ gbagbọ ni ododo, ẹ ṣọ ẹmi nyin, ẹniti o ti ṣina ko le

يَا أَيُّهَا الَّذِينَ آمَنُوا عَلَيْكُمْ أَنفُسَكُمْ ۖ لَا يَضُرُّكُم

مَن ضَلَّ إِذَا ٱهْتَدَيْتُمْ ۚ إِلَى ٱللَّهِ مَرْجِعُكُمْ جَمِيعًا فَيُنَبِّئُكُم بِمَا كُنتُمْ تَعْمَلُونَ ﴿١٠٥﴾

ko ipalara ba nyin nigbati ẹnyin ba ti tẹle oju ọna. Ọdọ Ọlọhun ni ibupadasi nyin patapata, nigbana yio fun yin niro nipa ohun ti ẹ ṣe.

يَٰٓأَيُّهَا ٱلَّذِينَ ءَامَنُوا۟ شَهَٰدَةُ بَيْنِكُمْ إِذَا حَضَرَ أَحَدَكُمُ ٱلْمَوْتُ حِينَ ٱلْوَصِيَّةِ ٱثْنَانِ ذَوَا عَدْلٍ مِّنكُمْ أَوْ ءَاخَرَانِ مِنْ غَيْرِكُمْ إِنْ أَنتُمْ ضَرَبْتُمْ فِى ٱلْأَرْضِ فَأَصَٰبَتْكُم مُّصِيبَةُ ٱلْمَوْتِ ۚ تَحْبِسُونَهُمَا مِنۢ بَعْدِ ٱلصَّلَوٰةِ فَيُقْسِمَانِ بِٱللَّهِ إِنِ ٱرْتَبْتُمْ لَا نَشْتَرِى بِهِۦ ثَمَنًا وَلَوْ كَانَ ذَا قُرْبَىٰ ۙ وَلَا نَكْتُمُ شَهَٰدَةَ ٱللَّهِ إِنَّآ إِذًا لَّمِنَ ٱلْءَاثِمِينَ ﴿١٠٦﴾

**106.** Ẹnyin ti ẹ gbagbọ ni ododo, ẹri jijẹ larin nyin ki o jẹ ti enia meji ti o jẹ olododo nigbati iku ba de si ọkan ninu nyin nigbati o nsọ asọtẹlẹ̀ tabi awọn meji miran ninu awọn ti ki iṣe ara nyin, ti ẹnyin ba nrin irin ajo lori ilẹ ti ajalu iku wa ba (ẹnikan ninu) nyin, ẹ da awọn mejẽji duro lẹhin irun, ki awọn mejẽji si fi Ọlọhun bura ti ẹ ba ni iyemeji si wọn (ibura ni pe) awa kò ni ta a ni iye owó kekere kan, biotilẹjẹpe ẹni isunmọ ni bẹni awa ki yio fi ẹri jijẹ ti Ọlọhun pamọ, nigbana awa yio ma bẹ ninu awọn ẹlẹ̀ṣẹ̀.

فَإِنْ عُثِرَ عَلَىٰٓ أَنَّهُمَا ٱسْتَحَقَّآ إِثْمًا فَـَٔاخَرَانِ يَقُومَانِ مَقَامَهُمَا مِنَ ٱلَّذِينَ ٱسْتَحَقَّ عَلَيْهِمُ ٱلْأَوْلَيَٰنِ فَيُقْسِمَانِ بِٱللَّهِ لَشَهَٰدَتُنَآ أَحَقُّ مِن شَهَٰدَتِهِمَا وَمَا ٱعْتَدَيْنَآ إِنَّآ إِذًا لَّمِنَ ٱلظَّٰلِمِينَ ﴿١٠٧﴾

**107.** Bi a ba ri pe awọn mejẽji da ẹṣẹ, nigbana ki awọn meji miran rọpo wọn ninu awọn ti akọkọ ti nwọn ti da ẹṣẹ si; ki nwọn si fi Ọlọhun bura pe dajudaju ẹri jijẹ ti wa jẹ ododo ju ẹri jijẹ ti wọn lọ, awa ko kọja ẹnu ala, nigbana (bi a tayọ ẹnu ala) awa yio ma bẹ ninu awọn alabosi.

ذَٰلِكَ أَدْنَىٰٓ أَن يَأْتُوا۟ بِٱلشَّهَٰدَةِ عَلَىٰ وَجْهِهَآ أَوْ يَخَافُوٓا۟ أَن تُرَدَّ أَيْمَٰنٌۢ بَعْدَ أَيْمَٰنِهِمْ ۗ وَٱتَّقُوا۟ ٱللَّهَ وَٱسْمَعُوا۟ ۗ وَٱللَّهُ لَا يَهْدِى ٱلْقَوْمَ ٱلْفَٰسِقِينَ ﴿١٠٨﴾

**108.** Eyi lo sunmọ ju pe ki nwọn mu ẹri wa ni oju rẹ̀ tabi ki nwọn bẹru pe ki nwọn ma gba ibura awọn elomiran lẹhin ti wọn. Ki ẹ paiya Ọlọhun, ki ẹ si gbọran.

Ọlọhun ki yio tọ awọn obilẹjẹ enia si ọna tãrà.

**109.** Ni ọjọ ti Ọlọhun yio ko awọn ojiṣẹ jọ on yio si wipe: Kini nwọn ti jẹ nyin ni ipe si? Nwọn yio wipe: Awa ko ni imọ (nipa rẹ) dajudaju Irẹ ni Olumọ ohun ti o pamọ.

۞ يَوْمَ يَجْمَعُ ٱللَّهُ ٱلرُّسُلَ فَيَقُولُ مَاذَآ أُجِبْتُمْ قَالُوا۟ لَا عِلْمَ لَنَآ إِنَّكَ أَنتَ عَلَّٰمُ ٱلْغُيُوبِ ﴿١٠٩﴾

**110.** Nigbati Ọlọhun wipe: iwọ Isa ọmọ Mariyama, ranti ikẹ Mi lori rẹ ati lori iya rẹ, nigbati Emi fi ẹmi mimọ ran ọ lọwọ; iwọ si nba awọn enia sọrọ ni ọmọde ati ni agbalagba, ati nigbati Emi fi Tirà na mọ ọ ati ọgbọn ati At-Taorata ati Injila ati nigbati iwọ fi amọ ṣe aworan gẹgẹbi ẹiyẹ pẹlu aṣẹ Mi. Lẹhinna iwọ fẹ atẹgun sinu rẹ̀, o si di ẹiyẹ́ pẹlu aṣẹ Mi; iwọ si nwo afọju ati adẹtẹ sàn pẹlu aṣẹ Mi; ati nigbati iwọ nsi ji oku dide pẹlu aṣẹ Mi; ati nigbati Emi ka ọwọ awọn ọmọ Israila kò lọdọ rẹ nigbati iwọ wa ba wọn pẹlu alaye, ṣugbọn awọn ti o ṣe aigbagbọ ninu wọn wipe: Eyi ko jẹ nkankan bikoṣe idan ti o han gbangba.

إِذْ قَالَ ٱللَّهُ يَٰعِيسَى ٱبْنَ مَرْيَمَ ٱذْكُرْ نِعْمَتِى عَلَيْكَ وَعَلَىٰ وَٰلِدَتِكَ إِذْ أَيَّدتُّكَ بِرُوحِ ٱلْقُدُسِ تُكَلِّمُ ٱلنَّاسَ فِى ٱلْمَهْدِ وَكَهْلًا وَإِذْ عَلَّمْتُكَ ٱلْكِتَٰبَ وَٱلْحِكْمَةَ وَٱلتَّوْرَىٰةَ وَٱلْإِنجِيلَ وَإِذْ تَخْلُقُ مِنَ ٱلطِّينِ كَهَيْـَٔةِ ٱلطَّيْرِ بِإِذْنِى فَتَنفُخُ فِيهَا فَتَكُونُ طَيْرًۢا بِإِذْنِى وَتُبْرِئُ ٱلْأَكْمَهَ وَٱلْأَبْرَصَ بِإِذْنِى وَإِذْ تُخْرِجُ ٱلْمَوْتَىٰ بِإِذْنِى وَإِذْ كَفَفْتُ بَنِىٓ إِسْرَٰٓءِيلَ عَنكَ إِذْ جِئْتَهُم بِٱلْبَيِّنَٰتِ فَقَالَ ٱلَّذِينَ كَفَرُوا۟ مِنْهُمْ إِنْ هَٰذَآ إِلَّا سِحْرٌ مُّبِينٌ ﴿١١٠﴾

**111.** Ati nigbati Emi ranṣẹ si awọn ẹmẹwa (rẹ) pe: Ẹ gba Mi gbọ ati ojiṣẹ Mi, nwọn wipe: Awa gbagbọ, ki o si jẹri pe oluju-ara-silẹ ni awa.

وَإِذْ أَوْحَيْتُ إِلَى ٱلْحَوَارِيِّـۧنَ أَنْ ءَامِنُوا۟ بِى وَبِرَسُولِى قَالُوٓا۟ ءَامَنَّا وَٱشْهَدْ بِأَنَّنَا مُسْلِمُونَ ﴿١١١﴾

**112.** nigbati awọn ẹmẹwa wipe: Iwọ Isa ọmọ Mariyama, Oluwa rẹ

إِذْ قَالَ ٱلْحَوَارِيُّونَ يَٰعِيسَى ٱبْنَ مَرْيَمَ هَلْ

ha ni agbara lati sọ ọpọn-onjẹ kalẹ̀ fun wa lati sanma bi? O wipe: Ẹ bẹru Ọlọhun bi ẹ ba jẹ onigbagbọ ododo.

يَسۡتَطِيعُ رَبُّكَ أَن يُنَزِّلَ عَلَيۡنَا مَآئِدَةٗ مِّنَ ٱلسَّمَآءِۖ قَالَ ٱتَّقُواْ ٱللَّهَ إِن كُنتُم مُّؤۡمِنِينَ ﴿١١٢﴾

**113.** Nwọn wipe: Awa fẹ lati jẹun ninu rẹ̀ ati ki ọkàn wa le balẹ ati ki awa le mọ pe ododo-ọrọ ni o ba wa sọ ati ki awa le jẹ ẹlẹri si i.

قَالُواْ نُرِيدُ أَن نَّأۡكُلَ مِنۡهَا وَتَطۡمَئِنَّ قُلُوبُنَا وَنَعۡلَمَ أَن قَدۡ صَدَقۡتَنَا وَنَكُونَ عَلَيۡهَا مِنَ ٱلشَّٰهِدِينَ ﴿١١٣﴾

**114.** Isa, ọmọ Mariyama wipe: Ọlọhun Oluwa wa, sọ ọpọn-onjẹ kalẹ̀ fun wa lati sanma ki o jẹ ajọdun fun awa ẹni akọkọ ati awọn ti nbọ lẹhin wa ati ki o jẹ ami kan lati ọdọ Rẹ, ki O si pese fun wa, Irẹ ni O daraju awọn olupese Iọ.

قَالَ عِيسَى ٱبۡنُ مَرۡيَمَ ٱللَّهُمَّ رَبَّنَآ أَنزِلۡ عَلَيۡنَا مَآئِدَةٗ مِّنَ ٱلسَّمَآءِ تَكُونُ لَنَا عِيدٗا لِّأَوَّلِنَا وَءَاخِرِنَا وَءَايَةٗ مِّنكَۖ وَٱرۡزُقۡنَا وَأَنتَ خَيۡرُ ٱلرَّٰزِقِينَ ﴿١١٤﴾

**115.** Ọlọhun wipe: Emi yio sọ ọ kalẹ̀ fun nyin, ṣugbọn ẹnikẹni ti o ba ṣe aigbagbọ lẹhinna ninu nyin, Emi yio jẹ ẹ niya kan ti Emi kò fi jẹ ẹnikan ri ninu gbogbo ẹda.

قَالَ ٱللَّهُ إِنِّي مُنَزِّلُهَا عَلَيۡكُمۡۖ فَمَن يَكۡفُرۡ بَعۡدُ مِنكُمۡ فَإِنِّيٓ أُعَذِّبُهُۥ عَذَابٗا لَّآ أُعَذِّبُهُۥٓ أَحَدٗا مِّنَ ٱلۡعَٰلَمِينَ ﴿١١٥﴾

**116.** Ati nigbati Ọlọhun wipe: iwọ Isa ọmọ Mariyama, Iwọ ha ni o sọ fun awọn enia pe: Ẹ mu emi ati iya mi ni Ọlọhun meji lẹhin Ọlọhun bi? (Isa) wipe: Mimọ Rẹ, ko tọ fun mi lati sọ ohun ti emi ko ni ẹtọ rẹ̀ (lati sọ), bi emi ba sọ ọ nipapa Iwọ yio ti mọ ọ. Irẹ ni O mọ ohun ti mbẹ ninu ọkàn mi, emi kò si mọ ohun ti mbẹ ninu ọkàn Rẹ, dajudaju Iwọ ni Olumọ awọn ikọ̀kọ̀.

وَإِذۡ قَالَ ٱللَّهُ يَٰعِيسَى ٱبۡنَ مَرۡيَمَ ءَأَنتَ قُلۡتَ لِلنَّاسِ ٱتَّخِذُونِي وَأُمِّيَ إِلَٰهَيۡنِ مِن دُونِ ٱللَّهِۖ قَالَ سُبۡحَٰنَكَ مَا يَكُونُ لِيٓ أَنۡ أَقُولَ مَا لَيۡسَ لِي بِحَقٍّۚ إِن كُنتُ قُلۡتُهُۥ فَقَدۡ عَلِمۡتَهُۥۚ تَعۡلَمُ مَا فِي نَفۡسِي وَلَآ أَعۡلَمُ مَا فِي نَفۡسِكَۚ إِنَّكَ أَنتَ عَلَّٰمُ ٱلۡغُيُوبِ ﴿١١٦﴾

**117.** Emi ko sọ kinikan fun wọn bikoṣe ohun ti O pa laṣẹ fun mi pe, Ẹ sin Ọlọhun Oluwa mi ati Oluwa ẹnyin na, emi jẹ ẹlẹri lori wọn niwọn igbati emi mbẹ larin wọn, ṣugbọn nigbati O ti pa mi Irẹ ni O jẹ Oluṣọ lori wọn, Irẹ ni Ẹlẹri lori ohun gbogbo.

مَا قُلْتُ لَهُمْ إِلَّا مَآ أَمَرْتَنِي بِهِۦٓ أَنِ ٱعْبُدُوا۟ ٱللَّهَ رَبِّي وَرَبَّكُمْ ۚ وَكُنتُ عَلَيْهِمْ شَهِيدًا مَّا دُمْتُ فِيهِمْ ۖ فَلَمَّا تَوَفَّيْتَنِي كُنتَ أَنتَ ٱلرَّقِيبَ عَلَيْهِمْ ۚ وَأَنتَ عَلَىٰ كُلِّ شَىْءٍ شَهِيدٌ ﴿١١٧﴾

**118.** Bi O ba jẹ wọn niya dajudaju olujọsin Rẹ ni wọn, bi O ba si dariji wọn dajudaju Irẹ na ni Alagbara, Ọlọgbọn.

إِن تُعَذِّبْهُمْ فَإِنَّهُمْ عِبَادُكَ ۖ وَإِن تَغْفِرْ لَهُمْ فَإِنَّكَ أَنتَ ٱلْعَزِيزُ ٱلْحَكِيمُ ﴿١١٨﴾

**119.** Ọlọhun wipe: Oni yi ni ododo awọn olododo yio ṣe wọn ni õre. Awọn ọgba-idẹra mbẹ fun wọn ti awọn odo nṣan nisalẹ̀ rẹ̀ nwọn o ma bẹ ninu rẹ̀ lailai. Ọlọhun yọnu si wọn awọn na dunnu si I. Eyini ni orire ti o tobi julọ.

قَالَ ٱللَّهُ هَٰذَا يَوْمُ يَنفَعُ ٱلصَّٰدِقِينَ صِدْقُهُمْ ۚ لَهُمْ جَنَّٰتٌ تَجْرِى مِن تَحْتِهَا ٱلْأَنْهَٰرُ خَٰلِدِينَ فِيهَآ أَبَدًا ۚ رَّضِىَ ٱللَّهُ عَنْهُمْ وَرَضُوا۟ عَنْهُ ۚ ذَٰلِكَ ٱلْفَوْزُ ٱلْعَظِيمُ ﴿١١٩﴾

**120.** Ti Ọlọhun ni ijọba sanma ati ilẹ ati ohun ti mbẹ ninu wọn, On si ni Alagbara lori ohun gbogbo.

لِلَّهِ مُلْكُ ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَٱلْأَرْضِ وَمَا فِيهِنَّ ۚ وَهُوَ عَلَىٰ كُلِّ شَىْءٍ قَدِيرٌۢ ﴿١٢٠﴾

## *(6) Suratul An'ãm*




*Ni orukọ Ọlọhun Ajọkẹ aiye, Aṣakẹ ọrun.*

بِسْمِ ٱللَّهِ ٱلرَّحْمَٰنِ ٱلرَّحِيمِ

**1.** Gbogbo ọpẹ ti Ọlọhun ni, Ẹniti o da sanma ati ilẹ̀, O si se okunkun ni anfani fun awọn ẹru Rẹ ni alẹ wọn, O si se imọlẹ ni anfani fun wọn ni ọsan. Sibẹsibẹ

ٱلْحَمْدُ لِلَّهِ ٱلَّذِى خَلَقَ ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَٱلْأَرْضَ وَجَعَلَ ٱلظُّلُمَٰتِ وَٱلنُّورَ ۖ ثُمَّ ٱلَّذِينَ كَفَرُوا۟ بِرَبِّهِمْ يَعْدِلُونَ ﴿١﴾

awọn ti ko gbagbọ nfi nkan miran dọgba Oluwa wọn.

هُوَ الَّذِي خَلَقَكُم مِّن طِينٍ ثُمَّ قَضَىٰ أَجَلًا وَأَجَلٌ مُّسَمًّى عِندَهُ ثُمَّ أَنتُمْ تَمْتَرُونَ ﴿٢﴾

**2.** On na ni ẹniti O da nyin lati inu ẹrẹ̀, lẹhinna O fi igba si i. Ati igba kan ti O fun ni orukọ mbẹ lọdọ Rẹ, sibẹsibẹ ẹ tun nṣiyemeji.

وَهُوَ اللَّهُ فِي السَّمَاوَاتِ وَفِي الْأَرْضِ يَعْلَمُ سِرَّكُمْ وَجَهْرَكُمْ وَيَعْلَمُ مَا تَكْسِبُونَ ﴿٣﴾

**3.** On ni Ọlọhun ni sanma ati ori ilẹ̀. O mọ ikọ̀kọ̀ nyin ati gbangba nyin. Ọlọhun si mọ ohun ti ẹ nṣe nişẹ.

وَمَا تَأْتِيهِم مِّنْ آيَةٍ مِّنْ آيَاتِ رَبِّهِمْ إِلَّا كَانُوا عَنْهَا مُعْرِضِينَ ﴿٤﴾

**4.** Kò si ami kan ninu awọn ami Oluwa wọn ti yio wa ba wọn ayafi ki nwọn jẹ oluşẹri kuro nibẹ.

فَقَدْ كَذَّبُوا بِالْحَقِّ لَمَّا جَاءَهُمْ فَسَوْفَ يَأْتِيهِمْ أَنبَاءُ مَا كَانُوا بِهِ يَسْتَهْزِئُونَ ﴿٥﴾

**5.** Dajudaju nwọn ti pe ododo ni irọ nigbati o de wa ba wọn, iro ohun ti nwọn fi nşe ẹfẹ nbọ wa ba wọn.

أَلَمْ يَرَوْا كَمْ أَهْلَكْنَا مِن قَبْلِهِم مِّن قَرْنٍ مَّكَّنَّاهُمْ فِي الْأَرْضِ مَا لَمْ نُمَكِّن لَّكُمْ وَأَرْسَلْنَا السَّمَاءَ عَلَيْهِم مِّدْرَارًا وَجَعَلْنَا الْأَنْهَارَ تَجْرِي مِن تَحْتِهِمْ فَأَهْلَكْنَاهُم بِذُنُوبِهِمْ وَأَنشَأْنَا مِن بَعْدِهِمْ قَرْنًا آخَرِينَ ﴿٦﴾

**6.** Nwọn kò ha mọ pe o pọ ninu iran ti A ti parẹ şiwaju wọn ti A si ti bu ipo fun wọn ni ori ilẹ̀ ni ipo ti A kò fun nyin, Awa si rọ omi ojo pupọ le wọn lori lati sanma, A si şe awọn odò ti nşan ni isalẹ̀ wọn? Nigbana A pa wọn rẹ nitori ẹşẹ wọn, A si da awọn iran miran lẹhin wọn.

وَلَوْ نَزَّلْنَا عَلَيْكَ كِتَابًا فِي قِرْطَاسٍ فَلَمَسُوهُ بِأَيْدِيهِمْ لَقَالَ الَّذِينَ كَفَرُوا إِنْ هَٰذَا إِلَّا سِحْرٌ مُّبِينٌ ﴿٧﴾

**7.** Bi A ba tilẹ sọ tira kan kalẹ̀ fun ọ (ti a kọ) sinu takada, ti nwọn si fi ọwọ wọn mu u dani, awọn alaigbagbọ iba wipe: Eyi ko jẹ nkankan bikoşe idan ti o han gbangba.

**8.** Nwọn tun sọ pe: Eṣe ti a ko sọ malaika kan kalẹ fun u? ti o ba ṣe pe A sọ malaika kan kalẹ ni, ọran iba ti pari lẹhinna a ko ba ti lọ wọn lara.

وَقَالُواْ لَوْلَآ أُنزِلَ عَلَيْهِ مَلَكٌۖ وَلَوْ أَنزَلْنَا مَلَكًا لَّقُضِيَ ٱلْأَمْرُ ثُمَّ لَا يُنظَرُونَ ﴿٨﴾

**9.** Bi o ba jẹ pe Awa ṣe e ni malaika, Awa iba ṣe e ni ọkunrin, A ba ṣe ni iruju fun wọn ohun ti nwọn ṣe ni iruju.

وَلَوْ جَعَلْنَٰهُ مَلَكًا لَّجَعَلْنَٰهُ رَجُلًا وَلَلَبَسْنَا عَلَيْهِم مَّا يَلْبِسُونَ ﴿٩﴾

**10.** Dajudaju wọn ti fi ọpọlọpọ ojiṣẹ ṣe yẹyẹ ṣiwaju rẹ, ohun ti nwọn fi nṣe yẹyẹ, o sọkalẹ lori awọn oniyẹyẹ ninu wọn.

وَلَقَدِ ٱسْتُهْزِئَ بِرُسُلٍ مِّن قَبْلِكَ فَحَاقَ بِٱلَّذِينَ سَخِرُواْ مِنْهُم مَّا كَانُواْ بِهِۦ يَسْتَهْزِءُونَ ﴿١٠﴾

**11.** Wipe: Ẹ rin ori ilẹ lọ lẹhinna ki ẹ wo bawo ni atubọtan awọn olu-ja ododo nirọ (ti ri).

قُلْ سِيرُواْ فِي ٱلْأَرْضِ ثُمَّ ٱنظُرُواْ كَيْفَ كَانَ عَٰقِبَةُ ٱلْمُكَذِّبِينَ ﴿١١﴾

**12.** Sọ pe: Ti tani ohun ti mbẹ ni sanma ati ilẹ? Wipe: Ti Ọlọhun ni. O ṣe anu ni ọranyan funra Rẹ, dajudaju yio ko nyin jọ ni ọjọ ajinde ti ko si iyemeji nipa rẹ, awọn ti nwọn ti ṣofo ẹmi wọn nwọn ki yio gbagbọ.

قُل لِّمَن مَّا فِي ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَٱلْأَرْضِۖ قُل لِّلَّهِۚ كَتَبَ عَلَىٰ نَفْسِهِ ٱلرَّحْمَةَۚ لَيَجْمَعَنَّكُمْ إِلَىٰ يَوْمِ ٱلْقِيَٰمَةِ لَا رَيْبَ فِيهِۚ ٱلَّذِينَ خَسِرُوٓاْ أَنفُسَهُمْ فَهُمْ لَا يُؤْمِنُونَ ﴿١٢﴾

**13.** Ti Rẹ ni ohun ti mbẹ ninu oru ati ọsan. On si ni Olugbọrọ, Olumọ.

۞وَلَهُۥ مَا سَكَنَ فِي ٱلَّيْلِ وَٱلنَّهَارِۚ وَهُوَ ٱلسَّمِيعُ ٱلْعَلِيمُ ﴿١٣﴾

**14.** Wipe: Ki emi ha tun mu nkan miran yatọ si Ọlọhun ni oniranlọwọ bi? Ẹlẹda sanma ati ilẹ On ni Abọni, a ki ibọ On. Dajudaju a ti pa a laṣẹ fun mi pe ki emi jẹ akọkọ ẹniti yio juwọ-juṣẹ silẹ fun (Ọlọhun), nitorina maṣe wa

قُلْ أَغَيْرَ ٱللَّهِ أَتَّخِذُ وَلِيًّا فَاطِرِ ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَٱلْأَرْضِ وَهُوَ يُطْعِمُ وَلَا يُطْعَمُۗ قُلْ إِنِّيٓ أُمِرْتُ أَنْ أَكُونَ أَوَّلَ مَنْ أَسْلَمَۖ وَلَا تَكُونَنَّ مِنَ ٱلْمُشْرِكِينَ ﴿١٤﴾

ninu awọn oluda nkan pọ mọ Ọlọhun.

**15.** Sọ pe: Dajudaju emi nbẹru iyà ọjọ kan ti o tobi bi emi ba ṣe aigbọran si Oluwa mi.

قُلْ إِنِّىٓ أَخَافُ إِنْ عَصَيْتُ
رَبِّى عَذَابَ يَوْمٍ عَظِيمٍ ١٥

**16.** Ẹnikẹni ti a ba dari rẹ kuro nibi iyà ọjọ na laini ani-ani Ọlọhun ti ṣiju anu wo oluwarẹ; eyini ni ere-njẹ ti o han.

مَّن يُصْرَفْ عَنْهُ يَوْمَئِذٍ فَقَدْ رَحِمَهُۥ ۚ وَذَٰلِكَ
ٱلْفَوْزُ ٱلْمُبِينُ ١٦

**17.** Bi Ọlọhun ba fi inira kan kan ọ kosi ẹniti o le gbe e kuro afi On na. Ti O ba si mu ore kan ba ọ, nitorina (mọ pe) On ni Alagbara lori gbogbo nkan.

وَإِن يَمْسَسْكَ ٱللَّهُ بِضُرٍّ فَلَا كَاشِفَ لَهُۥٓ إِلَّا
هُوَ ۖ وَإِن يَمْسَسْكَ بِخَيْرٍ فَهُوَ عَلَىٰ كُلِّ شَىْءٍ قَدِيرٌ ١٧

**18.** On ni Olubori ti o ga ju awọn ẹru Rẹ, On si ni Ọlọgbọn, Oloye.

وَهُوَ ٱلْقَاهِرُ فَوْقَ عِبَادِهِۦ ۚ وَهُوَ ٱلْحَكِيمُ ٱلْخَبِيرُ ١٨

**19.** Wipe: Kini ohun ti o tobi julọ lati pe jẹri? wipe: Ọlọhun ni ẹlẹri larin emi ati ẹnyin. On ni o si fi Kurani yi ranṣẹ si mi, ki nle ma fi kilọ fun ẹnyin ati ẹniti o ba de ọdọ rẹ. Njẹ enyin ha le jẹri pe awọn ọlọhun miran mbẹ pẹlu Ọlọhun bi? Sọ pe: Emi ko le jẹri bẹ̃. Sọ pe: On jẹ Ọlọhun kanṣoṣọ, atipe emi ko ni ọwọ ninu ohun ti ẹ ndapọ mọ Ọlọhun.

قُلْ أَىُّ شَىْءٍ أَكْبَرُ شَهَٰدَةً ۖ قُلِ ٱللَّهُ ۖ شَهِيدٌۢ بَيْنِى وَبَيْنَكُمْ ۚ
وَأُوحِىَ إِلَىَّ هَٰذَا ٱلْقُرْءَانُ لِأُنذِرَكُم بِهِۦ وَمَنۢ بَلَغَ ۚ أَئِنَّكُمْ
لَتَشْهَدُونَ أَنَّ مَعَ ٱللَّهِ ءَالِهَةً أُخْرَىٰ ۚ قُل لَّآ أَشْهَدُ ۚ
قُلْ إِنَّمَا هُوَ إِلَٰهٌ وَٰحِدٌ وَإِنَّنِى بَرِىٓءٌ مِّمَّا تُشْرِكُونَ ١٩

**20.** Awọn ti Awa fun ni Tira, nwọn mọ ọ gẹgẹbi nwọn ti mọ awọn ọmọ wọn. Awọn ẹniti o ṣofo ẹmi wọn ko gbagbọ.

ٱلَّذِينَ ءَاتَيْنَٰهُمُ ٱلْكِتَٰبَ يَعْرِفُونَهُۥ كَمَا يَعْرِفُونَ
أَبْنَآءَهُمُ ۘ ٱلَّذِينَ خَسِرُوٓا۟ أَنفُسَهُمْ فَهُمْ لَا يُؤْمِنُونَ ٢٠

**21.** Tani tun jẹ alabosi ju ẹniti o da adapa irọ mọ Ọlọhun lọ?, tabi ó pe awọn àmì Rẹ nirọ Dajudaju awọn alabosi ko ni ṣe orire.

وَمَنْ أَظْلَمُ مِمَّنِ افْتَرَىٰ عَلَى اللَّهِ كَذِبًا أَوْ كَذَّبَ بِآيَاتِهِ ۗ إِنَّهُ لَا يُفْلِحُ الظَّالِمُونَ ﴿٢١﴾

**22.** Atipe ni ọjọ ti á ò kó wọn jọ patapata, lẹhinna ti Awa yio ma sọ fun awọn ọṣẹbọ pe: Awọn oriṣa nyin ti ẹnyin nsọ pe awọn ni igbakeji Ọlọhun da?

وَيَوْمَ نَحْشُرُهُمْ جَمِيعًا ثُمَّ نَقُولُ لِلَّذِينَ أَشْرَكُوا أَيْنَ شُرَكَاؤُكُمُ الَّذِينَ كُنتُمْ تَزْعُمُونَ ﴿٢٢﴾

**23.** Lẹhinna aroye wọn ko jẹ ohun miran bikoṣe pe nwọn nsọ pe: A fi Ọlọhun bura, Oluwa wa, Awa kò jẹ oluda nkan pọ mọ Ọlọhun.

ثُمَّ لَمْ تَكُن فِتْنَتُهُمْ إِلَّا أَن قَالُوا وَاللَّهِ رَبِّنَا مَا كُنَّا مُشْرِكِينَ ﴿٢٣﴾

**24.** Wo bi nwọn ti ṣe purọ mọ ori ara wọn, ohun ti nwọn da adapa irọ rẹ̀ pamọ fun wọn.

انظُرْ كَيْفَ كَذَبُوا عَلَىٰ أَنفُسِهِمْ ۚ وَضَلَّ عَنْهُم مَّا كَانُوا يَفْتَرُونَ ﴿٢٤﴾

**25.** Ẹniti yio ma gbọ ọrọ ni ọdọ rẹ mbẹ ninu wọn, Awa si fi ebibo bo ọkàn wọn ki nwọn ma ba gbọ agbọye rẹ̀ atipe odidi si mbẹ ninu eti wọn. Bi nwọn ba si ri gbogbo ami nwọn ki yio gba a gbọ. Titi nwọn yio wa ba ọ ti nwọn yio ma tako ọ, awọn alaigbagbọ yio wipe: Eyi ko jẹ kinikan bikoṣe itan awọn ẹni akọkọ.

وَمِنْهُم مَّن يَسْتَمِعُ إِلَيْكَ ۖ وَجَعَلْنَا عَلَىٰ قُلُوبِهِمْ أَكِنَّةً أَن يَفْقَهُوهُ وَفِي آذَانِهِمْ وَقْرًا ۚ وَإِن يَرَوْا كُلَّ آيَةٍ لَّا يُؤْمِنُوا بِهَا ۚ حَتَّىٰ إِذَا جَاءُوكَ يُجَادِلُونَكَ يَقُولُ الَّذِينَ كَفَرُوا إِنْ هَٰذَا إِلَّا أَسَاطِيرُ الْأَوَّلِينَ ﴿٢٥﴾

**26.** Nwọn si nkọ (fun awọn enia) nipa rẹ̀ awọn na si takete si i. Nwọn kò pa ẹnikan run bikoṣe ori ara wọn, nwọn kò si mọ ni.

وَهُمْ يَنْهَوْنَ عَنْهُ وَيَنْأَوْنَ عَنْهُ ۖ وَإِن يُهْلِكُونَ إِلَّا أَنفُسَهُمْ وَمَا يَشْعُرُونَ ﴿٢٦﴾

**27.** Ibaṣepe o ri igbati a ba da wọn duro sibi ina, nigbana nwọn o wipe: Yẽ, o maṣe o! a ba da wa

وَلَوْ تَرَىٰ إِذْ وُقِفُوا عَلَى النَّارِ فَقَالُوا يَا لَيْتَنَا نُرَدُّ وَلَا نُكَذِّبَ بِآيَاتِ رَبِّنَا وَنَكُونَ مِنَ الْمُؤْمِنِينَ ﴿٢٧﴾

pada (si aiye)! awa ki ba ti pe awọn ãyàh Oluwa wa nirọ, awa iba si wa ninu awọn onigbagbọ ododo.

**28.** Ọrọ kò jẹ bẹ, ohun ti nwọn nfi pamọ nişiwaju ti han fun wọn. Bi a tilẹ da wọn pada (si aiye) nwọn yio tun pada sibi ohun ti a kọ fun wọn. Dajudaju opurọ ni wọn.

بَلۡ بَدَا لَهُم مَّا كَانُواْ يُخۡفُونَ مِن قَبۡلُۖ وَلَوۡ رُدُّواْ لَعَادُواْ لِمَا نُهُواْ عَنۡهُ وَإِنَّهُمۡ لَكَٰذِبُونَ ٢٨

**29.** Nwọn wipe: Kò si şişe ẹmi kan mọ ayafi ẹmi wa ti a nmi ni aiye yi a ko jẹ ẹniti a o gbe dide.

وَقَالُوٓاْ إِنۡ هِيَ إِلَّا حَيَاتُنَا ٱلدُّنۡيَا وَمَا نَحۡنُ بِمَبۡعُوثِينَ ٢٩

**30.** Ibaşepe o ri igbati a ba da wọn duro şiwaju Oluwa wọn ti O si wipe: Njẹ eyi kò ha ti di otitọ bi? Wọn o wipe: Bẹni Oluwa wa, O (Ọlọhun) si wipe: Ẹ tọ iyà wò nitoripe ẹ jẹ alaigba A gbọ.

وَلَوۡ تَرَىٰٓ إِذۡ وُقِفُواْ عَلَىٰ رَبِّهِمۡۚ قَالَ أَلَيۡسَ هَٰذَا بِٱلۡحَقِّۚ قَالُواْ بَلَىٰ وَرَبِّنَاۚ قَالَ فَذُوقُواْ ٱلۡعَذَابَ بِمَا كُنتُمۡ تَكۡفُرُونَ ٣٠

**31.** Dajudaju awọn ẹniti nwọn pe iba-Ọlọhun-pade ni irọ ti şofò titi igbati asiko na yio fi de ba wọn lojiji, nwọn nsọ pe: Ẹ wo abamọ wa lori ohun ti a fi jafara rẹ. Awọn ni nwọn o gbe ẹru ẹşẹ wọn si ẹhin wọn. Ẹ gbọ o, ohun ti nwọn ru buru.

قَدۡ خَسِرَ ٱلَّذِينَ كَذَّبُواْ بِلِقَآءِ ٱللَّهِۖ حَتَّىٰٓ إِذَا جَآءَتۡهُمُ ٱلسَّاعَةُ بَغۡتَةٗ قَالُواْ يَٰحَسۡرَتَنَا عَلَىٰ مَا فَرَّطۡنَا فِيهَا وَهُمۡ يَحۡمِلُونَ أَوۡزَارَهُمۡ عَلَىٰ ظُهُورِهِمۡۚ أَلَا سَآءَ مَا يَزِرُونَ ٣١

**32.** Ẹmi aiye kò jẹ kinikan bikoşe eré ati yẹyẹ, dajudaju ile ti ọrun ni o dara fun awọn ti npaiya (Ọlọhun) Ẹ kò ha şe lakaye ni?

وَمَا ٱلۡحَيَوٰةُ ٱلدُّنۡيَآ إِلَّا لَعِبٞ وَلَهۡوٞۖ وَلَلدَّارُ ٱلۡأٓخِرَةُ خَيۡرٞ لِّلَّذِينَ يَتَّقُونَۚ أَفَلَا تَعۡقِلُونَ ٣٢

**33.** Dajudaju Awa ti mọ pe ohun ti nwọn nsọ si ọ yio ba ọ ninu jẹ, dajudaju awọn na ko le pe ọ ni

قَدۡ نَعۡلَمُ إِنَّهُۥ لَيَحۡزُنُكَ ٱلَّذِي يَقُولُونَۖ فَإِنَّهُمۡ لَا يُكَذِّبُونَكَ وَلَٰكِنَّ ٱلظَّٰلِمِينَ بِـَٔايَٰتِ

opurọ (ni kọrọ), ṣugbọn awọn alabosi na nṣe atako si awọn ami Ọlọhun.

ٱللَّهِ يَجۡحَدُونَ ٣٣

**34.** Dajudaju a ti pe ọpọlọpọ ojiṣẹ nirọ ṣiwaju rẹ nwọn si ṣe suru lori ohun ti a pe wọn nirọ si, a si ni wọn lara titi iranlọwọ Wa fi de. Kò si iyipada ninu ọrọ Ọlọhun. Dajudaju irohin awọn ojiṣẹ ti de wa ba ọ.

وَلَقَدۡ كُذِّبَتۡ رُسُلٞ مِّن قَبۡلِكَ فَصَبَرُواْ عَلَىٰ مَا كُذِّبُواْ وَأُوذُواْ حَتَّىٰٓ أَتَىٰهُمۡ نَصۡرُنَاۚ وَلَا مُبَدِّلَ لِكَلِمَٰتِ ٱللَّهِۚ وَلَقَدۡ جَآءَكَ مِن نَّبَإِيْ ٱلۡمُرۡسَلِينَ ٣٤

**35.** Bi o ba ṣe pe ipẹhinda wọn ni ọ lara, bi o ba ni agbara lati wa iho kan ri ninu ilẹ tabi akaba kan si sanma ki o si mu ami kan wa fun wọn, bi Ọlọhun ba fẹ ni iba ko wọn jọ si oju ọna ti o tọ, maṣe wà ninu awọn alaimọkan.

وَإِن كَانَ كَبُرَ عَلَيۡكَ إِعۡرَاضُهُمۡ فَإِنِ ٱسۡتَطَعۡتَ أَن تَبۡتَغِيَ نَفَقٗا فِي ٱلۡأَرۡضِ أَوۡ سُلَّمٗا فِي ٱلسَّمَآءِ فَتَأۡتِيَهُم بِـَٔايَةٖۚ وَلَوۡ شَآءَ ٱللَّهُ لَجَمَعَهُمۡ عَلَى ٱلۡهُدَىٰۚ فَلَا تَكُونَنَّ مِنَ ٱلۡجَٰهِلِينَ ٣٥

**36.** Awọn ti ngbọ agbọye nikan ni yio ma jẹ ipe, atipe awọn oku (enia), Ọlọhun yio gbe wọn dide lẹhinna ọdọ Rẹ ni nwọn yio padasi.

۞ إِنَّمَا يَسۡتَجِيبُ ٱلَّذِينَ يَسۡمَعُونَۘ وَٱلۡمَوۡتَىٰ يَبۡعَثُهُمُ ٱللَّهُ ثُمَّ إِلَيۡهِ يُرۡجَعُونَ ٣٦

**37.** Nwọn tun nsọpe: Eṣe ti a ko sọ ãyàh kan kalẹ fun u lati ọdọ Oluwa rẹ? wipe: dajudaju Ọlọhun ni alagbara lori a ti sọ ãyàh kan kalẹ, ṣugbọn ọgọrọ̀ wọn kò mọ̀.

وَقَالُواْ لَوۡلَا نُزِّلَ عَلَيۡهِ ءَايَةٞ مِّن رَّبِّهِۦۚ قُلۡ إِنَّ ٱللَّهَ قَادِرٌ عَلَىٰٓ أَن يُنَزِّلَ ءَايَةٗ وَلَٰكِنَّ أَكۡثَرَهُمۡ لَا يَعۡلَمُونَ ٣٧

**38.** Kosi ẹda kan lori ilẹ tabi ẹiyẹ kan ti o nfo pẹlu apa rẹ mejẽji ayafi ki o jẹ́ ijọ kan bi nyin. Awa ko ṣẹ kinikan ku ninu Tirà ni (laikọ) lẹhinna ọdọ Oluwa wọn ni a o ko wọn jọ si.

وَمَا مِن دَآبَّةٖ فِي ٱلۡأَرۡضِ وَلَا طَٰٓئِرٖ يَطِيرُ بِجَنَاحَيۡهِ إِلَّآ أُمَمٌ أَمۡثَالُكُمۚ مَّا فَرَّطۡنَا فِي ٱلۡكِتَٰبِ مِن شَيۡءٖۚ ثُمَّ إِلَىٰ رَبِّهِمۡ يُحۡشَرُونَ ٣٨

**39.** Awọn ẹniti o si pe awọn ãyàh Wa nirọ, aditi ni wọn, alailesọ si ni wọn, nwọn mbẹ ninu okunkun. Ẹniti Ọlọhun ba fẹ yio ṣi i lọna. Ẹniti O ba fẹ yio fi si oju ọna tãrà.

وَالَّذِينَ كَذَّبُوا بِآيَاتِنَا صُمٌّ وَبُكْمٌ فِي الظُّلُمَاتِ ۗ مَنْ يَشَإِ اللَّهُ يُضْلِلْهُ وَمَنْ يَشَأْ يَجْعَلْهُ عَلَىٰ صِرَاطٍ مُسْتَقِيمٍ ﴿٣٩﴾

**40.** Sọpe: Ẹnyin ha ri iro (fun mi) bi iya Ọlọhun ba wa ba nyin abi ki asiko na de wa ba nyin, njẹ ẹ ha le pe nkan miran lẹhin Ọlọhun bi, bi ẹnyin ba jẹ olododo.

قُلْ أَرَأَيْتَكُمْ إِنْ أَتَاكُمْ عَذَابُ اللَّهِ أَوْ أَتَتْكُمُ السَّاعَةُ أَغَيْرَ اللَّهِ تَدْعُونَ إِنْ كُنْتُمْ صَادِقِينَ ﴿٤٠﴾

**41.** Bẹkọ, On gan ni ẹ o pe ti yio si ṣi kuro ohun ti ẹ bẹ Ẹ fun ti O ba fẹ, bẹ si ni ẹnyin yio si gbagbe ohun ti ẹ fi nṣe orogun Rẹ̀.

بَلْ إِيَّاهُ تَدْعُونَ فَيَكْشِفُ مَا تَدْعُونَ إِلَيْهِ إِنْ شَاءَ وَتَنْسَوْنَ مَا تُشْرِكُونَ ﴿٤١﴾

**42.** Dajudaju A ti ransẹ si awọn ijọ kan ṣaju rẹ nitorina A si mu nwọn pẹlu ipọnju ati arun ki nwọn le tẹriba.

وَلَقَدْ أَرْسَلْنَا إِلَىٰ أُمَمٍ مِنْ قَبْلِكَ فَأَخَذْنَاهُمْ بِالْبَأْسَاءِ وَالضَّرَّاءِ لَعَلَّهُمْ يَتَضَرَّعُونَ ﴿٤٢﴾

**43.** Eṣe ti nwọn ko tẹriba nigbati ìyà Wa de wa ba wọn? Ṣugbọn ọkàn wọn ti le, èṣu si ti ṣe ni ọṣọ fun wọn ohun ti wọn nṣe ni iṣẹ.

فَلَوْلَا إِذْ جَاءَهُمْ بَأْسُنَا تَضَرَّعُوا وَلَٰكِنْ قَسَتْ قُلُوبُهُمْ وَزَيَّنَ لَهُمُ الشَّيْطَانُ مَا كَانُوا يَعْمَلُونَ ﴿٤٣﴾

**44.** Nigbati nwọn gbagbe ohun ti a fi nṣe iranti fun wọn, Awa si Ṣipaya fun wọn awọn oju ọna gbogbo nkan titi nwọn fi nyọ nitori ohun ti a fun wọn, A mu wọn ni ojiji nigbana gbogbo wọn sọ ireti nu.

فَلَمَّا نَسُوا مَا ذُكِّرُوا بِهِ فَتَحْنَا عَلَيْهِمْ أَبْوَابَ كُلِّ شَيْءٍ حَتَّىٰ إِذَا فَرِحُوا بِمَا أُوتُوا أَخَذْنَاهُمْ بَغْتَةً فَإِذَا هُمْ مُبْلِسُونَ ﴿٤٤﴾

**45.** Nitorina a ge gbongbo awọn ijọ ti o ṣe abòsi atipe gbogbo ọpẹ ti Ọlọhun ni, Oluwa gbogbo ẹda.

فَقُطِعَ دَابِرُ الْقَوْمِ الَّذِينَ ظَلَمُوا ۚ وَالْحَمْدُ لِلَّهِ رَبِّ الْعَالَمِينَ ﴿٤٥﴾

**46.** Wipe: Ẹnyin ha ri iro (fun mi) bi Ọlọhun ba gba igbọrọ nyin ati iriran nyin ti O si di ọkàn nyin pa, tani ọlọhun ti o le mu u wa fun nyin lẹhin Ọlọhun? Wo bi A ti nṣe alaye awọn ãyàh na, sibẹsibẹ nwọn tun nṣẹri pada.

قُلْ أَرَءَيْتُمْ إِنْ أَخَذَ ٱللَّهُ سَمْعَكُمْ وَأَبْصَٰرَكُمْ وَخَتَمَ عَلَىٰ قُلُوبِكُم مَّنْ إِلَٰهٌ غَيْرُ ٱللَّهِ يَأْتِيكُم بِهِ ۗ ٱنظُرْ كَيْفَ نُصَرِّفُ ٱلْءَايَٰتِ ثُمَّ هُمْ يَصْدِفُونَ ﴿٤٦﴾

**47.** Wipe: Ẹnyin ha ri iro (fun mi) bi iya Ọlọhun ba wa ba nyin ni ojiji tabi ni fetete (ojukoroju), ẹnikan ko ni parẹ ayafi awọn ijọ alabosi.

قُلْ أَرَءَيْتَكُمْ إِنْ أَتَىٰكُمْ عَذَابُ ٱللَّهِ بَغْتَةً أَوْ جَهْرَةً هَلْ يُهْلَكُ إِلَّا ٱلْقَوْمُ ٱلظَّٰلِمُونَ ﴿٤٧﴾

**48.** Awa ko ran awọn ojiṣẹ niṣẹ bikoṣe ki nwọn jẹ oniro-idunnu ati olukilọ, nitorina ẹniti o ba gbagbọ ti o si ṣe daradara ko ni si ibẹru fun wọn bẹ si ni nwọn ko ni banujẹ.

وَمَا نُرْسِلُ ٱلْمُرْسَلِينَ إِلَّا مُبَشِّرِينَ وَمُنذِرِينَ ۖ فَمَنْ ءَامَنَ وَأَصْلَحَ فَلَا خَوْفٌ عَلَيْهِمْ وَلَا هُمْ يَحْزَنُونَ ﴿٤٨﴾

**49.** Awọn ẹniti nwọn si pe awọn ãyàh Wa niro, iya yio fi ọwọ kan wọn nitori nwọn jẹ obilẹjẹ.

وَٱلَّذِينَ كَذَّبُوا۟ بِـَٔايَٰتِنَا يَمَسُّهُمُ ٱلْعَذَابُ بِمَا كَانُوا۟ يَفْسُقُونَ ﴿٤٩﴾

**50.** Sọpe: :Emi kò sọ fun nyin pe pẹpẹ ọrọ̀ ti Ọlọhun mbẹ ni ọdọ mi, bẹ si ni emi ko mọ ohun ti o pamọ bẹ si ni emi kò ni sọ fun nyin pe emi jẹ malaika kan. Emi kò tẹle kinikan ayafi ohun ti a fi ranṣẹ si mi. Wipe: Njẹ afọju ati ariran ha dọgba bi? Ẽṣe ti ẹ ko ronu jinlẹ?.

قُل لَّآ أَقُولُ لَكُمْ عِندِى خَزَآئِنُ ٱللَّهِ وَلَآ أَعْلَمُ ٱلْغَيْبَ وَلَآ أَقُولُ لَكُمْ إِنِّى مَلَكٌ ۖ إِنْ أَتَّبِعُ إِلَّا مَا يُوحَىٰٓ إِلَىَّ ۚ قُلْ هَلْ يَسْتَوِى ٱلْأَعْمَىٰ وَٱلْبَصِيرُ ۚ أَفَلَا تَتَفَكَّرُونَ ﴿٥٠﴾

**51.** Ki o ṣe ikilọ pẹlu rẹ̀ fun awọn ẹniti nbẹru pe a o ko wọn jọ si ọdọ Oluwa wọn, lai ni si oluranlọwọ kan fun wọn lẹhin Rẹ̀

وَأَنذِرْ بِهِ ٱلَّذِينَ يَخَافُونَ أَن يُحْشَرُوٓا۟ إِلَىٰ رَبِّهِمْ ۙ لَيْسَ لَهُم مِّن دُونِهِۦ وَلِىٌّ وَلَا شَفِيعٌ لَّعَلَّهُمْ يَتَّقُونَ ﴿٥١﴾

bẹ si ni kò si oluşipẹ kan (fun wọn) ki nwọn le bẹru.

**52.** Ma si şe le awọn ti npe Oluwa wọn ni owurọ ati ni aşalẹ, ti nwọn nfẹ ojurere Rẹ̀. Işiro işẹ wọn kò si ni ọrun rẹ rara, bẹ si ni kò si işiro işẹ tirẹ lọrun wọn rara, nitoripe ti o ba le wọn iwọ yio ma bẹ ninu awọn alabosi.

وَلَا تَطۡرُدِ ٱلَّذِينَ يَدۡعُونَ رَبَّهُم بِٱلۡغَدَوٰةِ وَٱلۡعَشِيِّ يُرِيدُونَ وَجۡهَهُۥۖ مَا عَلَيۡكَ مِنۡ حِسَابِهِم مِّن شَيۡءٖ وَمَا مِنۡ حِسَابِكَ عَلَيۡهِم مِّن شَيۡءٖ فَتَطۡرُدَهُمۡ فَتَكُونَ مِنَ ٱلظَّٰلِمِينَ ٥٢

**53.** Bayi ni A o ma fi apakan wọn dan apakan wo ki nwọn le ma sọpe: Njẹ awọn wọnyi Ọlọhun şeidẹra le wọn l'ori ni arin wa? Njẹ kò ha işe Ọlọhun ni O mọ̀julọ nipa awọn oluşe-ọpẹ.

وَكَذَٰلِكَ فَتَنَّا بَعۡضَهُم بِبَعۡضٖ لِّيَقُولُوٓاْ أَهَٰٓؤُلَآءِ مَنَّ ٱللَّهُ عَلَيۡهِم مِّنۢ بَيۡنِنَآۗ أَلَيۡسَ ٱللَّهُ بِأَعۡلَمَ بِٱلشَّٰكِرِينَ ٥٣

**54.** Nigbati awọn ẹniti o gba awọn ami Wa gbọ ba wa ba ọ, sọ (fun wọn) pe: Alafia ki o ma ba nyin, Oluwa nyin ti şe ikẹ ni ọranyan fun ara Rẹ̀, pe ẹniti o ba şe işẹ buburu ninu nyin pẹlu aimọkan lẹhinna ti o si ronupiwada lẹhin rẹ̀ ti o si şe daradara, nitorina On ni Alaforiji, Onikẹ.

وَإِذَا جَآءَكَ ٱلَّذِينَ يُؤۡمِنُونَ بِـَٔايَٰتِنَا فَقُلۡ سَلَٰمٌ عَلَيۡكُمۡۖ كَتَبَ رَبُّكُمۡ عَلَىٰ نَفۡسِهِ ٱلرَّحۡمَةَ أَنَّهُۥ مَنۡ عَمِلَ مِنكُمۡ سُوٓءَۢا بِجَهَٰلَةٖ ثُمَّ تَابَ مِنۢ بَعۡدِهِۦ وَأَصۡلَحَ فَأَنَّهُۥ غَفُورٞ رَّحِيمٞ ٥٤

**55.** Bayi ni A o ma şe alaye awọn ami na ati ki oju ọna awọn ẹlẹşẹ le han.

وَكَذَٰلِكَ نُفَصِّلُ ٱلۡأٓيَٰتِ وَلِتَسۡتَبِينَ سَبِيلُ ٱلۡمُجۡرِمِينَ ٥٥

**56.** Wipe dajudaju a ti kọ̀ fun mi pe ki nmaşe sin awọn ti ẹ npe lẹhin Ọlọhun. Wipe: Emi ko ni tẹle awọn ifẹ inu nyin, dajudaju mo ti sina nigbana (ti nba tẹle e) emi ko si ninu awọn ẹniti o mọna,

قُلۡ إِنِّي نُهِيتُ أَنۡ أَعۡبُدَ ٱلَّذِينَ تَدۡعُونَ مِن دُونِ ٱللَّهِۚ قُل لَّآ أَتَّبِعُ أَهۡوَآءَكُمۡ قَدۡ ضَلَلۡتُ إِذٗا وَمَآ أَنَا۠ مِنَ ٱلۡمُهۡتَدِينَ ٥٦

**57.** Wipe: Emi mbẹ lori alaye kan lati ọdọ Oluwa mi ẹnyin si ti pe e nirọ. Kò si ohun ti ẹ nkanju rẹ̀ ni ọdọ mi, Kò si idajọ kan ayafi ti Ọlọhun. On ṣe irohin ododo (fun nyin) atipe On ni o daraju ni Onidajọ.

قُلْ إِنِّي عَلَىٰ بَيِّنَةٍ مِّن رَّبِّي وَكَذَّبْتُم بِهِۦ
مَا عِندِي مَا تَسْتَعْجِلُونَ بِهِۦٓ إِنِ ٱلْحُكْمُ
إِلَّا لِلَّهِ يَقُصُّ ٱلْحَقَّ وَهُوَ خَيْرُ ٱلْفَٰصِلِينَ ٥٧

**58.** Wipe: Ti o ba ṣe pe ohun ti ẹ nkanju rẹ̀ mbẹ ni ọdọ mi ni, dajudaju ọrọ̀ iba ti pari larin emi pẹlu nyin. Ọlọhun lo si mọju nipa awọn alabosi.

قُل لَّوْ أَنَّ عِندِي مَا تَسْتَعْجِلُونَ بِهِۦ لَقُضِيَ
ٱلْأَمْرُ بَيْنِي وَبَيْنَكُمْ وَٱللَّهُ أَعْلَمُ
بِٱلظَّٰلِمِينَ ٥٨

**59.** Ọdọ Rẹ̀ si ni awọn kọkọrọ ohun ti o pamọ mbẹ; ẹnikan ko le mọ ọ ayafi On. O si mọ ohun ti o mbẹ ni ilẹ̀ ati ibudò, ko si ewe kan ti yio jabọ ayafi ki Ó mọ nipa rẹ̀, ko si horo ọka kan ninu okunkun ilẹ̀, ko si ohun tutu kan tabi ohun gbigbẹ kan ayafi ki o ti wa ninu tira kan ti o yanju.

۞ وَعِندَهُۥ مَفَاتِحُ ٱلْغَيْبِ لَا يَعْلَمُهَآ إِلَّا هُوَ
وَيَعْلَمُ مَا فِي ٱلْبَرِّ وَٱلْبَحْرِ وَمَا تَسْقُطُ مِن وَرَقَةٍ
إِلَّا يَعْلَمُهَا وَلَا حَبَّةٍ فِي ظُلُمَٰتِ ٱلْأَرْضِ
وَلَا رَطْبٍ وَلَا يَابِسٍ إِلَّا فِي كِتَٰبٍ مُّبِينٍ ٥٩

**60.** On na ni Ẹniti ngba ẹmi nyin dani ni oru Ó si mọ ohun ti ẹ ṣalọgbẹ (nṣe) ni ọsan, lẹhinna O ngbe nyin dide ninu rẹ nitoriki ẹ le pari asiko ti a da. Lẹhinna ọdọ Rẹ̀ ni ibupadasi nyin, lẹhinna ọdọ Rẹ̀ ni iro nipa ohun ti ẹ nṣe.

وَهُوَ ٱلَّذِي يَتَوَفَّىٰكُم بِٱلَّيْلِ وَيَعْلَمُ مَا جَرَحْتُم
بِٱلنَّهَارِ ثُمَّ يَبْعَثُكُمْ فِيهِ لِيُقْضَىٰٓ أَجَلٌ مُّسَمًّى
ثُمَّ إِلَيْهِ مَرْجِعُكُمْ ثُمَّ يُنَبِّئُكُم
بِمَا كُنتُمْ تَعْمَلُونَ ٦٠

**61.** On na ni Olubori ti O tayọ awọn ẹru Rẹ̀, On si ni nran awọn oluṣọ si nyin titi di igbati iku yio fi wa ba ẹnikọkan nyin, ti iransẹ Wa yio fi gba ẹmi rẹ̀ awọn

وَهُوَ ٱلْقَاهِرُ فَوْقَ عِبَادِهِۦ وَيُرْسِلُ عَلَيْكُمْ حَفَظَةً
حَتَّىٰٓ إِذَا جَآءَ أَحَدَكُمُ ٱلْمَوْتُ تَوَفَّتْهُ رُسُلُنَا وَهُمْ
لَا يُفَرِّطُونَ ٦١

ti nwọn ki njafara. (Lati ṣe nkan ti A paṣẹ rẹ̀).

**62.** Lẹhinna a o da wọn pada si ọdọ Ọlọhun Oluwa wọn, Ododo. Ẹ gbọ o, ti Rẹ̀ ni idajọ (ododo) On na lo yara ju awọn Onişiro lọ.

ثُمَّ رُدُّوٓاْ إِلَى ٱللَّهِ مَوۡلَىٰهُمُ ٱلۡحَقِّۚ أَلَا لَهُ ٱلۡحُكۡمُ
وَهُوَ أَسۡرَعُ ٱلۡحَٰسِبِينَ ٦٢

**63.** Wipe: Tani le gba nyin la ninu okunkun ori ilẹ̀ ati ti ibu okun (ibudo nla) na, On ni ẹ nkepe ni ifara ralẹ ati ni ikọ̀kọ́: (pe) bi O ba gba wa là ninu eyi, dajudaju a o ma bẹ ninu awọn oludupẹ.

قُلۡ مَن يُنَجِّيكُم مِّن ظُلُمَٰتِ ٱلۡبَرِّ وَٱلۡبَحۡرِ تَدۡعُونَهُۥ
تَضَرُّعٗا وَخُفۡيَةٗ لَّئِنۡ أَنجَىٰنَا مِنۡ هَٰذِهِۦ
لَنَكُونَنَّ مِنَ ٱلشَّٰكِرِينَ ٦٣

**64.** Wipe: Ọlọhun ni ngba nyin la ninu rẹ̀ ati ninu gbogbo inira, lẹhinna ẹ tun ba (A) wa orogun.

قُلِ ٱللَّهُ يُنَجِّيكُم مِّنۡهَا وَمِن كُلِّ كَرۡبٖ ثُمَّ أَنتُمۡ
تُشۡرِكُونَ ٦٤

**65.** Wipe: Ón na ni alagbara lati ran iyà si nyin lati oke ori nyin tabi lati isalẹ̀ ẹṣẹ nyin, tabi ki O Sọ yin di orişirişi ijọ, ki apakan nyin le tọ inira apakan wò, woye bi A ti şe nşe alaye awọn ãyàh na ki nwọn le ba gbọ agbọye.

قُلۡ هُوَ ٱلۡقَادِرُ عَلَىٰٓ أَن يَبۡعَثَ عَلَيۡكُمۡ عَذَابٗا مِّن فَوۡقِكُمۡ
أَوۡ مِن تَحۡتِ أَرۡجُلِكُمۡ أَوۡ يَلۡبِسَكُمۡ شِيَعٗا وَيُذِيقَ بَعۡضَكُم
بَأۡسَ بَعۡضٍۗ ٱنظُرۡ كَيۡفَ نُصَرِّفُ
ٱلۡأٓيَٰتِ لَعَلَّهُمۡ يَفۡقَهُونَ ٦٥

**66.** Awọn enia rẹ si pe e nirọ, bẹ si ni ododo ni. Wipe: emi ki işe oluşọ lori yin.

وَكَذَّبَ بِهِۦ قَوۡمُكَ وَهُوَ ٱلۡحَقُّۚ قُل لَّسۡتُ عَلَيۡكُم
بِوَكِيلٖ ٦٦

**67.** Gbogbo asọtẹlẹ lo ni akoko ti yio şẹ, laipẹ ẹ nbọ wa mọ.

لِّكُلِّ نَبَإٖ مُّسۡتَقَرّٞۚ وَسَوۡفَ تَعۡلَمُونَ ٦٧

**68.** Nigbati irẹ ba ri awọn ẹniti nsọ isọkusọ nipa awọn ãyàh Wa, nigbana şẹri kuro lọdọ wọn titi nwọn o fi bọ si inu ọrọ miran ti o yatọ si i. Bi èşu ba mu ọ gbagbe,

وَإِذَا رَأَيۡتَ ٱلَّذِينَ يَخُوضُونَ فِيٓ ءَايَٰتِنَا فَأَعۡرِضۡ عَنۡهُمۡ
حَتَّىٰ يَخُوضُواْ فِي حَدِيثٍ غَيۡرِهِۦۚ وَإِمَّا يُنسِيَنَّكَ ٱلشَّيۡطَٰنُ
فَلَا تَقۡعُدۡ بَعۡدَ ٱلذِّكۡرَىٰ مَعَ ٱلۡقَوۡمِ ٱلظَّٰلِمِينَ ٦٨

nigbana mase joko (ti wọn) lẹhin iranti pẹlu awọn alabosi.

**69.** Kinikan ninu iṣiro iṣẹ wọn kò si lori awọn ti nbẹru (Ọlọhun) ṣugbọn iṣinileti nikan ni ti wọn, boya nwọn o bẹru.

وَمَا عَلَى ٱلَّذِينَ يَتَّقُونَ مِنْ حِسَابِهِم مِّن شَىْءٍ وَلَٰكِن ذِكْرَىٰ لَعَلَّهُمْ يَتَّقُونَ ﴿٦٩﴾

**70.** fi awọn ẹniti nwọn mu ẹsin wọn ni ere ati awada silẹ̀, ti igbesi aiye tan wọn jẹ. Fi on (Al-Kurani) ṣe iranti ki ẹmi ma ba parun nitori ohun ti o ba ṣe nişẹ. Kò ni ọrẹ kan fun u tabi oluşipẹ kan fun u lẹhin Ọlọhun. Bi o ba fi gbogbo nkan ṣe iparọ (ara rẹ̀) a ko ni gba a lọwọ rẹ̀. Awọn wọnyi ni ẹniti a parun, nitori iṣẹ wọn. Mimu omi gbigbona janjan mbẹ fun wọn ati iya ẹlẹta elero nitoripe nwọn ṣe aigbagbọ.

وَذَرِ ٱلَّذِينَ ٱتَّخَذُوا۟ دِينَهُمْ لَعِبًا وَلَهْوًا وَغَرَّتْهُمُ ٱلْحَيَوٰةُ ٱلدُّنْيَا ۚ وَذَكِّرْ بِهِۦٓ أَن تُبْسَلَ نَفْسٌۢ بِمَا كَسَبَتْ لَيْسَ لَهَا مِن دُونِ ٱللَّهِ وَلِىٌّ وَلَا شَفِيعٌ وَإِن تَعْدِلْ كُلَّ عَدْلٍ لَّا يُؤْخَذْ مِنْهَآ ۗ أُو۟لَٰٓئِكَ ٱلَّذِينَ أُبْسِلُوا۟ بِمَا كَسَبُوا۟ ۖ لَهُمْ شَرَابٌ مِّنْ حَمِيمٍ وَعَذَابٌ أَلِيمٌۢ بِمَا كَانُوا۟ يَكْفُرُونَ ﴿٧٠﴾

**71.** Wipe: Awa ha le ma sin (pè) lẹhin Ọlọhun ohun ti kò le ṣe wa ni anfani tabi ipalara fun wa ati (pe) a o tun da wa pada lori gigisẹ wa lẹhin ti Ọlọhun ti fi ọna mọwa bi? Gẹgẹbi ẹniti èṣu ti ṣilọna ti ndamu lori ilẹ̀, ti awọn ọrẹ kan mbẹ fun u ti nwọn npe e lọ si oju ọna (pe) ma bọ ni ọdọ wa. Wipe: imọna ti Ọlọhun on ni oju ọna. A si pa wa laṣẹ pe ki a ju ara silẹ̀ fun Oluwa gbogbo ẹda.

قُلْ أَنَدْعُوا۟ مِن دُونِ ٱللَّهِ مَا لَا يَنفَعُنَا وَلَا يَضُرُّنَا وَنُرَدُّ عَلَىٰٓ أَعْقَابِنَا بَعْدَ إِذْ هَدَىٰنَا ٱللَّهُ كَٱلَّذِى ٱسْتَهْوَتْهُ ٱلشَّيَٰطِينُ فِى ٱلْأَرْضِ حَيْرَانَ لَهُۥٓ أَصْحَٰبٌ يَدْعُونَهُۥٓ إِلَى ٱلْهُدَى ٱئْتِنَا ۗ قُلْ إِنَّ هُدَى ٱللَّهِ هُوَ ٱلْهُدَىٰ ۖ وَأُمِرْنَا لِنُسْلِمَ لِرَبِّ ٱلْعَٰلَمِينَ ﴿٧١﴾

**72.** Atipe ki ẹ ma gbe irun duro, ki ẹ si bẹru Rẹ̀, On si ni Ẹniti a o ko nyin si ọdọ Rẹ̀.

وَأَنْ أَقِيمُوا۟ ٱلصَّلَوٰةَ وَٱتَّقُوهُ ۚ وَهُوَ ٱلَّذِىٓ إِلَيْهِ تُحْشَرُونَ ﴿٧٢﴾

**73.** On si ni Ẹniti O da sanma ati ilẹ̀ pẹlu ododo ati ọjọ ti yio Sọ pe: Jẹ bẹ̃, ti o si jẹ bẹ̃. Ọrọ Rẹ̀ ododo ni ti Rẹ̀ si ni ijọba na ni ọjọ ti a o fun fere. (On ni) Olumọ ikọ̀kọ̀ ati gbangba; On ni Ọlọgbọn, Oluridi ohun gbogbo.

وَهُوَ ٱلَّذِى خَلَقَ ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَٱلْأَرْضَ بِٱلْحَقِّ وَيَوْمَ يَقُولُ كُن فَيَكُونُ قَوْلُهُ ٱلْحَقُّ وَلَهُ ٱلْمُلْكُ يَوْمَ يُنفَخُ فِى ٱلصُّورِ عَٰلِمُ ٱلْغَيْبِ وَٱلشَّهَٰدَةِ وَهُوَ ٱلْحَكِيمُ ٱلْخَبِيرُ ﴿٧٣﴾

**74.** Nigbati Ibrahima si wi fun baba rẹ̀ (ti njẹ) Ãsarà (pe): Irẹ mu awọn orişa ni awọn Ọlọhun ni? Emi ri ọ ati awọn enia rẹ ninu işina ti o han gbangba.

۞ وَإِذْ قَالَ إِبْرَٰهِيمُ لِأَبِيهِ ءَازَرَ أَتَتَّخِذُ أَصْنَامًا ءَالِهَةً إِنِّىٓ أَرَىٰكَ وَقَوْمَكَ فِى ضَلَٰلٍ مُّبِينٍ ﴿٧٤﴾

**75.** Bayi ni Awa fi ijọba sanma ati ilẹ̀ han Ibrahima ki o ba le jẹ ọkan ninu awọn ti o mọ amọdaju.

وَكَذَٰلِكَ نُرِىٓ إِبْرَٰهِيمَ مَلَكُوتَ ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَٱلْأَرْضِ وَلِيَكُونَ مِنَ ٱلْمُوقِنِينَ ﴿٧٥﴾

**76.** Nigbati oru bo o mọlẹ̀, o ri irawọ kan, o si wipe: Eyi ni Oluwa mi. Nigbati o wọ̀, o si wipe: Emi ko ni'fẹ si (awọn) oluwa ti nwọ.

فَلَمَّا جَنَّ عَلَيْهِ ٱلَّيْلُ رَءَا كَوْكَبًا قَالَ هَٰذَا رَبِّى فَلَمَّآ أَفَلَ قَالَ لَآ أُحِبُّ ٱلْءَافِلِينَ ﴿٧٦﴾

**77.** Nigbati o rioşupa ti o yọ, o wipe: Eyi ni Oluwa mi. Nigbati o si wọkùn, o wipe: Ti o ba jẹ pe Oluwa mi ko ba tọ mi si ọna ni, emi o ba jẹ ọkan ninu awọn ti o şina lọ.

فَلَمَّا رَءَا ٱلْقَمَرَ بَازِغًا قَالَ هَٰذَا رَبِّى فَلَمَّآ أَفَلَ قَالَ لَئِن لَّمْ يَهْدِنِى رَبِّى لَأَكُونَنَّ مِنَ ٱلْقَوْمِ ٱلضَّآلِّينَ ﴿٧٧﴾

**78.** Nigbati o ri orùn ti o yọ o sọ, wipe: eyi ni Oluwa mi. Eyi ni o tobi ju. Nigbati o tun wọ, o wipe: Ẹnyin enia mi, dajudaju emi bọwọ bọsẹ ninu ohun ti ẹnyin ndapọ mọ Ọlọhun.

فَلَمَّا رَءَا ٱلشَّمْسَ بَازِغَةً قَالَ هَٰذَا رَبِّى هَٰذَآ أَكْبَرُ فَلَمَّآ أَفَلَتْ قَالَ يَٰقَوْمِ إِنِّى بَرِىٓءٌ مِّمَّا تُشْرِكُونَ ﴿٧٨﴾

**79.** Dajudaju emi ti doju mi kọ Ẹni ti o pilẹ̀ da sanma ati ilẹ̀, emi

إِنِّى وَجَّهْتُ وَجْهِىَ لِلَّذِى فَطَرَ ٱلسَّمَٰوَٰتِ

ki işe ọkan ninu awọn ti o da nkan pọ mọ Ọlọhun.

وَٱلْأَرْضَ حَنِيفًا ۖ وَمَآ أَنَا۠ مِنَ ٱلْمُشْرِكِينَ ﴿٧٩﴾

**80.** Awọn enia rẹ ba a şe ariyanjiyan. O wipe: Ẹnyin nba mi jiyan nipa Ọlọhun ni nigbati On ti tọ mi si ọna? Emi ko bẹru ohun ti ẹ fi nşe orogun Rẹ̀, ayafi bi Oluwa mi ba fẹ kinikan, ,Oluwa mi kari ohunkohun ni mimọ. Ẹ ki yio wa ranti ni.

وَحَآجَّهُۥ قَوْمُهُۥ ۚ قَالَ أَتُحَٰٓجُّوٓنِّى فِى ٱللَّهِ وَقَدْ هَدَىٰنِ ۚ
وَلَآ أَخَافُ مَا تُشْرِكُونَ بِهِۦٓ إِلَّآ أَن يَشَآءَ رَبِّى
شَيْـًٔا ۗ وَسِعَ رَبِّى كُلَّ شَىْءٍ عِلْمًا ۗ
أَفَلَا تَتَذَكَّرُونَ ﴿٨٠﴾

**81.** Bawo ni emi o şe bẹru ohun ti ẹ fi nşe orogun (Ọlọhun), ẹnyin ko si bẹru pe ẹnyin nba Ọlọhun wa orogun ohun ti a ko sọ idi pataki kan kalẹ̀ fun nyin nipa rẹ̀. Ewo ni ninu ijọ mejẽji ti o ni ẹtọ ju si ifaiyabalẹ, ti ẹnyin ba jẹ ẹniti o mọ.

وَكَيْفَ أَخَافُ مَآ أَشْرَكْتُمْ وَلَا تَخَافُونَ
أَنَّكُمْ أَشْرَكْتُم بِٱللَّهِ مَا لَمْ يُنَزِّلْ بِهِۦ عَلَيْكُمْ
سُلْطَٰنًا ۚ فَأَىُّ ٱلْفَرِيقَيْنِ أَحَقُّ بِٱلْأَمْنِ ۖ إِن كُنتُمْ
تَعْلَمُونَ ﴿٨١﴾

**82.** Awọn ẹniti o gbagbọ ni ododo, ti nwọn kò si ru igbagbọ wọn pọ mọ abosi, awọn wọnyi ni ifaiyabalẹ mbẹ fun, awọn ni nwọn mọna.

ٱلَّذِينَ ءَامَنُوا۟ وَلَمْ يَلْبِسُوٓا۟ إِيمَٰنَهُم بِظُلْمٍ
أُو۟لَٰٓئِكَ لَهُمُ ٱلْأَمْنُ وَهُم مُّهْتَدُونَ ﴿٨٢﴾

**83.** Eyi ni idi ọrọ Wa ti A fifun Ibrahima lori awọn enia rẹ̀. A ngbe ẹniti o ba wu Wa ga ni ti iyi. Dajudaju Oluwa rẹ̀ jẹ Ọlọgbọn, Oni-Mimọ.

وَتِلْكَ حُجَّتُنَآ ءَاتَيْنَٰهَآ إِبْرَٰهِيمَ عَلَىٰ قَوْمِهِۦ ۚ نَرْفَعُ
دَرَجَٰتٍ مَّن نَّشَآءُ ۗ إِنَّ رَبَّكَ حَكِيمٌ عَلِيمٌ ﴿٨٣﴾

**84.** Awa si fun u ni Isihaka ati Yahkuba, Awa si tọ ọkọkan wọn si ọna; Awa si tọ Nuha si ọna şiwaju ati ninu arọmọdọmọ rẹ̀, Dauda ati Sulaimana ati Ayuba ati Yusufu ati

وَوَهَبْنَا لَهُۥٓ إِسْحَٰقَ وَيَعْقُوبَ ۚ كُلًّا
هَدَيْنَا ۚ وَنُوحًا هَدَيْنَا مِن قَبْلُ ۖ وَمِن ذُرِّيَّتِهِۦ
دَاوُۥدَ وَسُلَيْمَٰنَ وَأَيُّوبَ وَيُوسُفَ وَمُوسَىٰ

Musa ati Haruna. Bayi ni A şe nsan ẹsan fun awọn oniwa rere.

وَهَٰرُونَۚ وَكَذَٰلِكَ نَجۡزِي ٱلۡمُحۡسِنِينَ ٨٤

**85.** Ati Sakariya ati Yahya ati Isa ati Ilyasa: gbogbo wọn lo mbẹ ninu awọn ẹnirere.

وَزَكَرِيَّا وَيَحۡيَىٰ وَعِيسَىٰ وَإِلۡيَاسَۖ كُلّٞ مِّنَ ٱلصَّٰلِحِينَ ٨٥

**86.** Ati Ismaila ati Alyasa à ati Yunusa ati Lutu; gbogbo (wọn) ni A şe ajulọ fun lori awọn ẹda.

وَإِسۡمَٰعِيلَ وَٱلۡيَسَعَ وَيُونُسَ وَلُوطٗاۚ وَكُلّٗا فَضَّلۡنَا عَلَى ٱلۡعَٰلَمِينَ ٨٦

**87.** Ati ninu awọn baba wọn ati arọmọdọmọ wọn ati awọn arakunrin wọn, Awa si şa wọn lẹşa, A si tọ wọn si ọna kan ti o tọ.

وَمِنۡ ءَابَآئِهِمۡ وَذُرِّيَّٰتِهِمۡ وَإِخۡوَٰنِهِمۡۖ وَٱجۡتَبَيۡنَٰهُمۡ وَهَدَيۡنَٰهُمۡ إِلَىٰ صِرَٰطٖ مُّسۡتَقِيمٖ ٨٧

**88.** Eyi ni itọsọna ti Ọlọhun, O ma nfi tọ ẹniti o ba wu U ninu awọn olujọsin Rẹ̀ sọna. Ti o ba şe pe awọn wọnyi nda nkan pọ (mọ Ọlọhun) ni, gbogbo ohun ti nwọn şe nişẹ iba bajẹ.

ذَٰلِكَ هُدَى ٱللَّهِ يَهۡدِي بِهِۦ مَن يَشَآءُ مِنۡ عِبَادِهِۦۚ وَلَوۡ أَشۡرَكُواْ لَحَبِطَ عَنۡهُم مَّا كَانُواْ يَعۡمَلُونَ ٨٨

**89.** Awọn wọnyi ni awọn ẹniti A fun ni Tirà ati ọgbọn ati ijẹ Annabi nitorina ti awọn wọnyi ba şe aigbagbọ sii, A ti gbe e le awọn enia kan lọwọ ti nwọn kò şe alaigba a gbọ.

أُوْلَٰٓئِكَ ٱلَّذِينَ ءَاتَيۡنَٰهُمُ ٱلۡكِتَٰبَ وَٱلۡحُكۡمَ وَٱلنُّبُوَّةَۚ فَإِن يَكۡفُرۡ بِهَا هَٰٓؤُلَآءِ فَقَدۡ وَكَّلۡنَا بِهَا قَوۡمٗا لَّيۡسُواْ بِهَا بِكَٰفِرِينَ ٨٩

**90.** Awọn wọnyi ni ẹniti Ọlọhun ti tọ sọna nitorina tẹle imọna wọn. Wipe: Emi ko bi nyin lere ẹsan kọkan fun u. Ko jẹ nkankan ju Işiti lọ fun gbogbo agbaiye.

أُوْلَٰٓئِكَ ٱلَّذِينَ هَدَى ٱللَّهُۖ فَبِهُدَىٰهُمُ ٱقۡتَدِهۡۗ قُل لَّآ أَسۡـَٔلُكُمۡ عَلَيۡهِ أَجۡرًاۖ إِنۡ هُوَ إِلَّا ذِكۡرَىٰ لِلۡعَٰلَمِينَ ٩٠

**91.** Nwọn ko fun Ọlọhun ni iyi ti o tọ si, I, nigbati nwọn sọ pe: Ọlọhun kò sọ kinikan kalẹ̀ fun

وَمَا قَدَرُواْ ٱللَّهَ حَقَّ قَدۡرِهِۦٓ إِذۡ قَالُواْ مَآ أَنزَلَ ٱللَّهُ عَلَىٰ بَشَرٖ مِّن شَيۡءٖۗ قُلۡ مَنۡ أَنزَلَ ٱلۡكِتَٰبَ ٱلَّذِي جَآءَ بِهِۦ

abara kan. Wipe: Tani ẹniti o sokalẹ Tirà ti Musa mu wa to jẹ imọlẹ ati itọsọna fun gbogbo enia, ti ẹ fi sinu takada (kelekele), ti ẹ ofi ninu rẹ han ti ẹ si nfi ọpọlọpọ pamọ? A sifi ohun ti ẹ ko mọ mọ nyin, ẹnyin ati awọn baba nyin. Wipe: Ọlọhun, lẹhinna fi wọn silẹ ninu ibajẹ wọn ki nwọn ma ṣe are.

مُوسَىٰ نُورًا وَهُدًى لِّلنَّاسِ تَجْعَلُونَهُۥ قَرَاطِيسَ تُبْدُونَهَا وَتُخْفُونَ كَثِيرًا وَعُلِّمْتُم مَّا لَمْ تَعْلَمُوٓا أَنتُمْ وَلَآ ءَابَآؤُكُمْ قُلِ ٱللَّهُ ثُمَّ ذَرْهُمْ فِى خَوْضِهِمْ يَلْعَبُونَ ﴿٩١﴾

**92.** Eyi si jẹ Tirà ti o ni ibukun ti A sõkalẹ, ti o njẹ ki a mọ eyiti o jẹ ododo ninu eyiti o ti ṣiwaju rẹ, ati ki irẹ le ma fi ṣe ikilọ fun iya awọn ilu ati awọn ti o wa ni agbegbe rẹ. Awọn ẹniti o gba ọjọ ikẹhin gbọ nwọn gba a gbọ, awọn ni nwọn nṣọ irun wọn.

وَهَٰذَا كِتَٰبٌ أَنزَلْنَٰهُ مُبَارَكٌ مُّصَدِّقُ ٱلَّذِى بَيْنَ يَدَيْهِ وَلِتُنذِرَ أُمَّ ٱلْقُرَىٰ وَمَنْ حَوْلَهَا وَٱلَّذِينَ يُؤْمِنُونَ بِٱلْءَاخِرَةِ يُؤْمِنُونَ بِهِۦ وَهُمْ عَلَىٰ صَلَاتِهِمْ يُحَافِظُونَ ﴿٩٢﴾

**93.** Tani ẹniti o si jẹ alabosi ju ẹniti o da adapa irọ mọ Ọlọhun lọ. Tabi ẹniti o sọ pe: A ranṣẹ si mi; bẹni a kò si sọ nkankan kalẹ fun u; ati ẹ́niti o nsọ pe: Emi le sọkalẹ iru ohun ti Ọlọhun sọkalẹ? Ti o ba jẹ pe irẹ ri awọn alabosi ninu ipọka iku ni, ti malaika si na ọwọ si wọn, (pe): Ẹ mu ẹmi nyin wa. Loni ni ao san nyin ni ẹsan iyà ẹlẹtẹ nitori ohun ti ẹnyin nsọ si Ọlọhun lara laijẹ otitọ, ẹnyin si nṣe igberaga si awọn ãyàh Rẹ.

وَمَنْ أَظْلَمُ مِمَّنِ ٱفْتَرَىٰ عَلَى ٱللَّهِ كَذِبًا أَوْ قَالَ أُوحِىَ إِلَىَّ وَلَمْ يُوحَ إِلَيْهِ شَىْءٌ وَمَن قَالَ سَأُنزِلُ مِثْلَ مَآ أَنزَلَ ٱللَّهُ وَلَوْ تَرَىٰٓ إِذِ ٱلظَّٰلِمُونَ فِى غَمَرَٰتِ ٱلْمَوْتِ وَٱلْمَلَٰٓئِكَةُ بَاسِطُوٓا أَيْدِيهِمْ أَخْرِجُوٓا أَنفُسَكُمُ ٱلْيَوْمَ تُجْزَوْنَ عَذَابَ ٱلْهُونِ بِمَا كُنتُمْ تَقُولُونَ عَلَى ٱللَّهِ غَيْرَ ٱلْحَقِّ وَكُنتُمْ عَنْ ءَايَٰتِهِۦ تَسْتَكْبِرُونَ ﴿٩٣﴾

**94.** Dajudaju ẹnyin wa ba Wa ni ọkọkan gẹgẹbi Awa ti da nyin ni akọkọ, ẹnyin si fi ohun ti Awa fun nyin silẹ ni ẹhin nyin. Awa ko ri

وَلَقَدْ جِئْتُمُونَا فُرَٰدَىٰ كَمَا خَلَقْنَٰكُمْ أَوَّلَ مَرَّةٍ وَتَرَكْتُم مَّا خَوَّلْنَٰكُمْ وَرَآءَ ظُهُورِكُمْ وَمَا نَرَىٰ

awọn oluṣipẹ nyin pẹlu nyin awọn ẹniti ẹnyin nsọ pe lọdọ nyin nwọn jẹ orogun (Ọlọhun). Dajudaju isopọ arin nyin ja, ohun ti ẹ gbe oju le ti sapamọ fun nyin.

مَعَكُمْ شُفَعَاءَكُمُ الَّذِينَ زَعَمْتُمْ أَنَّهُمْ فِيكُمْ شُرَكَاؤُا لَقَد تَّقَطَّعَ بَيْنَكُمْ وَضَلَّ عَنكُم مَّا كُنتُمْ تَزْعُمُونَ ﴿٩٤﴾

**95.** Dajudaju Ọlọhun ni nmu eso ati horo hu jade. On ni nmu ãye jade ninu oku On na ni Olumu oku jade ninu ãyè. Eyini ni Ọlọhun nyin. Eṣe ti ẹ fi ṣẹri?

۞ إِنَّ اللَّهَ فَالِقُ الْحَبِّ وَالنَّوَىٰ يُخْرِجُ الْحَيَّ مِنَ الْمَيِّتِ وَمُخْرِجُ الْمَيِّتِ مِنَ الْحَيِّ ذَٰلِكُمُ اللَّهُ فَأَنَّىٰ تُؤْفَكُونَ ﴿٩٥﴾

**96.** Olumu ãrọ̀ là; O ṣe oru ni isinmi ati orun ati oṣupa ni iṣiro. Eyi jẹ ebubu ọba Alagbara, Onimimọ.

فَالِقُ الْإِصْبَاحِ وَجَعَلَ اللَّيْلَ سَكَنًا وَالشَّمْسَ وَالْقَمَرَ حُسْبَانًا ذَٰلِكَ تَقْدِيرُ الْعَزِيزِ الْعَلِيمِ ﴿٩٦﴾

**97.** On ni Ẹniti O ṣe awọn irawọ fun nyin ki ẹ le ti ipa wọn mọna ninu okunkun ilẹ̀ ati odo, dajudaju Awa ṣe alaye awọn ãyàh na fun awọn ijọ ti o mọ̀.

وَهُوَ الَّذِي جَعَلَ لَكُمُ النُّجُومَ لِتَهْتَدُوا بِهَا فِي ظُلُمَاتِ الْبَرِّ وَالْبَحْرِ قَدْ فَصَّلْنَا الْآيَاتِ لِقَوْمٍ يَعْلَمُونَ ﴿٩٧﴾

**98.** On ni Ẹniti O da nyin lati inu ẹmi kanṣoṣo, lẹhinna ibugbe ati ibupamọsi mbẹ (fun nyin), dajudaju Awa ṣe alaye awọn ãyàh na fun awọn ijọ ti o gbọ agbọye.

وَهُوَ الَّذِي أَنشَأَكُم مِّن نَّفْسٍ وَاحِدَةٍ فَمُسْتَقَرٌّ وَمُسْتَوْدَعٌ قَدْ فَصَّلْنَا الْآيَاتِ لِقَوْمٍ يَفْقَهُونَ ﴿٩٨﴾

**99.** On ni Ẹniti nsọ omi kalẹ̀ lati sanma lẹhinna Awa fi mu gbogbo nkan ohun ọgbin jade, lẹhinna Awa si mu eweko tutu jade ninu rẹ̀, ninu rẹ̀ Awa mu ehoro -ọka ti o pọn-ọmọ jade ati lati ara igi ọpẹ dabinu ninu ẹka rẹ̀ ni padi-eso ti nwâ ti o sunmọlẹ̀; ati ọgba ti eso ajara ati igi elepo ati Rumanu ti o

وَهُوَ الَّذِي أَنزَلَ مِنَ السَّمَاءِ مَاءً فَأَخْرَجْنَا بِهِ نَبَاتَ كُلِّ شَيْءٍ فَأَخْرَجْنَا مِنْهُ خَضِرًا نُّخْرِجُ مِنْهُ حَبًّا مُّتَرَاكِبًا وَمِنَ النَّخْلِ مِن طَلْعِهَا قِنْوَانٌ دَانِيَةٌ وَجَنَّاتٍ مِّنْ أَعْنَابٍ وَالزَّيْتُونَ وَالرُّمَّانَ مُشْتَبِهًا وَغَيْرَ مُتَشَابِهٍ انظُرُوا إِلَىٰ ثَمَرِهِ إِذَا أَثْمَرَ وَيَنْعِهِ إِنَّ فِي ذَٰلِكُمْ لَآيَاتٍ لِّقَوْمٍ يُؤْمِنُونَ ﴿٩٩﴾

jọra ati eyiti ko jọra. Ẹ wo eso rẹ nigbati o ba so ati pipọn rẹ̀, dajudaju awọn ami mbẹ ninu eyi fun awọn ijọ ti o gbagbọ.

**100.** Nwọn si fi alijọnu ṣe orogun Ọlọhun, bẹni On ni O da wọn, nwọn si purọ ọmọkunrin ati ọmọbirin mọ Ọ laini imọ nipa Rẹ̀. Mimọ Rẹ̀, giga Rẹ̀ si kọja on ti nwọn fi nwe (E).

وَجَعَلُوا لِلَّهِ شُرَكَاءَ الْجِنَّ وَخَلَقَهُمْ ۖ وَخَرَقُوا لَهُ بَنِينَ وَبَنَاتٍ بِغَيْرِ عِلْمٍ ۚ سُبْحَانَهُ وَتَعَالَىٰ عَمَّا يَصِفُونَ ﴿١٠٠﴾

**101.** (On ni) Ólupilẹ da sanma ati ilẹ̀. Kini yio ti ṣe ni ọmọ nigbati ko ni aya, O si da gbogbo nkan, On si ni Olumọ gbogbo nkan.

بَدِيعُ السَّمَاوَاتِ وَالْأَرْضِ ۖ أَنَّىٰ يَكُونُ لَهُ وَلَدٌ وَلَمْ تَكُنْ لَهُ صَاحِبَةٌ ۖ وَخَلَقَ كُلَّ شَيْءٍ ۖ وَهُوَ بِكُلِّ شَيْءٍ عَلِيمٌ ﴿١٠١﴾

**102.** Ọlọhun yi ni Oluwa nyin, kòsi Ọlọhun miran afi On na Ẹlẹda gbogbo nkan, nitorina ẹ sin I, On si ni Oluṣọ lori gbogbo nkan.

ذَٰلِكُمُ اللَّهُ رَبُّكُمْ ۖ لَا إِلَٰهَ إِلَّا هُوَ ۖ خَالِقُ كُلِّ شَيْءٍ فَاعْبُدُوهُ ۚ وَهُوَ عَلَىٰ كُلِّ شَيْءٍ وَكِيلٌ ﴿١٠٢﴾

**103.** Awọn oju kole rọkirika Ọlọhun, nitori titobi Rẹ kọja ki oju kan rọkirika Rẹ. On si nri awọn oju, On ni Alanu, Alakiyesi.

لَا تُدْرِكُهُ الْأَبْصَارُ وَهُوَ يُدْرِكُ الْأَبْصَارَ ۖ وَهُوَ اللَّطِيفُ الْخَبِيرُ ﴿١٠٣﴾

**104.** Dajudaju awọn alaye ti wa ba nyin lati ọdọ Oluwa nyin; nitorina ẹniti o ba riran, fun ori ara rẹ̀ ni; ẹniti o ba si fọju, fun ori ara rẹ̀ ni; emi ki iṣe oluṣọ lori nyin.

قَدْ جَاءَكُمْ بَصَائِرُ مِنْ رَبِّكُمْ ۖ فَمَنْ أَبْصَرَ فَلِنَفْسِهِ ۖ وَمَنْ عَمِيَ فَعَلَيْهَا ۚ وَمَا أَنَا عَلَيْكُمْ بِحَفِيظٍ ﴿١٠٤﴾

**105.** Bayi ni Awa nṣe alaye awọn ãyàh na ki nwọn le ma sọ pe: Iwọ ti ka (a), ati ki Awa le ṣe alaye rẹ fun awọn ijọ ti o mọ.

وَكَذَٰلِكَ نُصَرِّفُ الْآيَاتِ وَلِيَقُولُوا دَرَسْتَ وَلِنُبَيِّنَهُ لِقَوْمٍ يَعْلَمُونَ ﴿١٠٥﴾

**106.** Tẹle ohun ti a fi ran ọ lati ọdọ Oluwa rẹ, kosi ọlọhun miran bikoṣe On, ki o ṣẹri kuro lọdọ awọn abọriṣa.

ٱتَّبِعْ مَآ أُوحِىَ إِلَيْكَ مِن رَّبِّكَ ۖ لَآ إِلَٰهَ إِلَّا هُوَ ۖ وَأَعْرِضْ عَنِ ٱلْمُشْرِكِينَ ﴿١٠٦﴾

**107.** Ibaṣepe Ọlọhun fẹ ni, nwọn ki bati wa orogun (pẹlu Rẹ̀), Awa ko si fi ọ ṣe oluṣọ lori wọn, bẹni irẹ ki iṣe ẹniti o le wonkoko mọ wọn.

وَلَوْ شَآءَ ٱللَّهُ مَآ أَشْرَكُوا۟ ۗ وَمَا جَعَلْنَٰكَ عَلَيْهِمْ حَفِيظًا ۖ وَمَآ أَنتَ عَلَيْهِم بِوَكِيلٍ ﴿١٠٧﴾

**108.** Ẹ maṣe bú awọn nkan ti nwọn nsin lẹhin Ọlọhun nitori ki nwọn ma bú Ọlọhun niti abosi pẹlu aimọkan. Bayi ni Awa mu ki iṣẹ olukuluku iran kun u loju; lẹhinna ọdọ Oluwa wọn ni ipadasi wọn, On yio si fun wọn ni iro nipa ohun ti nwọn ṣe.

وَلَا تَسُبُّوا۟ ٱلَّذِينَ يَدْعُونَ مِن دُونِ ٱللَّهِ فَيَسُبُّوا۟ ٱللَّهَ عَدْوًۢا بِغَيْرِ عِلْمٍ ۗ كَذَٰلِكَ زَيَّنَّا لِكُلِّ أُمَّةٍ عَمَلَهُمْ ثُمَّ إِلَىٰ رَبِّهِم مَّرْجِعُهُمْ فَيُنَبِّئُهُم بِمَا كَانُوا۟ يَعْمَلُونَ ﴿١٠٨﴾

**109.** Nwọn fi Ọlọhun bura, ni eyiti o le ni opin ibura wọn (pe) bi ãyàh kan ba wa ba wọn, awọn yio gba a gbọ. Wipe: Ọdọ Ọlọhun nikan ni awọn ami mbẹ; kini o le mu ẹnyin (Musulumi) mọ pe bi o ba de nwọn ki yio gbagbọ?

وَأَقْسَمُوا۟ بِٱللَّهِ جَهْدَ أَيْمَٰنِهِمْ لَئِن جَآءَتْهُمْ ءَايَةٌ لَّيُؤْمِنُنَّ بِهَا ۚ قُلْ إِنَّمَا ٱلْءَايَٰتُ عِندَ ٱللَّهِ ۖ وَمَا يُشْعِرُكُمْ أَنَّهَآ إِذَا جَآءَتْ لَا يُؤْمِنُونَ ﴿١٠٩﴾

**110.** Awa yio yi ọkàn wọn ati oju wọn pada (kuro nibi otitọ) gẹgẹbi nwọn ko ti ni igbagbọ si ni akọkọ; Awa si fi wọn silẹ ninu igberaga wọn, nwọn npa ragaji.

وَنُقَلِّبُ أَفْـِٔدَتَهُمْ وَأَبْصَٰرَهُمْ كَمَا لَمْ يُؤْمِنُوا۟ بِهِۦٓ أَوَّلَ مَرَّةٍ وَنَذَرُهُمْ فِى طُغْيَٰنِهِمْ يَعْمَهُونَ ﴿١١٠﴾

**111.** Ti o ba ṣe pe Awa sọ awọn malaika kalẹ̀ fun wọn ni, ti awọn oku si ba wọn sọrọ̀, ti Awa si ko gbogbo nkan jọ ṣiwaju wọn, nwọn

۞ وَلَوْ أَنَّنَا نَزَّلْنَآ إِلَيْهِمُ ٱلْمَلَٰٓئِكَةَ وَكَلَّمَهُمُ ٱلْمَوْتَىٰ وَحَشَرْنَا عَلَيْهِمْ كُلَّ شَىْءٍ قُبُلًا مَّا كَانُوا۟ لِيُؤْمِنُوٓا۟ إِلَّآ أَن يَشَآءَ ٱللَّهُ وَلَٰكِنَّ أَكْثَرَهُمْ يَجْهَلُونَ ﴿١١١﴾

ko ni jẹ ẹniti yio gbagbọ ayafi bi Ọlọhun ba fẹ. Ṣugbọn ọpọlọpọ wọn jẹ alaimọkan.

**112.** Bayi ni Awa ṣe awọn eṣu enia ati anjọnu ni ọta fun olukuluku awọn annabi, apakan wọn a ma fi ọrọ-didun ranṣẹ si apakan niti itanjẹ. Ti o ba ṣe pe Oluwa rẹ ba fẹ ni nwọn kò ba ti ṣe bẹ, nitorina fi nwọn silẹ pẹlu ohun ti nwọn pa ni adapa irọ.

وَكَذَٰلِكَ جَعَلْنَا لِكُلِّ نَبِيٍّ عَدُوًّا شَيَٰطِينَ ٱلْإِنسِ
وَٱلْجِنِّ يُوحِي بَعْضُهُمْ إِلَىٰ بَعْضٍ زُخْرُفَ
ٱلْقَوْلِ غُرُورًا ۚ وَلَوْ شَآءَ رَبُّكَ مَا فَعَلُوهُ ۖ
فَذَرْهُمْ وَمَا يَفْتَرُونَ ﴿١١٢﴾

**113.** Ati ki ọkàn awọn ẹniti ko gba ọjọ ikẹhin gbọ ba le ṣẹri si i, ati ki wọn le yọnu si i ati ki nwọn le ma ṣe ohun ti nwọn nṣe ni iṣẹ (ẹṣẹ).

وَلِتَصْغَىٰٓ إِلَيْهِ أَفْـِٔدَةُ ٱلَّذِينَ لَا يُؤْمِنُونَ
بِٱلْءَاخِرَةِ وَلِيَرْضَوْهُ وَلِيَقْتَرِفُوا۟ مَا هُم
مُّقْتَرِفُونَ ﴿١١٣﴾

**114.** Njẹ ohun ti ki iṣe Ọlọhun ni emi yio ha wá ni onidajọ bi, nigbati o ṣe pe On ni ẹniti O sọ Tirà na kalẹ fun nyin ti a ṣe alaye rẹ? Atipe awọn ti Awa ti fun ni Tirà na nwọn mọ̀ wi pe ohun ti a sọkalẹ̀ lati ọdọ Oluwa rẹ pẹlu ododo ni, nitorina maṣe jẹ okan ninu awọn oluṣe iyemeji.

أَفَغَيْرَ ٱللَّهِ أَبْتَغِى حَكَمًا وَهُوَ ٱلَّذِىٓ أَنزَلَ
إِلَيْكُمُ ٱلْكِتَٰبَ مُفَصَّلًا ۚ وَٱلَّذِينَ ءَاتَيْنَٰهُمُ
ٱلْكِتَٰبَ يَعْلَمُونَ أَنَّهُۥ مُنَزَّلٌ مِّن رَّبِّكَ بِٱلْحَقِّ ۖ
فَلَا تَكُونَنَّ مِنَ ٱلْمُمْتَرِينَ ﴿١١٤﴾

**115.** Awọn ọ̀rọ Oluwa rẹ pe ni ododo ati ni dede. Kòsi iyipada fun ọrọ Rẹ̀, on si ni Olugbọ, Olumọ.

وَتَمَّتْ كَلِمَتُ رَبِّكَ صِدْقًا وَعَدْلًا ۚ لَّا مُبَدِّلَ
لِكَلِمَٰتِهِۦ ۚ وَهُوَ ٱلسَّمِيعُ ٱلْعَلِيمُ ﴿١١٥﴾

**116.** Bi irẹ ba si tẹle ọpọlọpọ ẹniti mbẹ ni ori ilẹ̀ nwọn yio ṣi ọ lọna kuro ni oju ọna ti Ọlọhun. Nwọn ko tẹle kinikan bikoṣe arosọ ati pe nwọn ko jẹ kinikan bikoṣe aladapa irọ.

وَإِن تُطِعْ أَكْثَرَ مَن فِى ٱلْأَرْضِ يُضِلُّوكَ
عَن سَبِيلِ ٱللَّهِ ۚ إِن يَتَّبِعُونَ إِلَّا ٱلظَّنَّ وَإِنْ هُمْ
إِلَّا يَخْرُصُونَ ﴿١١٦﴾

**117.** Dajudaju Oluwa rẹ, On ni O mọ julọ ẹniti o şina kuro ni oju ọna Rẹ̀ atipe On ni O mọ julọ nipa awọn ti o tọna.

إِنَّ رَبَّكَ هُوَ أَعْلَمُ مَن يَضِلُّ عَن سَبِيلِهِۦ وَهُوَ أَعْلَمُ بِٱلْمُهْتَدِينَ ﴿١١٧﴾

**118.** Nitorina ki ẹ mã jẹ ninu ohun ti a ba da orukọ Ọlọhun le lori ti ẹnyin ba jẹ onigbagbọ ododo si awọn ãyàh Rẹ̀.

فَكُلُوا۟ مِمَّا ذُكِرَ ٱسْمُ ٱللَّهِ عَلَيْهِ إِن كُنتُم بِـَٔايَـٰتِهِۦ مُؤْمِنِينَ ﴿١١٨﴾

**119.** Eşe nyinti ẹ ko fi ni jẹ ninu ohun ti wọn darukọ Ọlọhun le lori bẹ si ni o ti şe alaye dopin fun nyin ohun ti O şe ni ẽwọ̀ fun nyin, ayafi eyiti tulasi ba mu nyin lọ sidi rẹ̀ dajudaju ọpọlọpọ ni nwọn fi fifẹ - inu wọn laini mimọ şi awọn enia lọna. Dajudaju Oluwa rẹ On ni O mọ awọn olukọja ẹnu-ala.

وَمَا لَكُمْ أَلَّا تَأْكُلُوا۟ مِمَّا ذُكِرَ ٱسْمُ ٱللَّهِ عَلَيْهِ وَقَدْ فَصَّلَ لَكُم مَّا حَرَّمَ عَلَيْكُمْ إِلَّا مَا ٱضْطُرِرْتُمْ إِلَيْهِ ۗ وَإِنَّ كَثِيرًا لَّيُضِلُّونَ بِأَهْوَآئِهِم بِغَيْرِ عِلْمٍ ۗ إِنَّ رَبَّكَ هُوَ أَعْلَمُ بِٱلْمُعْتَدِينَ ﴿١١٩﴾

**120.** Ki ẹ si fi silẹ ẹşẹ ti o han ati eyiti o pamọ. Dajudaju awọn ẹniti nşe işẹ ẹşẹ ao san wọn ni ẹsan ohun ti nwọn şe nişẹ.

وَذَرُوا۟ ظَـٰهِرَ ٱلْإِثْمِ وَبَاطِنَهُۥٓ ۚ إِنَّ ٱلَّذِينَ يَكْسِبُونَ ٱلْإِثْمَ سَيُجْزَوْنَ بِمَا كَانُوا۟ يَقْتَرِفُونَ ﴿١٢٠﴾

**121.** Ẹ ko si gbọdọ jẹ ninu ohun ti a ko darukọ Ọlọhun le lori nitoripe dajudaju o jẹ ibajẹ atipe dajudaju awọn èşu nwọn a ma fi (aidara) sinu awọn ẹni wọn ki nwọn le ba ma tako nyin. Bi ẹnyin ba si tẹle tiwọn, dajudaju ẹnyin o jẹ oluda -nkan-pọ mọ Ọlọhun.

وَلَا تَأْكُلُوا۟ مِمَّا لَمْ يُذْكَرِ ٱسْمُ ٱللَّهِ عَلَيْهِ وَإِنَّهُۥ لَفِسْقٌ ۗ وَإِنَّ ٱلشَّيَـٰطِينَ لَيُوحُونَ إِلَىٰٓ أَوْلِيَآئِهِمْ لِيُجَـٰدِلُوكُمْ ۖ وَإِنْ أَطَعْتُمُوهُمْ إِنَّكُمْ لَمُشْرِكُونَ ﴿١٢١﴾

**122.** Njẹ ẹniti o ti jẹ oku, ti A si sọ di alãyè ti A si şe imọlẹ kan fun ti yio ma fi rin larin awọn enia, o ha dabi ẹniti apejuwe rẹ mbẹ ninu

أَوَمَن كَانَ مَيْتًا فَأَحْيَيْنَـٰهُ وَجَعَلْنَا لَهُۥ نُورًا يَمْشِى بِهِۦ فِى ٱلنَّاسِ كَمَن مَّثَلُهُۥ فِى ٱلظُّلُمَـٰتِ لَيْسَ بِخَارِجٍ مِّنْهَا ۚ كَذَٰلِكَ زُيِّنَ لِلْكَـٰفِرِينَ

مَا كَانُوا۟ يَعْمَلُونَ ﴿١٢٢﴾

okunkun ti kò si ọna ti yio gba jade ninu rẹ̀? Bayi ni a ṣe ni ọṣọ fun awọn alaigbagbọ ohun ti nwọn nṣe nișẹ.

وَكَذَٰلِكَ جَعَلْنَا فِى كُلِّ قَرْيَةٍ أَكَٰبِرَ
مُجْرِمِيهَا لِيَمْكُرُوا۟ فِيهَا ۖ
وَمَا يَمْكُرُونَ إِلَّا بِأَنفُسِهِمْ وَمَا يَشْعُرُونَ ﴿١٢٣﴾

**123.** Bayi ni A ṣe sinu ilu kọkan awọn agba ọdẹṣẹ ilu na, ki nwọn le ma da ete ni ibẹ, atipe nwọn ko pete si ẹnikan bikoṣe si ori ara wọn, atipe nwọn kò mọ ni.

وَإِذَا جَآءَتْهُمْ ءَايَةٌ قَالُوا۟ لَن نُّؤْمِنَ حَتَّىٰ نُؤْتَىٰ
مِثْلَ مَآ أُوتِىَ رُسُلُ ٱللَّهِ ۘ ٱللَّهُ أَعْلَمُ حَيْثُ يَجْعَلُ
رِسَالَتَهُۥ ۗ سَيُصِيبُ ٱلَّذِينَ أَجْرَمُوا۟ صَغَارٌ
عِندَ ٱللَّهِ وَعَذَابٌ شَدِيدٌۢ بِمَا كَانُوا۟ يَمْكُرُونَ ﴿١٢٤﴾

**124.** Ti ãyəh kan ba si de wa ba wọn nwọn a wipe: Awa ko ni le gba (a) gbọ ayafi ti a ba fun wa ni iru ohun ti a ti fun awọn ojiṣẹ Ọlọhun. Ọlọhun ni Ó mọ ju nipa àyè ti Ó fi iṣẹ riran Rẹ̀ si. Laipẹ iya kekere ati iya lile koko lati ọdọ Ọlọhun yio wa ba awọn ọdẹṣẹ nitori ohun ti nwọn pa lete.

فَمَن يُرِدِ ٱللَّهُ أَن يَهْدِيَهُۥ يَشْرَحْ صَدْرَهُۥ لِلْإِسْلَٰمِ ۖ
وَمَن يُرِدْ أَن يُضِلَّهُۥ يَجْعَلْ صَدْرَهُۥ ضَيِّقًا
حَرَجًا كَأَنَّمَا يَصَّعَّدُ فِى ٱلسَّمَآءِ ۚ
كَذَٰلِكَ يَجْعَلُ ٱللَّهُ ٱلرِّجْسَ عَلَى ٱلَّذِينَ
لَا يُؤْمِنُونَ ﴿١٢٥﴾

**125.** Ẹniti Ọlọhun ba fẹ fi ọna mọ yio ṣi igbaiya rẹ̀ fun Islam, ẹniti Ó ba fẹ fisilẹ̀ ninu iṣina yio ṣe igbaiya rẹ ni hiha (funfun) gadigadi bi (igbaiya) ẹniti ngunke lọ si sanma. Bayi ni Ọlọhun ṣe ẹgbin (iwa) fun awọn ẹniti kò gbagbọ.

وَهَٰذَا صِرَٰطُ رَبِّكَ مُسْتَقِيمًا ۗ قَدْ فَصَّلْنَا ٱلْءَايَٰتِ
لِقَوْمٍ يَذَّكَّرُونَ ﴿١٢٦﴾

**126.** Eyi ni oju ọna Oluwa rẹ ti o jẹ ọna ti o tọ. Dajudaju Awa ṣe alaye awọn ãya na fun awọn ti nranti.

۞ لَهُمْ دَارُ ٱلسَّلَٰمِ عِندَ رَبِّهِمْ ۖ وَهُوَ وَلِيُّهُم
بِمَا كَانُوا۟ يَعْمَلُونَ ﴿١٢٧﴾

**127.** Ti wọn ni ile alafia ti mbẹ ni ọdọ Oluwa wọn, On na si ni Alatilẹhin wọn nitori ohun ti nwọn ṣe nișẹ.

**128.** Ni ọjọ ti On yio si ko gbogbo wọn jọ (yio wipe): Ẹnyin ijọ alijọnu, dajudaju ẹ ti ko ọpọlọpọ awọn enia sọnu. Awọn ọrẹ wọn ninu awọn enia wipe: Oluwa wa, apakan wa ti gbadun apakeji, a si dopin ebubu eyiti Ó bu fun wa. On si wipe: Ina ni ibugbe nyin, ẹnyin o ṣe gbere sinu rẹ ayafi bi Ọlọhun ba ti fẹ, dajudaju Oluwa rẹ ni Ọlọgbọn, Onimimọ.

وَيَوْمَ يَحْشُرُهُمْ جَمِيعًا يَٰمَعْشَرَ ٱلْجِنِّ
قَدِ ٱسْتَكْثَرْتُم مِّنَ ٱلْإِنسِ ۖ وَقَالَ أَوْلِيَآؤُهُم
مِّنَ ٱلْإِنسِ رَبَّنَا ٱسْتَمْتَعَ بَعْضُنَا بِبَعْضٍ وَبَلَغْنَآ
أَجَلَنَا ٱلَّذِىٓ أَجَّلْتَ لَنَا ۚ قَالَ ٱلنَّارُ مَثْوَىٰكُمْ خَٰلِدِينَ
فِيهَآ إِلَّا مَا شَآءَ ٱللَّهُ ۗ إِنَّ رَبَّكَ حَكِيمٌ عَلِيمٌ ﴿١٢٨﴾

**129.** Bayi ni Awa mu apakan awọn alabosi ṣe ọrẹ apakeji nitori ohun ti nwọn ṣe nişẹ.

وَكَذَٰلِكَ نُوَلِّى بَعْضَ ٱلظَّٰلِمِينَ بَعْضًۢا
بِمَا كَانُوا۟ يَكْسِبُونَ ﴿١٢٩﴾

**130.** Ẹnyin ijọ alijọnu ati awọn enia, awọn ojişẹ larin nyin ko wa ba nyin ni ti nwọn nşe alaye awọn ãyàh Mi fun nyin ti nwọn si nfi ipade nyin ti oni yi şe ikilọ fun nyin? Nwọn a si wipe: Awa jẹri le ara wa lori. Igbesi aiye si tan wọn jẹ, nwọn yio si jẹri lori ara wọn pe dajudaju awọn jẹ alaigbagbọ.

يَٰمَعْشَرَ ٱلْجِنِّ وَٱلْإِنسِ أَلَمْ يَأْتِكُمْ رُسُلٌ مِّنكُمْ
يَقُصُّونَ عَلَيْكُمْ ءَايَٰتِى وَيُنذِرُونَكُمْ لِقَآءَ
يَوْمِكُمْ هَٰذَا ۚ قَالُوا۟ شَهِدْنَا عَلَىٰٓ أَنفُسِنَا ۖ وَغَرَّتْهُمُ
ٱلْحَيَوٰةُ ٱلدُّنْيَا وَشَهِدُوا۟ عَلَىٰٓ أَنفُسِهِمْ أَنَّهُمْ كَانُوا۟
كَٰفِرِينَ ﴿١٣٠﴾

**131.** Eyi jẹ bẹ nitoripe Oluwa rẹ ki yio pa ilu kan run ni ti abosi, nigbati o jẹ pe awọn ara ilu na jẹ alaimọ.

ذَٰلِكَ أَن لَّمْ يَكُن رَّبُّكَ مُهْلِكَ ٱلْقُرَىٰ بِظُلْمٍ
وَأَهْلُهَا غَٰفِلُونَ ﴿١٣١﴾

**132.** Ipo giga ti ẹsan ti o ju ara wọn lọ mbẹ fun olukuluku nipa işẹ ti nwọn se. Oluwa rẹ ko jẹ onigbagbera nipa ohun ti nwọn şe nişẹ.

وَلِكُلٍّ دَرَجَٰتٌ مِّمَّا عَمِلُوا۟ ۚ وَمَا رَبُّكَ
بِغَٰفِلٍ عَمَّا يَعْمَلُونَ ﴿١٣٢﴾

**133.** Oluwa rẹ si ni Ọlọrọ Alanu, ti Ó ba fẹ yio ko nyin kuro A fi ohun ti O ba fẹ rọpo lẹhin nyin gẹgẹ bi O ti ṣe mu nyin jade lati arọmọdọmọ enia miran.

وَرَبُّكَ ٱلْغَنِيُّ ذُو ٱلرَّحْمَةِ إِن يَشَأْ يُذْهِبْكُمْ وَيَسْتَخْلِفْ مِنۢ بَعْدِكُم مَّا يَشَآءُ كَمَآ أَنشَأَكُم مِّن ذُرِّيَّةِ قَوْمٍ ءَاخَرِينَ ﴿١٣٣﴾

**134.** Dajudaju ohun ti a ba nyin ṣe adehun rẹ yio de, ẹ ko jẹ ẹniti o le bọ (lọwọ rẹ̀).

إِنَّ مَا تُوعَدُونَ لَءَاتٍ وَمَآ أَنتُم بِمُعْجِزِينَ ﴿١٣٤﴾

**135.** Wipe: Ẹnyin enia mi, ẹ ṣe bi agbara nyin ba ti to, emi na yio ṣe (bi agbara mi ti to); ṣugbọn laipẹ ẹnyin o mọ, ẹniti atubọtan ile (rere) yio jẹ ti rẹ̀, dajudaju awọn alabosi ki yio ṣe orire.

قُلْ يَٰقَوْمِ ٱعْمَلُوا۟ عَلَىٰ مَكَانَتِكُمْ إِنِّى عَامِلٌ فَسَوْفَ تَعْلَمُونَ مَن تَكُونُ لَهُۥ عَٰقِبَةُ ٱلدَّارِ إِنَّهُۥ لَا يُفْلِحُ ٱلظَّٰلِمُونَ ﴿١٣٥﴾

**136.** Nwọn ṣe ipin kan fun Ọlọhun ninu ohun ti O da ni irugbin ati ẹran, nwọn si sọ pe: Eyi ni ti Ọlọhun, gẹgẹbi àba wọn, eyi si ni ti oriṣa wa nitorina eyiti o ba jẹ ti oriṣa wọn ki idapọ mọ ti Ọlọhun, eyi ti o ba si jẹ ti Ọlọhun ni nwọn ma ndapọ mọ ti awọn oriṣa wọn. Ohun ti nwọn da lẹjọ ma buru o.

وَجَعَلُوا۟ لِلَّهِ مِمَّا ذَرَأَ مِنَ ٱلْحَرْثِ وَٱلْأَنْعَٰمِ نَصِيبًا فَقَالُوا۟ هَٰذَا لِلَّهِ بِزَعْمِهِمْ وَهَٰذَا لِشُرَكَآئِنَا فَمَا كَانَ لِشُرَكَآئِهِمْ فَلَا يَصِلُ إِلَى ٱللَّهِ وَمَا كَانَ لِلَّهِ فَهُوَ يَصِلُ إِلَىٰ شُرَكَآئِهِمْ سَآءَ مَا يَحْكُمُونَ ﴿١٣٦﴾

**137.** Gẹgẹ bayi ni awọn oriṣa wọn ṣe pipa awọn ọmọ wọn lọṣọ fun ọpọlọpọ ninu awọn abọriṣa ki nwọn ba le parun, ati lati jẹ ki ẹsin wọn ruju fun wọn. Ti o ba ṣe wipe Ọlọhun fẹ nwọn ko ba ti ṣe e, nitorina fi wọn silẹ ati ohun ti nwọn dapa nirọ.

وَكَذَٰلِكَ زَيَّنَ لِكَثِيرٍ مِّنَ ٱلْمُشْرِكِينَ قَتْلَ أَوْلَٰدِهِمْ شُرَكَآؤُهُمْ لِيُرْدُوهُمْ وَلِيَلْبِسُوا۟ عَلَيْهِمْ دِينَهُمْ وَلَوْ شَآءَ ٱللَّهُ مَا فَعَلُوهُ فَذَرْهُمْ وَمَا يَفْتَرُونَ ﴿١٣٧﴾

**138.** Nwọn tun sọ wipe: Awọnyi lo jẹ awọn ẹran ati ohun ọgbin ti a

وَقَالُوا۟ هَٰذِهِۦٓ أَنْعَٰمٌ وَحَرْثٌ حِجْرٌ

şe ni ẽwọ̀, ẹnikan ko gbọdọ jẹ wọn ayafi ẹniti awa ba fẹ, gẹgẹbi àba wọn, atipe awọn ẹran kan mbẹ ti a şe ẹhin wọn ni ẽwọ̀, awọn ẹran kan si tun mbẹ ti nwọn ki darukọ Ọlọhun le lori, niti adapa irọ mọ (Ọlọhun). Ọlọhun yio san wọn lẹsan nipa irọ ti nwọn da adapa rẹ̀.

لَّا يَطْعَمُهَآ إِلَّا مَن نَّشَآءُ بِزَعْمِهِمْ
وَأَنْعَٰمٌ حُرِّمَتْ ظُهُورُهَا وَأَنْعَٰمٌ لَّا يَذْكُرُونَ
ٱسْمَ ٱللَّهِ عَلَيْهَا ٱفْتِرَآءً عَلَيْهِ ۚ سَيَجْزِيهِم
بِمَا كَانُوا۟ يَفْتَرُونَ ١٣٨

**139.** Nwọn tun sọ wipe: Ohun ti mbẹ ni ikun awọn ẹran wọnyi jẹ ti awọn ọkunrin wa nikanşoşo, atipe o jẹ ẽwọ̀ fun awọn obirin wa, bi o ba si jẹ oku (ẹran ni wọn) nwọn a jijọ pin i. Yio san wọn lẹsan afiwe wọn. Dajudaju On (Ọlọhun) ni Ọlọgbọn Onimimọ.

وَقَالُوا۟ مَا فِى بُطُونِ هَٰذِهِ ٱلْأَنْعَٰمِ
خَالِصَةٌ لِّذُكُورِنَا وَمُحَرَّمٌ عَلَىٰٓ أَزْوَٰجِنَا ۖ
وَإِن يَكُن مَّيْتَةً فَهُمْ فِيهِ شُرَكَآءُ ۚ
سَيَجْزِيهِمْ وَصْفَهُمْ ۚ إِنَّهُۥ حَكِيمٌ عَلِيمٌ ١٣٩

**140.** Dajudaju awọn ẹniti o pa awọn ọmọ wọn niti omugọ pẹlu aini mimọ kan ti şe òfó; ti nwọn si şe ni ẽwọ̀ ohun ti Ọlọhun şe ni esè fun wọn, niti adapa irọ mọ Ọlọhun, dajudaju nwọn ti şina, nwọn ko si jẹ olumọ ọna.

قَدْ خَسِرَ ٱلَّذِينَ قَتَلُوٓا۟ أَوْلَٰدَهُمْ سَفَهًۢا بِغَيْرِ
عِلْمٍ وَحَرَّمُوا۟ مَا رَزَقَهُمُ ٱللَّهُ ٱفْتِرَآءً عَلَى ٱللَّهِ ۚ
قَدْ ضَلُّوا۟ وَمَا كَانُوا۟ مُهْتَدِينَ ١٤٠

**141.** On si ni Ẹniti O da awọn ọgba ti a tẹ́ ni pẹpẹ ati eyiti a ko tẹ́ ni pẹpẹ ati dabinu ati awọn irugbin ti jijẹ rẹ yatọ si ara wọn, ati igi epo-didun ati eso Rumanu ti o jọ ara wọn ati eyiti ko jọ ara wọn. Ẹ ma jẹ ninu eso rẹ nigbati o ba so, ki ẹ si san ẹtọ (pẹlu yiyọ Zakat) rẹ ni ọjọ kika rẹ̀, ki ẹ maşe lo ilokulo. Dajudaju On ko ni ifẹ si awọn onilokulo.

۞ وَهُوَ ٱلَّذِىٓ أَنشَأَ جَنَّٰتٍ مَّعْرُوشَٰتٍ وَغَيْرَ
مَعْرُوشَٰتٍ وَٱلنَّخْلَ وَٱلزَّرْعَ مُخْتَلِفًا أُكُلُهُۥ
وَٱلزَّيْتُونَ وَٱلرُّمَّانَ مُتَشَٰبِهًا وَغَيْرَ
مُتَشَٰبِهٍ ۚ كُلُوا۟ مِن ثَمَرِهِۦٓ إِذَآ أَثْمَرَ وَءَاتُوا۟
حَقَّهُۥ يَوْمَ حَصَادِهِۦ ۖ وَلَا تُسْرِفُوٓا۟ ۚ إِنَّهُۥ
لَا يُحِبُّ ٱلْمُسْرِفِينَ ١٤١

**142.** O si mbẹ ninu awọn ẹran-ọsin ti o wa fun ẹru riru ati fun pipa jẹ. Ẹ ma jẹ ninu ohun ti Ọlọhun pa lese fun nyin, ẹ maṣe tẹle iṣiṣẹ ti èṣu. Dajudaju on jẹ ọta ti o han gbangba fun nyin.

وَمِنَ ٱلْأَنْعَٰمِ حَمُولَةً وَفَرْشًا ۚ كُلُوا۟ مِمَّا رَزَقَكُمُ ٱللَّهُ وَلَا تَتَّبِعُوا۟ خُطُوَٰتِ ٱلشَّيْطَٰنِ ۚ إِنَّهُۥ لَكُمْ عَدُوٌّ مُّبِينٌ ١٤٢

**143.** Oriṣi mẹjọ ni, meji-meji ninu agutan (takọ-tabo) ati ninu ewurẹ (takọtabo). (Bi wọn lere) wipe: Njẹ On (Ọlọhun) ni O ṣe akọ mejẽji ni ewọ ni tabi abo mejẽji tabi ohun ti mbẹ ninu apo-ibimọ awọn abo mejẽji? Ẹ fun mi niro pẹlu mimọ ti ẹnyin ba jẹ olododo.

ثَمَٰنِيَةَ أَزْوَٰجٍ ۖ مِّنَ ٱلضَّأْنِ ٱثْنَيْنِ وَمِنَ ٱلْمَعْزِ ٱثْنَيْنِ ۗ قُلْ ءَآلذَّكَرَيْنِ حَرَّمَ أَمِ ٱلْأُنثَيَيْنِ أَمَّا ٱشْتَمَلَتْ عَلَيْهِ أَرْحَامُ ٱلْأُنثَيَيْنِ ۖ نَبِّـُٔونِى بِعِلْمٍ إِن كُنتُمْ صَٰدِقِينَ ١٤٣

**144.** Meji mbẹ ninu rakunmi (takọtabo), meji si mbẹ ninu malu (takọtabo). (Bi wọn lere) wipe: Akọ mejẽji ni On (Ọlọhun) ṣe ni ewọ tabi abo mejẽji tabi ohun ti mbẹ ninu apo-ibimọ awọn abo mejẽji? Ẹnyin ha mbẹ nibẹ nigbati Ọlọhun pa eyi laṣẹ fun nyin? nitorina ẹnikan ko ṣe abosi ju ẹniti o da adapa irọ mọ Ọlọhun lọ lati le ṣi awọn enia lọna laini mimọ kan dajudaju Ọlọhun ko ni fi awọn alabosi enia mọna.

وَمِنَ ٱلْإِبِلِ ٱثْنَيْنِ وَمِنَ ٱلْبَقَرِ ٱثْنَيْنِ ۗ قُلْ ءَآلذَّكَرَيْنِ حَرَّمَ أَمِ ٱلْأُنثَيَيْنِ أَمَّا ٱشْتَمَلَتْ عَلَيْهِ أَرْحَامُ ٱلْأُنثَيَيْنِ ۖ أَمْ كُنتُمْ شُهَدَآءَ إِذْ وَصَّىٰكُمُ ٱللَّهُ بِهَٰذَا ۚ فَمَنْ أَظْلَمُ مِمَّنِ ٱفْتَرَىٰ عَلَى ٱللَّهِ كَذِبًا لِّيُضِلَّ ٱلنَّاسَ بِغَيْرِ عِلْمٍ ۗ إِنَّ ٱللَّهَ لَا يَهْدِى ٱلْقَوْمَ ٱلظَّٰلِمِينَ ١٤٤

**145.** Sọpe: Emi ko ri kinikan ninu ohun ti a fi ranṣẹ si mi ti a ṣe ni ewọ fun jijẹ fun ẹniti yio jẹ ẹ ayafi eyiti o jẹ oku -nbete abi ẹjẹ ti nda jade abi ẹran ẹlẹdẹ, nitoripe dajudaju on jẹ ẹgbin abi eyiti o lodi si ofin nitoripe orukọ ti ki iṣe ti

قُل لَّآ أَجِدُ فِى مَآ أُوحِىَ إِلَىَّ مُحَرَّمًا عَلَىٰ طَاعِمٍ يَطْعَمُهُۥٓ إِلَّآ أَن يَكُونَ مَيْتَةً أَوْ دَمًا مَّسْفُوحًا أَوْ لَحْمَ خِنزِيرٍ فَإِنَّهُۥ رِجْسٌ أَوْ فِسْقًا أُهِلَّ لِغَيْرِ ٱللَّهِ بِهِۦ ۚ فَمَنِ ٱضْطُرَّ غَيْرَ بَاغٍ وَلَا عَادٍ فَإِنَّ رَبَّكَ غَفُورٌ رَّحِيمٌ ١٤٥

Ọlọhun ni a fi pa a. Nitorina ẹniti tulasi ba mu laijẹ pe o finufẹdọ fẹ rufin tabi kọja ẹnu-ala, daju daju Oluwa rẹ jẹ Alaforiji, Alanu.

**146.** A ṣe ni ẽwọ̀ fun awọn Yahudi gbogbo ẹran abekanna ati ninu malu ati agutan A ṣe ọra awọn mejẽji ni ẽwọ̀ fun wọn ayafi eyiti o wa ni ẹhin awọn mejẽji abi ifun wọn abi eyiti o ropọ mọ egungun. Eyi jẹ ẹsan fun wọn nitori abosi wọn atipe Awa ni Olododo.

وَعَلَى ٱلَّذِينَ هَادُوا۟ حَرَّمْنَا كُلَّ ذِى ظُفُرٍ ۖ وَمِنَ ٱلْبَقَرِ وَٱلْغَنَمِ حَرَّمْنَا عَلَيْهِمْ شُحُومَهُمَآ إِلَّا مَا حَمَلَتْ ظُهُورُهُمَآ أَوِ ٱلْحَوَايَآ أَوْ مَا ٱخْتَلَطَ بِعَظْمٍ ۚ ذَٰلِكَ جَزَيْنَٰهُم بِبَغْيِهِمْ ۖ وَإِنَّا لَصَٰدِقُونَ ﴿١٤٦﴾

**147.** Nitorina bi nwọn ba si pe ọ ni opurọ, nigbana sọ (fun wọn) pe: Oluwa nyin ni Alanu ti o gbaye; ẹnikan ko le da ìyà Rẹ̀ pada kuro fun awọn ijọ ẹlẹṣẹ.

فَإِن كَذَّبُوكَ فَقُل رَّبُّكُمْ ذُو رَحْمَةٍ وَٰسِعَةٍ وَلَا يُرَدُّ بَأْسُهُۥ عَنِ ٱلْقَوْمِ ٱلْمُجْرِمِينَ ﴿١٤٧﴾

**148.** Awọn ẹniti o ba Ọlọhun wa orogun yio ma sọ pe: Ti o ba ṣe pe Ọlọhun ba fẹ ni awa ki ba ti da nkankan pọ mọ Ọlọhun ati awọn baba wa pẹlu, awa ki ba ti ṣe kinikan ni ẽwọ̀. Bayi ni awọn ti o ti siwaju wọn ti pe (ọrọ Ọlọhun) nirọ titi nwọn fi tọ iya Wa wo. Sọpe: Njẹ ẹ ni imọ kan ni ọdọ nyin bi? Ẹ mu u jade fun wa. Ẹnyin ko tẹle kinikan bikoṣe arosọ ati pe ẹ ko jẹ kinikan ayafi aladapa irọ.

سَيَقُولُ ٱلَّذِينَ أَشْرَكُوا۟ لَوْ شَآءَ ٱللَّهُ مَآ أَشْرَكْنَا وَلَآ ءَابَآؤُنَا وَلَا حَرَّمْنَا مِن شَىْءٍ ۚ كَذَٰلِكَ كَذَّبَ ٱلَّذِينَ مِن قَبْلِهِمْ حَتَّىٰ ذَاقُوا۟ بَأْسَنَا ۗ قُلْ هَلْ عِندَكُم مِّنْ عِلْمٍ فَتُخْرِجُوهُ لَنَآ ۖ إِن تَتَّبِعُونَ إِلَّا ٱلظَّنَّ وَإِنْ أَنتُمْ إِلَّا تَخْرُصُونَ ﴿١٤٨﴾

**149.** Wipe: Awiye dopin mbẹ fun Ọlọhun, bi O ba fẹ ni iba fi gbogbo nyin mọna.

قُلْ فَلِلَّهِ ٱلْحُجَّةُ ٱلْبَٰلِغَةُ ۖ فَلَوْ شَآءَ لَهَدَىٰكُمْ أَجْمَعِينَ ﴿١٤٩﴾

**150.** Wipe: Ẹ mu awọn ẹlẹri yin jade awọn ẹniti yio jẹri pe dajudaju Ọlọhun lo ṣe eyi ni ẽwọ̀. Bi nwọn ba jẹri maṣe pẹlu wọn jẹri. Ma si ṣe tẹle fifẹ-inu ti awọn ẹniti npe awọn ãya Wa niro ati awọn ẹniti ko gba ọjọ ikẹhin gbọ atipe awọn ni nfi nkan dọgba pẹlu Oluwa wọn.

قُلْ هَلُمَّ شُهَدَآءَكُمُ ٱلَّذِينَ يَشْهَدُونَ أَنَّ ٱللَّهَ حَرَّمَ هَٰذَا ۖ فَإِن شَهِدُوا۟ فَلَا تَشْهَدْ مَعَهُمْ ۚ وَلَا تَتَّبِعْ أَهْوَآءَ ٱلَّذِينَ كَذَّبُوا۟ بِـَٔايَٰتِنَا وَٱلَّذِينَ لَا يُؤْمِنُونَ بِٱلْءَاخِرَةِ وَهُم بِرَبِّهِمْ يَعْدِلُونَ ﴿١٥٠﴾

**151.** Wipe: Ẹ wa! Ki emi ka ohun ti Oluwa nyin ṣe ni ẽwọ̀ fun nyin pe ki ẹ maṣe wa orogun kankan pẹlu Rẹ̀, ki ẹ si mãṣe daradara si awọn obi (nyin) mejẽji ki ẹ si maṣe pa awọn ọmọ nyin nitori (ibẹru) oṣi. Awa ni A npese fun ẹnyin ati awọn na, ẹ ma si ṣe sunmọ awọn iwa-ibajẹ ni eyiti o han sita ninu rẹ ati eyiti o pamọ, ki ẹ si maṣe pa ẹmi ti Ọlọhun ṣe ni ẽwọ̀ ayafi pẹlu ododo. Eyi ni ni O pa laṣẹ fun nyin, ki ẹ ba le ṣe lakaye.

۞ قُلْ تَعَالَوْا۟ أَتْلُ مَا حَرَّمَ رَبُّكُمْ عَلَيْكُمْ ۖ أَلَّا تُشْرِكُوا۟ بِهِۦ شَيْـًٔا ۖ وَبِٱلْوَٰلِدَيْنِ إِحْسَٰنًا ۖ وَلَا تَقْتُلُوٓا۟ أَوْلَٰدَكُم مِّنْ إِمْلَٰقٍ ۖ نَّحْنُ نَرْزُقُكُمْ وَإِيَّاهُمْ ۖ وَلَا تَقْرَبُوا۟ ٱلْفَوَٰحِشَ مَا ظَهَرَ مِنْهَا وَمَا بَطَنَ ۖ وَلَا تَقْتُلُوا۟ ٱلنَّفْسَ ٱلَّتِى حَرَّمَ ٱللَّهُ إِلَّا بِٱلْحَقِّ ۚ ذَٰلِكُمْ وَصَّىٰكُم بِهِۦ لَعَلَّكُمْ تَعْقِلُونَ ﴿١٥١﴾

**152.** Ẹ maṣe sunmọ ohun-ini ọmọ-orukan ayafi ni ọna ti o dara titi yio fi dagba. Ẹ ṣe aṣepe oṣuwọn ati idiwọn pẹlu dede. Awa ko di ẹru ru ẹmi kan ayafi ki o jẹ iwọn agbara rẹ̀. Bi ẹ ba sọrọ ẹ ṣe dede koda bi o fẹ ki o ba olubatan yin wi, ki ẹ si ma ṣika alukawani Ọlọhun. Eyi ni O pa laṣẹ fun nyin ki ẹ ba le gba iṣiti.

وَلَا تَقْرَبُوا۟ مَالَ ٱلْيَتِيمِ إِلَّا بِٱلَّتِى هِىَ أَحْسَنُ حَتَّىٰ يَبْلُغَ أَشُدَّهُۥ ۖ وَأَوْفُوا۟ ٱلْكَيْلَ وَٱلْمِيزَانَ بِٱلْقِسْطِ ۖ لَا نُكَلِّفُ نَفْسًا إِلَّا وُسْعَهَا ۖ وَإِذَا قُلْتُمْ فَٱعْدِلُوا۟ وَلَوْ كَانَ ذَا قُرْبَىٰ ۖ وَبِعَهْدِ ٱللَّهِ أَوْفُوا۟ ۚ ذَٰلِكُمْ وَصَّىٰكُم بِهِۦ لَعَلَّكُمْ تَذَكَّرُونَ ﴿١٥٢﴾

**153.** Atipe eyi ni ọna mi ti o tọ nitorina ẹ tẹle e, ẹ ma si ṣe tẹle

وَأَنَّ هَٰذَا صِرَٰطِى مُسْتَقِيمًا فَٱتَّبِعُوهُ ۖ

awọn ọna (miran) ki ẹ ma ba yapa kuro ni oju ọna Rẹ̀. Eyi ni O pa laṣẹ fun nyin ki ẹ ba le bẹru.

وَلَا تَتَّبِعُوا السُّبُلَ فَتَفَرَّقَ بِكُمْ عَن سَبِيلِهِ ۚ
ذَٰلِكُمْ وَصَّاكُم بِهِ لَعَلَّكُمْ تَتَّقُونَ ﴿١٥٣﴾

**154.** Lẹhinna Awa fun Musa ni Tirà na ni pipe fun ẹniti yio ṣe daradara, ti yio si ṣe alaye fun gbogbo nkan, itọsọna ati anu ki nwọn le gbagbọ si ipade pẹlu Oluwa wọn.

ثُمَّ آتَيْنَا مُوسَى الْكِتَابَ تَمَامًا عَلَى الَّذِي
أَحْسَنَ وَتَفْصِيلًا لِّكُلِّ شَيْءٍ وَهُدًى وَرَحْمَةً
لَّعَلَّهُم بِلِقَاءِ رَبِّهِمْ يُؤْمِنُونَ ﴿١٥٤﴾

**155.** Eyi si jẹ Tirà kan ti Awa sọ ọ kalẹ ti o ni ibukun; nitorina ẹ tẹle e ki ẹ ma paiya (ofin Ọlọhun), ki ẹ le jẹ ẹniti a o ṣiju anu wò.

وَهَٰذَا كِتَابٌ أَنزَلْنَاهُ مُبَارَكٌ فَاتَّبِعُوهُ وَاتَّقُوا
لَعَلَّكُمْ تُرْحَمُونَ ﴿١٥٥﴾

**156.** Nitori ki ẹ ma ba wipe: A sọ Tirà na kalẹ fun ijọ meji pere ti o ṣiwaju wa, Awa si ṣe aibikita nipa ohun ti nwọn nké.

أَن تَقُولُوا إِنَّمَا أُنزِلَ الْكِتَابُ عَلَىٰ طَائِفَتَيْنِ
مِن قَبْلِنَا وَإِن كُنَّا عَن دِرَاسَتِهِمْ لَغَافِلِينَ ﴿١٥٦﴾

**157.** Tabi ki ẹ ma ba wipe: Bi o ba ṣe pe a sọ Tirà na kalẹ̀ fun wa a o ba jẹ́ ẹniti a fi mọna ju wọn lọ. Dajudaju alaye lati ọdọ Oluwa nyin ti wa ba nyin ati itọsọna ati anu. Tani ẹniti o jẹ alabosi ju ẹniti o pe awọn ọ̀rọ̀ Ọlọhun nirọ ti o ṣẹri kuro nibẹ? A o san awọn ẹniti o ṣẹri kuro nibi ọrọ Wa ni ẹsan iya ti o buru nitoripe nwọn ṣẹri kuro nibi ododo.

أَوْ تَقُولُوا لَوْ أَنَّا أُنزِلَ عَلَيْنَا الْكِتَابُ لَكُنَّا أَهْدَىٰ
مِنْهُمْ ۚ فَقَدْ جَاءَكُم بَيِّنَةٌ مِّن رَّبِّكُمْ
وَهُدًى وَرَحْمَةٌ ۚ فَمَنْ أَظْلَمُ مِمَّن كَذَّبَ بِآيَاتِ
اللَّهِ وَصَدَفَ عَنْهَا ۗ سَنَجْزِي الَّذِينَ يَصْدِفُونَ
عَنْ آيَاتِنَا سُوءَ الْعَذَابِ بِمَا كَانُوا يَصْدِفُونَ ﴿١٥٧﴾

**158.** Nwọn kò reti nkankan ju pe ki awọn malaika wa ba wọn tabi ki Oluwa rẹ wa ba wọn tabi ki apakan awọn ami Oluwa rẹ wa ba wọn. Ọjọ ti apakan awọn ami

هَلْ يَنظُرُونَ إِلَّا أَن تَأْتِيَهُمُ الْمَلَائِكَةُ أَوْ يَأْتِيَ
رَبُّكَ أَوْ يَأْتِيَ بَعْضُ آيَاتِ رَبِّكَ ۗ يَوْمَ يَأْتِي بَعْضُ
آيَاتِ رَبِّكَ لَا يَنفَعُ نَفْسًا إِيمَانُهَا لَمْ تَكُنْ آمَنَتْ
مِن قَبْلُ أَوْ كَسَبَتْ فِي إِيمَانِهَا خَيْرًا ۗ قُلِ انتَظِرُوا

Oluwa rẹ ba wa ba wọn igbagbọ rẹ ki yio ṣe anfani fun ẹmi kan ti ko ti gbagbọ ṣiwaju tabi ti ko ṣiṣẹ rere kun igbagbọ rẹ̀. Wipe: Ẹ ma reti awa na yio ma reti.

إِنَّا مُنتَظِرُونَ ١٥٨

**159.** Dajudaju awọn ti nwọn pin ẹsin wọn ti nwọn si jẹ ijọ kelekele, iwọ ko ni nkankan pẹlu wọn, bi ọran wọn yio ti jẹ mbẹ lọdọ Ọlọhun, lẹhinna yio fun wọn niro ohun ti nwọn ṣe.

إِنَّ الَّذِينَ فَرَّقُوا دِينَهُمْ وَكَانُوا شِيَعًا لَّسْتَ مِنْهُمْ فِي شَيْءٍ ۚ إِنَّمَا أَمْرُهُمْ إِلَى اللَّهِ ثُمَّ يُنَبِّئُهُم بِمَا كَانُوا يَفْعَلُونَ ١٥٩

**160.** Ẹniti o ba mu iṣẹ rere kan wa, mẹwa iru rẹ̀ yio bẹ fun u, ẹniti o ba si mu buburu kan wa a ko ni san a ni ẹsan ayafi iru rẹ̀, a kò si ni ṣe abosi fun wọn.

مَن جَاءَ بِالْحَسَنَةِ فَلَهُ عَشْرُ أَمْثَالِهَا ۖ وَمَن جَاءَ بِالسَّيِّئَةِ فَلَا يُجْزَىٰ إِلَّا مِثْلَهَا وَهُمْ لَا يُظْلَمُونَ ١٦٠

**161.** Wipe: Oluwa mi ti tọ mi si ọna ti o tọ, ni ẹsin ti o duro dede ilana Ibrahima ti o duro dede, ko si si ninu oluda-nkanpọ (mọ Ọlọhun).

قُلْ إِنَّنِي هَدَانِي رَبِّي إِلَىٰ صِرَاطٍ مُّسْتَقِيمٍ دِينًا قِيَمًا مِّلَّةَ إِبْرَاهِيمَ حَنِيفًا ۚ وَمَا كَانَ مِنَ الْمُشْرِكِينَ ١٦١

**162.** Wipe: Dajudaju irun mi ati pipa ẹran ṣe ẹsin mi ati igbesi aiye mi ati oku mi fun Ọlọhun ni, Oluwa gbogbo ẹda.

قُلْ إِنَّ صَلَاتِي وَنُسُكِي وَمَحْيَايَ وَمَمَاتِي لِلَّهِ رَبِّ الْعَالَمِينَ ١٦٢

**163.** Kò si orogun fun U. Eyi ni a pa laṣẹ fun mi, emi si ni aṣiwaju awọn ti o gba pipa ofin Ọlọhun mọ ni ẹsin (musulumi).

لَا شَرِيكَ لَهُ ۖ وَبِذَٰلِكَ أُمِرْتُ وَأَنَا أَوَّلُ الْمُسْلِمِينَ ١٦٣

**164.** Wipe: Emi yio ha le ma wa oluwa kan lẹhin Ọlọhun, nigbati o jẹ pe On ni Oluwa gbogbo nkan, gbogbo iṣẹ ti ẹmi kọkan ba ṣe oṣe e fun ori ara rẹ̀, olurẹru kan ko ni ru

قُلْ أَغَيْرَ اللَّهِ أَبْغِي رَبًّا وَهُوَ رَبُّ كُلِّ شَيْءٍ ۚ وَلَا تَكْسِبُ كُلُّ نَفْسٍ إِلَّا عَلَيْهَا ۚ وَلَا تَزِرُ وَازِرَةٌ وِزْرَ أُخْرَىٰ ۚ ثُمَّ إِلَىٰ رَبِّكُم مَّرْجِعُكُمْ فَيُنَبِّئُكُم بِمَا كُنتُمْ فِيهِ تَخْتَلِفُونَ ١٦٤

ẹru ẹlomiran lẹhinna ọdọ Oluwa nyin ni ipadasi nyin, yio si fun nyin niro ohun ti ẹnyin ṣe iyapa ẹnu si.

**165.** On na ni ẹniti Ó ṣe nyin ni arole lori ilẹ̀, Ó si gbe apakan nyin ga niyi ju apakan lọ, nitori ki O le dan nyin wo nipa ohun ti Ó fun nyin, dajudaju Oluwa rẹ yara lati san ẹsan iyà, On na si ni Alaforiji, Alanu.

وَهُوَ ٱلَّذِى جَعَلَكُمْ خَلَٰٓئِفَ ٱلْأَرْضِ وَرَفَعَ بَعْضَكُمْ فَوْقَ بَعْضٍ دَرَجَٰتٍ لِّيَبْلُوَكُمْ فِى مَآ ءَاتَىٰكُمْ ۗ إِنَّ رَبَّكَ سَرِيعُ ٱلْعِقَابِ وَإِنَّهُۥ لَغَفُورٌ رَّحِيمٌۢ ﴿١٦٥﴾

## *(7) Suratul A'rãfi*




*Ni orukọ Ọlọhun Ajọkẹ aiye, Aṣakẹ ọrun.*

بِسْمِ ٱللَّهِ ٱلرَّحْمَٰنِ ٱلرَّحِيمِ

**1.** Alif, Lãm, Mĩm, Sãd (Ọlọhun ni O mọ ohun ti O gba lero pẹlu awọn harafi yi).

الٓمٓصٓ ﴿١﴾

**2.** (Eyi ni) Tirà kan ti wọn sọkalẹ fun ọ, nitorina maṣe jẹki iṣoro ma bẹ ninu ọkàn rẹ si i, ki o le ma fi se ikilọ ati iranti fun awọn olugbagbọ ododo.

كِتَٰبٌ أُنزِلَ إِلَيْكَ فَلَا يَكُن فِى صَدْرِكَ حَرَجٌ مِّنْهُ لِتُنذِرَ بِهِۦ وَذِكْرَىٰ لِلْمُؤْمِنِينَ ﴿٢﴾

**3.** Ẹ tẹle ohun ti a sọkalẹ fun nyin lati ọdọ Oluwa nyin ki ẹ ma si tẹle alafẹhinti kan lẹhin Rẹ̀; iranti nyin kere pupọ.

ٱتَّبِعُوا۟ مَآ أُنزِلَ إِلَيْكُم مِّن رَّبِّكُمْ وَلَا تَتَّبِعُوا۟ مِن دُونِهِۦٓ أَوْلِيَآءَ ۗ قَلِيلًا مَّا تَذَكَّرُونَ ﴿٣﴾

**4.** Melo-melo ni ilu ti Awa ti parẹ ti iya Wa si ti wa ba wọn ni oru tabi nigbati nwọn nsun orun ọsan.

وَكَم مِّن قَرْيَةٍ أَهْلَكْنَٰهَا فَجَآءَهَا بَأْسُنَا بَيَٰتًا أَوْ هُمْ قَآئِلُونَ ﴿٤﴾

**5.** Ibosi wọn ko jẹ kinikan nigbati iya de wa ba wọn ju pe

فَمَا كَانَ دَعْوَىٰهُمْ إِذْ جَآءَهُم بَأْسُنَآ إِلَّآ أَن قَالُوٓا۟

إِنَّا كُنَّا ظَٰلِمِينَ ۝٥

nwọn nwipe: Dajudaju awa jẹ alabosi.

فَلَنَسْـَٔلَنَّ ٱلَّذِينَ أُرْسِلَ إِلَيْهِمْ وَلَنَسْـَٔلَنَّ ٱلْمُرْسَلِينَ ۝٦

**6.** Dajudaju Awa yio bi awọn ti a ranṣẹ si lere dajudaju Awa yio si bi awọn ti a ran niṣẹ lere.

فَلَنَقُصَّنَّ عَلَيْهِم بِعِلْمٍ ۖ وَمَا كُنَّا غَآئِبِينَ ۝٧

**7.** Dajudaju Awa yio rohin fun wọn pẹlu mimọ, Awa kò si jẹ ẹniti o pamọ.

وَٱلْوَزْنُ يَوْمَئِذٍ ٱلْحَقُّ ۚ فَمَن ثَقُلَتْ مَوَٰزِينُهُۥ فَأُو۟لَٰٓئِكَ هُمُ ٱلْمُفْلِحُونَ ۝٨

**8.** Oṣuwọn ọjọ na si jẹ ododo, ẹnikẹni ti oṣunwọn iṣẹ rẹ ba tẹ iwọn, awọn wọnni ni yio ṣe orire.

وَمَنْ خَفَّتْ مَوَٰزِينُهُۥ فَأُو۟لَٰٓئِكَ ٱلَّذِينَ خَسِرُوٓا۟ أَنفُسَهُم بِمَا كَانُوا۟ بِـَٔايَٰتِنَا يَظْلِمُونَ ۝٩

**9.** Ẹnikẹni ti oṣuwọn iṣẹ (rere) rẹ ba fuyẹ́ awọn wọnni ni ẹniti o pofo ẹmi wọn nitoripe nwọn jẹ alabosi nipa awọn ami Wa.

وَلَقَدْ مَكَّنَّٰكُمْ فِى ٱلْأَرْضِ وَجَعَلْنَا لَكُمْ فِيهَا مَعَٰيِشَ ۗ قَلِيلًا مَّا تَشْكُرُونَ ۝١٠

**10.** Dajudaju A ti fun nyin ni ipo lori ilẹ̀ A si ṣe fun nyin nibẹ ọna-ijẹ ọnaimu; ọpẹ nyin ti ẹ nda kere pupọ.

وَلَقَدْ خَلَقْنَٰكُمْ ثُمَّ صَوَّرْنَٰكُمْ ثُمَّ قُلْنَا لِلْمَلَٰٓئِكَةِ ٱسْجُدُوا۟ لِءَادَمَ فَسَجَدُوٓا۟ إِلَّآ إِبْلِيسَ لَمْ يَكُن مِّنَ ٱلسَّٰجِدِينَ ۝١١

**11.** Atipe dajudaju Awa ti da nyin lẹhinna Awa si ya ẹya-ara nyin lẹhinna A si sọ fun awọn malaika pe: Ẹ tẹ oriba fun Adama. Nwọn si tẹriba, ayafi èṣu ni kò si ninu olutẹriba.

قَالَ مَا مَنَعَكَ أَلَّا تَسْجُدَ إِذْ أَمَرْتُكَ ۖ قَالَ أَنَا۠ خَيْرٌ مِّنْهُ خَلَقْتَنِى مِن نَّارٍ وَخَلَقْتَهُۥ مِن طِينٍ ۝١٢

**12.** On (Oluwa) wipe: Kini o mu ọ ma tẹriba nigbati A pa laṣẹ fun ọ. (Èṣu) wipe: Emi daraju u lọ, ina ni Ó fi da mi, iyẹpẹ ni Ó si fi da on.

قَالَ فَٱهْبِطْ مِنْهَا فَمَا يَكُونُ لَكَ أَن تَتَكَبَّرَ

**13.** On (Oluwa) wipe: Sọkalẹ̀ kuro ninu rẹ̀. ko tọ si ọ pe ki o ṣe

igberaga ninu rẹ̀ nitorina jade, dajudaju irẹ mbẹ ninu ẹni yẹpẹrẹ.

فِيهَا فَٱخۡرُجۡ إِنَّكَ مِنَ ٱلصَّٰغِرِينَ ١٣

**14.** (Èṣu) wipe: Lọra fun mi di ọjọ ti ao gbe wọn dide (awọn enia).

قَالَ أَنظِرۡنِيٓ إِلَىٰ يَوۡمِ يُبۡعَثُونَ ١٤

**15.** (Oluwa) wipe: Dajudaju irẹ mbẹ ninu ẹniti a o lọlara.

قَالَ إِنَّكَ مِنَ ٱلۡمُنظَرِينَ ١٥

**16.** (Eṣu) wipe: Nitoripe O ti pe mi ni ẹni anù, emi yio ba de wọn ni oju ọna Rẹ ti o tọ tara.

قَالَ فَبِمَآ أَغۡوَيۡتَنِي لَأَقۡعُدَنَّ لَهُمۡ صِرَٰطَكَ ٱلۡمُسۡتَقِيمَ ١٦

**17.** Lẹhinna dajudaju emi yio ma wa ba wọn lati iwaju wọn ati lati ẹhin wọn ati lati ọwọ ọtun wọn ati lati ọwọ osi wọn, O ko si ni ri ọpọlọpọ wọn ti nwọn yio jẹ oluṣe ọpẹ.

ثُمَّ لَأٓتِيَنَّهُم مِّنۢ بَيۡنِ أَيۡدِيهِمۡ وَمِنۡ خَلۡفِهِمۡ وَعَنۡ أَيۡمَٰنِهِمۡ وَعَن شَمَآئِلِهِمۡۖ وَلَا تَجِدُ أَكۡثَرَهُمۡ شَٰكِرِينَ ١٧

**18.** On (Oluwa) sọpe: jade kuro nibẹ ni alabuku ati ẹniti a o ma le ṣiwaju. Dajudaju ẹniti o ba tẹle ọ ninu wọn, dajudaju Emi yio fi nyin kun ina Jahannama patapata.

قَالَ ٱخۡرُجۡ مِنۡهَا مَذۡءُومٗا مَّدۡحُورٗاۖ لَّمَن تَبِعَكَ مِنۡهُمۡ لَأَمۡلَأَنَّ جَهَنَّمَ مِنكُمۡ أَجۡمَعِينَ ١٨

**19.** Atipe Irẹ Adama, irẹ ati iyawo rẹ, ẹ ma gbe inu ọgba idẹra na ki ẹ si ma jẹ nibikibi ti o ba wu nyin, ki ẹ ma si sunmọ igi yi ki ẹ ma ba wa ninu awọn alabosi.

وَيَٰٓـَٔادَمُ ٱسۡكُنۡ أَنتَ وَزَوۡجُكَ ٱلۡجَنَّةَ فَكُلَا مِنۡ حَيۡثُ شِئۡتُمَا وَلَا تَقۡرَبَا هَٰذِهِ ٱلشَّجَرَةَ فَتَكُونَا مِنَ ٱلظَّٰلِمِينَ ١٩

**20.** Èṣu si ko royiroyi ba awọn mejẽji ki o le fihan awọn mejẽji ohun ti a bo fun wọn ni ihoho ara wọn. (Èṣu) sọ (fun wọn) pe: Oluwa ẹnyin mejẽji ko wulẹ kọ fun nyin nipa igi yi bikoṣe pe ki ẹnyin mejẽji

فَوَسۡوَسَ لَهُمَا ٱلشَّيۡطَٰنُ لِيُبۡدِيَ لَهُمَا مَا وُۥرِيَ عَنۡهُمَا مِن سَوۡءَٰتِهِمَا وَقَالَ مَا نَهَىٰكُمَا رَبُّكُمَا عَنۡ هَٰذِهِ ٱلشَّجَرَةِ إِلَّآ أَن تَكُونَا مَلَكَيۡنِ أَوۡ تَكُونَا مِنَ ٱلۡخَٰلِدِينَ ٢٠

ma ba di malaika abi ki ẹ ma ba jẹ ẹniti yio ṣe gbere (nibẹ).

**21.** O si bura fun awọn mejẽji pe dajudaju emi jẹ afunni-nimọran rere fun ẹnyin mejẽji.

وَقَاسَمَهُمَآ إِنِّي لَكُمَا لَمِنَ ٱلنَّٰصِحِينَ ﴿٢١﴾

**22.** O si mu awọn mejẽji ṣina pẹlu itanjẹ. Nigbati awọn mejẽji tọ igi nã wò, ihoho awọn mejẽji si han si wọn, nwọn si bẹrẹ si fi ninu ewe ọgba idẹra na bo ara wọn. Oluwa awọn mejẽji si pe wọn pe: njẹ Emi ko ti kilọ fun nyin nipa igi yi ni, Emi si ti wi fun nyin pe dajudaju èṣu jẹ ọta ti o han gbangba fun nyin.

فَدَلَّىٰهُمَا بِغُرُورٍۚ فَلَمَّا ذَاقَا ٱلشَّجَرَةَ بَدَتۡ لَهُمَا سَوۡءَٰتُهُمَا وَطَفِقَا يَخۡصِفَانِ عَلَيۡهِمَا مِن وَرَقِ ٱلۡجَنَّةِۖ وَنَادَىٰهُمَا رَبُّهُمَآ أَلَمۡ أَنۡهَكُمَا عَن تِلۡكُمَا ٱلشَّجَرَةِ وَأَقُل لَّكُمَآ إِنَّ ٱلشَّيۡطَٰنَ لَكُمَا عَدُوّٞ مُّبِينٞ ﴿٢٢﴾

**23.** Awọn mejẽji wipe: Oluwa wa, a ti bo ara wa si, ti O kò ba fi orijin wa ki O si ṣe anu wa dajudaju a o jẹ ẹni-ofo,.

قَالَا رَبَّنَا ظَلَمۡنَآ أَنفُسَنَا وَإِن لَّمۡ تَغۡفِرۡ لَنَا وَتَرۡحَمۡنَا لَنَكُونَنَّ مِنَ ٱلۡخَٰسِرِينَ ﴿٢٣﴾

**24.** On (Oluwa) sọpe: Ẹ sọkalẹ, ki apakan nyin ma jẹ ọta fun apakan, Atipe àyè ibugbe yio ma bẹ fun nyin ni ori ilẹ̀ ati igbadun lọ di igba diẹ.

قَالَ ٱهۡبِطُواْ بَعۡضُكُمۡ لِبَعۡضٍ عَدُوّٞۖ وَلَكُمۡ فِي ٱلۡأَرۡضِ مُسۡتَقَرّٞ وَمَتَٰعٌ إِلَىٰ حِينٖ ﴿٢٤﴾

**25.** On (Oluwa) sọpe: ori rẹ ni ẹ o ma wa lãyè, ibẹ ni ẹ o ku, inu rẹ ni ao si ti yọ nyin jade.

قَالَ فِيهَا تَحۡيَوۡنَ وَفِيهَا تَمُوتُونَ وَمِنۡهَا تُخۡرَجُونَ ﴿٢٥﴾

**26.** Ẹnyin ọmọ Adama, dajudaju Awa ti sọ aṣọ kalẹ fun nyin ti ẹ o ma fi bo ihoho nyin ati ọṣọ, atipe aṣọ ibẹru Ọlọhun ni o daraju. Eyi mbẹ ninu awọn ami ti Ọlọhun ki nwọn ba le ma ranti.

يَٰبَنِيٓ ءَادَمَ قَدۡ أَنزَلۡنَا عَلَيۡكُمۡ لِبَاسٗا يُوَٰرِي سَوۡءَٰتِكُمۡ وَرِيشٗاۖ وَلِبَاسُ ٱلتَّقۡوَىٰ ذَٰلِكَ خَيۡرٞۚ ذَٰلِكَ مِنۡ ءَايَٰتِ ٱللَّهِ لَعَلَّهُمۡ يَذَّكَّرُونَ ﴿٢٦﴾

يَٰبَنِيٓ ءَادَمَ لَا يَفۡتِنَنَّكُمُ ٱلشَّيۡطَٰنُ كَمَآ أَخۡرَجَ أَبَوَيۡكُم مِّنَ ٱلۡجَنَّةِ يَنزِعُ عَنۡهُمَا لِبَاسَهُمَا لِيُرِيَهُمَا سَوۡءَٰتِهِمَآۚ إِنَّهُۥ يَرَىٰكُمۡ هُوَ وَقَبِيلُهُۥ مِنۡ حَيۡثُ لَا تَرَوۡنَهُمۡۗ إِنَّا جَعَلۡنَا ٱلشَّيَٰطِينَ أَوۡلِيَآءَ لِلَّذِينَ لَا يُؤۡمِنُونَ ٢٧

**27.** Ẹnyin ọmọ Adama, ẹ ma ṣe jẹki esu ṣi nyin lọna gẹgẹbi o ti ṣe yọ awọn obi nyin mejẽji jade kuro ninu ọgba idẹra, ti o bọ aṣọ kuro lara awọn mejeji ki o le fi ihoho awọn mejeji han wọn. Dajudaju on ati awọn ọmọ ogun rẹ̀ nri nyin ni ãyè ti ẹ ko ri wọn. Awa ti ṣe awọn èṣu ni ọrẹ fun awọn ẹniti kò gbagbọ.

وَإِذَا فَعَلُواْ فَٰحِشَةٗ قَالُواْ وَجَدۡنَا عَلَيۡهَآ ءَابَآءَنَا وَٱللَّهُ أَمَرَنَا بِهَاۗ قُلۡ إِنَّ ٱللَّهَ لَا يَأۡمُرُ بِٱلۡفَحۡشَآءِۖ أَتَقُولُونَ عَلَى ٱللَّهِ مَا لَا تَعۡلَمُونَ ٢٨

**28.** Bi nwọn ba si ṣe ibajẹ kan, nwọn a sọpe: A ba awọn baba wa lori rẹ atipe Ọlọhun ni O pa a ni aṣẹ fun wa. Sọpe: dajudaju Ọlọhun ki ipa ibajẹ laṣẹ; ẹ ha le wa sọ ohun ti ẹ kò mọ nipa rẹ̀ mọ Ọlọhun bi?

قُلۡ أَمَرَ رَبِّي بِٱلۡقِسۡطِۖ وَأَقِيمُواْ وُجُوهَكُمۡ عِندَ كُلِّ مَسۡجِدٖ وَٱدۡعُوهُ مُخۡلِصِينَ لَهُ ٱلدِّينَۚ كَمَا بَدَأَكُمۡ تَعُودُونَ ٢٩

**29.** Sọpe: Oluwa mi paṣẹ iṣe dede ati ki ẹ ma da awọn oju nyin kọ (Ọlọhun) ni gbogbo masalasi ki ẹ si ma kepe E niti mimọ isin fun U gẹgẹbi O ti da nyin ni ipilẹ̀ ni a o da nyin padasi.

فَرِيقًا هَدَىٰ وَفَرِيقًا حَقَّ عَلَيۡهِمُ ٱلضَّلَٰلَةُۚ إِنَّهُمُ ٱتَّخَذُواْ ٱلشَّيَٰطِينَ أَوۡلِيَآءَ مِن دُونِ ٱللَّهِ وَيَحۡسَبُونَ أَنَّهُم مُّهۡتَدُونَ ٣٠

**30.** Apakan ni O fi mọna, atipe apakan, anù ni ẹtọ wọn. Dajudaju awọn ti mu awọn eṣu ni ọrẹ-imulẹ̀ lẹhin Ọlọhun , nwọn si nrope awọn ni nwọn tọna.

۞ يَٰبَنِيٓ ءَادَمَ خُذُواْ زِينَتَكُمۡ عِندَ كُلِّ مَسۡجِدٖ وَكُلُواْ وَٱشۡرَبُواْ وَلَا تُسۡرِفُوٓاْۚ إِنَّهُۥ لَا يُحِبُّ ٱلۡمُسۡرِفِينَ ٣١

**31.** Ẹnyin ọmọ Adama, ẹ ma ṣe ọṣọ nyin nigba yiowu ti ẹ ba nlọ si aye ibu jọsin nyin. Ẹ ma jẹ ki ẹ si ma mu, ki ẹ maṣe lo ilo apa; dajudaju On Ọlọhun ko nifẹ awọn onilokulo.

**32.** Wipe: Tani ẹniti o ṣe lewọ ọṣọ ti Ọlọhun, eyiti O mu jade fun awọn ẹrusin Rẹ̀, ati awọn ohun ti o daradara ni ipese? Wipe: Awọn (nkan wọnyi) wa fun awọn ẹniti o gbagbọ ni ododo ni'gbesi aiye yi, ṣugbọn ti wọn nikan ṣoṣo ni ni ọjọ ajinde. Bayi ni Awa nṣe alaye awọn ami nã fun awọn enia ti o ni mimọ̀.

قُلْ مَنْ حَرَّمَ زِينَةَ ٱللَّهِ ٱلَّتِىٓ أَخْرَجَ لِعِبَادِهِۦ وَٱلطَّيِّبَٰتِ مِنَ ٱلرِّزْقِ ۚ قُلْ هِىَ لِلَّذِينَ ءَامَنُوا۟ فِى ٱلْحَيَوٰةِ ٱلدُّنْيَا خَالِصَةً يَوْمَ ٱلْقِيَٰمَةِ ۗ كَذَٰلِكَ نُفَصِّلُ ٱلْءَايَٰتِ لِقَوْمٍ يَعْلَمُونَ ﴿٣٢﴾

**33.** Wipe: Iba ohun ti Oluwa mi ṣe lẽwọ̀ ni iwa ti kò mọ́, eyiti o han ninu wọn ati awọn eyiti o pamọ, ati ẹ̀ṣẹ ati iwa ida ọtẹ̀ silẹ̀, atipe ki ẹ tun ma ba Ọlọhun wa orogun eyiti on kò sọ idi pataki kan kalẹ̀ fun, atipe ki ẹ mã sọ ohun ti ẹ kò ni mimọ nipa rẹ̀ mọ Ọlọhun.

قُلْ إِنَّمَا حَرَّمَ رَبِّىَ ٱلْفَوَٰحِشَ مَا ظَهَرَ مِنْهَا وَمَا بَطَنَ وَٱلْإِثْمَ وَٱلْبَغْىَ بِغَيْرِ ٱلْحَقِّ وَأَن تُشْرِكُوا۟ بِٱللَّهِ مَا لَمْ يُنَزِّلْ بِهِۦ سُلْطَٰنًا وَأَن تَقُولُوا۟ عَلَى ٱللَّهِ مَا لَا تَعْلَمُونَ ﴿٣٣﴾

**34.** Akoko mbẹ fun olukuluku ijọ kõkan; nigbati akoko wọn ba de, nwọn kò ni lọra ni wakati kan, nwọn ko si ni ṣiwaju rẹ̀.

وَلِكُلِّ أُمَّةٍ أَجَلٌ ۖ فَإِذَا جَآءَ أَجَلُهُمْ لَا يَسْتَـْٔخِرُونَ سَاعَةً ۖ وَلَا يَسْتَقْدِمُونَ ﴿٣٤﴾

**35.** Ẹnyin ọmọ Adama, nigbati awọn ojiṣẹ ba wa ba nyin ninu nyin, ti nwọn nke awọn ãyàh Mi fun nyin, ẹnikẹni ti o ba paiya ti o ṣe daradara ki yio si ibẹru fun wọn, bẹni nwọn kò si ni banujẹ.

يَٰبَنِىٓ ءَادَمَ إِمَّا يَأْتِيَنَّكُمْ رُسُلٌ مِّنكُمْ يَقُصُّونَ عَلَيْكُمْ ءَايَٰتِى ۙ فَمَنِ ٱتَّقَىٰ وَأَصْلَحَ فَلَا خَوْفٌ عَلَيْهِمْ وَلَا هُمْ يَحْزَنُونَ ﴿٣٥﴾

**36.** Ati awọn ẹniti nwọn pe awọn àmi Wa nirọ ti nwọn si fi igberaga ṣẹri kuro ninu rẹ̀, awọn wọnyi ni ero ina, nwọn yio ṣe gbere ninu rẹ̀.

وَٱلَّذِينَ كَذَّبُوا۟ بِـَٔايَٰتِنَا وَٱسْتَكْبَرُوا۟ عَنْهَآ أُو۟لَٰٓئِكَ أَصْحَٰبُ ٱلنَّارِ ۖ هُمْ فِيهَا خَٰلِدُونَ ﴿٣٦﴾

**37.** Kòsi ẹnikan ti o jẹ alabosi ti o ju ẹniti o nda adapa irọ mọ Ọlọhun lọ tabi ti o pe awọn àmi Rẹ̀ nirọ. Awọn wọnyi ipin wọn ninu akọsilẹ̀ yio to wọn lọwọ titi awọn iranṣẹ Wa yio wa ba wọn ti nwọn si pa wọn, nwọn o wipe: nibo ni awọn ohun ti ẹnyin nkepe lẹhin Ọlọhun wa, nwọn o wipe: nwọn ti ja wa silẹ̀, nwọn o si jẹri lori ara wọn pe dajudaju awọn jẹ alaigbagbọ.

فَمَنْ أَظْلَمُ مِمَّنِ ٱفْتَرَىٰ عَلَى ٱللَّهِ كَذِبًا أَوْ كَذَّبَ بِـَٔايَٰتِهِۦٓ
أُو۟لَٰٓئِكَ يَنَالُهُمْ نَصِيبُهُم مِّنَ ٱلْكِتَٰبِ حَتَّىٰٓ إِذَا جَآءَتْهُمْ
رُسُلُنَا يَتَوَفَّوْنَهُمْ قَالُوٓا۟ أَيْنَ مَا كُنتُمْ تَدْعُونَ
مِن دُونِ ٱللَّهِ قَالُوا۟ ضَلُّوا۟ عَنَّا وَشَهِدُوا۟
عَلَىٰٓ أَنفُسِهِمْ أَنَّهُمْ كَانُوا۟ كَٰفِرِينَ ﴿٣٧﴾

**38.** On (Ọlọhun) wipe: Ẹ wọ inu ijọ kan ti o ti rekọja ṣiwaju nyin, ninu alijọnu ati enia ti o ti wọ ina. Igbayiowu ti awọn ijọ kan ba wọ (ọ), nwọn o ma ṣepe le ọmọ iya wọn lori, titi ti nwọn o fi le ara wọn ba ninu rẹ̀ ni apapọ, awọn ara ikẹhin yio ma wi fun awọn ti iṣiwaju pe: Oluwa wa, awọn wọnyi ni nwọn ṣi wa lọna, nitorina fun wọn ni ilọpo meji ìyà ti ina. Ọlọhun yio wipe: Ilọpo meji (iya) mbẹ fun olukuluku ṣugbọn ẹ kò mọ ni.

قَالَ ٱدْخُلُوا۟ فِىٓ أُمَمٍ قَدْ خَلَتْ مِن قَبْلِكُم مِّنَ ٱلْجِنِّ
وَٱلْإِنسِ فِى ٱلنَّارِ كُلَّمَا دَخَلَتْ أُمَّةٌ لَّعَنَتْ أُخْتَهَا
حَتَّىٰٓ إِذَا ٱدَّارَكُوا۟ فِيهَا جَمِيعًا قَالَتْ أُخْرَىٰهُمْ
لِأُولَىٰهُمْ رَبَّنَا هَٰٓؤُلَآءِ أَضَلُّونَا فَـَٔاتِهِمْ عَذَابًا ضِعْفًا
مِّنَ ٱلنَّارِ قَالَ لِكُلٍّ ضِعْفٌ وَلَٰكِن لَّا تَعْلَمُونَ ﴿٣٨﴾

**39.** Awọn ẹni akọkọ wọn yio ma wi fun awọn ẹni ikẹhin wọn (pe): Kòsi ajulọ kan fun nyin lori wa, nitorina ẹ tọ ìyà wo nitori ohun ti ẹ nṣe nisẹ.

وَقَالَتْ أُولَىٰهُمْ لِأُخْرَىٰهُمْ فَمَا كَانَ لَكُمْ عَلَيْنَا
مِن فَضْلٍ فَذُوقُوا۟ ٱلْعَذَابَ بِمَا كُنتُمْ تَكْسِبُونَ ﴿٣٩﴾

**40.** Dajudaju awọn ẹniti nwọn pe àmi Wa nirọ ti nwọn si fi igberaga ṣẹri kuro nibẹ̀, a ko ni ṣi ilẹkun ọna sanma fun wọn, nwọn

إِنَّ ٱلَّذِينَ كَذَّبُوا۟ بِـَٔايَٰتِنَا وَٱسْتَكْبَرُوا۟ عَنْهَا لَا تُفَتَّحُ
لَهُمْ أَبْوَٰبُ ٱلسَّمَآءِ وَلَا يَدْخُلُونَ ٱلْجَنَّةَ حَتَّىٰ يَلِجَ ٱلْجَمَلُ
فِى سَمِّ ٱلْخِيَاطِ وَكَذَٰلِكَ نَجْزِى

ko si ni wọ ọgba idẹra ayafi bi rakunmi ba le gba iho abẹrẹ kọja. Bayi ni Awa nsan ẹsan fun awọn ẹlẹṣẹ.

ٱلْمُجْرِمِينَ ﴿٤٠﴾

**41.** Itẹ mbẹ fun wọn ninu (ina) Jahannama, ebibo (ina) si mbẹ ni oke ori wọn gẹgẹ bayi ni Awa nsan ẹsan fun awọn alabosi.

لَهُم مِّن جَهَنَّمَ مِهَادٌ وَمِن فَوْقِهِمْ غَوَاشٍ ۚ وَكَذَٰلِكَ نَجْزِي ٱلظَّٰلِمِينَ ﴿٤١﴾

**42.** Atipe awọn onigbagbọ ododo ti nwọn si nṣe iṣẹ rere, A ko di nkankan ru ẹmi kan ju bi o ti ni agbara mọ, awọn wọnyi ni ero alijanna ninu rẹ ni nwọn o ma gbe gbere.

وَٱلَّذِينَ ءَامَنُوا۟ وَعَمِلُوا۟ ٱلصَّٰلِحَٰتِ لَا نُكَلِّفُ نَفْسًا إِلَّا وُسْعَهَآ أُو۟لَٰٓئِكَ أَصْحَٰبُ ٱلْجَنَّةِ ۖ هُمْ فِيهَا خَٰلِدُونَ ﴿٤٢﴾

**43.** A o si ma yọ inunibini kuro ninu ọkàn wọn, awọn odo yio ma ṣan ni isalẹ wọn, nwọn o si wipe: Ti Ọlọhun ni gbogbo ọpẹ, Ẹniti O fi wa mọna yi; awa ko ba ti jẹ ẹniti o mọna bi ko ba si pe Ọlọhun ti fi ọna mọ wa. Dajudaju awọn iranṣẹ Oluwa wa ti wa pẹlu ododo. A o ma pe wọn pe eyi ni alijanna na ti a fi jogun fun nyin nitori ohun ti ẹ ṣe nişẹ.

وَنَزَعْنَا مَا فِي صُدُورِهِم مِّنْ غِلٍّ تَجْرِي مِن تَحْتِهِمُ ٱلْأَنْهَٰرُ ۖ وَقَالُوا۟ ٱلْحَمْدُ لِلَّهِ ٱلَّذِي هَدَىٰنَا لِهَٰذَا وَمَا كُنَّا لِنَهْتَدِيَ لَوْلَآ أَنْ هَدَىٰنَا ٱللَّهُ ۖ لَقَدْ جَآءَتْ رُسُلُ رَبِّنَا بِٱلْحَقِّ ۖ وَنُودُوٓا۟ أَن تِلْكُمُ ٱلْجَنَّةُ أُورِثْتُمُوهَا بِمَا كُنتُمْ تَعْمَلُونَ ﴿٤٣﴾

**44.** Awọn ijọ alijanna yio pe awọn ijọ ina pe: Dajudaju awa ba ohun ti Oluwa wa ba wa ṣe adehun rẹ ni otitọ; njẹ ẹnyin ba ohun ti Oluwa nyin ba nyin ṣe adehun rẹ ni otitọ? nwọn o si wipe: Bẹni. Apepe kan yio si pe ipe ni arin wọn pe ibi Ọlọhun ko ma bẹ lori awọn alabòsi.

وَنَادَىٰٓ أَصْحَٰبُ ٱلْجَنَّةِ أَصْحَٰبَ ٱلنَّارِ أَن قَدْ وَجَدْنَا مَا وَعَدَنَا رَبُّنَا حَقًّا فَهَلْ وَجَدتُّم مَّا وَعَدَ رَبُّكُمْ حَقًّا ۖ قَالُوا۟ نَعَمْ ۚ فَأَذَّنَ مُؤَذِّنٌۢ بَيْنَهُمْ أَن لَّعْنَةُ ٱللَّهِ عَلَى ٱلظَّٰلِمِينَ ﴿٤٤﴾

**45.** Awọn ẹniti nwọn ṣẹ awọn (enia) lori kuro ni oju ọna ti Ọlọhun ti nwọn fẹ sọ ọna na di wiwọ, awọn ni alaigbàgbọ ninu ọjọ ikẹhin.

ٱلَّذِينَ يَصُدُّونَ عَن سَبِيلِ ٱللَّهِ وَيَبْغُونَهَا عِوَجًا وَهُم بِٱلْءَاخِرَةِ كَٰفِرُونَ ﴿٤٥﴾

**46.** Gàgâ yio si wa larin awọn mejẽji atipe awọn ọkunrin kan nwọn o ma wa lori oke ti o ga (Arãfi), nwọn o si ma mọ olukuluku awọn (ijọ mejẽji ) nipa ami wọn. Nwọn o si pe awọn ijọ alijanna pe: Alafia ki o ma bẹ fun nyin; nwọn ko ni ti wọ ibẹ (ṣugbọn) nwọn ṣe agbẹkẹle rẹ.

وَبَيْنَهُمَا حِجَابٌ ۚ وَعَلَى ٱلْأَعْرَافِ رِجَالٌ يَعْرِفُونَ كُلًّۢا بِسِيمَىٰهُمْ ۚ وَنَادَوْا۟ أَصْحَٰبَ ٱلْجَنَّةِ أَن سَلَٰمٌ عَلَيْكُمْ ۚ لَمْ يَدْخُلُوهَا وَهُمْ يَطْمَعُونَ ﴿٤٦﴾

**47.** Nigbati a ba si da oju wọn kọ ọgangan awọn ero ina, nwọn a wipe: Oluwa wa, ma fi wa pẹlu awọn ijọ alabòsi.

۞ وَإِذَا صُرِفَتْ أَبْصَٰرُهُمْ تِلْقَآءَ أَصْحَٰبِ ٱلنَّارِ قَالُوا۟ رَبَّنَا لَا تَجْعَلْنَا مَعَ ٱلْقَوْمِ ٱلظَّٰلِمِينَ ﴿٤٧﴾

**48.** Awọn ero àyè giga yio pe awọn enia kan ti nwọn mọ nipa ami wọn, nwọn o wipe: Akojọ nyin ko ṣe nyin ni anfani ati igberaga ti ẹnyin nṣe.

وَنَادَىٰٓ أَصْحَٰبُ ٱلْأَعْرَافِ رِجَالًا يَعْرِفُونَهُم بِسِيمَىٰهُمْ قَالُوا۟ مَآ أَغْنَىٰ عَنكُمْ جَمْعُكُمْ وَمَا كُنتُمْ تَسْتَكْبِرُونَ ﴿٤٨﴾

**49.** Awọn eleyi ha ni ẹniti ẹnyin nbura si pe Ọlọhun ko ni jẹ ki anu kan kàn wọn? Ẹ wọ inu Alijanna; ki yio si ibẹru fun yin bẹni ẹnyin ki yio banujẹ.

أَهَٰٓؤُلَآءِ ٱلَّذِينَ أَقْسَمْتُمْ لَا يَنَالُهُمُ ٱللَّهُ بِرَحْمَةٍ ۚ ٱدْخُلُوا۟ ٱلْجَنَّةَ لَا خَوْفٌ عَلَيْكُمْ وَلَآ أَنتُمْ تَحْزَنُونَ ﴿٤٩﴾

**50.** Awọn èrò ina yio ma pe èrò Alijanna pe: Ẹ fun wa ni omi (diẹ) tabi ninu ohun ti Ọlọhun pa lese fun nyin. Nwọn o wipe: Dajudaju

وَنَادَىٰٓ أَصْحَٰبُ ٱلنَّارِ أَصْحَٰبَ ٱلْجَنَّةِ أَنْ أَفِيضُوا۟ عَلَيْنَا مِنَ ٱلْمَآءِ أَوْ مِمَّا رَزَقَكُمُ ٱللَّهُ ۚ قَالُوٓا۟ إِنَّ ٱللَّهَ حَرَّمَهُمَا عَلَى ٱلْكَٰفِرِينَ ﴿٥٠﴾

Ọlọhun ti ṣe mejẽji ni ẽwọ̀ fun awọn alaigbagbọ.

**51.** Awọn ẹniti o mu ẹsin wọn ni ere ati ẹ̀fẹ̀, igbesi aiye si tan wọn jẹ. Nitorina Awa yio gbagbe wọn loni gẹgẹbi nwọn ti gbagbe ipade wọn ti oni yi ati kikọ ti nwọn kọ awọn àmi Wa.

ٱلَّذِينَ ٱتَّخَذُواْ دِينَهُمْ لَهْوًا وَلَعِبًا وَغَرَّتْهُمُ ٱلْحَيَوٰةُ ٱلدُّنْيَا فَٱلْيَوْمَ نَنسَىٰهُمْ كَمَا نَسُواْ لِقَآءَ يَوْمِهِمْ هَٰذَا وَمَا كَانُواْ بِـَٔايَٰتِنَا يَجْحَدُونَ ٥١

**52.** Dajudaju Awa ti mu tirà kan wa ba wọn ti Awa ṣe alaye rẹ̀ pẹlu imọ, imọna ati anu fun awọn ijọ ti o gbagbọ ni ododo.

وَلَقَدْ جِئْنَٰهُم بِكِتَٰبٍ فَصَّلْنَٰهُ عَلَىٰ عِلْمٍ هُدًى وَرَحْمَةً لِّقَوْمٍ يُؤْمِنُونَ ٥٢

**53.** Nwọn ha nreti nkankan bikoṣe iyọrisi rẹ̀? Ni ọjọ ti iyọrisi rẹ̀ yio ba de, awọn ti nwọn gbagbe rẹ̀ ni iṣaju yio wipe: Dajudaju awọn ojiṣẹ Oluwa wa ti mu otitọ wa ba wa. Njẹ awọn oluṣipẹ ha mbẹ fun wa bi? Ki nwọn si ṣipẹ funwa tabi ki a da wa pada ki awa le ṣe isẹ ti o yatọ si eyiti awa ti ṣe? Dajudaju nwọn ti ṣofo ẹmi wọn adapa irọ wọn ti salọ fun wọn.

هَلْ يَنظُرُونَ إِلَّا تَأْوِيلَهُۥ يَوْمَ يَأْتِى تَأْوِيلُهُۥ يَقُولُ ٱلَّذِينَ نَسُوهُ مِن قَبْلُ قَدْ جَآءَتْ رُسُلُ رَبِّنَا بِٱلْحَقِّ فَهَل لَّنَا مِن شُفَعَآءَ فَيَشْفَعُواْ لَنَآ أَوْ نُرَدُّ فَنَعْمَلَ غَيْرَ ٱلَّذِى كُنَّا نَعْمَلُ قَدْ خَسِرُوٓاْ أَنفُسَهُمْ وَضَلَّ عَنْهُم مَّا كَانُواْ يَفْتَرُونَ ٥٣

**54.** Dajudaju Oluwa nyin ni Ọlọhun, Ẹniti O da sanma ati ilẹ ni ọjọ mẹfa, lẹhinna O ṣe pẹtẹpẹrẹ lori Ala'raṣi na (ni ọna ti o tọ si I), O nfi oru bo ọsan o si ntẹle e laiduro. Ati ôrùn ati oṣupa ati awọn irawọ ni O tẹ̀ba pẹlu aṣẹ Rẹ̀. Kiyesi i, ti Rẹ̀ ni dida ati aṣẹ. Ibukun ni fun Ọlọhun, Oluwa gbogbo ẹda.

إِنَّ رَبَّكُمُ ٱللَّهُ ٱلَّذِى خَلَقَ ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَٱلْأَرْضَ فِى سِتَّةِ أَيَّامٍ ثُمَّ ٱسْتَوَىٰ عَلَى ٱلْعَرْشِ يُغْشِى ٱلَّيْلَ ٱلنَّهَارَ يَطْلُبُهُۥ حَثِيثًا وَٱلشَّمْسَ وَٱلْقَمَرَ وَٱلنُّجُومَ مُسَخَّرَٰتٍۭ بِأَمْرِهِۦٓ ۗ أَلَا لَهُ ٱلْخَلْقُ وَٱلْأَمْرُ ۗ تَبَارَكَ ٱللَّهُ رَبُّ ٱلْعَٰلَمِينَ ٥٤

**55.** Ẹ kepe Oluwa nyin tirẹlẹ̀-tirẹlẹ̀ ati ni ikọ̀kọ̀, dajudaju On (Ọlọhun) kò fẹran awọn olukọja ẹnu-ala.

ٱدْعُوا۟ رَبَّكُمْ تَضَرُّعًا وَخُفْيَةً ۚ إِنَّهُۥ لَا يُحِبُّ ٱلْمُعْتَدِينَ ﴿٥٥﴾

**56.** Ẹ maṣe ṣe ibajẹ lori ilẹ̀ lẹhin titunṣe rẹ̀, ki ẹ si pe E tibẹru-tibẹru ati ireti. Dajudaju anu Ọlọhun sunmọ awọn oluṣe-rere.

وَلَا تُفْسِدُوا۟ فِى ٱلْأَرْضِ بَعْدَ إِصْلَـٰحِهَا وَٱدْعُوهُ خَوْفًا وَطَمَعًا ۚ إِنَّ رَحْمَتَ ٱللَّهِ قَرِيبٌ مِّنَ ٱلْمُحْسِنِينَ ﴿٥٦﴾

**57.** On ni Ẹniti nran atẹgun iroidunnu ṣiwaju anu Rẹ̀, titi di igbati yio fi gbe ẹṣu ojo ti o wuwo, ti Awa ti lọ si oku ilẹ̀, nigbana Awa fi sọ omi kalẹ̀ Awa si fi mu oniruru eso jade. Bayi ni Awa nmu oku jade ki ẹ le ma ranti.

وَهُوَ ٱلَّذِى يُرْسِلُ ٱلرِّيَـٰحَ بُشْرًۢا بَيْنَ يَدَىْ رَحْمَتِهِۦ ۖ حَتَّىٰٓ إِذَآ أَقَلَّتْ سَحَابًا ثِقَالًا سُقْنَـٰهُ لِبَلَدٍ مَّيِّتٍ فَأَنزَلْنَا بِهِ ٱلْمَآءَ فَأَخْرَجْنَا بِهِۦ مِن كُلِّ ٱلثَّمَرَٰتِ ۚ كَذَٰلِكَ نُخْرِجُ ٱلْمَوْتَىٰ لَعَلَّكُمْ تَذَكَّرُونَ ﴿٥٧﴾

**58.** Ilu daradara, awọn irugbin rẹ a ma jade pẹlu aṣẹ Oluwa rẹ̀, sugbọn eyiti ko dara (eso rẹ) kijade bikoṣe diẹ. Bayi ni Awa nṣe alaye awọn àmi na fun awọn enia ti ndupẹ.

وَٱلْبَلَدُ ٱلطَّيِّبُ يَخْرُجُ نَبَاتُهُۥ بِإِذْنِ رَبِّهِۦ ۖ وَٱلَّذِى خَبُثَ لَا يَخْرُجُ إِلَّا نَكِدًا ۚ كَذَٰلِكَ نُصَرِّفُ ٱلْـَٔايَـٰتِ لِقَوْمٍ يَشْكُرُونَ ﴿٥٨﴾

**59.** Dajudaju Awa ran Nuha si awọn enia rẹ̀, o si wipe: Ẹnyin enia mi, ẹ sin Ọlọhun, kò si ọlọhun miran fun nyin lẹhin Rẹ̀. Emi nbẹru iya ọjọ kan ti o tobi fun nyin.

لَقَدْ أَرْسَلْنَا نُوحًا إِلَىٰ قَوْمِهِۦ فَقَالَ يَـٰقَوْمِ ٱعْبُدُوا۟ ٱللَّهَ مَا لَكُم مِّنْ إِلَـٰهٍ غَيْرُهُۥٓ إِنِّىٓ أَخَافُ عَلَيْكُمْ عَذَابَ يَوْمٍ عَظِيمٍ ﴿٥٩﴾

**60.** Awọn agbagba ninu awọn enia rẹ̀ wipe: Dajudaju awa ri ọ pe o wa ninu iṣina ti o han gbangba.

قَالَ ٱلْمَلَأُ مِن قَوْمِهِۦٓ إِنَّا لَنَرَىٰكَ فِى ضَلَـٰلٍ مُّبِينٍ ﴿٦٠﴾

**61.** O wipe: Ẹnyin enia mi, kò si iṣina pẹlu mi, ṣugbọn ojiṣẹ Ọlọhun ni emi, Oluwa gbogbo ẹda.

قَالَ يَـٰقَوْمِ لَيْسَ بِى ضَلَـٰلَةٌ وَلَـٰكِنِّى رَسُولٌ مِّن رَّبِّ ٱلْعَـٰلَمِينَ ﴿٦١﴾

**62.** Emi mu iṣẹ Oluwa mi dopin fun nyin mo si fun nyin ni imọran (rere), emi si mọ lati ọdọ Ọlọhun ohun ti ẹnyin kò mọ.

أُبَلِّغُكُمْ رِسَٰلَٰتِ رَبِّى وَأَنصَحُ لَكُمْ وَأَعْلَمُ مِنَ ٱللَّهِ مَا لَا تَعْلَمُونَ ﴿٦٢﴾

**63.** Ẹnyin ha nṣe ẽmọ pe iranti kan wa ba nyin lati ọdọ Oluwa nyin lati ọwọ ọkunrin kan ninu nyin, ki o le ma kilọ fun nyin ati ki ẹ le ma paiya (ofin Ọlọhun) ati ki ẹ le jẹ ẹ́niti a o ṣiju anu wò.

أَوَعَجِبْتُمْ أَن جَآءَكُمْ ذِكْرٌ مِّن رَّبِّكُمْ عَلَىٰ رَجُلٍ مِّنكُمْ لِيُنذِرَكُمْ وَلِتَتَّقُوا۟ وَلَعَلَّكُمْ تُرْحَمُونَ ﴿٦٣﴾

**64.** Nitorina nwọn pe e nirọ, A si ko o yọ ati awọn ti o wa pẹlu rẹ̀ ninu ọkọ na, A si tẹri awọn ẹniti o pe ọrọ Wa nirọ. Dajudaju nwọn jẹ awọn enia kan ti o fọju (si ododo).

فَكَذَّبُوهُ فَأَنجَيْنَٰهُ وَٱلَّذِينَ مَعَهُۥ فِى ٱلْفُلْكِ وَأَغْرَقْنَا ٱلَّذِينَ كَذَّبُوا۟ بِـَٔايَٰتِنَآ ۚ إِنَّهُمْ كَانُوا۟ قَوْمًا عَمِينَ ﴿٦٤﴾

**65.** Atipe (a ranṣẹ) si awọn ara Hadi arakunrin wọn ti njẹ Hudu. O wipe: Ẹnyin enia mi, ẹ sin Ọlọhun, kò si ọlọhun miran fun nyin lẹhin Rẹ̀. Ẹ ki yio ha paiya (Ọlọhun).

۞ وَإِلَىٰ عَادٍ أَخَاهُمْ هُودًا ۗ قَالَ يَٰقَوْمِ ٱعْبُدُوا۟ ٱللَّهَ مَا لَكُم مِّنْ إِلَٰهٍ غَيْرُهُۥٓ ۚ أَفَلَا تَتَّقُونَ ﴿٦٥﴾

**66.** Awọn agbagba ti nwọn jẹ alaigbagbọ ninu awọn enia rẹ̀ wipe: Dajudaju awa ri ọ ni omugọ atipe dajudaju awa rò pe o jẹ ọkan ninu awọn opurọ.

قَالَ ٱلْمَلَأُ ٱلَّذِينَ كَفَرُوا۟ مِن قَوْمِهِۦٓ إِنَّا لَنَرَىٰكَ فِى سَفَاهَةٍ وَإِنَّا لَنَظُنُّكَ مِنَ ٱلْكَٰذِبِينَ ﴿٦٦﴾

**67.** O wipe: Ẹnyin enia mi emi ki iṣe omugọ ṣugbọn emi jẹ ojiṣẹ kan lati ọdọ Oluwa gbogbo ẹda.

قَالَ يَٰقَوْمِ لَيْسَ بِى سَفَاهَةٌ وَلَٰكِنِّى رَسُولٌ مِّن رَّبِّ ٱلْعَٰلَمِينَ ﴿٦٧﴾

**68.** Emi njiṣẹ Oluwa mi de opin fun nyin emi si jẹ olododo oluṣinileti fun nyin.

أُبَلِّغُكُمْ رِسَٰلَٰتِ رَبِّى وَأَنَا۠ لَكُمْ نَاصِحٌ أَمِينٌ ﴿٦٨﴾

**69.** Tabi o jẹ iyanu fun nyin ni pe iranti kan lati ọdọ Oluwa yin de wa ba nyin lati (ori ahan) ọkunrin kan ninu nyin ki o le ma ṣe ikilọ fun nyin atipe ki ẹ ranti nigbati On Ọlọhun ṣe nyin ni olurọpo lẹhin awọn enia Nuha O fun nyin ni agbara ti o pọ (ju wọn lọ) nitorina ẹ ṣe iranti awọn ọrẹ Ọlọhun ki ẹ le jere.

أَوَعَجِبْتُمْ أَن جَآءَكُمْ ذِكْرٌ مِّن رَّبِّكُمْ عَلَىٰ رَجُلٍ
مِّنكُمْ لِيُنذِرَكُمْ ۚ وَاذْكُرُوٓا۟ إِذْ جَعَلَكُمْ
خُلَفَآءَ مِنۢ بَعْدِ قَوْمِ نُوحٍ وَزَادَكُمْ فِى ٱلْخَلْقِ
بَصْۜطَةً ۖ فَٱذْكُرُوٓا۟ ءَالَآءَ ٱللَّهِ لَعَلَّكُمْ
تُفْلِحُونَ ﴿٦٩﴾

**70.** Nwọn wipe: Iwọ ha wa ba wa nitori ki awa le ma sin Ọlọhun kanṣoṣo ki awa le pati ohun ti awọn baba nla wa nsin ni? Njẹ mu ohun ti o fi ndẹruba wa wa bi o ba jẹ ọkan ninu awọn olododo.

قَالُوٓا۟ أَجِئْتَنَا لِنَعْبُدَ ٱللَّهَ وَحْدَهُۥ وَنَذَرَ
مَا كَانَ يَعْبُدُ ءَابَآؤُنَا ۖ فَأْتِنَا بِمَا تَعِدُنَآ
إِن كُنتَ مِنَ ٱلصَّـٰدِقِينَ ﴿٧٠﴾

**71.** On (Ojiṣẹ) wipe: Dajudaju iyà ati ibinu ti wa ba nyin lati ọdọ Oluwa nyin. Ẹnyin ha le ma ba mi ṣe ariyanjiyan nipa awọn orukọ (lasan) ti ẹnyin ati awọn baba nyin ro arosọ rẹ ti Ọlọhun kò sọ aṣẹ kan kalẹ fun? Nitorina ẹ ma reti emi na yio pẹlu ninu awọn olureti.

قَالَ قَدْ وَقَعَ عَلَيْكُم مِّن رَّبِّكُمْ رِجْسٌ
وَغَضَبٌ ۖ أَتُجَـٰدِلُونَنِى فِىٓ أَسْمَآءٍ
سَمَّيْتُمُوهَآ أَنتُمْ وَءَابَآؤُكُم مَّا نَزَّلَ ٱللَّهُ
بِهَا مِن سُلْطَـٰنٍ ۚ فَٱنتَظِرُوٓا۟ إِنِّى مَعَكُم
مِّنَ ٱلْمُنتَظِرِينَ ﴿٧١﴾

**72.** Pẹlu anu lati ọdọ Wa Awa ko o yọ ati awọn ẹniti o pẹlu rẹ, Awa ge gbongbo awọn ẹniti o pe awọn ọrọ Wa nirọ nwọn ko si jẹ onigbagbọ ododo.

فَأَنجَيْنَـٰهُ وَٱلَّذِينَ مَعَهُۥ بِرَحْمَةٍ مِّنَّا وَقَطَعْنَا
دَابِرَ ٱلَّذِينَ كَذَّبُوا۟ بِـَٔايَـٰتِنَا ۖ وَمَا كَانُوا۟
مُؤْمِنِينَ ﴿٧٢﴾

**73.** Atipe (Awa ran) si awọn ara Samuda arakunrin wọn ti njẹ Salihu. O wipe: Ẹnyin enia mi, ẹ ma sin Ọlọhun ẹnyin ko ni ọlọhun kan lẹhin Rẹ. Dajudaju alaye ti wa

وَإِلَىٰ ثَمُودَ أَخَاهُمْ صَـٰلِحًا ۗ قَالَ يَـٰقَوْمِ ٱعْبُدُوا۟
ٱللَّهَ مَا لَكُم مِّنْ إِلَـٰهٍ غَيْرُهُۥ ۖ قَدْ جَآءَتْكُم
بَيِّنَةٌ مِّن رَّبِّكُمْ ۖ هَـٰذِهِۦ نَاقَةُ ٱللَّهِ لَكُمْ
ءَايَةً ۖ فَذَرُوهَا تَأْكُلْ فِىٓ أَرْضِ ٱللَّهِ

ba nyin lati ọdọ Oluwa nyin. Rakunmi Ọlọhun niyi ti o jẹ ariwoye fun nyin nitorina ẹ fi silẹ̀ ki oma jẹ̀ lori ilẹ̀ Ọlọhun, ẹ ma ṣe ipalara kan fun u ki iya ẹlẹta-elero ma ba jẹ nyin.

وَلَا تَمَسُّوهَا بِسُوٓءٍ فَيَأۡخُذَكُمۡ عَذَابٌ أَلِيمٞ ٧٣

**74.** Atipe ki ẹnyin ṣe iranti nigbati O ṣe nyin ni olurọpo lẹhin awọn ara Adi, O si fi idi nyin rinlẹ̀, ẹnyin nkọ awọn ile nlanla si pẹtẹlẹ ẹ si ngbẹ awọn apata fi ṣe ile. Nitorina ẹ ṣe iranti awọn õre Ọlọhun, ẹ ma si ṣe hu iwa buru lori ilẹ̀ ni ṣiṣe ibajẹ.

وَٱذۡكُرُوٓاْ إِذۡ جَعَلَكُمۡ خُلَفَآءَ مِنۢ بَعۡدِ عَادٖ وَبَوَّأَكُمۡ فِي ٱلۡأَرۡضِ تَتَّخِذُونَ مِن سُهُولِهَا قُصُورٗا وَتَنۡحِتُونَ ٱلۡجِبَالَ بُيُوتٗاۖ فَٱذۡكُرُوٓاْ ءَالَآءَ ٱللَّهِ وَلَا تَعۡثَوۡاْ فِي ٱلۡأَرۡضِ مُفۡسِدِينَ ٧٤

**75.** Awọn aṣaju ti nwọn ni igberaga ninu awọn enia rẹ̀ wi fun awọn ti kò ni agbara fun awọn ẹniti o gbagbọ ninu wọn (pe): Njẹ ẹnyin mọ pe Salihu jẹ ojiṣẹ kan lati ọdọ Oluwa rẹ̀? Nwọn wipe: Dajudaju awa jẹ onigbagbọ ninu ohun ti a fi ran a niṣẹ.

قَالَ ٱلۡمَلَأُ ٱلَّذِينَ ٱسۡتَكۡبَرُواْ مِن قَوۡمِهِۦ لِلَّذِينَ ٱسۡتُضۡعِفُواْ لِمَنۡ ءَامَنَ مِنۡهُمۡ أَتَعۡلَمُونَ أَنَّ صَٰلِحٗا مُّرۡسَلٞ مِّن رَّبِّهِۦۚ قَالُوٓاْ إِنَّا بِمَآ أُرۡسِلَ بِهِۦ مُؤۡمِنُونَ ٧٥

**76.** Awọn ẹniti o jẹ onigberaga wipe: Dajudaju awa jẹ alaigbagbọ ninu ohun ti ẹnyin gbagbọ.

قَالَ ٱلَّذِينَ ٱسۡتَكۡبَرُوٓاْ إِنَّا بِٱلَّذِيٓ ءَامَنتُم بِهِۦ كَٰفِرُونَ ٧٦

**77.** Nwọn si gun rakunmi na pa nwọn si tapa si aṣẹ Oluwa wọn, nwọn si wipe: Iwọ Salihu, mu ohun ti o fi ndẹruba wa wa ti o ba jẹ ọkan ninu awọn ojiṣẹ.

فَعَقَرُواْ ٱلنَّاقَةَ وَعَتَوۡاْ عَنۡ أَمۡرِ رَبِّهِمۡ وَقَالُواْ يَٰصَٰلِحُ ٱئۡتِنَا بِمَا تَعِدُنَآ إِن كُنتَ مِنَ ٱلۡمُرۡسَلِينَ ٧٧

**78.** Isẹ̀lẹ̀ si mu wọn; eyini (mimi titi ilẹ), nwọn si di oku ti kò le gbe ọwọ gbe ẹsẹ sinu ile wọn.

فَأَخَذَتۡهُمُ ٱلرَّجۡفَةُ فَأَصۡبَحُواْ فِي دَارِهِمۡ جَٰثِمِينَ ٧٨

**79.** Nigbana o şẹri kuro lọdọ wọn, o si wipe: Ẹnyin enia mi, dajudaju emi jişẹ Oluwa mi de opin fun nyin mo si gba nyin ni imọran rere, şugbọn ẹnyin kò fẹran awọn olufunni ni imọran rere.

فَتَوَلَّىٰ عَنْهُمْ وَقَالَ يَٰقَوْمِ لَقَدْ أَبْلَغْتُكُمْ رِسَالَةَ رَبِّي وَنَصَحْتُ لَكُمْ وَلَٰكِن لَّا تُحِبُّونَ ٱلنَّٰصِحِينَ ﴿٧٩﴾

**80.** Atipe (Awa ran) Lutu, nigbati o wi fun awọn enia rẹ̀: Ẹnyin nhuwa ibajẹ ti ẹnikan kò şe şiwaju nyin ninu awọn ẹda.

وَلُوطًا إِذْ قَالَ لِقَوْمِهِۦٓ أَتَأْتُونَ ٱلْفَٰحِشَةَ مَا سَبَقَكُم بِهَا مِنْ أَحَدٍ مِّنَ ٱلْعَٰلَمِينَ ﴿٨٠﴾

**81.** Dajudaju ẹnyin nlọ ba awọn ọkunrin şe pọ̀ ẹ si fi awọn obirin silẹ̀ şugbọn ẹnyin jẹ awọn enia kan ti o kọja ẹnu ala.

إِنَّكُمْ لَتَأْتُونَ ٱلرِّجَالَ شَهْوَةً مِّن دُونِ ٱلنِّسَآءِ ۚ بَلْ أَنتُمْ قَوْمٌ مُّسْرِفُونَ ﴿٨١﴾

**82.** Awọn enia rẹ̀ ko fesi miran ju pe nwọn wipe: Ẹ le wọn jade kuro ninu ilu nyin, dajudaju nwọn jẹ awọn enia kan ti nwọn fẹ şe imọtoto.

وَمَا كَانَ جَوَابَ قَوْمِهِۦٓ إِلَّآ أَن قَالُوٓا۟ أَخْرِجُوهُم مِّن قَرْيَتِكُمْ ۖ إِنَّهُمْ أُنَاسٌ يَتَطَهَّرُونَ ﴿٨٢﴾

**83.** Nitorina Awa ko o yọ ati awọn enia rẹ̀ ayafi aya rẹ̀, o jẹ ọkan ninu awọn ti nwọn gbẹhin.

فَأَنجَيْنَٰهُ وَأَهْلَهُۥٓ إِلَّا ٱمْرَأَتَهُۥ كَانَتْ مِنَ ٱلْغَٰبِرِينَ ﴿٨٣﴾

**84.** Awa si rọ ojo kan le wọn lori. Wo bi ikẹhin awọn ẹlẹşẹ ti jẹ.

وَأَمْطَرْنَا عَلَيْهِم مَّطَرًا ۖ فَٱنظُرْ كَيْفَ كَانَ عَٰقِبَةُ ٱلْمُجْرِمِينَ ﴿٨٤﴾

**85.** Atipe (Awa ran) si awọn ara Madiyana arakunrin wọn (ti njẹ) Şuaibu, o wipe: Ẹnyin enia mi. Ẹ mã sin Ọlọhun, ẹnyin kò ni ọlọhun miran kan lẹhin Rẹ̀. Dajudaju awiye kan ti wa ba nyin lati ọdọ Oluwa nyin, nitorina ẹ má wọn iwọn kun ti igbá ati ti iwọn, ẹ ma şe din awọn nkan awọn enia kù, ẹ

وَإِلَىٰ مَدْيَنَ أَخَاهُمْ شُعَيْبًا ۗ قَالَ يَٰقَوْمِ ٱعْبُدُوا۟ ٱللَّهَ مَا لَكُم مِّنْ إِلَٰهٍ غَيْرُهُۥ ۖ قَدْ جَآءَتْكُم بَيِّنَةٌ مِّن رَّبِّكُمْ ۖ فَأَوْفُوا۟ ٱلْكَيْلَ وَٱلْمِيزَانَ وَلَا تَبْخَسُوا۟ ٱلنَّاسَ أَشْيَآءَهُمْ وَلَا تُفْسِدُوا۟ فِى ٱلْأَرْضِ بَعْدَ إِصْلَٰحِهَا ۚ ذَٰلِكُمْ خَيْرٌ لَّكُمْ إِن كُنتُم مُّؤْمِنِينَ ﴿٨٥﴾

ma si ma şe ibajẹ lori ilẹ lẹhin itunşe rẹ. Eyi ni o dara fun nyin bi ẹnyin ba jẹ onigbagbọ ododo.

**86.** Ẹ maşe ma lugọ si gbogbo ọna ki ẹ mã dẹruba (awọn enia) ki ẹ si ma şẹ lori kuro loju ọna ti Ọlọhun ẹniti o gba A gbọ, ki ẹ wa fẹ şe e (oju ọna na) ni wiwọ́. Ki ẹ si şe iranti nigbati ẹnyin jẹ diẹ, nigbana On si sọ nyin di pupọ, ẹ wo bi ikẹhin awọn obilẹjẹ ti jẹ.

وَلَا تَقْعُدُوا بِكُلِّ صِرَاطٍ تُوعِدُونَ
وَتَصُدُّونَ عَن سَبِيلِ اللَّهِ مَنْ ءَامَنَ بِهِۦ
وَتَبْغُونَهَا عِوَجًا ۚ وَاذْكُرُوٓا۟
إِذْ كُنتُمْ قَلِيلًا فَكَثَّرَكُمْ ۖ وَانظُرُوا۟
كَيْفَ كَانَ عَٰقِبَةُ الْمُفْسِدِينَ ﴿٨٦﴾

**87.** Bi o ba jẹ ijọ kan ninu nyin ni o gbagbọ ninu ohun ti a fi ran mi, ti awọn ijọ kan ko si gbagbọ, nigbana ẹ şe ifarada titi ti Ọlọhun yio fi şe idajọ larin wa; On ni o dara ju ninu awọn oludajọ.

وَإِن كَانَ طَآئِفَةٌ مِّنكُمْ ءَامَنُوا۟ بِالَّذِىٓ
أُرْسِلْتُ بِهِۦ وَطَآئِفَةٌ لَّمْ يُؤْمِنُوا۟ فَاصْبِرُوا۟ حَتَّىٰ
يَحْكُمَ اللَّهُ بَيْنَنَا ۚ وَهُوَ خَيْرُ الْحَٰكِمِينَ ﴿٨٧﴾

**88.** Awọn agbagba ti nwọn ni igberaga ninu awọn enia rẹ wipe: Dajudaju awa yio le ọ jade, Irẹ Şuaibu, ati awọn ẹniti wọn gbagbọ pẹlu rẹ kuro ninu ilu wa, abi ki ẹnyin pada sinu ẹsin wa. (Şuaibu) wipe: Nigbati o si jẹ pe awa korira (rẹ).

۞ قَالَ الْمَلَأُ الَّذِينَ اسْتَكْبَرُوا۟ مِن قَوْمِهِۦ لَنُخْرِجَنَّكَ
يَٰشُعَيْبُ وَالَّذِينَ ءَامَنُوا۟ مَعَكَ مِن قَرْيَتِنَآ أَوْ لَتَعُودُنَّ
فِى مِلَّتِنَا ۚ قَالَ أَوَلَوْ كُنَّا كَٰرِهِينَ ﴿٨٨﴾

**89.** Bi awa ba pada sinu ẹsin nyin dajudaju awa ti da adapa irọ mọ Ọlọhun ni lẹhin igbati Ọlọhun ti ko wa yọ kuro ninu rẹ. Atipe ko tọ fun wa pe ki awa pada sinu rẹ ayafi ti Ọlọhun ba fẹ Oluwa wa. Oluwa wa bori gbogbo nkan ni mimọ. Ọlọhun na ni awa fi ara ti. Oluwa wa, şe idajọ larin wa ati

قَدِ افْتَرَيْنَا عَلَى اللَّهِ كَذِبًا إِنْ عُدْنَا فِى مِلَّتِكُم
بَعْدَ إِذْ نَجَّىٰنَا اللَّهُ مِنْهَا ۚ وَمَا يَكُونُ لَنَآ أَن نَّعُودَ فِيهَآ
إِلَّآ أَن يَشَآءَ اللَّهُ رَبُّنَا ۚ وَسِعَ رَبُّنَا كُلَّ شَىْءٍ عِلْمًا ۚ
عَلَى اللَّهِ تَوَكَّلْنَا ۚ رَبَّنَا افْتَحْ بَيْنَنَا وَبَيْنَ قَوْمِنَا
بِالْحَقِّ وَأَنتَ خَيْرُ الْفَٰتِحِينَ ﴿٨٩﴾

larin awọn enia wa pẹlu ododo, Irẹ si ni O tayọ ju ninu awọn oludajọ.

**90.** Awọn agbagba ti o ṣe aigbagbọ ninu awọn enia rẹ̀ si wipe: Dajudaju ti ẹnyin ba tẹle Ṣuaibu, dajudaju nigbana ẹ o jẹ ẹni ofo.

وَقَالَ ٱلْمَلَأُ ٱلَّذِينَ كَفَرُوا۟ مِن قَوْمِهِۦ لَئِنِ ٱتَّبَعْتُمْ شُعَيْبًا إِنَّكُمْ إِذًا لَّخَٰسِرُونَ ﴿٩٠﴾

**91.** Nitorina isẹ̀lẹ̀ (mimi titi ilẹ) si mu wọn, nwọn si da ẹniti o ku si ikunlẹ ninu ile wọn.

فَأَخَذَتْهُمُ ٱلرَّجْفَةُ فَأَصْبَحُوا۟ فِى دَارِهِمْ جَٰثِمِينَ ﴿٩١﴾

**92.** Awọn ẹniti o pe Ṣuaibu ni opurọ o dabi ẹniti nwọn ko gbe ibẹ ri. Awọn ẹniti o pe Ṣuaibu ni opurọ nwọn ti jẹ oluṣe ofo.

ٱلَّذِينَ كَذَّبُوا۟ شُعَيْبًا كَأَن لَّمْ يَغْنَوْا۟ فِيهَا ٱلَّذِينَ كَذَّبُوا۟ شُعَيْبًا كَانُوا۟ هُمُ ٱلْخَٰسِرِينَ ﴿٩٢﴾

**93.** Nitorina (Ṣuaibu) si ṣẹri kuro ni ọdọ wọn, o si sọpe: Ẹnyin enia mi, dajudaju mo ti jiṣẹ Oluwa mi de ogongo fun nyin mo si ti funnyin ni imọran rere; Kini yio tun mu mi banujẹ lori awọn alaigbagbọ enia.

فَتَوَلَّىٰ عَنْهُمْ وَقَالَ يَٰقَوْمِ لَقَدْ أَبْلَغْتُكُمْ رِسَٰلَٰتِ رَبِّى وَنَصَحْتُ لَكُمْ فَكَيْفَ ءَاسَىٰ عَلَىٰ قَوْمٍ كَٰفِرِينَ ﴿٩٣﴾

**94.** Atipe awa ko ni ran Annabi kan sinu ilu kan laijẹ pe ki Awa mu awọn ara ilu na pẹlu ipọnju ati ailera ki nwọn le ba tẹriba.

وَمَآ أَرْسَلْنَا فِى قَرْيَةٍ مِّن نَّبِىٍّ إِلَّآ أَخَذْنَآ أَهْلَهَا بِٱلْبَأْسَآءِ وَٱلضَّرَّآءِ لَعَلَّهُمْ يَضَّرَّعُونَ ﴿٩٤﴾

**95.** Lẹhinna Awa fi rere rọpo buburu titi ara fi dẹ wọn ti nwọn fi wipe: Inira ati irọrun ti fi ọwọ kan awọn baba wa ri. Nitorina A si mu wọn ni ojiji nigbati nwọn kò rò.

ثُمَّ بَدَّلْنَا مَكَانَ ٱلسَّيِّئَةِ ٱلْحَسَنَةَ حَتَّىٰ عَفَوا۟ وَّقَالُوا۟ قَدْ مَسَّ ءَابَآءَنَا ٱلضَّرَّآءُ وَٱلسَّرَّآءُ فَأَخَذْنَٰهُم بَغْتَةً وَهُمْ لَا يَشْعُرُونَ ﴿٩٥﴾

**96.** Atipe ti o ba ṣe pe awọn ara ilu na ba gbagbọ lododo ni ti nwọn

وَلَوْ أَنَّ أَهْلَ ٱلْقُرَىٰٓ ءَامَنُوا۟ وَٱتَّقَوْا۟ لَفَتَحْنَا

عَلَيْهِم بَرَكَٰتٍ مِّنَ ٱلسَّمَآءِ وَٱلْأَرْضِ وَلَٰكِن كَذَّبُوا۟ فَأَخَذْنَٰهُم بِمَا كَانُوا۟ يَكْسِبُونَ ﴿٩٦﴾

si paiya ofin (Ọlọhun) Awa iba şina ibukun fun wọn lati sanma ati ilẹ̀; Şugbọn nwọn pe (ọrọ Ọlọhun) nirọ, nitorina A si mu wọn nitori işẹ ti nwọn şe.

أَفَأَمِنَ أَهْلُ ٱلْقُرَىٰٓ أَن يَأْتِيَهُم بَأْسُنَا بَيَٰتًا وَهُمْ نَآئِمُونَ ﴿٩٧﴾

**97.** Njẹ awọn ara ilu na ha le fi aiyabalẹ̀ pe ki iya Wa wa ba wọn loru bi nigbati nwọn ba sun?

أَوَأَمِنَ أَهْلُ ٱلْقُرَىٰٓ أَن يَأْتِيَهُم بَأْسُنَا ضُحًى وَهُمْ يَلْعَبُونَ ﴿٩٨﴾

**98.** Abi awọn ara ilu na ha le fi aiyabalẹ̀ pe ki iya Wa wa ba wọn ni iyalẹta nigbati nwọn ba nşe ere bi?

أَفَأَمِنُوا۟ مَكْرَ ٱللَّهِ ۚ فَلَا يَأْمَنُ مَكْرَ ٱللَّهِ إِلَّا ٱلْقَوْمُ ٱلْخَٰسِرُونَ ﴿٩٩﴾

**99.** Njẹ nwọn le fi aiyabalẹ̀ si ete Ọlọhun bi? Nitorina ẹnikan ko ni fi aiyabalẹ si ete ti Ọlọhun ayafi awọn ijọ olofo.

أَوَلَمْ يَهْدِ لِلَّذِينَ يَرِثُونَ ٱلْأَرْضَ مِنۢ بَعْدِ أَهْلِهَآ أَن لَّوْ نَشَآءُ أَصَبْنَٰهُم بِذُنُوبِهِمْ ۚ وَنَطْبَعُ عَلَىٰ قُلُوبِهِمْ فَهُمْ لَا يَسْمَعُونَ ﴿١٠٠﴾

**100.** Njẹ ko ha han si awọn ẹniti nwọn jogun ilẹ̀ lẹhin awọn ti o ti ni i pe to ba şe pe Awa fẹ ni A ba mu iya ba wọn nitori ẹşẹ wọn A ba si di awọn ọkàn wọn pa tobẹ ti nwọn ki ba ti gbọrọ.

تِلْكَ ٱلْقُرَىٰ نَقُصُّ عَلَيْكَ مِنْ أَنۢبَآئِهَا ۚ وَلَقَدْ جَآءَتْهُمْ رُسُلُهُم بِٱلْبَيِّنَٰتِ فَمَا كَانُوا۟ لِيُؤْمِنُوا۟ بِمَا كَذَّبُوا۟ مِن قَبْلُ ۚ كَذَٰلِكَ يَطْبَعُ ٱللَّهُ عَلَىٰ قُلُوبِ ٱلْكَٰفِرِينَ ﴿١٠١﴾

**101.** Awọn ilu ni Awa nfun ọ niro ninu awọn irohin rẹ̀ atipe awọn ojişẹ ti wa ba wọn pẹlu alaye, nitorina nwọn kò jẹ ẹniti o le gbagbọ Ohun ti wọn ti pe nirọ şiwaju. Bayi ni Ọlọhun ma ndi ọkàn awọn alaigbagbọ pa.

وَمَا وَجَدْنَا لِأَكْثَرِهِم مِّنْ عَهْدٍ ۖ وَإِن وَجَدْنَآ أَكْثَرَهُمْ لَفَٰسِقِينَ ﴿١٠٢﴾

**102.** Awa ko ri imu-adehunşẹ lọwọ ọ̀pọ̀lọ̀pọ̀ wọn; şugbọn Awa ri ọpọlọpọ wọn ni obilẹjẹ.

**103.** Lẹhinna A gbe Musa dide lẹhin wọn pẹlu awọn ami Wa tọ Firiaona lọ pẹlu awọn ijoye rẹ nitroina nwọn si ṣe aigba wọn gbọ. Nitorina wo bawo ni atubọtan awọn obilẹjẹ ti ri.

ثُمَّ بَعَثْنَا مِنۢ بَعْدِهِم مُّوسَىٰ بِـَٔايَٰتِنَآ إِلَىٰ فِرْعَوْنَ وَمَلَإِي۟هِۦ فَظَلَمُوا۟ بِهَا ۖ فَٱنظُرْ كَيْفَ كَانَ عَٰقِبَةُ ٱلْمُفْسِدِينَ ﴿١٠٣﴾

**104.** Musa si sọpe: Irẹ firiaona dajudaju emi ni ojiṣẹ kan lati ọdọ Oluwa gbogbo ẹda.

وَقَالَ مُوسَىٰ يَٰفِرْعَوْنُ إِنِّى رَسُولٌ مِّن رَّبِّ ٱلْعَٰلَمِينَ ﴿١٠٤﴾

**105.** Ẹtọ ni fun mi pe ki emi maṣe sọ ohunkohun si Ọlọhun ayafi ki o jẹ ododo. Dajudaju emi de wa ba nyin pẹlu alaye lati ọdọ Oluwa nyin, nitorina jẹki awọn ọmọ Israila ba mi lọ.

حَقِيقٌ عَلَىٰٓ أَن لَّآ أَقُولَ عَلَى ٱللَّهِ إِلَّا ٱلْحَقَّ ۚ قَدْ جِئْتُكُم بِبَيِّنَةٍ مِّن رَّبِّكُمْ فَأَرْسِلْ مَعِىَ بَنِىٓ إِسْرَٰٓءِيلَ ﴿١٠٥﴾

**106.** On (Firiaona) sọpe: Bi iwọ ba mu ami kan wa, mu u (jade) wa, bi o ba jẹ ọkan ninu awọn olododo.

قَالَ إِن كُنتَ جِئْتَ بِـَٔايَةٍ فَأْتِ بِهَآ إِن كُنتَ مِنَ ٱلصَّٰدِقِينَ ﴿١٠٦﴾

**107.** Nidi eyi o si ju ọpa rẹ silẹ nigbana o si di ejo ti o han gbangba.

فَأَلْقَىٰ عَصَاهُ فَإِذَا هِىَ ثُعْبَانٌ مُّبِينٌ ﴿١٠٧﴾

**108.** O si fa ọwọ rẹ yọ nigbana o si di funfun fun awọn ti o nwo o.

وَنَزَعَ يَدَهُۥ فَإِذَا هِىَ بَيْضَآءُ لِلنَّٰظِرِينَ ﴿١٠٨﴾

**109.** Awọn ijoye ninu awọn ijọ Firiaona si sọpe: Dajudaju eleyi jẹ opidan ti o ni mimọ.

قَالَ ٱلْمَلَأُ مِن قَوْمِ فِرْعَوْنَ إِنَّ هَٰذَا لَسَٰحِرٌ عَلِيمٌ ﴿١٠٩﴾

**110.** On nfẹ pe ki on lé nyin jade kuro ninu ilu nyin. Kini ohun ti ẹ o mu wa ni imọran.

يُرِيدُ أَن يُخْرِجَكُم مِّنْ أَرْضِكُمْ ۖ فَمَاذَا تَأْمُرُونَ ﴿١١٠﴾

**111.** Nwọn si sọpe: Ẹ da a duro na ati arakunrin rẹ̀, ki o si ranṣẹ si awọn ilu pe ki nwọn pejọ.

قَالُوٓا۟ أَرْجِهْ وَأَخَاهُ وَأَرْسِلْ فِى ٱلْمَدَآئِنِ حَٰشِرِينَ ﴿١١١﴾

**112.** Ki nwọn si mu wa fun ọ gbogbo awọn opidan ti o ni mimọ̀.

يَأْتُوكَ بِكُلِّ سَٰحِرٍ عَلِيمٍ ﴿١١٢﴾

**113.** Awọn opidan na si de wa ba Firiaona, nwọn sọpe: Kini yio jẹ ẹ̀san wa bi awa ba bori.

وَجَآءَ ٱلسَّحَرَةُ فِرْعَوْنَ قَالُوٓا۟ إِنَّ لَنَا لَأَجْرًا إِن كُنَّا نَحْنُ ٱلْغَٰلِبِينَ ﴿١١٣﴾

**114.** O sọpe: Bẹni, atipe ẹnyin dajudaju ẹ o ma bẹ ninu awọn ẹni-isunmọ (mi).

قَالَ نَعَمْ وَإِنَّكُمْ لَمِنَ ٱلْمُقَرَّبِينَ ﴿١١٤﴾

**115.** (Awọn opidan) wipe: Irẹ Musa, ni o kọ ju (ọpa rẹ) silẹ̀ ni abi awa ni a o jẹ ẹniti yio kọ ju silẹ̀.

قَالُوا۟ يَٰمُوسَىٰٓ إِمَّآ أَن تُلْقِىَ وَإِمَّآ أَن نَّكُونَ نَحْنُ ٱلْمُلْقِينَ ﴿١١٥﴾

**116.** (Musa) sọpe: Ẹ ju (ti nyin) silẹ̀. nigbati nwọn ju u silẹ̀, nwọn fi ru awọn enia loju nwọn si dẹruba wọn, nwọn si gbe idan nla de.

قَالَ أَلْقُوا۟ ۖ فَلَمَّآ أَلْقَوْا۟ سَحَرُوٓا۟ أَعْيُنَ ٱلنَّاسِ وَٱسْتَرْهَبُوهُمْ وَجَآءُو بِسِحْرٍ عَظِيمٍ ﴿١١٦﴾

**117.** Awa si ranṣẹ si Musa pe: ju ọpa rẹ (silẹ̀). Nigbana on wa nko ohun ti nwọn pa ni idan mi.

۞ وَأَوْحَيْنَآ إِلَىٰ مُوسَىٰٓ أَنْ أَلْقِ عَصَاكَ ۖ فَإِذَا هِىَ تَلْقَفُ مَا يَأْفِكُونَ ﴿١١٧﴾

**118.** Nitorina ododo si fi idi mulẹ̀, ohun ti nwọn ṣe nişẹ si bajẹ.

فَوَقَعَ ٱلْحَقُّ وَبَطَلَ مَا كَانُوا۟ يَعْمَلُونَ ﴿١١٨﴾

**119.** Nitorina a bori wọn nibẹ, nwọn pẹhinda ni ẹni yẹpẹrẹ.

فَغُلِبُوا۟ هُنَالِكَ وَٱنقَلَبُوا۟ صَٰغِرِينَ ﴿١١٩﴾

**120.** A si mu awọn opidan wo lulẹ̀, ni ẹniti nwọn tẹriba.

وَأُلْقِىَ ٱلسَّحَرَةُ سَٰجِدِينَ ﴿١٢٠﴾

**121.** Nwọn wipe: Awa ni igbagbọ si Oluwa gbogbo ẹda.

قَالُوٓا۟ ءَامَنَّا بِرَبِّ ٱلْعَٰلَمِينَ ﴿١٢١﴾

**122.** Oluwa Musa ati Haruna.

رَبِّ مُوسَىٰ وَهَٰرُونَ ﴿١٢٢﴾

**123.** Firiaona wipe: Eşe ti ẹ fi gba A gbọ şiwaju ki emi to yọda fun nyin? Dajudaju eyi jẹ ete kan ti ẹda pa ninu ilu, nitori ki ẹnyin le le awọn enia ibẹ jade, ni torina laipẹ ẹ o mọ.

قَالَ فِرْعَوْنُ ءَامَنتُم بِهِۦ قَبْلَ أَنْ ءَاذَنَ لَكُمْ ۖ إِنَّ هَٰذَا لَمَكْرٌ مَّكَرْتُمُوهُ فِى ٱلْمَدِينَةِ لِتُخْرِجُوا۟ مِنْهَآ أَهْلَهَا ۖ فَسَوْفَ تَعْلَمُونَ ﴿١٢٣﴾

**124.** Dajudaju emi o ge ọwọ nyin ati ẹsẹ nyin ni ipasi-payọ, lẹhinna emi o kan gbogbo nyin mọ igi.

لَأُقَطِّعَنَّ أَيْدِيَكُمْ وَأَرْجُلَكُم مِّنْ خِلَٰفٍ ثُمَّ لَأُصَلِّبَنَّكُمْ أَجْمَعِينَ ﴿١٢٤﴾

**125.** Nwọn wipe: Awa yio şẹri lọ si ọdọ Oluwa wa.

قَالُوٓا۟ إِنَّآ إِلَىٰ رَبِّنَا مُنقَلِبُونَ ﴿١٢٥﴾

**126.** O kò wulẹ fẹ jẹ wa niya lasan, bikoşe nitoripe awa gba awọn àmi Oluwa wa gbọ, nigbati o de wa ba wa. Oluwa wa, jọwọ da suru le wa lori, ki o si pa wa ni oluju-ara-silẹ (fun Ọlọhun).

وَمَا تَنقِمُ مِنَّآ إِلَّآ أَنْ ءَامَنَّا بِـَٔايَٰتِ رَبِّنَا لَمَّا جَآءَتْنَا ۚ رَبَّنَآ أَفْرِغْ عَلَيْنَا صَبْرًا وَتَوَفَّنَا مُسْلِمِينَ ﴿١٢٦﴾

**127.** Awọn agbagba ninu awọn enia Firiaona wipe: Iwọ yio ha fi Musa silẹ ati awọn enia rẹ ki nwọn mã şe ibajẹ lori ilẹ ni, ki nwọn si fi ọ silẹ ati awọn orişa rẹ? (Firiaona si) wipe: A o pa awọn ọmọ ọkunrin wọn a o da awọn ọmọbirin wọn si, dajudaju awa ni a ga bori wọn.

وَقَالَ ٱلْمَلَأُ مِن قَوْمِ فِرْعَوْنَ أَتَذَرُ مُوسَىٰ وَقَوْمَهُۥ لِيُفْسِدُوا۟ فِى ٱلْأَرْضِ وَيَذَرَكَ وَءَالِهَتَكَ ۚ قَالَ سَنُقَتِّلُ أَبْنَآءَهُمْ وَنَسْتَحْىِۦ نِسَآءَهُمْ وَإِنَّا فَوْقَهُمْ قَٰهِرُونَ ﴿١٢٧﴾

**128.** Musa wi fun awọn enia rẹ pe: Ẹ wa atilẹhin Ọlọhun, ki ẹ si rọju, dajudaju ilẹ ti Ọlọhun ni, yio jẹ ogun rẹ fun ẹniti O ba fẹ ninu awọn ẹru Rẹ. Atubọtan (rere) mbẹ fun awọn olupaya (Ọlọhun).

قَالَ مُوسَىٰ لِقَوْمِهِ ٱسْتَعِينُوا۟ بِٱللَّهِ وَٱصْبِرُوٓا۟ ۖ إِنَّ ٱلْأَرْضَ لِلَّهِ يُورِثُهَا مَن يَشَآءُ مِنْ عِبَادِهِۦ ۖ وَٱلْعَٰقِبَةُ لِلْمُتَّقِينَ ﴿١٢٨﴾

**129.** Nwọn wipe: Nwọn ti ni walara şiwaju ki o to wa ba wa ati lẹhin ti o o de wa ba wa. (Musa) wipe: O le jẹ pe Oluwa nyin fẹ pa awọn ọta nyin run, yio si fi nyin rọpo si ori ilẹ̀, nigbana yio mọ bi ẹnyin na yio ti şe.

قَالُوٓاْ أُوذِينَا مِن قَبۡلِ أَن تَأۡتِيَنَا وَمِنۢ بَعۡدِ مَا جِئۡتَنَاۚ قَالَ عَسَىٰ رَبُّكُمۡ أَن يُهۡلِكَ عَدُوَّكُمۡ وَيَسۡتَخۡلِفَكُمۡ فِي ٱلۡأَرۡضِ فَيَنظُرَ كَيۡفَ تَعۡمَلُونَ ﴿١٢٩﴾

**130.** Atipe dajudaju Awa fi ọda dida jẹ awọn enia Firiaona niya ati didinku ninu awọn eso ki nwọn le ronu pa’wada.

وَلَقَدۡ أَخَذۡنَآ ءَالَ فِرۡعَوۡنَ بِٱلسِّنِينَ وَنَقۡصٖ مِّنَ ٱلثَّمَرَٰتِ لَعَلَّهُمۡ يَذَّكَّرُونَ ﴿١٣٠﴾

**131.** Nigbati rere ba wa ba wọn, nwọn o wipe: Eyi lo tọ si wa. Şugbọn ti buburu kan ba wa ba wọn, nwọn o wipe: Musa ati awọn enia rẹ̀ ni o ko eyi wa, ẹ gbọ o, dajudaju buburu wọn ọdọ Ọlọhun lo ti wa, şugbọn ọpọlọpọ wọn ko mọ.

فَإِذَا جَآءَتۡهُمُ ٱلۡحَسَنَةُ قَالُواْ لَنَا هَٰذِهِۦۖ وَإِن تُصِبۡهُمۡ سَيِّئَةٞ يَطَّيَّرُواْ بِمُوسَىٰ وَمَن مَّعَهُۥٓۗ أَلَآ إِنَّمَا طَٰٓئِرُهُمۡ عِندَ ٱللَّهِ وَلَٰكِنَّ أَكۡثَرَهُمۡ لَا يَعۡلَمُونَ ﴿١٣١﴾

**132.** Nwọn si wipe: Ohunkohun ti o ba mu wa fun wa ni ami lati fi pidan fun wa, awa kò ni gba ọ gbọ.

وَقَالُواْ مَهۡمَا تَأۡتِنَا بِهِۦ مِنۡ ءَايَةٖ لِّتَسۡحَرَنَا بِهَا فَمَا نَحۡنُ لَكَ بِمُؤۡمِنِينَ ﴿١٣٢﴾

**133.** Nitorina A ran ẹkunmi si wọn, ati awọn esú, ati awọn kokoro ina ati awọn ọpọlọ ati ẹ̀jẹ̀, ni awọn ami orişirişi. Şugbọn nwọn şe igberaga nwọn si jẹ awọn ẹlẹşẹ.

فَأَرۡسَلۡنَا عَلَيۡهِمُ ٱلطُّوفَانَ وَٱلۡجَرَادَ وَٱلۡقُمَّلَ وَٱلضَّفَادِعَ وَٱلدَّمَ ءَايَٰتٖ مُّفَصَّلَٰتٖ فَٱسۡتَكۡبَرُواْ وَكَانُواْ قَوۡمٗا مُّجۡرِمِينَ ﴿١٣٣﴾

**134.** Nigbati arun ajakalẹ sọkalẹ̀ le wọn lori, nwọn wipe: Irẹ Musa bẹ Oluwa rẹ fun wa nitori alukawani ti O şe fun ọ (pe): Dajudaju ti oba gbe arun ajakalẹ

وَلَمَّا وَقَعَ عَلَيۡهِمُ ٱلرِّجۡزُ قَالُواْ يَٰمُوسَى ٱدۡعُ لَنَا رَبَّكَ بِمَا عَهِدَ عِندَكَۖ لَئِن كَشَفۡتَ عَنَّا ٱلرِّجۡزَ لَنُؤۡمِنَنَّ لَكَ وَلَنُرۡسِلَنَّ مَعَكَ بَنِيٓ إِسۡرَٰٓءِيلَ ﴿١٣٤﴾

nã kuro fun wa a o gba ọ gbọ, a o si jẹ ki awọn ọmọ Israila ba ọ lọ.

**135.** Nigbati A ṣi arun ajakalẹ na lọ fun akoko diẹ kan ti a yọnda fun wọn nigbana nwọn wa yẹ adehun.

فَلَمَّا كَشَفۡنَا عَنۡهُمُ ٱلرِّجۡزَ إِلَىٰٓ أَجَلٍ هُم بَٰلِغُوهُ إِذَا هُمۡ يَنكُثُونَ ١٣٥

**136.** Nitorina A gbẹsan ìyà lara wọn, A si tẹ wọn ri sinu omi okun, nitoripe nwọn pe awọn àmi Wa nirọ, atipe nwọn jẹ ẹniti o gbagbera (kuro nibẹ).

فَٱنتَقَمۡنَا مِنۡهُمۡ فَأَغۡرَقۡنَٰهُمۡ فِي ٱلۡيَمِّ بِأَنَّهُمۡ كَذَّبُواْ بِـَٔايَٰتِنَا وَكَانُواْ عَنۡهَا غَٰفِلِينَ ١٣٦

**137.** Awa si fi ibuyọ orun ati ibuwọ rẹ̀ ti ilẹ ti A fi ibukun sinu rẹ̀ jogun fun awọn ẹniti nwọn ka kun alailagbara. Ọ̀rọ̀ Oluwa rẹ ti o dara ju si ṣẹ le awọn ọmọ Israila lori, nitoripe nwọn ṣe ifarada. Awa si parẹ ohun ti Firiaona ati awọn enia rẹ̀ nṣe nișẹ ati ohun ti nwọn kọ nile.

وَأَوۡرَثۡنَا ٱلۡقَوۡمَ ٱلَّذِينَ كَانُواْ يُسۡتَضۡعَفُونَ مَشَٰرِقَ ٱلۡأَرۡضِ وَمَغَٰرِبَهَا ٱلَّتِي بَٰرَكۡنَا فِيهَاۖ وَتَمَّتۡ كَلِمَتُ رَبِّكَ ٱلۡحُسۡنَىٰ عَلَىٰ بَنِيٓ إِسۡرَٰٓءِيلَ بِمَا صَبَرُواْۖ وَدَمَّرۡنَا مَا كَانَ يَصۡنَعُ فِرۡعَوۡنُ وَقَوۡمُهُۥ وَمَا كَانُواْ يَعۡرِشُونَ ١٣٧

**138.** Awa si mu awọn ọmọ Israila la okun ja. Nwọn si wa kan awọn enia kan ti nwọn kunri ti awọn oriṣa wọn ni bibọ. Nwọn sọ wipe: Irẹ Musa ṣe ọlọhun kan fun wa gẹgẹ bi awọn nã tini awọn ọlọhun, on (Musa) si wipe: Dajudaju ẹnyin jẹ alaimọ.

وَجَٰوَزۡنَا بِبَنِيٓ إِسۡرَٰٓءِيلَ ٱلۡبَحۡرَ فَأَتَوۡاْ عَلَىٰ قَوۡمٖ يَعۡكُفُونَ عَلَىٰٓ أَصۡنَامٖ لَّهُمۡۚ قَالُواْ يَٰمُوسَى ٱجۡعَل لَّنَآ إِلَٰهٗا كَمَا لَهُمۡ ءَالِهَةٞۚ قَالَ إِنَّكُمۡ قَوۡمٞ تَجۡهَلُونَ ١٣٨

**139.** Dajudaju awọn ohun ti nwọn gbe dani yio di ohun piparẹ, ohun ti nwọn ṣe nișẹ yio p'ofo.

إِنَّ هَٰٓؤُلَآءِ مُتَبَّرٞ مَّا هُمۡ فِيهِ وَبَٰطِلٞ مَّا كَانُواْ يَعۡمَلُونَ ١٣٩

**140.** On (Musa) wipe: Emi ha le wa ọlọhun miran fun nyin lẹhin

قَالَ أَغَيۡرَ ٱللَّهِ أَبۡغِيكُمۡ إِلَٰهٗا وَهُوَ

Ọlọhun bi? Nigbati o jẹ pe On ni O ṣe ọla fun nyin ju gbogbo awọn ẹda to ku lọ.

فَضَّلَكُمْ عَلَى ٱلْعَٰلَمِينَ ﴿١٤٠﴾

**141.** Atipe (ẹ ṣe iranti) nigbati A gba nyin la lodọ awọn enia Firiaona ti nwọn nfi iya ti o buru jẹ nyin, ti nwọn pa awọn ọmọkunrin nyin ti nwọn si nda awọn ọmobirin nyin si. Ninu eyi bayi adanwo ti o tobi ni lati ọdọ Oluwa nyin (fun nyin).

وَإِذْ أَنجَيْنَٰكُم مِّنْ ءَالِ فِرْعَوْنَ يَسُومُونَكُمْ سُوٓءَ ٱلْعَذَابِ يُقَتِّلُونَ أَبْنَآءَكُمْ وَيَسْتَحْيُونَ نِسَآءَكُمْ وَفِى ذَٰلِكُم بَلَآءٌ مِّن رَّبِّكُمْ عَظِيمٌ ﴿١٤١﴾

**142.** Awa ṣe adehun pẹlu Musa fun ọgbọn oru, Awa si fi mẹwa kun u. Nigbana akoko-adehun Oluwa rẹ pe ogoji oru. Musa si wi fun ọmọ-iya rẹ Haruna pe: Ro ile mi larin awọn enia mi, ki osi ṣe atunṣe ki o si ma ṣe tẹle ọna awọn obilẹjẹ.

۞ وَوَٰعَدْنَا مُوسَىٰ ثَلَٰثِينَ لَيْلَةً وَأَتْمَمْنَٰهَا بِعَشْرٍ فَتَمَّ مِيقَٰتُ رَبِّهِۦٓ أَرْبَعِينَ لَيْلَةً وَقَالَ مُوسَىٰ لِأَخِيهِ هَٰرُونَ ٱخْلُفْنِى فِى قَوْمِى وَأَصْلِحْ وَلَا تَتَّبِعْ سَبِيلَ ٱلْمُفْسِدِينَ ﴿١٤٢﴾

**143.** Nigbati Musa wa fun akokoadehun Wa ti Oluwa rẹ si ba a sọrọ, o wipe: Oluwa mi, fi han mi bi emi yio ti ṣe ri Ọ. On (Oluwa rẹ) wipe: Irẹ ko le ri Mi; Ṣugbọn wo oke ni; bi o ba fidimulẹ ṣinṣin si aye rẹ nigbana irẹ yio ri Mi, nigbati Oluwa rẹ han si oke na, O sọ ọ di fifọ Musa si ṣubu lulẹ o daku. Nigbati o si taji, o wipe: Mimọ Rẹ! emi ronupiwada si Ọ, emi si ni akọkọ awọn onigbagbọ ododo.

وَلَمَّا جَآءَ مُوسَىٰ لِمِيقَٰتِنَا وَكَلَّمَهُۥ رَبُّهُۥ قَالَ رَبِّ أَرِنِىٓ أَنظُرْ إِلَيْكَ قَالَ لَن تَرَىٰنِى وَلَٰكِنِ ٱنظُرْ إِلَى ٱلْجَبَلِ فَإِنِ ٱسْتَقَرَّ مَكَانَهُۥ فَسَوْفَ تَرَىٰنِى فَلَمَّا تَجَلَّىٰ رَبُّهُۥ لِلْجَبَلِ جَعَلَهُۥ دَكًّا وَخَرَّ مُوسَىٰ صَعِقًا فَلَمَّآ أَفَاقَ قَالَ سُبْحَٰنَكَ تُبْتُ إِلَيْكَ وَأَنَا۠ أَوَّلُ ٱلْمُؤْمِنِينَ ﴿١٤٣﴾

**144.** On (Oluwa rẹ) wipe: Irẹ Musa, Emi ṣa ọ lẹṣa tayọ awọn enia pẹlu iṣẹ riran Mi ati awọn ọ̀rọ

قَالَ يَٰمُوسَىٰٓ إِنِّى ٱصْطَفَيْتُكَ عَلَى ٱلنَّاسِ بِرِسَٰلَٰتِى وَبِكَلَٰمِى فَخُذْ مَآ ءَاتَيْتُكَ

Mi. Nitorina gba ohun ti Mo fun ọ mu ki o si wa ninu awọn oludupẹ.

وَكُن مِّنَ ٱلشَّٰكِرِينَ ١٤٤

**145.** Awa si kọ wọn sinu awọn wàlã na fun u gbogbo nkan ti o jẹ wãsi ati alaye fun gbogbo nkan. Nitorina gba wọn mu pẹlu agbara ki o si paṣẹ fun awọn enia rẹ ki nwọn gba wọn mu daradara. Emi yio fi ile awọn arufin han nyin.

وَكَتَبۡنَا لَهُۥ فِي ٱلۡأَلۡوَاحِ مِن كُلِّ شَيۡءٖ مَّوۡعِظَةٗ وَتَفۡصِيلٗا لِّكُلِّ شَيۡءٖ فَخُذۡهَا بِقُوَّةٖ وَأۡمُرۡ قَوۡمَكَ يَأۡخُذُواْ بِأَحۡسَنِهَاۚ سَأُوْرِيكُمۡ دَارَ ٱلۡفَٰسِقِينَ ١٤٥

**146.** Emi yio ṣẹ lori kuro nibi awọn àmi Mi awọn ẹniti o ṣe igberaga lori ilẹ̀ laijẹ ẹtọ. Ti nwọn ba si ri ami ki ami kan nwọn ki yio gba a gbọ; ti nwọn ba si ri gbogbo ọna ti o tọ nwọn ki yio gba a si ọna; ṣugbọn ti nwọn ba si ri ọna iṣina, nwọn yio gba a si ọna. Eyi ni jẹ bẹ nitoripe nwọn pe awọn àmi Wa nirọ, nwọn si jẹ alai bikita nipa rẹ̀.

سَأَصۡرِفُ عَنۡ ءَايَٰتِيَ ٱلَّذِينَ يَتَكَبَّرُونَ فِي ٱلۡأَرۡضِ بِغَيۡرِ ٱلۡحَقِّ وَإِن يَرَوۡاْ كُلَّ ءَايَةٖ لَّا يُؤۡمِنُواْ بِهَا وَإِن يَرَوۡاْ سَبِيلَ ٱلرُّشۡدِ لَا يَتَّخِذُوهُ سَبِيلٗا وَإِن يَرَوۡاْ سَبِيلَ ٱلۡغَيِّ يَتَّخِذُوهُ سَبِيلٗاۚ ذَٰلِكَ بِأَنَّهُمۡ كَذَّبُواْ بِـَٔايَٰتِنَا وَكَانُواْ عَنۡهَا غَٰفِلِينَ ١٤٦

**147.** Ati awọn ẹniti o pe ọ̀rọ Wa nirọ ati ipade ẹhin-ọla, awọn iṣẹ wọn ti bajẹ Kòsi ohun ti a o fi san wọn lẹsan ju ohun ti nwọn ṣe nisẹ.

وَٱلَّذِينَ كَذَّبُواْ بِـَٔايَٰتِنَا وَلِقَآءِ ٱلۡأٓخِرَةِ حَبِطَتۡ أَعۡمَٰلُهُمۡۚ هَلۡ يُجۡزَوۡنَ إِلَّا مَا كَانُواْ يَعۡمَلُونَ ١٤٧

**148.** Awọn enia Musa lẹhin rẹ̀ mu ninu ohun-ọṣọ wọn ṣe ere ọmọ malu ni abara ti o ndun. Nwọn ko ha ri pe dajudaju ko le ba wọn sọrọ, ko si le fi wọn mọna kan. Nwọn gba a mu (ni sisin) nwọn si jẹ alabòsi.

وَٱتَّخَذَ قَوۡمُ مُوسَىٰ مِنۢ بَعۡدِهِۦ مِنۡ حُلِيِّهِمۡ عِجۡلٗا جَسَدٗا لَّهُۥ خُوَارٌۚ أَلَمۡ يَرَوۡاْ أَنَّهُۥ لَا يُكَلِّمُهُمۡ وَلَا يَهۡدِيهِمۡ سَبِيلًاۘ ٱتَّخَذُوهُ وَكَانُواْ ظَٰلِمِينَ ١٤٨

**149.** Nigbati a sọ ọ di yẹpẹrẹ niwaju wọn, ti nwọn si ri pe

وَلَمَّا سُقِطَ فِيٓ أَيۡدِيهِمۡ وَرَأَوۡاْ أَنَّهُمۡ قَدۡ ضَلُّواْ

dajudaju awọn ti ṣina, nwọn wipe: Bi Oluwa wa kò ba ṣanu wa ki O si foriji wa dajudaju awa yio wa ninu awọn ẹni òfò.

قَالُوا۟ لَئِن لَّمْ يَرْحَمْنَا رَبُّنَا وَيَغْفِرْ لَنَا لَنَكُونَنَّ مِنَ ٱلْخَـٰسِرِينَ ١٤٩

**150.** Nigbati Musa si pada de si ọdọ awọn enia rẹ pẹlu ibinu, niti ibanujẹ, o wipe: Irole ti ẹ role de mi yi ma buru o! ẹnyin ha kanju fun idajọ Oluwa yin bi? O si ju awọn wala na silẹ o si mu ori ọmọ iya rẹ, o si nwọ ọ mọra. On (Haruna) wipe: Iwọ ọmọ iya mi, dajudaju awọn enia na fi oju tinrin mi, nwọn fẹrẹ pa mi. Nitorina maṣe jẹ ki awọn ọta rẹyin mi ma si ṣe ka mi kun awọn alabòsi enia.

وَلَمَّا رَجَعَ مُوسَىٰٓ إِلَىٰ قَوْمِهِۦ غَضْبَـٰنَ أَسِفًا قَالَ بِئْسَمَا خَلَفْتُمُونِى مِنۢ بَعْدِىٓ ۖ أَعَجِلْتُمْ أَمْرَ رَبِّكُمْ ۖ وَأَلْقَى ٱلْأَلْوَاحَ وَأَخَذَ بِرَأْسِ أَخِيهِ يَجُرُّهُۥٓ إِلَيْهِ ۚ قَالَ ٱبْنَ أُمَّ إِنَّ ٱلْقَوْمَ ٱسْتَضْعَفُونِى وَكَادُوا۟ يَقْتُلُونَنِى فَلَا تُشْمِتْ بِىَ ٱلْأَعْدَآءَ وَلَا تَجْعَلْنِى مَعَ ٱلْقَوْمِ ٱلظَّـٰلِمِينَ ١٥٠

**151.** On (Musa) wipe: Oluwa mi, (jọwọ) foriji mi ati ọmọ-iya mi, ki o si fi wa sinu ikẹ Rẹ, Irẹ ni Kẹnikẹni ti o ju awọn akẹni lọ.

قَالَ رَبِّ ٱغْفِرْ لِى وَلِأَخِى وَأَدْخِلْنَا فِى رَحْمَتِكَ ۖ وَأَنتَ أَرْحَمُ ٱلرَّٰحِمِينَ ١٥١

**152.** Dajudaju awọn ti o nsin ogedengbe malu, ibinu lati ọdọ Oluwa wọn yio ba wọn ati iyẹpẹrẹ ni igbesi aiye yi. Atipe Bẹ ni Awa yio san ẹsan fun awọn aladapa irọ.

إِنَّ ٱلَّذِينَ ٱتَّخَذُوا۟ ٱلْعِجْلَ سَيَنَالُهُمْ غَضَبٌ مِّن رَّبِّهِمْ وَذِلَّةٌ فِى ٱلْحَيَوٰةِ ٱلدُّنْيَا ۚ وَكَذَٰلِكَ نَجْزِى ٱلْمُفْتَرِينَ ١٥٢

**153.** Ṣugbọn awọn ti nwọn ṣe iṣẹ buburu lẹhinna ti nwọn tuba lẹhin rẹ ti nwọn si gbagbọ, dajudaju Oluwa Rẹ lẹhin eyi jẹ Alaforiji, Alãnu.

وَٱلَّذِينَ عَمِلُوا۟ ٱلسَّيِّـَٔاتِ ثُمَّ تَابُوا۟ مِنۢ بَعْدِهَا وَءَامَنُوٓا۟ إِنَّ رَبَّكَ مِنۢ بَعْدِهَا لَغَفُورٌ رَّحِيمٌ ١٥٣

**154.** Nigbati ibinu Musa si lọ silẹ, o gbe awọn wala na: ọna

وَلَمَّا سَكَتَ عَن مُّوسَى ٱلْغَضَبُ أَخَذَ ٱلْأَلْوَاحَ

mimọ ati ãnu mbẹ ninu akọsilẹ rẹ fun awọn ẹniti nbẹru Oluwa wọn.

وَفِي نُسۡخَتِهَا هُدٗى وَرَحۡمَةٞ لِّلَّذِينَ هُمۡ
لِرَبِّهِمۡ يَرۡهَبُونَ ١٥٤

**155.** Musa si yan adọrin ọkunrin ninu awọn enia rẹ fun akoko (ipade) Wa. Nigbati isẹlẹ ba wọn, o wipe: Oluwa mi, bi Irẹ ba fẹ ni O ba ti pa wọn rẹ nişaju ati emi na. Irẹ yio ha pa wa rẹ nitori ohun ti awọn omugọ ninu wa şe? Eyi kò jẹ nkankan bikoşe adanwo Rẹ. O fi nşi ẹniti O ba fẹ lọna, O si fi ntọ ẹniti O ba fẹ sọna, Irẹ ni Oludabo bo wa, nitorina foriji wa ki O si kẹ wa Irẹ si ni O dara ju awọn alaforiji lọ.

وَٱخۡتَارَ مُوسَىٰ قَوۡمَهُۥ سَبۡعِينَ رَجُلٗا لِّمِيقَٰتِنَاۖ فَلَمَّآ
أَخَذَتۡهُمُ ٱلرَّجۡفَةُ قَالَ رَبِّ لَوۡ شِئۡتَ أَهۡلَكۡتَهُم
مِّن قَبۡلُ وَإِيَّٰيَۖ أَتُهۡلِكُنَا بِمَا فَعَلَ ٱلسُّفَهَآءُ مِنَّآۖ إِنۡ هِيَ
إِلَّا فِتۡنَتُكَ تُضِلُّ بِهَا مَن تَشَآءُ وَتَهۡدِي مَن تَشَآءُۖ
أَنتَ وَلِيُّنَا فَٱغۡفِرۡ لَنَا وَٱرۡحَمۡنَاۖ وَأَنتَ خَيۡرُ ٱلۡغَٰفِرِينَ ١٥٥

**156.** Ki o si kọ akọsilẹ rere fun wa ni aiye yi ati ni ọrun, awa şẹri wa si ọdọ Rẹ. (Ọlọhun) si sọpe: Mo nmu iyà Mi ba ẹniti nba fẹ atipe ikẹ Mi ti kari gbogbo nkan. Nitorina Emi yio kọ ọ silẹ fun awọn ti nbẹru (Mi) ti nwọn si nyọ saka ati awọn ti nwọn ni igbagbọ ododo si awọn ami Wa.

۞ وَٱكۡتُبۡ لَنَا فِي هَٰذِهِ ٱلدُّنۡيَا حَسَنَةٗ وَفِي
ٱلۡأٓخِرَةِ إِنَّا هُدۡنَآ إِلَيۡكَۚ قَالَ عَذَابِيٓ أُصِيبُ بِهِۦ
مَنۡ أَشَآءُۖ وَرَحۡمَتِي وَسِعَتۡ كُلَّ شَيۡءٖۚ
فَسَأَكۡتُبُهَا لِلَّذِينَ يَتَّقُونَ وَيُؤۡتُونَ
ٱلزَّكَوٰةَ وَٱلَّذِينَ هُم بِـَٔايَٰتِنَا يُؤۡمِنُونَ ١٥٦

**157.** Awọn na ni ẹniti nwọn tẹle ti ojişẹ na, Annabi na, ẹniti ko mọ ọ kọ ti ko mộ ka ẹniti nwọn ba akọsilẹ nipa rẹ lọdọ wọn ninu At-Taorata ati ninu Injila, yio ma foro wọn si iwa rere yio si ma kọ buburu fun wọn, yio si ma şe awọn ohun ti o dara ni ẹtọ fun wọn, yio si ma şe awọn ohun ti ko dara ni ewọ fun wọn, yio si ma gbe awọn

ٱلَّذِينَ يَتَّبِعُونَ ٱلرَّسُولَ ٱلنَّبِيَّ ٱلۡأُمِّيَّ ٱلَّذِي
يَجِدُونَهُۥ مَكۡتُوبًا عِندَهُمۡ فِي ٱلتَّوۡرَىٰةِ
وَٱلۡإِنجِيلِ يَأۡمُرُهُم بِٱلۡمَعۡرُوفِ وَيَنۡهَىٰهُمۡ
عَنِ ٱلۡمُنكَرِ وَيُحِلُّ لَهُمُ ٱلطَّيِّبَٰتِ وَيُحَرِّمُ
عَلَيۡهِمُ ٱلۡخَبَٰٓئِثَ وَيَضَعُ عَنۡهُمۡ إِصۡرَهُمۡ
وَٱلۡأَغۡلَٰلَ ٱلَّتِي كَانَتۡ عَلَيۡهِمۡۚ فَٱلَّذِينَ ءَامَنُواْ بِهِۦ
وَعَزَّرُوهُ وَنَصَرُوهُ وَٱتَّبَعُواْ ٱلنُّورَ ٱلَّذِيٓ أُنزِلَ
مَعَهُۥٓ أُوْلَٰٓئِكَ هُمُ ٱلۡمُفۡلِحُونَ ١٥٧

ẹru ti o wuwo kuro fun wọn ati ajaga ti mbẹ fun wọn. Nitorina awọn ti o ba gba a gbọ ti nwọn si bu ọwọ fun u ti nwọn si ran a lọwọ ti nwọn si tẹle imọlẹ ti a sọkalẹ pẹlu rẹ, awọn eleyini nwọn o jere.

**158.** Wipe: Ẹnyin enia, dajudaju emi ni ojiṣẹ Ọlọhun si gbogbo nyin, Ẹniti ikapa sanma ati ilẹ jẹ ti Rẹ. Kò si ọlọhun kan ayafi On A ma ye (ẹmi) A si ma pa (ẹmi). Nitorina ki ẹ gba Ọlọhun na gbọ ati Ojiṣẹ Rẹ, Annabi ti kò mọ kọ ti kò mọ ka ẹniti o gba Ọlọhun gbọ ati ọ̀rọ̀ Rẹ, ẹ tẹle e ki ẹ le ba mọ ọna.

قُلْ يَٰٓأَيُّهَا ٱلنَّاسُ إِنِّى رَسُولُ ٱللَّهِ إِلَيْكُمْ جَمِيعًا ٱلَّذِى لَهُۥ مُلْكُ ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَٱلْأَرْضِ ۖ لَآ إِلَٰهَ إِلَّا هُوَ يُحْىِۦ وَيُمِيتُ ۖ فَـَٔامِنُوا۟ بِٱللَّهِ وَرَسُولِهِ ٱلنَّبِىِّ ٱلْأُمِّىِّ ٱلَّذِى يُؤْمِنُ بِٱللَّهِ وَكَلِمَٰتِهِۦ وَٱتَّبِعُوهُ لَعَلَّكُمْ تَهْتَدُونَ ﴿١٥٨﴾

**159.** Awọn ijọ kan nbẹ ninu awọn enia Musa ti nwọn ntọ (awọn enia) si oju ọna pẹlu ododo awọn na si nṣe ẹtọ nipa rẹ.

وَمِن قَوْمِ مُوسَىٰٓ أُمَّةٌ يَهْدُونَ بِٱلْحَقِّ وَبِهِۦ يَعْدِلُونَ ﴿١٥٩﴾

**160.** A si pin nwọn si ọna mejila ni iran ati ni ijọ A si ranṣẹ si Musa nigbati awọn enia rẹ nwa omi lati mu pe: Fi ọpa rẹ na apata (o si fi na a) orisun mejila si ṣẹyọ ni ara rẹ. Dajudaju awọn ijọ kọkan si mọ aye ibumumi wọn. A si tun fi ẹṣu ojo ṣiji le wọn lori Asi tun sọ «Manna» (eyini nkan mimu tonsọ kalẹ lati sanmọ, oda gegẹbi oyin) kalẹ ati ẹiyẹ aparo kalẹ fun wọn. Ẹ ma jẹ ninu ohun ti o dara ti A pa lese fun nyin. Bẹ si ni nwọn kò bo Wa si ṣugbọn ara wọn ni nwọn bò si.

وَقَطَّعْنَٰهُمُ ٱثْنَتَىْ عَشْرَةَ أَسْبَاطًا أُمَمًا ۚ وَأَوْحَيْنَآ إِلَىٰ مُوسَىٰٓ إِذِ ٱسْتَسْقَىٰهُ قَوْمُهُۥٓ أَنِ ٱضْرِب بِّعَصَاكَ ٱلْحَجَرَ ۖ فَٱنۢبَجَسَتْ مِنْهُ ٱثْنَتَا عَشْرَةَ عَيْنًا ۖ قَدْ عَلِمَ كُلُّ أُنَاسٍ مَّشْرَبَهُمْ ۚ وَظَلَّلْنَا عَلَيْهِمُ ٱلْغَمَٰمَ وَأَنزَلْنَا عَلَيْهِمُ ٱلْمَنَّ وَٱلسَّلْوَىٰ ۖ كُلُوا۟ مِن طَيِّبَٰتِ مَا رَزَقْنَٰكُمْ ۚ وَمَا ظَلَمُونَا وَلَٰكِن كَانُوٓا۟ أَنفُسَهُمْ يَظْلِمُونَ ﴿١٦٠﴾

**161.** Ati nigbati a wi fun wọn pe: Ẹ ma gbe inu ilu yi ki ẹ ma jẹ nibikibi ti o ba wu nyin ninu rẹ ki ẹ si wipe: Rẹ̀ silẹ (fun wa) ẹṣẹ wa, atipe ki ẹ ba oju ọna wọ ilu na ni itẹriba. A o fi ori awọn ẹṣẹ nyin jin nyin A o si ṣe alekun rere fun awọn oniwa-rere.

وَإِذۡ قِيلَ لَهُمُ ٱسۡكُنُواْ هَٰذِهِ ٱلۡقَرۡيَةَ وَكُلُواْ مِنۡهَا حَيۡثُ شِئۡتُمۡ وَقُولُواْ حِطَّةٞ وَٱدۡخُلُواْ ٱلۡبَابَ سُجَّدٗا نَّغۡفِرۡ لَكُمۡ خَطِيٓـَٰٔتِكُمۡۚ سَنَزِيدُ ٱلۡمُحۡسِنِينَ ١٦١

**162.** Awọn alabòsi ninu wọn si yi ọ̀rọ na pada yatọ si eyiti a ba wọn sọ, nitorina A si ran iya si wọn lati sanma nitoripe nwọn ṣe abòsi.

فَبَدَّلَ ٱلَّذِينَ ظَلَمُواْ مِنۡهُمۡ قَوۡلًا غَيۡرَ ٱلَّذِي قِيلَ لَهُمۡ فَأَرۡسَلۡنَا عَلَيۡهِمۡ رِجۡزٗا مِّنَ ٱلسَّمَآءِ بِمَا كَانُواْ يَظۡلِمُونَ ١٦٢

**163.** Bi wọn lere nipa ilu ti mbẹ ni ẹba odo nigbati nwọn kọja ẹnu ala ni ọjọ Isimi, nigbati awọn ẹja wọn fi nwa ba wọn ni ọjọ Isimi wọn ti nwọn nlefo (loju omi) atipe ọjọ ti ki ba ṣe ọjọ Isimi nwọn kò ni wa ba wọn. Bayi ni A ndan wọn wò nitoripe nwọn njẹ obilẹjẹ.

وَسۡـَٔلۡهُمۡ عَنِ ٱلۡقَرۡيَةِ ٱلَّتِي كَانَتۡ حَاضِرَةَ ٱلۡبَحۡرِ إِذۡ يَعۡدُونَ فِي ٱلسَّبۡتِ إِذۡ تَأۡتِيهِمۡ حِيتَانُهُمۡ يَوۡمَ سَبۡتِهِمۡ شُرَّعٗا وَيَوۡمَ لَا يَسۡبِتُونَ لَا تَأۡتِيهِمۡۚ كَذَٰلِكَ نَبۡلُوهُم بِمَا كَانُواْ يَفۡسُقُونَ ١٦٣

**164.** Ati nigbati ijọ kan ninu wọn sọpe: Eṣe ti ẹ fi nṣe wãsu fun ijọ kan (ti o ṣe pe) Ọlọhun fẹ parẹ tabi ti o fẹ fi iya ti o lekoko jẹ wọn? Nwọn sọ pe: (wasu na) jẹ awijare lọdọ Oluwa nyin ni ki nwọn le ba paiya (Ọlọhun).

وَإِذۡ قَالَتۡ أُمَّةٞ مِّنۡهُمۡ لِمَ تَعِظُونَ قَوۡمًا ٱللَّهُ مُهۡلِكُهُمۡ أَوۡ مُعَذِّبُهُمۡ عَذَابٗا شَدِيدٗاۖ قَالُواْ مَعۡذِرَةً إِلَىٰ رَبِّكُمۡ وَلَعَلَّهُمۡ يَتَّقُونَ ١٦٤

**165.** Nigbati nwọn gbagbe ohun ti a ran wọn leti rẹ̀, A gba awọn ti nkọ iwa buru fun awọn enia là, A si fi iyà ti o le jẹ awọn ti o ṣe abòsi nitoripe nwọn jẹ obilẹjẹ.

فَلَمَّا نَسُواْ مَا ذُكِّرُواْ بِهِۦٓ أَنجَيۡنَا ٱلَّذِينَ يَنۡهَوۡنَ عَنِ ٱلسُّوٓءِ وَأَخَذۡنَا ٱلَّذِينَ ظَلَمُواْ بِعَذَابِۭ بَـِٔيسِۭ بِمَا كَانُواْ يَفۡسُقُونَ ١٦٥

**166.** Nigbati nwọn şe igberaga nipa ohun ti a kọ̀ fun wọn, Awa sọ fun wọn pe ẹ di ọbọ ẹni yẹpẹrẹ.

فَلَمَّا عَتَوْا عَن مَّا نُهُوا عَنْهُ قُلْنَا لَهُمْ كُونُوا قِرَدَةً خَاسِئِينَ ﴿١٦٦﴾

**167.** Ati nigbati Oluwa rẹ fi mọ (wọn) pe dajudaju On yio gbe dide fun wọn ẹniti yio fi iya buburu jẹ wọn titi di ọjọ ajinde. Dajudaju Oluwa rẹ yara san işẹ buburu enia fun u, bẹnani O jẹ Alaforiji, Onikẹ.

وَإِذْ تَأَذَّنَ رَبُّكَ لَيَبْعَثَنَّ عَلَيْهِمْ إِلَىٰ يَوْمِ الْقِيَامَةِ مَن يَسُومُهُمْ سُوءَ الْعَذَابِ ۗ إِنَّ رَبَّكَ لَسَرِيعُ الْعِقَابِ ۖ وَإِنَّهُ لَغَفُورٌ رَّحِيمٌ ﴿١٦٧﴾

**168.** A da wọn kelekele si ori ilẹ ni ijọ-ijọ, enia rere mbẹ ninu wọn ẹniti o yatọ si eyini mbẹ ninu wọn. A fi awọn ohun rere dan wọn wo A si fi awọn ohun buburu dan wọn wo, ki nwọn le ba şẹri pada (nibi aidara).

وَقَطَّعْنَاهُمْ فِي الْأَرْضِ أُمَمًا ۖ مِّنْهُمُ الصَّالِحُونَ وَمِنْهُمْ دُونَ ذَٰلِكَ ۖ وَبَلَوْنَاهُم بِالْحَسَنَاتِ وَالسَّيِّئَاتِ لَعَلَّهُمْ يَرْجِعُونَ ﴿١٦٨﴾

**169.** Awọn arole kan si role lẹhin wọn ti nwọn jogun tirà, nwọn ngba ohun yẹyẹ aiye yi mu, nwọn si wipe: (Oluwa wa) fẹrẹ foriji wa na. Bi iru ohun yẹyẹ iru rẹ ba tun wa ba wọn, nwọn yio wa a maiya. Njẹ a ko ti ba wọn şe adehun ti tirà pe ki nwọn maşe ma sọ (ọ̀rọ) mọ Ọlọhun bi ko şe ododo? Nwọn si ti kọ ẹkọ ohun ti o wa ninu rẹ̀. Atipe ile ọrun ni o dara julọ fun awọn olupaiya (Ọlọhun). Ẹ ki yio ha şe lakaye bi?

فَخَلَفَ مِن بَعْدِهِمْ خَلْفٌ وَرِثُوا الْكِتَابَ يَأْخُذُونَ عَرَضَ هَٰذَا الْأَدْنَىٰ وَيَقُولُونَ سَيُغْفَرُ لَنَا وَإِن يَأْتِهِمْ عَرَضٌ مِّثْلُهُ يَأْخُذُوهُ ۚ أَلَمْ يُؤْخَذْ عَلَيْهِم مِّيثَاقُ الْكِتَابِ أَن لَّا يَقُولُوا عَلَى اللَّهِ إِلَّا الْحَقَّ وَدَرَسُوا مَا فِيهِ ۗ وَالدَّارُ الْآخِرَةُ خَيْرٌ لِّلَّذِينَ يَتَّقُونَ ۗ أَفَلَا تَعْقِلُونَ ﴿١٦٩﴾

**170.** Atipe awọn ti o ba gba tirà na mu ni şinşin ti nwọn si gbe irun duro, dajudaju Awa kò ni fi ẹsan awọn oluşe rere rare.

وَالَّذِينَ يُمَسِّكُونَ بِالْكِتَابِ وَأَقَامُوا الصَّلَاةَ إِنَّا لَا نُضِيعُ أَجْرَ الْمُصْلِحِينَ ﴿١٧٠﴾

**171.** Atipe (ki o şe iranti) nigbati A gbe oke le wọnlori ti o da gẹgẹbi iboji kan, nwọn ro pe yio wo lu wọn (Awa wi fun wọn pe): Ẹ gba ohun ti a fifun nyin mu şinşin, ki ẹ si ma ranti ohun ti mbẹ ninu rẹ̀, nitori ki ẹ le ma paiya (Ọlọhun).

۞ وإذ نتقنا الجبل فوقهم كأنه ظلة وظنوا أنه واقع بهم خذوا ما ءاتينكم بقوة واذكروا ما فيه لعلكم تتقون ﴿١٧١﴾

**172.** Atipe (ki o tun şe iranti) nigbati Oluwa rẹ şe adehun pẹlu awọn ọmọ Adama, ninu arọmọdọmọ wọn ti o ti ibarãdi wọn jade, o jẹ ki nwọn jẹri lori ara wọn (nigbati Mo wipe): Ko ha nşe Emi ni Oluwa nyin bi? Nwọn wipe: Bẹni; awa jẹri. Ki ẹ ma şewa sọ ni ọjọ ajinde pe, awa jẹ ẹni ti kò mọ ni.

وإذ أخذ ربك من بني ءادم من ظهورهم ذريتهم وأشهدهم على أنفسهم ألست بربكم قالوا بلى شهدنا أن تقولوا يوم القيمة إنا كنا عن هذا غفلين ﴿١٧٢﴾

**173.** Tabikiẹ ma ba sọ wipe: Awọn baba wa nikan ni nwọn ba Ọlọhun wa orogun şiwaju, awa si jẹ arọmọdọmọ lẹhin wọn. O ha pa wa run bi nitori ohun ti awọn alaigba otitọ şe (ninu awọn baba ati baba agba wọn)?

أو تقولوا إنما أشرك ءاباؤنا من قبل وكنا ذرية من بعدهم أفتهلكنا بما فعل المبطلون ﴿١٧٣﴾

**174.** Atipe gẹgẹ bayi ni A nşe alaye awọn ami nã, nitori ki nwọn le şẹri pada.

وكذلك نفصل الأيت ولعلهم يرجعون ﴿١٧٤﴾

**175.** Atipe ki o ka fun wọn irohin ẹniti A fun ni awọn ami Wa ti o si şẹri kuro ninu wọn, èşù si tẹle e, o si di ọkan ninu awọn ẹni anu.

واتل عليهم نبأ الذي ءاتينه ءايتنا فانسلخ منها فأتبعه الشيطن فكان من الغاوين ﴿١٧٥﴾

**176.** Atipe ti o ba şe pe A fẹ ni, dajudaju A o ba gbe e ga pẹlu (ami Wa) şugbọn on wa aiye mọ aiya, o si tẹle ifẹ inu ara rẹ, nitorina apejuwe rẹ dabi aja, ti irẹ ba le siwaju, yio yọ ahọn sita, ti o ba si fi silẹ yio yọ ahan, Eyi jẹ apejuwe awọn ijọ ti nwọn pe awọn ami Wa nirọ. Şe irohin na fun wọn nitori ki nwọn le ronu.

وَلَوْ شِئْنَا لَرَفَعْنَٰهُ بِهَا وَلَٰكِنَّهُۥٓ أَخْلَدَ إِلَى ٱلْأَرْضِ وَٱتَّبَعَ هَوَىٰهُ ۚ فَمَثَلُهُۥ كَمَثَلِ ٱلْكَلْبِ إِن تَحْمِلْ عَلَيْهِ يَلْهَثْ أَوْ تَتْرُكْهُ يَلْهَث ۚ ذَّٰلِكَ مَثَلُ ٱلْقَوْمِ ٱلَّذِينَ كَذَّبُوا۟ بِـَٔايَٰتِنَا ۚ فَٱقْصُصِ ٱلْقَصَصَ لَعَلَّهُمْ يَتَفَكَّرُونَ ١٧٦

**177.** Apejuwe biburu ni apejuwe awọn ẹniti nwọn pe awọn ọrọ Wa nirọ, nwọn si nbo ori ara wọn si.

سَآءَ مَثَلًا ٱلْقَوْمُ ٱلَّذِينَ كَذَّبُوا۟ بِـَٔايَٰتِنَا وَأَنفُسَهُمْ كَانُوا۟ يَظْلِمُونَ ١٧٧

**178.** Ẹniti Ọlọhun ba tọ sọna on ni ẹniti o mọna; ẹniti O ba si fi silẹ ninu işina, awọn elewọnyi ni ẹni òfò.

مَن يَهْدِ ٱللَّهُ فَهُوَ ٱلْمُهْتَدِى ۖ وَمَن يُضْلِلْ فَأُو۟لَٰٓئِكَ هُمُ ٱلْخَٰسِرُونَ ١٧٨

**179.** Dajudaju A da ọpọlọpọ enia ati alijọnu fun ina Jahannama (nitoripe) ọkan mbẹ fun wọn, nwọn kò fi ronu, oju si mbẹ fun wọn, nwọn kò fi riran, eti si mbẹ fun wọn, nwọn kò fi gbọrọ. Awọn elewọnyi dabi ẹran; ẹ fi eyini silẹ, nwọn şina (ju ẹran lọ) awọn elewọnyi ni nwọn kò kula (nipa ọrọ Oluwa).

وَلَقَدْ ذَرَأْنَا لِجَهَنَّمَ كَثِيرًا مِّنَ ٱلْجِنِّ وَٱلْإِنسِ ۖ لَهُمْ قُلُوبٌ لَّا يَفْقَهُونَ بِهَا وَلَهُمْ أَعْيُنٌ لَّا يُبْصِرُونَ بِهَا وَلَهُمْ ءَاذَانٌ لَّا يَسْمَعُونَ بِهَآ ۚ أُو۟لَٰٓئِكَ كَٱلْأَنْعَٰمِ بَلْ هُمْ أَضَلُّ ۚ أُو۟لَٰٓئِكَ هُمُ ٱلْغَٰفِلُونَ ١٧٩

**180.** Ti Ọlọhun ni awọn orukọ ti o dara julọ, nitorina, ẹ ma fi wọn pe E ki ẹ si fi silẹ awọn ẹniti nwọn şe awọn orukọ Rẹ ni yẹyẹ. A o san wọn lẹsan ohun ti nwọn şe nişẹ.

وَلِلَّهِ ٱلْأَسْمَآءُ ٱلْحُسْنَىٰ فَٱدْعُوهُ بِهَا ۖ وَذَرُوا۟ ٱلَّذِينَ يُلْحِدُونَ فِىٓ أَسْمَٰٓئِهِۦ ۚ سَيُجْزَوْنَ مَا كَانُوا۟ يَعْمَلُونَ ١٨٠

**181.** Awọn ijọ kan mbẹ ninu awọn ti A da, ti nwọn ntọ (awọn enia) si ọna pẹlu ododo, nwọn si nṣe ẹtọ pẹlu rẹ.

وَمِمَّنْ خَلَقْنَا أُمَّةٌ يَهْدُونَ بِالْحَقِّ وَبِهِ
يَعْدِلُونَ ١٨١

**182.** Awọn ẹniti nwọn pe awọn ami Wa nirọ, A o ma ti wọn diẹdiẹ lati ibi ti nwọn ko mọ (lọ sinu ijiya).

وَالَّذِينَ كَذَّبُوا بِآيَاتِنَا سَنَسْتَدْرِجُهُم مِّنْ حَيْثُ
لَا يَعْلَمُونَ ١٨٢

**183.** Emi nlọra fun wọn, dajudaju ete Mi le pupọ.

وَأُمْلِي لَهُمْ إِنَّ كَيْدِي مَتِينٌ ١٨٣

**184.** Nwọn kò ha ronu jinlẹ ni (pe) ẹni wọn ki iṣe were? Kò jẹ ohunkohun bikoṣe olukilọ ti o han gbangba.

أَوَلَمْ يَتَفَكَّرُوا مَا بِصَاحِبِهِم مِّن جِنَّةٍ
إِنْ هُوَ إِلَّا نَذِيرٌ مُّبِينٌ ١٨٤

**185.** Tabi nwọn kò woye ni nipa ijọba sanma ati ilẹ ati awọn ohun ti Ọlọhun da ni nkankan, atipe o le jẹ pe akoko wọn ti sunmọ tan, nitorina ọ̀rọ wo ni nwọn o tun ni igbagbọ si lẹhin rẹ.

أَوَلَمْ يَنظُرُوا فِي مَلَكُوتِ السَّمَاوَاتِ وَالْأَرْضِ
وَمَا خَلَقَ اللَّهُ مِن شَيْءٍ وَأَنْ عَسَىٰ أَن يَكُونَ قَدِ اقْتَرَبَ
أَجَلُهُمْ فَبِأَيِّ حَدِيثٍ بَعْدَهُ يُؤْمِنُونَ ١٨٥

**186.** Ẹniti Ọlọhun ba fi silẹ ninu iṣina, ko si afini mọna (miran) fun u, Atipe yio fi wọn silẹ, ki nwọn ma poyi ninu agbere wọn.

مَن يُضْلِلِ اللَّهُ فَلَا هَادِيَ لَهُ وَيَذَرُهُمْ فِي طُغْيَانِهِمْ
يَعْمَهُونَ ١٨٦

**187.** Nwọn o wa bi ọ lere nipa akoko na (pe), nigbawo ni idide rẹ? Wi fun wọn (pe): Ọdọ Oluwa mi nikan ni mimọ rẹ wà. Ẹnikẹni kò le ṣe afihan asiko na ayafi On. O ṣoro fun (awọn ara) sanma ati ilẹ. Kò ni wa ba nyin ayafi ojiji. Nwọn o tun

يَسْأَلُونَكَ عَنِ السَّاعَةِ أَيَّانَ مُرْسَاهَا قُلْ إِنَّمَا عِلْمُهَا
عِندَ رَبِّي لَا يُجَلِّيهَا لِوَقْتِهَا إِلَّا هُوَ ثَقُلَتْ فِي السَّمَاوَاتِ
وَالْأَرْضِ لَا تَأْتِيكُمْ إِلَّا بَغْتَةً يَسْأَلُونَكَ كَأَنَّكَ حَفِيٌّ
عَنْهَا قُلْ إِنَّمَا عِلْمُهَا عِندَ اللَّهِ وَلَٰكِنَّ أَكْثَرَ النَّاسِ
لَا يَعْلَمُونَ ١٨٧

bi ọ lere gẹgẹ bi ẹnipe irẹ mọ nipa rẹ̀, wipe: Ọdọ Ọlọhun nikan ni mimọ rẹ̀ wa, ṣugbọn ọ̀pọ̀lọpọ̀ awọn enia nwọn kò mọ.

**188.** Wipe: Emi kò ni agbara anfani kan funra mi bakanna ni nko ni agbara inira kan ayafi ohun ti Ọlọhun ba fẹ. Ti o ba ṣe pe mo mọ ohun ti o pamọ, nba wa ọ̀pọ̀lọpọ̀ õre funra mi, buburu kò ba si ti ba mi. Kò si ohun ti emi jẹ ju olukilọ ati olufunni ni iro idunnu fun awọn enia ti nwọn ni gbagbọ ododo.

قُل لَّآ أَمۡلِكُ لِنَفۡسِي نَفۡعٗا وَلَا ضَرًّا إِلَّا مَا شَآءَ ٱللَّهُۚ
وَلَوۡ كُنتُ أَعۡلَمُ ٱلۡغَيۡبَ لَٱسۡتَكۡثَرۡتُ
مِنَ ٱلۡخَيۡرِ وَمَا مَسَّنِيَ ٱلسُّوٓءُۚ إِنۡ أَنَا۠ إِلَّا نَذِيرٞ
وَبَشِيرٞ لِّقَوۡمٖ يُؤۡمِنُونَ ﴿١٨٨﴾

**189.** On ni Ẹniti O da nyin lati inu ẹmi kanṣoṣo, O si ṣe aya rẹ̀ lati inu rẹ̀ ki o le ma ba a gbe. Nigbati on (ọkọ) sunmọ ọ, o si ru ẹru fifuyẹ kan, nigbana on ru u kiri, nigbati o si di ẹru wiwuwo, awọn mejẽji wa kepe Ọlọhun Oluwa awọn mejẽji (pe): Bi Irẹ ba ta wa lọrẹ (ọmọ) daradara kan, dajudaju awa yio wa ninu awọn ti yio ma ṣe ọpẹ (fun Ọ).

۞ هُوَ ٱلَّذِي خَلَقَكُم مِّن نَّفۡسٖ وَٰحِدَةٖ وَجَعَلَ
مِنۡهَا زَوۡجَهَا لِيَسۡكُنَ إِلَيۡهَاۖ فَلَمَّا تَغَشَّىٰهَا
حَمَلَتۡ حَمۡلًا خَفِيفٗا فَمَرَّتۡ بِهِۦۖ فَلَمَّآ أَثۡقَلَت
دَّعَوَا ٱللَّهَ رَبَّهُمَا لَئِنۡ ءَاتَيۡتَنَا صَٰلِحٗا لَّنَكُونَنَّ
مِنَ ٱلشَّٰكِرِينَ ﴿١٨٩﴾

**190.** Ṣugbọn nigbati O fun wọn ni (ọmọ) rere kan tan, nwọn ba A wa orogun ninu ohun ti O fi fun awọn mejẽji. Bẹni Ọlọhun ga ju ohun ti nwọn ndapọ mọ ọ lọ.

فَلَمَّآ ءَاتَىٰهُمَا صَٰلِحٗا جَعَلَا لَهُۥ شُرَكَآءَ فِيمَآ
ءَاتَىٰهُمَاۚ فَتَعَٰلَى ٱللَّهُ عَمَّا يُشۡرِكُونَ ﴿١٩٠﴾

**191.** Nwọn ha nwa orogun (fun U) ninu ohun ti kò le da ẹda kan nigbati o jẹ pe a da awọn na ni?

أَيُشۡرِكُونَ مَا لَا يَخۡلُقُ شَيۡـٔٗا وَهُمۡ يُخۡلَقُونَ ﴿١٩١﴾

**192.** Nwọn kò ni agbara iranlọwọ kan fun wọn bẹni nwọn kò le ran ara wọn lọwọ.

وَلَا يَسْتَطِيعُونَ لَهُمْ نَصْرًا وَلَآ أَنفُسَهُمْ يَنصُرُونَ ﴿١٩٢﴾

**193.** Ti ẹnyin ba pe wọn wa si oju ọna ti o tọ, nwọn kò ni tẹle nyin. Bakanna ni o ri fun nyin, ẹnyin iba pe wọn tabi ẹ jẹ ẹniti o dakẹ.

وَإِن تَدْعُوهُمْ إِلَى ٱلْهُدَىٰ لَا يَتَّبِعُوكُمْ سَوَآءٌ عَلَيْكُمْ أَدَعَوْتُمُوهُمْ أَمْ أَنتُمْ صَٰمِتُونَ ﴿١٩٣﴾

**194.** Dajudaju awọn ẹniti ẹ npe lẹhin Ọlọhun jẹ ẹrú bi ẹnyin na; njẹ ẹ pe wọn, ki awọn si da nyin lohun bi ẹ ba jẹ olododo.

إِنَّ ٱلَّذِينَ تَدْعُونَ مِن دُونِ ٱللَّهِ عِبَادٌ أَمْثَالُكُمْ فَٱدْعُوهُمْ فَلْيَسْتَجِيبُوا۟ لَكُمْ إِن كُنتُمْ صَٰدِقِينَ ﴿١٩٤﴾

**195.** Njẹ nwọn ni ẹsẹ ti nwọn fi nrin bi, tabi nwọn ni ọwọ ti nwọn fi nmu nkan dani, tabi nwọn ni oju ti nwọn fi nriran, tabi nwọn ni eti ti nwọn fi ngbọrọ? Wipe: Ẹ kepe awọn orişa nyin lẹhinna ki ẹdete si mi ki ẹ ma si gba mi laye.

أَلَهُمْ أَرْجُلٌ يَمْشُونَ بِهَآ أَمْ لَهُمْ أَيْدٍ يَبْطِشُونَ بِهَآ أَمْ لَهُمْ أَعْيُنٌ يُبْصِرُونَ بِهَآ أَمْ لَهُمْ ءَاذَانٌ يَسْمَعُونَ بِهَا قُلِ ٱدْعُوا۟ شُرَكَآءَكُمْ ثُمَّ كِيدُونِ فَلَا تُنظِرُونِ ﴿١٩٥﴾

**196.** Dajudaju Ọlọhun ni ọrẹ mi Ẹniti O sọ tirà nã kalẹ̀, On si ni ọrẹ awọn ẹni-rere.

إِنَّ وَلِـِّۧىَ ٱللَّهُ ٱلَّذِى نَزَّلَ ٱلْكِتَٰبَ وَهُوَ يَتَوَلَّى ٱلصَّٰلِحِينَ ﴿١٩٦﴾

**197.** Awọn ẹniti ẹnyin npe lẹhin Rẹ̀ kò ni agbara iranlọwọ fun nyin, bẹni nwọn kò le ran ara wọn lọwọ.

وَٱلَّذِينَ تَدْعُونَ مِن دُونِهِۦ لَا يَسْتَطِيعُونَ نَصْرَكُمْ وَلَآ أَنفُسَهُمْ يَنصُرُونَ ﴿١٩٧﴾

**198.** Bi ẹnyin ba pe wọn si oju ọna imọnọ, nwọn kò ni gbọ; irẹ ri wọn pe nwọn nwo ọ, şugbọn nwọn ko riran.

وَإِن تَدْعُوهُمْ إِلَى ٱلْهُدَىٰ لَا يَسْمَعُوا۟ وَتَرَىٰهُمْ يَنظُرُونَ إِلَيْكَ وَهُمْ لَا يُبْصِرُونَ ﴿١٩٨﴾

**199.** Şe amojukuro ki o si ma foro (awọn enia si) iwa rere ki o si şẹri kuro lọdọ awọn alaimọkan.

خُذِ ٱلْعَفْوَ وَأْمُرْ بِٱلْعُرْفِ وَأَعْرِضْ عَنِ ٱلْجَٰهِلِينَ ﴿١٩٩﴾

**200.** Bi işẹri lati ọdọ èşu ba wa ba ọ, wa işọri lọdọ Ọlọhun. Dajudaju On ni Olugbọrọ, Olùmọ̀.

وَإِمَّا يَنزَغَنَّكَ مِنَ ٱلشَّيۡطَٰنِ نَزۡغٞ فَٱسۡتَعِذۡ بِٱللَّهِۚ إِنَّهُۥ سَمِيعٌ عَلِيمٌ ٢٠٠

**201.** Dajudaju awọn ẹniti nbẹru (Ọlọhun), nigbati royiroyi ti èşu ba de ọdọ wọn, nwọn a ranti (Ọlọhun), nigbana nwọn riran (ri ododo).

إِنَّ ٱلَّذِينَ ٱتَّقَوۡاْ إِذَا مَسَّهُمۡ طَٰٓئِفٞ مِّنَ ٱلشَّيۡطَٰنِ تَذَكَّرُواْ فَإِذَا هُم مُّبۡصِرُونَ ٢٠١

**202.** Awọn ọmọ-iya wọn nwọn a ma şe alekun fun wọn ninu işina lẹhinna nwọn kò ni kóraró.

وَإِخۡوَٰنُهُمۡ يَمُدُّونَهُمۡ فِي ٱلۡغَيِّ ثُمَّ لَا يُقۡصِرُونَ ٢٠٢

**203.** Nigbati irẹ kò ba mu ami kan wa fun wọn, nwọn wipe: Eşe ti o kò şe e funra rẹ? Wipe: Emi tẹle eyiti a fi ranşẹ si mi lati ọdọ Oluwa mi nikan. Eyi jẹ iriran lati ọdọ Oluwa nyin ati ọna mimọ ati ãnu fun awọn ẹniti o gbagbọ ni ododo.

وَإِذَا لَمۡ تَأۡتِهِم بِـَٔايَةٖ قَالُواْ لَوۡلَا ٱجۡتَبَيۡتَهَاۚ قُلۡ إِنَّمَآ أَتَّبِعُ مَا يُوحَىٰٓ إِلَيَّ مِن رَّبِّيۚ هَٰذَا بَصَآئِرُ مِن رَّبِّكُمۡ وَهُدٗى وَرَحۡمَةٞ لِّقَوۡمٖ يُؤۡمِنُونَ ٢٠٣

**204.** Nigbati a ba nke Al-Kùráni, ẹ tẹtisi i ki ẹ si dakẹ jẹ ki a le kẹ nyin.

وَإِذَا قُرِئَ ٱلۡقُرۡءَانُ فَٱسۡتَمِعُواْ لَهُۥ وَأَنصِتُواْ لَعَلَّكُمۡ تُرۡحَمُونَ ٢٠٤

**205.** Ma ranti Oluwa rẹ ninu ọkàn rẹ niti irẹránilẹ̀ ati ibẹru ati ni ohun ti ki işe ariwo ni owurọ ati aşalẹ, ma si şe wa ninu awọn olugbagbera.

وَٱذۡكُر رَّبَّكَ فِي نَفۡسِكَ تَضَرُّعٗا وَخِيفَةٗ وَدُونَ ٱلۡجَهۡرِ مِنَ ٱلۡقَوۡلِ بِٱلۡغُدُوِّ وَٱلۡأٓصَالِ وَلَا تَكُن مِّنَ ٱلۡغَٰفِلِينَ ٢٠٥

**206.** Dajudaju awọn ẹniti mbẹ lọdọ Oluwa rẹ ki işe igberaga lati sin I, nwọn si nşe afọmọ Rẹ̀, On ni nwọn si fi ori kanlẹ fun.

إِنَّ ٱلَّذِينَ عِندَ رَبِّكَ لَا يَسۡتَكۡبِرُونَ عَنۡ عِبَادَتِهِۦ وَيُسَبِّحُونَهُۥ وَلَهُۥ يَسۡجُدُونَ۩ ٢٠٦

## (8) Suratul Anfãli

سُورَةُ الأَنفَالِ

*Ni orukọ Ọlọhun Ajọkẹ aiye, Aṣakẹ ọrun.*

بِسْمِ ٱللَّهِ ٱلرَّحْمَٰنِ ٱلرَّحِيمِ

**1.** Nwọn o bi ọ lere nipa awọn ikogùn (Anfãli). Sọpe: Awọn ikogùn jẹ ti Ọlọhun ati ti Ojiṣẹ (Rẹ̀). Nitorina ẹ paiya Ọlọhun ki ẹ si ṣe atunṣe ede-aiyede ti mbẹ larin nyin, ki ẹ si tẹle ti Ọlọhun ati Ojiṣẹ rẹ̀ bi ẹnyin ba jẹ olugbagbọ ododo.

يَسْـَٔلُونَكَ عَنِ ٱلْأَنفَالِ ۖ قُلِ ٱلْأَنفَالُ لِلَّهِ وَٱلرَّسُولِ ۖ فَٱتَّقُوا۟ ٱللَّهَ وَأَصْلِحُوا۟ ذَاتَ بَيْنِكُمْ ۖ وَأَطِيعُوا۟ ٱللَّهَ وَرَسُولَهُۥٓ إِن كُنتُم مُّؤْمِنِينَ ﴿١﴾

**2.** Awọn olugbagbọ ododo ni awọn ẹniti o ṣe pe nigbati a ba darukọ Ọlọhun, ọwariri a mu ọkàn wọn ati nigbati a ba ke awọn ãyàh Rẹ̀ fun wọn nwọn a si lekun ni igbagbọ, nwọn a si fi ara ti Oluwa wọn.

إِنَّمَا ٱلْمُؤْمِنُونَ ٱلَّذِينَ إِذَا ذُكِرَ ٱللَّهُ وَجِلَتْ قُلُوبُهُمْ وَإِذَا تُلِيَتْ عَلَيْهِمْ ءَايَٰتُهُۥ زَادَتْهُمْ إِيمَٰنًا وَعَلَىٰ رَبِّهِمْ يَتَوَكَّلُونَ ﴿٢﴾

**3.** Awọn ni ẹniti nkirun nwọn a si mã na ninu ohun ti A pa lese fun wọn (si oju ọna ti Ọlọhun).

ٱلَّذِينَ يُقِيمُونَ ٱلصَّلَوٰةَ وَمِمَّا رَزَقْنَٰهُمْ يُنفِقُونَ ﴿٣﴾

**4.** Awọn elewọnyi ni onigbagbọ ododo, ti nwọn ni ipo ti o ga lọdọ Oluwa wọn ati aforiji ati esè ti o ni apọnle.

أُو۟لَٰٓئِكَ هُمُ ٱلْمُؤْمِنُونَ حَقًّا ۚ لَّهُمْ دَرَجَٰتٌ عِندَ رَبِّهِمْ وَمَغْفِرَةٌ وَرِزْقٌ كَرِيمٌ ﴿٤﴾

**5.** Gẹgẹbi Oluwa rẹ ṣe yọ ọ lati inu ile rẹ pẹlu otitọ, dajudaju apakan ninu awọn onigbagbọ ni kò dun mọ wọn.

كَمَآ أَخْرَجَكَ رَبُّكَ مِنۢ بَيْتِكَ بِٱلْحَقِّ وَإِنَّ فَرِيقًا مِّنَ ٱلْمُؤْمِنِينَ لَكَٰرِهُونَ ﴿٥﴾

**6.** Nwọn yio ma tako ọ nipa otitọ lẹhin igbati o ti han (fun

يُجَٰدِلُونَكَ فِى ٱلْحَقِّ بَعْدَمَا تَبَيَّنَ كَأَنَّمَا يُسَاقُونَ إِلَى ٱلْمَوْتِ وَهُمْ يَنظُرُونَ ﴿٦﴾

wọn), o da gẹgẹ bi ẹni pe a nda wọn lọ ba iku bẹ si ni nwọn nri(i).

**7.** Ati nigbati Ọlọhun ṣe adehun ọkan ninu awọn ijọ mejẽji fun nyin pe yio jẹ ti nyin ti ẹnyin si nfẹ pe ki awọn ti ko ni nkan ija jẹ ti nyin ti Ọlọhun si fẹ lati mu otitọ ṣẹ pẹlu gbolohun Rẹ, ti O si fẹ ge gbongbo awọn alaigbàgbọ.

وَإِذۡ يَعِدُكُمُ ٱللَّهُ إِحۡدَى ٱلطَّآئِفَتَيۡنِ أَنَّهَا لَكُمۡ وَتَوَدُّونَ أَنَّ غَيۡرَ ذَاتِ ٱلشَّوۡكَةِ تَكُونُ لَكُمۡ وَيُرِيدُ ٱللَّهُ أَن يُحِقَّ ٱلۡحَقَّ بِكَلِمَٰتِهِۦ وَيَقۡطَعَ دَابِرَ ٱلۡكَٰفِرِينَ ﴿٧﴾

**8.** Ki O le fi otitọ han ni otitọ, ki irọ o le han ni irọ, bi o fẹ ki awọn ọdẹsẹ̀ ma fẹ (ki o jẹ bẹ).

لِيُحِقَّ ٱلۡحَقَّ وَيُبۡطِلَ ٱلۡبَٰطِلَ وَلَوۡ كَرِهَ ٱلۡمُجۡرِمُونَ ﴿٨﴾

**9.** Nigbati ẹ nwa iranlọwọ Oluwa nyin, O si da nyin lohun pe! Emi yio ran nyin lọwọ pẹlu ẹgbẹrun ninu malaika, ti nwọn o wà ni tẹle-tẹle ara wọn.

إِذۡ تَسۡتَغِيثُونَ رَبَّكُمۡ فَٱسۡتَجَابَ لَكُمۡ أَنِّي مُمِدُّكُم بِأَلۡفٖ مِّنَ ٱلۡمَلَٰٓئِكَةِ مُرۡدِفِينَ ﴿٩﴾

**10.** Bẽ si ni Ọlọhun kò ṣe e fun nyin (lasan) ayafi ki o jẹ iro idunnu ati ki awọn ọkàn nyin le balẹ. Kò si iranlọwọ kan ayafi lati ọdọ Ọlọhun wa; dajudaju Ọlọhun ni Alagbara, Ọjọgbọn.

وَمَا جَعَلَهُ ٱللَّهُ إِلَّا بُشۡرَىٰ وَلِتَطۡمَئِنَّ بِهِۦ قُلُوبُكُمۡۚ وَمَا ٱلنَّصۡرُ إِلَّا مِنۡ عِندِ ٱللَّهِۚ إِنَّ ٱللَّهَ عَزِيزٌ حَكِيمٌ ﴿١٠﴾

**11.** Nigbati On mu õgbé ba nyin niti ifọkanbalẹ lati ọdọ Rẹ, O si tun sọ omi kalẹ̀ fun nyin lati sanmọ lati fọ nyin mọ ati ki O le ko ẹgbin ti èṣu kuro lara nyin ati ki O le mu ọkàn nyin duro ati ki O fi mu awọn ẹsẹ (nyin) duro ṣinṣin.

إِذۡ يُغَشِّيكُمُ ٱلنُّعَاسَ أَمَنَةٗ مِّنۡهُ وَيُنَزِّلُ عَلَيۡكُم مِّنَ ٱلسَّمَآءِ مَآءٗ لِّيُطَهِّرَكُم بِهِۦ وَيُذۡهِبَ عَنكُمۡ رِجۡزَ ٱلشَّيۡطَٰنِ وَلِيَرۡبِطَ عَلَىٰ قُلُوبِكُمۡ وَيُثَبِّتَ بِهِ ٱلۡأَقۡدَامَ ﴿١١﴾

**12.** Nigbati Oluwa rẹ ranṣẹ si awọn malaika pe: Emi mbẹ pẹlu

إِذۡ يُوحِي رَبُّكَ إِلَى ٱلۡمَلَٰٓئِكَةِ أَنِّي مَعَكُمۡ فَثَبِّتُواْ

nyin, nitorina ki ẹ fi (ẹsẹ) awọn ẹniti o gbagbọ ni ododo rinlẹ̀. Emi yio ju ẹru-jẹ̀jẹ̀ sinu ọkàn awọn ẹniti o ṣe aigbagbọ. Nitorina ẹ ma lu oke ọrun wọn ki ẹ si ma lu gbogbo awọn ọmọ ika wọn.

ٱلَّذِينَ ءَامَنُوا۟ ۚ سَأُلْقِى فِى قُلُوبِ ٱلَّذِينَ كَفَرُوا۟
ٱلرُّعْبَ فَٱضْرِبُوا۟ فَوْقَ ٱلْأَعْنَاقِ وَٱضْرِبُوا۟ مِنْهُمْ
كُلَّ بَنَانٍ ﴿١٢﴾

**13.** Eyi jẹ bẹ̃ nitoripe nwọn tako (ọrọ) Ọlọhun ati Ojiṣẹ Rẹ̀. Ẹnikẹni ti O ba tako (ọ̀rọ) Ọlọhun ati Ojiṣẹ Rẹ̀ dajudaju Ọlọhun le koko ni ẹsan sisan.

ذَٰلِكَ بِأَنَّهُمْ شَآقُّوا۟ ٱللَّهَ وَرَسُولَهُۥ ۚ وَمَن يُشَاقِقِ
ٱللَّهَ وَرَسُولَهُۥ فَإِنَّ ٱللَّهَ شَدِيدُ ٱلْعِقَابِ ﴿١٣﴾

**14.** eyi, ẹ tọ ọ wo atipe dajudaju ìyà ina mbẹ fun awọn alaigbagbọ.

ذَٰلِكُمْ فَذُوقُوهُ وَأَنَّ لِلْكَٰفِرِينَ
عَذَابَ ٱلنَّارِ ﴿١٤﴾

**15.** Ẹnyin onigbagbọ ododo, nigbati ẹ ba pade awọn alaigbagbọ ti nwọn nwọ ti (loju ogun), ẹ maṣe kọ ẹhin si wọn.

يَٰٓأَيُّهَا ٱلَّذِينَ ءَامَنُوٓا۟ إِذَا لَقِيتُمُ ٱلَّذِينَ كَفَرُوا۟
زَحْفًا فَلَا تُوَلُّوهُمُ ٱلْأَدْبَارَ ﴿١٥﴾

**16.** Ẹnikẹni ki yio kọ ẹhin si wọn ni ọjọ na, ayafi ki o jẹ ti iṣẹri lọ si oju ija abi ki o jẹ ti ipapọ mọ awọn ijọ kan, dajudaju o ti bọsi ibinu Ọlọhun atipe aye ibugbe oluwarẹ̀ ina Jahannama ni. Buburu ni apadasi rẹ̀.

وَمَن يُوَلِّهِمْ يَوْمَئِذٍ دُبُرَهُۥٓ إِلَّا مُتَحَرِّفًا لِّقِتَالٍ
أَوْ مُتَحَيِّزًا إِلَىٰ فِئَةٍ فَقَدْ بَآءَ بِغَضَبٍ
مِّنَ ٱللَّهِ وَمَأْوَىٰهُ جَهَنَّمُ ۖ وَبِئْسَ ٱلْمَصِيرُ ﴿١٦﴾

**17.** Nidi eyi ẹnyin ko pa wọn ṣugbọn Ọlọhun lo pa wọn, bẹ si ni irẹ kọ ni o sọko ṣugbọn Ọlọhun ni O sọko ati ki Ó le ba dan awọn onigbagbọ ododo wò ni adanwo ti o dara lati ọdọ Rẹ̀. Dajudaju Oluwa ni Olugbọ (awọn ọ̀rọ), Oni mimọ̀.

فَلَمْ تَقْتُلُوهُمْ وَلَٰكِنَّ ٱللَّهَ قَتَلَهُمْ ۚ وَمَا رَمَيْتَ
إِذْ رَمَيْتَ وَلَٰكِنَّ ٱللَّهَ رَمَىٰ ۚ
وَلِيُبْلِىَ ٱلْمُؤْمِنِينَ مِنْهُ بَلَآءً حَسَنًا ۚ
إِنَّ ٱللَّهَ سَمِيعٌ عَلِيمٌ ﴿١٧﴾

**18.** Iwọnyi jẹ bẹ fun nyin, atipe dajudaju Ọlọhun nyẹpẹrẹ ete awọn alaigbagbọ.

ذَٰلِكُمْ وَأَنَّ ٱللَّهَ مُوهِنُ كَيْدِ ٱلْكَٰفِرِينَ ﴿١٨﴾

**19.** Ti ẹnyin ba nwa idajọ, dajudaju idajọ ti wa ba nyin; bi ẹnyin ba si ṣiwọ, on ni o dara julọ fun nyin, bi ẹ ba ṣẹri pada, Awa na yio ṣẹri pada atipe akojọ nyin kò le ṣe anfani kan fun nyin bi ijọ na tile pọ ju bẹ lọ atipe Ọlọhun mbẹ pẹlu awọn olugbagbọ ododo.

إِن تَسْتَفْتِحُوا۟ فَقَدْ جَآءَكُمُ ٱلْفَتْحُ ۖ
وَإِن تَنتَهُوا۟ فَهُوَ خَيْرٌ لَّكُمْ ۖ وَإِن تَعُودُوا۟ نَعُدْ
وَلَن تُغْنِىَ عَنكُمْ فِئَتُكُمْ شَيْـًٔا وَلَوْ كَثُرَتْ
وَأَنَّ ٱللَّهَ مَعَ ٱلْمُؤْمِنِينَ ﴿١٩﴾

**20.** Ẹnyin onigbagbọ ododo, ẹ tẹle ti Ọlọhun ati ti Ojiṣẹ Rẹ ki ẹ maṣe ṣẹri kuro ni ọdọ Rẹ nigbati ẹnyin na ti ngbọ (ọ̀rọ Ọlọhun).

يَٰٓأَيُّهَا ٱلَّذِينَ ءَامَنُوٓا۟ أَطِيعُوا۟ ٱللَّهَ وَرَسُولَهُۥ
وَلَا تَوَلَّوْا۟ عَنْهُ وَأَنتُمْ تَسْمَعُونَ ﴿٢٠﴾

**21.** Ẹ ma da gẹgẹbi awọn ẹniti nwọn wipe: A gbọ o, bẹ si ni nwọn kò gbọ.

وَلَا تَكُونُوا۟ كَٱلَّذِينَ قَالُوا۟ سَمِعْنَا وَهُمْ
لَا يَسْمَعُونَ ﴿٢١﴾

**22.** Dajudaju ẹda ti o buru ju ni ọdọ Ọlọhun ni ẹniti o diti ti o si ya odi awọn ni nwọn ki ilo lakàye.

۞ إِنَّ شَرَّ ٱلدَّوَآبِّ عِندَ ٱللَّهِ ٱلصُّمُّ ٱلْبُكْمُ
ٱلَّذِينَ لَا يَعْقِلُونَ ﴿٢٢﴾

**23.** Ti o ba ṣe wipe Ọlọhun mọ õre kan lara wọn ni, dajudaju iba jẹ ki nwọn gbọ. Ti O ba si jẹki nwọn gbọ, nwọn o ba yipada, nwọn o ba ṣẹri kuro.

وَلَوْ عَلِمَ ٱللَّهُ فِيهِمْ خَيْرًا لَّأَسْمَعَهُمْ ۖ وَلَوْ أَسْمَعَهُمْ
لَتَوَلَّوا۟ وَّهُم مُّعْرِضُونَ ﴿٢٣﴾

**24.** Ẹnyin onigbagbọ ododo, ẹ jẹ ipe Ọlọhun ati ti Ojiṣẹ, nigbati o ba pe nyin lọ si bi ohun ti o sọ nyin di alãyè. Atipe ki ẹ mọ pe dajudaju Ọlọhun ma nṣe onpinya ni arin enia ati ọkàn rẹ atipe dajudaju ọdọ Rẹ ni a o ko nyin jọ si.

يَٰٓأَيُّهَا ٱلَّذِينَ ءَامَنُوا۟ ٱسْتَجِيبُوا۟ لِلَّهِ وَلِلرَّسُولِ
إِذَا دَعَاكُمْ لِمَا يُحْيِيكُمْ ۖ وَٱعْلَمُوٓا۟ أَنَّ ٱللَّهَ
يَحُولُ بَيْنَ ٱلْمَرْءِ وَقَلْبِهِۦ وَأَنَّهُۥٓ إِلَيْهِ
تُحْشَرُونَ ﴿٢٤﴾

**25.** Atipe ki ẹ paiya inira kan ti kò ni ba awọn ẹniti o ṣe abosi ninu nyin nikanṣoṣo; ki ẹ̀ si mọ pe dajudaju Ọlọhun le ni ìyà.

وَاتَّقُوا فِتْنَةً لَّا تُصِيبَنَّ الَّذِينَ ظَلَمُوا مِنكُمْ خَاصَّةً وَاعْلَمُوا أَنَّ اللَّهَ شَدِيدُ الْعِقَابِ ﴿٢٥﴾

**26.** Ẹ ṣe iranti nigbati ẹnyin kere, ti nwọn ka nyin kun alailagbara lori ilẹ̀, ti ẹnyin npaiya pe ki awọn enia ma bã mu nyin, O dabo bo nyin O si fun nyin ni agbara pẹlu iranlọwọ Rẹ̀, O si pa ese fun nyin ninu awọn nkan ti o dara nitori ki ẹ le dupẹ.

وَاذْكُرُوا إِذْ أَنتُمْ قَلِيلٌ مُّسْتَضْعَفُونَ فِي الْأَرْضِ تَخَافُونَ أَن يَتَخَطَّفَكُمُ النَّاسُ فَآوَاكُمْ وَأَيَّدَكُم بِنَصْرِهِ وَرَزَقَكُم مِّنَ الطَّيِّبَاتِ لَعَلَّكُمْ تَشْكُرُونَ ﴿٢٦﴾

**27.** Ẹnyin onigbagbọ ododo, ẹ maṣe aiṣododo si Ọlọhun ati Ojiṣẹ nã, atipe ki ẹ ma ṣe jamba (aiṣ'ododo) nipa ohun ti a fun nyin dani nigbati ẹnyin mọ.

يَا أَيُّهَا الَّذِينَ آمَنُوا لَا تَخُونُوا اللَّهَ وَالرَّسُولَ وَتَخُونُوا أَمَانَاتِكُمْ وَأَنتُمْ تَعْلَمُونَ ﴿٢٧﴾

**28.** Atipe ki ẹ mọ pe, awọn dukia nyin ati awọn ọmọ nyin kò jẹ nkankan ju adanwo lọ, dajudaju Ọlọhun ni ẹsan ti o tobi mbẹ ni ọdọ Rẹ̀.

وَاعْلَمُوا أَنَّمَا أَمْوَالُكُمْ وَأَوْلَادُكُمْ فِتْنَةٌ وَأَنَّ اللَّهَ عِندَهُ أَجْرٌ عَظِيمٌ ﴿٢٨﴾

**29.** Ẹnyin onigbagbọ ododo, ti ẹnyin ba npaiya Ọlọhun, yio ṣe ibujade fun yin, yio si mu buburu nyin kuro yio si fori-ji nyin. Ọlọhun ni Ọlọla ti o tobi.

يَا أَيُّهَا الَّذِينَ آمَنُوا إِن تَتَّقُوا اللَّهَ يَجْعَل لَّكُمْ فُرْقَانًا وَيُكَفِّرْ عَنكُمْ سَيِّئَاتِكُمْ وَيَغْفِرْ لَكُمْ وَاللَّهُ ذُو الْفَضْلِ الْعَظِيمِ ﴿٢٩﴾

**30.** (Ṣe iranti) nigbati awọn alaigbagbọ pa ete si ọ pe awọn o ka ọ mọ si oju kan tabi ki nwọn pa ọ tabi ki nwọn le ọ jade, nwọn pa ete, Ọlọhun si nwé-éwé Ọlọhun lo bori awọn elete.

وَإِذْ يَمْكُرُ بِكَ الَّذِينَ كَفَرُوا لِيُثْبِتُوكَ أَوْ يَقْتُلُوكَ أَوْ يُخْرِجُوكَ وَيَمْكُرُونَ وَيَمْكُرُ اللَّهُ وَاللَّهُ خَيْرُ الْمَاكِرِينَ ﴿٣٠﴾

**31.** Atipe nigbati a ba nke awọn ãyàh Wa fun wọn, nwọn  a wipe: Dajudaju awa ti gbọ ti o ba şe pe a fẹ ni awa na le sọ iru eyi, eyi ko jẹ nkankan ayafi awọn alọ awọn ẹni akọkọ.

وَإِذَا تُتْلَىٰ عَلَيْهِمْ ءَايَٰتُنَا قَالُوا۟ قَدْ سَمِعْنَا
لَوْ نَشَآءُ لَقُلْنَا مِثْلَ هَٰذَآ ۙ إِنْ هَٰذَآ
إِلَّآ أَسَٰطِيرُ ٱلْأَوَّلِينَ ﴿٣١﴾

**32.** Atipe nigbati nwọn sọ pe: Ọlọhun Ọba o, ti o ba jẹ pe eyi ni otitọ lati ọdọ Rẹ, nigbana rọ ojo okuta le wa lori lati sanma tabi ki O mu iyà ẹlẹta elero wa ba wa.

وَإِذْ قَالُوا۟ ٱللَّهُمَّ إِن كَانَ هَٰذَا هُوَ ٱلْحَقَّ
مِنْ عِندِكَ فَأَمْطِرْ عَلَيْنَا حِجَارَةً مِّنَ ٱلسَّمَآءِ
أَوِ ٱئْتِنَا بِعَذَابٍ أَلِيمٍ ﴿٣٢﴾

**33.** Ọlọhun kò jẹ jẹ wọn niya nigbati irẹ wa ni arin wọn; atipe Ọlọhun kò ni jẹ wọn niya nigbati nwọn ba ntọrọ aforiji.

وَمَا كَانَ ٱللَّهُ لِيُعَذِّبَهُمْ وَأَنتَ فِيهِمْ ۚ
وَمَا كَانَ ٱللَّهُ مُعَذِّبَهُمْ وَهُمْ يَسْتَغْفِرُونَ ﴿٣٣﴾

**34.** Kòsi idi ti Ọlọhun kò fi ni jẹ wọn niya nigbati o şe pe nwọn di awọn enia lọna ni «Mọsalasi» Abiọwọ na nwọn ki işe olutọju rẹ̀? Kò si ẹni ti o jẹ olutọju rẹ, ayafi awọn ti o npaya Ọlọhun, şugbọn ọpọlọpọ wọn ko mọ̀.

وَمَا لَهُمْ أَلَّا يُعَذِّبَهُمُ ٱللَّهُ وَهُمْ يَصُدُّونَ
عَنِ ٱلْمَسْجِدِ ٱلْحَرَامِ وَمَا كَانُوٓا۟ أَوْلِيَآءَهُۥٓ ۚ
إِنْ أَوْلِيَآؤُهُۥٓ إِلَّا ٱلْمُتَّقُونَ وَلَٰكِنَّ أَكْثَرَهُمْ
لَا يَعْلَمُونَ ﴿٣٤﴾

**35.** Irun wọn ti wọn nki ni Ile na kò jẹ kinkikan bikoşe ifé sisu ati pipa atẹwọ. Nitorina ẹ tọ iyà wò nitori pe ẹ jẹ ẹniti o nşe aigbagbọ.

وَمَا كَانَ صَلَاتُهُمْ عِندَ ٱلْبَيْتِ إِلَّا مُكَآءً
وَتَصْدِيَةً ۚ فَذُوقُوا۟ ٱلْعَذَابَ بِمَا كُنتُمْ
تَكْفُرُونَ ﴿٣٥﴾

**36.** Dajudaju awọn ẹniti nwọn şe aigbagbọ, nwọn nna owó wọn nitori a ti di oju ọna ti Ọlọhun nwọn yio nã a, lẹhinna yio jẹ abamọ fun wọn, lẹhinna a o si bori wọn atipe awọn alaigbagbọ a o ko wọn jọ sinu ina Jahannama.

إِنَّ ٱلَّذِينَ كَفَرُوا۟ يُنفِقُونَ أَمْوَٰلَهُمْ لِيَصُدُّوا۟
عَن سَبِيلِ ٱللَّهِ ۚ فَسَيُنفِقُونَهَا ثُمَّ تَكُونُ عَلَيْهِمْ
حَسْرَةً ثُمَّ يُغْلَبُونَ ۗ وَٱلَّذِينَ كَفَرُوٓا۟ إِلَىٰ جَهَنَّمَ
يُحْشَرُونَ ﴿٣٦﴾

**37.** Ki Ọlọhun le ya awọn enia buburu kuro ninu awọn enia daradara ati ki O le fi apakan enia buburu lori apakan, nitori ki O le pa wọn pọ̀ si ojukan nitori ki O le fi wọn sinu ina Jahannama. Awọn eleyini ni nwọn jẹ ẹni òfò.

لِيَمِيزَ ٱللَّهُ ٱلْخَبِيثَ مِنَ ٱلطَّيِّبِ وَيَجْعَلَ ٱلْخَبِيثَ بَعْضَهُۥ عَلَىٰ بَعْضٍ فَيَرْكُمَهُۥ جَمِيعًا فَيَجْعَلَهُۥ فِى جَهَنَّمَ ۚ أُو۟لَـٰٓئِكَ هُمُ ٱلْخَـٰسِرُونَ ٣٧

**38.** Wi fun awọn alaigbagbọ (pe) ti nwọn ba şiwọ, a o dariji wọn nipa ohun ti nwọn ti şe rekọja; ti nwọn ba si pada, nigbana dajudaju apẹrẹ ohun ti o ba awọn ara işiwaju ti rekọja.

قُل لِّلَّذِينَ كَفَرُوٓا۟ إِن يَنتَهُوا۟ يُغْفَرْ لَهُم مَّا قَدْ سَلَفَ وَإِن يَعُودُوا۟ فَقَدْ مَضَتْ سُنَّتُ ٱلْأَوَّلِينَ ٣٨

**39.** Ẹ ba wọn jagun titi kò fi ni si iyọnu kan mọ ti gbogbo ẹsin yio wa jẹ ti Ọlọhun nikan. Nitorina ti nwọn ba şiwọ, dajudaju Ọlọhun ri gbogbo ohun ti nwọn şe nişẹ.

وَقَـٰتِلُوهُمْ حَتَّىٰ لَا تَكُونَ فِتْنَةٌ وَيَكُونَ ٱلدِّينُ كُلُّهُۥ لِلَّهِ ۚ فَإِنِ ٱنتَهَوْا۟ فَإِنَّ ٱللَّهَ بِمَا يَعْمَلُونَ بَصِيرٌ ٣٩

**40.** Ti nwọn ba si şẹri, ẹ mọ pe dajudaju Ọlọhun ni Oluranlọwọ nyin. O dara ni Oluranlọwọ, O si dara ni Alatilẹhin.

وَإِن تَوَلَّوْا۟ فَٱعْلَمُوٓا۟ أَنَّ ٱللَّهَ مَوْلَىٰكُمْ ۚ نِعْمَ ٱلْمَوْلَىٰ وَنِعْمَ ٱلنَّصِيرُ ٤٠

**41.** Ki ẹ si mọ pe ohunkohun ti ẹ ba ko ni kogun ti Ọlọhun ni idamarun rẹ̀ ati fun Ojişẹ na ati fun ibatan ati awọn ọmọ-orukan ati awọn talaka ati ọmọ ojuọna, bi ẹ ba jẹ ẹniti o gba Ọlọhun gbọ ati ohun ti Awa sọkalẹ̀ fun ẹru Wa ni ọjọ ipinya, ni ọjọ ti awọn ijọ mẹji pade ija. Ọlọhun si ni Alagbara lori ohun gbogbo.

۞ وَٱعْلَمُوٓا۟ أَنَّمَا غَنِمْتُم مِّن شَىْءٍ فَأَنَّ لِلَّهِ خُمُسَهُۥ وَلِلرَّسُولِ وَلِذِى ٱلْقُرْبَىٰ وَٱلْيَتَـٰمَىٰ وَٱلْمَسَـٰكِينِ وَٱبْنِ ٱلسَّبِيلِ إِن كُنتُمْ ءَامَنتُم بِٱللَّهِ وَمَآ أَنزَلْنَا عَلَىٰ عَبْدِنَا يَوْمَ ٱلْفُرْقَانِ يَوْمَ ٱلْتَقَى ٱلْجَمْعَانِ ۗ وَٱللَّهُ عَلَىٰ كُلِّ شَىْءٍ قَدِيرٌ ٤١

**42.** Nigbati ẹnyin wa ni tosi ti awọn si wa ni okere; awọn onirakunmi si wa ni isalẹ̀ si nyin, ti o ba ṣe pe ẹ ba ara nyin ṣe adehun akoko ni, ẹnyin iba yẹ adehun na, ṣugbọn ki Ọlọhun le pari ọ̀rọ kan ti a ti ṣe; ki ẹniti yio parun nipa alaye le parun, ati ki ẹniti yio yè nipa alaye le yè, dajudaju Ọlọhun ni Olugbọrọ̀, Olumọ̀.

إِذْ أَنتُم بِالْعُدْوَةِ الدُّنْيَا وَهُم بِالْعُدْوَةِ الْقُصْوَىٰ وَالرَّكْبُ أَسْفَلَ مِنكُمْ ۚ وَلَوْ تَوَاعَدتُّمْ لَاخْتَلَفْتُمْ فِي الْمِيعَادِ ۙ وَلَٰكِن لِّيَقْضِيَ اللَّهُ أَمْرًا كَانَ مَفْعُولًا لِّيَهْلِكَ مَنْ هَلَكَ عَن بَيِّنَةٍ وَيَحْيَىٰ مَنْ حَيَّ عَن بَيِّنَةٍ ۗ وَإِنَّ اللَّهَ لَسَمِيعٌ عَلِيمٌ ﴿٤٢﴾

**43.** Nigbati Ọlọhun fi wọn han ọ ni oju orun rẹ ni fifihan diẹ ti O ba fi wọn hanọ pe wọn pọ̀, ẹnyin iba ṣojo, ẹnyin iba siṣe ariyanjiyan nipa ọran na, ṣugbọn Ọlọhun yọ nyin. Dajudaju On ni Oni-mimọ̀ awọn ohun ti mbẹ nigba aiya.

إِذْ يُرِيكَهُمُ اللَّهُ فِي مَنَامِكَ قَلِيلًا ۖ وَلَوْ أَرَاكَهُمْ كَثِيرًا لَّفَشِلْتُمْ وَلَتَنَازَعْتُمْ فِي الْأَمْرِ وَلَٰكِنَّ اللَّهَ سَلَّمَ ۗ إِنَّهُ عَلِيمٌ بِذَاتِ الصُّدُورِ ﴿٤٣﴾

**44.** Ati nigbati On fi wọn han nyin nigbati ẹ pade, pe nwọn kere ni oju nyin, On si mu nyin kere ni oju wọn ki Ọlọhun le mũ aṣẹ ti yio ṣẹ ṣẹ. Ọdọ Ọlọhun ni gbogbo ọran yio padasi.

وَإِذْ يُرِيكُمُوهُمْ إِذِ الْتَقَيْتُمْ فِي أَعْيُنِكُمْ قَلِيلًا وَيُقَلِّلُكُمْ فِي أَعْيُنِهِمْ لِيَقْضِيَ اللَّهُ أَمْرًا كَانَ مَفْعُولًا ۗ وَإِلَى اللَّهِ تُرْجَعُ الْأُمُورُ ﴿٤٤﴾

**45.** Ẹnyin onigbagbọ ododo, nigbati ẹ ba pade ijọ (ogun) kan ẹ duro ṣinṣin ki ẹ si ranti Ọlọhun pupọ ki ẹ ba jere.

يَا أَيُّهَا الَّذِينَ آمَنُوا إِذَا لَقِيتُمْ فِئَةً فَاثْبُتُوا وَاذْكُرُوا اللَّهَ كَثِيرًا لَّعَلَّكُمْ تُفْلِحُونَ ﴿٤٥﴾

**46.** Ẹ tẹle ti Ọlọhun ati ti Ojiṣẹ Rẹ̀ ẹ ma ṣe ṣe ariyanjiyan ki ẹ ma ba ṣe ojo ki agbara nyin ma ba lọ, ki ẹ ṣe suru, dajudaju Ọlọhun wa pẹlu awọn onisuru.

وَأَطِيعُوا اللَّهَ وَرَسُولَهُ وَلَا تَنَازَعُوا فَتَفْشَلُوا وَتَذْهَبَ رِيحُكُمْ ۖ وَاصْبِرُوا ۚ إِنَّ اللَّهَ مَعَ الصَّابِرِينَ ﴿٤٦﴾

**47.** Ẹ maṣe dabi awọn ẹniti nwọn jade ni ile pẹlu igberaga ati karimi, nwọn si nṣẹri (awọn enia) kuro ni oju ọna ti Ọlọhun, Ọlọhun ni Olurọkirika ohun ti nwọn ṣe.

وَلَا تَكُونُوا كَالَّذِينَ خَرَجُوا مِن دِيَٰرِهِم بَطَرًا وَرِئَآءَ النَّاسِ وَيَصُدُّونَ عَن سَبِيلِ اللَّهِ ۚ وَاللَّهُ بِمَا يَعْمَلُونَ مُحِيطٌ ﴿٤٧﴾

**48.** Ati nigbati èṣu ṣe iṣẹ wọn lọṣọ fun wọn, o wipe: Kòsi ẹniti yio bori nyin loni ninu awọn enia, emi si ni oluranlọwọ fun nyin. Ṣugbọn nigbati awọn ijọ ogun mejẽji ri ara wọn, o pada sẹhin o si wipe: Emi moribọ lọdọ nyin emi ri ohun ti ẹnyin kò ri, dajudaju emi nbẹru Ọlọhun. Ọlọhun si le kókó lati gbẹsan iyà.

وَإِذْ زَيَّنَ لَهُمُ الشَّيْطَٰنُ أَعْمَٰلَهُمْ وَقَالَ لَا غَالِبَ لَكُمُ الْيَوْمَ مِنَ النَّاسِ وَإِنِّي جَارٌ لَّكُمْ ۖ فَلَمَّا تَرَآءَتِ الْفِئَتَانِ نَكَصَ عَلَىٰ عَقِبَيْهِ وَقَالَ إِنِّي بَرِيٓءٌ مِّنكُمْ إِنِّيٓ أَرَىٰ مَا لَا تَرَوْنَ إِنِّيٓ أَخَافُ اللَّهَ ۚ وَاللَّهُ شَدِيدُ الْعِقَابِ ﴿٤٨﴾

**49.** Nigbati awọn alagabàgebe ati awọn ti arun mbẹ ninu ọkàn wọn wipe: Ẹsin awọn eleyi tan wọn jẹ. Ẹnikẹni ti o ba gbẹkẹle Ọlọhun, dajudaju Ọlọhun ni Alagbara, Ọlọgbọn.

إِذْ يَقُولُ الْمُنَٰفِقُونَ وَالَّذِينَ فِي قُلُوبِهِم مَّرَضٌ غَرَّ هَٰٓؤُلَآءِ دِينُهُمْ ۗ وَمَن يَتَوَكَّلْ عَلَى اللَّهِ فَإِنَّ اللَّهَ عَزِيزٌ حَكِيمٌ ﴿٤٩﴾

**50.** ti o ba ṣe pe iwọ ri igbati malaika fẹ gba ẹmi awọn alaigbagbọ, ti nwọn ngba oju wọn ati ẹhin wọn (nwọn nwipe): Ẹ tọ iyà ejo fofo ina wò.

وَلَوْ تَرَىٰٓ إِذْ يَتَوَفَّى الَّذِينَ كَفَرُوا ۙ الْمَلَٰٓئِكَةُ يَضْرِبُونَ وُجُوهَهُمْ وَأَدْبَٰرَهُمْ وَذُوقُوا عَذَابَ الْحَرِيقِ ﴿٥٠﴾

**51.** Eyi ri bẹ nitori ohun ti ọwọ nyin ti ti ṣiwaju atipe dajudaju Ọlọhun ki iṣe alabòsi fun awọn ẹrusin (Rẹ̀).

ذَٰلِكَ بِمَا قَدَّمَتْ أَيْدِيكُمْ وَأَنَّ اللَّهَ لَيْسَ بِظَلَّٰمٍ لِّلْعَبِيدِ ﴿٥١﴾

**52.** Gẹgẹbi iṣe awọn ijọ Firiaona ati awọn ti o ṣiwaju wọn, nwọn ṣe aigbagbọ si awọn àmi Ọlọhun, nitorina Ọlọhun si mu wọn nitori ẹṣẹ

كَدَأْبِ ءَالِ فِرْعَوْنَ ۙ وَالَّذِينَ مِن قَبْلِهِمْ ۚ كَفَرُوا بِـَٔايَٰتِ اللَّهِ فَأَخَذَهُمُ اللَّهُ بِذُنُوبِهِمْ ۗ إِنَّ اللَّهَ قَوِيٌّ شَدِيدُ الْعِقَابِ ﴿٥٢﴾

wọn. Dajudaju Ọlọhun ni Alagbara, ti o le kókó lati gbẹsan iyà.

53. Eyi ri bẹ nitoripe Ọlọhun kò jẹ yi idẹrati O ṣe fun awọn enia kan pada titi awọn funra wọn yio fi yi ohun ti on bẹ ni ọkan wọn pada, atipe dajudaju Ọlọhun ni Olugbọrọ, Olumọ̀.

ذَٰلِكَ بِأَنَّ ٱللَّهَ لَمْ يَكُ مُغَيِّرًا نِّعْمَةً أَنْعَمَهَا عَلَىٰ قَوْمٍ حَتَّىٰ يُغَيِّرُوا۟ مَا بِأَنفُسِهِمْ ۙ وَأَنَّ ٱللَّهَ سَمِيعٌ عَلِيمٌ ﴿٥٣﴾

54. Gẹgẹbi iṣe awọn ijọ Firiaona ati awọn ti o ṣiwaju wọn. Nwọn pe awọn àmi Oluwa wọn nirọ, nitorina Awa si pa wọn rẹ nitori ẹṣẹ wọn, Awa si tẹ ijọ Firiaona ri, ọkõkan wọn si jẹ alabòsi.

كَدَأْبِ ءَالِ فِرْعَوْنَ ۙ وَٱلَّذِينَ مِن قَبْلِهِمْ ۚ كَذَّبُوا۟ بِـَٔايَٰتِ رَبِّهِمْ فَأَهْلَكْنَٰهُم بِذُنُوبِهِمْ وَأَغْرَقْنَآ ءَالَ فِرْعَوْنَ ۚ وَكُلٌّ كَانُوا۟ ظَٰلِمِينَ ﴿٥٤﴾

55. Dajudaju ẹda ti o buru ju lọdọ Ọlọhun ni awọn ẹniti o ṣe aigbagbọ, nwọn kò si ni gbagbọ.

إِنَّ شَرَّ ٱلدَّوَآبِّ عِندَ ٱللَّهِ ٱلَّذِينَ كَفَرُوا۟ فَهُمْ لَا يُؤْمِنُونَ ﴿٥٥﴾

56. Awọn ti o ba ṣe adehun ninu wọn lẹhinna ti nwọn tu adehun wọn nigba gbogbo awọn ni kò bẹru Ọlọhun.

ٱلَّذِينَ عَٰهَدتَّ مِنْهُمْ ثُمَّ يَنقُضُونَ عَهْدَهُمْ فِى كُلِّ مَرَّةٍ وَهُمْ لَا يَتَّقُونَ ﴿٥٦﴾

57. Nitorina ti ẹ ba mu wọn ni ogun ẹ tu awọn ti o wa lẹhin wọn ka, ki nwọn ba le ranti.

فَإِمَّا تَثْقَفَنَّهُمْ فِى ٱلْحَرْبِ فَشَرِّدْ بِهِم مَّنْ خَلْفَهُمْ لَعَلَّهُمْ يَذَّكَّرُونَ ﴿٥٧﴾

58. Ti o ba si npaiya iwa jamba lati ọdọ awọn ijọ kan ẹ ju (adehun wọn), pada si wọn lori dọgbadọgba. Dajudaju Ọlọhun kò nifẹ si awọn onijamba.

وَإِمَّا تَخَافَنَّ مِن قَوْمٍ خِيَانَةً فَٱنۢبِذْ إِلَيْهِمْ عَلَىٰ سَوَآءٍ ۚ إِنَّ ٱللَّهَ لَا يُحِبُّ ٱلْخَآئِنِينَ ﴿٥٨﴾

59. Ki awọn alaigbagbọ maṣe rò pe awọn yio gbawaju (Ọlọhun), dajudaju nwọn kò le bọ (lọwọ Rẹ).

وَلَا يَحْسَبَنَّ ٱلَّذِينَ كَفَرُوا۟ سَبَقُوٓا۟ ۚ إِنَّهُمْ لَا يُعْجِزُونَ ﴿٥٩﴾

وَأَعِدُّوا۟ لَهُم مَّا ٱسْتَطَعْتُم مِّن قُوَّةٍ وَمِن رِّبَاطِ ٱلْخَيْلِ تُرْهِبُونَ بِهِۦ عَدُوَّ ٱللَّهِ وَعَدُوَّكُمْ وَءَاخَرِينَ مِن دُونِهِمْ لَا تَعْلَمُونَهُمُ ٱللَّهُ يَعْلَمُهُمْ ۚ وَمَا تُنفِقُوا۟ مِن شَىْءٍ فِى سَبِيلِ ٱللَّهِ يُوَفَّ إِلَيْكُمْ وَأَنتُمْ لَا تُظْلَمُونَ ﴿٦٠﴾

**60.** Ẹ pese ohun ìjà ti ẹ ba ni agbara rẹ fun wọn ni siso ẹsin mọlẹ̀ lati dẹruba awọn ọta Ọlọhun ati ọta nyin ati awọn omiran yatọ si wọn, ẹnyin kò mọ̀ wọn, Ọlọhun mọ̀ wọn. Ohunkohun ti ẹ ba na si oju ọna ti Ọlọhun, Ao san a pada fun nyin, A ki yio si bo nyin si.

۞ وَإِن جَنَحُوا۟ لِلسَّلْمِ فَٱجْنَحْ لَهَا وَتَوَكَّلْ عَلَى ٱللَّهِ ۚ إِنَّهُۥ هُوَ ٱلسَّمِيعُ ٱلْعَلِيمُ ﴿٦١﴾

**61.** Bi nwọn ba tẹ si alafia, ki irẹ na tẹ si i ati ki o si fi ara ti Ọlọhun. Dajudaju On ni Olugbọrọ, Onimimọ̀.

وَإِن يُرِيدُوٓا۟ أَن يَخْدَعُوكَ فَإِنَّ حَسْبَكَ ٱللَّهُ ۚ هُوَ ٱلَّذِىٓ أَيَّدَكَ بِنَصْرِهِۦ وَبِٱلْمُؤْمِنِينَ ﴿٦٢﴾

**62.** Bi nwọn ba si ngbero lati tan ọ jẹ dajudaju Ọlọhun ni yio to ọ, On ni Ẹniti O kun ọ lọwọ pẹlu iranlọwọ Rẹ̀ ati pẹlu awọn olugbàgbọ ododo.

وَأَلَّفَ بَيْنَ قُلُوبِهِمْ ۚ لَوْ أَنفَقْتَ مَا فِى ٱلْأَرْضِ جَمِيعًا مَّآ أَلَّفْتَ بَيْنَ قُلُوبِهِمْ وَلَٰكِنَّ ٱللَّهَ أَلَّفَ بَيْنَهُمْ ۚ إِنَّهُۥ عَزِيزٌ حَكِيمٌ ﴿٦٣﴾

**63.** O si pa ọkàn wọn pọ̀. Bi o ba ṣe pe o na ohun ti mbẹ ni ori ilẹ̀ patapata, o kò le pa ọkàn wọn pọ, ṣugbọn Ọlọhun ni O ṣe ipapọ ni arin wọn. Dajudaju On ni Ọba ti O tobi, Ọjọgbọn.

يَٰٓأَيُّهَا ٱلنَّبِىُّ حَسْبُكَ ٱللَّهُ وَمَنِ ٱتَّبَعَكَ مِنَ ٱلْمُؤْمِنِينَ ﴿٦٤﴾

**64.** Irẹ Annabi, Ọlọhun na yio to ọ ati awọn ti o ba tẹle tirẹ ninu awọn olugbagbọ ododo.

يَٰٓأَيُّهَا ٱلنَّبِىُّ حَرِّضِ ٱلْمُؤْمِنِينَ عَلَى ٱلْقِتَالِ ۚ إِن يَكُن مِّنكُمْ عِشْرُونَ صَٰبِرُونَ يَغْلِبُوا۟ مِا۟ئَتَيْنِ ۚ وَإِن يَكُن مِّنكُم مِّا۟ئَةٌ يَغْلِبُوٓا۟ أَلْفًا مِّنَ ٱلَّذِينَ كَفَرُوا۟ بِأَنَّهُمْ قَوْمٌ لَّا يَفْقَهُونَ ﴿٦٥﴾

**65.** Irẹ Annabi, mã gba awọn oni gbagbọ ododo niyanju si ijà. Ti ogún (enia) ti o ni ifarada ba mbẹ ninu nyin, nwọn yio ma bori igbá (enia), bi ọgọrun (enia) ti o ni ifarada ba mbẹ ninu nyin, nwọn o

bori ẹgbẹrun kan ninu awọn ẹniti kò gbagbọ, nitoripe awọn na (jẹ) enia kan ti nwọn kò gbọ agbọye (ọ̀rọ̀).

**66.** Nisisiyi Ọlọhun ti ṣe ni fifuyẹ fun nyin O si ti mọ pe ailagbara mbẹ fun nyin. Ti ọgọrun (enia) ti o ni ifarada ba nbẹ ninu nyin nwọn yio bori igbá (enia), bi ẹgbẹrun (enia) ti o ni ifarada ba mbẹ ninu nyin nwọn yio bori ẹgbẹrun meji pẹlu iyọnda Ọlọhun. Bẹ si ni Ọlọhun na mbẹ pẹlu onisuru.

ٱلْـَٔـٰنَ خَفَّفَ ٱللَّهُ عَنكُمْ وَعَلِمَ أَنَّ فِيكُمْ ضَعْفًا ۚ
فَإِن يَكُن مِّنكُم مِّا۟ئَةٌ صَابِرَةٌ يَغْلِبُوا۟ مِا۟ئَتَيْنِ ۚ
وَإِن يَكُن مِّنكُمْ أَلْفٌ يَغْلِبُوٓا۟ أَلْفَيْنِ بِإِذْنِ ٱللَّهِ ۗ
وَٱللَّهُ مَعَ ٱلصَّـٰبِرِينَ ﴿٦٦﴾

**67.** Kò tọ si Annabi kan pe ki imuni-lẹru logun ma bẹ fun u, ayafi ti o ba jà ti ti yio fi ṣẹ́gun l'ori-lẹ̀ yanyan, ẹnyin nfẹ igbadun ti aiye, Ọlọhun si nfẹ nyin fẹ (õre) ti ọrun. Bẹ si ni Ọlọhun ni Ọba ti o tobi, Ọjọgbọn.

مَا كَانَ لِنَبِىٍّ أَن يَكُونَ لَهُۥٓ أَسْرَىٰ حَتَّىٰ يُثْخِنَ
فِى ٱلْأَرْضِ ۚ تُرِيدُونَ عَرَضَ ٱلدُّنْيَا وَٱللَّهُ يُرِيدُ
ٱلْـَٔاخِرَةَ ۗ وَٱللَّهُ عَزِيزٌ حَكِيمٌ ﴿٦٧﴾

**68.** Ti kò ba si ti aṣẹ kan ti o gba iwaju lati ọdọ Ọlọhun ni, iyà ti o tobi iba fọwọ kan nyin nipa ohun ti ẹ ko.

لَّوْلَا كِتَـٰبٌ مِّنَ ٱللَّهِ سَبَقَ لَمَسَّكُمْ فِيمَآ أَخَذْتُمْ
عَذَابٌ عَظِيمٌ ﴿٦٨﴾

**69.** Nitorina ẹ mã jẹ ninu ohun ti ẹ ko ni ọrọ ogun niti ẹtọ ti o mọ, ki ẹ si bẹru Ọlọhun dajudaju Ọlọhun na ni Alaforiji, Onikẹ.

فَكُلُوا۟ مِمَّا غَنِمْتُمْ حَلَـٰلًا طَيِّبًا ۚ وَٱتَّقُوا۟ ٱللَّهَ ۚ
إِنَّ ٱللَّهَ غَفُورٌ رَّحِيمٌ ﴿٦٩﴾

**70.** Irẹ Annabi sọ fun awọn ti mbẹ ni ọwọ nyin ninu awọn ti ẹ ko logun pe ti Ọlọhun ba mọ daradara kan ninu ọkàn nyin, yio fun nyin ni ohun ti o dara ju ohun ti a gba

يَـٰٓأَيُّهَا ٱلنَّبِىُّ قُل لِّمَن فِىٓ أَيْدِيكُم مِّنَ ٱلْأَسْرَىٰٓ
إِن يَعْلَمِ ٱللَّهُ فِى قُلُوبِكُمْ خَيْرًا يُؤْتِكُمْ خَيْرًا مِّمَّآ
أُخِذَ مِنكُمْ وَيَغْفِرْ لَكُمْ ۗ
وَٱللَّهُ غَفُورٌ رَّحِيمٌ ﴿٧٠﴾

lọwọ yin lọ yio si foriji nyin. Bẹ si ni Ọlọhun na ni Alaforiji, Onikẹ.

**71.** Bi nwọn ba si fẹ jamba rẹ, dajudau nwọn ti jamba Ọlọhun ni iṣiwaju, O si fi ọ bori wọn. Bẹ si ni Ọlọhun na ni Oni Mimọ̀, Ọjọgbọn.

وَإِن يُرِيدُواْ خِيَانَتَكَ فَقَدْ خَانُواْ ٱللَّهَ مِن قَبْلُ فَأَمْكَنَ مِنْهُمْۗ وَٱللَّهُ عَلِيمٌ حَكِيمٌ ٧١

**72.** Dajudaju awọn ẹniti nwọn gbagbọ ni ododo ti nwọn si ṣi kuro ni ilu wọn ti nwọn si nsapa pẹlu ohun ini wọn ati ara wọn ni oju ọna ti Ọlọhun ati awọn ti nwọn ko (Annabi) mọra ti nwọn si ran a lọwọ, awọn elewọnni apakan wọn ni ọrẹ apakan. Awọn ẹniti nwọn si gbagbọ ti nwọn kò si kuro ninu ilu wọn, kòsi iwọ̀ idãbo bo lọrun nyin fun wọn ayafi ti awọn na ba ṣi kuro ni ilu ti wọn ba si nwa yin ni oluranlọwọ nipa ẹsin, ọranyan ni fun nyin pe ki ẹ ran wọn lọwọ ayafi lori awọn ijọ kan ti majẹ́mu mbẹ ni arin ẹnyin pẹlu wọn. Bẹ si ni Ọlọhun ni Oluri ohun ti ẹ nṣe.

إِنَّ ٱلَّذِينَ ءَامَنُواْ وَهَاجَرُواْ وَجَٰهَدُواْ بِأَمْوَٰلِهِمْ وَأَنفُسِهِمْ فِي سَبِيلِ ٱللَّهِ وَٱلَّذِينَ ءَاوَواْ وَّنَصَرُوٓاْ أُوْلَٰٓئِكَ بَعْضُهُمْ أَوْلِيَآءُ بَعْضٍۚ وَٱلَّذِينَ ءَامَنُواْ وَلَمْ يُهَاجِرُواْ مَا لَكُم مِّن وَلَٰيَتِهِم مِّن شَيْءٍ حَتَّىٰ يُهَاجِرُواْۚ وَإِنِ ٱسْتَنصَرُوكُمْ فِي ٱلدِّينِ فَعَلَيْكُمُ ٱلنَّصْرُ إِلَّا عَلَىٰ قَوْمِۭ بَيْنَكُمْ وَبَيْنَهُم مِّيثَٰقٌۗ وَٱللَّهُ بِمَا تَعْمَلُونَ بَصِيرٌ ٧٢

**73.** Atipe awọn ẹniti wọn ṣe aigbagbọ apakan wọn ni ọrẹ apakan. Ti ẹ kò ba ṣe e iyọnu ati ibajẹ ti o tobi yio mãṣẹlẹ ni ori ilẹ̀.

وَٱلَّذِينَ كَفَرُواْ بَعْضُهُمْ أَوْلِيَآءُ بَعْضٍۚ إِلَّا تَفْعَلُوهُ تَكُن فِتْنَةٌ فِي ٱلْأَرْضِ وَفَسَادٌ كَبِيرٌ ٧٣

**74.** Bẹ si ni awọn ẹniti nwọn gbagbọ ni ododo ti nwọn si ṣi lọ ti nwọn si nsa agbara si oju ọna ti Ọlọhun, ati awọn ti nwọn ko (Annabi) mọra ti nwọn si nran a

وَٱلَّذِينَ ءَامَنُواْ وَهَاجَرُواْ وَجَٰهَدُواْ فِي سَبِيلِ ٱللَّهِ وَٱلَّذِينَ ءَاوَواْ وَّنَصَرُوٓاْ أُوْلَٰٓئِكَ هُمُ ٱلْمُؤْمِنُونَ حَقًّاۚ لَّهُم مَّغْفِرَةٌ وَرِزْقٌ كَرِيمٌ ٧٤

lọwọ, awọn eleyini ni olugbagbọ ododo ni tõtọ, aforiji mbẹ fun wọn ati ese ti o dara.

**75.** Bẹ si ni awọn ẹniti nwọn tun gbagbọ lẹhin (wọn) ti nwọn si tun ṣilọ ti nwọn si sapa pẹlu nyin, awọn elewọnni jẹ ara nyin. Atipe awọn ibatan apakan wọn lo ni ẹto julọ si apakan ninu ofin ti Ọlọhun. Dajudaju Ọlọhun na ni Oni Mimọ̀ gbogbo nkan.

وَالَّذِينَ آمَنُوا مِنْ بَعْدُ وَهَاجَرُوا وَجَاهَدُوا مَعَكُمْ فَأُولَٰئِكَ مِنْكُمْ ۚ وَأُولُو الْأَرْحَامِ بَعْضُهُمْ أَوْلَىٰ بِبَعْضٍ فِي كِتَابِ اللَّهِ ۗ إِنَّ اللَّهَ بِكُلِّ شَيْءٍ عَلِيمٌ ﴿٧٥﴾

## *(9) Suratul Taobah*

سُورَةُ التَّوْبَةِ

**1.** (Ikede) ibọwọ-bọsẹ (ṣẹ̀lẹ̀) lati ọdọ Ọlọhun ati ojiṣẹ Rẹ̀ si awọn ẹniti nwọn ba nyin ṣe adehun ninu awọn ọṣẹbọ.

بَرَاءَةٌ مِنَ اللَّهِ وَرَسُولِهِ إِلَى الَّذِينَ عَاهَدْتُمْ مِنَ الْمُشْرِكِينَ ﴿١﴾

**2.** Nitorina ẹ mã rin ni ori ilẹ̀ ni oṣu mẹrin ki ẹ mọ pe dajudaju ẹnyin kò le bọ lọwọ Ọlọhun atipe dajudaju Ọlọhun yio dojuti awọn alaigbagbọ.

فَسِيحُوا فِي الْأَرْضِ أَرْبَعَةَ أَشْهُرٍ وَاعْلَمُوا أَنَّكُمْ غَيْرُ مُعْجِزِي اللَّهِ ۙ وَأَنَّ اللَّهَ مُخْزِي الْكَافِرِينَ ﴿٢﴾

**3.** Eyi jẹ ikede lati ọdọ Ọlọhun ati ọjiṣẹ Rẹ̀ si awọn enia ni ọjọ hajji ti o tobiju pe dajudaju Ọlọhun ati Ojiṣẹ Rẹ̀ bọwọ-bọsẹ kuro lọdọ awọn ti o da nkan pọ mọ Ọlọhun, ti ẹnyin ba ronupiwada, on ni o dara fun nyin; ti ẹnyin ba ṣẹri, nitorina ki ẹ mọ pe dajudaju ẹnyin kò jẹ ẹniti o le bọ lọwọ Ọlọhun. ṣe

وَأَذَانٌ مِنَ اللَّهِ وَرَسُولِهِ إِلَى النَّاسِ يَوْمَ الْحَجِّ الْأَكْبَرِ أَنَّ اللَّهَ بَرِيءٌ مِنَ الْمُشْرِكِينَ ۙ وَرَسُولُهُ ۚ فَإِنْ تُبْتُمْ فَهُوَ خَيْرٌ لَكُمْ ۖ وَإِنْ تَوَلَّيْتُمْ فَاعْلَمُوا أَنَّكُمْ غَيْرُ مُعْجِزِي اللَّهِ ۗ وَبَشِّرِ الَّذِينَ كَفَرُوا بِعَذَابٍ أَلِيمٍ ﴿٣﴾

irohin fun awọn alaigbagbọ pe iyà ẹlẹta-elero mbẹ fun wọn.

**4.** Ayafi awọn ẹniti nwọn ba nyin ṣe adehun, ninu awọn ọṣẹbọ, lẹhinna nwọn kò din nkankan ku nwọn kò si ṣe atilẹhin fun ẹnikan le nyin lori; nitorina ki ẹ mu alukawani wọn dopin fun wọn titi lọ di asiko wọn. Dajudaju Ọlọhun fẹran awọn olupaiya (Rẹ̀).

إِلَّا ٱلَّذِينَ عَٰهَدتُّم مِّنَ ٱلْمُشْرِكِينَ ثُمَّ لَمْ يَنقُصُوكُمْ شَيْـًٔا وَلَمْ يُظَٰهِرُوا۟ عَلَيْكُمْ أَحَدًا فَأَتِمُّوٓا۟ إِلَيْهِمْ عَهْدَهُمْ إِلَىٰ مُدَّتِهِمْ ۚ إِنَّ ٱللَّهَ يُحِبُّ ٱلْمُتَّقِينَ ﴿٤﴾

**5.** Nigbati awọn oṣu abọwọ ba lọ, nigbana ki ẹ ba awọn ọṣẹbọ jagun, ni aye kaye ti ẹ ba ba wọn, ki ẹ mu wọn ki ẹ ha wọn mọ, ki ẹ si joko de wọn, ni gbogbo ibu-lugọsi. Ti nwọn ba ronupiwada ti nwọn si nkirun ti nwọn si nyan sakat, nigbana ẹ fi oju ọna wọn silẹ̀ dajudaju Ọlọhun ni Oludarijinni, Onikẹ.

فَإِذَا ٱنسَلَخَ ٱلْأَشْهُرُ ٱلْحُرُمُ فَٱقْتُلُوا۟ ٱلْمُشْرِكِينَ حَيْثُ وَجَدتُّمُوهُمْ وَخُذُوهُمْ وَٱحْصُرُوهُمْ وَٱقْعُدُوا۟ لَهُمْ كُلَّ مَرْصَدٍ ۚ فَإِن تَابُوا۟ وَأَقَامُوا۟ ٱلصَّلَوٰةَ وَءَاتَوُا۟ ٱلزَّكَوٰةَ فَخَلُّوا۟ سَبِيلَهُمْ ۚ إِنَّ ٱللَّهَ غَفُورٌ رَّحِيمٌ ﴿٥﴾

**6.** Ti o ba si ṣe pe ẹnikan ninu awọn ti o da nkan pọ mọ Ọlọhun, ti o ba wa idabo bo rẹ, ki o dabo bo ti ti yio fi ma gbọ ọ̀rọ Ọlọhun, lẹhinna ki o si mu u de aye ifaiyabalẹ rẹ̀. Eyi jẹ bẹ nitoripe nwọn jẹ enia kan ti nwọn kò ni mimọ̀.

وَإِنْ أَحَدٌ مِّنَ ٱلْمُشْرِكِينَ ٱسْتَجَارَكَ فَأَجِرْهُ حَتَّىٰ يَسْمَعَ كَلَٰمَ ٱللَّهِ ثُمَّ أَبْلِغْهُ مَأْمَنَهُۥ ۚ ذَٰلِكَ بِأَنَّهُمْ قَوْمٌ لَّا يَعْلَمُونَ ﴿٦﴾

**7.** Bawo ni adehun yio ṣe ma bẹ fun awọn ti o da nkan pọ̀ mọ Ọlọhun ni ọdọ Ọlọhun ati Ojiṣẹ Rẹ̀ ayafi awọn ẹniti nwọn ba nyin ṣe adehun nibi «Mọsalasi» Abọwọ na? Nitorina ti nwọn ba duro dede pẹlu

كَيْفَ يَكُونُ لِلْمُشْرِكِينَ عَهْدٌ عِندَ ٱللَّهِ وَعِندَ رَسُولِهِۦٓ إِلَّا ٱلَّذِينَ عَٰهَدتُّمْ عِندَ ٱلْمَسْجِدِ ٱلْحَرَامِ ۖ فَمَا ٱسْتَقَٰمُوا۟ لَكُمْ فَٱسْتَقِيمُوا۟ لَهُمْ ۚ إِنَّ ٱللَّهَ يُحِبُّ ٱلْمُتَّقِينَ ﴿٧﴾

nyin, nigbana ki ẹnyin na duro dede pẹlu wọn. Dajudaju Ọlọhun fẹran awọn olupaiya (Rẹ̀).

**8.** Bawo ni (ẹ o ṣe ba wọn ṣe adehun) nigbati o jẹ pe ti nwọn ba bori nyin, nwọn kò ṣọ ibatan ti o wa larin nyin tabi adehun kan. Nwọn o ma fi ẹnu wọn sọ pe awọn yọnu si nyin, bẹ si ni ọkàn wọn kọ̀; atipe ọpọlọpọ wọn jẹ obilẹjẹ.

كَيْفَ وَإِن يَظْهَرُوٓا۟ عَلَيْكُمْ لَا يَرْقُبُوا۟ فِيكُمْ إِلًّا وَلَا ذِمَّةً ۚ يُرْضُونَكُم بِأَفْوَٰهِهِمْ وَتَأْبَىٰ قُلُوبُهُمْ وَأَكْثَرُهُمْ فَٰسِقُونَ ﴿٨﴾

**9.** Nwọn ta awọn ọ̀rọ Ọlọhun ni owò pọku. Atipe nwọn tun ṣẹri awọn enia kuro loju ọna Rẹ̀. Dajudaju ohun ti awọn nṣe ni'ṣẹ buru.

ٱشْتَرَوْا۟ بِـَٔايَٰتِ ٱللَّهِ ثَمَنًا قَلِيلًا فَصَدُّوا۟ عَن سَبِيلِهِۦٓ ۚ إِنَّهُمْ سَآءَ مَا كَانُوا۟ يَعْمَلُونَ ﴿٩﴾

**10.** Nwọn kò ni ka ibatan kun tabi adehun nipa awọn onigbagbọ ododo, awọn wọnyi awọn ni olutayọ ãlà.

لَا يَرْقُبُونَ فِى مُؤْمِنٍ إِلًّا وَلَا ذِمَّةً ۚ وَأُو۟لَٰٓئِكَ هُمُ ٱلْمُعْتَدُونَ ﴿١٠﴾

**11.** Ti nwọn ba ronupiwada ti nwọn si nkirun, ti nwọn si nyọ sakat, nigbana awọn ni ọmọ iyà nyin, ninu ẹsin A nṣe alaye awọn ãyàh na fun awọn enia ti nwọn ni mimọ̀.

فَإِن تَابُوا۟ وَأَقَامُوا۟ ٱلصَّلَوٰةَ وَءَاتَوُا۟ ٱلزَّكَوٰةَ فَإِخْوَٰنُكُمْ فِى ٱلدِّينِ ۗ وَنُفَصِّلُ ٱلْءَايَٰتِ لِقَوْمٍ يَعْلَمُونَ ﴿١١﴾

**12.** Ti nwọn ba ru ibura wọn, lẹhin ti nwọn ti ṣe adehun ti nwọn si tun sọrọ aidara si ẹsin nyin, nigbana ẹ ba awọn olori alaigbagbọ jagun, dajudaju awọn eleyini ibura wọn kò jẹ nkankan nitori ki nwọn le ṣiwọ.

وَإِن نَّكَثُوٓا۟ أَيْمَٰنَهُم مِّنۢ بَعْدِ عَهْدِهِمْ وَطَعَنُوا۟ فِى دِينِكُمْ فَقَٰتِلُوٓا۟ أَئِمَّةَ ٱلْكُفْرِ ۙ إِنَّهُمْ لَآ أَيْمَٰنَ لَهُمْ لَعَلَّهُمْ يَنتَهُونَ ﴿١٢﴾

**13.** Kini şe ti ẹ kò ni ba jagun, awọn enia kan ti nwọn ru ibura wọn, ti nwọn si ngbero lati le Ojişẹ na jade, awọn si ni nwọn kọ bẹrẹ (ogun) ni akọkọ? Ẹ o ha bẹru wọn bi? Şugbọn Ọlọhun lo ni ẹtọ pe ki ẹ bẹru Rẹ̀, ti ẹnyin ba jẹ onigbagbọ ododo.

أَلَا تُقَٰتِلُونَ قَوْمًا نَّكَثُوٓا۟ أَيْمَٰنَهُمْ وَهَمُّوا۟ بِإِخْرَاجِ ٱلرَّسُولِ وَهُم بَدَءُوكُمْ أَوَّلَ مَرَّةٍ ۚ أَتَخْشَوْنَهُمْ ۚ فَٱللَّهُ أَحَقُّ أَن تَخْشَوْهُ إِن كُنتُم مُّؤْمِنِينَ ١٣

**14.** Ẹ ba wọn jagun; Ọlọhun yio jẹ wọn niyà lati ọwọ nyin yio si doju ti wọn yio si ran nyin lọwọ le wọn lori yio si gbe ọkàn awọn ijọ onigbagbọ ododo fuyẹ.

قَٰتِلُوهُمْ يُعَذِّبْهُمُ ٱللَّهُ بِأَيْدِيكُمْ وَيُخْزِهِمْ وَيَنصُرْكُمْ عَلَيْهِمْ وَيَشْفِ صُدُورَ قَوْمٍ مُّؤْمِنِينَ ١٤

**15.** Atipe yio si ko ibinu ọkàn wọn lọ. Ọlọhun yio si gba ironupiwada fun ẹniti O ba nfẹ. Ọlọhun na si ni Oni-Mimọ̀, Ọlọgbọn.

وَيُذْهِبْ غَيْظَ قُلُوبِهِمْ ۗ وَيَتُوبُ ٱللَّهُ عَلَىٰ مَن يَشَآءُ ۗ وَٱللَّهُ عَلِيمٌ حَكِيمٌ ١٥

**16.** Tabi ẹnyin ro pe a o fi nyin silẹ̀ ni laijẹ pe Ọlọhun mọ awọn ẹniti o jẹ olusapa ninu nyin ti nwọn kò si gba ọrẹ imulẹ̀ kan mu lẹhin Ọlọhun ati Ojişẹ Rẹ̀ ati awọn onigbagbọ ododo? Ọlọhun si jẹ Alamọtan nipa ohun ti ẹ nşe nişẹ.

أَمْ حَسِبْتُمْ أَن تُتْرَكُوا۟ وَلَمَّا يَعْلَمِ ٱللَّهُ ٱلَّذِينَ جَٰهَدُوا۟ مِنكُمْ وَلَمْ يَتَّخِذُوا۟ مِن دُونِ ٱللَّهِ وَلَا رَسُولِهِۦ وَلَا ٱلْمُؤْمِنِينَ وَلِيجَةً ۚ وَٱللَّهُ خَبِيرٌۢ بِمَا تَعْمَلُونَ ١٦

**17.** Kò tọ si awọn ti o da nkan pọ mọ Ọlọhun pe ki nwọn ma lo «Mọsalasi» Ọlọhun nigbati nwọn jẹ ẹlẹri lori ara wọn si aigbagbọ. Awọn eleyini işẹ wọn ti bajẹ atipe inu ina ni nwọn o ma gbe titi.

مَا كَانَ لِلْمُشْرِكِينَ أَن يَعْمُرُوا۟ مَسَٰجِدَ ٱللَّهِ شَٰهِدِينَ عَلَىٰٓ أَنفُسِهِم بِٱلْكُفْرِ ۚ أُو۟لَٰٓئِكَ حَبِطَتْ أَعْمَٰلُهُمْ وَفِى ٱلنَّارِ هُمْ خَٰلِدُونَ ١٧

**18.** Şugbọn awọn ti nwọn ngbe awọn «Mọsalasi» Ọlọhun ni ẹniti o

إِنَّمَا يَعْمُرُ مَسَٰجِدَ ٱللَّهِ مَنْ ءَامَنَ بِٱللَّهِ وَٱلْيَوْمِ

ni igbagbọ ododo si Ọlọhun ati ọjọ ikẹhin, ti nwọn si nkirun ti nwọn si nyọ saka ti nwọn kò si bẹru ẹnikan ayafi Ọlọhun. Awọn eleyini fẹ mã bẹ ninu awọn ti a fi mọna.

ٱلْءَاخِرِ وَأَقَامَ ٱلصَّلَوٰةَ وَءَاتَى ٱلزَّكَوٰةَ وَلَمْ يَخْشَ إِلَّا ٱللَّهَ ۖ فَعَسَىٰٓ أُو۟لَٰٓئِكَ أَن يَكُونُوا۟ مِنَ ٱلْمُهْتَدِينَ ١٨

**19.** Ẹnyin yio ha ṣe ifun awọn Alhajji ni omi mu ati gbigbe «Mọsalasi» Abọwọ na dọgba pẹlu ẹniti o gba Ọlọhun gbọ ati ọjọ ikẹhin ati isapa loju ọna ti Ọlọhun? nwọn ko dọgba lodọ Ọlọhun. Ọlọhun kò ni fi awọn ijọ alabòsi mọna.

۞ أَجَعَلْتُمْ سِقَايَةَ ٱلْحَآجِّ وَعِمَارَةَ ٱلْمَسْجِدِ ٱلْحَرَامِ كَمَنْ ءَامَنَ بِٱللَّهِ وَٱلْيَوْمِ ٱلْءَاخِرِ وَجَٰهَدَ فِى سَبِيلِ ٱللَّهِ ۚ لَا يَسْتَوُۥنَ عِندَ ٱللَّهِ ۗ وَٱللَّهُ لَا يَهْدِى ٱلْقَوْمَ ٱلظَّٰلِمِينَ ١٩

**20.** Awọn ẹniti o gbagbọ ni ododo ti nwọn si ṣilọ kuro ni ilu, ti nwọn sapa ni oju ọna ti Ọlọhun pẹlu ohun-ini wọn ati ara wọn awọn ni nwọn niyi ju lọdọ Ọlọhun. Awọn wọnyi ni o jere.

ٱلَّذِينَ ءَامَنُوا۟ وَهَاجَرُوا۟ وَجَٰهَدُوا۟ فِى سَبِيلِ ٱللَّهِ بِأَمْوَٰلِهِمْ وَأَنفُسِهِمْ أَعْظَمُ دَرَجَةً عِندَ ٱللَّهِ ۚ وَأُو۟لَٰٓئِكَ هُمُ ٱلْفَآئِزُونَ ٢٠

**21.** Oluwa wọn fun wọn ni iro idunnu ti ãnu lati ọdọ Rẹ ati iyọnu ati alijana ti idẹra ti ki itan mbẹ fun wọn ninu rẹ.

يُبَشِّرُهُمْ رَبُّهُم بِرَحْمَةٍ مِّنْهُ وَرِضْوَٰنٍ وَجَنَّٰتٍ لَّهُمْ فِيهَا نَعِيمٌ مُّقِيمٌ ٢١

**22.** Nwọn o ma gbe inu rẹ lailai Dajudaju Ọlọhun ni ẹsan ti o tobi ni ọdọ.

خَٰلِدِينَ فِيهَآ أَبَدًا ۚ إِنَّ ٱللَّهَ عِندَهُۥٓ أَجْرٌ عَظِيمٌ ٢٢

**23.** Ẹnyin ti ẹ gbagbọ ni ododo, ẹ kò gbọdọ mu awọn baba nyin ati awọn ọmọ-iya nyin ni ọrẹ imulẹ bi nwọn ba fẹran aigbagbọ ju igbagbọ lọ. Ẹnikẹni ti o ba mu wọn lọrẹ imulẹ ninu nyin awọn wọnni ni alabòsi.

يَٰٓأَيُّهَا ٱلَّذِينَ ءَامَنُوا۟ لَا تَتَّخِذُوٓا۟ ءَابَآءَكُمْ وَإِخْوَٰنَكُمْ أَوْلِيَآءَ إِنِ ٱسْتَحَبُّوا۟ ٱلْكُفْرَ عَلَى ٱلْإِيمَٰنِ ۚ وَمَن يَتَوَلَّهُم مِّنكُمْ فَأُو۟لَٰٓئِكَ هُمُ ٱلظَّٰلِمُونَ ٢٣

**24.** Wipe: Bi awọn baba nyin ati awọn ọmọ nyin ati awọn ọmọ-iya yin ati awọn aya nyin ati awọn ibatan nyin ati awọn ọrọ̀ nyin ti ẹ ti kojọ ati owò kan ti ẹ nbẹru kikuta rẹ̀ ati awọn ibugbe ti ẹnyọnusi si ba wu nyin ju Ọlọhun lọ ati Ojiṣẹ Rẹ̀ ati isapa si oju ọna Rẹ̀, nigbana ẹ mã reti titi Ọlọhun yio fi mu aṣẹ Rẹ̀ de. Ọlọhun kò ni fi ọna mọ awọn obilẹjẹ.

قُلْ إِن كَانَ ءَابَآؤُكُمْ وَأَبْنَآؤُكُمْ وَإِخْوَٰنُكُمْ
وَأَزْوَٰجُكُمْ وَعَشِيرَتُكُمْ وَأَمْوَٰلٌ ٱقْتَرَفْتُمُوهَا
وَتِجَٰرَةٌ تَخْشَوْنَ كَسَادَهَا وَمَسَٰكِنُ تَرْضَوْنَهَآ
أَحَبَّ إِلَيْكُم مِّنَ ٱللَّهِ وَرَسُولِهِۦ وَجِهَادٍ
فِى سَبِيلِهِۦ فَتَرَبَّصُوا۟ حَتَّىٰ يَأْتِىَ ٱللَّهُ بِأَمْرِهِۦ ۗ وَٱللَّهُ
لَا يَهْدِى ٱلْقَوْمَ ٱلْفَٰسِقِينَ ﴿٢٤﴾

**25.** Dajudaju Ọlọhun ti ran nyin lọwọ ni ọpọlọpọ oju ogun ati ni ọjọ (ogun) «Hunaini» nigbati pipọ nyin (ti ẹ pọ) jọ nyin loju, ṣugbọn kò ṣe nyin ni anfani rara ilẹ si ha mọ nyin pẹlu bi o ti fẹ̀ to, lẹhinna ẹ yipada sẹhin.

لَقَدْ نَصَرَكُمُ ٱللَّهُ فِى مَوَاطِنَ كَثِيرَةٍ ۙ وَيَوْمَ
حُنَيْنٍ ۙ إِذْ أَعْجَبَتْكُمْ كَثْرَتُكُمْ فَلَمْ تُغْنِ
عَنكُمْ شَيْـًٔا وَضَاقَتْ عَلَيْكُمُ
ٱلْأَرْضُ بِمَا رَحُبَتْ ثُمَّ وَلَّيْتُم
مُّدْبِرِينَ ﴿٢٥﴾

**26.** Lẹhinna Ọlọhun sọ ifaiyabalẹ̀ Rẹ̀ kalẹ̀ fun Ojiṣẹ Rẹ̀ ati fun awọn onigbagbọ ododo, O si sọ awọn ọmọ ogun kan kalẹ̀ ti ẹnyin kò ri, O si jẹ awọn alaigbagbọ niyà. Eyini ni ẹsan fun awọn alaigbagbọ.

ثُمَّ أَنزَلَ ٱللَّهُ سَكِينَتَهُۥ عَلَىٰ رَسُولِهِۦ
وَعَلَى ٱلْمُؤْمِنِينَ وَأَنزَلَ جُنُودًا لَّمْ تَرَوْهَا
وَعَذَّبَ ٱلَّذِينَ كَفَرُوا۟ ۚ وَذَٰلِكَ جَزَآءُ
ٱلْكَٰفِرِينَ ﴿٢٦﴾

**27.** Lẹhinna Ọlọhun gba ironupiwada ẹniti O fẹ lẹhin eyi. Ọlọhun si ni Alaforiji, Alãnu.

ثُمَّ يَتُوبُ ٱللَّهُ مِنۢ بَعْدِ ذَٰلِكَ عَلَىٰ مَن يَشَآءُ ۗ
وَٱللَّهُ غَفُورٌ رَّحِيمٌ ﴿٢٧﴾

**28.** Ẹnyin ti ẹ gbagbọ ni ododo, awọn ọṣẹbọ ẹgbin ni wọn, nwọn kò gbọdọ sunmọ «Mọsalasi» Abọ̀wọ̀ na lẹhin ọdun wọn yi. Ti ẹ ba nbẹru oṣi, Ọlọhun yio rọ̀ nyin lọrọ

يَٰٓأَيُّهَا ٱلَّذِينَ ءَامَنُوٓا۟ إِنَّمَا ٱلْمُشْرِكُونَ
نَجَسٌ فَلَا يَقْرَبُوا۟ ٱلْمَسْجِدَ ٱلْحَرَامَ بَعْدَ عَامِهِمْ
هَٰذَا ۚ وَإِنْ خِفْتُمْ عَيْلَةً فَسَوْفَ يُغْنِيكُمُ ٱللَّهُ
مِن فَضْلِهِۦٓ إِن شَآءَ ۚ إِنَّ ٱللَّهَ عَلِيمٌ

حَكِيمٌ ﴿٢٨﴾

lati inu ikẹ Rẹ̀ bi O ba fẹ. Dajudaju Ọlọhun ni Oni-mimọ̀, Ọlọgbọn.

قَاتِلُوا الَّذِينَ لَا يُؤْمِنُونَ بِاللَّهِ وَلَا بِالْيَوْمِ الْآخِرِ وَلَا يُحَرِّمُونَ مَا حَرَّمَ اللَّهُ وَرَسُولُهُ وَلَا يَدِينُونَ دِينَ الْحَقِّ مِنَ الَّذِينَ أُوتُوا الْكِتَابَ حَتَّىٰ يُعْطُوا الْجِزْيَةَ عَن يَدٍ وَهُمْ صَاغِرُونَ ﴿٢٩﴾

**29.** Ẹ ba awọn ti nwọn kò ni igbagbọ si Ọlọhun ati si ọjọ ikẹhin jà, ti nwọn kò si ṣe lẽwọ ohun ti Ọlọhun ati Ojiṣẹ Rẹ̀ ṣe lẽwộ, ti nwọn kò si sin ẹsin ododo ninu awọn ti a ti fun ni tira titi nwọn yio fi san owó-ori lati ọwọ wọn nwọn si di kekere.

وَقَالَتِ الْيَهُودُ عُزَيْرٌ ابْنُ اللَّهِ وَقَالَتِ النَّصَارَى الْمَسِيحُ ابْنُ اللَّهِ ذَٰلِكَ قَوْلُهُم بِأَفْوَاهِهِمْ يُضَاهِئُونَ قَوْلَ الَّذِينَ كَفَرُوا مِن قَبْلُ قَاتَلَهُمُ اللَّهُ أَنَّىٰ يُؤْفَكُونَ ﴿٣٠﴾

**30.** Awọn Yahudi ni ọmọ Ọlọhun ni Usairu; awọn Nasara si wipe: Ọmọ Ọlọhun ni Al-Masihu. Iwọnyi ni ọ̀rọ̀ ẹnu wọn. Nwọn nfi arawe ọ̀rọ̀ awọn ti o se aigbagbọ ni iṣãju! Ọlọhun gegun fun wọn. Bawo ni nwọn ṣe ṣẹri (kuro nibi otitọ).

اتَّخَذُوا أَحْبَارَهُمْ وَرُهْبَانَهُمْ أَرْبَابًا مِّن دُونِ اللَّهِ وَالْمَسِيحَ ابْنَ مَرْيَمَ وَمَا أُمِرُوا إِلَّا لِيَعْبُدُوا إِلَٰهًا وَاحِدًا لَّا إِلَٰهَ إِلَّا هُوَ سُبْحَانَهُ عَمَّا يُشْرِكُونَ ﴿٣١﴾

**31.** nwọn mu awọn olusin wọn ati awọn alufa wọn ni oluwa lẹhin Ọlọhun ati Al-Masihu ọmọ Mariyama. A kò pa nkankan laṣẹ fun wọn bikòṣe ki nwọn sin Ọlọhun kanṣoṣo. Kòsi ọlọhun kan lẹhin Rẹ̀. Mimọ Rẹ̀ tayọ ohun ti nwọn fi nṣe orogun (Rẹ̀).

يُرِيدُونَ أَن يُطْفِئُوا نُورَ اللَّهِ بِأَفْوَاهِهِمْ وَيَأْبَى اللَّهُ إِلَّا أَن يُتِمَّ نُورَهُ وَلَوْ كَرِهَ الْكَافِرُونَ ﴿٣٢﴾

**32.** Nwọn nfẹ lati fi ẹnu wọn fẹ imọlẹ Ọlọhun pa, ṣugbọn Ọlọhun kọ̀ bikoṣe pe O ṣe imọlẹ Rẹ̀ ni pipe, bi awọn alaigbagbọ kò tilẹ fẹ.

هُوَ الَّذِي أَرْسَلَ رَسُولَهُ بِالْهُدَىٰ وَدِينِ

**33.** On ni ẹniti O ran Ojiṣẹ Rẹ̀ pẹlu ọna-mimọ ati ẹsin ododo lati

fi bori gbogbo ẹsin pata, bi awọn ọṣẹbọ kò tilẹ fẹ.

ٱلۡحَقِّ لِيُظۡهِرَهُۥ عَلَى ٱلدِّينِ كُلِّهِۦ وَلَوۡ كَرِهَ ٱلۡمُشۡرِكُونَ ٣٣

**34.** Mope ẹnyin ti ẹ gbagbọ ni ododo, dajudaju ọpọlọpọ ninu awọn alufa (Yahudi) ati awọn olusin (Nasara) dajudaju awọn njẹ owó awọn enia niti ibajẹ atipe nwọn a mã ṣẹri (awọn enia) kuro ni oju ọna ti Ọlọhun. Awọn ti nwọn nko wura ati fadaka jọ ti nwọn ki nna a si oju ọna ti Ọlọhun, nitorina fun wọn niro iyà ẹlẹta elero.

۞ يَٰٓأَيُّهَا ٱلَّذِينَ ءَامَنُوٓاْ إِنَّ كَثِيرٗا مِّنَ ٱلۡأَحۡبَارِ وَٱلرُّهۡبَانِ لَيَأۡكُلُونَ أَمۡوَٰلَ ٱلنَّاسِ بِٱلۡبَٰطِلِ وَيَصُدُّونَ عَن سَبِيلِ ٱللَّهِۗ وَٱلَّذِينَ يَكۡنِزُونَ ٱلذَّهَبَ وَٱلۡفِضَّةَ وَلَا يُنفِقُونَهَا فِي سَبِيلِ ٱللَّهِ فَبَشِّرۡهُم بِعَذَابٍ أَلِيمٖ ٣٤

**35.** Ni ọjọ ti a o ma yọ̃ ninu ina Jahannama, a o mã fi (ina na) jo wọn ni iwaju wọn ati ẹ̀gbẹ́ wọn ati ẹhin wọn; (A o wipe): Eyi ni ohun ti ẹ kojọ fun ara nyin nitorina ẹ tọ wò ohun ti ẹnyin kojọ.

يَوۡمَ يُحۡمَىٰ عَلَيۡهَا فِي نَارِ جَهَنَّمَ فَتُكۡوَىٰ بِهَا جِبَاهُهُمۡ وَجُنُوبُهُمۡ وَظُهُورُهُمۡۖ هَٰذَا مَا كَنَزۡتُمۡ لِأَنفُسِكُمۡ فَذُوقُواْ مَا كُنتُمۡ تَكۡنِزُونَ ٣٥

**36.** Dajudaju onka awọn oṣu ni ọdọ Ọlọhun jẹ oṣu mejila ninu Tirà Ọlọhun lati ọjọ ti O ti da sanma ati ilẹ̀ na, oṣu mẹrin ti o jẹ abọ̀wọ̀ nbẹ ninu rẹ̀. Eyini ni ẹsin ti o duro dẽde nitorina ẹ maṣe abòsi funra nyin ninu wọn. Ati ki ẹ si mã ba awọn ọṣẹbọ ja patapata gẹgẹbi nwọn ti ṣe ba nyin ja patapata ki ẹ si mọ amọdaju pe Ọlọhun nbẹ pẹlu awọn olupaiya (Rẹ̀).

إِنَّ عِدَّةَ ٱلشُّهُورِ عِندَ ٱللَّهِ ٱثۡنَا عَشَرَ شَهۡرٗا فِي كِتَٰبِ ٱللَّهِ يَوۡمَ خَلَقَ ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَٱلۡأَرۡضَ مِنۡهَآ أَرۡبَعَةٌ حُرُمٞۚ ذَٰلِكَ ٱلدِّينُ ٱلۡقَيِّمُۚ فَلَا تَظۡلِمُواْ فِيهِنَّ أَنفُسَكُمۡۚ وَقَٰتِلُواْ ٱلۡمُشۡرِكِينَ كَآفَّةٗ كَمَا يُقَٰتِلُونَكُمۡ كَآفَّةٗۚ وَٱعۡلَمُوٓاْ أَنَّ ٱللَّهَ مَعَ ٱلۡمُتَّقِينَ ٣٦

**37.** Dajudaju ilọra jẹ alekun sinu aigbagbọ, a mã ṣi awọn ẹniti kò gbagbọ lọna, nipa rẹ̀. Nwọn a mã ṣe ilọra na ni ẹtọ lọdun kan nwọn a si mã ṣe e ni ẽwọ ni ọdun kan, ki

إِنَّمَا ٱلنَّسِيٓءُ زِيَادَةٞ فِي ٱلۡكُفۡرِۖ يُضَلُّ بِهِ ٱلَّذِينَ كَفَرُواْ يُحِلُّونَهُۥ عَامٗا وَيُحَرِّمُونَهُۥ عَامٗا لِّيُوَاطِـُٔواْ عِدَّةَ مَا حَرَّمَ ٱللَّهُ فَيُحِلُّواْ مَا حَرَّمَ ٱللَّهُۚ زُيِّنَ لَهُمۡ سُوٓءُ أَعۡمَٰلِهِمۡۗ وَٱللَّهُ

لَا يَهْدِي الْقَوْمَ الْكَافِرِينَ ﴿٣٧﴾

nwọn le ba fi ṣe kongẹ onka ohun ti Ọlọhun ṣe ni ẽwọ̀, nidi eyi nwọn a mã ṣe ni ẹtọ ohun ti Ọlọhun ṣe ni ẽwọ̀, a ṣe aburu iṣẹ wọnni ọṣọ fun wọn. Bẹ si ni Ọlọhun kò ni fi awọn ijọ alaigbagbọ mọna.

يَا أَيُّهَا الَّذِينَ آمَنُوا مَا لَكُمْ إِذَا قِيلَ لَكُمُ انفِرُوا فِي سَبِيلِ اللَّهِ اثَّاقَلْتُمْ إِلَى الْأَرْضِ ۚ أَرَضِيتُم بِالْحَيَاةِ الدُّنْيَا مِنَ الْآخِرَةِ ۚ فَمَا مَتَاعُ الْحَيَاةِ الدُّنْيَا فِي الْآخِرَةِ إِلَّا قَلِيلٌ ﴿٣٨﴾

**38.** Mope ẹnyin ti ẹ gbagbọ ni ododo, ẽṣe nyin nigbati a ba wi fun nyin pe ẹ jade (lọ) si oju ọna ti Ọlọhun ni ẹ mã nlọra ni ori ilẹ̀? Ẹnyin ha yọnu si ẹmi ti aiye ju ti ọrun lọ ni bi? Atipe igbadun ti ẹmi aiye yi kò jẹ kinikan ninu ti ọrun ayafi kekere bayi.

إِلَّا تَنفِرُوا يُعَذِّبْكُمْ عَذَابًا أَلِيمًا وَيَسْتَبْدِلْ قَوْمًا غَيْرَكُمْ وَلَا تَضُرُّوهُ شَيْئًا ۗ وَاللَّهُ عَلَىٰ كُلِّ شَيْءٍ قَدِيرٌ ﴿٣٩﴾

**39.** Bi ẹnyin kò ba jade On yio jẹ nyin niyà ẹlẹta-elero, yio si fi awọn ijọ kan parọ nyin ti nwọn yatọ si nyin, ẹ kò si le ni I lara kankan. Atipe Ọlọhun ni Alagbara lori gbogbo nkan.

إِلَّا تَنصُرُوهُ فَقَدْ نَصَرَهُ اللَّهُ إِذْ أَخْرَجَهُ الَّذِينَ كَفَرُوا ثَانِيَ اثْنَيْنِ إِذْ هُمَا فِي الْغَارِ إِذْ يَقُولُ لِصَاحِبِهِ لَا تَحْزَنْ إِنَّ اللَّهَ مَعَنَا ۖ فَأَنزَلَ اللَّهُ سَكِينَتَهُ عَلَيْهِ وَأَيَّدَهُ بِجُنُودٍ لَّمْ تَرَوْهَا وَجَعَلَ كَلِمَةَ الَّذِينَ كَفَرُوا السُّفْلَىٰ ۗ وَكَلِمَةُ اللَّهِ هِيَ الْعُلْيَا ۗ وَاللَّهُ عَزِيزٌ حَكِيمٌ ﴿٤٠﴾

**40.** Bi ẹnyin kò ba ran a lọwọ, dajudaju Ọlọhun ti ran a lọwọ nigbati awọn alaigbagbọ yọ ọ jade (ninu ilu), ti o jẹ ọkan ninu awọn enia meji nigbati awọn mejẽji mbẹ ninu ọgbun, nigbati on sọ fun ọrẹ rẹ̀ pe: Maṣe banujẹ, dajudaju Ọlọhun na mbẹ pẹlu wa. Nitorina Ọlọhun si sọ ifaiyabalẹ Rẹ̀ kalẹ fun u O si fi awọn ọmọ ogun ti ẹnyin kò ri ran a lọwọ, O si sọ ọ̀rọ̀ awọn alaigbagbọ di yẹpẹrẹ atipe ọ̀rọ̀ Ọlọhun on lo bori bẹ si ni Ọlọhun na ni Alagbara, Ọjọgbọn.

**41.** Ẹ mã lọ pẹlu idira niwọn iba ati idira lẹkun, ki ẹ si mã sa agbara pẹlu ọrọ̀ nyin ati ara nyin pẹlu si oju ọna ti Ọlọhun. Eyi lo dara fun nyin ju bi ẹnyin ba jẹ ẹniti o mọ.

انفِرُوا خِفَافًا وَثِقَالًا وَجَاهِدُوا بِأَمْوَالِكُمْ
وَأَنفُسِكُمْ فِي سَبِيلِ اللَّهِ ذَٰلِكُمْ خَيْرٌ لَّكُمْ إِن كُنتُمْ
تَعْلَمُونَ ٤١

**42.** Ti o ba ṣe pe (nkan igbadun ti o wa ni) arọwọto tabi ki o jẹ irin kan kuṣẹ ni, nwọn ba tẹle ọ, ọna na ti jinna loju wọn. Atipe nwọn yio mã fi Ọlọhun bura pe ti o ba ṣe pe awa ni agbara ni a ba ba nyin jade. Nwọn yio mã pa ara wọn ladanu; Ọlọhun mọ pe dajudaju awọn na opurọ ni wọn.

لَوْ كَانَ عَرَضًا قَرِيبًا وَسَفَرًا قَاصِدًا لَّاتَّبَعُوكَ
وَلَٰكِن بَعُدَتْ عَلَيْهِمُ الشُّقَّةُ وَسَيَحْلِفُونَ
بِاللَّهِ لَوِ اسْتَطَعْنَا لَخَرَجْنَا مَعَكُمْ يُهْلِكُونَ
أَنفُسَهُمْ وَاللَّهُ يَعْلَمُ إِنَّهُمْ لَكَاذِبُونَ ٤٢

**43.** Ọlọhun ti ṣe amojukuro fun ọ! Kini ṣe ti o fi nyọnda fun wọn (pe ki nwọn gbele) titi awọn ẹniti o ba ṣe ododo yio han fun ọ ti irẹ na yio fi mọ awọn opurọ.

عَفَا اللَّهُ عَنكَ لِمَ أَذِنتَ لَهُمْ حَتَّىٰ يَتَبَيَّنَ لَكَ
الَّذِينَ صَدَقُوا وَتَعْلَمَ الْكَاذِبِينَ ٤٣

**44.** Awọn ẹniti o gba Ọlọhun gbọ ni ododo ati ọjọ ikẹhin kò ni wa awawi ni ọdọ rẹ ki nwọn le baa ma sapa pẹlu owó wọn ati ara wọn. Ọlọhun si ni Oni-Mimọ̀ awọn ti npaiya (Rẹ̀).

لَا يَسْتَأْذِنُكَ الَّذِينَ يُؤْمِنُونَ بِاللَّهِ وَالْيَوْمِ
الْآخِرِ أَن يُجَاهِدُوا بِأَمْوَالِهِمْ وَأَنفُسِهِمْ
وَاللَّهُ عَلِيمٌ بِالْمُتَّقِينَ ٤٤

**45.** Ṣugbọn awọn ti kò gba Ọlọhun gbọ ni ododo ati ọjọ ikẹhin ti ọkàn wọn si nṣe iyemeji nikan ni nwa awawi lọdọ rẹ, nitorina nwọn ndamu ninu iyemeji wọn.

إِنَّمَا يَسْتَأْذِنُكَ الَّذِينَ لَا يُؤْمِنُونَ بِاللَّهِ وَالْيَوْمِ
الْآخِرِ وَارْتَابَتْ قُلُوبُهُمْ فَهُمْ
فِي رَيْبِهِمْ يَتَرَدَّدُونَ ٤٥

**46.** Ti o ba ṣe pe nwọn fẹ ijade lọ ni nwọn o ba ṣe ipalẹmọ fun u, ni ipalẹmọ gan, ṣugbọn Ọlọhun kọ

۞ وَلَوْ أَرَادُوا الْخُرُوجَ لَأَعَدُّوا لَهُ عُدَّةً
وَلَٰكِن كَرِهَ اللَّهُ انبِعَاثَهُمْ فَثَبَّطَهُمْ

idide wọn, nitorina O ko ifasẹhin ba wọn, nwọn si sọ fun wọn pe: Ẹ joko pẹlu awọn ti o joko.

وَقِيلَ اقْعُدُوا مَعَ الْقَاعِدِينَ ﴿٤٦﴾

**47.** Ti nwọn ba jade pẹlu nyin, nwọn kò ni ṣe alekun fun nyin ayafi ibajẹ, atipe dajudaju nwọn o bá mã ṣe ṣokeṣodo larin nyin. Nwọn o ma ko iyọnu ba nyin. Atipe ninu nyin jẹ olugbọrọ wọn. Atipe Ọlọhun ni Olumọ̀ nipa awọn alabòsi.

لَوْ خَرَجُوا فِيكُم مَّا زَادُوكُمْ إِلَّا خَبَالًا
وَلَأَوْضَعُوا خِلَالَكُمْ يَبْغُونَكُمُ
الْفِتْنَةَ وَفِيكُمْ سَمَّاعُونَ لَهُمْ ۗ وَاللَّهُ
عَلِيمٌ بِالظَّالِمِينَ ﴿٤٧﴾

**48.** Dajudaju nwọn ti wa iyọnu ni iṣiwaju, atipe nwọn ti ṣe ọ̀tẹ̀ si ọ ri titi otitọ fi de, ti aṣẹ Ọlọhun si bori, pẹlu bi nwọn kò ti fẹ.

لَقَدِ ابْتَغَوُا الْفِتْنَةَ مِن قَبْلُ وَقَلَّبُوا لَكَ
الْأُمُورَ حَتَّىٰ جَاءَ الْحَقُّ وَظَهَرَ أَمْرُ اللَّهِ وَهُمْ
كَارِهُونَ ﴿٤٨﴾

**49.** Atipe o mbẹ ninu wọn ẹniti nsọ wipe: Yọnda fun mi maṣe dan mi wo. Gbọ o, nwọn ti ṣubu sinu idanwo atipe dajudaju Jahannama ti rọkirika awọn alaigbagbọ.

وَمِنْهُم مَّن يَقُولُ ائْذَن لِّي وَلَا تَفْتِنِّي ۚ
أَلَا فِي الْفِتْنَةِ سَقَطُوا ۗ وَإِنَّ جَهَنَّمَ
لَمُحِيطَةٌ بِالْكَافِرِينَ ﴿٤٩﴾

**50.** Ti o ba ṣe pe rere kan ba wa ba ọ, a bà wọn ninu jẹ, ti o ba jẹ pe nkan buburu kan ba ba ọ, nwọn o wipe: Dajudaju awa ti ṣọ ara wa ni ṣiwaju, nwọn o si pẹhinda nwọn o mã yọ.

إِن تُصِبْكَ حَسَنَةٌ تَسُؤْهُمْ ۖ
وَإِن تُصِبْكَ مُصِيبَةٌ يَقُولُوا قَدْ أَخَذْنَا
أَمْرَنَا مِن قَبْلُ وَيَتَوَلَّوا وَّهُمْ فَرِحُونَ ﴿٥٠﴾

**51.** Wipe: Nkan kan kò le wa ba wa ayafi ohun ti Ọlọhun ti kọ silẹ̀ fun wa, On ni Oludãbò-bo wa, nitorina Ọlọhun ni ki awọn onigbagbọ ododo gbẹkẹle.

قُل لَّن يُصِيبَنَا إِلَّا مَا كَتَبَ
اللَّهُ لَنَا هُوَ مَوْلَانَا ۚ وَعَلَى اللَّهِ
فَلْيَتَوَكَّلِ الْمُؤْمِنُونَ ﴿٥١﴾

**52.** Wipe: Ẹnyin ko reti kinikan pẹlu wa, bikòṣe ọkan ninu rere meji

قُلْ هَلْ تَرَبَّصُونَ بِنَا إِلَّا إِحْدَى الْحُسْنَيَيْنِ

وَنَحْنُ نَتَرَبَّصُ بِكُمْ أَن يُصِيبَكُمُ ٱللَّهُ بِعَذَابٍ مِّنْ عِندِهِۦٓ أَوْ بِأَيْدِينَا ۖ فَتَرَبَّصُوٓا۟ إِنَّا مَعَكُم مُّتَرَبِّصُونَ ﴿٥٢﴾

(işẹgun tabi kikusi oju ọna Ọlọhun)? atipe awa na si nreti pẹlu nyin pe Ọlọhun yio mu iyà wa ba nyin lati ọdọ Rẹ̀ tabi lati ọwọ wa. Nitorina ki ẹ ma reti; awa na a o ma reti pẹlu nyin.

قُلْ أَنفِقُوا۟ طَوْعًا أَوْ كَرْهًا لَّن يُتَقَبَّلَ مِنكُمْ ۖ إِنَّكُمْ كُنتُمْ قَوْمًا فَٰسِقِينَ ﴿٥٣﴾

**53.** Wipe: Ẹ na owo nyin ni tifẹ tifẹ tabi niti tikọ̀tikọ̀, a ko ni gba a lọwọ nyin. Dajudaju ẹnyin jẹ awọn enia kan ti o jẹ obilẹjẹ.

وَمَا مَنَعَهُمْ أَن تُقْبَلَ مِنْهُمْ نَفَقَٰتُهُمْ إِلَّآ أَنَّهُمْ كَفَرُوا۟ بِٱللَّهِ وَبِرَسُولِهِۦ وَلَا يَأْتُونَ ٱلصَّلَوٰةَ إِلَّا وَهُمْ كُسَالَىٰ وَلَا يُنفِقُونَ إِلَّا وَهُمْ كَٰرِهُونَ ﴿٥٤﴾

**54.** Kò si ohun ti o kọ̀ fun wọn ti nwọn kò fi gba inawo wọn, bikoşe pe nwọn jẹ alaini igbagbọ si Ọlọhun ati ojişẹ Rẹ̀ nwọn kò si nkirun bikoşe pe ki nwọn ki i bẽ̀bẽ̀, nwọn kò si nna owó ayafi kò jẹ pẹlu tikọ̀tikọ̀.

فَلَا تُعْجِبْكَ أَمْوَٰلُهُمْ وَلَآ أَوْلَٰدُهُمْ ۚ إِنَّمَا يُرِيدُ ٱللَّهُ لِيُعَذِّبَهُم بِهَا فِى ٱلْحَيَوٰةِ ٱلدُّنْيَا وَتَزْهَقَ أَنفُسُهُمْ وَهُمْ كَٰفِرُونَ ﴿٥٥﴾

**55.** Nitorina ki ọrọ̃ wọn ma şe ọ ni enmọ ati awọn ọmọ wọn. Şugbọn Ọlọhun nfẹ lati jẹ wọn niyà pẹlu wọn ninu igbesi aiye yi, atipe ẹmi wọn yio jade (lara wọn) nigbati nwọn jẹ alaigbagbọ.

وَيَحْلِفُونَ بِٱللَّهِ إِنَّهُمْ لَمِنكُمْ وَمَا هُم مِّنكُمْ وَلَٰكِنَّهُمْ قَوْمٌ يَفْرَقُونَ ﴿٥٦﴾

**56.** Atipe nwọn o mã fi Ọlọhun bura pe dajudaju awọn mbẹ ninu nyin bẹni nwọn kò si ninu nyin, atipe nwọn jẹ awọn enia kan ti ẹru nba.

لَوْ يَجِدُونَ مَلْجَـًٔا أَوْ مَغَٰرَٰتٍ أَوْ مُدَّخَلًا لَّوَلَّوْا۟ إِلَيْهِ وَهُمْ يَجْمَحُونَ ﴿٥٧﴾

**57.** Ti o ba şe pe nwọn ri ibusapamọ si kan ni, tabi inu iho kan ni tabi ibusawọ kan, ibẹ ni nwọn iba şẹri si tiyara-tiyara.

**58.** Atipe o mbẹ ninu wọn, ẹniti nda ọ lẹbi nipa (pipin) awọn ọrẹ. Atipe ti a ba fun wọn ninu rẹ̀, nwọn a dunnu, ti o ba ṣe pe a kò fun wọn ninu rẹ̀, nigbana nwọn a mã binu.

وَمِنْهُم مَّن يَلْمِزُكَ فِي الصَّدَقَاتِ فَإِنْ أُعْطُوا مِنْهَا رَضُوا وَإِن لَّمْ يُعْطَوْا مِنْهَا إِذَا هُمْ يَسْخَطُونَ ﴿٥٨﴾

**59.** Ti o ba ṣe pe nwọn yọnu si ohun ti Ọlọhun ati Ojiṣẹ Rẹ̀ fun wọn ti nwọn si wipe: Ọlọhun to wa; Ọlọhun yio fun wa ninu õre ajulọ Rẹ̀ ati ojiṣẹ Rẹ̀ dajudaju awa jẹ oluṣe ojukokoro lọ si ọdọ Ọlọhun.

وَلَوْ أَنَّهُمْ رَضُوا مَا آتَاهُمُ اللَّهُ وَرَسُولُهُ وَقَالُوا حَسْبُنَا اللَّهُ سَيُؤْتِينَا اللَّهُ مِن فَضْلِهِ وَرَسُولُهُ إِنَّا إِلَى اللَّهِ رَاغِبُونَ ﴿٥٩﴾

**60.** Ọrẹ (sakat) wà fun awọn talika ati awọn alaini ati awọn ti nşişẹ rẹ̀ ati awọn ti ọkàn wọn fẹ gba (Islami) a ti fun irapada awọn ẹru ati awọn ti o jẹ gbese ati si oju ọna ti Ọlọhun ati ọmọ ojuọna ọranyan ni lati ọdọ Ọlọhun, Ọlọhun ni Olumọ̀, Ọlọgbọn.

إِنَّمَا الصَّدَقَاتُ لِلْفُقَرَاءِ وَالْمَسَاكِينِ وَالْعَامِلِينَ عَلَيْهَا وَالْمُؤَلَّفَةِ قُلُوبُهُمْ وَفِي الرِّقَابِ وَالْغَارِمِينَ وَفِي سَبِيلِ اللَّهِ وَابْنِ السَّبِيلِ فَرِيضَةً مِّنَ اللَّهِ وَاللَّهُ عَلِيمٌ حَكِيمٌ ﴿٦٠﴾

**61.** Awọn ẹniti nni Annabi lara mbẹ ninu wọn, ti nwọn nwipe: Eleti-ọfẹ ni. Wipe: Eleti-ọfẹ rere ni fun nyin, o gba Ọlọhun gbọ, o si gba awọn olugbagbọ ododo gbọ, o si jẹ ãnu fun awọn ẹniti o gbagbọ ninu nyin. Awọn ẹniti nda Ojiṣẹ Ọlọhun na lamu iyà ẹlẹta-elero mbẹ fun wọn.

وَمِنْهُمُ الَّذِينَ يُؤْذُونَ النَّبِيَّ وَيَقُولُونَ هُوَ أُذُنٌ قُلْ أُذُنُ خَيْرٍ لَّكُمْ يُؤْمِنُ بِاللَّهِ وَيُؤْمِنُ لِلْمُؤْمِنِينَ وَرَحْمَةٌ لِّلَّذِينَ آمَنُوا مِنكُمْ وَالَّذِينَ يُؤْذُونَ رَسُولَ اللَّهِ لَهُمْ عَذَابٌ أَلِيمٌ ﴿٦١﴾

**62.** Nwọn yio mã fi Ọlọhun bura fun nyin lati wa iyọnu nyin, bẹni Ọlọhun ati Ojiṣẹ Rẹ̀ loyẹki nwọn wa ni oluyọnu ti awọn bajẹ onigbagbọ ododo.

يَحْلِفُونَ بِاللَّهِ لَكُمْ لِيُرْضُوكُمْ وَاللَّهُ وَرَسُولُهُ أَحَقُّ أَن يُرْضُوهُ إِن كَانُوا مُؤْمِنِينَ ﴿٦٢﴾

**63.** Awọn kò wa mọni wipe: Dajudaju ẹniti oba ntako Ọlọhun ati ojiṣẹ Rẹ̀ iyà ina Jahannama yio mã bẹ fun u, inu rẹ̀ ni yio mãgbe titi lailai. Eyi jẹ abuku ti o tobi.

أَلَمْ يَعْلَمُوٓا۟ أَنَّهُۥ مَن يُحَادِدِ ٱللَّهَ وَرَسُولَهُۥ فَأَنَّ لَهُۥ نَارَ جَهَنَّمَ خَٰلِدًا فِيهَا ۚ ذَٰلِكَ ٱلْخِزْىُ ٱلْعَظِيمُ ٦٣

**64.** Awọn alagabàgebe nbẹru pe ki a ma sọ Surah kan kalẹ̀ fun awọn (olugbagbọ) ti yio fun wọn niro ohun ti mbẹ ninu ọkàn wọn (alagabagebe). Wipe: Ẹ ma ṣe yẹyẹ, dajudaju Ọlọhun yio mu ohun ti ẹ nbẹru rẹ̀ jade.

يَحْذَرُ ٱلْمُنَٰفِقُونَ أَن تُنَزَّلَ عَلَيْهِمْ سُورَةٌ تُنَبِّئُهُم بِمَا فِى قُلُوبِهِمْ ۚ قُلِ ٱسْتَهْزِءُوٓا۟ إِنَّ ٱللَّهَ مُخْرِجٌ مَّا تَحْذَرُونَ ٦٤

**65.** Bi irẹ ba bi wọn lere, dajudaju nwọn a sọ wipe: Awa kan nṣe ẹ̀fẹ̀ ati ere ni. Wipe: Ṣe Ọlọhun ati awọn ãyàh Rẹ̀ ati Ojiṣẹ Rẹ̀ ni ẹnyin fi nṣe yẹyẹ bi?

وَلَئِن سَأَلْتَهُمْ لَيَقُولُنَّ إِنَّمَا كُنَّا نَخُوضُ وَنَلْعَبُ ۚ قُلْ أَبِٱللَّهِ وَءَايَٰتِهِۦ وَرَسُولِهِۦ كُنتُمْ تَسْتَهْزِءُونَ ٦٥

**66.** Ẹ ma wa awawi mọ, dajudaju ẹ ti ṣe aigbagbọ lẹhin igbagbọ nyin. Ti Awa ba ṣe amojukuro fun apakan ninu nyin, Awa yio fi iyà jẹ apakan nitoripe nwọn jẹ ẹlẹṣẹ.

لَا تَعْتَذِرُوا۟ قَدْ كَفَرْتُم بَعْدَ إِيمَٰنِكُمْ ۚ إِن نَّعْفُ عَن طَآئِفَةٍ مِّنكُمْ نُعَذِّبْ طَآئِفَةًۢ بِأَنَّهُمْ كَانُوا۟ مُجْرِمِينَ ٦٦

**67.** Alagabàgebe ọkunrin ati alagabàgebe obirin, ọ̀rẹ ara wọn ni wọn jẹ. Nwọn npa iwa buburu laṣẹ nwọn si nkọ̀ iwa rere (funra wọn) nwọn si nka ọwọ wọn kò (nibi õre ṣiṣe). Nwọn ti gbagbe Ọlọhun On na si gbagbe wọn (pawọn ti) Dajudaju awọn alagabàgebe ni obi lẹjẹ.

ٱلْمُنَٰفِقُونَ وَٱلْمُنَٰفِقَٰتُ بَعْضُهُم مِّنۢ بَعْضٍ ۚ يَأْمُرُونَ بِٱلْمُنكَرِ وَيَنْهَوْنَ عَنِ ٱلْمَعْرُوفِ وَيَقْبِضُونَ أَيْدِيَهُمْ ۚ نَسُوا۟ ٱللَّهَ فَنَسِيَهُمْ ۗ إِنَّ ٱلْمُنَٰفِقِينَ هُمُ ٱلْفَٰسِقُونَ ٦٧

**68.** Ọlọhun ti ṣe adehun ina Jahannama fun awọn alagabagebe ọkunrin ati alagabàgebe obirin ati awọn alaigbagbọ, inu rẹ̀ ni nwọn o mã gbe. On (ina na) ti to fun wọn. Ọlọhun si ti ṣẹbi le wọn lori, iyà ti ki itan si mbẹ fun wọn.

وَعَدَ ٱللَّهُ ٱلْمُنَٰفِقِينَ وَٱلْمُنَٰفِقَٰتِ وَٱلْكُفَّارَ نَارَ جَهَنَّمَ خَٰلِدِينَ فِيهَا ۚ هِىَ حَسْبُهُمْ ۚ وَلَعَنَهُمُ ٱللَّهُ ۖ وَلَهُمْ عَذَابٌ مُّقِيمٌ ﴿٦٨﴾

**69.** Gẹgẹbi awọn ti o ti ṣiwaju nyin, nwọn le ju nyin lọ ni agbara nwọn si pọ ju nyin lọ ni owó ati awọn ọmọ. Nitorina nwọn jẹ igbadun ipin wọn, ẹnyin na si jẹ igbadun ti nyin gẹgẹbi awọn ti o ṣiwaju nyin ti jẹ igbadun wọn, ẹnyin si nṣe awada gẹgẹbi awọn ti ṣe awada. Awọn wọnyi ni iṣẹ wọn ti pofo ni aiye yi ati ọrun, awọn eleyi ni ẹni òfò.

كَٱلَّذِينَ مِن قَبْلِكُمْ كَانُوٓا۟ أَشَدَّ مِنكُمْ قُوَّةً وَأَكْثَرَ أَمْوَٰلًا وَأَوْلَٰدًا فَٱسْتَمْتَعُوا۟ بِخَلَٰقِهِمْ فَٱسْتَمْتَعْتُم بِخَلَٰقِكُمْ كَمَا ٱسْتَمْتَعَ ٱلَّذِينَ مِن قَبْلِكُم بِخَلَٰقِهِمْ وَخُضْتُمْ كَٱلَّذِى خَاضُوٓا۟ ۚ أُو۟لَٰٓئِكَ حَبِطَتْ أَعْمَٰلُهُمْ فِى ٱلدُّنْيَا وَٱلْءَاخِرَةِ ۖ وَأُو۟لَٰٓئِكَ هُمُ ٱلْخَٰسِرُونَ ﴿٦٩﴾

**70.** Irohin awọn ẹniti o ṣiwaju wọn kò ha ti wa ba wọn ni, ti awọn enia Nuha ati Adi ati Samuda ati awọn enia Ibrahima ati ara Madiyana ati awọn ilu ti a yi oju wọn po. Awọn ojiṣẹ wọn wa ba wọn pẹlu idi-ọ̀rọ̀. Nitorina Ọlọhun kò ṣe abòsi fun wọn ṣugbọn awọn ni nwọn bo ori ara wọn si.

أَلَمْ يَأْتِهِمْ نَبَأُ ٱلَّذِينَ مِن قَبْلِهِمْ قَوْمِ نُوحٍ وَعَادٍ وَثَمُودَ وَقَوْمِ إِبْرَٰهِيمَ وَأَصْحَٰبِ مَدْيَنَ وَٱلْمُؤْتَفِكَٰتِ ۚ أَتَتْهُمْ رُسُلُهُم بِٱلْبَيِّنَٰتِ ۖ فَمَا كَانَ ٱللَّهُ لِيَظْلِمَهُمْ وَلَٰكِن كَانُوٓا۟ أَنفُسَهُمْ يَظْلِمُونَ ﴿٧٠﴾

**71.** Onigbàgbọ ododo ọkunrin ati onigbagbọ ododo obirin apakan wọn jẹ ọrẹ apakeji, nwọn pa iwa rere laṣẹ (fun enia) nwọn nkọ iwa buburu (fun enia) nwọn si ngbe irun duro nwọn si nyan saka nwọn si tẹle ti Ọlọhun ati Ojiṣẹ Rẹ̀.

وَٱلْمُؤْمِنُونَ وَٱلْمُؤْمِنَٰتُ بَعْضُهُمْ أَوْلِيَآءُ بَعْضٍ ۚ يَأْمُرُونَ بِٱلْمَعْرُوفِ وَيَنْهَوْنَ عَنِ ٱلْمُنكَرِ وَيُقِيمُونَ ٱلصَّلَوٰةَ وَيُؤْتُونَ ٱلزَّكَوٰةَ وَيُطِيعُونَ ٱللَّهَ وَرَسُولَهُۥٓ ۚ أُو۟لَٰٓئِكَ سَيَرْحَمُهُمُ ٱللَّهُ ۗ إِنَّ ٱللَّهَ عَزِيزٌ حَكِيمٌ ﴿٧١﴾

Awọn eleyi Ọlọhun yio ṣe ãnu wọn, dajudaju Ọlọhun ni Alagbara, Ọlọgbọn.

**72.** Ọlọhun ti ṣe adehun alijanna fun awọn onigbagbọ ododo ọkunrin ati awọn onigbagbọ ododo obirin eyiti akere mọdo nṣan nisalẹ igi ati awọn eso Alijanna naa, inu rẹ ni nwọn yio ma gbe ati ibugbe daradara ninu alijanna ti yio wà gbere, atipe iyọnu lati ọdọ Ọlọhun ni o tobi julọ, eyiyi ni ere ti o tobi.

وَعَدَ ٱللَّهُ ٱلْمُؤْمِنِينَ وَٱلْمُؤْمِنَٰتِ جَنَّٰتٍ تَجْرِى مِن تَحْتِهَا ٱلْأَنْهَٰرُ خَٰلِدِينَ فِيهَا وَمَسَٰكِنَ طَيِّبَةً فِى جَنَّٰتِ عَدْنٍ ۚ وَرِضْوَٰنٌ مِّنَ ٱللَّهِ أَكْبَرُ ۚ ذَٰلِكَ هُوَ ٱلْفَوْزُ ٱلْعَظِيمُ ٧٢

**73.** Irẹ Annabi, ló ipa lori awọn alaigbagbọ ati awọn alagabagebe ki o lekókó mọ wọn, ibugbe wọn ni Jahannama, apadasi buburu ni.

يَٰٓأَيُّهَا ٱلنَّبِىُّ جَٰهِدِ ٱلْكُفَّارَ وَٱلْمُنَٰفِقِينَ وَٱغْلُظْ عَلَيْهِمْ ۚ وَمَأْوَىٰهُمْ جَهَنَّمُ ۖ وَبِئْسَ ٱلْمَصِيرُ ٧٣

**74.** nwọn o mã fi Ọlọhun bura pe awọn kò sọ nkankan. Dajudaju nwọn sọ ọrọ aigbagbọ nwọn si ṣe aigbagbọ lẹhin gbigba Islami wọn, nwọn si ronu nipa ohun ti kò tẹ wọn lọwọ. Nwọn kò wulẹ ṣe atako bikoṣe pe Ọlọhun ati Ojiṣẹ Rẹ ti rọ wọn lọrọ lati inu ọla Rẹ. Ṣugbọn bi nwọn ba ronupiwada yio dara fun wọn, bi nwọn ba si yipada pẹhinda Ọlọhun yio jẹ wọn niya ẹlẹta-elero ni aiye yi ati ọrun, kò ni si ọrẹ kan fun wọn tabi oluranlọwọ.

يَحْلِفُونَ بِٱللَّهِ مَا قَالُوا۟ وَلَقَدْ قَالُوا۟ كَلِمَةَ ٱلْكُفْرِ وَكَفَرُوا۟ بَعْدَ إِسْلَٰمِهِمْ وَهَمُّوا۟ بِمَا لَمْ يَنَالُوا۟ ۚ وَمَا نَقَمُوٓا۟ إِلَّآ أَنْ أَغْنَىٰهُمُ ٱللَّهُ وَرَسُولُهُۥ مِن فَضْلِهِۦ ۚ فَإِن يَتُوبُوا۟ يَكُ خَيْرًا لَّهُمْ ۖ وَإِن يَتَوَلَّوْا۟ يُعَذِّبْهُمُ ٱللَّهُ عَذَابًا أَلِيمًا فِى ٱلدُّنْيَا وَٱلْءَاخِرَةِ ۚ وَمَا لَهُمْ فِى ٱلْأَرْضِ مِن وَلِىٍّ وَلَا نَصِيرٍ ٧٤

**75.** O mbẹ ninu wọn awọn ti o ba Ọlọhun ṣe alukawani pe dajudaju ti O ba fun wa ninu õre Rẹ, dajudaju awa yio ma tọrẹ ati

۞ وَمِنْهُم مَّنْ عَٰهَدَ ٱللَّهَ لَئِنْ ءَاتَىٰنَا مِن فَضْلِهِۦ لَنَصَّدَّقَنَّ وَلَنَكُونَنَّ مِنَ ٱلصَّٰلِحِينَ ٧٥

pe dajudaju awa yio wa ninu awọn ti yio ma ṣe rere.

**76.** Nigbati O si fun wọn ninu õre Rẹ̀, nwọn ṣe ahun pẹlu rẹ̀, nwọn si pẹhinda ni ẹniti o gunri.

فَلَمَّآ ءَاتَىٰهُم مِّن فَضْلِهِۦ بَخِلُوا۟ بِهِۦ وَتَوَلَّوا۟
وَّهُم مُّعْرِضُونَ ٧٦

**77.** Nitorina O san wọn lẹsan agabagebe ti mbẹ ninu ọkàn wọn titi di ọjọ ti nwọn o pade Rẹ̀ nitoripe nwọn yẹ adehun ti nwọn ṣe pẹlu Ọlọhun ati nitoripe nwọn jẹ opurọ.

فَأَعْقَبَهُمْ نِفَاقًا فِى قُلُوبِهِمْ إِلَىٰ يَوْمِ يَلْقَوْنَهُۥ
بِمَآ أَخْلَفُوا۟ ٱللَّهَ مَا وَعَدُوهُ وَبِمَا كَانُوا۟
يَكْذِبُونَ ٧٧

**78.** nwọn kò mọ pe Ọlọhun ti mọ aṣiri wọn ati ijiròrò wọn ni kọ̀kọ̀ atipe dajudaju Ọlọhun ni Oni Mimọ̀ ohun ti o pamọ.

أَلَمْ يَعْلَمُوٓا۟ أَنَّ ٱللَّهَ يَعْلَمُ سِرَّهُمْ وَنَجْوَىٰهُمْ
وَأَنَّ ٱللَّهَ عَلَّٰمُ ٱلْغُيُوبِ ٧٨

**79.** Awọn ẹniti nwọn ṣe ẹgan awọn olutọrẹ anu ninu awọn olugbagbọ ododo nipa awọn ọrẹ tita ati awọn ti kò ri kinikan ayafi isa agbara wọn, nitorina nwọn nfi wọn ṣe yẹyẹ. Ọlọhun san ẹsan yẹyẹ wọn fun wọn atipe iyà ẹlẹta-elero mbẹ fun wọn.

ٱلَّذِينَ يَلْمِزُونَ ٱلْمُطَّوِّعِينَ
مِنَ ٱلْمُؤْمِنِينَ فِى ٱلصَّدَقَٰتِ وَٱلَّذِينَ
لَا يَجِدُونَ إِلَّا جُهْدَهُمْ فَيَسْخَرُونَ مِنْهُمْ سَخِرَ ٱللَّهُ
مِنْهُمْ وَلَهُمْ عَذَابٌ أَلِيمٌ ٧٩

**80.** Bi o tọrọ aforiji fun wọn tabi o kò tọrọ aforiji fun wọn. Bi o batilẹ̀ tọrọ aforiji fun wọn nigba adọrin, Ọlọhun kò ni foriji wọn. Eyi jẹ bẽ nitoripe awọn na kọ̀ ti Ọlọhun ati ti Ojiṣẹ Rẹ̀. Bẹ si ni Ọlọhun kò ni fi awọn obilẹjẹ enia mọ ọna.

ٱسْتَغْفِرْ لَهُمْ أَوْ لَا تَسْتَغْفِرْ لَهُمْ إِن تَسْتَغْفِرْ لَهُمْ
سَبْعِينَ مَرَّةً فَلَن يَغْفِرَ ٱللَّهُ لَهُمْ ذَٰلِكَ بِأَنَّهُمْ
كَفَرُوا۟ بِٱللَّهِ وَرَسُولِهِۦ وَٱللَّهُ لَا يَهْدِى
ٱلْقَوْمَ ٱلْفَٰسِقِينَ ٨٠

**81.** Awọn ti nwọn sa sẹhin nyọ̀ si ijoko sile wọn lẹhin Ojiṣẹ

فَرِحَ ٱلْمُخَلَّفُونَ بِمَقْعَدِهِمْ خِلَٰفَ رَسُولِ

Ọlọhun, nwọn si kọ̀ lati sapa si oju ọna ti Ọlọhun pẹlu owó wọn ati ara wọn atipe nwọn tun nsọ pe: Ẹ maşe jade ninu õru. Sọ fun wọn pe: Ina Jahannama le ju ni gbigbona. Ti o ba şe pe nwọn jẹ ẹniti o gbọ agbọye.

اللَّهِ وَكَرِهُوا أَن يُجَاهِدُوا بِأَمْوَالِهِمْ وَأَنفُسِهِمْ فِي سَبِيلِ اللَّهِ وَقَالُوا لَا تَنفِرُوا فِي الْحَرِّ ۗ قُلْ نَارُ جَهَنَّمَ أَشَدُّ حَرًّا ۚ لَّوْ كَانُوا يَفْقَهُونَ ﴿٨١﴾

**82.** Nitorina ki nwọn rẹrin niwọnba ki nwọn si sunkun pupọ, o jẹ ẹsan ohun ti nwọn şe nişẹ.

فَلْيَضْحَكُوا قَلِيلًا وَلْيَبْكُوا كَثِيرًا جَزَاءً بِمَا كَانُوا يَكْسِبُونَ ﴿٨٢﴾

**83.** Bi Ọlọhun ba da ọ pada wa ba apakan ninu wọn, nwọn yio ma wa iyọnda ni ọdọ rẹ lati jade (pẹlu rẹ) nitorina sọ fun wọn pe: Ẹ kò le tẹle mi lọ lailai bẹ si ni ẹ kò ni le pẹlu mi ba awọn ọta ja nitoripe ẹnyin ti yọnu si ijoko sile ni akọkọ nitorina ẹ joko pẹlu awọn olufasẹhin.

فَإِن رَّجَعَكَ اللَّهُ إِلَىٰ طَائِفَةٍ مِّنْهُمْ فَاسْتَأْذَنُوكَ لِلْخُرُوجِ فَقُل لَّن تَخْرُجُوا مَعِيَ أَبَدًا وَلَن تُقَاتِلُوا مَعِيَ عَدُوًّا ۖ إِنَّكُمْ رَضِيتُم بِالْقُعُودِ أَوَّلَ مَرَّةٍ فَاقْعُدُوا مَعَ الْخَالِفِينَ ﴿٨٣﴾

**84.** Atipe o kò gbọdọ kirun si ẹnikan lara ninu wọn ti o ba ku lailai bẹ si ni o ko gbọdọ duro nibi sare rẹ̀. Nitoripe awọn na ti şe aigbagbọ si Ọlọhun ati Ojişẹ Rẹ̀ nwọn si ku bẹni nwọn jẹ obilẹjẹ.

وَلَا تُصَلِّ عَلَىٰ أَحَدٍ مِّنْهُم مَّاتَ أَبَدًا وَلَا تَقُمْ عَلَىٰ قَبْرِهِ ۖ إِنَّهُمْ كَفَرُوا بِاللَّهِ وَرَسُولِهِ وَمَاتُوا وَهُمْ فَاسِقُونَ ﴿٨٤﴾

**85.** Ma si jẹki awọn ọrọ̀ wọn ati awọn ọmọ wọn jọ ọ loju, dajudaju Ọlọhun nfẹ lati fi jẹ wọn niyà ni aiye yi ati ki ẹmi wọn le jade nigbati nwọn wa ni alaigbagbọ.

وَلَا تُعْجِبْكَ أَمْوَالُهُمْ وَأَوْلَادُهُمْ ۚ إِنَّمَا يُرِيدُ اللَّهُ أَن يُعَذِّبَهُم بِهَا فِي الدُّنْيَا وَتَزْهَقَ أَنفُسُهُمْ وَهُمْ كَافِرُونَ ﴿٨٥﴾

**86.** Ati nigbati a ba sọ surah kan kalẹ̀ pe ki nwọn gba Ọlọhun gbọ ati ki nwọn sapa pẹlu Ojişẹ Rẹ̀,

وَإِذَا أُنزِلَتْ سُورَةٌ أَنْ آمِنُوا بِاللَّهِ وَجَاهِدُوا مَعَ رَسُولِهِ اسْتَأْذَنَكَ أُولُو الطَّوْلِ مِنْهُمْ

awọn olowó ninu wọn yio mã wa iyọnda ni ọwọ rẹ nwọn o ma sọ pe: fi wa silẹ̀ ki a ma bẹ pẹlu awọn ti o joko sile.

وَقَالُوا ذَرْنَا نَكُن مَّعَ الْقَاعِدِينَ ﴿٨٦﴾

**87.** Nwọn yọnu si ki nwọn ma bẹ pẹlu awọn ti o joko sile a si ti di ọkàn wọn pa nitorina nwọn kò gbọ agbọye ọ̀rọ.

رَضُوا بِأَن يَكُونُوا مَعَ الْخَوَالِفِ وَطُبِعَ عَلَىٰ قُلُوبِهِمْ فَهُمْ لَا يَفْقَهُونَ ﴿٨٧﴾

**88.** Ṣugbọn Ojiṣẹ na ati awọn ti o gbagbọ ni ododo pẹlu rẹ̀ nwọn gbiyanju pẹlu owó wọn ati ara wọn, awọn elewọnyi ni rere mbẹ fun, awọn eleyini ni olujere.

لَٰكِنِ الرَّسُولُ وَالَّذِينَ آمَنُوا مَعَهُ جَاهَدُوا بِأَمْوَالِهِمْ وَأَنفُسِهِمْ ۚ وَأُولَٰئِكَ لَهُمُ الْخَيْرَاتُ ۖ وَأُولَٰئِكَ هُمُ الْمُفْلِحُونَ ﴿٨٨﴾

**89.** Ọlọhun ti pese ọgba idẹra ti awọn odo nsan ni isalẹ awọn eso ati igi alijanna naa dè wọn, nwọn yio ṣe gbere ninu rẹ̀ eyini ni erenjẹ ti o tobi.

أَعَدَّ اللَّهُ لَهُمْ جَنَّاتٍ تَجْرِي مِن تَحْتِهَا الْأَنْهَارُ خَالِدِينَ فِيهَا ۚ ذَٰلِكَ الْفَوْزُ الْعَظِيمُ ﴿٨٩﴾

**90.** Awọn alawawi wa ninu awọn ará-oko ki a le yọnda fun wọn, awọn ẹniti o si pe ọ̀rọ Ọlọhun ni irọ ati Ojiṣẹ Rẹ̀ joko sile Ìyà ẹlẹta-elero yio ba awọn ti o ṣe aigbagbọ ninu wọn.

وَجَاءَ الْمُعَذِّرُونَ مِنَ الْأَعْرَابِ لِيُؤْذَنَ لَهُمْ وَقَعَدَ الَّذِينَ كَذَبُوا اللَّهَ وَرَسُولَهُ ۚ سَيُصِيبُ الَّذِينَ كَفَرُوا مِنْهُمْ عَذَابٌ أَلِيمٌ ﴿٩٠﴾

**91.** Kò si ẹ̀ṣẹ̀ fun awọn alai-ni agbara tabi awọn alaisan tabi awọn ẹniti nwọn kò ri ohun ti nwọn yio ma na ni owó, nigbati nwọn ba nsọ ododo fun Ọlọhun ati Ojiṣẹ Rẹ̀. Kò si ọna ibawi kan fun awọn oluṣe rere. Bẹ si ni Ọlọhun ni Alaforiji, Onikẹ.

لَّيْسَ عَلَى الضُّعَفَاءِ وَلَا عَلَى الْمَرْضَىٰ وَلَا عَلَى الَّذِينَ لَا يَجِدُونَ مَا يُنفِقُونَ حَرَجٌ إِذَا نَصَحُوا لِلَّهِ وَرَسُولِهِ ۚ مَا عَلَى الْمُحْسِنِينَ مِن سَبِيلٍ ۚ وَاللَّهُ غَفُورٌ رَّحِيمٌ ﴿٩١﴾

**92.** Bẹ si ni kò si ẹ̀ṣẹ̀ fun awọn ẹniti o ṣe pe nigbati nwọn wa ba ọ lati pe ki o fun wọn ni ohun ti wọn yio fi jagun ti o si wipe: Emi kò ri ohun ti nma fun nyin ti nwọn si yipada, atipe oju wọn nda omije niti ibanujẹ nitoripe nwọn kò ri ohun ti nwọn yio na.

وَلَا عَلَى ٱلَّذِينَ إِذَا مَآ أَتَوۡكَ لِتَحۡمِلَهُمۡ قُلۡتَ لَآ أَجِدُ مَآ أَحۡمِلُكُمۡ عَلَيۡهِ تَوَلَّواْ وَّأَعۡيُنُهُمۡ تَفِيضُ مِنَ ٱلدَّمۡعِ حَزَنًا أَلَّا يَجِدُواْ مَا يُنفِقُونَ ﴿٩٢﴾

**93.** Dajudaju oju ọna (ijiyà) mbẹ fun awọn ẹniti nwọn wa iyọnda rẹ (lati joko sile), bẹ si ni olowó ni wọn, nwọn fẹ pe ki awọn ma bẹ pẹlu awọn ti nfa sẹhin; Ọlọhun si se ọkán wọn pa, bẹ ni nwọn kò mọ̀.

۞ إِنَّمَا ٱلسَّبِيلُ عَلَى ٱلَّذِينَ يَسۡتَـٔۡذِنُونَكَ وَهُمۡ أَغۡنِيَآءُۚ رَضُواْ بِأَن يَكُونُواْ مَعَ ٱلۡخَوَالِفِ وَطَبَعَ ٱللَّهُ عَلَىٰ قُلُوبِهِمۡ فَهُمۡ لَا يَعۡلَمُونَ ﴿٩٣﴾

**94.** Nwọn o si ma wa awawi fun nyin nigbati ẹ ba pada de wa ba wọn. Wipe: Ẹ ma ṣe wa awawi, awa kò ni gba nyin gbọ, dajudaju Ọlọhun ti fun wa ni iro nipa nyin. Ọlọhun ati Ojiṣẹ Rẹ yio si wo iṣẹ nyin, lẹhinna a o da nyin pada lọ si ọdọ Oni-mimọ ohun ti o pamọ ati eyiti o han, nigbana yio si fun nyin niro ohun ti ẹ ti ṣe niṣẹ.

يَعۡتَذِرُونَ إِلَيۡكُمۡ إِذَا رَجَعۡتُمۡ إِلَيۡهِمۡۚ قُل لَّا تَعۡتَذِرُواْ لَن نُّؤۡمِنَ لَكُمۡ قَدۡ نَبَّأَنَا ٱللَّهُ مِنۡ أَخۡبَارِكُمۡۚ وَسَيَرَى ٱللَّهُ عَمَلَكُمۡ وَرَسُولُهُۥ ثُمَّ تُرَدُّونَ إِلَىٰ عَٰلِمِ ٱلۡغَيۡبِ وَٱلشَّهَٰدَةِ فَيُنَبِّئُكُم بِمَا كُنتُمۡ تَعۡمَلُونَ ﴿٩٤﴾

**95.** Nwọn o ma fi Ọlọhun bura fun nyin, nigbati ẹ ba de wa ba wọn, nitori ki ẹ le ṣẹri kuro ni ọdọ wọn. Nitorina ẹ ṣẹri kuro ni ọdọ wọn, dajudaju ẹgbin ni wọn, Jahannama ni ibugbe wọn, o jẹ ẹsan nitori ohun ti nwọn ṣe niṣẹ.

سَيَحۡلِفُونَ بِٱللَّهِ لَكُمۡ إِذَا ٱنقَلَبۡتُمۡ إِلَيۡهِمۡ لِتُعۡرِضُواْ عَنۡهُمۡۖ فَأَعۡرِضُواْ عَنۡهُمۡۖ إِنَّهُمۡ رِجۡسٞۖ وَمَأۡوَىٰهُمۡ جَهَنَّمُ جَزَآءَۢ بِمَا كَانُواْ يَكۡسِبُونَ ﴿٩٥﴾

**96.** Nwọn o ma bura fun nyin nitori ki ẹ le yọnu si wọn, Ti ẹnyin ba tiẹ yọnu si wọn, dajudaju

يَحۡلِفُونَ لَكُمۡ لِتَرۡضَوۡاْ عَنۡهُمۡۖ فَإِن تَرۡضَوۡاْ عَنۡهُمۡ فَإِنَّ ٱللَّهَ لَا يَرۡضَىٰ عَنِ ٱلۡقَوۡمِ ٱلۡفَٰسِقِينَ ﴿٩٦﴾

Ọlọhun kò ni yọnu si awọn enia ti nwọn jẹ obilẹjẹ.

**97.** Awọn ará-oko nwọn le pupọ̀ ni agibagbọ ati (iwà) agabagebe, O si sunmọ julọ pe ki nwọn ma mọ ẹnu ãlà ohun ti Ọlọhun sọkalẹ̀ fun Ọjiṣẹ Rẹ̀. Ọlọhun ni Olumọ̀, Ọlọgbọn.

ٱلۡأَعۡرَابُ أَشَدُّ كُفۡرٗا وَنِفَاقٗا وَأَجۡدَرُ أَلَّا يَعۡلَمُواْ حُدُودَ مَآ أَنزَلَ ٱللَّهُ عَلَىٰ رَسُولِهِۦۗ وَٱللَّهُ عَلِيمٌ حَكِيمٞ ٩٧

**98.** Atipe o mbẹ ninu awọn ará-oko ti nwọn mọ ohun ti nwọn na si ijẹniyà ti o si nreti ayipada (igba) buburu si nyin, ayipada buburu si mbẹ lori wọn. Ọlọhun Olugbọrọ̀ ni, Oni-mimọ̀.

وَمِنَ ٱلۡأَعۡرَابِ مَن يَتَّخِذُ مَا يُنفِقُ مَغۡرَمٗا وَيَتَرَبَّصُ بِكُمُ ٱلدَّوَآئِرَۚ عَلَيۡهِمۡ دَآئِرَةُ ٱلسَّوۡءِۗ وَٱللَّهُ سَمِيعٌ عَلِيمٞ ٩٨

**99.** O mbẹ ninu awọn ará-oko ẹniti o ni igbagbọ si Ọlọhun ni ododo ati ọjọ ikẹhin ti o si mọ ohun ti nna ni owó si oju ọna ti Ọlọhun ni ohun ti o nmu ni sunmọ Ọlọhun ati adua Ojiṣẹ na. Dajudaju eyini jẹ isunmọ Ọlọhun fun wọn; Ọlọhun yio si fi wọn wọ sinu ikẹ Rẹ̀. Dajudaju Ọlọhun ni Alaforiji, Onikẹ.

وَمِنَ ٱلۡأَعۡرَابِ مَن يُؤۡمِنُ بِٱللَّهِ وَٱلۡيَوۡمِ ٱلۡأٓخِرِ وَيَتَّخِذُ مَا يُنفِقُ قُرُبَٰتٍ عِندَ ٱللَّهِ وَصَلَوَٰتِ ٱلرَّسُولِۚ أَلَآ إِنَّهَا قُرۡبَةٞ لَّهُمۡۚ سَيُدۡخِلُهُمُ ٱللَّهُ فِي رَحۡمَتِهِۦٓۚ إِنَّ ٱللَّهَ غَفُورٞ رَّحِيمٞ ٩٩

**100.** Ati awọn ẹniti o gba iwaju, awọn ẹnikini ninu awọn ti o ṣi kuro ni ilu ati awọn alatilẹhin ati awọn ẹniti o tẹle wọn ni iwa rere, Ọlọhun si yọnu si wọn awọn na si dunnu si I, O si pa eṣe awọn ọgba idẹra silẹ̀ fun wọn awọn odo si nṣan nisalẹ̀ igi ati awọn eso Alijanna naa, nwọn o ṣe gbere sinu rẹ̀ lailai. Eyi ni jẹ ere njẹ ti o tobi.

وَٱلسَّٰبِقُونَ ٱلۡأَوَّلُونَ مِنَ ٱلۡمُهَٰجِرِينَ وَٱلۡأَنصَارِ وَٱلَّذِينَ ٱتَّبَعُوهُم بِإِحۡسَٰنٖ رَّضِيَ ٱللَّهُ عَنۡهُمۡ وَرَضُواْ عَنۡهُ وَأَعَدَّ لَهُمۡ جَنَّٰتٖ تَجۡرِي تَحۡتَهَا ٱلۡأَنۡهَٰرُ خَٰلِدِينَ فِيهَآ أَبَدٗاۚ ذَٰلِكَ ٱلۡفَوۡزُ ٱلۡعَظِيمُ ١٠٠

**101.** Atipe o mbẹ ninu awọn ti o wa ni agbegbe nyin, ninu awọn ará-oko, ti nwọn jẹ alagabagebe ati ninu awọn ara Madina na, ti nwọn wonkókó mọ agabagebe ṣiṣe. Irẹ kò mọ̀ wọn ṣugbọn Awa mọ̀ wọn. A o si tun jẹ wọn niyà ni ẹmeji, lẹhinna A o da wọn pada sinu iyà ti o tobi.

وَمِمَّنْ حَوْلَكُم مِّنَ الْأَعْرَابِ مُنَافِقُونَ ۖ وَمِنْ أَهْلِ الْمَدِينَةِ ۖ مَرَدُوا عَلَى النِّفَاقِ لَا تَعْلَمُهُمْ ۖ نَحْنُ نَعْلَمُهُمْ ۚ سَنُعَذِّبُهُم مَّرَّتَيْنِ ثُمَّ يُرَدُّونَ إِلَىٰ عَذَابٍ عَظِيمٍ ﴿١٠١﴾

**102.** Awọn ẹlomiran jẹwọ nipa ẹṣẹ wọn, nwọn fọ iṣẹ rere pọ mọ omiran ti o buru. Boya Ọlọhun yio gba ironu piwada wọn. Dajudaju Ọlọhun ni Alaforiji, Alãnu.

وَآخَرُونَ اعْتَرَفُوا بِذُنُوبِهِمْ خَلَطُوا عَمَلًا صَالِحًا وَآخَرَ سَيِّئًا عَسَى اللَّهُ أَن يَتُوبَ عَلَيْهِمْ ۚ إِنَّ اللَّهَ غَفُورٌ رَّحِيمٌ ﴿١٠٢﴾

**103.** Gba itọrẹ anu ninu ọrọ̀ wọn ki o fọ wọn mọ ati ki o fi sọ wọn di mimọ, ki o si ṣe adua fun wọn. Dajudaju adua rẹ ifọkanbalẹ̀ ni o jẹ fun wọn. Ọlọhun si ni Olugbọrọ̀, Oni-mimọ̀.

خُذْ مِنْ أَمْوَالِهِمْ صَدَقَةً تُطَهِّرُهُمْ وَتُزَكِّيهِم بِهَا وَصَلِّ عَلَيْهِمْ ۖ إِنَّ صَلَاتَكَ سَكَنٌ لَّهُمْ ۗ وَاللَّهُ سَمِيعٌ عَلِيمٌ ﴿١٠٣﴾

**104.** Nwọn kò mọ ni pe dajudaju Ọlọhun On ni ngba ironupiwada nipa awọn olujọsin Rẹ̀ O si ngba awọn itọrẹ, atipe dajudaju Ọlọhun On ni Olugba ironupiwada, Alãnu.

أَلَمْ يَعْلَمُوا أَنَّ اللَّهَ هُوَ يَقْبَلُ التَّوْبَةَ عَنْ عِبَادِهِ وَيَأْخُذُ الصَّدَقَاتِ وَأَنَّ اللَّهَ هُوَ التَّوَّابُ الرَّحِيمُ ﴿١٠٤﴾

**105.** Wi (fun wọn) pe; Ẹ mã ṣe iṣẹ (ti ẹ ba fẹ) nitoripe Ọlọhun ati Ojiṣẹ Rẹ̀ yio si ri iṣẹ nyin ati awọn onigbagbọ ododo. Ko ni pẹ ti a o da nyin pada si ọdọ (Ọlọhun) Oni-mimọ ohun ti o pamọ ati eyiti o han, nigbana yio fun nyin niro nipa ohun ti ẹ ti ṣe nişẹ.

وَقُلِ اعْمَلُوا فَسَيَرَى اللَّهُ عَمَلَكُمْ وَرَسُولُهُ وَالْمُؤْمِنُونَ ۖ وَسَتُرَدُّونَ إِلَىٰ عَالِمِ الْغَيْبِ وَالشَّهَادَةِ فَيُنَبِّئُكُم بِمَا كُنتُمْ تَعْمَلُونَ ﴿١٠٥﴾

**106.** Atipe awọn ẹlomiran a lọ wọn lara de aṣẹ Ọlọhun, bi yio jẹ wọn niyà tabi yio gba ironupiwada wọn, Ọlọhun si ni Olumọ, Ọlọgbọn.

وَءَاخَرُونَ مُرْجَوْنَ لِأَمْرِ ٱللَّهِ إِمَّا يُعَذِّبُهُمْ وَإِمَّا يَتُوبُ عَلَيْهِمْ وَٱللَّهُ عَلِيمٌ حَكِيمٌ ﴿١٠٦﴾

**107.** Ati awọn ẹniti nwọn kọ «Mọsalasi» kan lati fi da inira silẹ ati aigbagbọ ati lati fi ṣe ipinya lãrin awọn onigbagbọ ododo ati lati fi gba awọn ẹniti nwọn gbogunti Ọlọhun ati Ojiṣẹ Rẹ ni iṣiwaju, atipe dajudaju nwọn o ma bura pe kò si ohun ti a gba ni ero bikòṣe rere Ọlọhun si jẹri pe dajudaju opurọ ni wọn.

وَٱلَّذِينَ ٱتَّخَذُوا۟ مَسْجِدًا ضِرَارًا وَكُفْرًا وَتَفْرِيقًۢا بَيْنَ ٱلْمُؤْمِنِينَ وَإِرْصَادًا لِّمَنْ حَارَبَ ٱللَّهَ وَرَسُولَهُۥ مِن قَبْلُ وَلَيَحْلِفُنَّ إِنْ أَرَدْنَآ إِلَّا ٱلْحُسْنَىٰ وَٱللَّهُ يَشْهَدُ إِنَّهُمْ لَكَـٰذِبُونَ ﴿١٠٧﴾

**108.** Maṣe duro ninu rẹ̀ (kirun) lailai. Dajudaju «Mọsalasi» kan ti afi ipilẹ̀ rẹ̀ lelẹ̀ lori ipaiya (Ọlọhun) ninu akọkọ ọjọ ni o tọ pe ki o mã duro ninu rẹ̀ (kirun). Awọn enia ti nfẹ pe ki awọn mã ṣe afọmọ wà ninu rẹ̀. Ọlọhun si fẹran awọn ti o nṣe mimọ.

لَا تَقُمْ فِيهِ أَبَدًا لَّمَسْجِدٌ أُسِّسَ عَلَى ٱلتَّقْوَىٰ مِنْ أَوَّلِ يَوْمٍ أَحَقُّ أَن تَقُومَ فِيهِ فِيهِ رِجَالٌ يُحِبُّونَ أَن يَتَطَهَّرُوا۟ وَٱللَّهُ يُحِبُّ ٱلْمُطَّهِّرِينَ ﴿١٠٨﴾

**109.** Njẹ ẹniti o fi ipilẹ̀ ile mimọ lelẹ̀ lori ipaiya ti Ọlọhun ati iyọnu (Rẹ̀) ni o dara ni tabi ẹniti o fi ipilẹ̀ ile mimọ tirẹ lelẹ̀ lori ẹ̀gbẹ kan eti ọgbun ti o ni iho ti o si gbe e (onitọhun) ṣubu sinu ina Jahannama? Ọlọhun ki yio fi ọna mọ awọn enia ti nwọn jẹ alabòsi.

أَفَمَنْ أَسَّسَ بُنْيَـٰنَهُۥ عَلَىٰ تَقْوَىٰ مِنَ ٱللَّهِ وَرِضْوَٰنٍ خَيْرٌ أَم مَّنْ أَسَّسَ بُنْيَـٰنَهُۥ عَلَىٰ شَفَا جُرُفٍ هَارٍ فَٱنْهَارَ بِهِۦ فِى نَارِ جَهَنَّمَ وَٱللَّهُ لَا يَهْدِى ٱلْقَوْمَ ٱلظَّـٰلِمِينَ ﴿١٠٩﴾

**110.** Ile mimọ wọn ti nwọn mọ kò ni ye jẹ ohun ti yio mã ko iyemeji sinu ọkàn wọn titi ọkàn

لَا يَزَالُ بُنْيَـٰنُهُمُ ٱلَّذِى بَنَوْا۟ رِيبَةً فِى قُلُوبِهِمْ إِلَّآ أَن تَقَطَّعَ قُلُوبُهُمْ وَٱللَّهُ عَلِيمٌ حَكِيمٌ ﴿١١٠﴾

wọn yio fi ja kelekele. Ọlọhun si ni Oni-mimọ, Ọlọgbọn.

**111.** Dajudaju Ọlọhun ti ra ẹmi awọn onigbagbọ ododo ati ọrọ wọn nitoripe ti wọn ni Alijana. Nwọn njà ni oju ọna Ọlọhun, nwọn npa (awọn ọta) bẹni a si npa awọn na; adehun ni ti o jẹ ẹtọ ti o jẹ ododo ti mbẹ ninu At-Taorata ati Al-Injila ati Al-Kurani; tani ẹniti o mu adehun rẹ̀ ṣẹ ju Ọlọhun lọ? Nitorina ẹ mã yọ̀ nipa ileri nyin eyiti ẹ ṣe. Eyi si jẹ aṣejere ti o tobi.

۞ إِنَّ ٱللَّهَ ٱشْتَرَىٰ مِنَ ٱلْمُؤْمِنِينَ أَنفُسَهُمْ وَأَمْوَٰلَهُم بِأَنَّ لَهُمُ ٱلْجَنَّةَ ۚ يُقَٰتِلُونَ فِى سَبِيلِ ٱللَّهِ فَيَقْتُلُونَ وَيُقْتَلُونَ ۖ وَعْدًا عَلَيْهِ حَقًّا فِى ٱلتَّوْرَىٰةِ وَٱلْإِنجِيلِ وَٱلْقُرْءَانِ ۚ وَمَنْ أَوْفَىٰ بِعَهْدِهِۦ مِنَ ٱللَّهِ ۚ فَٱسْتَبْشِرُوا۟ بِبَيْعِكُمُ ٱلَّذِى بَايَعْتُم بِهِۦ ۚ وَذَٰلِكَ هُوَ ٱلْفَوْزُ ٱلْعَظِيمُ ﴿١١١﴾

**112.** Awọn oluronupiwada, awọn olusin (Ọlọhun), awọn ti nyin (Ọlọhun), awọn olugbawẹ, awọn ti ntẹriba, awọn oluforibalẹ, awọn ti nforo ẹni si iṣẹ rere, ati awọn ti nkọ̀ iṣẹ buburu (fun enia) ati awọn oluṣọ ẹnu-ãlà Ọlọhun; ki o fun awọn onigbagbọ ododo niro idunnu.

ٱلتَّٰٓئِبُونَ ٱلْعَٰبِدُونَ ٱلْحَٰمِدُونَ ٱلسَّٰٓئِحُونَ ٱلرَّٰكِعُونَ ٱلسَّٰجِدُونَ ٱلْءَامِرُونَ بِٱلْمَعْرُوفِ وَٱلنَّاهُونَ عَنِ ٱلْمُنكَرِ وَٱلْحَٰفِظُونَ لِحُدُودِ ٱللَّهِ ۗ وَبَشِّرِ ٱلْمُؤْمِنِينَ ﴿١١٢﴾

**113.** Kò tọ si Annabi ati awọn ti nwọn gbagbọ ni ododo pe ki nwọn tọrọ aforiji fun awọn ọṣẹbọ, bi o fẹ bi nwọn jẹ ẹbi ti o sunmọ wọọn, lẹhin ti o ti han si wọn pe dajudaju awọn (ọṣẹbọ) ni ero ina.

مَا كَانَ لِلنَّبِىِّ وَٱلَّذِينَ ءَامَنُوٓا۟ أَن يَسْتَغْفِرُوا۟ لِلْمُشْرِكِينَ وَلَوْ كَانُوٓا۟ أُو۟لِى قُرْبَىٰ مِنۢ بَعْدِ مَا تَبَيَّنَ لَهُمْ أَنَّهُمْ أَصْحَٰبُ ٱلْجَحِيمِ ﴿١١٣﴾

**114.** Kòsi ohun ti titọrọ aforiji Ibrahima fun baba rẹ̀ jẹ bikòṣe nitori adehun ti o ṣe fun u; ṣugbọn nigbati o han si i pe ọta Ọlọhun ni, o yà pẹlu rẹ̀. Dajudaju Ibrahima jẹ ọlọkàn itẹriba, onifarada.

وَمَا كَانَ ٱسْتِغْفَارُ إِبْرَٰهِيمَ لِأَبِيهِ إِلَّا عَن مَّوْعِدَةٍ وَعَدَهَآ إِيَّاهُ فَلَمَّا تَبَيَّنَ لَهُۥٓ أَنَّهُۥ عَدُوٌّ لِّلَّهِ تَبَرَّأَ مِنْهُ ۚ إِنَّ إِبْرَٰهِيمَ لَأَوَّٰهٌ حَلِيمٌ ﴿١١٤﴾

**115.** Ọlọhun ki iṣi awọn enia kan lọna lẹhin ti O ba ti fi wọn mọna ayafi (lẹhin) ti O ba ti fi han wọn ohun ti nwọn yio ṣọra nipa rẹ̀. Dajudaju Ọlọhun ni Olumọ nipa gbogbo nkan.

وَمَا كَانَ ٱللَّهُ لِيُضِلَّ قَوْمًۢا بَعْدَ إِذْ هَدَىٰهُمْ حَتَّىٰ يُبَيِّنَ لَهُم مَّا يَتَّقُونَ ۚ إِنَّ ٱللَّهَ بِكُلِّ شَىْءٍ عَلِيمٌ ﴿١١٥﴾

**116.** Dajudaju Ọlọhun loni ikapa (ijọba) awọn sanma ati ilẹ̀. On lo njẹ ki nkan wà labẹmi On lo si nsọ nkan di oku. Kò si si alafẹhinti kan ati oluranlọwọ kan fun nyin lẹhin Ọlọhun.

إِنَّ ٱللَّهَ لَهُۥ مُلْكُ ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَٱلْأَرْضِ ۖ يُحْىِۦ وَيُمِيتُ ۚ وَمَا لَكُم مِّن دُونِ ٱللَّهِ مِن وَلِىٍّ وَلَا نَصِيرٍ ﴿١١٦﴾

**117.** Ọlọhun ti gba ironupiwada Annabi ati awọn ti o fi ile silẹ ati awọn oluranlọwọ awọn ẹniti o tẹle e ni akoko iṣoro lẹhin ti ọkàn ijọ kan ninu wọn fẹrẹ yi, lẹhinna O gba ironupiwada wọn. Dajudaju On si jẹ Onikẹ, Alãnu fun wọn.

لَّقَد تَّابَ ٱللَّهُ عَلَى ٱلنَّبِىِّ وَٱلْمُهَٰجِرِينَ وَٱلْأَنصَارِ ٱلَّذِينَ ٱتَّبَعُوهُ فِى سَاعَةِ ٱلْعُسْرَةِ مِنۢ بَعْدِ مَا كَادَ يَزِيغُ قُلُوبُ فَرِيقٍ مِّنْهُمْ ثُمَّ تَابَ عَلَيْهِمْ ۚ إِنَّهُۥ بِهِمْ رَءُوفٌ رَّحِيمٌ ﴿١١٧﴾

**118.** Ati awọn mẹta awọn ẹniti a fi sẹhin titi ilẹ̀ fi ha mọ wọn pẹlu bi o ti fẹ̀ to, ẹmi wọn na si ha mọ wọn. Nwọn si mọ pe kò si ibusasi kan kuro lọdọ̀ Ọlọhun afi ọdọ Rẹ̀ lẹhinna O ṣiju anu wo wọn ki nwọn le ronupiwada, dajudaju Ọlọhun On ni Olugba ironupiwada, Alãnu.

وَعَلَى ٱلثَّلَٰثَةِ ٱلَّذِينَ خُلِّفُوا۟ حَتَّىٰٓ إِذَا ضَاقَتْ عَلَيْهِمُ ٱلْأَرْضُ بِمَا رَحُبَتْ وَضَاقَتْ عَلَيْهِمْ أَنفُسُهُمْ وَظَنُّوٓا۟ أَن لَّا مَلْجَأَ مِنَ ٱللَّهِ إِلَّآ إِلَيْهِ ثُمَّ تَابَ عَلَيْهِمْ لِيَتُوبُوٓا۟ ۚ إِنَّ ٱللَّهَ هُوَ ٱلتَّوَّابُ ٱلرَّحِيمُ ﴿١١٨﴾

**119.** Ẹnyin onigbagbọ ododo, ẹ bẹru Ọlọhun ki ẹ si mã wà pẹlu awọn olododo.

يَٰٓأَيُّهَا ٱلَّذِينَ ءَامَنُوا۟ ٱتَّقُوا۟ ٱللَّهَ وَكُونُوا۟ مَعَ ٱلصَّٰدِقِينَ ﴿١١٩﴾

**120.** Kò tọ si awọn ara Madina ati awọn ti o yi wọn ka ninu awọn

مَا كَانَ لِأَهْلِ ٱلْمَدِينَةِ وَمَنْ حَوْلَهُم

Larubawa tongbe oko pe ki nwọn wọnyin si Ojişẹ tabi ki nwọn fẹran ẹmi ti wọn ju ẹmi tirẹ̀. Eyi ri bẹ nitoripe ongbẹ tabi inira kò ni kàn wọn tabi ebi ni oju ọna ti Ọlọhun tabi ki nwọn tẹ̀ ọna ti o mu awọn alaigbagbọ binu tabi ki nwọn mu ipalara ba awọn ọta laijẹ pe işẹ rere ni ao fi kọ silẹ fun wọn. Dajudaju Ọlọhun kò ni ra ẹsan oluşe rere lare.

مِنَ ٱلۡأَعۡرَابِ أَن يَتَخَلَّفُواْ عَن رَّسُولِ ٱللَّهِ وَلَا يَرۡغَبُواْ
بِأَنفُسِهِمۡ عَن نَّفۡسِهِۦۚ ذَٰلِكَ بِأَنَّهُمۡ لَا يُصِيبُهُمۡ
ظَمَأٞ وَلَا نَصَبٞ وَلَا مَخۡمَصَةٞ فِي سَبِيلِ ٱللَّهِ
وَلَا يَطَـُٔونَ مَوۡطِئٗا يَغِيظُ ٱلۡكُفَّارَ
وَلَا يَنَالُونَ مِنۡ عَدُوّٖ نَّيۡلًا إِلَّا كُتِبَ لَهُم
بِهِۦ عَمَلٞ صَٰلِحٌۚ إِنَّ ٱللَّهَ لَا يُضِيعُ أَجۡرَ
ٱلۡمُحۡسِنِينَ ١٢٠

**121.** Nwọn kò ni nawó kan, o kere ni tabi o pọ̀ ni,tabi ki nwọn la afonifo ji kan kọja ayafi ki a kọ (ọ) silẹ̀ fun wọn ki Ọlọhun le san wọn ni ẹsan rere ju ninu ohun ti nwọn şe nişẹ.

وَلَا يُنفِقُونَ نَفَقَةٗ صَغِيرَةٗ وَلَا كَبِيرَةٗ
وَلَا يَقۡطَعُونَ وَادِيًا إِلَّا كُتِبَ لَهُمۡ
لِيَجۡزِيَهُمُ ٱللَّهُ أَحۡسَنَ مَا كَانُواْ يَعۡمَلُونَ ١٢١

**122.** Awọn onigbagbọ ododo kò nilati jade lọ (si ogun) patapata. Ẽşe ti apakan ninu wọn kò jade ninu iran kõkan lati lọ wa amọjinlẹ nipa ẹsin lati fi kilọ fun awọn enia nigbati nwọn ba pada de wa ba wọn, boya nwọn yio şọra.

۞ وَمَا كَانَ ٱلۡمُؤۡمِنُونَ لِيَنفِرُواْ كَآفَّةٗۚ
فَلَوۡلَا نَفَرَ مِن كُلِّ فِرۡقَةٖ مِّنۡهُمۡ طَآئِفَةٞ لِّيَتَفَقَّهُواْ
فِي ٱلدِّينِ وَلِيُنذِرُواْ قَوۡمَهُمۡ إِذَا رَجَعُوٓاْ إِلَيۡهِمۡ
لَعَلَّهُمۡ يَحۡذَرُونَ ١٢٢

**123.** Ẹnyin ẹniti ẹ gbagbọ ni ododo, ẹ mã ba jagun awọn ẹniti o wa ni arọwọto nyin ninu awọn alaigbagbọ ati ki wọn le ri imura-ijà ni ara nyin. Ati ki ẹ mọ amọdaju pe Ọlọhun mbẹ pẹlu awọn olupaiya.

يَٰٓأَيُّهَا ٱلَّذِينَ ءَامَنُواْ قَٰتِلُواْ ٱلَّذِينَ يَلُونَكُم
مِّنَ ٱلۡكُفَّارِ وَلۡيَجِدُواْ فِيكُمۡ غِلۡظَةٗۚ
وَٱعۡلَمُوٓاْ أَنَّ ٱللَّهَ مَعَ ٱلۡمُتَّقِينَ ١٢٣

**124.** Ati nigbati a ba sọ sura kan kalẹ̀, o mbẹ ninu wọn ẹniti yio mã sọpe: Tani ninu nyin ti eyi lekun

وَإِذَا مَآ أُنزِلَتۡ سُورَةٞ فَمِنۡهُم مَّن يَقُولُ أَيُّكُمۡ
زَادَتۡهُ هَٰذِهِۦٓ إِيمَٰنٗاۚ فَأَمَّا ٱلَّذِينَ ءَامَنُواْ

igbagbọ rẹ̀? Ṣugbọn awọn ẹniti o gbagbọ ni ododo, o ṣe alekun igbagbọ wọn nwọn a si mã yọ.

فَزَادَتْهُمْ إِيمَانًا وَهُمْ يَسْتَبْشِرُونَ ﴿١٢٤﴾

**125.** Ṣugbọn awọn ẹniti arùn mbẹ ninu ọkàn wọn, o ṣe alekun ẹgbin pẹlu ẹgbin ara wọn, nwọn a si ku si ori alaigbagbọ.

وَأَمَّا الَّذِينَ فِي قُلُوبِهِم مَّرَضٌ فَزَادَتْهُمْ
رِجْسًا إِلَىٰ رِجْسِهِمْ وَمَاتُوا وَهُمْ
كَافِرُونَ ﴿١٢٥﴾

**126.** Abi awọn na kò ha mọ pe a n dan wọn wò ni ẹkan tabi ẹmeji ni ọdọ̃dun, lẹhinna nwọn kò ronupiwada, bẹ si ni nwọn kò nṣe iranti.

أَوَلَا يَرَوْنَ أَنَّهُمْ يُفْتَنُونَ فِي كُلِّ عَامٍ
مَّرَّةً أَوْ مَرَّتَيْنِ ثُمَّ لَا يَتُوبُونَ وَلَا هُمْ
يَذَّكَّرُونَ ﴿١٢٦﴾

**127.** Ati nigbati a ba sọ sura kan kalẹ apakan wọn a mã wo apakan (lojù, nwọn a ma sọpe): Njẹ ẹnikan kan ha ri nyin bi? Lẹhinna nwọn ṣẹri pada. Ọlọhun ṣẹri ọkàn wọn pada nitoripe awọn na jẹ ijọ ti kò gbọ agbọye.

وَإِذَا مَا أُنزِلَتْ سُورَةٌ نَّظَرَ بَعْضُهُمْ إِلَىٰ بَعْضٍ
هَلْ يَرَاكُم مِّنْ أَحَدٍ ثُمَّ انصَرَفُوا ۚ
صَرَفَ اللَّهُ قُلُوبَهُم بِأَنَّهُمْ قَوْمٌ لَّا يَفْقَهُونَ ﴿١٢٧﴾

**128.** Dajudaju Ojiṣẹ kan ti wa ba nyin lati inu nyin; ohun ti o ni nyin lara jẹ ohun ti kò dun mọ ọ, o jẹ olutara (lati fi nyin mọna), alãnu onikẹ ni fun awọn olugbagbọ ododo.

لَقَدْ جَاءَكُمْ رَسُولٌ مِّنْ أَنفُسِكُمْ
عَزِيزٌ عَلَيْهِ مَا عَنِتُّمْ حَرِيصٌ عَلَيْكُم
بِالْمُؤْمِنِينَ رَءُوفٌ رَّحِيمٌ ﴿١٢٨﴾

**129.** Bi nwọn ba si pẹhinda, ki o sọpe: Ọlọhun ti to mi, kò si ọlọhun kan ayafi On. On na ni emi fi ara ti atipe On ni Oluwa itẹ Al-Araṣi ti o tobi.

فَإِن تَوَلَّوْا فَقُلْ حَسْبِيَ اللَّهُ لَا إِلَٰهَ إِلَّا هُوَ ۖ عَلَيْهِ
تَوَكَّلْتُ ۖ وَهُوَ رَبُّ الْعَرْشِ الْعَظِيمِ ﴿١٢٩﴾

## (10) Suratu Yũnusa



*Ni orukọ Ọlọhun Ajọkẹ aiye, Aṣakẹ ọrun.*

بِسْمِ ٱللَّهِ ٱلرَّحْمَٰنِ ٱلرَّحِيمِ

**1.** Alif Lãm Rã, (Ọlọhun ni O mọ ohun ti O gba lero pẹlu awọn harafi yi). Awọn ãyàh wọnyi o jẹ ãyàh Tirà ti o kun fun ọgbọn.

الٓر تِلْكَ ءَايَٰتُ ٱلْكِتَٰبِ ٱلْحَكِيمِ ﴿١﴾

**2.** O jẹ iyanu ni bi fu awọn enia pe Awa ranṣẹ si enia kan ninu wọn pe ki o mã ṣe kilọkilọ fun awọn enia ki o si mã fun niro idunnu awọn ti o gbagbọ ni ododo pe dajudaju (ẹsan) atiṣiwaju iṣẹ rere mbẹ fun wọn lọdọ Oluwa wọn? Awọn alaigbagbọ wipe: Eleyi opidan ti o han gbangba ni.

أَكَانَ لِلنَّاسِ عَجَبًا أَنْ أَوْحَيْنَآ إِلَىٰ رَجُلٍ مِّنْهُمْ أَنْ أَنذِرِ ٱلنَّاسَ وَبَشِّرِ ٱلَّذِينَ ءَامَنُوٓا۟ أَنَّ لَهُمْ قَدَمَ صِدْقٍ عِندَ رَبِّهِمْ ۗ قَالَ ٱلْكَٰفِرُونَ إِنَّ هَٰذَا لَسَٰحِرٌ مُّبِينٌ ﴿٢﴾

**3.** Dajudaju Oluwa nyin ni Ọlọhun ti O da sanma ati ilẹ ni ọjọ mẹfa, O ṣe pẹtẹ pẹrẹ l'ori Al'araṣi Rẹ (ni ọna ti otọ si I) O nfi gbogbo nkan si etò. Kòsi oluṣipẹ̀ kan ayafi pẹlu iyọnda Rẹ. Eleyi ni Ọlọhun Oluwa nyin, nitorina ẹ mã sin I, Ẹ ki yio ha ranti ni?

إِنَّ رَبَّكُمُ ٱللَّهُ ٱلَّذِى خَلَقَ ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَٱلْأَرْضَ فِى سِتَّةِ أَيَّامٍ ثُمَّ ٱسْتَوَىٰ عَلَى ٱلْعَرْشِ ۖ يُدَبِّرُ ٱلْأَمْرَ ۖ مَا مِن شَفِيعٍ إِلَّا مِنۢ بَعْدِ إِذْنِهِۦ ۚ ذَٰلِكُمُ ٱللَّهُ رَبُّكُمْ فَٱعْبُدُوهُ ۚ أَفَلَا تَذَكَّرُونَ ﴿٣﴾

**4.** Apadasi nyin patapata ọdọ Rẹ̀ ni. Adehun Ọlọhun ni nitõtọ. On ni Olupilẹ dida ẹda, lẹhinna On ni yio da a pada (si abẹmi) ki O le san ẹsan fun awọn ti o gbagbọ ni ododo ti nwọn ṣiṣẹ rere pẹlu dẽde atipe awọn ẹniti o ṣe aigbagbọ, ti wọn ni mimu omi gbigbona yio jẹ,

إِلَيْهِ مَرْجِعُكُمْ جَمِيعًا ۖ وَعْدَ ٱللَّهِ حَقًّا ۚ إِنَّهُۥ يَبْدَؤُا۟ ٱلْخَلْقَ ثُمَّ يُعِيدُهُۥ لِيَجْزِىَ ٱلَّذِينَ ءَامَنُوا۟ وَعَمِلُوا۟ ٱلصَّٰلِحَٰتِ بِٱلْقِسْطِ ۚ وَٱلَّذِينَ كَفَرُوا۟ لَهُمْ شَرَابٌ مِّنْ حَمِيمٍ وَعَذَابٌ أَلِيمٌۢ بِمَا كَانُوا۟ يَكْفُرُونَ ﴿٤﴾

ati iyà ẹlẹtaelero nitoripe nwọn ṣe aigbagbọ.

**5.** On ni Ẹniti O ṣe orun ni itansãn ati oṣupa ni imọlẹ, O si diwọn rẹ̀ ni awọn ibusọ ki ẹ le ba mọ onka awọn ọdun ati iṣiro, Ọlọhun kò da eyi lasan ayafi pẹlu ododo. O nṣe alaye awọn àmi na fun awọn enia ti o mọ amọdaju.

هُوَ ٱلَّذِي جَعَلَ ٱلشَّمْسَ ضِيَآءً وَٱلْقَمَرَ نُورًا وَقَدَّرَهُۥ مَنَازِلَ لِتَعْلَمُوا۟ عَدَدَ ٱلسِّنِينَ وَٱلْحِسَابَ ۚ مَا خَلَقَ ٱللَّهُ ذَٰلِكَ إِلَّا بِٱلْحَقِّ ۚ يُفَصِّلُ ٱلْـَٔايَـٰتِ لِقَوْمٍ يَعْلَمُونَ ﴿٥﴾

**6.** Dajudaju awọn àmi mbẹ ninu yiyipada oru ati ọsan ati ohun ti Ọlọhun da sinu sanma ati sinu ilẹ̀ fun awọn enia ti o nbẹru (Ọlọhun).

إِنَّ فِي ٱخْتِلَـٰفِ ٱلَّيْلِ وَٱلنَّهَارِ وَمَا خَلَقَ ٱللَّهُ فِي ٱلسَّمَـٰوَٰتِ وَٱلْأَرْضِ لَـَٔايَـٰتٍ لِّقَوْمٍ يَتَّقُونَ ﴿٦﴾

**7.** Dajudaju awọn ẹniti kò nireti si ibawapade ti nwọn yọnu si igbesi ti aiye yi ti nwọn ni itẹlọrun si i ati awọn olugbagbera nipa awọn àmi Wa.

إِنَّ ٱلَّذِينَ لَا يَرْجُونَ لِقَآءَنَا وَرَضُوا۟ بِٱلْحَيَوٰةِ ٱلدُّنْيَا وَٱطْمَأَنُّوا۟ بِهَا وَٱلَّذِينَ هُمْ عَنْ ءَايَـٰتِنَا غَـٰفِلُونَ ﴿٧﴾

**8.** Awọn wọnyi aye ibugbe wọn ina ni nitori ohun ti nwọn ṣe.

أُو۟لَـٰٓئِكَ مَأْوَىٰهُمُ ٱلنَّارُ بِمَا كَانُوا۟ يَكْسِبُونَ ﴿٨﴾

**9.** Dajudaju awọn ẹniti nwọn gbagbọ ni ododo ti nwọn si ṣe iṣẹ rere, Oluwa wọn yio ma tọ wọn si oju ọna pẹlu igbagbọ wọn; awọn odo yio ma ṣan ni isalẹ̀ wọn ninu ọgba onidẹra.

إِنَّ ٱلَّذِينَ ءَامَنُوا۟ وَعَمِلُوا۟ ٱلصَّـٰلِحَـٰتِ يَهْدِيهِمْ رَبُّهُم بِإِيمَـٰنِهِمْ ۖ تَجْرِى مِن تَحْتِهِمُ ٱلْأَنْهَـٰرُ فِي جَنَّـٰتِ ٱلنَّعِيمِ ﴿٩﴾

**10.** Adua wọn ninu rẹ̀ ni: Mimọ Rẹ Oluwa, ati kiki wọn ninu rẹ̀ ni: Alafia fun yin, atipe igbẹhin adua wọn ni: Ọpẹ ni fun Ọlọhun, Oluwa gbogbo ẹda.

دَعْوَىٰهُمْ فِيهَا سُبْحَـٰنَكَ ٱللَّهُمَّ وَتَحِيَّتُهُمْ فِيهَا سَلَـٰمٌ ۚ وَءَاخِرُ دَعْوَىٰهُمْ أَنِ ٱلْحَمْدُ لِلَّهِ رَبِّ ٱلْعَـٰلَمِينَ ﴿١٠﴾

**11.** Ti o ba şe pe Ọlọhun ma ntètè mu buburu wa ba awọn enia gẹgẹbi nwọn ti nkanju wa rere ni, dajudaju ebubu akoko wọn iba ti pari fun wọn. Nitorina A ti fi silẹ̀ awọn ẹniti nwọn kò reti a ti pade Wa sinu agbéré wọn ki nwọn ma ta ràrà.

۞ وَلَوْ يُعَجِّلُ ٱللَّهُ لِلنَّاسِ ٱلشَّرَّ ٱسْتِعْجَالَهُم بِٱلْخَيْرِ لَقُضِىَ إِلَيْهِمْ أَجَلُهُمْ ۖ فَنَذَرُ ٱلَّذِينَ لَا يَرْجُونَ لِقَآءَنَا فِى طُغْيَٰنِهِمْ يَعْمَهُونَ ﴿١١﴾

**12.** Nigbati inira ba ba enia, yio o ma ke pe Wa, ni ifi ẹgbẹ lelẹ rẹ̀ tabi ni ijoko tabi ni iduro: şugbọn nigbati A ba mu inira rẹ̀ kuro fun u, yio taku (si aigbagbọ) gẹgẹbi ẹniti kò pe Wa si inira ti o ba a. Bayi ni a şe lọşọ fun awọn àpà enia ohun ti nwọn şe nişẹ.

وَإِذَا مَسَّ ٱلْإِنسَٰنَ ٱلضُّرُّ دَعَانَا لِجَنۢبِهِۦٓ أَوْ قَاعِدًا أَوْ قَآئِمًا فَلَمَّا كَشَفْنَا عَنْهُ ضُرَّهُۥ مَرَّ كَأَن لَّمْ يَدْعُنَآ إِلَىٰ ضُرٍّ مَّسَّهُۥ ۚ كَذَٰلِكَ زُيِّنَ لِلْمُسْرِفِينَ مَا كَانُوا۟ يَعْمَلُونَ ﴿١٢﴾

**13.** Dajudaju A ti pa awọn iran kan rẹ şiwaju nyin nigbati nwọn şe abosi, awọn ojişẹ wọn si ti wa ba wọn pẹlu alaye, nwọn kò si gbagbọ, ni ododo. Bayi ni Awa nsan ẹsan fun awọn ẹlẹ̀şẹ̀ enia.

وَلَقَدْ أَهْلَكْنَا ٱلْقُرُونَ مِن قَبْلِكُمْ لَمَّا ظَلَمُوا۟ ۙ وَجَآءَتْهُمْ رُسُلُهُم بِٱلْبَيِّنَٰتِ وَمَا كَانُوا۟ لِيُؤْمِنُوا۟ ۚ كَذَٰلِكَ نَجْزِى ٱلْقَوْمَ ٱلْمُجْرِمِينَ ﴿١٣﴾

**14.** Lẹhinna A şe nyin ni arole ni ori ilẹ̀, lẹhin wọn, ki A le ri bi ẹnyin o ti şe.

ثُمَّ جَعَلْنَٰكُمْ خَلَٰٓئِفَ فِى ٱلْأَرْضِ مِنۢ بَعْدِهِمْ لِنَنظُرَ كَيْفَ تَعْمَلُونَ ﴿١٤﴾

**15.** Ati nigbati a ba nke awọn ãyàh Wa fun wọn, ti o yanju, awọn ẹniti kò ni ireti si ipade Wa nwipe: Mu Al-Kurani kan wa ti o yatọ si eyi tabi ki o yi eyi nã pada. Wipe: Kò tọ si mi pe ki nparọ rẹ̀ funra mi. Emi ko tẹle kinikan ayafi ohun ti a fi ranşẹ si mi. Emi si bẹru iyà ọjọ kan ti o tobi ti emi ba şẹ Oluwa mi.

وَإِذَا تُتْلَىٰ عَلَيْهِمْ ءَايَاتُنَا بَيِّنَٰتٍ ۙ قَالَ ٱلَّذِينَ لَا يَرْجُونَ لِقَآءَنَا ٱئْتِ بِقُرْءَانٍ غَيْرِ هَٰذَآ أَوْ بَدِّلْهُ ۚ قُلْ مَا يَكُونُ لِىٓ أَنْ أُبَدِّلَهُۥ مِن تِلْقَآئِ نَفْسِىٓ ۖ إِنْ أَتَّبِعُ إِلَّا مَا يُوحَىٰٓ إِلَىَّ ۖ إِنِّىٓ أَخَافُ إِنْ عَصَيْتُ رَبِّى عَذَابَ يَوْمٍ عَظِيمٍ ﴿١٥﴾

**16.** Wipe: Ti o ba jẹ pe Ọlọhun fẹ ni emi ki ba ti ka a fun nyin, On (Ọlọhun) naa ki ba ti fi mọ nyin, dajudaju emi ti gbe arin nyin nigba gbọrọ ṣiwaju eyi ẹ kò ṣe lakaye ni.

قُل لَّوْ شَآءَ ٱللَّهُ مَا تَلَوْتُهُۥ عَلَيْكُمْ وَلَآ أَدْرَىٰكُم بِهِۦ ۖ فَقَدْ لَبِثْتُ فِيكُمْ عُمُرًا مِّن قَبْلِهِۦٓ ۚ أَفَلَا تَعْقِلُونَ ﴿١٦﴾

**17.** Kò si ẹniti o jẹ alabosi ju ẹniti o da adapa irọ mọ Ọlọhun tabi ti o pe awọn ãyàh Rẹ̀ nirọ? Dajudaju awọn ẹlẹṣẹ kò ni jere.

فَمَنْ أَظْلَمُ مِمَّنِ ٱفْتَرَىٰ عَلَى ٱللَّهِ كَذِبًا أَوْ كَذَّبَ بِـَٔايَـٰتِهِۦٓ ۚ إِنَّهُۥ لَا يُفْلِحُ ٱلْمُجْرِمُونَ ﴿١٧﴾

**18.** Atipe nwọn nsin lẹhin Ọlọhun ohun ti ko le ṣe inira fun wọn ti kò si le ṣe wọn ni anfani, awọn sọ pe: Awọn wọnyi ni oluṣipẹ wa ni ọdọ Ọlọhun. Wi pe: Ẹ o ha fun Ọlọhun niro nipa ohun ti kò mọ̀ ninu awọn sanma ati lori ilẹ̀? Mimọ Rẹ̀, atipe giga Rẹ̀ tayọ ohun ti nwọn fi nṣe orogun Rẹ̀.

وَيَعْبُدُونَ مِن دُونِ ٱللَّهِ مَا لَا يَضُرُّهُمْ وَلَا يَنفَعُهُمْ وَيَقُولُونَ هَـٰٓؤُلَآءِ شُفَعَـٰٓؤُنَا عِندَ ٱللَّهِ ۚ قُلْ أَتُنَبِّـُٔونَ ٱللَّهَ بِمَا لَا يَعْلَمُ فِى ٱلسَّمَـٰوَٰتِ وَلَا فِى ٱلْأَرْضِ ۚ سُبْحَـٰنَهُۥ وَتَعَـٰلَىٰ عَمَّا يُشْرِكُونَ ﴿١٨﴾

**19.** Awọn enia kò jẹ nkankan ayafi ijọ kan ṣóṣó, ṣugbọn nwọn si lodi sira wọn. Ti kò ba si titori ọ̀rọ kan ti o gba iwaju lati ọdọ Oluwa Rẹ, a o ba dajọ larin wọn nibi ohun ti nwọn ṣe iyapa rẹ̀.

وَمَا كَانَ ٱلنَّاسُ إِلَّآ أُمَّةً وَٰحِدَةً فَٱخْتَلَفُوا۟ ۚ وَلَوْلَا كَلِمَةٌ سَبَقَتْ مِن رَّبِّكَ لَقُضِىَ بَيْنَهُمْ فِيمَا فِيهِ يَخْتَلِفُونَ ﴿١٩﴾

**20.** Nwọn si nsọ pe: Kilo ṣe ti a kò sọ ami kan kalẹ̀ fun u lati ọdọ Oluwa rẹ̀? Nitorina wi (fun wọn) pe: Dajudaju ohun ti o pamọ ti Ọlọhun ni, nitorina ẹ ma reti; emi na yio ma bẹ ninu awọn olureti pẹlu nyin.

وَيَقُولُونَ لَوْلَآ أُنزِلَ عَلَيْهِ ءَايَةٌ مِّن رَّبِّهِۦ ۖ فَقُلْ إِنَّمَا ٱلْغَيْبُ لِلَّهِ فَٱنتَظِرُوٓا۟ إِنِّى مَعَكُم مِّنَ ٱلْمُنتَظِرِينَ ﴿٢٠﴾

**21.** Nigbati A ba fun awọn enia ni ikẹ tọwo lẹhin ti inira ti fi ọwọ

وَإِذَآ أَذَقْنَا ٱلنَّاسَ رَحْمَةً مِّنۢ بَعْدِ ضَرَّآءَ مَسَّتْهُمْ إِذَا

kan wọn, nigbana dida ete a ma bẹ fun wọn sinu ãyàh Wa. Wipe: Ọlọhun ni o yara ni ete. Dajudaju awọn iranṣẹ Wa nwọn kọ̃ silẹ̀ ohun ti ẹ npa ni ete.

لَهُم مَّكْرٌ فِي آيَاتِنَا ۚ قُلِ اللَّهُ أَسْرَعُ مَكْرًا ۚ إِنَّ رُسُلَنَا يَكْتُبُونَ مَا تَمْكُرُونَ ﴿٢١﴾

**22.** On ni Ẹniti nmu nyin rin (kãkiri) lori ilẹ̀ ati ni oju-okun titi igbati ẹnyin ba nbẹ ninu ọkọ, ti o si ngbe wọn sare pẹlu atẹgun ti o dara, nwọn a si dunnu si i, (ṣugbọn) atẹgun oji a wa ba ọkọ na, igbi odò yio yi wọn ka, nwọn o ro pe a ti yi wọn ka, nwọn o ma kepe Ọlọhun, nwọn o ma ṣe afọmọ ẹsin fun U (pe): Dajudaju ti O ba gba wa la ninu eyi, dajudaju a o ma bẹ ninu awọn oludupẹ.

هُوَ الَّذِي يُسَيِّرُكُمْ فِي الْبَرِّ وَالْبَحْرِ ۖ حَتَّىٰ إِذَا كُنتُمْ فِي الْفُلْكِ وَجَرَيْنَ بِهِم بِرِيحٍ طَيِّبَةٍ وَفَرِحُوا بِهَا جَاءَتْهَا رِيحٌ عَاصِفٌ وَجَاءَهُمُ الْمَوْجُ مِن كُلِّ مَكَانٍ وَظَنُّوا أَنَّهُمْ أُحِيطَ بِهِمْ ۙ دَعَوُا اللَّهَ مُخْلِصِينَ لَهُ الدِّينَ لَئِنْ أَنجَيْتَنَا مِنْ هَٰذِهِ لَنَكُونَنَّ مِنَ الشَّاكِرِينَ ﴿٢٢﴾

**23.** Ṣugbọn nigbati O ba la wọn nigbana nwọn a ma se ibajẹ pẹlu ohun ti ki iṣe otitọ kiri ori ilẹ. Ẹnyin enia, dajudaju iwa ibajẹ nyin wa lori nyin, igbadun igbesi aiye (diẹ ni), lẹhinna apadasi nyin ọdọ Wa ni, A o si fun nyin niro nipa ohun ti ẹ nṣe nisẹ.

فَلَمَّا أَنجَاهُمْ إِذَا هُمْ يَبْغُونَ فِي الْأَرْضِ بِغَيْرِ الْحَقِّ ۗ يَا أَيُّهَا النَّاسُ إِنَّمَا بَغْيُكُمْ عَلَىٰ أَنفُسِكُم ۖ مَّتَاعَ الْحَيَاةِ الدُّنْيَا ۖ ثُمَّ إِلَيْنَا مَرْجِعُكُمْ فَنُنَبِّئُكُم بِمَا كُنتُمْ تَعْمَلُونَ ﴿٢٣﴾

**24.** ṣugbọn apejuwe igbesi aiye yi da gẹgẹbi omi kan ti A nsọkalẹ̀ lati sanma ti awọn irugbin ilẹ̀ si ropọ̀ mọ ọ, ninu ohun ti awọn enia njẹ, ati awọn ẹran, titi igbati ilẹ̀ yio fi gba ẹwa rẹ̀ ti yio fi ṣe ọṣọ, atipe awọn ti o ni wọn ro pe dajudaju awọn ni ẹniti o ni agbara lori rẹ̀, aṣẹ Wa a si wa ba a loru tabi ni

إِنَّمَا مَثَلُ الْحَيَاةِ الدُّنْيَا كَمَاءٍ أَنزَلْنَاهُ مِنَ السَّمَاءِ فَاخْتَلَطَ بِهِ نَبَاتُ الْأَرْضِ مِمَّا يَأْكُلُ النَّاسُ وَالْأَنْعَامُ حَتَّىٰ إِذَا أَخَذَتِ الْأَرْضُ زُخْرُفَهَا وَازَّيَّنَتْ وَظَنَّ أَهْلُهَا أَنَّهُمْ قَادِرُونَ عَلَيْهَا أَتَاهَا أَمْرُنَا لَيْلًا أَوْ نَهَارًا فَجَعَلْنَاهَا حَصِيدًا كَأَن لَّمْ تَغْنَ بِالْأَمْسِ ۚ كَذَٰلِكَ نُفَصِّلُ الْآيَاتِ لِقَوْمٍ يَتَفَكَّرُونَ ﴿٢٤﴾

ọsan, nigbana A si sọ gbogbo rẹ̀ di ohun ti yio ṣubu lulẹ̀ gẹgẹbi ẹnipe kò si nibẹ ni ana, Gẹgẹ bayi ni Awa nṣe alaye awọn ãyàh na fun awọn enia ti nwọn nronu.

**25.** Ọlọhun si npe nyin lọ ile alafia, O si nfi ẹniti O ba fẹ mọ ọna lọ si oju ọna ti o duro dede.

وَٱللَّهُ يَدۡعُوٓاْ إِلَىٰ دَارِ ٱلسَّلَٰمِ وَيَهۡدِي مَن يَشَآءُ إِلَىٰ صِرَٰطٖ مُّسۡتَقِيمٖ ٢٥

**26.** Õre ati alekun rere mbẹ fun awọn ẹniti o ṣe rere, erukuru dudu ati iyẹpẹrẹ ki yio bo wọn loju; awọn wọnyi ni ero alijanna; ninu rẹ̀ ni nwọn yio ma gbe-titi.

۞لِّلَّذِينَ أَحۡسَنُواْ ٱلۡحُسۡنَىٰ وَزِيَادَةٞۖ وَلَا يَرۡهَقُ وُجُوهَهُمۡ قَتَرٞ وَلَا ذِلَّةٌۚ أُوْلَٰٓئِكَ أَصۡحَٰبُ ٱلۡجَنَّةِۖ هُمۡ فِيهَا خَٰلِدُونَ ٢٦

**27.** Atipe awọn ẹniti o ṣe buburu, ẹsan buburu iru rẹ̀ (ni ẹsan wọn), iyẹpẹrẹ yio bo wọn (loju), nwọn ki yio ri oludãbò bo kan lẹhin Ọlọhun, bi-ẹnipe awọn apakan ninu oru ti o ṣokunkun ni a fi bo wọn loju. Awọn wọnyi ni ero ina, inu rẹ̀ ni nwọn o ṣe gbere si.

وَٱلَّذِينَ كَسَبُواْ ٱلسَّيِّـَٔاتِ جَزَآءُ سَيِّئَةِۭ بِمِثۡلِهَا وَتَرۡهَقُهُمۡ ذِلَّةٞۖ مَّا لَهُم مِّنَ ٱللَّهِ مِنۡ عَاصِمٖۖ كَأَنَّمَآ أُغۡشِيَتۡ وُجُوهُهُمۡ قِطَعٗا مِّنَ ٱلَّيۡلِ مُظۡلِمًاۚ أُوْلَٰٓئِكَ أَصۡحَٰبُ ٱلنَّارِۖ هُمۡ فِيهَا خَٰلِدُونَ ٢٧

**28.** Ati ni ọjọ ti Awa yio ko wọn jọ patapata, lẹhinna Awa yio wi fun awọn ẹniti o da nkan pọ̀ mọ Ọlọhun (pe): Ẹ duro ni àye nyin, ẹnyin ati awọn oriṣa nyin. Awa yio fi ipinya si arin wọn, awọn oriṣa wọn yio wipe: Awa kọ ni ẹnyin nsin.

وَيَوۡمَ نَحۡشُرُهُمۡ جَمِيعٗا ثُمَّ نَقُولُ لِلَّذِينَ أَشۡرَكُواْ مَكَانَكُمۡ أَنتُمۡ وَشُرَكَآؤُكُمۡۚ فَزَيَّلۡنَا بَيۡنَهُمۡۖ وَقَالَ شُرَكَآؤُهُم مَّا كُنتُمۡ إِيَّانَا تَعۡبُدُونَ ٢٨

**29.** Nitorina Ọlọhun ti to ni ẹlẹri larin awa pẹlu nyin pe awa sọ ọkàn nu nibi ijọsin nyin (fun wa).

فَكَفَىٰ بِٱللَّهِ شَهِيدَۢا بَيۡنَنَا وَبَيۡنَكُمۡ إِن كُنَّا عَنۡ عِبَادَتِكُمۡ لَغَٰفِلِينَ ٢٩

**30.** Nibẹ ni olukuluku ẹmi yio mọ ohun ti o ti ṣiwaju, a o si da wọn pada si ọdọ Ọlọhun Oludabobo wọn ni ododo. Ohun ti nwọn da adapa irọ rẹ̀ yio sa lọ mọ wọn lọwọ.

هُنَالِكَ تَبْلُوا۟ كُلُّ نَفْسٍ مَّآ أَسْلَفَتْ ۚ وَرُدُّوٓا۟
إِلَى ٱللَّهِ مَوْلَىٰهُمُ ٱلْحَقِّ ۖ وَضَلَّ عَنْهُم
مَّا كَانُوا۟ يَفْتَرُونَ ﴿٣٠﴾

**31.** Wipe: Tani nfun nyin ni ijẹ ati imu lati sanma ati ilẹ̀, tabi tani ẹniti o kapa igbọran ati iriran, tabi tani nfa alãyè jade lati inu oku tabi ti nfa oku jade lati inu alãyè? Tabi tani nfi etò si gbogbo nkan? Nwọn o wipe: Ọlọhun ni. Wipe: Ẹnyin kò ha ni paiya (Rẹ̀) ni?

قُلْ مَن يَرْزُقُكُم مِّنَ ٱلسَّمَآءِ وَٱلْأَرْضِ أَمَّن يَمْلِكُ
ٱلسَّمْعَ وَٱلْأَبْصَٰرَ وَمَن يُخْرِجُ ٱلْحَىَّ مِنَ ٱلْمَيِّتِ
وَيُخْرِجُ ٱلْمَيِّتَ مِنَ ٱلْحَىِّ وَمَن يُدَبِّرُ ٱلْأَمْرَ ۚ
فَسَيَقُولُونَ ٱللَّهُ ۚ فَقُلْ أَفَلَا تَتَّقُونَ ﴿٣١﴾

**32.** Eyi ni Ọlọhun nyin, Oluwa nyin, Ododo. Kinikan ha tun mbẹ lẹhin ododo bikòṣe iṣina? Ẽṣe ti ẹ fi ṣẹri!

فَذَٰلِكُمُ ٱللَّهُ رَبُّكُمُ ٱلْحَقُّ ۖ فَمَاذَا بَعْدَ ٱلْحَقِّ
إِلَّا ٱلضَّلَٰلُ ۖ فَأَنَّىٰ تُصْرَفُونَ ﴿٣٢﴾

**33.** Bayi ni ọrọ Oluwa rẹ ṣẹ le awọn ti nṣe ibajẹ lori ti nwọn kò fi gbagbọ.

كَذَٰلِكَ حَقَّتْ كَلِمَتُ رَبِّكَ عَلَى ٱلَّذِينَ فَسَقُوٓا۟
أَنَّهُمْ لَا يُؤْمِنُونَ ﴿٣٣﴾

**34.** Wipe: Ẹniti o le pilẹ da ẹda lẹhinna ti o le tun u da ha mbẹ ninu awọn ti ẹ ndapọ mọ Ọlọhun? Wipe: Ọlọhun ni npilẹ̀ ẹda lẹhinna ti O tun ntun u da. Eṣe ti ẹ fi nṣẹri?

قُلْ هَلْ مِن شُرَكَآئِكُم مَّن يَبْدَؤُا۟ ٱلْخَلْقَ ثُمَّ يُعِيدُهُۥ ۚ قُلِ
ٱللَّهُ يَبْدَؤُا۟ ٱلْخَلْقَ ثُمَّ يُعِيدُهُۥ ۖ فَأَنَّىٰ تُؤْفَكُونَ ﴿٣٤﴾

**35.** Wipe: O ha mbẹ ninu awọn ohun ti ẹ ndapọ mọ Ọlọhun ẹniti o le fi enia mọna lọ sidi ododo? Wipe: Ọlọhun (nikan) ni ntọ́ (awọn enia) si ọna ododo. Ẹniti ntọ́ (awọn enia) si ọna ododo ni o tọ́ ki a tẹle ni tabi ẹniti ko mọ ọna ayafi ki a fi

قُلْ هَلْ مِن شُرَكَآئِكُم مَّن يَهْدِىٓ إِلَى ٱلْحَقِّ ۚ قُلِ ٱللَّهُ يَهْدِى
لِلْحَقِّ ۗ أَفَمَن يَهْدِىٓ إِلَى ٱلْحَقِّ أَحَقُّ أَن يُتَّبَعَ أَمَّن لَّا
يَهِدِّىٓ إِلَّآ أَن يُهْدَىٰ ۖ فَمَا لَكُمْ كَيْفَ تَحْكُمُونَ ﴿٣٥﴾

on na mọna? Kini ha şe nyin? Bawo ni ẹ şe ngbe ọ̀rọ̀ gba yi?

**36.** Eyiti o pọ̀ ju ninu wọn kò tẹle nkankan bikoşe arosọ. Dajudaju arosọ kò le şe atilẹhin fun (enia) le ododo lori rara, Dajudaju Ọlọhun ni Onimimọ ohun ti nwọn şe.

وَمَا يَتَّبِعُ أَكْثَرُهُمْ إِلَّا ظَنًّا ۚ إِنَّ الظَّنَّ لَا يُغْنِي مِنَ الْحَقِّ شَيْئًا ۚ إِنَّ اللَّهَ عَلِيمٌ بِمَا يَفْعَلُونَ ﴿٣٦﴾

**37.** Al-Kurani yi ki işe ohun ti a le da ronu şe laijẹ lati ọdọ Ọlọhun, şugbọn o jẹ ohun ti nsọ ododo nipa eyiti mbẹ şiwaju rẹ̀ ati alayé Tirà na, kò si iyemeji nipa rẹ̀, lati ọdọ Oluwa gbogbo ẹda (ni o ti wa).

وَمَا كَانَ هَٰذَا الْقُرْآنُ أَنْ يُفْتَرَىٰ مِنْ دُونِ اللَّهِ وَلَٰكِنْ تَصْدِيقَ الَّذِي بَيْنَ يَدَيْهِ وَتَفْصِيلَ الْكِتَابِ لَا رَيْبَ فِيهِ مِنْ رَبِّ الْعَالَمِينَ ﴿٣٧﴾

**38.** Abi nwọn nwipe: o da a şe ni? Wipe: Nigbana ẹ mu sura kan iru rẹ̀ wa ki ẹ si pe ẹniti ẹ ba le pe lẹhin Ọlọhun (lati ran nyin lọwọ) bi ẹ ba jẹ olododo.

أَمْ يَقُولُونَ افْتَرَاهُ ۖ قُلْ فَأْتُوا بِسُورَةٍ مِثْلِهِ وَادْعُوا مَنِ اسْتَطَعْتُمْ مِنْ دُونِ اللَّهِ إِنْ كُنْتُمْ صَادِقِينَ ﴿٣٨﴾

**39.** Ọ̀rọ kò ri bẽ, nwọn pe nirọ ohun ti nwọn kò kari rẹ̀ ninu imọ ti tumọ rẹ̀ kò si ti wa ba wọn. Bayi ni awọn ti o şiwaju kọ (ododo), nitorina wõ bi atubọtan awọn alabosi ti ri.

بَلْ كَذَّبُوا بِمَا لَمْ يُحِيطُوا بِعِلْمِهِ وَلَمَّا يَأْتِهِمْ تَأْوِيلُهُ ۚ كَذَٰلِكَ كَذَّبَ الَّذِينَ مِنْ قَبْلِهِمْ ۖ فَانْظُرْ كَيْفَ كَانَ عَاقِبَةُ الظَّالِمِينَ ﴿٣٩﴾

**40.** o wa ninu wọn ti o gba a gbọ, o si wa ninu wọn ti kò gba a gbọ. Oluwa rẹ ni O mọ ju nipa awọn obilẹjẹ.

وَمِنْهُمْ مَنْ يُؤْمِنُ بِهِ وَمِنْهُمْ مَنْ لَا يُؤْمِنُ بِهِ ۚ وَرَبُّكَ أَعْلَمُ بِالْمُفْسِدِينَ ﴿٤٠﴾

**41.** Bi nwọn ba pe ọ nirọ, nigbana wipe: (Ẹsan) işẹ temi, temi ni, (ẹsan) işẹ ti nyin, ti nyin ni. Ẹnyin moribọ ninu ohun ti emi nşe

وَإِنْ كَذَّبُوكَ فَقُلْ لِي عَمَلِي وَلَكُمْ عَمَلُكُمْ ۖ أَنْتُمْ بَرِيئُونَ مِمَّا أَعْمَلُ وَأَنَا بَرِيءٌ مِمَّا تَعْمَلُونَ ﴿٤١﴾

nişẹ, bẹni emi moribọ ninu ohun ti ẹnyin na nşe nişẹ.

**42.** Awọn ti ntẹti si ọ mbẹ ninu wọn. Irẹ ha le mu aditi gbọrọ bi? B'ofẹ bi kò ye wọn.

وَمِنْهُم مَّن يَسْتَمِعُونَ إِلَيْكَ أَفَأَنتَ تُسْمِعُ الصُّمَّ وَلَوْ كَانُوا لَا يَعْقِلُونَ ﴿٤٢﴾

**43.** Ninu wọn mbẹ ti o nwo ọ. Irẹ ha le fi ọna mọ afọju bi? Bi o ba fẹ bi nwọn kò riran.

وَمِنْهُم مَّن يَنظُرُ إِلَيْكَ أَفَأَنتَ تَهْدِي الْعُمْيَ وَلَوْ كَانُوا لَا يُبْصِرُونَ ﴿٤٣﴾

**44.** Dajudaju Ọlọhun kò ni bo enia si rara şugbọn enia lo nşe abosi fun ori ara wọn.

إِنَّ اللَّهَ لَا يَظْلِمُ النَّاسَ شَيْئًا وَلَٰكِنَّ النَّاسَ أَنفُسَهُمْ يَظْلِمُونَ ﴿٤٤﴾

**45.** Ni ọjọ ti yio ko wọn jọ bi ẹnipe nwọn kò gbe aiye ju wakati kan ọsan lọ, nwọn o si ma mọ ara wọn. Dajudaju awọn ẹniti o pe ipade pẹlu Ọlọhun nirọ ti pofo, nwọn ko si jẹ ẹniti o mọna.

وَيَوْمَ يَحْشُرُهُمْ كَأَن لَّمْ يَلْبَثُوا إِلَّا سَاعَةً مِّنَ النَّهَارِ يَتَعَارَفُونَ بَيْنَهُمْ قَدْ خَسِرَ الَّذِينَ كَذَّبُوا بِلِقَاءِ اللَّهِ وَمَا كَانُوا مُهْتَدِينَ ﴿٤٥﴾

**46.** Bi awa ba fi apakan ohun ti A şe ni ileri fun wọn han ọ tabi Awa pa ọ ni, sibẹ ọdọ Wa ni ibupadasi wọn, lẹhinna Ọlọhun ni Olujẹri si ohun ti nwọn şe nişẹ.

وَإِمَّا نُرِيَنَّكَ بَعْضَ الَّذِي نَعِدُهُمْ أَوْ نَتَوَفَّيَنَّكَ فَإِلَيْنَا مَرْجِعُهُمْ ثُمَّ اللَّهُ شَهِيدٌ عَلَىٰ مَا يَفْعَلُونَ ﴿٤٦﴾

**47.** Ijọkọkan ni oni ojişẹ (tirẹ̀). Nigbati ojişẹ wọn ba de, a o dajọ larin wọn pẹlu ododo, a ko si ni şe abosi fun wọn.

وَلِكُلِّ أُمَّةٍ رَّسُولٌ فَإِذَا جَاءَ رَسُولُهُمْ قُضِيَ بَيْنَهُم بِالْقِسْطِ وَهُمْ لَا يُظْلَمُونَ ﴿٤٧﴾

**48.** Nwọn wipe: Nigbawo ni adehun na yio şẹ, bi ẹ ba jẹ olododo?

وَيَقُولُونَ مَتَىٰ هَٰذَا الْوَعْدُ إِن كُنتُمْ صَادِقِينَ ﴿٤٨﴾

**49.** Wipe: Emi ko kapa inira tabi õre kan fun ara mi ayafi ohun ti

قُل لَّا أَمْلِكُ لِنَفْسِي ضَرًّا وَلَا نَفْعًا إِلَّا مَا شَاءَ اللَّهُ

لِكُلِّ أُمَّةٍ أَجَلٌ إِذَا جَاءَ أَجَلُهُمْ فَلَا يَسْتَأْخِرُونَ سَاعَةً وَلَا يَسْتَقْدِمُونَ ﴿٤٩﴾

Ọlọhun ba fẹ. Akókò wà fun ijọ olukuluku. Ti akókò wọn ba de, nwọn ki yio lọra ni wakati kan bẹni nwọn ki yio le lọ ṣiwaju (akokò wọn).

قُلْ أَرَأَيْتُمْ إِنْ أَتَاكُمْ عَذَابُهُ بَيَاتًا أَوْ نَهَارًا مَاذَا يَسْتَعْجِلُ مِنْهُ الْمُجْرِمُونَ ﴿٥٠﴾

**50.** Wipe: Njẹ ẹnyin ri (sọ) pe bi ìyà Rẹ ba wa ba nyin loru tabi lọsan? Kini ohun ti awọn ẹlẹṣẹ nkanju nipa rẹ si?

أَثُمَّ إِذَا مَا وَقَعَ آمَنْتُمْ بِهِ آلْآنَ وَقَدْ كُنْتُمْ بِهِ تَسْتَعْجِلُونَ ﴿٥١﴾

**51.** Lẹhinna nigbati o ba ṣẹlẹ ẹnyin o ha gbagbọ bi? Nisiyi? dajudaju ẹnyin si ti jẹ ẹniti o kanju rẹ.

ثُمَّ قِيلَ لِلَّذِينَ ظَلَمُوا ذُوقُوا عَذَابَ الْخُلْدِ هَلْ تُجْزَوْنَ إِلَّا بِمَا كُنْتُمْ تَكْسِبُونَ ﴿٥٢﴾

**52.** Lẹhinna A o wi fun awọn ti o ṣe abosi pe: Ẹ tọ ìyà gbere wò; a kò ni san nyin ni ẹsan kan bikoṣe ohun ti ẹ ṣe nişẹ.

۞ وَيَسْتَنْبِئُونَكَ أَحَقٌّ هُوَ قُلْ إِي وَرَبِّي إِنَّهُ لَحَقٌّ وَمَا أَنْتُمْ بِمُعْجِزِينَ ﴿٥٣﴾

**53.** Nwọn yio si ma wa iro gbọ ni ọdọ rẹ pe: njẹ otitọ ni on? Sọ pe: Bẹni, Oluwa mi ni mo fi bura, dajudaju on jẹ otitọ, bẹ si ni ẹ ko le bọ ninu rẹ.

وَلَوْ أَنَّ لِكُلِّ نَفْسٍ ظَلَمَتْ مَا فِي الْأَرْضِ لَافْتَدَتْ بِهِ وَأَسَرُّوا النَّدَامَةَ لَمَّا رَأَوُا الْعَذَابَ وَقُضِيَ بَيْنَهُمْ بِالْقِسْطِ وَهُمْ لَا يُظْلَمُونَ ﴿٥٤﴾

**54.** Atipe ti o ba ṣe pe gbogbo ohun ti mbẹ ni ori ilẹ̀ (patapata ni ọrọ) ba jẹ ti gbogbo enia kọ̃kan ti o ṣe abosi, nwọn ba fi gba ara wọn silẹ̀, nwọn o si ke abamọ nipamọ nigbati nwọn ba fi oju kan ìyà. A o si ṣe idajọ larin wọn pẹlu ẹ̀tọ̀, bẹ si ni a kò ni bo wọn si.

أَلَا إِنَّ لِلَّهِ مَا فِي السَّمَاوَاتِ وَالْأَرْضِ أَلَا إِنَّ وَعْدَ اللَّهِ حَقٌّ وَلَٰكِنَّ أَكْثَرَهُمْ لَا يَعْلَمُونَ ﴿٥٥﴾

**55.** Jẹki nsọ fun ẹ, dajudaju ti Ọlọhun ni ohun ti mbẹ ninu sanma ati ilẹ̀. Jẹki nsọ fun ẹ. Dajudaju

adehun Ọlọhun jẹ otitọ, ṣugbọn ọpọlọpọ wọn kò mọ̀ (bẹ).

**56.** On ni nfun nkan ni ẹmi A si ma gba ẹmi nkan, atipe ọdọ Rẹ̀ ni a o da nyin pada si.

هُوَ يُحْيِۦ وَيُمِيتُ وَإِلَيْهِ تُرْجَعُونَ ﴿٥٦﴾

**57.** Ẹnyin enia, dajudaju iṣiti kan ti de wa ba nyin lati ọdọ Oluwa nyin o si jẹ iwosan ohun ti mbẹ ninu igba aiya; ati imọna ati ikẹ fun awọn olugbagbọ ododo.

يَٰٓأَيُّهَا ٱلنَّاسُ قَدْ جَآءَتْكُم مَّوْعِظَةٌ مِّن رَّبِّكُمْ وَشِفَآءٌ لِّمَا فِي ٱلصُّدُورِ وَهُدًى وَرَحْمَةٌ لِّلْمُؤْمِنِينَ ﴿٥٧﴾

**58.** Sọ pe: Pẹlu ọla (ore-ajulọ) Ọlọhun ati anu Rẹ̀, nitorina eyini ni ki nwọn ma dunnu si. On ni o dara ju ohun ti nwọn nkojọ lọ.

قُلْ بِفَضْلِ ٱللَّهِ وَبِرَحْمَتِهِۦ فَبِذَٰلِكَ فَلْيَفْرَحُوا۟ هُوَ خَيْرٌ مِّمَّا يَجْمَعُونَ ﴿٥٨﴾

**59.** Sọ pe: Njẹ ẹnyin ri ohun ti Ọlọhun sọkalẹ̀ fun nyin ni ese, ti ẹnyin si ṣe ninu rẹ̀ lẽwọ̀ ati ninu rẹ̀ ni ẹtọ. Sọ pe: njẹ Ọlọhun na ni O ha yọnda fun nyin bẹ bi abi ẹ nda adapa irọ mọ Ọlọhun ni?

قُلْ أَرَءَيْتُم مَّآ أَنزَلَ ٱللَّهُ لَكُم مِّن رِّزْقٍ فَجَعَلْتُم مِّنْهُ حَرَامًا وَحَلَٰلًا قُلْ ءَآللَّهُ أَذِنَ لَكُمْ أَمْ عَلَى ٱللَّهِ تَفْتَرُونَ ﴿٥٩﴾

**60.** Atipe kini èrò awọn ẹni ti nda adapa irọ mọ Ọlọhun ni ọjọ ajinde? Dajudaju Ọlọhun na ni O ni õre-ajulọ lori awọn enia, ṣugbọn ọpọlọpọ wọn ki dupẹ.

وَمَا ظَنُّ ٱلَّذِينَ يَفْتَرُونَ عَلَى ٱللَّهِ ٱلْكَذِبَ يَوْمَ ٱلْقِيَٰمَةِ إِنَّ ٱللَّهَ لَذُو فَضْلٍ عَلَى ٱلنَّاسِ وَلَٰكِنَّ أَكْثَرَهُمْ لَا يَشْكُرُونَ ﴿٦٠﴾

**61.** Atipe irẹ kò ni ma bẹ ninu iṣesi kan bẹ si ni o ko ni ma ke ibikan ninu Al-Kurani, bẹ si ni ẹ ko ni ṣe iṣẹ kankan ninu awọn iṣẹ ayafi ki Awa jẹ Ẹlẹri fun nyin nigbati ẹ ba bẹrẹ si ṣe iṣẹ na. Bẹ si ni kini kan kò pamọ fun Oluwa rẹ, gẹgẹbi ọmọ inagun ninu ilẹ̀ ati ni

وَمَا تَكُونُ فِي شَأْنٍ وَمَا تَتْلُوا۟ مِنْهُ مِن قُرْءَانٍ وَلَا تَعْمَلُونَ مِنْ عَمَلٍ إِلَّا كُنَّا عَلَيْكُمْ شُهُودًا إِذْ تُفِيضُونَ فِيهِ وَمَا يَعْزُبُ عَن رَّبِّكَ مِن مِّثْقَالِ ذَرَّةٍ فِي ٱلْأَرْضِ وَلَا فِي ٱلسَّمَآءِ وَلَآ أَصْغَرَ مِن ذَٰلِكَ وَلَآ أَكْبَرَ إِلَّا فِي كِتَٰبٍ مُّبِينٍ ﴿٦١﴾

sanma ibã kere tabi o tobi ju bẹ lọ ayafi ki o ma bẹ ninu Tirà ti o han gbangba.

**62.** Kiyesi i, dajudaju awọn ẹni Ọlọhun, ibẹru kò ni si fun wọn bẹ si ni nwọn kò ni banujẹ.

أَلَآ إِنَّ أَوۡلِيَآءَ ٱللَّهِ لَا خَوۡفٌ عَلَيۡهِمۡ وَلَا هُمۡ يَحۡزَنُونَ ٦٢

**63.** Awọn ti o gbagbọ ni ododo ti nwọn si jẹ olubẹru (Ọlọhun).

ٱلَّذِينَ ءَامَنُواْ وَكَانُواْ يَتَّقُونَ ٦٣

**64.** Ti wọn ni iro idunnu ni iṣe ni aiye nbi ati ni ọrun. Kò si ayipada fun awọn ọ̀rọ Ọlọhun. Eyi ni erenjẹ ti o tobi.

لَهُمُ ٱلۡبُشۡرَىٰ فِي ٱلۡحَيَوٰةِ ٱلدُّنۡيَا وَفِي ٱلۡأٓخِرَةِۚ لَا تَبۡدِيلَ لِكَلِمَٰتِ ٱللَّهِۚ ذَٰلِكَ هُوَ ٱلۡفَوۡزُ ٱلۡعَظِيمُ ٦٤

**65.** Maṣe jẹ ki ọ̀rọ wọn ba ọ ninu jẹ. Dajudaju gbogbo agbara pata (jẹ) ti Ọlọhun. On ni Olugbọrọ, Oni-mimọ̀.

وَلَا يَحۡزُنكَ قَوۡلُهُمۡۘ إِنَّ ٱلۡعِزَّةَ لِلَّهِ جَمِيعًاۚ هُوَ ٱلسَّمِيعُ ٱلۡعَلِيمُ ٦٥

**66.** Jẹki nsọ fun ẹ, dajudaju ti Ọlọhun ni awọn ẹniti mbẹ ninu sanma ati awọn ẹniti mbẹ ni ori ilẹ̀. Bẹ si ni awọn ti o nsin awọn oriṣa lẹhin Ọlọhun ko tẹle kinikan; ko si ohun ti nwọn ntẹle bi oṣe aba dida, bẹ si ni nwọn kò jẹ nkankan ayafi aladapa irọ.

أَلَآ إِنَّ لِلَّهِ مَن فِي ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَمَن فِي ٱلۡأَرۡضِۗ وَمَا يَتَّبِعُ ٱلَّذِينَ يَدۡعُونَ مِن دُونِ ٱللَّهِ شُرَكَآءَۚ إِن يَتَّبِعُونَ إِلَّا ٱلظَّنَّ وَإِنۡ هُمۡ إِلَّا يَخۡرُصُونَ ٦٦

**67.** On ni O ṣe oru fun nyin ki ẹ le ma sinmi ninu rẹ̀ ati ọsan ni iriran. Dajudaju awọn isami mbẹ ninu eyi fun awọn enia ti o ngbọ ọ̀rọ.

هُوَ ٱلَّذِي جَعَلَ لَكُمُ ٱلَّيۡلَ لِتَسۡكُنُواْ فِيهِ وَٱلنَّهَارَ مُبۡصِرًاۚ إِنَّ فِي ذَٰلِكَ لَأٓيَٰتٖ لِّقَوۡمٖ يَسۡمَعُونَ ٦٧

**68.** Nwọn sọpe: Ọlọhun bi ọmọ. Mimọ Rẹ̀! On ni Olurọrọ̀. Ti Rẹ̀ ni ohun ti mbẹ ni sanma ati ohun ti

قَالُواْ ٱتَّخَذَ ٱللَّهُ وَلَدٗاۗ سُبۡحَٰنَهُۥۖ هُوَ ٱلۡغَنِيُّ

mbẹ ni ori ilẹ. Awijare kan kò si ni ọdọ nyin fun eyi. Abi ẹnyin ha le mã sọ ohun ti ẹ kò ni mimọ̀ rẹ̀ mọ Ọlọhun bi?

لَهُۥ مَا فِي ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَمَا فِي ٱلْأَرْضِۚ إِنْ عِندَكُم مِّن سُلْطَٰنٍۭ بِهَٰذَآۚ أَتَقُولُونَ عَلَى ٱللَّهِ مَا لَا تَعْلَمُونَ ﴿٦٨﴾

**69.** Sọ pe: Dajudaju awọn ti o ba da adapa irọ mọ Ọlọhun nwọn kò ni ṣe orire.

قُلْ إِنَّ ٱلَّذِينَ يَفْتَرُونَ عَلَى ٱللَّهِ ٱلْكَذِبَ لَا يُفْلِحُونَ ﴿٦٩﴾

**70.** Igbadun diẹ ni ti aiye yi, lẹhinna ọdọ Wa ni ibupada bọ wọn lẹhinna A o fun wọn ni iyà ti o le koko tọ wo nitori pe nwọn jẹ alaigbagbọ.

مَتَٰعٌ فِي ٱلدُّنْيَا ثُمَّ إِلَيْنَا مَرْجِعُهُمْ ثُمَّ نُذِيقُهُمُ ٱلْعَذَابَ ٱلشَّدِيدَ بِمَا كَانُوا۟ يَكْفُرُونَ ﴿٧٠﴾

**71.** Fun wọn ni irohin Nuha, nigbati o wi fun awọn enia rẹ pè: Ẹnyin enia mi, ti o ba jẹ pe wiwà nibi mi jẹ ohun ti o nni nyin lara ati ṣiṣe (nyin ni) iranti mi pẹlu awọn ãyàh Ọlọhun, nigbana emi gbẹkẹle Ọlọhun; nitorina ẹ pa imọran nyin ati awọn oriṣa nyin pọ, lẹhinna ki amọran nyin mã jẹ ohun ti o pamọ fun nyin lẹhinna ki ẹ mu ṣẹ le mi lori ki ẹ ma lọra fun mi.

۞ وَٱتْلُ عَلَيْهِمْ نَبَأَ نُوحٍ إِذْ قَالَ لِقَوْمِهِۦ يَٰقَوْمِ إِن كَانَ كَبُرَ عَلَيْكُم مَّقَامِي وَتَذْكِيرِي بِـَٔايَٰتِ ٱللَّهِ فَعَلَى ٱللَّهِ تَوَكَّلْتُ فَأَجْمِعُوٓا۟ أَمْرَكُمْ وَشُرَكَآءَكُمْ ثُمَّ لَا يَكُنْ أَمْرُكُمْ عَلَيْكُمْ غُمَّةً ثُمَّ ٱقْضُوٓا۟ إِلَيَّ وَلَا تُنظِرُونِ ﴿٧١﴾

**72.** Ti ẹnyin ba yipada, emi kò bi nyin lere ẹsan kan. Kò si ẹsan mi lọwọ ẹnikan ayafi ọdọ Ọlọhun, atipe a pa mi laṣẹ pe ki emi jẹ ọkan ninu awọn ti o gba (fun Ọlọhun).

فَإِن تَوَلَّيْتُمْ فَمَا سَأَلْتُكُم مِّنْ أَجْرٍۖ إِنْ أَجْرِيَ إِلَّا عَلَى ٱللَّهِۖ وَأُمِرْتُ أَنْ أَكُونَ مِنَ ٱلْمُسْلِمِينَ ﴿٧٢﴾

**73.** Nitorina nwọn pe e ni opurọ, nigbana Awa gbã là ati awọn ti o wa pẹlu rẹ̀ ninu ọkọ, A si ṣe wọn ni arole (lori ilẹ̀) A si tẹ awọn ẹniti o

فَكَذَّبُوهُ فَنَجَّيْنَٰهُ وَمَن مَّعَهُۥ فِي ٱلْفُلْكِ وَجَعَلْنَٰهُمْ خَلَٰٓئِفَ وَأَغْرَقْنَا ٱلَّذِينَ كَذَّبُوا۟ بِـَٔايَٰتِنَاۖ فَٱنظُرْ كَيْفَ كَانَ عَٰقِبَةُ ٱلْمُنذَرِينَ ﴿٧٣﴾

pe awọn ãyàh Wa nirọ ri. Nitorina wo bi apadasi awọn ti A şe ikilọ fun ti ri.

**74.** Lẹhinna A gbe awọn ojişẹ dide lẹhin rẹ̀ fun awọn enia wọn. Nwọn si wa ba wọn pẹlu awọn alaye, nigbana nwọn kò jẹ ẹniti o ni igbagbọ si ohun ti nwọn pe nirọ nişiwaju. Bayi ni An sé ọ̀kan awọn ti o kọja ẹnu ãlà pa.

ثُمَّ بَعَثْنَا مِنۢ بَعْدِهِۦ رُسُلًا إِلَىٰ قَوْمِهِمْ فَجَآءُوهُم بِٱلْبَيِّنَٰتِ فَمَا كَانُوا۟ لِيُؤْمِنُوا۟ بِمَا كَذَّبُوا۟ بِهِۦ مِن قَبْلُ ۚ كَذَٰلِكَ نَطْبَعُ عَلَىٰ قُلُوبِ ٱلْمُعْتَدِينَ ﴿٧٤﴾

**75.** Lẹhinna A gbe Musa ati Haruna dide lẹhin wọn si Firiaona ati awọn ijoye rẹ̀ pẹlu awọn ãyàh Wa, şugbọn nwọn şe igberaga, nwọn si jẹ awọn ọdẹşẹ enia kan.

ثُمَّ بَعَثْنَا مِنۢ بَعْدِهِم مُّوسَىٰ وَهَٰرُونَ إِلَىٰ فِرْعَوْنَ وَمَلَإِي۟هِۦ بِـَٔايَٰتِنَا فَٱسْتَكْبَرُوا۟ وَكَانُوا۟ قَوْمًا مُّجْرِمِينَ ﴿٧٥﴾

**76.** Şugbọn nigbati ododo ti ọdọ Wa wa ba wọn, nwọn wipe: Dajudaju eyi jẹ idan kan ti o han gbangba.

فَلَمَّا جَآءَهُمُ ٱلْحَقُّ مِنْ عِندِنَا قَالُوٓا۟ إِنَّ هَٰذَا لَسِحْرٌ مُّبِينٌ ﴿٧٦﴾

**77.** Musa wipe: Ẹ ha le mã sọ si ododo lara nigbati o de wa ba nyin (pe idan niyi) Njẹ idan niyi bi? Awọn opidan kò ni şe orire.

قَالَ مُوسَىٰٓ أَتَقُولُونَ لِلْحَقِّ لَمَّا جَآءَكُمْ ۖ أَسِحْرٌ هَٰذَا وَلَا يُفْلِحُ ٱلسَّٰحِرُونَ ﴿٧٧﴾

**78.** Nwọn wipe: irẹ wa ba wa lati şẹ wa lori kuro nibi ohun ti a ba awọn baba wa ti nwọn nşe, ki titobi ati iyi ilu na le jẹ ti ẹnyin mejẽji? Awa ko ni gba ẹnyin mejeji gbọ.

قَالُوٓا۟ أَجِئْتَنَا لِتَلْفِتَنَا عَمَّا وَجَدْنَا عَلَيْهِ ءَابَآءَنَا وَتَكُونَ لَكُمَا ٱلْكِبْرِيَآءُ فِى ٱلْأَرْضِ وَمَا نَحْنُ لَكُمَا بِمُؤْمِنِينَ ﴿٧٨﴾

**79.** Firiona si wipe: Ẹ mu wa fun mi, gbogbo awọn opidan onimimọ.

وَقَالَ فِرْعَوْنُ ٱئْتُونِى بِكُلِّ سَٰحِرٍ عَلِيمٍ ﴿٧٩﴾

**80.** Nigbati awọn opidan si de, Musa wi fun wọn pe: Ẹ ju silẹ ohun ti ẹ o ju silẹ̀.

فَلَمَّا جَآءَ ٱلسَّحَرَةُ قَالَ لَهُم مُّوسَىٰٓ أَلْقُواْ مَآ أَنتُم مُّلْقُونَ ﴿٨٠﴾

**81.** Nigbati nwọn si ju u silẹ̀, Musa wipe: Ohun ti ẹ mu wa yi idan ni, dajudaju Ọlọhun yio sọ ọ di yẹpẹrẹ, dajudaju Ọlọhun kò ni tunşe işẹ awọn obilẹjẹ.

فَلَمَّآ أَلْقَوْاْ قَالَ مُوسَىٰ مَا جِئْتُم بِهِ ٱلسِّحْرُ إِنَّ ٱللَّهَ سَيُبْطِلُهُۥٓ إِنَّ ٱللَّهَ لَا يُصْلِحُ عَمَلَ ٱلْمُفْسِدِينَ ﴿٨١﴾

**82.** Ọlọhun yio si mu otitọ şẹ pẹlu ọ̀rọ̀ Rẹ̀, bi o fẹ bi awọn ọdẹşẹ kọ̀.

وَيُحِقُّ ٱللَّهُ ٱلْحَقَّ بِكَلِمَٰتِهِۦ وَلَوْ كَرِهَ ٱلْمُجْرِمُونَ ﴿٨٢﴾

**83.** Nitorina kò si ẹni ti o ni igbagbọ si Musa bikòşe awọn arọmọdọmọ ninu awọn enia rẹ̀ nitori ibẹru Firiaona ati awọn ijoye rẹ̀. Ki nwọn ma ba ni wọn lara. Dajudaju Firiaona jẹ ẹni ti o ga lori ilẹ̀ atipe dajudaju o mbẹ ninu awọn ti o rekọja ẹnu ãlà.

فَمَآ ءَامَنَ لِمُوسَىٰٓ إِلَّا ذُرِّيَّةٌ مِّن قَوْمِهِۦ عَلَىٰ خَوْفٍ مِّن فِرْعَوْنَ وَمَلَإِيْهِمْ أَن يَفْتِنَهُمْ وَإِنَّ فِرْعَوْنَ لَعَالٍ فِى ٱلْأَرْضِ وَإِنَّهُۥ لَمِنَ ٱلْمُسْرِفِينَ ﴿٨٣﴾

**84.** Musa si wipe: Ẹnyin enia mi, ti ẹnyin ba jẹ ẹniti o ni igbagbọ ododo si Ọlọhun, nitorina ki ẹ gbẹkẹle E ti ẹnyin ba jẹ ẹniti o ju ara silẹ̀ (fun U).

وَقَالَ مُوسَىٰ يَٰقَوْمِ إِن كُنتُمْ ءَامَنتُم بِٱللَّهِ فَعَلَيْهِ تَوَكَّلُوٓاْ إِن كُنتُم مُّسْلِمِينَ ﴿٨٤﴾

**85.** Nigbana nwọn wipe: Awa gbẹkẹle Ọlọhun; Oluwa wa o, maşe fi wa sinu inira fun awọn enia ti nwọn jẹ alabosi.

فَقَالُواْ عَلَى ٱللَّهِ تَوَكَّلْنَا رَبَّنَا لَا تَجْعَلْنَا فِتْنَةً لِّلْقَوْمِ ٱلظَّٰلِمِينَ ﴿٨٥﴾

**86.** Atipe ki O gba wa silẹ̀ pẹlu ãnu rẹ ni ọdọ awọn enia ti nwọn jẹ alaigbagbọ.

وَنَجِّنَا بِرَحْمَتِكَ مِنَ ٱلْقَوْمِ ٱلْكَٰفِرِينَ ﴿٨٦﴾

**87.** A si ranşẹ si Musa ati ọmọ iya rẹ pe: Ẹ mu ayè kan ni ile ninu

وَأَوْحَيْنَآ إِلَىٰ مُوسَىٰ وَأَخِيهِ أَن تَبَوَّءَا لِقَوْمِكُمَا

ilu Misra fun awọn enia ẹnyin mejẽji ki ẹ si ṣe ile ti nyin ni ibudojukọ ki ẹ si mã kirun ki ẹ si mã fun awọn onigbagbọ ododo ni iro idunnu.

بِمِصْرَ بُيُوتًا وَاجْعَلُوا بُيُوتَكُمْ قِبْلَةً
وَأَقِيمُوا الصَّلَاةَ ۗ وَبَشِّرِ الْمُؤْمِنِينَ ﴿٨٧﴾

**88.** Musa si wipe: Oluwa wa, dajudaju Irẹ ni O fun Firiaona ati awọn ijoye rẹ ni nkan ọṣọ ati dukia ninu igbesi aiye nbi, Oluwa wa, awọn (ọrọ̀ wọnyi) ni o nṣẹ awọn enia lori kuro ni oju ọna ti Rẹ. Oluwa wa, pa awọn ọ̀rọ̀ wọn na rẹ ki O si mu ọkàn wọn le, nitori ki nwọn ma le ni igbagbọ titi ti nwọn o fi ri iyà ẹlẹta-elero.

وَقَالَ مُوسَىٰ رَبَّنَا إِنَّكَ آتَيْتَ فِرْعَوْنَ
وَمَلَأَهُ زِينَةً وَأَمْوَالًا فِي الْحَيَاةِ الدُّنْيَا رَبَّنَا
لِيُضِلُّوا عَنْ سَبِيلِكَ ۖ رَبَّنَا اطْمِسْ عَلَىٰ أَمْوَالِهِمْ
وَاشْدُدْ عَلَىٰ قُلُوبِهِمْ فَلَا يُؤْمِنُوا حَتَّىٰ يَرَوُا
الْعَذَابَ الْأَلِيمَ ﴿٨٨﴾

**89.** On (Ọlọhun) wipe: Dajudaju Mo gba adua ẹnyin mejẽji; nitorina ki ẹnyin mejẽji mã tẹle ọna ti o tọ ki ẹ ma ṣe tẹle oju ọna awọn ẹniti nwọn kò ni mimọ.

قَالَ قَدْ أُجِيبَتْ دَعْوَتُكُمَا فَاسْتَقِيمَا
وَلَا تَتَّبِعَانِّ سَبِيلَ الَّذِينَ لَا يَعْلَمُونَ ﴿٨٩﴾

**90.** Awa si mu awọn ọmọ Israila la omi òkún kọja. Nigbana Firiaona ati awọn ọmọ ogun rẹ tẹle wọn pẹlu lati jẹ wọn niya ati ibaniṣọta titi igbati titẹ̀ri sinu okun fi ba a. O wa wipe: Emi gbagbọ dajudaju pe kò siọlọhun miran lẹhin Ẹniti awọn ọmọ Israila gbagbọ, emi si wa ninu awọn ti o gba (fun Ọlọhun).

۞ وَجَاوَزْنَا بِبَنِي إِسْرَائِيلَ الْبَحْرَ فَأَتْبَعَهُمْ
فِرْعَوْنُ وَجُنُودُهُ بَغْيًا وَعَدْوًا ۖ حَتَّىٰ إِذَا أَدْرَكَهُ
الْغَرَقُ قَالَ آمَنْتُ أَنَّهُ لَا إِلَٰهَ إِلَّا الَّذِي آمَنَتْ
بِهِ بَنُو إِسْرَائِيلَ وَأَنَا مِنَ الْمُسْلِمِينَ ﴿٩٠﴾

**91.** A! nisiyi?, dajudaju irẹ ti ṣe aigba niṣaju irẹ si jẹ ọkan ninu awọn obilẹjẹ.

آلْآنَ وَقَدْ عَصَيْتَ قَبْلُ وَكُنْتَ
مِنَ الْمُفْسِدِينَ ﴿٩١﴾

**92.** Nitorina loni Awa yio gba ara rẹ la ki o le jẹ arisami fun awọn ti o nbọ lẹhin rẹ. Dajudaju ọpọ ninu awọn enia jẹ olugbagbera nipa awọn ami Wa.

فَالْيَوْمَ نُنَجِّيكَ بِبَدَنِكَ لِتَكُونَ لِمَنْ خَلْفَكَ ءَايَةً وَإِنَّ كَثِيرًا مِّنَ النَّاسِ عَنْ ءَايَٰتِنَا لَغَٰفِلُونَ 

**93.** Dajudaju Awa fi awọn ọmọ Israila wọ si ibujoko daradara, Awa si fun wọn ni ijẹ-imu ti o dara. Nwọn kò yapa si ara wọn titi imọ̀ fi de wa ba wọn Dajudaju Oluwa rẹ yio dajọ larin wọn ni ọjọ igbende nipa ohun ti nwọn nṣe ariyanjiyan si.

وَلَقَدْ بَوَّأْنَا بَنِيٓ إِسْرَٰٓءِيلَ مُبَوَّأَ صِدْقٍ وَرَزَقْنَٰهُم مِّنَ الطَّيِّبَٰتِ فَمَا اخْتَلَفُوا حَتَّىٰ جَآءَهُمُ الْعِلْمُ إِنَّ رَبَّكَ يَقْضِي بَيْنَهُمْ يَوْمَ الْقِيَٰمَةِ فِيمَا كَانُوا فِيهِ يَخْتَلِفُونَ 

**94.** Ti irẹ ba wa ninu iṣiyemeji nipa ohun ti Awa sọkalẹ̀ fun ọ, nigbana bi awọn ti nwọn ti nke tirà na ṣiwaju rẹ lere. Dajudaju ododo ti de wa ba ọ lati ọdọ Oluwa rẹ, nitorina ma ṣe wà ninu oṣiyèmeji.

فَإِن كُنتَ فِي شَكٍّ مِّمَّآ أَنزَلْنَآ إِلَيْكَ فَسْـَٔلِ الَّذِينَ يَقْرَءُونَ الْكِتَٰبَ مِن قَبْلِكَ لَقَدْ جَآءَكَ الْحَقُّ مِن رَّبِّكَ فَلَا تَكُونَنَّ مِنَ الْمُمْتَرِينَ 

**95.** Maṣe wà ninu awọn ti o pe awọn ãyàh Ọlọhun nirọ ki o ma jẹ ọkan ninu awọn ẹni-ofo.

وَلَا تَكُونَنَّ مِنَ الَّذِينَ كَذَّبُوا بِـَٔايَٰتِ اللَّهِ فَتَكُونَ مِنَ الْخَٰسِرِينَ 

**96.** Dajudaju awọn ti ọ̀rọ Oluwa rẹ ti ṣẹ le lori ki yio gbagbọ,

إِنَّ الَّذِينَ حَقَّتْ عَلَيْهِمْ كَلِمَتُ رَبِّكَ لَا يُؤْمِنُونَ 

**97.** Biotilẹjẹpe gbogbo ami ni o wa ba wọn ayafi ki nwọn ri ìyà ẹlẹta-elero.

وَلَوْ جَآءَتْهُمْ كُلُّ ءَايَةٍ حَتَّىٰ يَرَوُا الْعَذَابَ الْأَلِيمَ 

**98.** Kosi ilu kankan to gbagbọ ti igbagbọ wọn ṣe wọn ni anfani ayafi awọn enia Yunusa? Nigbati nwọn gbagbọ Awa mu ìyà alabuku kuro fun wọn ninu igbesi aiye yi Awa si pese fun wọn fun igba diẹ.

فَلَوْلَا كَانَتْ قَرْيَةٌ ءَامَنَتْ فَنَفَعَهَآ إِيمَٰنُهَآ إِلَّا قَوْمَ يُونُسَ لَمَّآ ءَامَنُوا كَشَفْنَا عَنْهُمْ عَذَابَ الْخِزْيِ فِي الْحَيَوٰةِ الدُّنْيَا وَمَتَّعْنَٰهُمْ إِلَىٰ حِينٍ 

**99.** Ti Oluwa rẹ ba fẹ ni gbogbo ẹniti o wa lori ilẹ̀ ni iba gbagbọ ni ododo patapata. Iwọ ha le mu awọn enia lagbara titi nwọn yio fi jẹ onigbagbọ ododo?

وَلَوْ شَاءَ رَبُّكَ لَآمَنَ مَن فِي الْأَرْضِ كُلُّهُمْ جَمِيعًا ۚ أَفَأَنتَ تُكْرِهُ النَّاسَ حَتَّىٰ يَكُونُوا مُؤْمِنِينَ ﴿٩٩﴾

**100.** Ẹmi kan kò le gbagbọ ayafi pẹlu aṣẹ Ọlọhun. O ti fi ìyà lelẹ̀ fun awọn ẹniti kò ṣe lãkàyè.

وَمَا كَانَ لِنَفْسٍ أَن تُؤْمِنَ إِلَّا بِإِذْنِ اللَّهِ ۚ وَيَجْعَلُ الرِّجْسَ عَلَى الَّذِينَ لَا يَعْقِلُونَ ﴿١٠٠﴾

**101.** Wipe: Ẹ wo ohun ti o wa ni sanma ati ilẹ̀. Awọn arisami ati ikilọ ki yio rọ̀-lọrọ̀ fun awọn enia ti ko ni gbagbọ.

قُلِ انظُرُوا مَاذَا فِي السَّمَاوَاتِ وَالْأَرْضِ ۚ وَمَا تُغْنِي الْآيَاتُ وَالنُّذُرُ عَن قَوْمٍ لَّا يُؤْمِنُونَ ﴿١٠١﴾

**102.** Kini ohun ti nwọn nreti nigbana bikoṣe iru awọn ọjọ ti o ti ba awọn ẹniti o ti rekọja ṣiwaju wọn? Wipe: Ẹ ma reti emi na yio ma reti pẹlu nyin.

فَهَلْ يَنتَظِرُونَ إِلَّا مِثْلَ أَيَّامِ الَّذِينَ خَلَوْا مِن قَبْلِهِمْ ۚ قُلْ فَانتَظِرُوا إِنِّي مَعَكُم مِّنَ الْمُنتَظِرِينَ ﴿١٠٢﴾

**103.** Lẹhinna Awa gba awọn ojiṣẹ Wa là ati awọn ti nwọn gbagbọ, gẹgẹ bayi ni o jẹ ọranyan fun Wa lati gba awọn onigbagbọ ododo là.

ثُمَّ نُنَجِّي رُسُلَنَا وَالَّذِينَ آمَنُوا ۚ كَذَٰلِكَ حَقًّا عَلَيْنَا نُنجِ الْمُؤْمِنِينَ ﴿١٠٣﴾

**104.** Wipe: Ẹnyin enia, bi ẹnyin ba wa ninu iṣiyemeji nipa ẹsin mi. Nigbana emi kò ni sin awọn ohun ti ẹnyin nsin laijẹ Ọlọhun; Ṣugbọn emi nsin Ọlọhun Ẹniti yio pa nyin; a si ti pa mi laṣẹ pe ki njẹ ọkan ninu awọn onigbagbọ ododo.

قُلْ يَا أَيُّهَا النَّاسُ إِن كُنتُمْ فِي شَكٍّ مِّن دِينِي فَلَا أَعْبُدُ الَّذِينَ تَعْبُدُونَ مِن دُونِ اللَّهِ وَلَٰكِنْ أَعْبُدُ اللَّهَ الَّذِي يَتَوَفَّاكُمْ ۖ وَأُمِرْتُ أَنْ أَكُونَ مِنَ الْمُؤْمِنِينَ ﴿١٠٤﴾

**105.** Atipe ki o gbe oju rẹ duro sibi ẹsin ti o duro dẽde; ma si ṣe wa ninu awọn ọṣẹbọ.

وَأَنْ أَقِمْ وَجْهَكَ لِلدِّينِ حَنِيفًا وَلَا تَكُونَنَّ مِنَ الْمُشْرِكِينَ ﴿١٠٥﴾

**106.** Ma kepe lẹhin Ọlọhun ohun ti ko le ṣe ọ ni ore ti ko si le ṣe ọ nibi; ti o ba ṣe bẽ, nigbana dajudaju irẹ yio wa ninu awọn alabosi.

وَلَا تَدْعُ مِن دُونِ ٱللَّهِ مَا لَا يَنفَعُكَ وَلَا يَضُرُّكَ ۖ فَإِن فَعَلْتَ فَإِنَّكَ إِذًا مِّنَ ٱلظَّٰلِمِينَ ﴿١٠٦﴾

**107.** Ti Ọlọhun ba mu inira kan ba ọ, ko si ẹniti o le mu u kuro bikoṣe On na. Bi O ba si fẹ õre kan fun ọ, kò si ẹniti o le da ore Rẹ pada, O nmu wa ba ẹniti O ba fẹ ninu awọn ẹrusin Rẹ, On ni oludarijinni, Alanu.

وَإِن يَمْسَسْكَ ٱللَّهُ بِضُرٍّ فَلَا كَاشِفَ لَهُۥٓ إِلَّا هُوَ ۖ وَإِن يُرِدْكَ بِخَيْرٍ فَلَا رَآدَّ لِفَضْلِهِۦ ۚ يُصِيبُ بِهِۦ مَن يَشَآءُ مِنْ عِبَادِهِۦ ۚ وَهُوَ ٱلْغَفُورُ ٱلرَّحِيمُ ﴿١٠٧﴾

**108.** Wipe: Ẹnyin enia, dajudaju otitọ ti de wa ba nyin lati ọdọ Oluwa nyin; nitorina ẹnikẹni ti o ba tẹle ọna o tẹle ọna fun ori ara rẹ ni, ẹnikẹni ti o ba ṣina lọ o ṣina lọ fun ori ara rẹ. Emi ki ise oluṣọ nyin.

قُلْ يَٰٓأَيُّهَا ٱلنَّاسُ قَدْ جَآءَكُمُ ٱلْحَقُّ مِن رَّبِّكُمْ ۖ فَمَنِ ٱهْتَدَىٰ فَإِنَّمَا يَهْتَدِى لِنَفْسِهِۦ ۖ وَمَن ضَلَّ فَإِنَّمَا يَضِلُّ عَلَيْهَا ۖ وَمَآ أَنَا۠ عَلَيْكُم بِوَكِيلٍ ﴿١٠٨﴾

**109.** Ki o tẹle ohun ti a sọkàlẹ fun ọ ki o si rọju titi Ọlọhun yio fi dajọ, On ni O dara ju awọn onidajọ lọ.

وَٱتَّبِعْ مَا يُوحَىٰٓ إِلَيْكَ وَٱصْبِرْ حَتَّىٰ يَحْكُمَ ٱللَّهُ ۚ وَهُوَ خَيْرُ ٱلْحَٰكِمِينَ ﴿١٠٩﴾

## *(11) Suratu Hũdu*

سُورَةُ هُودٍ

*Ni orukọ Ọlọhun Ajọkẹ aiye, Aṣakẹ ọrun.*

بِسْمِ ٱللَّهِ ٱلرَّحْمَٰنِ ٱلرَّحِيمِ

**1.** Alif, Lãm, Rã, (Ọlọhun nikan ni O mọ̀ ohun ti O gbà l'erò pẹlu awọn harafi yi). (Eyi ni) Tirà kan ti awọn ãyah rẹ kun fun ọgbọn, lẹhinna a ṣe alaye rẹ lati ọdọ Ọlọgbọn, Olumọ̀ gbogbo nkan.

الٓر ۚ كِتَٰبٌ أُحْكِمَتْ ءَايَٰتُهُۥ ثُمَّ فُصِّلَتْ مِن لَّدُنْ حَكِيمٍ خَبِيرٍ ﴿١﴾

**2.** Pe ki ẹ maṣe sin nkankan ayafi Ọlọhun. Dajudaju emi jẹ olukilọ ati oniro idunnu fun nyin lati ọdọ Rẹ̀.

أَلَّا تَعْبُدُوٓا۟ إِلَّا ٱللَّهَ ۚ إِنَّنِى لَكُم مِّنْهُ نَذِيرٌ وَبَشِيرٌ ﴿٢﴾

**3.** Atipe ki ẹ wa aforiji Oluwa nyin lẹhinna ki ẹ ṣe ironupiwada si I. On yio fun nyin ni igbadun ti o dara di asiko kan ti a sọ, yio si fun gbogbo ẹniti nṣe õre ni (ẹsan) õre rẹ̀. Ti ẹ ba si yipada, emi nbẹru ìyà ọjọ kan ti o tobi fun nyin.

وَأَنِ ٱسْتَغْفِرُوا۟ رَبَّكُمْ ثُمَّ تُوبُوٓا۟ إِلَيْهِ يُمَتِّعْكُم مَّتَٰعًا حَسَنًا إِلَىٰٓ أَجَلٍ مُّسَمًّى وَيُؤْتِ كُلَّ ذِى فَضْلٍ فَضْلَهُۥ ۖ وَإِن تَوَلَّوْا۟ فَإِنِّىٓ أَخَافُ عَلَيْكُمْ عَذَابَ يَوْمٍ كَبِيرٍ ﴿٣﴾

**4.** Ọdọ Ọlọhun ni ibupadasi nyin. On ni Alagbara lori gbogbo nkan.

إِلَى ٱللَّهِ مَرْجِعُكُمْ ۖ وَهُوَ عَلَىٰ كُلِّ شَىْءٍ قَدِيرٌ ﴿٤﴾

**5.** Jẹkin sọ fun ẹ dajudaju nwọn yi igbaiyà wọn ki nwọn le fi ara pamọ (fun Ọlọhun). Jẹ kinsọ fun ẹ dajudaju nigbati nwọn fi aṣọ wọn bora, On mọ ohun ti nwọn fi pamọ ati ohun ti nwọn fihan sita. On ni Oni-mimọ̀ nipa (ohun ti o wa ni) igbaiyà.

أَلَآ إِنَّهُمْ يَثْنُونَ صُدُورَهُمْ لِيَسْتَخْفُوا۟ مِنْهُ ۚ أَلَا حِينَ يَسْتَغْشُونَ ثِيَابَهُمْ يَعْلَمُ مَا يُسِرُّونَ وَمَا يُعْلِنُونَ ۚ إِنَّهُۥ عَلِيمٌۢ بِذَاتِ ٱلصُّدُورِ ﴿٥﴾

**6.** Kò si ẹda kan ti o wa ni ori ilẹ̀ ayafi ki ese rẹ̀ ma bẹ lọdọ Ọlọhun atipe O si mọ ibugbe rẹ̀ (ni aiye) ati ibupamọ rẹ̀, gbogbo (rẹ̀) mbẹ ninu Tirà ti o han.

۞ وَمَا مِن دَآبَّةٍ فِى ٱلْأَرْضِ إِلَّا عَلَى ٱللَّهِ رِزْقُهَا وَيَعْلَمُ مُسْتَقَرَّهَا وَمُسْتَوْدَعَهَا ۚ كُلٌّ فِى كِتَٰبٍ مُّبِينٍ ﴿٦﴾

**7.** Atipe On ni Ẹniti O da sanma ati ilẹ̀ ni ọjọ mẹfa bẹ si ni itẹ ọla Rẹ̀ (Al-Araṣi) ti wa lori omi ki O le ba dan nyin wò (ki a le mọ) tani ninu nyin ti o dara julọ ni iṣẹ. ti o ba ṣe pe o ba wipe: Dajudaju ẹnyin

وَهُوَ ٱلَّذِى خَلَقَ ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَٱلْأَرْضَ فِى سِتَّةِ أَيَّامٍ وَكَانَ عَرْشُهُۥ عَلَى ٱلْمَآءِ لِيَبْلُوَكُمْ أَيُّكُمْ أَحْسَنُ عَمَلًا ۗ وَلَئِن قُلْتَ

ni ẹniti a o gbe dide lẹhin iku, dajudaju awọn ẹniti o ṣe aigbagbọ yio wipe: Eyi kò jẹ kinikan ayafi Idan ti o han.

إِنَّكُم مَّبْعُوثُونَ مِنۢ بَعْدِ ٱلْمَوْتِ لَيَقُولَنَّ ٱلَّذِينَ كَفَرُوٓا۟ إِنْ هَٰذَآ إِلَّا سِحْرٌ مُّبِينٌ ﴿٧﴾

**8.** Ti Awa ba lọra iyà fun wọn di igba diẹ kan ti o ni onka, dajudaju nwọn ba ma sọ pe: Kini o da a duro? Nisisiyi ọjọ ti yio de ba wọn kò ni jẹ ohun ti yio ṣe da pada mọ fun wọn, ohun ti nwọn fi nṣe yẹyẽ yio si sọ̀kalẹ̀ le wọn lori.

وَلَئِنْ أَخَّرْنَا عَنْهُمُ ٱلْعَذَابَ إِلَىٰٓ أُمَّةٍ مَّعْدُودَةٍ لَّيَقُولُنَّ مَا يَحْبِسُهُۥٓ ۗ أَلَا يَوْمَ يَأْتِيهِمْ لَيْسَ مَصْرُوفًا عَنْهُمْ وَحَاقَ بِهِم مَّا كَانُوا۟ بِهِۦ يَسْتَهْزِءُونَ ﴿٨﴾

**9.** Atipe ti A ba fi ikẹ kan tọ enia lẹnu wo lati ọdọ Wa, lẹhinna ti A ba si gba a ni ọwọ rẹ̀ (pada) dajudaju on yio sọ ireti nu yio ṣe aimore.

وَلَئِنْ أَذَقْنَا ٱلْإِنسَٰنَ مِنَّا رَحْمَةً ثُمَّ نَزَعْنَٰهَا مِنْهُ إِنَّهُۥ لَيَـُٔوسٌ كَفُورٌ ﴿٩﴾

**10.** Bi A ba si fun u ni idẹra tọ wò lẹhin inira ti o ti ba a, dajudaju yio ma sọ pe: Awọn aburu ti kuro lọdọ mi, dajudaju on yio yọ ayọ-ayọju yio si ṣe iyanran (fari).

وَلَئِنْ أَذَقْنَٰهُ نَعْمَآءَ بَعْدَ ضَرَّآءَ مَسَّتْهُ لَيَقُولَنَّ ذَهَبَ ٱلسَّيِّـَٔاتُ عَنِّىٓ ۚ إِنَّهُۥ لَفَرِحٌ فَخُورٌ ﴿١٠﴾

**11.** Ayafi awọn ẹniti o ṣe suru ti nwọn si ṣe iṣẹ rere. Awọn elewọnni ni aforiji ati õre ti o tobi wa fun wọn.

إِلَّا ٱلَّذِينَ صَبَرُوا۟ وَعَمِلُوا۟ ٱلصَّٰلِحَٰتِ أُو۟لَٰٓئِكَ لَهُم مَّغْفِرَةٌ وَأَجْرٌ كَبِيرٌ ﴿١١﴾

**12.** Boya iwọ le fi apakan ohun ti a fi ranṣẹ si ọ silẹ̀ ati ki igbaiya rẹ le ha nitoripe nwọn nsọ wipe: Ẽṣe ti a kò sọ pẹpẹ ọ̀rọ̀ kan kalẹ̀ fun u abi ki malaika kan ba a wa? Olukilọ nikan ni irẹ jẹ. Ọlọhun si ni Oluṣọ lori gbogbo nkan.

فَلَعَلَّكَ تَارِكٌۢ بَعْضَ مَا يُوحَىٰٓ إِلَيْكَ وَضَآئِقٌۢ بِهِۦ صَدْرُكَ أَن يَقُولُوا۟ لَوْلَآ أُنزِلَ عَلَيْهِ كَنزٌ أَوْ جَآءَ مَعَهُۥ مَلَكٌ ۚ إِنَّمَآ أَنتَ نَذِيرٌ ۚ وَٱللَّهُ عَلَىٰ كُلِّ شَىْءٍ وَكِيلٌ ﴿١٢﴾

**13.** Abi nwọn yio ma wipe: O da a ṣe fun ara rẹ̀ ni. Nigbana sọ pe: Ẹnyin ẹ mu surah mẹwa iru rẹ̀ wa niti adaṣe, ki ẹ si pe ẹniti ẹ ba ni agbara lati pe lẹhin Ọlọhun (fun iranlọwọ) ti ẹ ẹnyin ba jẹ olododo.

أَمْ يَقُولُونَ ٱفْتَرَىٰهُ ۖ قُلْ فَأْتُوا۟ بِعَشْرِ سُوَرٍ مِّثْلِهِۦ مُفْتَرَيَٰتٍ وَٱدْعُوا۟ مَنِ ٱسْتَطَعْتُم مِّن دُونِ ٱللَّهِ إِن كُنتُمْ صَٰدِقِينَ ﴿١٣﴾

**14.** Ṣugbọn ti nwọn kò ba jẹ nyin nipe, nigbana ẹ mọ̀ daju pe a sọ (Al-Kurani) kalẹ̀ pẹlu mimọ̀ Ọlọhun atipe kò si ọlọhun kankan ayafi On. Njẹ ẹnyin ki yio ha juwọ-jusẹ̀ (fun Ọlọhun).

فَإِلَّمْ يَسْتَجِيبُوا۟ لَكُمْ فَٱعْلَمُوٓا۟ أَنَّمَآ أُنزِلَ بِعِلْمِ ٱللَّهِ وَأَن لَّآ إِلَٰهَ إِلَّا هُوَ ۖ فَهَلْ أَنتُم مُّسْلِمُونَ ﴿١٤﴾

**15.** Ẹnikẹni ti o ba jẹ pe igbesi aiye yi ati ẹwa rẹ̀ lo nfẹ A o san iṣẹ wọn fun wọn ninu rẹ̀, bẹ si ni a kò ni din kinikan ku ninu rẹ̀.

مَن كَانَ يُرِيدُ ٱلْحَيَوٰةَ ٱلدُّنْيَا وَزِينَتَهَا نُوَفِّ إِلَيْهِمْ أَعْمَٰلَهُمْ فِيهَا وَهُمْ فِيهَا لَا يُبْخَسُونَ ﴿١٥﴾

**16.** Awọn elewọnni ni ẹniti kò ni si nkankan fun wọn lọrun ayafi ina. Ohun ti nwọn ṣe nisẹ nibẹ yio jẹ asan, ohun ti nwọn yio tun ma ṣe ibajẹ ni.

أُو۟لَٰٓئِكَ ٱلَّذِينَ لَيْسَ لَهُمْ فِى ٱلْءَاخِرَةِ إِلَّا ٱلنَّارُ ۖ وَحَبِطَ مَا صَنَعُوا۟ فِيهَا وَبَٰطِلٌ مَّا كَانُوا۟ يَعْمَلُونَ ﴿١٦﴾

**17.** Njẹ ẹniti o nbẹ lori alaye ti o ti ọdọ Oluwa rẹ̀ wa ti olujẹri kan lati ọdọ (Oluwa) Rẹ̀ si nke e (fun u) atipe Tirà Musa ti mbẹ ṣaju rẹ̀ ti o jẹ aṣaju, ati anu? Awọn elewọnyi lo gba a gbọ. Ẹnikẹni ti o ba ṣe aigbagbọ si i ninu awọn ijọ na, nidi eyi ina ni a ṣe adehun rẹ̀. Nitorina maṣe jẹ ẹniti yio ma bẹ ninu iyemeji si i. Dajudaju ododo ni lati ọdọ Oluwa rẹ, ṣugbọn ọpọlọpọ awọn enia kò gbagbọ ni ododo.

أَفَمَن كَانَ عَلَىٰ بَيِّنَةٍ مِّن رَّبِّهِۦ وَيَتْلُوهُ شَاهِدٌ مِّنْهُ وَمِن قَبْلِهِۦ كِتَٰبُ مُوسَىٰٓ إِمَامًا وَرَحْمَةً ۚ أُو۟لَٰٓئِكَ يُؤْمِنُونَ بِهِۦ ۚ وَمَن يَكْفُرْ بِهِۦ مِنَ ٱلْأَحْزَابِ فَٱلنَّارُ مَوْعِدُهُۥ ۚ فَلَا تَكُ فِى مِرْيَةٍ مِّنْهُ ۚ إِنَّهُ ٱلْحَقُّ مِن رَّبِّكَ وَلَٰكِنَّ أَكْثَرَ ٱلنَّاسِ لَا يُؤْمِنُونَ ﴿١٧﴾

**18.** Atipe tani ẹniti o jẹ alabosi ju ẹniti o da adapa irọ mọ Ọlọhun lọ? Awọn elewọnni a o ṣẹ wọn lori lọ siwaju Oluwa wọn, awọn ẹlẹri yio ma wipe: Awọn elewọnyi ni nwọn da adapa irọ mọ Oluwa wọn. Jẹkin sọ fun ẹ ibi dandan Ọlọhun ki o mã ba awọn alabosi.

وَمَنْ أَظْلَمُ مِمَّنِ افْتَرَىٰ عَلَى اللَّهِ كَذِبًا ۚ أُولَٰئِكَ
يُعْرَضُونَ عَلَىٰ رَبِّهِمْ وَيَقُولُ الْأَشْهَادُ هَٰؤُلَاءِ
الَّذِينَ كَذَبُوا عَلَىٰ رَبِّهِمْ ۚ أَلَا لَعْنَةُ اللَّهِ
عَلَى الظَّالِمِينَ ﴿١٨﴾

**19.** Awọn ni ẹniti nwọn nṣẹ awọn enia lori kuro loju ọna ti Ọlọhun ti nwọn fẹ ṣe e (ọna na) ni wiwọ. Bẹ si ni awọn na ni ẹniti kò gba ọjọ ajinde gbọ.

الَّذِينَ يَصُدُّونَ عَنْ سَبِيلِ اللَّهِ وَيَبْغُونَهَا عِوَجًا
وَهُمْ بِالْآخِرَةِ هُمْ كَافِرُونَ ﴿١٩﴾

**20.** Awọn elwọnni kò le bọ lọwọ ìyà (Ọlọhun) lori ilẹ̀, bẹ si ni kò si awọn oludabo bo kan fun wọn lẹhin Ọlọhun. A o di adipele ìyà fun wọn. Nwọn kò ni le gbọ bẹni nwọn kò ni le riran.

أُولَٰئِكَ لَمْ يَكُونُوا مُعْجِزِينَ فِي الْأَرْضِ وَمَا كَانَ
لَهُمْ مِنْ دُونِ اللَّهِ مِنْ أَوْلِيَاءَ ۘ يُضَاعَفُ لَهُمُ الْعَذَابُ ۚ
مَا كَانُوا يَسْتَطِيعُونَ السَّمْعَ وَمَا كَانُوا
يُبْصِرُونَ ﴿٢٠﴾

**21.** Awọn elewọnni ni ẹniti nwọn ti ṣofo ẹmi wọn, ohun ti nwọn nda adapa irọ rẹ̀ (mọ Ọlọhun) si farapamọ fun wọn.

أُولَٰئِكَ الَّذِينَ خَسِرُوا أَنْفُسَهُمْ وَضَلَّ عَنْهُمْ
مَا كَانُوا يَفْتَرُونَ ﴿٢١﴾

**22.** Laisi tabitabi awọn ni olofo julọ ni ọjọ ajinde.

لَا جَرَمَ أَنَّهُمْ فِي الْآخِرَةِ هُمُ الْأَخْسَرُونَ ﴿٢٢﴾

**23.** Dajudaju awọn ẹniti o gbagbọ ni ododo ti nwọn si ṣe iṣẹ rere ti nwọn tẹ ori ba niwaju Oluwa wọn, awọn elewọnni ni èrò ọgba idẹra; gbogbo wọn yio ṣe gbere ninu rẹ̀.

إِنَّ الَّذِينَ آمَنُوا وَعَمِلُوا الصَّالِحَاتِ وَأَخْبَتُوا
إِلَىٰ رَبِّهِمْ أُولَٰئِكَ أَصْحَابُ الْجَنَّةِ ۖ
هُمْ فِيهَا خَالِدُونَ ﴿٢٣﴾

**24.** Apejuwe awọn ijọ meji na o dabi afọju ati aditi pẹlu ẹniti o

۞ مَثَلُ الْفَرِيقَيْنِ كَالْأَعْمَىٰ وَالْأَصَمِّ

وَالْبَصِيرِ وَالسَّمِيعِ ۚ هَلْ يَسْتَوِيَانِ مَثَلًا ۚ أَفَلَا تَذَكَّرُونَ ﴿٢٤﴾

riran ati ẹniti o ngbọrọ. Njẹ awọn mejẽji le dọgba ni apejuwe bi? Kini o ṣe ti ẹnyin kò fi gba ikilọ?

وَلَقَدْ أَرْسَلْنَا نُوحًا إِلَىٰ قَوْمِهِۦٓ إِنِّي لَكُمْ نَذِيرٌ مُّبِينٌ ﴿٢٥﴾

**25.** Dajudaju Awa ran Nuha nişẹ si awọn enia rẹ̀ (pe): Dajudaju emi jẹ onikilọ ti o han gbangba fun nyin.

أَن لَّا تَعْبُدُوٓا۟ إِلَّا ٱللَّهَ ۖ إِنِّيٓ أَخَافُ عَلَيْكُمْ عَذَابَ يَوْمٍ أَلِيمٍ ﴿٢٦﴾

**26.** Pe ẹ kò gbọdọ sin (nkankan) ayafi Ọlọhun. Dajudaju emi si nbẹru iyà ọjọ kan ti o jẹ ẹlẹta elero fun nyin.

فَقَالَ ٱلْمَلَأُ ٱلَّذِينَ كَفَرُوا۟ مِن قَوْمِهِۦ مَا نَرَىٰكَ إِلَّا بَشَرًا مِّثْلَنَا وَمَا نَرَىٰكَ ٱتَّبَعَكَ إِلَّا ٱلَّذِينَ هُمْ أَرَاذِلُنَا بَادِىَ ٱلرَّأْىِ وَمَا نَرَىٰ لَكُمْ عَلَيْنَا مِن فَضْلٍۭ بَلْ نَظُنُّكُمْ كَـٰذِبِينَ ﴿٢٧﴾

**27.** Awọn ijoye ti nwọn jẹ alaigbagbọ ni ododo ninu awọn enia rẹ̀ si wipe: Awa kò mọ ọ (si nkankan) ayafi enia abara bi ti wa, awa kò mọ awọn ti o tẹle ọ (si nkankan) ayafi awọn ẹniti o jẹ yẹpẹrẹ ninu wa ti ọgbọn wọn koi ti dagba. Awa kò ri pe ẹ fi nkankan ju wa lọ. Ṣugbọn awa ko ka nyin si nkankan ju opurọ lọ.

قَالَ يَـٰقَوْمِ أَرَءَيْتُمْ إِن كُنتُ عَلَىٰ بَيِّنَةٍ مِّن رَّبِّى وَءَاتَىٰنِى رَحْمَةً مِّنْ عِندِهِۦ فَعُمِّيَتْ عَلَيْكُمْ أَنُلْزِمُكُمُوهَا وَأَنتُمْ لَهَا كَـٰرِهُونَ ﴿٢٨﴾

**28.** O si wipe: Ẹnyin enia mi, ẹnyin kò woye bi emi ba nidi pataki kan ti o ti ọdọ Oluwa mi wa, ti O si fun mi ni ikẹ lati ọdọ Rẹ̀ ti a kò fi han fun nyin ri. Njẹ a o ha mu nyin nipa si i, nigbati ẹ ni ikorira si i?

وَيَـٰقَوْمِ لَآ أَسْـَٔلُكُمْ عَلَيْهِ مَالًا ۖ إِنْ أَجْرِىَ إِلَّا عَلَى ٱللَّهِ ۚ وَمَآ أَنَا۠ بِطَارِدِ ٱلَّذِينَ ءَامَنُوٓا۟ ۚ إِنَّهُم مُّلَـٰقُوا۟ رَبِّهِمْ وَلَـٰكِنِّىٓ أَرَىٰكُمْ قَوْمًا تَجْهَلُونَ ﴿٢٩﴾

**29.** Atipe, ẹnyin enia mi, emi kò bi nyin lere owó kan lori rẹ̀. Kò si ẹsan mi (lọdọ ẹnikan) ayafi lọdọ Ọlọhun. Emi kò si ni le awọn ẹniti nwọn ni igbagbọ ododo sọnu (kuro

lara mi). Dajudaju nwọn o pade Oluwa wọn, dajudaju mo ri nyin si awọn enia ti o jẹ alaimọkan.

وَيَٰقَوۡمِ مَن يَنصُرُنِي مِنَ ٱللَّهِ إِن طَرَدتُّهُمۡۚ أَفَلَا تَذَكَّرُونَ ٣٠

**30.** Ẹnyin enia mi, tani yio ran mi lọwọ nibi iyà Ọlọhun ti emi ba le wọn? Ẹnyin ki yio ha ronu bi?

وَلَآ أَقُولُ لَكُمۡ عِندِي خَزَآئِنُ ٱللَّهِ وَلَآ أَعۡلَمُ ٱلۡغَيۡبَ وَلَآ أَقُولُ إِنِّي مَلَكٞ وَلَآ أَقُولُ لِلَّذِينَ تَزۡدَرِيٓ أَعۡيُنُكُمۡ لَن يُؤۡتِيَهُمُ ٱللَّهُ خَيۡرًاۖ ٱللَّهُ أَعۡلَمُ بِمَا فِيٓ أَنفُسِهِمۡ إِنِّيٓ إِذٗا لَّمِنَ ٱلظَّٰلِمِينَ ٣١

**31.** Emi kò si ni sọ fun nyin pe pẹpẹ ọrọ̀ Ọlọhun mbẹ ni ọdọ mi; atipe emi kò mọ ohun ti o pamọ; atipe emi kò wipe: Dajudaju emi jẹ malaika kan. Atipe emi kò wi fun awọn ẹniti awọn oju nyin nrena pe Ọlọhun kò ni fun wọn ni õre kan. Ọlọhun lo mọ ju nipa ohun ti mbẹ ninu ọkàn wọn, dajudaju ti emi (ba sọ bẽ) nigbana dajudaju emi jẹ ọkan ninu awọn alabosi.

قَالُواْ يَٰنُوحُ قَدۡ جَٰدَلۡتَنَا فَأَكۡثَرۡتَ جِدَٰلَنَا فَأۡتِنَا بِمَا تَعِدُنَآ إِن كُنتَ مِنَ ٱلصَّٰدِقِينَ ٣٢

**32.** Nwọn wipe: Irẹ Nuha! dajudaju irẹ ba wa ṣe ariyanjiyan, o si ṣe arijiyan na pupọ pẹlu wa, nitorina mu ohun ti o fi ndẹruba wa wa ti irẹ ba jẹ ọkan ninu awọn olododo.

قَالَ إِنَّمَا يَأۡتِيكُم بِهِ ٱللَّهُ إِن شَآءَ وَمَآ أَنتُم بِمُعۡجِزِينَ ٣٣

**33.** O si wipe: Dajudaju Ọlọhun yio mu u wa ba nyin ti o ba wu U, ẹnyin kò le bọ (lọwọ Ọlọhun).

وَلَا يَنفَعُكُمۡ نُصۡحِيٓ إِنۡ أَرَدتُّ أَنۡ أَنصَحَ لَكُمۡ إِن كَانَ ٱللَّهُ يُرِيدُ أَن يُغۡوِيَكُمۡۚ هُوَ رَبُّكُمۡ وَإِلَيۡهِ تُرۡجَعُونَ ٣٤

**34.** Atipe ikilọ mi kò le ṣe nyin ni anfani ti emi ba gbero pe emi yio ṣe ikilọ fun nyin, bi Ọlọhun ba fẹ lati pa nyin run, On ni Oluwa nyin; ọdọ Rẹ̀ ni a o da nyin pada si.

أَمۡ يَقُولُونَ ٱفۡتَرَىٰهُۖ قُلۡ إِنِ ٱفۡتَرَيۡتُهُۥ فَعَلَيَّ

**35.** Tabi nwọn sọ pe: O ro o ni arosọ? Wipe: Ti emi ba nro arosọ

rẹ̀, emi ni mo ru ẹṣẹ mi; atipe emi kò ni pin ninu ẹṣẹ ti ẹnyin da.

إِجْرَامِي وَأَنَا بَرِيٓءٞ مِّمَّا تُجْرِمُونَ ٣٥

**36.** A si ranṣẹ si Nuha pe dajudaju kò si ẹni kan ti yio tun gbagbọ ninu awọn enia rẹ ayafi awọn ti o ti gba tẹlẹ, nitorina maṣe banujẹ nipa ohun ti nwọn ṣe nişẹ.

وَأُوحِيَ إِلَىٰ نُوحٍ أَنَّهُۥ لَن يُؤْمِنَ مِن قَوْمِكَ إِلَّا مَن قَدْ ءَامَنَ فَلَا تَبْتَئِسْ بِمَا كَانُوا۟ يَفْعَلُونَ ٣٦

**37.** Atipe ki o si kan ọkọ̀ nã pẹlu ifojusi Wa ati itọsọna Wa atipe ki o ma tun ba Mi sọ nkankan nipa awọn ẹniti o ṣe abosi, dajudaju gbogbo wọn ni a o tẹ̀ rì.

وَٱصْنَعِ ٱلْفُلْكَ بِأَعْيُنِنَا وَوَحْيِنَا وَلَا تُخَٰطِبْنِي فِي ٱلَّذِينَ ظَلَمُوٓا۟ إِنَّهُم مُّغْرَقُونَ ٣٧

**38.** O bẹrẹ si kan ọkọ̀ nã. Atipe nigbakigba ti awọn ti o jẹ pataki ninu awọn enia rẹ̀ ba kọja, lọdọ rẹ̀, nwọn a mã fi ṣe yẹyẹ. O wipe: Ti ẹnyin ba nfi wa ṣe yẹyẹ (loni), dajudaju awa na nbọ wa fi nyin ṣe yẹyẹ, gẹgẹbi ẹ ti nfi wa ṣe yẹyẹ.

وَيَصْنَعُ ٱلْفُلْكَ وَكُلَّمَا مَرَّ عَلَيْهِ مَلَأٞ مِّن قَوْمِهِۦ سَخِرُوا۟ مِنْهُ قَالَ إِن تَسْخَرُوا۟ مِنَّا فَإِنَّا نَسْخَرُ مِنكُمْ كَمَا تَسْخَرُونَ ٣٨

**39.** Nitorina kò ni pẹ ju ti ẹ o fi mọ ẹniti iya kan yio wa ba ti yio dojuti i, ti iyà ti yio wà titi yio sọ̀kalẹ̀ le lori (aromayẹ̀ iyà).

فَسَوْفَ تَعْلَمُونَ مَن يَأْتِيهِ عَذَابٞ يُخْزِيهِ وَيَحِلُّ عَلَيْهِ عَذَابٞ مُّقِيمٌ ٣٩

**40.** Titi nigbati aṣẹ Wa de omi si wa ṣẹyọ lati inu ãro Awa si wi fun u pe: Gbe sinu (ọkọ̀) takọtabo ni mejimeji ninu gbogbo awọn orişirişi ẹranko ati awọn ẹni ti rẹ, ayafi ẹniti aṣẹ ọrọ̀ Ọlọhun ti ṣẹ le lori, ati ẹni ti o ni igbagbọ, kò si ẹniti o ni igbagbọ pẹlu rẹ̀ ayafi awọn diẹ.

حَتَّىٰٓ إِذَا جَآءَ أَمْرُنَا وَفَارَ ٱلتَّنُّورُ قُلْنَا ٱحْمِلْ فِيهَا مِن كُلٍّ زَوْجَيْنِ ٱثْنَيْنِ وَأَهْلَكَ إِلَّا مَن سَبَقَ عَلَيْهِ ٱلْقَوْلُ وَمَنْ ءَامَنَ وَمَآ ءَامَنَ مَعَهُۥٓ إِلَّا قَلِيلٞ ٤٠

**41.** Atipe o wipe: Ẹ wọkọ na, pẹlu orukọ Ọlọhun ni irin rẹ ati gigunlẹ rẹ. Dajudaju Oluwa mi ni Alaforiji, Alanu.

۞وَقَالَ ٱرْكَبُوا۟ فِيهَا بِسْمِ ٱللَّهِ مَجْرٜىٰهَا
وَمُرْسَىٰهَآ ۚ إِنَّ رَبِّى لَغَفُورٌ رَّحِيمٌ ﴿٤١﴾

**42.** O si ngbe wọn rin ninu igbi ti o dabi awọn oke nlanla. (Annabi) Nuha si pe ọmọ rẹ, o si wa ni okere: Ọmọ mi, wọ́kọ̀ pẹlu wa, ma si ṣe wà pẹlu awọn alaigbagbọ.

وَهِىَ تَجْرِى بِهِمْ فِى مَوْجٍ كَٱلْجِبَالِ وَنَادَىٰ نُوحٌ
ٱبْنَهُۥ وَكَانَ فِى مَعْزِلٍ يَٰبُنَىَّ ٱرْكَب مَّعَنَا
وَلَا تَكُن مَّعَ ٱلْكَٰفِرِينَ ﴿٤٢﴾

**43.** O wipe: Emi yio lọ si (ori) oke kan ti yio gbà mi là lọwọ omi. On (Nuha) wipe: kò si olugbala (ẹniti a o gbalà) loni nibi aṣẹ Ọlọhun afi ẹniti (Ọlọhun) ba ṣanu rẹ. igbi na si bẹ si arin awọn mejẽji, o si jẹ ọkan ninu awọn ti o rì (sinu odo).

قَالَ سَـَٔاوِىٓ إِلَىٰ جَبَلٍ يَعْصِمُنِى مِنَ ٱلْمَآءِ ۚ قَالَ
لَا عَاصِمَ ٱلْيَوْمَ مِنْ أَمْرِ ٱللَّهِ إِلَّا مَن رَّحِمَ ۚ وَحَالَ
بَيْنَهُمَا ٱلْمَوْجُ فَكَانَ مِنَ ٱلْمُغْرَقِينَ ﴿٤٣﴾

**44.** A si wipe: irẹ ilẹ fa omi rẹ mu, ati irẹ sanma, ye rọ (ojo). A si din omi kù, aṣẹ na si pari, o si gunlẹ si ori (oke) Judi, a si wipe: Ijinna réré (si ikẹ Ọlọhun) ki o mã bẹ fun awọn alabosi enia.

وَقِيلَ يَٰٓأَرْضُ ٱبْلَعِى مَآءَكِ وَيَٰسَمَآءُ أَقْلِعِى وَغِيضَ
ٱلْمَآءُ وَقُضِىَ ٱلْأَمْرُ وَٱسْتَوَتْ عَلَى ٱلْجُودِىِّ ۖ وَقِيلَ
بُعْدًا لِّلْقَوْمِ ٱلظَّٰلِمِينَ ﴿٤٤﴾

**45.** Nuha si kepe Oluwa rẹ o si wipe: Oluwa mi, dajudaju ninu ẹbi mi ni ọmọ mi wà, dajudaju adehun Rẹ otitọ ni, Irẹ si ni O mọ ẹjọ da ju awọn onidajọ lọ.

وَنَادَىٰ نُوحٌ رَّبَّهُۥ فَقَالَ رَبِّ إِنَّ ٱبْنِى مِنْ أَهْلِى
وَإِنَّ وَعْدَكَ ٱلْحَقُّ وَأَنتَ أَحْكَمُ ٱلْحَٰكِمِينَ ﴿٤٥﴾

**46.** On (Ọlọhun) sọpe: Irẹ Nuha, dajudaju on kò si ninu ẹbi rẹ, o jẹ oniṣẹ aidara. Nitorina ma bi Mi lere ohun ti o kò ni mimọ rẹ. Mo

قَالَ يَٰنُوحُ إِنَّهُۥ لَيْسَ مِنْ أَهْلِكَ ۖ إِنَّهُۥ عَمَلٌ غَيْرُ صَٰلِحٍ ۖ
فَلَا تَسْـَٔلْنِ مَا لَيْسَ لَكَ بِهِۦ عِلْمٌ ۖ إِنِّىٓ أَعِظُكَ أَن تَكُونَ

nkilọ fun ọ ki o ma ba jẹ ọkan ninu awọn òpè.

مِنَ ٱلۡجَٰهِلِينَ ٤٦

**47.** O sọpe: Oluwa mi, emi wa iṣọri lọdọ Rẹ pe ki emi bi Ọ lere ohun ti mi kò ni imọ̀ nipa rẹ̀. Bi O ko ba foriji mi ki O si kẹ mi, emi yio wa ninu awọn ẹni òfò.

قَالَ رَبِّ إِنِّيٓ أَعُوذُ بِكَ أَنۡ أَسۡـَٔلَكَ مَا لَيۡسَ لِي بِهِۦ عِلۡمٞۖ وَإِلَّا تَغۡفِرۡ لِي وَتَرۡحَمۡنِيٓ أَكُن مِّنَ ٱلۡخَٰسِرِينَ ٤٧

**48.** A sọpe: Irẹ Nuha, sọ̀kalẹ̀ pẹlu alafia lati ọdọ Wa ki ibukun si ma ba ọ ati ijọ kan ninu awọn ti o wà pẹlu rẹ. Ati awọn ijọ kan ti Awa yio fun wọn ni igbadun lẹhinna iya ẹlẹta-elero yio ba wọn lati ọdọ Wa.

قِيلَ يَٰنُوحُ ٱهۡبِطۡ بِسَلَٰمٖ مِّنَّا وَبَرَكَٰتٍ عَلَيۡكَ وَعَلَىٰٓ أُمَمٖ مِّمَّن مَّعَكَۚ وَأُمَمٞ سَنُمَتِّعُهُمۡ ثُمَّ يَمَسُّهُم مِّنَّا عَذَابٌ أَلِيمٞ ٤٨

**49.** Elewọnyi wa ninu awọn irohin ti o pamọ ti Awa ranṣẹ rẹ̀ si ọ; irẹ kò jẹ ẹniti o mọ ọ tẹlẹ̀, irẹ tabi awọn enia rẹ, ṣiwaju eyi. Nitorina ṣe suru. Dajudaju igbẹhin (rere) wa fun awọn olubẹru (Ọlọhun).

تِلۡكَ مِنۡ أَنۢبَآءِ ٱلۡغَيۡبِ نُوحِيهَآ إِلَيۡكَۖ مَا كُنتَ تَعۡلَمُهَآ أَنتَ وَلَا قَوۡمُكَ مِن قَبۡلِ هَٰذَاۖ فَٱصۡبِرۡۖ إِنَّ ٱلۡعَٰقِبَةَ لِلۡمُتَّقِينَ ٤٩

**50.** A ranṣẹ si awọn iran Adi arakunrin wọn ti njẹ Hudu. O sọpe: Ẹnyin enia mi, ẹ sin Ọlọhun, kò si ọlọhun miran fun nyin yatọ si I. Ẹnyin ko jẹ nkankan ayafi aladapa irọ.

وَإِلَىٰ عَادٍ أَخَاهُمۡ هُودٗاۚ قَالَ يَٰقَوۡمِ ٱعۡبُدُواْ ٱللَّهَ مَا لَكُم مِّنۡ إِلَٰهٍ غَيۡرُهُۥٓۖ إِنۡ أَنتُمۡ إِلَّا مُفۡتَرُونَ ٥٠

**51.** Ẹnyin enia mi, emi kò bere owóọya kan lori rẹ̀. Owó-ọya mi ko si nibi kan ayafi lodọ Ẹniti O da mi. Ẹnyin kò ha ṣe lãkàyè ni.

يَٰقَوۡمِ لَآ أَسۡـَٔلُكُمۡ عَلَيۡهِ أَجۡرًاۖ إِنۡ أَجۡرِيَ إِلَّا عَلَى ٱلَّذِي فَطَرَنِيٓۚ أَفَلَا تَعۡقِلُونَ ٥١

**52.** Ẹnyin enia mi ,ẹ wa aforiji lọdọ Oluwa nyin, lẹhinna ki ẹ

وَيَٰقَوۡمِ ٱسۡتَغۡفِرُواْ رَبَّكُمۡ ثُمَّ تُوبُوٓاْ إِلَيۡهِ يُرۡسِلِ

ronupiwada si I. On yio rọ ojo fun nyin lati sanma ni pupọ, yio si le nyin kun ni agbara kun agbara nyin, ẹ maṣe pẹhinda ni oludẹṣẹ.

ٱلسَّمَآءَ عَلَيۡكُم مِّدۡرَارٗا وَيَزِدۡكُمۡ قُوَّةً إِلَىٰ قُوَّتِكُمۡ وَلَا تَتَوَلَّوۡاْ مُجۡرِمِينَ ٥٢

**53.** Nwọn wipe: Irẹ Hudu, irẹ kò mu alàyè ọrọ kan wa fun wa, awa ko si ni fi awọn oriṣa wa silẹ̀ nitori ọ̀rọ rẹ, awa ko si ni gba ọ gbọ.

قَالُواْ يَٰهُودُ مَا جِئۡتَنَا بِبَيِّنَةٖ وَمَا نَحۡنُ بِتَارِكِيٓ ءَالِهَتِنَا عَن قَوۡلِكَ وَمَا نَحۡنُ لَكَ بِمُؤۡمِنِينَ ٥٣

**54.** Awa kò sọ nkankan bikoṣe pe apakan awọn oriṣa wa fi buburu kan ọ. O wipe: Emi fi Ọlọhun jẹri, ki ẹnyin na si jẹri pe emi kò ni ọwọ ninu ohun ti ẹ ndapọ mọ (Ọlọhun).

إِن نَّقُولُ إِلَّا ٱعۡتَرَىٰكَ بَعۡضُ ءَالِهَتِنَا بِسُوٓءٖۗ قَالَ إِنِّيٓ أُشۡهِدُ ٱللَّهَ وَٱشۡهَدُوٓاْ أَنِّي بَرِيٓءٞ مِّمَّا تُشۡرِكُونَ ٥٤

**55.** Lẹhin Rẹ̀. Ẹ parapọ ditẹ si mi, lẹhinna ki ẹ ma si gba mi laye.

مِن دُونِهِۦۖ فَكِيدُونِي جَمِيعٗا ثُمَّ لَا تُنظِرُونِ ٥٥

**56.** Dajudaju emi gbẹkẹle Ọlọhun, Oluwa mi ati Oluwa nyin. Kò si ẹda kan ti On ko le mu ni ãṣo rẹ̀ (irun iwaju ori). Dajudaju Oluwa mi mbẹ loju ọna ti o tọ.

إِنِّي تَوَكَّلۡتُ عَلَى ٱللَّهِ رَبِّي وَرَبِّكُمۚ مَّا مِن دَآبَّةٍ إِلَّا هُوَ ءَاخِذُۢ بِنَاصِيَتِهَآۚ إِنَّ رَبِّي عَلَىٰ صِرَٰطٖ مُّسۡتَقِيمٖ ٥٦

**57.** Ṣugbọn bi ẹnyin ba ṣẹri pada, dajudaju emi ti jiṣẹ dopin fun nyin ohun ti a fi ran mi si nyin. Oluwa mi yio fi awọn enia kan ti o yatọ si nyin rọpo nyin, ẹnyin ki yio le ṣe ipalara kan fun U. Dajudaju Oluwa mi ni Oluṣọ lori gbogbo nkan.

فَإِن تَوَلَّوۡاْ فَقَدۡ أَبۡلَغۡتُكُم مَّآ أُرۡسِلۡتُ بِهِۦٓ إِلَيۡكُمۡۚ وَيَسۡتَخۡلِفُ رَبِّي قَوۡمًا غَيۡرَكُمۡ وَلَا تَضُرُّونَهُۥ شَيۡـًٔاۚ إِنَّ رَبِّي عَلَىٰ كُلِّ شَيۡءٍ حَفِيظٞ ٥٧

**58.** Atipe nigbati aṣẹ Wa de, Awa ko Hudu yọ ati awọn ti o gbagbọ pẹlu rẹ̀ nipa anu kan lati

وَلَمَّا جَآءَ أَمۡرُنَا نَجَّيۡنَا هُودٗا وَٱلَّذِينَ ءَامَنُواْ مَعَهُۥ بِرَحۡمَةٖ مِّنَّا وَنَجَّيۡنَٰهُم مِّنۡ عَذَابٍ غَلِيظٖ ٥٨

ọdọ Wa; Awa si ko wọn yọ ninu iyà ti onipọn.

**59.** Bayi ni awọn Adi na jiyan nipa awọn ãyàh Oluwa wọn, nwọn si kọ ọ̀rọ awọn ojişẹ Rẹ̀, nwọn si ntẹle aşẹ gbogbo alafo-judi (ajẹninpa) amodi (si ododo).

وَتِلْكَ عَادٌۖ جَحَدُواْ بِـَٔايَٰتِ رَبِّهِمْ وَعَصَوْاْ رُسُلَهُۥ وَٱتَّبَعُوٓاْ أَمْرَ كُلِّ جَبَّارٍ عَنِيدٍ ٥٩

**60.** A fi ègun tẹle wọn ni aiye yi ati ni ọjọ igbende. Jẹkin sọ fun ẹ, dajudaju awọn Adi ti şe aigbagbọ si Oluwa wọn. Jẹkin sọ fun ẹ ijinna réré ki o ma bẹ fun iran Adi awọn enia Hudu.

وَأُتْبِعُواْ فِي هَٰذِهِ ٱلدُّنْيَا لَعْنَةً وَيَوْمَ ٱلْقِيَٰمَةِۗ أَلَآ إِنَّ عَادًا كَفَرُواْ رَبَّهُمْۗ أَلَا بُعْدًا لِّعَادٍ قَوْمِ هُودٍ ٦٠

**61.** A tun ranşẹ si awọn iran Samuda arakunrin wọn Salihu. O wipe: Ẹnyin enia mi, ẹ sin Ọlọhun, kò si ọlohun kan fun nyin lẹhin Rẹ̀. On ni O pilẹ̀ da nyin lati inu ilẹ̀ O si fun nyin ni ẹmi lo ninu rẹ̀, nitorina ki ẹ wa idariji ni ọdọ Rẹ̀, lẹhinna ki ẹ si ronupiwada si I, dajudaju Oluwa mi ni Olusunmọ (ẹda Rẹ̀), Olujẹ-ipe.

۞وَإِلَىٰ ثَمُودَ أَخَاهُمْ صَٰلِحًاۚ قَالَ يَٰقَوْمِ ٱعْبُدُواْ ٱللَّهَ مَا لَكُم مِّنْ إِلَٰهٍ غَيْرُهُۥۖ هُوَ أَنشَأَكُم مِّنَ ٱلْأَرْضِ وَٱسْتَعْمَرَكُمْ فِيهَا فَٱسْتَغْفِرُوهُ ثُمَّ تُوبُوٓاْ إِلَيْهِۚ إِنَّ رَبِّي قَرِيبٌ مُّجِيبٌ ٦١

**62.** Nwọn si sọpe: Irẹ Salihu, dajudaju irẹ ti mbẹ larin wa ni ẹniti a nfi ọkan tẹ̀ şiwaju eyi. Irẹ yio wa kọ̀ fun wa bi pe ki awa maşe sin ohun ti awọn baba wa nsin atipe dajudaju awa mbẹ ninu iyemeji si ohun ti o npe wa si, niti oluşe iyemeji gidigidi.

قَالُواْ يَٰصَٰلِحُ قَدْ كُنتَ فِينَا مَرْجُوًّا قَبْلَ هَٰذَآۖ أَتَنْهَىٰنَآ أَن نَّعْبُدَ مَا يَعْبُدُ ءَابَآؤُنَا وَإِنَّنَا لَفِي شَكٍّ مِّمَّا تَدْعُونَآ إِلَيْهِ مُرِيبٍ ٦٢

**63.** O sọpe: Ẹnyin enia mi, ẹnyin kò ha ri i ni pe nigbati mo ti jẹ

قَالَ يَٰقَوْمِ أَرَءَيْتُمْ إِن كُنتُ عَلَىٰ بَيِّنَةٍ مِّن رَّبِّي

ẹniti o wà lori àlàye lati ọdọ Oluwa mi ti O si fun mi ni ikẹ lati ọdọ Rẹ̀. Nitorina tani ẹniti o le ran mi lọwọ nibi ìyà Ọlọhun ti nba kọ̀ ọrọ Rẹ̀? Nitorina ẹ kò le ṣe alekun kan fun mi laijẹ iparun.

وَءَاتَىٰنِي مِنْهُ رَحْمَةً فَمَن يَنصُرُنِي مِنَ ٱللَّهِ إِنْ عَصَيْتُهُۥ فَمَا تَزِيدُونَنِي غَيْرَ تَخْسِيرٍ ﴿٦٣﴾

**64.** Ẹnyin enia mi, eyi ni aborakunmi ti Ọlọhun o jẹ ami kan fun nyin, nitorina ki ẹ fi silẹ̀ ki o ma jẹ kiri lori ilẹ̀ Ọlọhun ẹ ma si ṣe fi buburu kan kan a, ki ìyà ti o sunmọ ma mu nyin (giri).

وَيَٰقَوْمِ هَٰذِهِۦ نَاقَةُ ٱللَّهِ لَكُمْ ءَايَةً فَذَرُوهَا تَأْكُلْ فِىٓ أَرْضِ ٱللَّهِ وَلَا تَمَسُّوهَا بِسُوٓءٍ فَيَأْخُذَكُمْ عَذَابٌ قَرِيبٌ ﴿٦٤﴾

**65.** Ṣugbọn nwọn gun u pa, on si sọ (fun wọn) pe: Ẹ ma gbadun ninu ile nyin fun ọjọ mẹta. Iyẹn ni iṣe adehun ti ki iṣe irọ.

فَعَقَرُوهَا فَقَالَ تَمَتَّعُوا۟ فِى دَارِكُمْ ثَلَٰثَةَ أَيَّامٍ ذَٰلِكَ وَعْدٌ غَيْرُ مَكْذُوبٍ ﴿٦٥﴾

**66.** Nigbati aṣẹ Wa de Awa fi anu lati ọdọ Wa gba Salihu ati awọn ẹniti o gba gbọ pẹlu rẹ̀ là ati kuro ninu abuku ọjọna. Dajudaju Oluwa rẹ On ni Alagbara, Ọba ọwọn.

فَلَمَّا جَآءَ أَمْرُنَا نَجَّيْنَا صَٰلِحًا وَٱلَّذِينَ ءَامَنُوا۟ مَعَهُۥ بِرَحْمَةٍ مِّنَّا وَمِنْ خِزْىِ يَوْمِئِذٍ إِنَّ رَبَّكَ هُوَ ٱلْقَوِىُّ ٱلْعَزِيزُ ﴿٦٦﴾

**67.** Ijagbe kan si mu awọn ẹniti o ṣe abosi, nwọn si da ẹniti nwọn ku sori ikunlẹ̀ ninu ile wọn.

وَأَخَذَ ٱلَّذِينَ ظَلَمُوا۟ ٱلصَّيْحَةُ فَأَصْبَحُوا۟ فِى دِيَٰرِهِمْ جَٰثِمِينَ ﴿٦٧﴾

**68.** O dabi ẹni pe nwọn kò gbe inu rẹ̀ ri. Jẹkin sọ fun ẹ dajudaju awọn iran Samudu ṣe aigbagbọ si Oluwa wọn. Gbọ, jijinna réré (si ikẹ Ọlọhun) ki o mã ba awọn iran Samudu.

كَأَن لَّمْ يَغْنَوْا۟ فِيهَآ أَلَآ إِنَّ ثَمُودَا۟ كَفَرُوا۟ رَبَّهُمْ أَلَا بُعْدًا لِّثَمُودَ ﴿٦٨﴾

**69.** Dajudaju awọn ojiṣẹ Wa ti wa ba Ibrahima pẹlu iro-idunnu.

وَلَقَدْ جَآءَتْ رُسُلُنَآ إِبْرَٰهِيمَ بِٱلْبُشْرَىٰ قَالُوا۟

Nwọn wipe: Alafia (ki o ma ba ọ), on na sọpe: Alafia (ki o ma ba nyin). Atipe kò pẹ ti o fi mu ogedegbe malu ti a ti yan wa.

سَلَٰمٗاۖ قَالَ سَلَٰمٞۖ فَمَا لَبِثَ أَن جَآءَ بِعِجۡلٍ حَنِيذٖ ٦٩

**70.** Nigbati o ri pe nwọn kò fi ọwọ kan a, o ni iyemeji si wọn o fi ibẹru wọn sinu ọkàn. Nwọn wipe: Maṣe bẹru, dajudaju awọn enia Lutu ni a ran wa si.

فَلَمَّا رَءَآ أَيۡدِيَهُمۡ لَا تَصِلُ إِلَيۡهِ نَكِرَهُمۡ وَأَوۡجَسَ مِنۡهُمۡ خِيفَةٗۚ قَالُواْ لَا تَخَفۡ إِنَّآ أُرۡسِلۡنَآ إِلَىٰ قَوۡمِ لُوطٖ ٧٠

**71.** Atipe aya rẹ̀ wa ni iduro, o si nrẹrin. Awa si fun u niro idunnu Isiaka ati lẹhin Isiaka (A tun fun u niro) Yakuba.

وَٱمۡرَأَتُهُۥ قَآئِمَةٞ فَضَحِكَتۡ فَبَشَّرۡنَٰهَا بِإِسۡحَٰقَ وَمِن وَرَآءِ إِسۡحَٰقَ يَعۡقُوبَ ٧١

**72.** On wipe: O maṣe ni ara mi o! Njẹ emi yio bimọ bi? Nigbati mo ti di arugbo, ọkọ mi yi si ti di agba. Dajudaju eyi jẹ ohun iyanu.

قَالَتۡ يَٰوَيۡلَتَىٰٓ ءَأَلِدُ وَأَنَا۠ عَجُوزٞ وَهَٰذَا بَعۡلِي شَيۡخًاۖ إِنَّ هَٰذَا لَشَيۡءٌ عَجِيبٞ ٧٢

**73.** Nwọn wipe: Irẹ ha nṣe ẽmọ̀ si aṣẹ Ọlọhun ni? Anu Ọlọhun ati ibukun Rẹ̀ ki o mã ba nyin, Ẹnyin ara ile (yi)! Dajudaju On ni Ẹniti a nyin, Abiyi.

قَالُوٓاْ أَتَعۡجَبِينَ مِنۡ أَمۡرِ ٱللَّهِۖ رَحۡمَتُ ٱللَّهِ وَبَرَكَٰتُهُۥ عَلَيۡكُمۡ أَهۡلَ ٱلۡبَيۡتِۚ إِنَّهُۥ حَمِيدٞ مَّجِيدٞ ٧٣

**74.** Nigbati ibẹru kuro fun Ibrahima ti iro idunnu si wa ba a, o si nba (awọn ojiṣẹ) wa sọrọ pọ nipa awọn enia Lutu.

فَلَمَّا ذَهَبَ عَنۡ إِبۡرَٰهِيمَ ٱلرَّوۡعُ وَجَآءَتۡهُ ٱلۡبُشۡرَىٰ يُجَٰدِلُنَا فِي قَوۡمِ لُوطٍ ٧٤

**75.** Dajudaju Ibrahima jẹ onifarada, akẹdùn, olufọrọti (si ọdọ Ọlọhun).

إِنَّ إِبۡرَٰهِيمَ لَحَلِيمٌ أَوَّٰهٞ مُّنِيبٞ ٧٥

**76.** Irẹ Ibrahima, ṣẹri kuro nibi eyi. Dajudaju aṣẹ Oluwa rẹ ti de

يَٰٓإِبۡرَٰهِيمُ أَعۡرِضۡ عَنۡ هَٰذَآۖ إِنَّهُۥ قَدۡ جَآءَ أَمۡرُ رَبِّكَۖ

atipe dajudaju awọn wọnyi ni iyà ti kò ṣe dapada yio wa ba.

وَإِنَّهُمْ ءَاتِيهِمْ عَذَابٌ غَيْرُ مَرْدُودٍ ﴿٧٦﴾

**77.** Nigbati awọn ojiṣẹ Wa de wa ba Lutu o banujẹ nitori wọn, o si wuwo ni ọkàn rẹ̀, o si sọ pe oni yi ọjọ ti o le ni.

وَلَمَّا جَآءَتْ رُسُلُنَا لُوطًا سِيٓءَ بِهِمْ وَضَاقَ بِهِمْ ذَرْعًا وَقَالَ هَٰذَا يَوْمٌ عَصِيبٌ ﴿٧٧﴾

**78.** Awọn enia rẹ̀ si wa ba a, ti nwọn nyara tọ̀ ọ, atipe ṣiwaju ni nwọn ti jẹ ẹniti nṣe buburu. O wipe: Ẹnyin enia mi, awọn elewọnyi ni awọn ọmọbirin mi, awọn mọ́ julọ fun nyin; nitorina ki ẹ bẹru Ọlọhun ki ẹ ma ṣe dojuti mi larin awọn alejo mi. Abi kò si ọkunrin kan ninu nyin ti o gbọn ni?

وَجَآءَهُۥ قَوْمُهُۥ يُهْرَعُونَ إِلَيْهِ وَمِن قَبْلُ كَانُوا۟ يَعْمَلُونَ ٱلسَّيِّـَٔاتِ ۚ قَالَ يَٰقَوْمِ هَٰٓؤُلَآءِ بَنَاتِى هُنَّ أَطْهَرُ لَكُمْ ۖ فَٱتَّقُوا۟ ٱللَّهَ وَلَا تُخْزُونِ فِى ضَيْفِىٓ ۖ أَلَيْسَ مِنكُمْ رَجُلٌ رَّشِيدٌ ﴿٧٨﴾

**79.** Nwọn wipe: Dajudaju irẹ na ti mọ pe awa kò ni ẹtọ kan si awọn ọmọbirin rẹ, dajudaju irẹ na ti mọ ohun ti awa nfẹ.

قَالُوا۟ لَقَدْ عَلِمْتَ مَا لَنَا فِى بَنَاتِكَ مِنْ حَقٍّ وَإِنَّكَ لَتَعْلَمُ مَا نُرِيدُ ﴿٧٩﴾

**80.** On (Lutu) wipe: Iba ṣe pe agbara mbẹ fun mi nipa nyin ni abi ki nni alafẹhinti kan ti o ni agbara. (Emi iba kọ fun yin).

قَالَ لَوْ أَنَّ لِى بِكُمْ قُوَّةً أَوْ ءَاوِىٓ إِلَىٰ رُكْنٍ شَدِيدٍ ﴿٨٠﴾

**81.** Awọn (malaika) sọpe: Irẹ Lutu, dajudaju awa ni ojiṣẹ Oluwa rẹ. Nwọn kò ni le fi ọwọ kan ọ. Nitorina mu awọn ẹnirẹ jade lọ ni apakan oru ki ẹnikẹni ninu nyin ma si bojuwo ẹhin, ayafi iyawo rẹ. Dajudaju ohun ti o ba wọn yio ba on na. Dajudaju akoko wọn ni owurọ. Njẹ owurọ na kò ha de tan?

قَالُوا۟ يَٰلُوطُ إِنَّا رُسُلُ رَبِّكَ لَن يَصِلُوٓا۟ إِلَيْكَ ۖ فَأَسْرِ بِأَهْلِكَ بِقِطْعٍ مِّنَ ٱلَّيْلِ وَلَا يَلْتَفِتْ مِنكُمْ أَحَدٌ إِلَّا ٱمْرَأَتَكَ ۖ إِنَّهُۥ مُصِيبُهَا مَآ أَصَابَهُمْ ۚ إِنَّ مَوْعِدَهُمُ ٱلصُّبْحُ ۚ أَلَيْسَ ٱلصُّبْحُ بِقَرِيبٍ ﴿٨١﴾

**82.** Nigbati aşẹ Wade, A sọ awọn àyegiga inu rẹ̀ di pẹ̀tẹ̀lẹ̀ rẹ̀ (A sori wọn kodò), A si rọ ojo okuta kan ti o le koko le wọn lori, ti o tò le ara wọn.

فَلَمَّا جَآءَ أَمۡرُنَا جَعَلۡنَا عَٰلِيَهَا سَافِلَهَا وَأَمۡطَرۡنَا عَلَيۡهَا حِجَارَةٗ مِّن سِجِّيلٖ مَّنضُودٖ ٨٢

**83.** Ti a ti sami si ni ọdọ Oluwa rẹ. Bẹ si ni irufẹ ijiya bayi, ko jẹ ohun ti o jinna si awọn alabosi.

مُّسَوَّمَةً عِندَ رَبِّكَۖ وَمَا هِيَ مِنَ ٱلظَّٰلِمِينَ بِبَعِيدٖ ٨٣

**84.** A ran si awọn ara ilu Madiyana arakunrin wọn Şuaibu. O wipe: Ẹnyin enia mi, ẹ sin Ọlọhun, kò si ọlọhun kan fun nyin lẹhin Rẹ̀. Atipe ki ẹ ma şe din awọn oşuwọn ati iwọn kù. Mo ri nyin ni ẹniti nkan ndara fun, atipe emi nbẹru iyà ọjọ kan ti yio yi nyin po fun nyin.

۞وَإِلَىٰ مَدۡيَنَ أَخَاهُمۡ شُعَيۡبٗاۚ قَالَ يَٰقَوۡمِ ٱعۡبُدُواْ ٱللَّهَ مَا لَكُم مِّنۡ إِلَٰهٍ غَيۡرُهُۥۖ وَلَا تَنقُصُواْ ٱلۡمِكۡيَالَ وَٱلۡمِيزَانَۖ إِنِّيٓ أَرَىٰكُم بِخَيۡرٖ وَإِنِّيٓ أَخَافُ عَلَيۡكُمۡ عَذَابَ يَوۡمٖ مُّحِيطٖ ٨٤

**85.** Ẹnyin enia mi, ki ẹ mã wọn oşuwọn ati iwọn pe pẹlu dede, ki ẹ maşe din nkan awọn enia kù atipe ki ẹ maşe şe ibajẹ lori ilẹ̀, niti obilẹjẹ.

وَيَٰقَوۡمِ أَوۡفُواْ ٱلۡمِكۡيَالَ وَٱلۡمِيزَانَ بِٱلۡقِسۡطِۖ وَلَا تَبۡخَسُواْ ٱلنَّاسَ أَشۡيَآءَهُمۡ وَلَا تَعۡثَوۡاْ فِي ٱلۡأَرۡضِ مُفۡسِدِينَ ٨٥

**86.** Eyi ti o kù ni ọdọ Ọlọhun lo dara fun nyin, ti ẹnyin ba jẹ onigbagbọ ododo, emi ki işe oluşọ lori nyin.

بَقِيَّتُ ٱللَّهِ خَيۡرٞ لَّكُمۡ إِن كُنتُم مُّؤۡمِنِينَۚ وَمَآ أَنَا۠ عَلَيۡكُم بِحَفِيظٖ ٨٦

**87.** Nwọn wipe: irẹ Şuaibu, irun rẹ ti o nki ni o npa ọ laşẹ pe ki awa fi ohun ti baba wa nsin silẹ̀ tabi ki a mã şe bi a ti fẹ ninu ọ́rọ̀ wa? Dajudaju irẹ papa onirọju ni ọ ati ẹniti o mọna.

قَالُواْ يَٰشُعَيۡبُ أَصَلَوٰتُكَ تَأۡمُرُكَ أَن نَّتۡرُكَ مَا يَعۡبُدُ ءَابَآؤُنَآ أَوۡ أَن نَّفۡعَلَ فِيٓ أَمۡوَٰلِنَا مَا نَشَٰٓؤُاْۖ إِنَّكَ لَأَنتَ ٱلۡحَلِيمُ ٱلرَّشِيدُ ٨٧

قَالَ يَٰقَوْمِ أَرَءَيْتُمْ إِن كُنتُ عَلَىٰ بَيِّنَةٍ مِّن رَّبِّي
وَرَزَقَنِي مِنْهُ رِزْقًا حَسَنًا ۚ وَمَآ أُرِيدُ أَنْ أُخَالِفَكُمْ
إِلَىٰ مَآ أَنْهَىٰكُمْ عَنْهُ ۚ إِنْ أُرِيدُ إِلَّا ٱلْإِصْلَٰحَ
مَا ٱسْتَطَعْتُ ۚ وَمَا تَوْفِيقِىٓ إِلَّا بِٱللَّهِ ۚ عَلَيْهِ تَوَكَّلْتُ
وَإِلَيْهِ أُنِيبُ ﴿٨٨﴾

**88.** O wipe: Ẹnyin enia mi, ẹnyin kò ro pe bi emi ba ni idi ọ̀rọ̀ ti o yanju lati ọdọ Oluwa mi wa, ti O si pese fun mi lati ọdọ Rẹ̀, ni ese ti o dara. Atipe emi kò fẹ lati tako nyin nipa ohun ti mo nkọ̀ fun nyin. Ko si ohun ti mo fẹ bikòṣe atunṣe (fun nyin) bi mo ba ti ni agbara mọ. Ṣiṣe kongẹ rere mi kò si nibikan ayafi lọwọ Ọlọhun. On ni mo gbẹkẹle On si ni mo ndojukọ.

وَيَٰقَوْمِ لَا يَجْرِمَنَّكُمْ شِقَاقِىٓ أَن يُصِيبَكُم مِّثْلُ
مَآ أَصَابَ قَوْمَ نُوحٍ أَوْ قَوْمَ هُودٍ أَوْ قَوْمَ صَٰلِحٍ ۚ
وَمَا قَوْمُ لُوطٍ مِّنكُم بِبَعِيدٍ ﴿٨٩﴾

**89.** Ẹnyin enia mi, ẹ ma jẹ ki atako ti ẹ ni si mi sọ nyin di ọdẹṣẹ ki iru ohun ti oti ṣẹlẹ̀ si awọn enia Nuha ma ba ṣẹlẹ̀ si nyin tabi awọn enia Hudi, tabi awọn enia Salihu bẹni awọn ijọ Lutu nwọn kò jinna si nyin.

وَٱسْتَغْفِرُوا۟ رَبَّكُمْ ثُمَّ تُوبُوٓا۟ إِلَيْهِ ۚ إِنَّ رَبِّى
رَحِيمٌ وَدُودٌ ﴿٩٠﴾

**90.** Atipe ki ẹ tọrọ aforiji lọwọ Oluwa nyin, lẹhinna ki ẹ ronupiwada si I, dajudaju Oluwa mi ni Alanu, Olufẹran (ẹni).

قَالُوا۟ يَٰشُعَيْبُ مَا نَفْقَهُ كَثِيرًا مِّمَّا تَقُولُ
وَإِنَّا لَنَرَىٰكَ فِينَا ضَعِيفًا ۖ وَلَوْلَا رَهْطُكَ
لَرَجَمْنَٰكَ ۖ وَمَآ أَنتَ عَلَيْنَا بِعَزِيزٍ ﴿٩١﴾

**91.** Nwọn wipe: Irẹ Ṣuaibu, a kò gbọ agbọye ọpọlọpọ ninu ohun ti o nsọ atipe dajudaju awa ri ọ ni ẹniti kò ni agbara ninu wa, ti ko ba si itori awọn ẹbi rẹ ni, dajudaju a kò ba ju ọ ni okuta atipe irẹ kò jẹ ẹniti o lagbara lori wa.

قَالَ يَٰقَوْمِ أَرَهْطِىٓ أَعَزُّ عَلَيْكُم مِّنَ ٱللَّهِ
وَٱتَّخَذْتُمُوهُ وَرَآءَكُمْ ظِهْرِيًّا ۖ إِنَّ رَبِّى
بِمَا تَعْمَلُونَ مُحِيطٌ ﴿٩٢﴾

**92.** O wipe: Ẹnyin enia mi, njẹ awọn ẹbi mi ni o tobi loju nyin ju Ọlọhun lọ? Ẹ wa pa Ọlọhun ti bi ohun ti ẹ gbe ju si ẹnhin nyin,

dajudaju Oluwa mi ni mimọ̀ Rẹ̀ rọkirika ohun ti ẹ nṣe nişẹ.

93. Ẹnyin enia mi, ẹ ma şişẹ lori bi ẹ ti ni agbara to, emi yio si ma şe işẹ ti emi. Laipẹ ẹ o mọ̀ ẹniti iyà ti ndojutini yio wa ba ati ẹniti o jẹ opurọ. Ki ẹ ma reti, emi na yio ma reti pẹlu nyin.

وَيَٰقَوۡمِ ٱعۡمَلُواْ عَلَىٰ مَكَانَتِكُمۡ إِنِّي عَٰمِلٞۖ سَوۡفَ تَعۡلَمُونَ مَن يَأۡتِيهِ عَذَابٞ يُخۡزِيهِ وَمَنۡ هُوَ كَٰذِبٞۖ وَٱرۡتَقِبُوٓاْ إِنِّي مَعَكُمۡ رَقِيبٞ ٩٣

94. Atipe nigbati aşẹ Wa de, A gba Şuaibu la ati awọn ẹniti o gbagbọ pẹlu rẹ̀ pẹlu ikẹ kan ti o ti ọdọ Wa wa. Ijagbe (malaika) si mu awọn ẹniti o şe abosi, nitorina nwọn di ẹniti o ku si ori ikunlẹ̀ sinu ile wọn.

وَلَمَّا جَآءَ أَمۡرُنَا نَجَّيۡنَا شُعَيۡبٗا وَٱلَّذِينَ ءَامَنُواْ مَعَهُۥ بِرَحۡمَةٖ مِّنَّا وَأَخَذَتِ ٱلَّذِينَ ظَلَمُواْ ٱلصَّيۡحَةُ فَأَصۡبَحُواْ فِي دِيَٰرِهِمۡ جَٰثِمِينَ ٩٤

95. Bi ẹnipe nwọn kò gbe ibẹ ri. Şugbọn jijinna rere (si ikẹ) mbẹ fun awọn ara ilu Madiyana, gẹgẹbi jijinna rere ti awọn Samuda.

كَأَن لَّمۡ يَغۡنَوۡاْ فِيهَآۗ أَلَا بُعۡدٗا لِّمَدۡيَنَ كَمَا بَعِدَتۡ ثَمُودُ ٩٥

96. Atipe dajudaju A fi ãyàh Wa ran Musa nişẹ ati agbara ti o han gbangba.

وَلَقَدۡ أَرۡسَلۡنَا مُوسَىٰ بِـَٔايَٰتِنَا وَسُلۡطَٰنٖ مُّبِينٍ ٩٦

97. Lọ si ọdọ Firiaona ati awọn ijoye rẹ̀, nwọn si tẹle aşẹ Firiaona; atipe aşẹ Firiaona kò jẹ ohun ti o tọna.

إِلَىٰ فِرۡعَوۡنَ وَمَلَإِيْهِۦ فَٱتَّبَعُوٓاْ أَمۡرَ فِرۡعَوۡنَۖ وَمَآ أَمۡرُ فِرۡعَوۡنَ بِرَشِيدٖ ٩٧

98. Yio şiwaju (fun) awọn ijọ rẹ̀ lọ ni ọjọ ajinde. A o si fi nwọn sinu ina ti o jẹ pe wiwọ rẹ̀ buru ni ibuwọ si.

يَقۡدُمُ قَوۡمَهُۥ يَوۡمَ ٱلۡقِيَٰمَةِ فَأَوۡرَدَهُمُ ٱلنَّارَۖ وَبِئۡسَ ٱلۡوِرۡدُ ٱلۡمَوۡرُودُ ٩٨

99. A o si fi ègũn tẹle wọn ninu (aiye) yi, ati ni ọjọ ajinde. Ẹbun buburu ni a o fun wọn.

وَأُتۡبِعُواْ فِي هَٰذِهِۦ لَعۡنَةٗ وَيَوۡمَ ٱلۡقِيَٰمَةِۚ بِئۡسَ ٱلرِّفۡدُ ٱلۡمَرۡفُودُ ٩٩

**100.** Eyi jẹ ninu awọn irohin awọn ilu ti Awa rohin rẹ̀ fun ọ. Eyi ti o wa ni iduro mbẹ ninu wọn eyiti o si parẹ mbẹ ninu wọn.

ذَٰلِكَ مِنۡ أَنۢبَآءِ ٱلۡقُرَىٰ نَقُصُّهُۥ عَلَيۡكَۖ مِنۡهَا قَآئِمٞ وَحَصِيدٞ ﴿١٠٠﴾

**101.** Awa kò ṣe abosi fun wọn ṣugbọn nwọn bo ara wọn si. Nitoripe awọn oriṣa wọn kò ṣe nwọn ni anfani kankan eyiti nwọn nkepe lẹhin Ọlọhun nigbati aṣẹ Oluwa rẹ de, kò si ṣe alekun fun wọn bikòṣe adanu.

وَمَا ظَلَمۡنَٰهُمۡ وَلَٰكِن ظَلَمُوٓاْ أَنفُسَهُمۡۖ فَمَآ أَغۡنَتۡ عَنۡهُمۡ ءَالِهَتُهُمُ ٱلَّتِي يَدۡعُونَ مِن دُونِ ٱللَّهِ مِن شَيۡءٖ لَّمَّا جَآءَ أَمۡرُ رَبِّكَۖ وَمَا زَادُوهُمۡ غَيۡرَ تَتۡبِيبٖ ﴿١٠١﴾

**102.** Gẹgẹ bayi ni ijẹ ni niyà Oluwa rẹ, nigbati yio ba jẹ awọn ilu kan niya nitori abosi wọn. Dajudaju mimu ni Rẹ̀ jẹ ìyà ẹlẹta-èlero ti o le kókó.

وَكَذَٰلِكَ أَخۡذُ رَبِّكَ إِذَآ أَخَذَ ٱلۡقُرَىٰ وَهِيَ ظَٰلِمَةٌۚ إِنَّ أَخۡذَهُۥٓ أَلِيمٞ شَدِيدٌ ﴿١٠٢﴾

**103.** Dajudaju ẹkọ kan mbẹ ninu eyi fun ẹniti o nbẹru ìyà ọjọ ikẹhin. Eyi jẹ ọjọ kan ti a o ko awọn enia jọ ninu rẹ̀, eyi jẹ ọjọ kan ti awọn enia yio ri.

إِنَّ فِي ذَٰلِكَ لَأٓيَةٗ لِّمَنۡ خَافَ عَذَابَ ٱلۡأٓخِرَةِۚ ذَٰلِكَ يَوۡمٞ مَّجۡمُوعٞ لَّهُ ٱلنَّاسُ وَذَٰلِكَ يَوۡمٞ مَّشۡهُودٞ ﴿١٠٣﴾

**104.** Atipe A kò ni lọ̃ lara ayafi ki o jẹ akókò ti a ti mọ̀ onka rẹ̀.

وَمَا نُؤَخِّرُهُۥٓ إِلَّا لِأَجَلٖ مَّعۡدُودٖ ﴿١٠٤﴾

**105.** Ọjọ ti yio de, ti ẹmi kan kò ni le sọrọ ayafi pẹlu iyọnda Rẹ̀ atipe olori buburu mbẹ ninu wọn ati olorire.

يَوۡمَ يَأۡتِ لَا تَكَلَّمُ نَفۡسٌ إِلَّا بِإِذۡنِهِۦۚ فَمِنۡهُمۡ شَقِيّٞ وَسَعِيدٞ ﴿١٠٥﴾

**106.** Nigbana ki ẹ ri awọn ti nwọn ṣe ori-buburu, nwọn o si ma bẹ ninu ina; kikunriri wa fun wọn ninu rẹ̀ ati kike irora.

فَأَمَّا ٱلَّذِينَ شَقُواْ فَفِي ٱلنَّارِ لَهُمۡ فِيهَا زَفِيرٞ وَشَهِيقٌ ﴿١٠٦﴾

**107.** Nwọn o si wa nibẹ lopin igbati sanma ati ilẹ̀ ba wa ayafi ohun ti Oluwa rẹ ba fẹ. Dajudaju Oluwa rẹ Oluṣe ohun ti o ba fẹ ni.

خَٰلِدِينَ فِيهَا مَا دَامَتِ ٱلسَّمَٰوَٰتُ وَٱلۡأَرۡضُ إِلَّا مَا شَآءَ رَبُّكَۚ إِنَّ رَبَّكَ فَعَّالٞ لِّمَا يُرِيدُ ١٠٧

**108.** Ki ẹ ri awọn ti a ṣe ni olorire, ninu ọgba idẹra ni nwọn o wà, ninu rẹ̀ ni nwọn o ma gbe titi bi sanma ati ilẹ̀ ba ṣi mbẹ, ayafi bi Oluwa rẹ̀ ba fẹ, ọrẹ ti ki yio duro ni.

۞وَأَمَّا ٱلَّذِينَ سُعِدُواْ فَفِي ٱلۡجَنَّةِ خَٰلِدِينَ فِيهَا مَا دَامَتِ ٱلسَّمَٰوَٰتُ وَٱلۡأَرۡضُ إِلَّا مَا شَآءَ رَبُّكَۖ عَطَآءً غَيۡرَ مَجۡذُوذٖ ١٠٨

**109.** Nitorina maṣe wa ninu iṣiyemeji nipa ohun ti awọn elewọnyi ti nsin. Nwọn kò sin nkankan yatọ si ohun ti awọn baba wọn nsin niṣiwaju. Atipe dajudaju Awa yio san wọn lẹsan ipin wọn lai ni dinku.

فَلَا تَكُ فِي مِرۡيَةٖ مِّمَّا يَعۡبُدُ هَٰٓؤُلَآءِۚ مَا يَعۡبُدُونَ إِلَّا كَمَا يَعۡبُدُ ءَابَآؤُهُم مِّن قَبۡلُۚ وَإِنَّا لَمُوَفُّوهُمۡ نَصِيبَهُمۡ غَيۡرَ مَنقُوصٖ ١٠٩

**110.** Dajudaju Awa fun Musa ni Tirà, ṣugbọn wọn ṣe ariyanjiyan si i. Ti kò ba si ọ̀rọ ti o ti gba iwaju lati ọdọ Oluwa rẹ ni, a ba ti ṣe idajọ larin wọn. Dajudaju nwọn mbẹ ninu royiroyi iṣiyemeji nipa rẹ̀.

وَلَقَدۡ ءَاتَيۡنَا مُوسَى ٱلۡكِتَٰبَ فَٱخۡتُلِفَ فِيهِۚ وَلَوۡلَا كَلِمَةٞ سَبَقَتۡ مِن رَّبِّكَ لَقُضِيَ بَيۡنَهُمۡۚ وَإِنَّهُمۡ لَفِي شَكّٖ مِّنۡهُ مُرِيبٖ ١١٠

**111.** Dajudaju Oluwa rẹ yio san olukuluku wọn lẹsan gbogbo iṣẹ wọn pada. Dajudaju On ni Alamọtan nipa ohun ti nwọn nṣe.

وَإِنَّ كُلّٗا لَّمَّا لَيُوَفِّيَنَّهُمۡ رَبُّكَ أَعۡمَٰلَهُمۡۚ إِنَّهُۥ بِمَا يَعۡمَلُونَ خَبِيرٞ ١١١

**112.** Duro ni dede gẹgẹbi a ti pa ọ laṣẹ, ati awọn ti o tuba pẹlu rẹ. Ẹ ma kọja ẹnu-ala, dajudaju On ni Oluri gbogbo ohun ti ẹ nṣe.

فَٱسۡتَقِمۡ كَمَآ أُمِرۡتَ وَمَن تَابَ مَعَكَ وَلَا تَطۡغَوۡاْۚ إِنَّهُۥ بِمَا تَعۡمَلُونَ بَصِيرٞ ١١٢

**113.** Ẹ maṣe tẹ̀ si ọdọ awọn ẹniti o ṣe abosi ki ina ma fọwọbà nyin;

وَلَا تَرۡكَنُوٓاْ إِلَى ٱلَّذِينَ ظَلَمُواْ فَتَمَسَّكُمُ ٱلنَّارُ

kò si awọn olufẹhinti miran fun nyin lẹhin Ọlọhun, lẹhinna a kò ni ran nyin lọwọ.

وَمَا لَكُم مِّن دُونِ ٱللَّهِ مِنْ أَوْلِيَآءَ ثُمَّ لَا تُنصَرُونَ ١١٣

**114.** Atipe ki o gbe irun duro ni igun mejẽji ọsan ati ni ibẹrẹ oru. Dajudaju awọn iṣẹ rere ma npa iṣẹ buburu rẹ ni. Eyi jẹ iranti fun awọn oluranti.

وَأَقِمِ ٱلصَّلَوٰةَ طَرَفَيِ ٱلنَّهَارِ وَزُلَفًا مِّنَ ٱلَّيْلِ ۚ إِنَّ ٱلْحَسَنَٰتِ يُذْهِبْنَ ٱلسَّيِّـَٔاتِ ۚ ذَٰلِكَ ذِكْرَىٰ لِلذَّٰكِرِينَ ١١٤

**115.** Atipe ki o ṣe suru, dajudaju Ọlọhun kò ni pa iṣẹ oluṣe-rere lofo.

وَٱصْبِرْ فَإِنَّ ٱللَّهَ لَا يُضِيعُ أَجْرَ ٱلْمُحْسِنِينَ ١١٥

**116.** Kini ṣe ti kò si oni lãkàye ninu awọn iran ti o ṣiwaju nyin ti nwọn o ma kọ iwa aidara lori ilẹ, ayafi diẹ ninu awọn ti A ko yọ ninu wọn? Awọn alabosi si tẹle igbadun ninu rẹ, nwọn si jẹ ẹlẹṣẹ.

فَلَوْلَا كَانَ مِنَ ٱلْقُرُونِ مِن قَبْلِكُمْ أُو۟لُوا۟ بَقِيَّةٍ يَنْهَوْنَ عَنِ ٱلْفَسَادِ فِى ٱلْأَرْضِ إِلَّا قَلِيلًا مِّمَّنْ أَنجَيْنَا مِنْهُمْ ۗ وَٱتَّبَعَ ٱلَّذِينَ ظَلَمُوا۟ مَآ أُتْرِفُوا۟ فِيهِ وَكَانُوا۟ مُجْرِمِينَ ١١٦

**117.** Oluwa rẹ kò jẹ pa awọn ilu run pẹlu abosi nigbati awọn enia rẹ nṣe daradara.

وَمَا كَانَ رَبُّكَ لِيُهْلِكَ ٱلْقُرَىٰ بِظُلْمٍ وَأَهْلُهَا مُصْلِحُونَ ١١٧

**118.** Ti Oluwa rẹ ba fẹ ni, kò ba ṣe gbogbo enia ni ijọ kanṣoṣo. Nwọn kò si ni ṣiwọ ilodi si ara wọn.

وَلَوْ شَآءَ رَبُّكَ لَجَعَلَ ٱلنَّاسَ أُمَّةً وَٰحِدَةً ۖ وَلَا يَزَالُونَ مُخْتَلِفِينَ ١١٨

**119.** Afi ẹniti Oluwa rẹ ba ṣiju anu wò; nitori eyi ni O ṣe da wọn. Ọrọ Oluwa rẹ si ṣẹ: Emi yio fi awọn alijọnu ati awọn enia kun ina Jahannama patapata.

إِلَّا مَن رَّحِمَ رَبُّكَ ۚ وَلِذَٰلِكَ خَلَقَهُمْ ۗ وَتَمَّتْ كَلِمَةُ رَبِّكَ لَأَمْلَأَنَّ جَهَنَّمَ مِنَ ٱلْجِنَّةِ وَٱلنَّاسِ أَجْمَعِينَ ١١٩

**120.** Gbogbo rẹ ni Awa rohin fun ọ ninu irohin awọn ojiṣẹ ki Awa le fi mu ọkàn rẹ rinlẹ. Ninu

وَكُلًّا نَّقُصُّ عَلَيْكَ مِنْ أَنۢبَآءِ ٱلرُّسُلِ مَا نُثَبِّتُ بِهِۦ

eyi ni ododo wa ba ọ ati ikilọ ati iṣiti fun awọn onigbagbọ ododo.

فُؤَادَكَ وَجَآءَكَ فِي هَٰذِهِ ٱلْحَقُّ وَمَوْعِظَةٌ وَذِكْرَىٰ لِلْمُؤْمِنِينَ ﴿١٢٠﴾

**121.** Atipe ki o si wi fun awọn ti kò gba ododo gbọ pe: Ẹ ṣe bi agbara nyin ba ti to, awa na yio mã ṣe ti wa;

وَقُل لِّلَّذِينَ لَا يُؤْمِنُونَ ٱعْمَلُوا۟ عَلَىٰ مَكَانَتِكُمْ إِنَّا عَٰمِلُونَ ﴿١٢١﴾

**122.** Ẹ mã reti, awa na yio mã reti.

وَٱنتَظِرُوٓا۟ إِنَّا مُنتَظِرُونَ ﴿١٢٢﴾

**123.** Ti Ọlọhun ni ohun ti o pamọ ni sanma ati ilẹ̀, ọdọ Rẹ̀ ni a o dari gbogbo nkan si. Nitorina sin I ki o si gbẹkẹle E. Oluwa rẹ kò ṣe alaimọ nipa ohun ti ẹ nṣe.

وَلِلَّهِ غَيْبُ ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَٱلْأَرْضِ وَإِلَيْهِ يُرْجَعُ ٱلْأَمْرُ كُلُّهُۥ فَٱعْبُدْهُ وَتَوَكَّلْ عَلَيْهِ وَمَا رَبُّكَ بِغَٰفِلٍ عَمَّا تَعْمَلُونَ ﴿١٢٣﴾

## *(12) Suratul Yusufu*




*Ni orukọ Ọlọhun Ajọkẹ aiye, Aṣakẹ ọrun.*

بِسْمِ ٱللَّهِ ٱلرَّحْمَٰنِ ٱلرَّحِيمِ

**1.** Alif, Lãm, Rã, (Ọlọhun ni O mọ̀ ohun ti O'gba l'ero pẹlu awọn harafi yi) Awọn yi ni ãyàh Tirà ti o yanju na.

الٓر تِلْكَ ءَايَٰتُ ٱلْكِتَٰبِ ٱلْمُبِينِ ﴿١﴾

**2.** Dajudaju Awa sọ̀ ọ kalẹ̀ ni Al-Kurani (ede) Larubawa ki ẹnyin le gbọ agbọye.

إِنَّآ أَنزَلْنَٰهُ قُرْءَٰنًا عَرَبِيًّا لَّعَلَّكُمْ تَعْقِلُونَ ﴿٢﴾

**3.** Awa nrohin fun ọ ni irohin ti o dara julọ nipa pe Awa ti fi Al-Kurani ranṣẹ si ọ bẹni niṣaju, irẹ wà ninu awọn ti kò mọna.

نَحْنُ نَقُصُّ عَلَيْكَ أَحْسَنَ ٱلْقَصَصِ بِمَآ أَوْحَيْنَآ إِلَيْكَ هَٰذَا ٱلْقُرْءَانَ وَإِن كُنتَ مِن قَبْلِهِۦ لَمِنَ ٱلْغَٰفِلِينَ ﴿٣﴾

**4.** Ati (ki ẹ ranti) nigbati Yusufu wi fun baba rẹ̀ pe: Baba mi, dajudaju emi ri awọn irawọ

إِذْ قَالَ يُوسُفُ لِأَبِيهِ يَٰٓأَبَتِ إِنِّي رَأَيْتُ أَحَدَ عَشَرَ كَوْكَبًا وَٱلشَّمْسَ وَٱلْقَمَرَ رَأَيْتُهُمْ لِي سَٰجِدِينَ ﴿٤﴾

mọkanla ati õrùn ati oṣupa ti nwọn nforibalẹ fun mi.

**5.** O wipe: Irẹ ọmọ mi, maṣe rọ̀ àla rẹ fun awọn arakunrin rẹ nitoripe nwọn yio da ete si ọ. Dajudaju éṣu jẹ ọta ti o han fun awọn enia.

قَالَ يَٰبُنَيَّ لَا تَقۡصُصۡ رُءۡيَاكَ عَلَىٰٓ إِخۡوَتِكَ فَيَكِيدُواْ لَكَ كَيۡدًاۖ إِنَّ ٱلشَّيۡطَٰنَ لِلۡإِنسَٰنِ عَدُوّٞ مُّبِينٞ ٥

**6.** Gẹgẹ bayi ni Oluwa rẹ yio ṣa ọ lẹṣa ti yio kọ ọ ni itumọ̀ awọn ọ̀rọ̀ ki O le mu ikẹ Rẹ dopin le ọ lori ati lori awọn ọmọ Yakubu gẹgẹbi O ti mu u dopin lori awọn baba rẹ niṣãju, Ibrahima ati Isiaka. Daju-Oluwa rẹ ni Olumọ̀, Ọlọgbọn.

وَكَذَٰلِكَ يَجۡتَبِيكَ رَبُّكَ وَيُعَلِّمُكَ مِن تَأۡوِيلِ ٱلۡأَحَادِيثِ وَيُتِمُّ نِعۡمَتَهُۥ عَلَيۡكَ وَعَلَىٰٓ ءَالِ يَعۡقُوبَ كَمَآ أَتَمَّهَا عَلَىٰٓ أَبَوَيۡكَ مِن قَبۡلُ إِبۡرَٰهِيمَ وَإِسۡحَٰقَۚ إِنَّ رَبَّكَ عَلِيمٌ حَكِيمٞ ٦

**7.** Dajudaju awọn arisami ti wà ninu (irohin) Yusufu ati awọn ọmọ iya rẹ̀ fun awọn olubere.

۞لَّقَدۡ كَانَ فِي يُوسُفَ وَإِخۡوَتِهِۦٓ ءَايَٰتٞ لِّلسَّآئِلِينَ ٧

**8.** Nigbati nwọn sọpe: Dajudaju Yusufu ati arakunrin rẹ̀ jẹ ayanfẹ lọdọ baba wa ju awa lo bẹ si ni ijọ ti o pọ ni wa. Dajudaju baba wa na mbẹ ninu iṣinà ti o han.

إِذۡ قَالُواْ لَيُوسُفُ وَأَخُوهُ أَحَبُّ إِلَىٰٓ أَبِينَا مِنَّا وَنَحۡنُ عُصۡبَةٌ إِنَّ أَبَانَا لَفِي ضَلَٰلٖ مُّبِينٍ ٨

**9.** Ẹ pa Yusufu tabi ki ẹ ju u si ilẹ̀ miran (kan) ki oju baba nyin le ba dilẹ̀ fun nyin ati ki ẹ le ba di enia rere lẹhin eyi.

ٱقۡتُلُواْ يُوسُفَ أَوِ ٱطۡرَحُوهُ أَرۡضٗا يَخۡلُ لَكُمۡ وَجۡهُ أَبِيكُمۡ وَتَكُونُواْ مِنۢ بَعۡدِهِۦ قَوۡمٗا صَٰلِحِينَ ٩

**10.** Asọrọ kan ninu wọn sọrọ pe: Ẹ maṣe pa Yusufu nṣe ni ki ẹ ju u sinu kanga olokùnkùn. Ki apakan awọn oni irin ajo le ba he e, bi ẹ ba jẹ ẹni ti yio ṣe bẽ.

قَالَ قَآئِلٞ مِّنۡهُمۡ لَا تَقۡتُلُواْ يُوسُفَ وَأَلۡقُوهُ فِي غَيَٰبَتِ ٱلۡجُبِّ يَلۡتَقِطۡهُ بَعۡضُ ٱلسَّيَّارَةِ إِن كُنتُمۡ فَٰعِلِينَ ١٠

**11.** Nwọn sọpe: Irẹ baba wa, ẽṣe ti o kò fi ọkàn tan wa nipa Yusufu ati pe awa ni olutọju rẹ daradara.

قَالُوا يَا أَبَانَا مَا لَكَ لَا تَأْمَنَّا عَلَىٰ يُوسُفَ وَإِنَّا لَهُ لَنَاصِحُونَ ﴿١١﴾

**12.** Jẹ ki o ba wa lọ lọla ki o le (raye) mã daraya ki o si le (raye) mã ṣe ere atipe dajudaju awa yio ṣọ ọ.

أَرْسِلْهُ مَعَنَا غَدًا يَرْتَعْ وَيَلْعَبْ وَإِنَّا لَهُ لَحَافِظُونَ ﴿١٢﴾

**13.** O wipe: Dajudaju yio bà mi ninujẹ ti ẹ ba mu u lọ atipe emi nbẹru pe ikõko yio pa a jẹ nigbati ẹnyin ba sọ ọkàn nu ni ara rẹ.

قَالَ إِنِّي لَيَحْزُنُنِي أَن تَذْهَبُوا بِهِ وَأَخَافُ أَن يَأْكُلَهُ الذِّئْبُ وَأَنتُمْ عَنْهُ غَافِلُونَ ﴿١٣﴾

**14.** Nwọn wipe: Ti Ikoko ba fi pa a jẹ nigbati awa jẹ ijọ ti o pọ, dajudaju awa nigbana a o jẹ ẹni òfò.

قَالُوا لَئِنْ أَكَلَهُ الذِّئْبُ وَنَحْنُ عُصْبَةٌ إِنَّا إِذًا لَّخَاسِرُونَ ﴿١٤﴾

**15.** Nigbati nwọn mu u lọ nwọn si panupọ pe ki nwọn gbe e ju sinu kanga olokunkun, A si ranṣẹ si i (nibẹ) pe: Dajudaju irẹ nbọ wa fi gún wọn loju ohun ti nwọn ṣe yi nigbati nwọn kò ni mọ̀.

فَلَمَّا ذَهَبُوا بِهِ وَأَجْمَعُوا أَن يَجْعَلُوهُ فِي غَيَابَتِ الْجُبِّ ۚ وَأَوْحَيْنَا إِلَيْهِ لَتُنَبِّئَنَّهُم بِأَمْرِهِمْ هَٰذَا وَهُمْ لَا يَشْعُرُونَ ﴿١٥﴾

**16.** Nwọn si de wa ba baba wọn ni aṣãlẹ ti nwọn nsukun.

وَجَاءُوا أَبَاهُمْ عِشَاءً يَبْكُونَ ﴿١٦﴾

**17.** Nwọn wipe: Irẹ baba wa, awa lọ dije ere sisa a si fi Yusufu silẹ̀ nidi awọn ẹru wa ni ikokò ba pa a jẹ. Bẹ si ni irẹ ko jẹ ẹniti o le gba wa gbọ bi o fẹ bi a jẹ olotitọ.

قَالُوا يَا أَبَانَا إِنَّا ذَهَبْنَا نَسْتَبِقُ وَتَرَكْنَا يُوسُفَ عِندَ مَتَاعِنَا فَأَكَلَهُ الذِّئْبُ ۖ وَمَا أَنتَ بِمُؤْمِنٍ لَّنَا وَلَوْ كُنَّا صَادِقِينَ ﴿١٧﴾

**18.** Nwọn si de pẹlu ẹwu rẹ pẹlu ẹjẹ irọ. (Yakuba) sọpe: ke ṣe bẽ, ẹmi nyin lo ṣe e lọṣọ fun nyin nitori nã suru ni o daraju atipe Ọlọhun ni

وَجَاءُوا عَلَىٰ قَمِيصِهِ بِدَمٍ كَذِبٍ ۚ قَالَ بَلْ سَوَّلَتْ لَكُمْ أَنفُسُكُمْ أَمْرًا ۖ فَصَبْرٌ جَمِيلٌ ۖ وَاللَّهُ الْمُسْتَعَانُ عَلَىٰ مَا تَصِفُونَ ﴿١٨﴾

Oluranlọwọ lori ohun ti ẹ nṣe ni irohin yi.

وَجَآءَتۡ سَيَّارَةٞ فَأَرۡسَلُواْ وَارِدَهُمۡ فَأَدۡلَىٰ دَلۡوَهُۥۖ قَالَ يَٰبُشۡرَىٰ هَٰذَا غُلَٰمٞۚ وَأَسَرُّوهُ بِضَٰعَةٗۚ وَٱللَّهُ عَلِيمُۢ بِمَا يَعۡمَلُونَ ١٩

**19.** Awọn oni irin ajò si de nwọn si ran apọnmi wọn lomi, o si ju igba rẹ̀ sinu kanga O wipe: irẹ idunnu rẽ! ọmọdekunrin kan niyi. Nwọn si fi pamọ ni nkan tita, Ọlọhun si mọ̀ ohun ti nwọn nṣe.

وَشَرَوۡهُ بِثَمَنِۢ بَخۡسٖ دَرَٰهِمَ مَعۡدُودَةٖ وَكَانُواْ فِيهِ مِنَ ٱلزَّٰهِدِينَ ٢٠

**20.** Nwọn si tã ni owò diẹ ni owo fadaka diẹ, nwọn kò si ṣe ojukokoro nipa rẹ̀.

وَقَالَ ٱلَّذِي ٱشۡتَرَىٰهُ مِن مِّصۡرَ لِٱمۡرَأَتِهِۦٓ أَكۡرِمِي مَثۡوَىٰهُ عَسَىٰٓ أَن يَنفَعَنَآ أَوۡ نَتَّخِذَهُۥ وَلَدٗاۚ وَكَذَٰلِكَ مَكَّنَّا لِيُوسُفَ فِي ٱلۡأَرۡضِ وَلِنُعَلِّمَهُۥ مِن تَأۡوِيلِ ٱلۡأَحَادِيثِۚ وَٱللَّهُ غَالِبٌ عَلَىٰٓ أَمۡرِهِۦ وَلَٰكِنَّ أَكۡثَرَ ٱلنَّاسِ لَا يَعۡلَمُونَ ٢١

**21.** Ara Misira ti o ra a sọ fun aya rẹ̀ pe: Ṣe ibugbe rẹ̀ ni daradara. O le jẹ pe yio wulo fun wa tabi ki a fi ṣe ọmọ. Atipe bayi ni A ṣe Yusufu ni ẹniti o ni ipo lori ilẹ̀ na ati ki A le fi itumọ awọn ọ̀rọ mọ ọ. Atipe Ọlọhun ni Olubori aṣẹ Rẹ̀, ṣugbọn ọpọlọpọ awọn enia ko mọ̀ bẹ.

وَلَمَّا بَلَغَ أَشُدَّهُۥٓ ءَاتَيۡنَٰهُ حُكۡمٗا وَعِلۡمٗاۚ وَكَذَٰلِكَ نَجۡزِي ٱلۡمُحۡسِنِينَ ٢٢

**22.** Ati nigbati o dagba to, A fun u ni ọgbọn ijinlẹ̀ ati mimọ̀ atipe bayi ni A o ma san ẹsan fun awọn oluṣe rere.

وَرَٰوَدَتۡهُ ٱلَّتِي هُوَ فِي بَيۡتِهَا عَن نَّفۡسِهِۦ وَغَلَّقَتِ ٱلۡأَبۡوَٰبَ وَقَالَتۡ هَيۡتَ لَكَۚ قَالَ مَعَاذَ ٱللَّهِۖ إِنَّهُۥ رَبِّيٓ أَحۡسَنَ مَثۡوَايَۖ إِنَّهُۥ لَا يُفۡلِحُ ٱلظَّٰلِمُونَ ٢٣

**23.** Atipe (obinrin) ti on wa ninu ile rẹ̀ si nfẹ ẹ fun ara rẹ̀, o si ti ilẹkun, o si wipe: Sun mọ mi. (Yusufu) sọpe: Mo sadi Ọlọhun. Dajudaju On (ọkọ arabinrin naa) ni olutọju mi, o si ti tun aye ibugbe mi ṣe. Dajudaju awọn alabosi kò ni ṣe orire.

وَلَقَدۡ هَمَّتۡ بِهِۦۖ وَهَمَّ بِهَا لَوۡلَآ أَن رَّءَا بُرۡهَٰنَ

**24.** Dajudaju (obirin na) o gberò (ifẹ) si i, on na gberò (ifẹ) si i ti kò

رَبِّهِۦۚ كَذَٰلِكَ لِنَصۡرِفَ عَنۡهُ ٱلسُّوٓءَ وَٱلۡفَحۡشَآءَۚ إِنَّهُۥ مِنۡ عِبَادِنَا ٱلۡمُخۡلَصِينَ ٢٤

ba si pe o ti ri idi ọ̀rọ lati ọdọ Oluwa rẹ̀ ni. Bayi ni (ọ̀rọ na ri) ki A le ba ṣẹri aburu kurò fun u ati iwa aimọ, dajudaju on ni ẹniti A ṣa lẹṣa ninu awọn ẹrusin Wa.

وَٱسۡتَبَقَا ٱلۡبَابَ وَقَدَّتۡ قَمِيصَهُۥ مِن دُبُرٖ وَأَلۡفَيَا سَيِّدَهَا لَدَا ٱلۡبَابِۚ قَالَتۡ مَا جَزَآءُ مَنۡ أَرَادَ بِأَهۡلِكَ سُوٓءًا إِلَّآ أَن يُسۡجَنَ أَوۡ عَذَابٌ أَلِيمٞ ٢٥

**25.** Awọn mejẽji si sare lọ si idi ilẹkun nã, o si fa ẹwu rẹ̀ ya lati ẹhin, awọn mejẽji si ba ọkọ rẹ̀ lẹnu ọna. On (obirin) wipe: Kini ẹsan ti a le san fun ẹniti o gberò buburu si aya rẹ, ayafi ki a sọ si ẹwọn tabi iyà ẹlẹta elero.

قَالَ هِيَ رَٰوَدَتۡنِي عَن نَّفۡسِيۚ وَشَهِدَ شَاهِدٞ مِّنۡ أَهۡلِهَآ إِن كَانَ قَمِيصُهُۥ قُدَّ مِن قُبُلٖ فَصَدَقَتۡ وَهُوَ مِنَ ٱلۡكَٰذِبِينَ ٢٦

**26.** On (Yusufu) wipe: On ni o nwa mi funra rẹ̀. Ẹlẹri kan si jẹri ninu awọn ẹni rẹ̀: pe: Bi ẹwu rẹ̀ ba jẹ ohun ti o faya ni iwaju (obirin na) sọ otitọ a jẹ pe on mbẹ ninu awọn opurọ.

وَإِن كَانَ قَمِيصُهُۥ قُدَّ مِن دُبُرٖ فَكَذَبَتۡ وَهُوَ مِنَ ٱلصَّٰدِقِينَ ٢٧

**27.** Bi o ba si jẹ pe ẹwu rẹ̀ ba faya ni ẹhin (obirin na) purọ on si mbẹ ninu awọn olododo.

فَلَمَّا رَءَا قَمِيصَهُۥ قُدَّ مِن دُبُرٖ قَالَ إِنَّهُۥ مِن كَيۡدِكُنَّۖ إِنَّ كَيۡدَكُنَّ عَظِيمٞ ٢٨

**28.** Nigbati o ri ẹwu rẹ̀ ti o faya lẹhin, o wipe: Dajudaju eyi jẹ ọkan ninu ete nyin. Dajudaju ete nyin tobi gidigidi.

يُوسُفُ أَعۡرِضۡ عَنۡ هَٰذَاۚ وَٱسۡتَغۡفِرِي لِذَنۢبِكِۖ إِنَّكِ كُنتِ مِنَ ٱلۡخَاطِـِٔينَ ٢٩

**29.** Yusufu, ṣẹri kuro nibi eyi. Irẹ tọrọ aforiji fun ẹ̀ṣẹ̀ rẹ. Dajudaju irẹ mbẹ ninu awọn alaṣiṣe.

۞ وَقَالَ نِسۡوَةٞ فِي ٱلۡمَدِينَةِ ٱمۡرَأَتُ ٱلۡعَزِيزِ تُرَٰوِدُ فَتَىٰهَا عَن نَّفۡسِهِۦۖ قَدۡ شَغَفَهَا حُبًّاۖ إِنَّا لَنَرَىٰهَا فِي ضَلَٰلٖ مُّبِينٖ ٣٠

**30.** Awọn obirin inu ilu nã si nsọpe: Iyawo ọba na lo wa ọdọmọkunrin rẹ̀ fun ara rẹ̀. Dajudaju ifẹ rẹ̀ ko si i lọkàn.

Dajudaju Awa ri i ninu işina ti o han gbangba.

**31.** Nigbati o gbọ ẹgàn wọn, o ranşẹ si wọn o si pa ese silẹ̀ fun wọn, ohun jijẹ kan, o si fun ẹnikõkan wọn ni ọbẹ, o si wipe: Ki (Yusufu) jade si wọn. Nigbati nwọn ri i nwọn gbe e tobi, nwọn si ge ọwọ wọn (fun iyanu), nwọn si wipe: Mimọ́ mbẹ fun Ọlọhun! Eyi ki işe abara enia, kò si ohun ti eyi jẹ bikòşe malaika ti o ni apọnle.

فَلَمَّا سَمِعَتْ بِمَكْرِهِنَّ أَرْسَلَتْ إِلَيْهِنَّ وَأَعْتَدَتْ لَهُنَّ مُتَّكَـًٔا وَءَاتَتْ كُلَّ وَٰحِدَةٍ مِّنْهُنَّ سِكِّينًا وَقَالَتِ ٱخْرُجْ عَلَيْهِنَّ فَلَمَّا رَأَيْنَهُۥٓ أَكْبَرْنَهُۥ وَقَطَّعْنَ أَيْدِيَهُنَّ وَقُلْنَ حَٰشَ لِلَّهِ مَا هَٰذَا بَشَرًا إِنْ هَٰذَآ إِلَّا مَلَكٌ كَرِيمٌ ٣١

**32.** O si wipe: Eyi ni ẹniti ẹnyin mbu mi nitori rẹ. Atipe dajudaju mo wa a funrara mi ni, nigba na o si kọ̀. Dajudaju ti kò ba şe ohun ti mo pa laşẹ fun u, dajudaju a o sọ̃ si ẹwọn, atipe yio si ma bẹ ninu awọn ẹni yẹpẹrẹ.

قَالَتْ فَذَٰلِكُنَّ ٱلَّذِى لُمْتُنَّنِى فِيهِ وَلَقَدْ رَٰوَدتُّهُۥ عَن نَّفْسِهِۦ فَٱسْتَعْصَمَ وَلَئِن لَّمْ يَفْعَلْ مَآ ءَامُرُهُۥ لَيُسْجَنَنَّ وَلَيَكُونًا مِّنَ ٱلصَّٰغِرِينَ ٣٢

**33.** On (Yusufu) si wipe: Oluwa mi ẹwọn na jẹ ohun ti o wu mi ju ohun ti nwọn pe mi si lọ. Ti Irẹ kò ba şẹri ete awọn (obirin) kuro ni ọdọ mi, emi iba şẹri si ọdọ wọn, emi yio di ọkan ninu awọn alaimọkan.

قَالَ رَبِّ ٱلسِّجْنُ أَحَبُّ إِلَىَّ مِمَّا يَدْعُونَنِىٓ إِلَيْهِ وَإِلَّا تَصْرِفْ عَنِّى كَيْدَهُنَّ أَصْبُ إِلَيْهِنَّ وَأَكُن مِّنَ ٱلْجَٰهِلِينَ ٣٣

**34.** Nitorina Oluwa rẹ̀ si jẹ ipe rẹ̀, nitorina O şẹri ete wọn kuro fun u. Dajudaju ohun ni Olugbọrọ̀, Oni-mimọ̀.

فَٱسْتَجَابَ لَهُۥ رَبُّهُۥ فَصَرَفَ عَنْهُ كَيْدَهُنَّ إِنَّهُۥ هُوَ ٱلسَّمِيعُ ٱلْعَلِيمُ ٣٤

**35.** Lẹhinna o han si wọn pe ki a ju u si ẹwọn fun akókò kan lẹhin igbati nwọn ri awọn ami.

ثُمَّ بَدَا لَهُم مِّنۢ بَعْدِ مَا رَأَوُا۟ ٱلْءَايَٰتِ لَيَسْجُنُنَّهُۥ حَتَّىٰ حِينٍ ٣٥

**36.** Awọn Odọmọkunrin meji si wọ ẹwọn pẹlu rẹ. Ọkan ninu awọn mejẽji si wipe: Emi ri ara mi ti mo nfun ọti. Ẹni keji si wipe: Emi ri ara mi ti mo gbe akara ru si ori mi, ti ẹiyẹ njẹ ninu rẹ. Fun wa ni itumọ rẹ dajudaju awa ri ọ (pe o mbẹ) ninu awọn enia rere.

وَدَخَلَ مَعَهُ ٱلسِّجْنَ فَتَيَانِ ۖ قَالَ أَحَدُهُمَآ
إِنِّيٓ أَرَىٰنِيٓ أَعْصِرُ خَمْرًا ۖ وَقَالَ ٱلْءَاخَرُ إِنِّيٓ أَرَىٰنِيٓ
أَحْمِلُ فَوْقَ رَأْسِى خُبْزًا تَأْكُلُ ٱلطَّيْرُ مِنْهُ ۖ نَبِّئْنَا
بِتَأْوِيلِهِۦٓ ۖ إِنَّا نَرَىٰكَ مِنَ ٱلْمُحْسِنِينَ ٣٦

**37.** On si wipe: Onjẹ ti ẹnyin o jẹ nwọn kò ti ni mu u wa fun nyin, ti emi yio fi sọ fun ẹnyin mejẽji nipa rẹ ki nwọn to mu u wa ba nyin; eyihun nã wa ninu ohun ti Oluwa mi fi mọ mi. Dajudaju emi ti fi silẹ ẹsin awọn enia kan ti nwọn kò ni igbagbọ si Ọlọhun, nwọn ṣe alaigbagbọ si ọjọ ikẹhin.

قَالَ لَا يَأْتِيكُمَا طَعَامٌ تُرْزَقَانِهِۦٓ إِلَّا نَبَّأْتُكُمَا
بِتَأْوِيلِهِۦ قَبْلَ أَن يَأْتِيَكُمَا ۚ ذَٰلِكُمَا مِمَّا عَلَّمَنِى رَبِّىٓ ۚ
إِنِّى تَرَكْتُ مِلَّةَ قَوْمٍ لَّا يُؤْمِنُونَ بِٱللَّهِ
وَهُم بِٱلْءَاخِرَةِ هُمْ كَٰفِرُونَ ٣٧

**38.** Mo si tẹle ẹsin awọn baba mi, Ibrahima ati Isiaka ati Yakuba. Ko tọ si awa pe ki awa da nkankan pọ mọ Ọlọhun. Eyi jẹ ninu ore-ajulọ Ọlọhun lori wa ati lori awọn ẹda na, ṣugbọn ọpọlọpọ awọn enia nwọn ki dupẹ.

وَٱتَّبَعْتُ مِلَّةَ ءَابَآءِىٓ إِبْرَٰهِيمَ وَإِسْحَٰقَ وَيَعْقُوبَ ۚ
مَا كَانَ لَنَآ أَن نُّشْرِكَ بِٱللَّهِ مِن شَىْءٍ ۚ ذَٰلِكَ
مِن فَضْلِ ٱللَّهِ عَلَيْنَا وَعَلَى ٱلنَّاسِ وَلَٰكِنَّ أَكْثَرَ
ٱلنَّاسِ لَا يَشْكُرُونَ ٣٨

**39.** Ẹnyin ọrẹ mi ẹlẹwọn, njẹ awọn oluwa ti o wa ni ọtọtọ (ti wọn pọ̀) lo dara ni tabi Ọlọhun kanṣoṣo, Olubori.

يَٰصَٰحِبَىِ ٱلسِّجْنِ ءَأَرْبَابٌ مُّتَفَرِّقُونَ خَيْرٌ
أَمِ ٱللَّهُ ٱلْوَٰحِدُ ٱلْقَهَّارُ ٣٩

**40.** Kò si ohun ti ẹnyin nsin lẹhin Rẹ ju awọn orukọ kan ti ẹ sọ wọn, ẹ nyin ati awọn baba nyin, Ọlọhun kò sọ aṣẹ kan kalẹ̀ nipa rẹ. Kò si idajọ ayafi ti Ọlọhun. On paṣẹ (fun nyin) pe ẹ kò gbọdọ sin

مَا تَعْبُدُونَ مِن دُونِهِۦٓ إِلَّآ أَسْمَآءً سَمَّيْتُمُوهَآ
أَنتُمْ وَءَابَآؤُكُم مَّآ أَنزَلَ ٱللَّهُ بِهَا مِن سُلْطَٰنٍ ۚ
إِنِ ٱلْحُكْمُ إِلَّا لِلَّهِ ۚ أَمَرَ أَلَّا تَعْبُدُوٓا۟ إِلَّآ إِيَّاهُ ۚ
ذَٰلِكَ ٱلدِّينُ ٱلْقَيِّمُ وَلَٰكِنَّ أَكْثَرَ ٱلنَّاسِ

nkankan ayafi On. Eyini ni ẹsin ti o duro dẽde, ṣugbọn ọpọlọpọ awọn enia kò mọ̀.

لَا يَعْلَمُونَ ٤٠

**41.** Ẹnyin ọrẹ mi ẹlẹwọn, ki ẹ ri ẹnikan ninu nyin, yio mã yọ ọti fun ọga rẹ̀; ki ẹ ri ẹnikeji, nwọn o si kàn a mọ igi, ẹiyẹ yio mã jẹ ninu ori rẹ̀. Ọrọ ti nwọn nwa itumọ nipa rẹ di on ti a ti pari.

يَٰصَٰحِبَيِ ٱلسِّجْنِ أَمَّآ أَحَدُكُمَا فَيَسْقِى رَبَّهُۥ خَمْرًا ۖ وَأَمَّا ٱلْءَاخَرُ فَيُصْلَبُ فَتَأْكُلُ ٱلطَّيْرُ مِن رَّأْسِهِۦ ۚ قُضِىَ ٱلْأَمْرُ ٱلَّذِى فِيهِ تَسْتَفْتِيَانِ ٤١

**42.** On si wi fun ẹniti o ro pe yio là ninu awọn mejẽji (pe): Ranti mi lọdọ ọga rẹ. Ṣugbọn èṣu jẹ ki o gbagbe iranti lọdọ oluwa rẹ̀, nitorina o wa ninu ẹ̀wọ̀n fun awọn ọdun diẹ.

وَقَالَ لِلَّذِى ظَنَّ أَنَّهُۥ نَاجٍ مِّنْهُمَا ٱذْكُرْنِى عِندَ رَبِّكَ فَأَنسَىٰهُ ٱلشَّيْطَٰنُ ذِكْرَ رَبِّهِۦ فَلَبِثَ فِى ٱلسِّجْنِ بِضْعَ سِنِينَ ٤٢

**43.** Ọba si wipe: Dajudaju emi ri abo malu meje ti o sanra ti awọn (malu) meje ti o rù njẹ wọn; ati apopo (ọka) ti o tutu ati imiran ti o gbẹ. Ẹnyin ojoye, ẹ fun mi ni itumọ̀ nipa àla mi yi, ti ẹnyin ba jẹ ẹniti o mọ itumọ̀ àla.

وَقَالَ ٱلْمَلِكُ إِنِّىٓ أَرَىٰ سَبْعَ بَقَرَٰتٍ سِمَانٍ يَأْكُلُهُنَّ سَبْعٌ عِجَافٌ وَسَبْعَ سُنۢبُلَٰتٍ خُضْرٍ وَأُخَرَ يَابِسَٰتٍ ۖ يَٰٓأَيُّهَا ٱلْمَلَأُ أَفْتُونِى فِى رُءْيَٰىَ إِن كُنتُمْ لِلرُّءْيَا تَعْبُرُونَ ٤٣

**44.** Nwọn wipe: Awọn àla ti o ruju, awa kò si ninu awọn ti o ni mimọ̀ nipa itumọ awọn àla.

قَالُوٓا۟ أَضْغَٰثُ أَحْلَٰمٍ ۖ وَمَا نَحْنُ بِتَأْوِيلِ ٱلْأَحْلَٰمِ بِعَٰلِمِينَ ٤٤

**45.** Ẹniti o la ninu awọn mejẽji si ranti lẹhin igba ti o pẹ, o wipe: Emi yio fun nyin niro nipa itumọ rẹ, nitorina ẹ ran mi lọ.

وَقَالَ ٱلَّذِى نَجَا مِنْهُمَا وَٱدَّكَرَ بَعْدَ أُمَّةٍ أَنَا۠ أُنَبِّئُكُم بِتَأْوِيلِهِۦ فَأَرْسِلُونِ ٤٥

**46.** (O wipe): yusufu, irẹ olododo, sọ itumọ̀ fun wa nipa awọn malu meje ti o sanra ti awọn (malu) meje ti o rù njẹ, ati apopo

يُوسُفُ أَيُّهَا ٱلصِّدِّيقُ أَفْتِنَا فِى سَبْعِ بَقَرَٰتٍ سِمَانٍ يَأْكُلُهُنَّ سَبْعٌ عِجَافٌ وَسَبْعِ سُنۢبُلَٰتٍ خُضْرٍ وَأُخَرَ يَابِسَٰتٍ لَّعَلِّىٓ أَرْجِعُ

(ọka) meje ti o tutu ati omiran ti o gbẹ, ki emi le pada lọ si ọdọ awọn enia nitori ki nwọn le mọ̀.

إِلَى ٱلنَّاسِ لَعَلَّهُمْ يَعْلَمُونَ ﴿٤٦﴾

**47.** O wipe: Ki ẹ mã lọ gbin ọgbin ni ọdun meje ni tẹletẹle, eyiti ẹ o ba ja nibẹ̀ ki ẹ fi silẹ̀ ninu apopo, rẹ̀, ayafi diẹ ninu eyiti ẹ o jẹ.

قَالَ تَزْرَعُونَ سَبْعَ سِنِينَ دَأَبًا فَمَا حَصَدتُّمْ فَذَرُوهُ فِى سُنۢبُلِهِۦٓ إِلَّا قَلِيلًا مِّمَّا تَأْكُلُونَ ﴿٤٧﴾

**48.** Lẹhinna (ọdun) meje ti o le koko (fun ọ̀da) yio de, lẹhin eyini, wọn yio si jẹ ohun ti ẹ ti ṣe ṣiwaju fun wọn, ayafi diẹ ninu ohun ti ẹ ti fi pamọ.

ثُمَّ يَأْتِى مِنۢ بَعْدِ ذَٰلِكَ سَبْعٌ شِدَادٌ يَأْكُلْنَ مَا قَدَّمْتُمْ لَهُنَّ إِلَّا قَلِيلًا مِّمَّا تُحْصِنُونَ ﴿٤٨﴾

**49.** Lẹhinna ọdun kan ti a o rọ omi ojo fun awọn enia ninu rẹ̀ yio de, lẹhin eyini nwọn o si mã fun ọti (èso ajara).

ثُمَّ يَأْتِى مِنۢ بَعْدِ ذَٰلِكَ عَامٌ فِيهِ يُغَاثُ ٱلنَّاسُ وَفِيهِ يَعْصِرُونَ ﴿٤٩﴾

**50.** Ọba si wipe: Ẹ mu u wa fun mi. Nigbati iranṣẹ na de ọdọ rẹ̀, o wipe: Pada lọ si ọdọ oluwa rẹ ki o bi i lere pe, kini ọ̀rọ̀ awọn obirin ti o ge ara wọn lọwọ ti jẹ. Dajudaju Oluwa mi ni mimọ nipa ete awọn obirinnaa.

وَقَالَ ٱلْمَلِكُ ٱئْتُونِى بِهِۦ ۖ فَلَمَّا جَآءَهُ ٱلرَّسُولُ قَالَ ٱرْجِعْ إِلَىٰ رَبِّكَ فَسْـَٔلْهُ مَا بَالُ ٱلنِّسْوَةِ ٱلَّٰتِى قَطَّعْنَ أَيْدِيَهُنَّ ۚ إِنَّ رَبِّى بِكَيْدِهِنَّ عَلِيمٌ ﴿٥٠﴾

**51.** On (Ọba) si wipe: Kini ọ̀rọ̀ nyin ti jẹ nigbati o ṣe pe ẹnyin ni ẹ nwa Yusufu? nwọn si wipe: Mimọ̀ ni ti Ọlọhun, awa kò mọ ọ mọ iwa buburu kan. Iyawo ojoye na wipe: Otitọ na han. Emi ni mo wa a fun ara mi dajudaju on jẹ ọkan ninu awọn olododo.

قَالَ مَا خَطْبُكُنَّ إِذْ رَٰوَدتُّنَّ يُوسُفَ عَن نَّفْسِهِۦ ۚ قُلْنَ حَٰشَ لِلَّهِ مَا عَلِمْنَا عَلَيْهِ مِن سُوٓءٍ ۚ قَالَتِ ٱمْرَأَتُ ٱلْعَزِيزِ ٱلْـَٰٔنَ حَصْحَصَ ٱلْحَقُّ أَنَا۠ رَٰوَدتُّهُۥ عَن نَّفْسِهِۦ وَإِنَّهُۥ لَمِنَ ٱلصَّٰدِقِينَ ﴿٥١﴾

**52.** Eyini jẹ bẹ̃ nitori ki o le mọ pe emi kò jẹ ṣe jamba fun u lẹhin atipe dajudaju Ọlọhun kò ni fi ete awọn oni-jamba mọna.

ذَٰلِكَ لِيَعْلَمَ أَنِّي لَمْ أَخُنْهُ بِالْغَيْبِ وَأَنَّ اللَّهَ لَا يَهْدِي كَيْدَ الْخَائِنِينَ ﴿٥٢﴾

**53.** Emi kò kọja ẹniti o le dẹṣẹ; dajudaju ẹmi ifẹ-inu mã npa ni laṣẹ iwa aidara afi ẹniti Oluwa mi ba ṣe ãnu fun. Dajudaju Oluwa mi ni Alaforiji, Alãnu.

۞ وَمَا أُبَرِّئُ نَفْسِي ۚ إِنَّ النَّفْسَ لَأَمَّارَةٌ بِالسُّوءِ إِلَّا مَا رَحِمَ رَبِّي ۚ إِنَّ رَبِّي غَفُورٌ رَّحِيمٌ ﴿٥٣﴾

**54.** Ọba na si wipe: Ẹ mu u wa fun mi, emi yio yan a fun ara mi. Nigbati o ba a sọrọ, o sọ pe: Dajudaju irẹ di ẹniti a fun ni ipò, ẹniti a fi ọkàn tan lọdọ wa loni yi.

وَقَالَ الْمَلِكُ ائْتُونِي بِهِ أَسْتَخْلِصْهُ لِنَفْسِي ۖ فَلَمَّا كَلَّمَهُ قَالَ إِنَّكَ الْيَوْمَ لَدَيْنَا مَكِينٌ أَمِينٌ ﴿٥٤﴾

**55.** On (Yusufu) sọ pe: Fi mi ṣe alamojuto awọn ọ̀rọ̀ ilẹ̀ na, dajudaju emi jẹ oluṣọ, oni-mimọ̀.

قَالَ اجْعَلْنِي عَلَىٰ خَزَائِنِ الْأَرْضِ ۖ إِنِّي حَفِيظٌ عَلِيمٌ ﴿٥٥﴾

**56.** Bayi ni A ṣe fun Yusufu ni ipò ninu ilẹ̀ na, o si ni agbara nibikibi ti o ba fẹ ninu rẹ̀, A wa nmu ãnu Wa ba ẹniti Awa ba fẹ, Awa ki ipa ẹsan awọn oluṣe rere ladanu.

وَكَذَٰلِكَ مَكَّنَّا لِيُوسُفَ فِي الْأَرْضِ يَتَبَوَّأُ مِنْهَا حَيْثُ يَشَاءُ ۚ نُصِيبُ بِرَحْمَتِنَا مَن نَّشَاءُ ۖ وَلَا نُضِيعُ أَجْرَ الْمُحْسِنِينَ ﴿٥٦﴾

**57.** Dajudaju ẹsan ti ọrun ni o dara julọ fun awọn ẹniti o gbagbọ ti nwọn jẹ ẹniti nbẹru (Ọlọhun).

وَلَأَجْرُ الْآخِرَةِ خَيْرٌ لِّلَّذِينَ آمَنُوا وَكَانُوا يَتَّقُونَ ﴿٥٧﴾

**58.** Atipe awọn arakunrin Yusufu de nwọn si wọle tọ ọ, o si mọ wọn bẹni awọn kò si mọ ọ.

وَجَاءَ إِخْوَةُ يُوسُفَ فَدَخَلُوا عَلَيْهِ فَعَرَفَهُمْ وَهُمْ لَهُ مُنكِرُونَ ﴿٥٨﴾

**59.** Nigbati o wọn onjẹ wọn fun wọn, o wipe: Ẹ mu ọmọ-iya nyin wa lati ọdọ baba nyin. Ẹnyin kò ri

وَلَمَّا جَهَّزَهُم بِجَهَازِهِمْ قَالَ ائْتُونِي بِأَخٍ لَّكُم مِّنْ أَبِيكُمْ ۚ أَلَا تَرَوْنَ أَنِّي أُوفِي الْكَيْلَ

وَأَنَا۠ خَيۡرُ ٱلۡمُنزِلِينَ ٥٩

pe emi wọn ẹkunrẹrẹ oṣuwọn (fun nyin) atipe emi dara ni ẹniti a nwọ ti i.

فَإِن لَّمۡ تَأۡتُونِي بِهِۦ فَلَا كَيۡلَ لَكُمۡ عِندِي وَلَا تَقۡرَبُونِ ٦٠

**60.** Ṣugbọn bi ẹ kò bã mu u wa fun mi, kò ni si oṣuwọn onjẹ fun nyin lọdọ mi ki ẹ ma si sunmọ mi.

قَالُواْ سَنُرَٰوِدُ عَنۡهُ أَبَاهُ وَإِنَّا لَفَٰعِلُونَ ٦١

**61.** Nwọn wipe: Awa yio sapa lati gba a lọdọ baba rẹ̀, dajudaju awa yio si ṣe bẹ̃.

وَقَالَ لِفِتۡيَٰنِهِ ٱجۡعَلُواْ بِضَٰعَتَهُمۡ فِي رِحَالِهِمۡ لَعَلَّهُمۡ يَعۡرِفُونَهَآ إِذَا ٱنقَلَبُوٓاْ إِلَىٰٓ أَهۡلِهِمۡ لَعَلَّهُمۡ يَرۡجِعُونَ ٦٢

**62.** O si sọ fun awọn ọmọ ọdọ rẹ̀ pe: Ẹ fi owó wọn sinu apo (onjẹ) wọn ki nwọn lè mọ̃ nigbati nwọn ba pada lọ si ọdọ ẹbi wọn ki nwọn le pada wa.

فَلَمَّا رَجَعُوٓاْ إِلَىٰٓ أَبِيهِمۡ قَالُواْ يَٰٓأَبَانَا مُنِعَ مِنَّا ٱلۡكَيۡلُ فَأَرۡسِلۡ مَعَنَآ أَخَانَا نَكۡتَلۡ وَإِنَّا لَهُۥ لَحَٰفِظُونَ ٦٣

**63.** Nigbati nwọn pada de ọdọ baba wọn, nwọn wipe: Baba wa, nwọn kọ̀ lati wọn oṣuwọn-onjẹ fun wa, nitorina jẹki arakunrin wa ba wa lọ ki awa le ri onjẹ wọ̀n, awa yio si jẹ oluṣọ rẹ̀.

قَالَ هَلۡ ءَامَنُكُمۡ عَلَيۡهِ إِلَّا كَمَآ أَمِنتُكُمۡ عَلَىٰٓ أَخِيهِ مِن قَبۡلُ فَٱللَّهُ خَيۡرٌ حَٰفِظٗاۖ وَهُوَ أَرۡحَمُ ٱلرَّٰحِمِينَ ٦٤

**64.** O wipe: Ṣe ki emi tun gba nyin gbọ lori rẹ̀ gẹgẹbi mo ti gba nyin gbọ lori arakunrin rẹ̀ niṣaju. Nitorina Ọlọhun ni O dara ni Oluṣọ, On ni Alãnu ti O ju gbogbo alanu lọ.

وَلَمَّا فَتَحُواْ مَتَٰعَهُمۡ وَجَدُواْ بِضَٰعَتَهُمۡ رُدَّتۡ إِلَيۡهِمۡۖ قَالُواْ يَٰٓأَبَانَا مَا نَبۡغِيۖ هَٰذِهِۦ بِضَٰعَتُنَا رُدَّتۡ إِلَيۡنَاۖ وَنَمِيرُ أَهۡلَنَا وَنَحۡفَظُ أَخَانَا وَنَزۡدَادُ كَيۡلَ بَعِيرٖۖ ذَٰلِكَ كَيۡلٞ يَسِيرٞ ٦٥

**65.** Atipe nigbati nwọn tu ẹru wọn, nwọn ri pe a ti da owó wọn pada fun wọn. Nwọn wipe: Baba wa, kini a tun nwa? Owó wa niyi a ti da a pada fun wa awa yio mu onjẹ wa fun awọn ẹbi wa, awa yio

si tọju arakunrin wa awa yio si ni alekun oșuwọn onjẹ ti rakunmi kan, eyi si jẹ oșuwọn ti o rọrun.

قَالَ لَنْ أُرْسِلَهُۥ مَعَكُمْ حَتَّىٰ تُؤْتُونِ مَوْثِقًا مِّنَ ٱللَّهِ لَتَأْتُنَّنِى بِهِۦٓ إِلَّآ أَن يُحَاطَ بِكُمْ ۖ فَلَمَّآ ءَاتَوْهُ مَوْثِقَهُمْ قَالَ ٱللَّهُ عَلَىٰ مَا نَقُولُ وَكِيلٌ ﴿٦٦﴾

**66.** O wipe: Emi ki yio jẹ ki o ba nyin lọ ayafi ti ẹ ba fun mi ni adehun ti Ọlọhun pe dajudaju ẹ o mu u pada wa ba mi ayafi ti a ba ka nyin mọ. Nigbati nwọn si șe majẹmu wọn fun u, o wipe: Ọlọhun ni Ẹlẹri nipa ohun ti a nsọ.

وَقَالَ يَٰبَنِىَّ لَا تَدْخُلُوا۟ مِنۢ بَابٍ وَٰحِدٍ وَٱدْخُلُوا۟ مِنْ أَبْوَٰبٍ مُّتَفَرِّقَةٍ ۖ وَمَآ أُغْنِى عَنكُم مِّنَ ٱللَّهِ مِن شَىْءٍ ۖ إِنِ ٱلْحُكْمُ إِلَّا لِلَّهِ ۖ عَلَيْهِ تَوَكَّلْتُ ۖ وَعَلَيْهِ فَلْيَتَوَكَّلِ ٱلْمُتَوَكِّلُونَ ﴿٦٧﴾

**67.** O wipe: Ẹnyin ọmọ mi, ẹ ma gba oju ọna kanna wọle ẹ gba oju ọna ọtọ̃tọ̀ wọle. Emi kò le dabo kan bo nyin lọdọ Ọlọhun. Kò si idajọ kan bikoșe ti Ọlọhun, On ni emi gbẹkẹle, On ni ki awọn olugbẹkẹle ma gbẹkẹle.

وَلَمَّا دَخَلُوا۟ مِنْ حَيْثُ أَمَرَهُمْ أَبُوهُم مَّا كَانَ يُغْنِى عَنْهُم مِّنَ ٱللَّهِ مِن شَىْءٍ إِلَّا حَاجَةً فِى نَفْسِ يَعْقُوبَ قَضَىٰهَا ۚ وَإِنَّهُۥ لَذُو عِلْمٍ لِّمَا عَلَّمْنَٰهُ وَلَٰكِنَّ أَكْثَرَ ٱلنَّاسِ لَا يَعْلَمُونَ ﴿٦٨﴾

**68.** Nigbati nwọn wọ (ilu) ni awọn àyè ti baba wọn pa lașẹ fun wọn, kò dabo kan bò wọn lọdọ Ọlọhun bikoșe (pe o kan jẹ) idunran ọkàn Yakuba eyiti o mu șẹ. Dajudaju on ni imọ̀ nitoripe Awa fi mọ̀ ọ, șugbọn ọpọlọpọ enia kò mọ̀.

وَلَمَّا دَخَلُوا۟ عَلَىٰ يُوسُفَ ءَاوَىٰٓ إِلَيْهِ أَخَاهُ ۖ قَالَ إِنِّىٓ أَنَا۠ أَخُوكَ فَلَا تَبْتَئِسْ بِمَا كَانُوا۟ يَعْمَلُونَ ﴿٦٩﴾

**69.** Nigbati nwọn wọle lọ ba Yusufu, o fi arakunrin rẹ̀ wọ̀ si ọdọ ara rẹ̀, o wipe: Emi ni arakunrin rẹ nitorina ma banujẹ nipa ohun ti nwọn nșe.

فَلَمَّا جَهَّزَهُم بِجَهَازِهِمْ جَعَلَ ٱلسِّقَايَةَ فِى رَحْلِ أَخِيهِ ثُمَّ أَذَّنَ مُؤَذِّنٌ أَيَّتُهَا ٱلْعِيرُ إِنَّكُمْ

**70.** Nigbati o wọn oșuwọn fun wọn, ofi ife-imumi sinu igba (koto) arakunrin rẹ Lẹhinna olupe ipe kan

لَسَٰرِقُونَ ﴿٧٠﴾

si pè pè: Ẹnyin ero, dajudaju ole ni nyin.

قَالُواْ وَأَقۡبَلُواْ عَلَيۡهِم مَّاذَا تَفۡقِدُونَ ﴿٧١﴾

**71.** Nwọn yiju pada si wọn, nwọn wipe: Kini ẹnyin fẹku.

قَالُواْ نَفۡقِدُ صُوَاعَ ٱلۡمَلِكِ وَلِمَن جَآءَ بِهِۦ حِمۡلُ بَعِيرٖ وَأَنَا۠ بِهِۦ زَعِيمٞ ﴿٧٢﴾

**72.** Nwọn wipe: Awa ṣe afẹku ife ọba, ẹniti o ba mu u wa yio ri onjẹ ẹru rakunmi kan gbà, dajudaju emi si fi ọwọ sọya rẹ.

قَالُواْ تَٱللَّهِ لَقَدۡ عَلِمۡتُم مَّا جِئۡنَا لِنُفۡسِدَ فِي ٱلۡأَرۡضِ وَمَا كُنَّا سَٰرِقِينَ ﴿٧٣﴾

**73.** Nwọn wipe: Ọlọhun ni a fi bura, dajudaju ẹnyin mọ pe awa kò wa lati ṣe ibajẹ lori ilẹ yi, awa ki iṣe ole.

قَالُواْ فَمَا جَزَٰٓؤُهُۥٓ إِن كُنتُمۡ كَٰذِبِينَ ﴿٧٤﴾

**74.** Nwọn wipe: kini ẹsan rẹ bi ẹnyin ba jẹ opurọ?

قَالُواْ جَزَٰٓؤُهُۥ مَن وُجِدَ فِي رَحۡلِهِۦ فَهُوَ جَزَٰٓؤُهُۥۚ كَذَٰلِكَ نَجۡزِي ٱلظَّٰلِمِينَ ﴿٧٥﴾

**75.** Nwọn wipe: Ẹsan rẹ, ẹniti a ba ri i ninu ẹru rẹ, ni pe on na ni ki ẹ fi di i. Bayi na ni awa nsan ẹsan fun awọn alabosi (ni ọdọ wa).

فَبَدَأَ بِأَوۡعِيَتِهِمۡ قَبۡلَ وِعَآءِ أَخِيهِ ثُمَّ ٱسۡتَخۡرَجَهَا مِن وِعَآءِ أَخِيهِۚ كَذَٰلِكَ كِدۡنَا لِيُوسُفَۖ مَا كَانَ لِيَأۡخُذَ أَخَاهُ فِي دِينِ ٱلۡمَلِكِ إِلَّآ أَن يَشَآءَ ٱللَّهُۚ نَرۡفَعُ دَرَجَٰتٖ مَّن نَّشَآءُۗ وَفَوۡقَ كُلِّ ذِي عِلۡمٍ عَلِيمٞ ﴿٧٦﴾

**76.** Nitorina o bẹrẹ pẹlu awọn ẹrù wọn ṣiwaju ẹrù ti arakunrin rẹ, lẹhin na o mu u jade ninu ẹru arakunrin rẹ. Bayi ni Awa wé-ewe (da ọgbọn) fun Yusufu. Ko si le fi ofin ọba mu arakunrin rẹ afi bi Ọlọhun fẹ. Awa ngbe ẹniti A ba fẹ ga lọla. (Ọba) Oni-mimọ julọ mbẹ lori gbogbo oni-mimọ kọkan.

۞ قَالُوٓاْ إِن يَسۡرِقۡ فَقَدۡ سَرَقَ أَخٞ لَّهُۥ مِن قَبۡلُۚ فَأَسَرَّهَا يُوسُفُ فِي نَفۡسِهِۦ وَلَمۡ يُبۡدِهَا لَهُمۡۚ قَالَ أَنتُمۡ شَرّٞ مَّكَانٗاۖ

**77.** Nwọn wipe: Bi on ba jale, dajudaju ọmọ iya rẹ kan ti jale ri ṣaju. Yusufu si fi (ọrọ na) pamọ sinu ọkàn rẹ, ko fi han wọn. O sọpe: Ẹnyin ni àyè nyin buru, atipe

وَٱللَّهُ أَعۡلَمُ بِمَا تَصِفُونَ ﴿٧٧﴾

Ọlọhun lo mọ julọ nipa ohun ti ẹ nsọ.

قَالُواْ يَٰٓأَيُّهَا ٱلۡعَزِيزُ إِنَّ لَهُۥٓ أَبٗا شَيۡخٗا كَبِيرٗا
فَخُذۡ أَحَدَنَا مَكَانَهُۥٓۖ إِنَّا نَرَىٰكَ مِنَ
ٱلۡمُحۡسِنِينَ ﴿٧٨﴾

**78.** Nwọn wipe: Irẹ ọlọla, dajudaju on ni baba kan ti o jẹ arugbo alagba, nitorina mu ẹnikan ninu wa dipo rẹ. Dajudaju awa ri ọ pe o jẹ ọkan ninu awọn ẹni rere.

قَالَ مَعَاذَ ٱللَّهِ أَن نَّأۡخُذَ إِلَّا مَن وَجَدۡنَا مَتَٰعَنَا
عِندَهُۥٓ إِنَّآ إِذٗا لَّظَٰلِمُونَ ﴿٧٩﴾

**79.** O wipe: Mo sadi Ọlọhun nipa pe ki awa mu (ẹnikan) ayafi ẹniti awa ri ẹru wa ni ọdọ rẹ. Dajudaju nigbana awa yio jẹ ọkan ninu awọn alabosi.

فَلَمَّا ٱسۡتَيۡـَٔسُواْ مِنۡهُ خَلَصُواْ نَجِيّٗاۖ قَالَ
كَبِيرُهُمۡ أَلَمۡ تَعۡلَمُوٓاْ أَنَّ أَبَاكُمۡ قَدۡ أَخَذَ
عَلَيۡكُم مَّوۡثِقٗا مِّنَ ٱللَّهِ وَمِن قَبۡلُ مَا فَرَّطتُمۡ
فِي يُوسُفَۖ فَلَنۡ أَبۡرَحَ ٱلۡأَرۡضَ حَتَّىٰ يَأۡذَنَ لِيٓ أَبِيٓ
أَوۡ يَحۡكُمَ ٱللَّهُ لِيۖ وَهُوَ خَيۡرُ ٱلۡحَٰكِمِينَ ﴿٨٠﴾

**80.** Nigbati nwọn sọ ireti nu nipa rẹ nwọn yẹba si apakan lati ba ara wọn jirorò kẹlẹkẹlẹ. Alagba wọn sọ pe: Ẹnyin kò mọ̀ pe dajudaju baba nyin ti gba ade hun kan ni ọwọ nyin lati ọdọ Ọlọhun atipe lati işaju ni ẹ ti şe aimuşẹ alukawani nipa Yusufu? Nitorina emi kò ni kuro nibi yi titi baba mi yio fi yọnda fun mi abi ki Ọlọhun şe idajọ fun mi atipe On ni O dara ju awọn onidajọ lọ.

ٱرۡجِعُوٓاْ إِلَىٰٓ أَبِيكُمۡ فَقُولُواْ يَٰٓأَبَانَآ إِنَّ ٱبۡنَكَ
سَرَقَ وَمَا شَهِدۡنَآ إِلَّا بِمَا عَلِمۡنَا وَمَا كُنَّا
لِلۡغَيۡبِ حَٰفِظِينَ ﴿٨١﴾

**81.** Ẹ pada tọ baba nyin lọ ki ẹ wipe: Irẹ baba wa, dajudaju ọmọ rẹ jale. Awa kò jẹri ayafi ohun ti a mọ̀, awa kò si jẹ oluşọ fun ohun ti o pamọ.

وَسۡـَٔلِ ٱلۡقَرۡيَةَ ٱلَّتِي كُنَّا فِيهَا وَٱلۡعِيرَ ٱلَّتِيٓ أَقۡبَلۡنَا
فِيهَاۖ وَإِنَّا لَصَٰدِقُونَ ﴿٨٢﴾

**82.** Ki o si bi awọn ara ilu ti a wà ninu rẹ̀ lere ati awọn èrò onirakunmi ti a jọ rin atipe dajudaju awa jẹ olododo.

**83.** O sọpe: Bẹkọ, ifẹ-inu nyin ni oṣé ọ̀rọ nã ni ọṣọ fun nyin, nitorina suru lo dara julọ. Ọlọhun fẹrẹ mu gbogbo wọn wa ba mi. Dajudaju On ni Oni-mimọ̀ Onidajọ.

قَالَ بَلْ سَوَّلَتْ لَكُمْ أَنفُسُكُمْ أَمْرًا فَصَبْرٌ جَمِيلٌ عَسَى ٱللَّهُ أَن يَأْتِيَنِى بِهِمْ جَمِيعًا إِنَّهُۥ هُوَ ٱلْعَلِيمُ ٱلْحَكِيمُ ﴿٨٣﴾

**84.** O si yipada kuro lọdọ wọn, o wipe: ibanujẹ mi o lori Yusufu! oju rẹ̀ mejẽji si funfun fun ibanujẹ, nitorina o pa a mọra.

وَتَوَلَّىٰ عَنْهُمْ وَقَالَ يَٰٓأَسَفَىٰ عَلَىٰ يُوسُفَ وَٱبْيَضَّتْ عَيْنَاهُ مِنَ ٱلْحُزْنِ فَهُوَ كَظِيمٌ ﴿٨٤﴾

**85.** Nwọn sọpe: Ọlọhun ni a fi bura, o kò ni ṣe aima ma ranti Yusufu titi irẹ yio fi di ẹniti o fẹrẹ ku abi ki o tilẹ̀ ma bẹ ninu awọn ẹniti o ti ku.

قَالُوا۟ تَٱللَّهِ تَفْتَؤُا۟ تَذْكُرُ يُوسُفَ حَتَّىٰ تَكُونَ حَرَضًا أَوْ تَكُونَ مِنَ ٱلْهَٰلِكِينَ ﴿٨٥﴾

**86.** O wipe: Ọlọhun nikan ni mo nrojọ ibanujẹ mi ati ironu mi fun, atipe emi ni mimọ̀ ohun ti ẹnyin kò mọ lati ọdọ Ọlọhun.

قَالَ إِنَّمَآ أَشْكُوا۟ بَثِّى وَحُزْنِىٓ إِلَى ٱللَّهِ وَأَعْلَمُ مِنَ ٱللَّهِ مَا لَا تَعْلَمُونَ ﴿٨٦﴾

**87.** Ẹnyin ọmọ mi, ẹ lọ ki ẹ (ba mi) wadi Yusufu ati arakunrin rẹ̀, ati pe ki ẹ maṣe sọ ireti nù nipa ikẹ Ọlọhun. Dajudaju ẹnikan kò ni sọ ireti nu nipa ikẹ Ọlọhun ayafi awọn ijọ alaigbagbọ.

يَٰبَنِىَّ ٱذْهَبُوا۟ فَتَحَسَّسُوا۟ مِن يُوسُفَ وَأَخِيهِ وَلَا تَا۟يْـَٔسُوا۟ مِن رَّوْحِ ٱللَّهِ إِنَّهُۥ لَا يَا۟يْـَٔسُ مِن رَّوْحِ ٱللَّهِ إِلَّا ٱلْقَوْمُ ٱلْكَٰفِرُونَ ﴿٨٧﴾

**88.** Nigbati nwọn wọle tọ ọ, nwọn sọ pe: Irẹ ọlọla, inira fi ọwọ kan wa ati awọn enia wa, awa si de pẹlu owó kan ti a ti kọ̀ silẹ̀ nitorina wọn oṣuwọn onjẹ na pe fun wa ki o si ta wa lọrẹ. Dajudaju Ọlọhun ma nsan (rere) fun awọn olutọrẹ.

فَلَمَّا دَخَلُوا۟ عَلَيْهِ قَالُوا۟ يَٰٓأَيُّهَا ٱلْعَزِيزُ مَسَّنَا وَأَهْلَنَا ٱلضُّرُّ وَجِئْنَا بِبِضَٰعَةٍ مُّزْجَىٰةٍ فَأَوْفِ لَنَا ٱلْكَيْلَ وَتَصَدَّقْ عَلَيْنَآ إِنَّ ٱللَّهَ يَجْزِى ٱلْمُتَصَدِّقِينَ ﴿٨٨﴾

**89.** O wipe: Njẹ ẹnyin mọ̀ ohun ti ẹ ṣe fun Yusufu ati arakunrin rẹ̀ nigbati ẹnyin jẹ alaimọkan.

قَالَ هَلْ عَلِمْتُم مَّا فَعَلْتُم بِيُوسُفَ وَأَخِيهِ إِذْ أَنتُمْ جَٰهِلُونَ ﴿٨٩﴾

**90.** Nwọn sọpe: Njẹ irẹ ni Yusufu bi? O wipe: Emi ni Yusufu atipe eleyi ni arakunrin mi; dajudaju Ọlọhun ti ṣe idẹra le wa lori. Dajudaju ẹniti o ba bẹru (Ọlọhun) ti o si ni ifarada, nitorina dajudaju Ọlọhun ki yio ra lare ẹsan awọn oluṣe rere.

قَالُوٓاْ أَءِنَّكَ لَأَنتَ يُوسُفُۖ قَالَ أَنَا۠ يُوسُفُ وَهَٰذَآ أَخِيۖ قَدۡ مَنَّ ٱللَّهُ عَلَيۡنَآۖ إِنَّهُۥ مَن يَتَّقِ وَيَصۡبِرۡ فَإِنَّ ٱللَّهَ لَا يُضِيعُ أَجۡرَ ٱلۡمُحۡسِنِينَ ٩٠

**91.** Nwọn wipe: Oluwa ni a fi bura! dajudaju Ọlọhun ti fi ọ bori wa atipe dajudaju awa ti jẹ alaṣiṣe.

قَالُواْ تَٱللَّهِ لَقَدۡ ءَاثَرَكَ ٱللَّهُ عَلَيۡنَا وَإِن كُنَّا لَخَٰطِـِٔينَ ٩١

**92.** O wipe: Kò si ibawi fun nyin loni. Ọlọhun yio fi ori ji nyin atipe On ni Olukẹni ju gbogbo akẹni lọ.

قَالَ لَا تَثۡرِيبَ عَلَيۡكُمُ ٱلۡيَوۡمَۖ يَغۡفِرُ ٱللَّهُ لَكُمۡۖ وَهُوَ أَرۡحَمُ ٱلرَّٰحِمِينَ ٩٢

**93.** Ẹ mu ẹwu mi yi lọ ki ẹ lọ fi le iwaju baba mi ki iriran rẹ̀ le pada. Ki ẹ si mu awọn enia nyin wa ba mi patapata.

ٱذۡهَبُواْ بِقَمِيصِي هَٰذَا فَأَلۡقُوهُ عَلَىٰ وَجۡهِ أَبِي يَأۡتِ بَصِيرٗا وَأۡتُونِي بِأَهۡلِكُمۡ أَجۡمَعِينَ ٩٣

**94.** Nigbati awọn èrò onirakunmi na pinya, baba wọn wipe: Dajudaju emi ngbọ õrún Yusufu ti ẹ kò ba ni wipe (baba) o nṣe aran.

وَلَمَّا فَصَلَتِ ٱلۡعِيرُ قَالَ أَبُوهُمۡ إِنِّي لَأَجِدُ رِيحَ يُوسُفَۖ لَوۡلَآ أَن تُفَنِّدُونِ ٩٤

**95.** Nwọn sọpe: Ọlọhun ni a fi bura, dajudaju irẹ mbẹ ninu iṣina (aran) rẹ ti atijọ.

قَالُواْ تَٱللَّهِ إِنَّكَ لَفِي ضَلَٰلِكَ ٱلۡقَدِيمِ ٩٥

**96.** Nigbati oniro-idunnu na de o ju (ẹwu na) le ni iwaju a si da iriran rẹ̀ pada. O wipe: Njẹ emi kò ha ti sọ fun nyin pe dajudaju emi ti mọ̀ lati ọdọ Ọlọhun ohun ti ẹnyin kò mọ̀?

فَلَمَّآ أَن جَآءَ ٱلۡبَشِيرُ أَلۡقَىٰهُ عَلَىٰ وَجۡهِهِۦ فَٱرۡتَدَّ بَصِيرٗاۖ قَالَ أَلَمۡ أَقُل لَّكُمۡ إِنِّيٓ أَعۡلَمُ مِنَ ٱللَّهِ مَا لَا تَعۡلَمُونَ ٩٦

**97.** Nwọn sọpe: Irẹ baba wa, tọrọ idariji ẹṣẹ wa fun wa, dajudaju awa ti jẹ alaṣiṣe.

قَالُواْ يَٰٓأَبَانَا ٱسْتَغْفِرْ لَنَا ذُنُوبَنَآ إِنَّا كُنَّا خَٰطِـِٔينَ ﴿٩٧﴾

**98.** O wipe: Laipẽ emi yio tọrọ idariji fun nyin lọdọ Oluwa mi. Dajudaju On ni Alaforiji, Onikẹ.

قَالَ سَوْفَ أَسْتَغْفِرُ لَكُمْ رَبِّىٓ ۖ إِنَّهُۥ هُوَ ٱلْغَفُورُ ٱلرَّحِيمُ ﴿٩٨﴾

**99.** Nigbati nwọn wọle tọ Yusufu, o ko awọn obi rẹ mejẽji mọra, o si wipe: Ẹ wọ ilu Misira ni ifaiyabalẹ, bi Ọlọhun ba fẹ.

فَلَمَّا دَخَلُواْ عَلَىٰ يُوسُفَ ءَاوَىٰٓ إِلَيْهِ أَبَوَيْهِ وَقَالَ ٱدْخُلُواْ مِصْرَ إِن شَآءَ ٱللَّهُ ءَامِنِينَ ﴿٩٩﴾

**100.** O gbe awọn obi rẹ mejẽji si ori itẹ ọla, nwọn si wo lulẹ fun u niti itẹriba. O wipe: Irẹ baba mi, eyi ni itumọ̀ ala mi ti ṣiwaju, Oluwa mi sọ ọ di otitọ. O si ti ṣe daradara fun mi nigbati O mu mi jade lati inu ọgba ẹwọn ti O si mu nyin wa lati inu papa lẹhin igbati èṣu ti ṣe ibajẹ ni arin emi ati arin awọn arakunrin mi. Dajudaju Oluwa mi jẹ Alanu fun ohun ti O ba fẹ dajudaju On ni Onimimọ̀, Ọjọgbọn.

وَرَفَعَ أَبَوَيْهِ عَلَى ٱلْعَرْشِ وَخَرُّواْ لَهُۥ سُجَّدًا ۖ وَقَالَ يَٰٓأَبَتِ هَٰذَا تَأْوِيلُ رُءْيَٰىَ مِن قَبْلُ قَدْ جَعَلَهَا رَبِّى حَقًّا ۖ وَقَدْ أَحْسَنَ بِىٓ إِذْ أَخْرَجَنِى مِنَ ٱلسِّجْنِ وَجَآءَ بِكُم مِّنَ ٱلْبَدْوِ مِنۢ بَعْدِ أَن نَّزَغَ ٱلشَّيْطَٰنُ بَيْنِى وَبَيْنَ إِخْوَتِىٓ ۚ إِنَّ رَبِّى لَطِيفٌ لِّمَا يَشَآءُ ۚ إِنَّهُۥ هُوَ ٱلْعَلِيمُ ٱلْحَكِيمُ ﴿١٠٠﴾

**101.** (Yusufu wipe): Oluwa mi, daju daju Irẹ ti fun mi ni ijọba nã, O si kọ mi ni itumọ̀ awọn ọ̀rọ. Ẹlẹda sanma ati ilẹ̀, Irẹ ni Oluranlọwọ mi ni aiye yi ati ọrun. Ki O pa mi ni ẹni ti o ju ọwọ-j'ẹsẹ silẹ (Musulumi) fun Ọ ki O si fi mi pẹlu awọn enia rere.

۞ رَبِّ قَدْ ءَاتَيْتَنِى مِنَ ٱلْمُلْكِ وَعَلَّمْتَنِى مِن تَأْوِيلِ ٱلْأَحَادِيثِ ۚ فَاطِرَ ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَٱلْأَرْضِ أَنتَ وَلِىِّۦ فِى ٱلدُّنْيَا وَٱلْءَاخِرَةِ ۖ تَوَفَّنِى مُسْلِمًا وَأَلْحِقْنِى بِٱلصَّٰلِحِينَ ﴿١٠١﴾

**102.** Eyi jẹ ninu awọn iro ti o pamọ ti A ranṣẹ rẹ̀ si ọ, irẹ kò si lọdọ wọn nigbati nwọn ṣe ipinnu ọ̀rọ wọn, ati nigbati nwọn pete.

ذَٰلِكَ مِنْ أَنۢبَآءِ ٱلْغَيْبِ نُوحِيهِ إِلَيْكَ ۖ وَمَا كُنتَ لَدَيْهِمْ إِذْ أَجْمَعُوٓاْ أَمْرَهُمْ وَهُمْ يَمْكُرُونَ ﴿١٠٢﴾

**103.** Ọpọlọpọ awọn enia nwọn kò ni jẹ onigbagbọ ododo, bi o fẹ biotilẹ ṣe oju kokoro rẹ,

وَمَآ أَكۡثَرُ ٱلنَّاسِ وَلَوۡ حَرَصۡتَ
بِمُؤۡمِنِينَ ١٠٣

**104.** Atipe irẹ kò bi wọn lere owó ọyà kan lori rẹ, kò si ohun ti o jẹ ju iṣiti fun gbogbo ẹda.

وَمَا تَسۡـَٔلُهُمۡ عَلَيۡهِ مِنۡ أَجۡرٍۚ
إِنۡ هُوَ إِلَّا ذِكۡرٞ لِّلۡعَٰلَمِينَ ١٠٤

**105.** Atipe melomelo ninu awọn àmi ti inu sanma ati ilẹ ti nwọn rekọja lara rẹ, atipe nwọn ṣẹri kuro nibẹ.

وَكَأَيِّن مِّنۡ ءَايَةٖ فِي ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَٱلۡأَرۡضِ
يَمُرُّونَ عَلَيۡهَا وَهُمۡ عَنۡهَا مُعۡرِضُونَ ١٠٥

**106.** Atipe ọpọlọpọ wọn kò gba Ọlọhun gbọ ni ododo lai ni ba Ọlọhun wa orogun.

وَمَا يُؤۡمِنُ أَكۡثَرُهُم بِٱللَّهِ إِلَّا وَهُم مُّشۡرِكُونَ ١٠٦

**107.** Njẹ nwọn ni ifaiyabalẹ pe ki iyà Ọlọhun wa bò wọn (mọlẹ), abi ki akoko na wa ba wọn ni ojiji nigbati nwọn kò ni fura.

أَفَأَمِنُوٓاْ أَن تَأۡتِيَهُمۡ غَٰشِيَةٞ مِّنۡ عَذَابِ ٱللَّهِ
أَوۡ تَأۡتِيَهُمُ ٱلسَّاعَةُ بَغۡتَةٗ وَهُمۡ لَا يَشۡعُرُونَ ١٠٧

**108.** Wipe: Eyini oju ọna temi: emi si npepe si (ẹsin) Ọlọhun, lori aridaju, emi ati awọn ẹniti o tẹle mi. Mimọ ni ti Ọlọhun, emi kò si ninu awọn ti o nda nkan pọ mọ Ọlọhun.

قُلۡ هَٰذِهِۦ سَبِيلِيٓ أَدۡعُوٓاْ إِلَى ٱللَّهِۚ عَلَىٰ بَصِيرَةٍ
أَنَا۠ وَمَنِ ٱتَّبَعَنِيۖ وَسُبۡحَٰنَ ٱللَّهِ
وَمَآ أَنَا۠ مِنَ ٱلۡمُشۡرِكِينَ ١٠٨

**109.** Awa kò ran ẹnikan nisẹ ṣiwaju rẹ ayafi awọn ọkunrin, A ran ṣẹ si wọn, ninu awọn ara ilu. Tabi nwọn kò rin lori ilẹ ki nwọn si woye bawo ni atubọtan awọn ẹniti o ti ṣiwaju wọn ti jẹ? Atipe ile ti ọrun ni o dara fun awọn ẹniti npaiya Ọlọhun. Kilo ṣe ti ẹ kò lo lãkaye?

وَمَآ أَرۡسَلۡنَا مِن قَبۡلِكَ إِلَّا رِجَالٗا نُّوحِيٓ إِلَيۡهِم
مِّنۡ أَهۡلِ ٱلۡقُرَىٰٓۗ أَفَلَمۡ يَسِيرُواْ فِي ٱلۡأَرۡضِ
فَيَنظُرُواْ كَيۡفَ كَانَ عَٰقِبَةُ ٱلَّذِينَ مِن قَبۡلِهِمۡۗ
وَلَدَارُ ٱلۡأٓخِرَةِ خَيۡرٞ لِّلَّذِينَ ٱتَّقَوۡاْۚ
أَفَلَا تَعۡقِلُونَ ١٠٩

**110.** Titi di igbati awọn ojiṣẹ na fi sọ ireti nù nwọn si ro pe dajudaju nwọn pe wọn ni opurọ, atilẹhin Wa si wa ba wọn, A si gba ẹniti A fẹ là. A kò si da iyà Wa pada lọdọ awọn enia ti o jẹ ọdẹṣẹ.

حَتَّىٰٓ إِذَا ٱسۡتَيۡـَٔسَ ٱلرُّسُلُ وَظَنُّوٓاْ أَنَّهُمۡ قَدۡ كُذِبُواْ جَآءَهُمۡ نَصۡرُنَا فَنُجِّيَ مَن نَّشَآءُۖ وَلَا يُرَدُّ بَأۡسُنَا عَنِ ٱلۡقَوۡمِ ٱلۡمُجۡرِمِينَ ١١٠

**111.** Dajudaju ariwoye kan mbẹ ninu itan wọn fun awọn ti o ni lãkaye. (Al-Kurani) kò jẹ awọn ọ̀rọ kan ti nwọn da adapa irọ rẹ̀, ṣugbọn o jẹ ki a mọ ododo eyiti o ti ṣiwaju rẹ̀, o si nṣe alaye gbogbo nkan ati imọna ati ãnu fun awọn enia ti nwọn jẹ onigbagbọ ododo.

لَقَدۡ كَانَ فِي قَصَصِهِمۡ عِبۡرَةٞ لِّأُوْلِي ٱلۡأَلۡبَٰبِۗ مَا كَانَ حَدِيثٗا يُفۡتَرَىٰ وَلَٰكِن تَصۡدِيقَ ٱلَّذِي بَيۡنَ يَدَيۡهِ وَتَفۡصِيلَ كُلِّ شَيۡءٖ وَهُدٗى وَرَحۡمَةٗ لِّقَوۡمٖ يُؤۡمِنُونَ ١١١

## (13) Suratul Ra'du

سُورَةُ الرَّعْدِ

*Ni orukọ Ọlọhun Ajọkẹ aiye, Aṣakẹ ọrun.*

بِسۡمِ ٱللَّهِ ٱلرَّحۡمَٰنِ ٱلرَّحِيمِ

**1.** Alif, Lãm, Mĩm, rã (Ọlọhun nikan l'Ọmọ ohun ti Ogba l'ero pẹlu awọn harafi yi). Eyi ni awọn ãyàh Tirà nã, Atipe ohun ti a sọ kalẹ fun ọ lati ọdọ Oluwa rẹ ododo ni, ṣugbọn ọpọlọpọ awọn enia ko gbagbọ ni ododo.

الٓمٓرۚ تِلۡكَ ءَايَٰتُ ٱلۡكِتَٰبِۗ وَٱلَّذِيٓ أُنزِلَ إِلَيۡكَ مِن رَّبِّكَ ٱلۡحَقُّ وَلَٰكِنَّ أَكۡثَرَ ٱلنَّاسِ لَا يُؤۡمِنُونَ ١

**2.** Ọlọhun ni Ẹniti O gbe sanma ga laisi òpo kan ti ẹ le ri, lẹhinna O si ṣe pẹ̀tẹpẹ̀rẹ̀ (ni ọna ti otọ si I) s'ori Aliaraṣi nã, O si tẹ õrun ati oṣupa lori ba. Olukuluku (wọn) nrin ni akoko ti adarukọ. On ṣe eto awọn ọ̀rọ O ṣe alaye awọn ãyàh nã nitori ki ẹ le mọ amọdaju nipa iba Oluwa nyin pade.

ٱللَّهُ ٱلَّذِي رَفَعَ ٱلسَّمَٰوَٰتِ بِغَيۡرِ عَمَدٖ تَرَوۡنَهَاۖ ثُمَّ ٱسۡتَوَىٰ عَلَى ٱلۡعَرۡشِۖ وَسَخَّرَ ٱلشَّمۡسَ وَٱلۡقَمَرَۖ كُلّٞ يَجۡرِي لِأَجَلٖ مُّسَمّٗىۚ يُدَبِّرُ ٱلۡأَمۡرَ يُفَصِّلُ ٱلۡأٓيَٰتِ لَعَلَّكُم بِلِقَآءِ رَبِّكُمۡ تُوقِنُونَ ٢

**3.** On ni Ẹniti O tẹ ilẹ̀ (ni pẹrẹsẹ), O si ṣe awọn oke sinu rẹ̀ ati awọn odo ṣiṣan. Ati gbogbo awọn oriṣiriṣi eso O ṣe ni oni meji takọ-tabo. On fi oru bo ọsan. Dajudaju awọn ami mbẹ ninu eyi fun awọn enia ti o nronu jinlẹ̀.

وَهُوَ ٱلَّذِى مَدَّ ٱلْأَرْضَ وَجَعَلَ فِيهَا رَوَٰسِىَ وَأَنْهَٰرًا وَمِن كُلِّ ٱلثَّمَرَٰتِ جَعَلَ فِيهَا زَوْجَيْنِ ٱثْنَيْنِ يُغْشِى ٱلَّيْلَ ٱلنَّهَارَ إِنَّ فِى ذَٰلِكَ لَءَايَٰتٍ لِّقَوْمٍ يَتَفَكَّرُونَ ﴿٣﴾

**4.** Awọn oriṣiriṣi ọna mbẹ lori ilẹ̀ ti nwọn kò jinnà si ara wọn, ati awọn oko (ti nwọn jẹ) ti awọn Inabi (ajara) ati irugbin ati dabinu ti nwọn jọra wọn ati awọn ti kò jọra wọn; ti a nfun wọn mu ninu omi kanna; A si da apakan lọla ju apakan lọ ni jijẹ. Dajudaju arikọgbọn nbẹ ninu eyi fun awọn enia ti nwọn ni lãkaye.

وَفِى ٱلْأَرْضِ قِطَعٌ مُّتَجَٰوِرَٰتٌ وَجَنَّٰتٌ مِّنْ أَعْنَٰبٍ وَزَرْعٌ وَنَخِيلٌ صِنْوَانٌ وَغَيْرُ صِنْوَانٍ يُسْقَىٰ بِمَآءٍ وَٰحِدٍ وَنُفَضِّلُ بَعْضَهَا عَلَىٰ بَعْضٍ فِى ٱلْأُكُلِ إِنَّ فِى ذَٰلِكَ لَءَايَٰتٍ لِّقَوْمٍ يَعْقِلُونَ ﴿٤﴾

**5.** Ti ó ba nya ọ lẹnu, njẹ iyanu ni ọ̀rọ wọn jẹ (wipe): Nigbati awa ba ti di iyẹpẹ tan nigbana ni awa yio di ẹda titun bi? Awọ̀n elewọnyi ni awọn ẹniti o ṣe aigbagbọ si Oluwa wọn, awọn elewọnyi ni ẹwọn mbẹ ni ọrun wọn, awọn elewọnyi ni ero ina ninu rẹ̀ ni nwọn yio ṣe gbere si.

۞ وَإِن تَعْجَبْ فَعَجَبٌ قَوْلُهُمْ أَءِذَا كُنَّا تُرَٰبًا أَءِنَّا لَفِى خَلْقٍ جَدِيدٍ أُو۟لَٰٓئِكَ ٱلَّذِينَ كَفَرُوا۟ بِرَبِّهِمْ وَأُو۟لَٰٓئِكَ ٱلْأَغْلَٰلُ فِىٓ أَعْنَاقِهِمْ وَأُو۟لَٰٓئِكَ أَصْحَٰبُ ٱلنَّارِ هُمْ فِيهَا خَٰلِدُونَ ﴿٥﴾

**6.** Nwọn yio ma kan ọ loju ki aburu ṣiwaju rere, dajudaju ṣe awọn iyà arikọgbọn ti rekọja ṣiwaju wọn: Dajudau Oluwa rẹ jẹ Alaforiji fun awọn enia lori abosi wọn. Dajudaju Oluwa rẹ le koko lati gbẹsan (iyà).

وَيَسْتَعْجِلُونَكَ بِٱلسَّيِّئَةِ قَبْلَ ٱلْحَسَنَةِ وَقَدْ خَلَتْ مِن قَبْلِهِمُ ٱلْمَثُلَٰتُ وَإِنَّ رَبَّكَ لَذُو مَغْفِرَةٍ لِّلنَّاسِ عَلَىٰ ظُلْمِهِمْ وَإِنَّ رَبَّكَ لَشَدِيدُ ٱلْعِقَابِ ﴿٦﴾

**7.** Awọn ti o ṣe aigbagbọ si wipe: Kini ṣe ti a kò sọ àmi kan kalẹ̀ fun u lati ọdọ oluwa rẹ̀? Olukilọ lasan ni irẹ olutọsọna si mbẹ fun olukuluku awọn enia.

وَيَقُولُ ٱلَّذِينَ كَفَرُوا۟ لَوْلَآ أُنزِلَ عَلَيْهِ ءَايَةٌ
مِّن رَّبِّهِۦٓ ۗ إِنَّمَآ أَنتَ مُنذِرٌ ۖ وَلِكُلِّ قَوْمٍ هَادٍ ﴿٧﴾

**8.** Ọlọhun mọ̀ ohun ti olukuluku obirin nru-kiri (ni oyun) ati ohun ti apoọmọ fi din (ọjọ) ku ati eyiti o le (ọjọ) si. Gbogbo nkan lo ni oṣuwọn lọdọ Rẹ̀.

ٱللَّهُ يَعْلَمُ مَا تَحْمِلُ كُلُّ أُنثَىٰ وَمَا تَغِيضُ
ٱلْأَرْحَامُ وَمَا تَزْدَادُ ۖ وَكُلُّ شَىْءٍ
عِندَهُۥ بِمِقْدَارٍ ﴿٨﴾

**9.** Oni-mimọ̀ kọkọ ati gbangba, Ọba ti O tobi, Ọba ti O ga julọ.

عَٰلِمُ ٱلْغَيْبِ وَٱلشَّهَٰدَةِ ٱلْكَبِيرُ ٱلْمُتَعَالِ ﴿٩﴾

**10.** Ẹniti o nfi ọrọ pamọ ninu nyin ati ẹniti o fihan sita bakanna ni o ri (lọdọ Rẹ̀) ati ẹniti o fi oru boju ati ẹniti o nrìn (lọ ṣe ti rẹ) lọsan.

سَوَآءٌ مِّنكُم مَّنْ أَسَرَّ ٱلْقَوْلَ وَمَن جَهَرَ بِهِۦ
وَمَنْ هُوَ مُسْتَخْفٍۭ بِٱلَّيْلِ وَسَارِبٌۢ بِٱلنَّهَارِ ﴿١٠﴾

**11.** Awọn oluṣọ (malaika) mbẹ fun u niwaju rẹ̀ ati ni ẹhin rẹ̀ ti nwọn nṣọ ọ nibi aṣẹ Ọlọhun. Dajudaju Ọlọhun ki iyi ohun ti mbẹ fun awọn enia kan pada titi awọn funra wọn yio fi yi nkan (towa l'ẹmi) wọn pada. Bi Ọlọhun ba ro awọn enia kan ro ibi, kò si aladapada rẹ̀ fun u (lẹhin Rẹ̀), nwọn kò si ni oludãbo bò kan.

لَهُۥ مُعَقِّبَٰتٌ مِّنۢ بَيْنِ يَدَيْهِ وَمِنْ خَلْفِهِۦ يَحْفَظُونَهُۥ
مِنْ أَمْرِ ٱللَّهِ ۗ إِنَّ ٱللَّهَ لَا يُغَيِّرُ مَا بِقَوْمٍ حَتَّىٰ يُغَيِّرُوا۟
مَا بِأَنفُسِهِمْ ۗ وَإِذَآ أَرَادَ ٱللَّهُ بِقَوْمٍ سُوٓءًا فَلَا مَرَدَّ لَهُۥ ۚ
وَمَا لَهُم مِّن دُونِهِۦ مِن وَالٍ ﴿١١﴾

**12.** On ni Ẹniti nfi amanamana han niti ibẹru ati ireti O si nṣe ẹda ẹ̀ṣu òjo dẹ̀dẹ̀.

هُوَ ٱلَّذِى يُرِيكُمُ ٱلْبَرْقَ خَوْفًا وَطَمَعًا
وَيُنشِئُ ٱلسَّحَابَ ٱلثِّقَالَ ﴿١٢﴾

**13.** Àra nṣe afọmọ ẹyin Rẹ̀ ati awọn malaika (pẹlu) fun ibẹru Rẹ̀. O si nran àra-sisan O si nmu ba

وَيُسَبِّحُ ٱلرَّعْدُ بِحَمْدِهِۦ وَٱلْمَلَٰٓئِكَةُ مِنْ خِيفَتِهِۦ
وَيُرْسِلُ ٱلصَّوَٰعِقَ فَيُصِيبُ بِهَا مَن يَشَآءُ

ẹniti O ba fẹ, sibẹ nwọn njiyan Ọlọhun, On si ni O le kókó ni agbara.

وَهُمْ يُجَٰدِلُونَ فِى ٱللَّهِ وَهُوَ شَدِيدُ ٱلْمِحَالِ ﴿١٣﴾

**14.** On ni ikepe ododo tọ si. Awọn ẹniti nwọn npe lẹhin Rẹ̀ kò le da wọn lohun rara bikoṣe gẹgẹbi ẹniti o tẹ atẹlẹwọ rẹ si omi (ojo) ki o le de ẹnu rẹ̀, ṣugbọn ko le de ibẹ. Adua alaigbagbọ kò jẹ nkankan bikoṣe iṣina.

لَهُۥ دَعْوَةُ ٱلْحَقِّ ۖ وَٱلَّذِينَ يَدْعُونَ مِن دُونِهِۦ لَا يَسْتَجِيبُونَ
لَهُم بِشَىْءٍ إِلَّا كَبَٰسِطِ كَفَّيْهِ إِلَى ٱلْمَآءِ لِيَبْلُغَ فَاهُ
وَمَا هُوَ بِبَٰلِغِهِۦ ۚ وَمَا دُعَآءُ ٱلْكَٰفِرِينَ إِلَّا فِى ضَلَٰلٍ ﴿١٤﴾

**15.** Ọlọhun ni awọn ẹniti o wa ni sanma ati ilẹ̀ nfi oribalẹ fun, nwọn fẹ nwọn kọ, ati ojiji wọn ni owurọ ati alẹ.

وَلِلَّهِ يَسْجُدُ مَن فِى ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَٱلْأَرْضِ طَوْعًا
وَكَرْهًا وَظِلَٰلُهُم بِٱلْغُدُوِّ وَٱلْءَاصَالِ ۩ ﴿١٥﴾

**16.** Sọpe: Tani Oluwa sanma ati ilẹ̀? Sọpe: Ọlọhun ni. Sọpe: Njẹ ẹnyin ha le mu awọn alafẹhinti kan lẹhin Rẹ̀ ti nwọn kò ni agbara anfani kan tabi ipalara funra wọn. Sọpe: Afọju ati ẹniti o riran ha dọgba bi? Tabi okùnkùn ati imọlẹ ha dọgba bi? Tabi nwọn wa orogun fun Ọlọhun ti nwọn nṣe ẹda bii ti Rẹ̀, tobẹ ti ẹda na jọ ara wọn (depo pe o daru loju wọn)? Sọpe: Ọlọhun ni Ẹlẹda gbogbo nkan, On si ni Ọba Aṣo Olubori.

قُلْ مَن رَّبُّ ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَٱلْأَرْضِ قُلِ ٱللَّهُ ۚ قُلْ أَفَٱتَّخَذْتُم
مِّن دُونِهِۦٓ أَوْلِيَآءَ لَا يَمْلِكُونَ لِأَنفُسِهِمْ نَفْعًا وَلَا ضَرًّا ۚ
قُلْ هَلْ يَسْتَوِى ٱلْأَعْمَىٰ وَٱلْبَصِيرُ أَمْ هَلْ تَسْتَوِى
ٱلظُّلُمَٰتُ وَٱلنُّورُ ۗ أَمْ جَعَلُوا۟ لِلَّهِ شُرَكَآءَ خَلَقُوا۟ كَخَلْقِهِۦ
فَتَشَٰبَهَ ٱلْخَلْقُ عَلَيْهِمْ ۚ قُلِ ٱللَّهُ خَٰلِقُ كُلِّ شَىْءٍ
وَهُوَ ٱلْوَٰحِدُ ٱلْقَهَّٰرُ ﴿١٦﴾

**17.** O nsọ omi kalẹ̀ lati sanma, lẹhinna awọn ojudo si nṣan pẹlu oṣuwọn wọn, àgbàrã si gbe ifofo ti o lefo lọ. Ati ninu ohun ti nwọn yọ́ ninu ina lati fi ṣe ohun-ọṣọ tabi ohun elo, ifofo iru rẹ̀ (wa). Bayi ni Ọlọhun fi ododo bori irọ. Eyi tio jẹ

أَنزَلَ مِنَ ٱلسَّمَآءِ مَآءً فَسَالَتْ أَوْدِيَةٌۢ بِقَدَرِهَا
فَٱحْتَمَلَ ٱلسَّيْلُ زَبَدًا رَّابِيًا ۚ وَمِمَّا يُوقِدُونَ عَلَيْهِ
فِى ٱلنَّارِ ٱبْتِغَآءَ حِلْيَةٍ أَوْ مَتَٰعٍ زَبَدٌ مِّثْلُهُۥ ۚ كَذَٰلِكَ يَضْرِبُ
ٱللَّهُ ٱلْحَقَّ وَٱلْبَٰطِلَ ۚ فَأَمَّا ٱلزَّبَدُ فَيَذْهَبُ جُفَآءً

ifofo, yio rẹ danu bi ohun ti ko nilari; Şugbọn ohun ti nşe enia ni anfani, yio wa gbere lori ilẹ̀. Bayi ni Ọlọhun nşe afiwe. (nkan).

وَأَمَّا مَا يَنفَعُ ٱلنَّاسَ فَيَمۡكُثُ فِي ٱلۡأَرۡضِۚ كَذَٰلِكَ يَضۡرِبُ ٱللَّهُ ٱلۡأَمۡثَالَ ﴿١٧﴾

**18.** Õre (ẹsan) wa fun awọn ti nwọn jẹ Oluwa wọn ni ipe. Atipe awọn ẹniti kò jẹ ipe Rẹ̀, iba jẹ pe ti wọn ni ohun ti mbẹ lori ilẹ̀ patapata ati iru rẹ̀ pẹlu rẹ̀, nwọn yio fẹ lati fi ara wọn ra pada. Awọn elewọnyi ni işiro buburu mbẹ fun. Ina Jahannama ni ibugbe wọn, ibusinmi buburu ni.

لِلَّذِينَ ٱسۡتَجَابُواْ لِرَبِّهِمُ ٱلۡحُسۡنَىٰۚ وَٱلَّذِينَ لَمۡ يَسۡتَجِيبُواْ لَهُۥ لَوۡ أَنَّ لَهُم مَّا فِي ٱلۡأَرۡضِ جَمِيعٗا وَمِثۡلَهُۥ مَعَهُۥ لَٱفۡتَدَوۡاْ بِهِۦٓۚ أُوْلَٰٓئِكَ لَهُمۡ سُوٓءُ ٱلۡحِسَابِ وَمَأۡوَىٰهُمۡ جَهَنَّمُۖ وَبِئۡسَ ٱلۡمِهَادُ ﴿١٨﴾

**19.** Njẹ ẹniti o mọ pe ohun ti a sọkalẹ̀ fun ọ lati ọdọ Oluwa rẹ jẹ otitọ ha le dabi ẹniti o fọju (si i)? Dajudaju awọn oni lãkàyè ni yio gbọ iranti.

۞أَفَمَن يَعۡلَمُ أَنَّمَآ أُنزِلَ إِلَيۡكَ مِن رَّبِّكَ ٱلۡحَقُّ كَمَنۡ هُوَ أَعۡمَىٰٓۚ إِنَّمَا يَتَذَكَّرُ أُوْلُواْ ٱلۡأَلۡبَٰبِ ﴿١٩﴾

**20.** Awọn na ni ẹniti nmu adehun Ọlọhun şẹ, nwọn ki ntu adehun nã.

ٱلَّذِينَ يُوفُونَ بِعَهۡدِ ٱللَّهِ وَلَا يَنقُضُونَ ٱلۡمِيثَٰقَ ﴿٢٠﴾

**21.** Atipe awọn ni ẹniti nwọn so pọ ohun ti Ọlọhun palaşẹ pe ki a so pọ nwọn a si ma paiya Oluwa wọn, nwọn a si tun ma nbẹru işiro buburu.

وَٱلَّذِينَ يَصِلُونَ مَآ أَمَرَ ٱللَّهُ بِهِۦٓ أَن يُوصَلَ وَيَخۡشَوۡنَ رَبَّهُمۡ وَيَخَافُونَ سُوٓءَ ٱلۡحِسَابِ ﴿٢١﴾

**22.** Awọn na si ni nwọn nfi suru wa oju rere Oluwa wọn ti nwọn si ngbe irun duro (ni akoko) atipe nwọn a ma na nikọkọ ati ni gbangba ninu ohun ti A fun wọn, nwọn a si mã fi iwa rere ti iwa buburu lọ; awọn elewọnyi ni atubọtan ile rere mbẹ fun.

وَٱلَّذِينَ صَبَرُواْ ٱبۡتِغَآءَ وَجۡهِ رَبِّهِمۡ وَأَقَامُواْ ٱلصَّلَوٰةَ وَأَنفَقُواْ مِمَّا رَزَقۡنَٰهُمۡ سِرّٗا وَعَلَانِيَةٗ وَيَدۡرَءُونَ بِٱلۡحَسَنَةِ ٱلسَّيِّئَةَ أُوْلَٰٓئِكَ لَهُمۡ عُقۡبَى ٱلدَّارِ ﴿٢٢﴾

**23.** Ọgba idẹra ti kò ni opin, ti nwọn yio wọ inu rẹ̀ ati awọn ti o ba ṣe daradara ninu awọn baba wọn ati awọn aya wọn ati awọn arọmọdọmọ wọn; ati pe awọn malaika yio ma wọle tọ wọn ni gbogbo oju ọna.

جَنَّٰتُ عَدۡنٖ يَدۡخُلُونَهَا وَمَن صَلَحَ مِنۡ ءَابَآئِهِمۡ وَأَزۡوَٰجِهِمۡ وَذُرِّيَّٰتِهِمۡۖ وَٱلۡمَلَٰٓئِكَةُ يَدۡخُلُونَ عَلَيۡهِم مِّن كُلِّ بَابٖ ﴿٢٣﴾

**24.** (Nwọn yio wipe): Alafia ki o ma ba nyin nitori ifarada nyin (ni aiye), atubọtan ile na ma dara o.

سَلَٰمٌ عَلَيۡكُم بِمَا صَبَرۡتُمۡۚ فَنِعۡمَ عُقۡبَى ٱلدَّارِ ﴿٢٤﴾

**25.** Atipe awọn ẹniti ntu adehun ti Ọlọhun lẹhin igbati wọn ṣe e, ti nwọn si ja ohun ti Ọlọhun palaṣẹ pe ki nwọn so pọ̀, ti nwọn si nṣe ibajẹ ni ori ilẹ̀, awọn elewọnyi egbe ni fun wọn atipe ti wọn ni ile buburu.

وَٱلَّذِينَ يَنقُضُونَ عَهۡدَ ٱللَّهِ مِنۢ بَعۡدِ مِيثَٰقِهِۦ وَيَقۡطَعُونَ مَآ أَمَرَ ٱللَّهُ بِهِۦٓ أَن يُوصَلَ وَيُفۡسِدُونَ فِي ٱلۡأَرۡضِ أُوْلَٰٓئِكَ لَهُمُ ٱللَّعۡنَةُ وَلَهُمۡ سُوٓءُ ٱلدَّارِ ﴿٢٥﴾

**26.** Ọlọhun ma ngba layè ese fun ẹniti O ba fẹ A si ma diwọn rẹ̀ (fun ẹniti O ba fẹ) atipe nwọn yọ̀ si igbesi aiye yi. Bẹ si ni igbesi aiye kò jẹ kinikan lẹgbẹ ti ọrun ayafi igbadun kan (diẹ).

ٱللَّهُ يَبۡسُطُ ٱلرِّزۡقَ لِمَن يَشَآءُ وَيَقۡدِرُۚ وَفَرِحُواْ بِٱلۡحَيَوٰةِ ٱلدُّنۡيَا وَمَا ٱلۡحَيَوٰةُ ٱلدُّنۡيَا فِي ٱلۡأٓخِرَةِ إِلَّا مَتَٰعٞ ﴿٢٦﴾

**27.** Atipe awọn ẹniti o ṣe alaigbagbọ yio ma sọpe: Kini ṣe ti a kò sọ ami kan kalẹ̀ fun u lati ọdọ Oluwa rẹ̀? Sọpe: Dajudaju Ọlọhun A ma fi ẹniti O ba fẹ silẹ̀ ninu iṣina, ẹniti o ba ṣẹri si ọdọ Rẹ̀ yio fi ọna mọ̀ ọ wa si ọdọ ara Rẹ̀.

وَيَقُولُ ٱلَّذِينَ كَفَرُواْ لَوۡلَآ أُنزِلَ عَلَيۡهِ ءَايَةٞ مِّن رَّبِّهِۦۚ قُلۡ إِنَّ ٱللَّهَ يُضِلُّ مَن يَشَآءُ وَيَهۡدِيٓ إِلَيۡهِ مَنۡ أَنَابَ ﴿٢٧﴾

**28.** Awọn ni ẹniti nwọn gbagbọ ti ọkàn wọn si balẹ̀ si iranti

ٱلَّذِينَ ءَامَنُواْ وَتَطۡمَئِنُّ قُلُوبُهُم بِذِكۡرِ ٱللَّهِۗ

Ọlọhun, Jẹ kin sọ fun ọ, pẹlu iranti Ọlọhun ni awọn ọkàn fi mbàlẹ̀.

أَلَا بِذِكۡرِ ٱللَّهِ تَطۡمَئِنُّ ٱلۡقُلُوبُ ﴿٢٨﴾

**29.** Awọn ẹniti o gba Ọlọhun gbọ ti nwọn si ṣe iṣẹ rere, igbadun ki o ma bẹ fun wọn ati abọ rere.

ٱلَّذِينَ ءَامَنُواْ وَعَمِلُواْ ٱلصَّٰلِحَٰتِ طُوبَىٰ
لَهُمۡ وَحُسۡنُ مَـَٔابٖ ﴿٢٩﴾

**30.** Gẹgẹ bayi ni A ran ọ nişẹ si awọn ijọ kan, dajudaju awọn miran ti rekọja şiwaju rẹ ki o le ba mã ke ohun ti A fi ranşẹ si ọ fun wọn, atipe sibẹsibẹ nwọn nşe aigbagbọ si (Ọba) Ajọkẹ aiye. Sọpe: On ni Oluwa mi, kò si ọlọhun kan ayafi On; On ni mo gbẹkẹle atipe ọdọ Rẹ̀ ni ipadasi mi.

كَذَٰلِكَ أَرۡسَلۡنَٰكَ فِيٓ أُمَّةٖ قَدۡ خَلَتۡ مِن قَبۡلِهَآ أُمَمٞ
لِّتَتۡلُوَاْ عَلَيۡهِمُ ٱلَّذِيٓ أَوۡحَيۡنَآ إِلَيۡكَ وَهُمۡ يَكۡفُرُونَ
بِٱلرَّحۡمَٰنِۚ قُلۡ هُوَ رَبِّي لَآ إِلَٰهَ إِلَّا هُوَ عَلَيۡهِ
تَوَكَّلۡتُ وَإِلَيۡهِ مَتَابِ ﴿٣٠﴾

**31.** Ti o ba şe pe dajudaju Al-Kurani kan wa ti o le şi awọn oke nidi tabi ki afi fa ilẹ̀ ya tabi ti a le fi ba awọn oku sọrọ (nwọn kò ni gbagbọ). Şugbọn ti Ọlọhun ni gbogbo aşẹ patapata. Tabi awọn ẹniti o gbagbọ ni ododo ko ha mọ (ni jakàn) ni pe bi Ọlọhun ba fẹ iba fi gbogbo awọn enia mọ ọna patapata? Iyà lile koko ni yio ba awọn ẹniti kò gbàgbọ nitori ohun ti nwọn şe nişẹ tabi ki ó sọ̀ si tosi ile wọn titi alukawani Ọlọhun yio fi de. Dajudaju Ọlọhun ki yapa adehun (Rẹ̀).

وَلَوۡ أَنَّ قُرۡءَانٗا سُيِّرَتۡ بِهِ ٱلۡجِبَالُ أَوۡ قُطِّعَتۡ
بِهِ ٱلۡأَرۡضُ أَوۡ كُلِّمَ بِهِ ٱلۡمَوۡتَىٰۗ بَل لِّلَّهِ ٱلۡأَمۡرُ جَمِيعًاۗ
أَفَلَمۡ يَاْيۡـَٔسِ ٱلَّذِينَ ءَامَنُوٓاْ أَن لَّوۡ يَشَآءُ ٱللَّهُ
لَهَدَى ٱلنَّاسَ جَمِيعٗاۗ وَلَا يَزَالُ ٱلَّذِينَ كَفَرُواْ
تُصِيبُهُم بِمَا صَنَعُواْ قَارِعَةٌ أَوۡ تَحُلُّ قَرِيبٗا
مِّن دَارِهِمۡ حَتَّىٰ يَأۡتِيَ وَعۡدُ ٱللَّهِۚ إِنَّ ٱللَّهَ
لَا يُخۡلِفُ ٱلۡمِيعَادَ ﴿٣١﴾

**32.** Dajudaju nwọn ti fi ọpọlọpọ awọn ojişẹ şe ẹ̀fẹ̀ şiwaju rẹ, Mo si ti lọra fun awọn ẹniti nwọn şe aigbagbọ, lẹhinna ni Mo wa mu

وَلَقَدِ ٱسۡتُهۡزِئَ بِرُسُلٖ مِّن قَبۡلِكَ فَأَمۡلَيۡتُ لِلَّذِينَ
كَفَرُواْ ثُمَّ أَخَذۡتُهُمۡۖ فَكَيۡفَ كَانَ عِقَابِ ﴿٣٢﴾

wọn nitorina bawo ni iyà Mi na ti ri (lara wọn).

**33.** Njẹ ẹniti o duro ti ẹmi kõkan, ti nṣọ ọ pẹlu ohun ti o ṣe nişẹ (o ha le dabi ẹniti kò le ṣe bẽ bi?) sibẹsibẹ (awọn alaigbagbọ) nwọn fun Ọlọhun ni orogun. Wipe: Ẹ darukọ wọn (ki a gbọ). Tabi ẹnyin yio fun (Ọlọhun) ni iro ohun ti kò mọ̀ ni ori ilẹ̀, tabi ẹ darukọ eyi ti o han ninu ọrọ? Bẹ tilẹ̀ kõ, a ṣe e lọṣọ fun awọn alaigbagbọ ete wọn asi sẹri wọn kuro ni oju ọna (ti Ọlọhun). Atipe ẹniti Ọlọhun ba fi silẹ̀ ninu iṣina kò ni si afini mọna fun u.

أَفَمَنْ هُوَ قَآئِمٌ عَلَىٰ كُلِّ نَفْسٍۭ بِمَا كَسَبَتْ ۗ وَجَعَلُوا۟
لِلَّهِ شُرَكَآءَ قُلْ سَمُّوهُمْ ۚ أَمْ تُنَبِّـُٔونَهُۥ بِمَا لَا يَعْلَمُ
فِى ٱلْأَرْضِ أَم بِظَـٰهِرٍ مِّنَ ٱلْقَوْلِ ۗ بَلْ زُيِّنَ لِلَّذِينَ
كَفَرُوا۟ مَكْرُهُمْ وَصُدُّوا۟ عَنِ ٱلسَّبِيلِ ۗ
وَمَن يُضْلِلِ ٱللَّهُ فَمَا لَهُۥ مِنْ هَادٍ ﴿٣٣﴾

**34.** Iyà yio ma bẹ fun wọn ni aiye nbi atipe dajudaju iyà ti ọrun ni o le julọ. Bẹ si ni oludâbo kan kò ni si fun wọn lọdọ Ọlọhun.

لَّهُمْ عَذَابٌ فِى ٱلْحَيَوٰةِ ٱلدُّنْيَا ۖ وَلَعَذَابُ ٱلْـَٔاخِرَةِ أَشَقُّ ۖ
وَمَا لَهُم مِّنَ ٱللَّهِ مِن وَاقٍ ﴿٣٤﴾

**35.** Apejuwe ọgba idẹra eyiti a ṣe adehun rẹ̀ fun awọn olupaiya (Ọlọhun), awọn odo nṣan nisalẹ̀ rẹ̀, awọn eso rẹ̀ yio ma bẹ titi ati iboji rẹ̀. Eyini ni atubọtan awọn ẹniti npaiya (Ọlọhun); ki ẹ ri atubọtan awọn alaigbagbọ ina ni.

۞ مَّثَلُ ٱلْجَنَّةِ ٱلَّتِى وُعِدَ ٱلْمُتَّقُونَ ۖ تَجْرِى
مِن تَحْتِهَا ٱلْأَنْهَـٰرُ ۖ أُكُلُهَا دَآئِمٌ وَظِلُّهَا ۚ تِلْكَ
عُقْبَى ٱلَّذِينَ ٱتَّقَوا۟ ۖ وَّعُقْبَى ٱلْكَـٰفِرِينَ
ٱلنَّارُ ﴿٣٥﴾

**36.** Ki ẹ ri awọn ẹniti A fun ni Tirà nwọn dunnu si ohun ti a sọ̀kalẹ̀ fun ọ, atipe awọn ti nwọn parapọ, (awọn ẹgbẹ) awọn kan mbẹ ninu wọn ti nwọn tako apakan rẹ̀, Wipe: Ohun ti a pa mi laṣẹ nikan ni pe ki emi ma sin Ọlọhun

وَٱلَّذِينَ ءَاتَيْنَـٰهُمُ ٱلْكِتَـٰبَ يَفْرَحُونَ بِمَآ أُنزِلَ
إِلَيْكَ ۖ وَمِنَ ٱلْأَحْزَابِ مَن يُنكِرُ بَعْضَهُۥ ۚ قُلْ إِنَّمَآ
أُمِرْتُ أَنْ أَعْبُدَ ٱللَّهَ وَلَآ أُشْرِكَ بِهِۦٓ ۚ إِلَيْهِ أَدْعُوا۟
وَإِلَيْهِ مَـَٔابِ ﴿٣٦﴾

atipe ki nma şe da nkankan pọ̀ mọ On. Emi pe nyin si ọdọ Rẹ̀ atipe ọdọ rẹ̀ ni apadasi.

**37.** Atipe gẹgẹ bayi ni A sọ ọ kalẹ̀, ni ede Larubawa ni idajọ, Dajudaju ti irẹ ba tẹle ifẹ-inu wọn, lẹhin ohun ti o wa ba ọ ninu mimọ, kò ni si alaranşe kan fun ọ si Ọlọhun kò si ni si oluşọ ni.

وَكَذَٰلِكَ أَنزَلْنَٰهُ حُكْمًا عَرَبِيًّا ۚ وَلَئِنِ ٱتَّبَعْتَ أَهْوَآءَهُم بَعْدَ مَا جَآءَكَ مِنَ ٱلْعِلْمِ مَا لَكَ مِنَ ٱللَّهِ مِن وَلِىٍّ وَلَا وَاقٍ ﴿٣٧﴾

**38.** Dajudaju A ti ran awọn ojişẹ kan nişẹ şiwaju rẹ A si fun wọn ni awọn iyawo ati awọn ọmọ. Kò si tọ si ojişẹ kan pe ki o mu àmi kan wa, ayafi pẹlu iyọnda Ọlọhun. Akọsilẹ̀ mbẹ fun gbogbo akoko Kõkan.

وَلَقَدْ أَرْسَلْنَا رُسُلًا مِّن قَبْلِكَ وَجَعَلْنَا لَهُمْ أَزْوَٰجًا وَذُرِّيَّةً ۚ وَمَا كَانَ لِرَسُولٍ أَن يَأْتِىَ بِـَٔايَةٍ إِلَّا بِإِذْنِ ٱللَّهِ ۗ لِكُلِّ أَجَلٍ كِتَابٌ ﴿٣٨﴾

**39.** Ọlọhun yio mã parẹ eyi ti O ba fẹ (ninu rẹ̀) A si mã fi eyi ti O ba fẹ rinlẹ̀ ninu rẹ̀, akọsilẹ nla mbẹ ni ọdọ Rẹ̀.

يَمْحُوا۟ ٱللَّهُ مَا يَشَآءُ وَيُثْبِتُ ۖ وَعِندَهُۥٓ أُمُّ ٱلْكِتَٰبِ ﴿٣٩﴾

**40.** Bi A fi han ọ apakan ohun ti A şe ileri fun wọn tabi A pa ọ ni, şugbọn dajudaju jijişẹ dopin ni tirẹ, işiro işẹ Awa la ni.

وَإِن مَّا نُرِيَنَّكَ بَعْضَ ٱلَّذِى نَعِدُهُمْ أَوْ نَتَوَفَّيَنَّكَ فَإِنَّمَا عَلَيْكَ ٱلْبَلَٰغُ وَعَلَيْنَا ٱلْحِسَابُ ﴿٤٠﴾

**41.** Nwọn ko ha ri i ni pe Awa ni A ndin ilẹ naa ku ni ẹbẹbã rẹ̀? Ọlọhun lo ndajọ ti ẹnikan kò le da idajọ Rẹ̀ pada. On si yara ni işiro.

أَوَلَمْ يَرَوْا۟ أَنَّا نَأْتِى ٱلْأَرْضَ نَنقُصُهَا مِنْ أَطْرَافِهَا ۚ وَٱللَّهُ يَحْكُمُ لَا مُعَقِّبَ لِحُكْمِهِۦ ۚ وَهُوَ سَرِيعُ ٱلْحِسَابِ ﴿٤١﴾

**42.** Dajudaju awọn ẹniti o şiwaju wọn ti pete şugbọn Ọlọhun lo ni gbogbo ewe-wa patapata. O

وَقَدْ مَكَرَ ٱلَّذِينَ مِن قَبْلِهِمْ فَلِلَّهِ ٱلْمَكْرُ جَمِيعًا ۖ يَعْلَمُ مَا تَكْسِبُ كُلُّ نَفْسٍ ۗ وَسَيَعْلَمُ ٱلْكُفَّٰرُ

mọ ohun ti ẹmi kọ̀kan nṣe nisẹ. Atipe awọn alaigbabọ mbọ wa mọ̀ ẹniti atubọtan ile na mbẹ fun.

لِمَنْ عُقْبَى الدَّارِ ﴿٤٢﴾

**43.** Atipe awọn alaigbagbọ nsọ pe irẹ ki nṣe ojiṣẹ kan. Wipe: Ọlọhun to ni ẹlẹri ni arin emi ati ẹnyin ati ẹnikẹni ti mimọ̀ tirà na mbẹ ni ọdọ rẹ̀.

وَيَقُولُ الَّذِينَ كَفَرُوا لَسْتَ مُرْسَلًا قُلْ كَفَىٰ بِاللَّهِ شَهِيدًا بَيْنِي وَبَيْنَكُمْ وَمَنْ عِندَهُ عِلْمُ الْكِتَابِ ﴿٤٣﴾

## (14) Suratu Ibrãhĩma

سُورَةُ إِبْرَاهِيمَ

*Ni orukọ Ọlọhun Ajọkẹ aiye, Aṣakẹ ọrun.*

بِسْمِ اللَّهِ الرَّحْمَٰنِ الرَّحِيمِ

**1.** Alif, Lãm, Rã (Ọlọhun ni O mọ ohun ti O gba lero pẹlu awọn harafi yi) eyi jẹ Tirà kan ti a sọ̀ kalẹ̀ fun ọ nitori ki o le mã fi yọ awọn enia jade kuro ninu okùnkùn lọ si inu imọlẹ̀ pẹlu iyọnda Oluwa wọn, lọ si oju ọna Ọba titobi, Ọba ti O ni ọpẹ.

الر ۚ كِتَابٌ أَنزَلْنَاهُ إِلَيْكَ لِتُخْرِجَ النَّاسَ مِنَ الظُّلُمَاتِ إِلَى النُّورِ بِإِذْنِ رَبِّهِمْ إِلَىٰ صِرَاطِ الْعَزِيزِ الْحَمِيدِ ﴿١﴾

**2.** Ọlọhun ni Ẹniti gbogbo ohun ti mbẹ̃ ni sanma ati ilẹ̀ jẹ ti Rẹ̀, atipe ègbe ni fun awọn alaigbagbọ ninu iyà ti o le koko.

اللَّهِ الَّذِي لَهُ مَا فِي السَّمَاوَاتِ وَمَا فِي الْأَرْضِ ۗ وَوَيْلٌ لِّلْكَافِرِينَ مِنْ عَذَابٍ شَدِيدٍ ﴿٢﴾

**3.** Awọn ẹniti nwọn fẹran igbesi aiye yi ju ọrun lọ, nwọn si nṣẹ awọn enia lori kuro ni oju ọna Ọlọhun, nwọn si fẹ ki ọna nã wọ. Awọnyi ni nwọn wa ninu iṣina ti o jinna réré.

الَّذِينَ يَسْتَحِبُّونَ الْحَيَاةَ الدُّنْيَا عَلَى الْآخِرَةِ وَيَصُدُّونَ عَن سَبِيلِ اللَّهِ وَيَبْغُونَهَا عِوَجًا ۚ أُولَٰئِكَ فِي ضَلَالٍ بَعِيدٍ ﴿٣﴾

**4.** Kòsi ojiṣẹ kan ti A ran nisẹ ayafi ki o jẹ pẹlu ede awọn enia rẹ̀ ki o le ṣe alaye fun wọn, Ọlọhun

وَمَا أَرْسَلْنَا مِن رَّسُولٍ إِلَّا بِلِسَانِ قَوْمِهِ لِيُبَيِّنَ لَهُمْ ۖ فَيُضِلُّ اللَّهُ مَن يَشَاءُ وَيَهْدِي

مَن يَشَآءُ وَهُوَ ٱلۡعَزِيزُ ٱلۡحَكِيمُ ﴿٤﴾

ma nfi ẹniti O ba fẹ silẹ̀ sinu işina, O si ma fi ẹniti O ba fẹ mọna. On ni Ọba titobi. Ọlọgbọn.

وَلَقَدۡ أَرۡسَلۡنَا مُوسَىٰ بِـَٔايَٰتِنَآ أَنۡ أَخۡرِجۡ قَوۡمَكَ مِنَ ٱلظُّلُمَٰتِ إِلَى ٱلنُّورِ وَذَكِّرۡهُم بِأَيَّىٰمِ ٱللَّهِۚ إِنَّ فِي ذَٰلِكَ لَأٓيَٰتٖ لِّكُلِّ صَبَّارٖ شَكُورٖ ﴿٥﴾

**5.** Atipe dajudaju A ti fi awọn ami Wa ran (Annabi) Musa nişẹ pe: Ko yọ awọn enia rẹ jade lati inu okukun lọ sinu imọlẹ̀ atipe ki o ran wọn leti ọjọ (idẹra) Ọlọhun. Dajudaju awọn ami mbẹ ninu eyini fun gbogbo awọn onisuru ti nşe ọpẹ.

وَإِذۡ قَالَ مُوسَىٰ لِقَوۡمِهِ ٱذۡكُرُواْ نِعۡمَةَ ٱللَّهِ عَلَيۡكُمۡ إِذۡ أَنجَىٰكُم مِّنۡ ءَالِ فِرۡعَوۡنَ يَسُومُونَكُمۡ سُوٓءَ ٱلۡعَذَابِ وَيُذَبِّحُونَ أَبۡنَآءَكُمۡ وَيَسۡتَحۡيُونَ نِسَآءَكُمۡۚ وَفِي ذَٰلِكُم بَلَآءٞ مِّن رَّبِّكُمۡ عَظِيمٞ ﴿٦﴾

**6.** Atipe nigbati Musa wi fun awọn enia rẹ̀ pe: Ẹ şe iranti idẹra Ọlọhun ti O şe fun nyin, nigbati O gba nyin la ni ọdọ awọn enia Firiaona, ti nwọn nfi iya ti o buru jẹ nyin, ti nwọn ndunbu awọn ọmọ ọkunrin nyin, ti nwọn si nda awọn ọmọ obirin nyin si, adanwo ti o tobi ni iwọnyi jẹ lati ọdọ Oluwa nyin.

وَإِذۡ تَأَذَّنَ رَبُّكُمۡ لَئِن شَكَرۡتُمۡ لَأَزِيدَنَّكُمۡۖ وَلَئِن كَفَرۡتُمۡ إِنَّ عَذَابِي لَشَدِيدٞ ﴿٧﴾

**7.** Atipe nigbati Oluwa nyin jẹ ki ẹ mọ pe, dajudaju ti ẹnyin ba dupẹ, dajudaju Emi yio şe alekun fun nyin, şugbọn ti ẹnyin ba şe aimore, (ẹ mọ pe) dajudaju iyà Mi le kókó.

وَقَالَ مُوسَىٰٓ إِن تَكۡفُرُوٓاْ أَنتُمۡ وَمَن فِي ٱلۡأَرۡضِ جَمِيعٗا فَإِنَّ ٱللَّهَ لَغَنِيٌّ حَمِيدٌ ﴿٨﴾

**8.** Atipe Musa wipe: Ti ẹnyin ba şe aigbagbọ ati awọn enia ti o mbẹ lori ilẹ̀ patapata, nigbana (ẹ̀ mo pe) dajudaju Ọlọhun ni Ọlọrọ̀. Ẹniti ẹyin tọ si,

أَلَمۡ يَأۡتِكُمۡ نَبَؤُاْ ٱلَّذِينَ مِن قَبۡلِكُمۡ قَوۡمِ نُوحٖ

**9.** Iro awọn ẹniti o ti şiwaju nyin kò ti wa ba nyin ni, awọn enia

Nuha ati Hadi ati Samudu ati awọn ẹniti o kẹhin wọn? Ẹnikan kò mọ wọn ayafi Ọlọhun. Awọn ojiṣẹ wọn wa ba wọn pẹlu awọn alaye, ṣugbọn nwọn fi ọwọ wọn si ẹnu wọn nwọn wipe: Awa ṣe aigbagbọ si ohun ti a fi ran nyin niṣẹ, atipe dajudaju awa ti mbẹ ninu iyemeji, awa si ni iyemeji si ohun ti ẹ npe wa si.

وَعَادٍ وَثَمُودَ وَٱلَّذِينَ مِنۢ بَعۡدِهِمۡ لَا يَعۡلَمُهُمۡ إِلَّا ٱللَّهُۚ جَآءَتۡهُمۡ رُسُلُهُم بِٱلۡبَيِّنَٰتِ فَرَدُّوٓاْ أَيۡدِيَهُمۡ فِيٓ أَفۡوَٰهِهِمۡ وَقَالُوٓاْ إِنَّا كَفَرۡنَا بِمَآ أُرۡسِلۡتُم بِهِۦ وَإِنَّا لَفِي شَكّٖ مِّمَّا تَدۡعُونَنَآ إِلَيۡهِ مُرِيبٖ ﴿٩﴾

**10.** Awọn ojiṣẹ wọn wipe: Tabitabi kan ha wa lara Ọlọhun bi, Ẹlẹda ọrun ati ilẹ̀? O npe nyin lati fi ori awọn ẹṣẹ nyin ji nyin, ati ki O le lọ nyin lara di akoko kan ti a darukọ. Nwọn sọ pe: Ẹnyin kò jẹ nkankan ju abara enia iru wa lọ; ẹnyin nfẹ lati ṣẹri wa kuro nibi ohun ti awọn baba wa nsin ni, nitorina ẹ mu awijare ti o yanju wa fun wa.

۞ قَالَتۡ رُسُلُهُمۡ أَفِي ٱللَّهِ شَكّٞ فَاطِرِ ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَٱلۡأَرۡضِۖ يَدۡعُوكُمۡ لِيَغۡفِرَ لَكُم مِّن ذُنُوبِكُمۡ وَيُؤَخِّرَكُمۡ إِلَىٰٓ أَجَلٖ مُّسَمّٗىۚ قَالُوٓاْ إِنۡ أَنتُمۡ إِلَّا بَشَرٞ مِّثۡلُنَا تُرِيدُونَ أَن تَصُدُّونَا عَمَّا كَانَ يَعۡبُدُ ءَابَآؤُنَا فَأۡتُونَا بِسُلۡطَٰنٖ مُّبِينٖ ﴿١٠﴾

**11.** Awọn ojiṣẹ wọn sọ fun wọn pe: Awa kò jẹ nkankan bikoṣe abara gẹgẹbi nyin, ṣugbọn Ọlọhun ma nṣe õre fun ẹniti O ba fẹ ninu awọn olujọsin Rẹ̀. Kò si tọ si awa lati mu ẹri kan wa ayafi pẹlu aṣẹ Ọlọhun. Atipe Ọlọhun ni ki awọn olugbagbọ ododo ma gbẹkẹle.

قَالَتۡ لَهُمۡ رُسُلُهُمۡ إِن نَّحۡنُ إِلَّا بَشَرٞ مِّثۡلُكُمۡ وَلَٰكِنَّ ٱللَّهَ يَمُنُّ عَلَىٰ مَن يَشَآءُ مِنۡ عِبَادِهِۦۖ وَمَا كَانَ لَنَآ أَن نَّأۡتِيَكُم بِسُلۡطَٰنٍ إِلَّا بِإِذۡنِ ٱللَّهِۚ وَعَلَى ٱللَّهِ فَلۡيَتَوَكَّلِ ٱلۡمُؤۡمِنُونَ ﴿١١﴾

**12.** Kini ṣe wa ti awa kò fi ni gbẹkẹle Ọlọhun? Dajudaju O si ti tọ wa si awọn ọna wa. Dajudaju awa yio si farada ipalara yiowu ti ẹ le ṣe fun wa, atipe Ọlọhun ni ki awọn oluni igbẹkẹle ma gbẹkẹle.

وَمَا لَنَآ أَلَّا نَتَوَكَّلَ عَلَى ٱللَّهِ وَقَدۡ هَدَىٰنَا سُبُلَنَاۚ وَلَنَصۡبِرَنَّ عَلَىٰ مَآ ءَاذَيۡتُمُونَاۚ وَعَلَى ٱللَّهِ فَلۡيَتَوَكَّلِ ٱلۡمُتَوَكِّلُونَ ﴿١٢﴾

**13.** Awọn alaigbagbọ sọ fun awọn ojiṣẹ wọn pe: Awa yio le nyin jade ninu ilẹ̀ wa tabi ki ẹ pada sinu ẹsin ti wa. Nigbana Oluwa wọn si ranṣẹ si wọn pe: Dajudaju Awa yio pa awọn alabosi run.

وَقَالَ ٱلَّذِينَ كَفَرُواْ لِرُسُلِهِمۡ لَنُخۡرِجَنَّكُم مِّنۡ أَرۡضِنَآ أَوۡ لَتَعُودُنَّ فِي مِلَّتِنَاۖ فَأَوۡحَىٰٓ إِلَيۡهِمۡ رَبُّهُمۡ لَنُهۡلِكَنَّ ٱلظَّٰلِمِينَ ١٣

**14.** Atipe dajudaju Awa yio fi nyin joko si ori ilẹ̀ na lẹhin wọn. Eyini wa fun ẹniti o bẹru iduro niwaju Mi ti o si bẹru ileri Mi.

وَلَنُسۡكِنَنَّكُمُ ٱلۡأَرۡضَ مِنۢ بَعۡدِهِمۡۚ ذَٰلِكَ لِمَنۡ خَافَ مَقَامِي وَخَافَ وَعِيدِ ١٤

**15.** Atipe nwọn nwa idajọ, gbogbo alafojudi, olorikunkun padanu.

وَٱسۡتَفۡتَحُواْ وَخَابَ كُلُّ جَبَّارٍ عَنِيدٖ ١٥

**16.** Ni ẹhin rẹ̀ ina Jahannama mbẹ a o si fun u ni omi awẹyun-wẹjẹ̀ mu(u).

مِّن وَرَآئِهِۦ جَهَنَّمُ وَيُسۡقَىٰ مِن مَّآءٖ صَدِيدٖ ١٦

**17.** Yio ma mu u diẹ yio si fẹrẹ ma le gbe e mi, iku si nyọ si i ni gbogbo aye sibẹ kò ni ku ati pe ni ẹhin rẹ̀ iyà ti o le mbẹ (fun u).

يَتَجَرَّعُهُۥ وَلَا يَكَادُ يُسِيغُهُۥ وَيَأۡتِيهِ ٱلۡمَوۡتُ مِن كُلِّ مَكَانٖ وَمَا هُوَ بِمَيِّتٖۖ وَمِن وَرَآئِهِۦ عَذَابٌ غَلِيظٞ ١٧

**18.** Apẹrẹ awọn ti o ṣe aigbagbọ si Oluwa wọn (ni pe): Awọn iṣẹ wọn a dabi ẽrú ti atẹgun lile fẹ lu u ni ọjọ oji. Nwọn kò ni ni agbara kankan lori ohun ti nwọn ṣe nişẹ. Eyini işina ti o jinna.

مَّثَلُ ٱلَّذِينَ كَفَرُواْ بِرَبِّهِمۡۖ أَعۡمَٰلُهُمۡ كَرَمَادٍ ٱشۡتَدَّتۡ بِهِ ٱلرِّيحُ فِي يَوۡمٍ عَاصِفٖۖ لَّا يَقۡدِرُونَ مِمَّا كَسَبُواْ عَلَىٰ شَيۡءٖۚ ذَٰلِكَ هُوَ ٱلضَّلَٰلُ ٱلۡبَعِيدُ ١٨

**19.** Irẹ kori pe Ọlọhun ni O da sanma ati ilẹ̀ pẹlu ododo? Ti O ba fẹ, yio ko nyin kuro yio si mu ẹda titun wa (rọpo nyin).

أَلَمۡ تَرَ أَنَّ ٱللَّهَ خَلَقَ ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَٱلۡأَرۡضَ بِٱلۡحَقِّۚ إِن يَشَأۡ يُذۡهِبۡكُمۡ وَيَأۡتِ بِخَلۡقٖ جَدِيدٖ ١٩

**20.** Eyini kò si jẹ inira fun Ọlọhun.

وَمَا ذَٰلِكَ عَلَى ٱللَّهِ بِعَزِيزٖ ٢٠

**21.** Nwọn si jade si ọdọ Ọlọhun patapata, nigbana awọn alailagbara yio wi fun awọn ti nṣe igberaga pe: Dajudaju olutẹle ni awa jẹ fun nyin, njẹ ẹnyin le gbe iya kinikan kuro fun wa ninu ti Ọlọhun bi? Nwọn wipe: Ti Ọlọhun ba fi wa mọna ni awa na iba fi nyin mọna. Bakanna ni o ri fun wa bi awa kegbe tabi a rọju; kò si àyè sisalọ fun wa.

وَبَرَزُوا۟ لِلَّهِ جَمِيعًا فَقَالَ ٱلضُّعَفَٰٓؤُا۟ لِلَّذِينَ ٱسْتَكْبَرُوٓا۟ إِنَّا كُنَّا لَكُمْ تَبَعًا فَهَلْ أَنتُم مُّغْنُونَ عَنَّا مِنْ عَذَابِ ٱللَّهِ مِن شَىْءٍ ۚ قَالُوا۟ لَوْ هَدَىٰنَا ٱللَّهُ لَهَدَيْنَٰكُمْ ۖ سَوَآءٌ عَلَيْنَآ أَجَزِعْنَآ أَمْ صَبَرْنَا مَا لَنَا مِن مَّحِيصٍ ﴿٢١﴾

**22.** Atipe èṣu yio si sọ nigbati a ba ti ṣe idajọ pe: Dajudaju Ọlọhun ti ṣe ileri fun nyin ni ileri otitọ, emi na si tun ṣe ileri fun nyin, lẹ̃hinna emi ṣe aiṣĩkà alukawani. Emi kò ni agbara kan le nyin lori bikoṣe pe ki emi kan pe nyin ẹnyin si da mi lohun; nitorina ẹ mà bu mi, ara nyin ni ki ẹ bu. Emi kò leran nyin lọwọ bẹni ẹnyin na kò le ran mi lọwọ. Emi kọ ohun ti ẹ fi mi ṣe orogun fun Ọlọhun ri. Dajudaju awọn alabosi, ìyà lile mbẹ fun wọn.

وَقَالَ ٱلشَّيْطَٰنُ لَمَّا قُضِىَ ٱلْأَمْرُ إِنَّ ٱللَّهَ وَعَدَكُمْ وَعْدَ ٱلْحَقِّ وَوَعَدتُّكُمْ فَأَخْلَفْتُكُمْ ۖ وَمَا كَانَ لِىَ عَلَيْكُم مِّن سُلْطَٰنٍ إِلَّآ أَن دَعَوْتُكُمْ فَٱسْتَجَبْتُمْ لِى ۖ فَلَا تَلُومُونِى وَلُومُوٓا۟ أَنفُسَكُم ۖ مَّآ أَنَا۠ بِمُصْرِخِكُمْ وَمَآ أَنتُم بِمُصْرِخِىَّ ۖ إِنِّى كَفَرْتُ بِمَآ أَشْرَكْتُمُونِ مِن قَبْلُ ۗ إِنَّ ٱلظَّٰلِمِينَ لَهُمْ عَذَابٌ أَلِيمٌ ﴿٢٢﴾

**23.** Awọn ti o gbagbọ ti nwọn si ṣiṣẹ rere a o mu wọn wọ ọgba idẹra ti odo nṣan nisalẹ rẹ, nwọn o ma gbe inu rẹ pẹlu iyọnda Oluwa wọn. Kiki wọn ninu rẹ ni, Alafia!

وَأُدْخِلَ ٱلَّذِينَ ءَامَنُوا۟ وَعَمِلُوا۟ ٱلصَّٰلِحَٰتِ جَنَّٰتٍ تَجْرِى مِن تَحْتِهَا ٱلْأَنْهَٰرُ خَٰلِدِينَ فِيهَا بِإِذْنِ رَبِّهِمْ ۖ تَحِيَّتُهُمْ فِيهَا سَلَٰمٌ ﴿٢٣﴾

**24.** Ẹnyin kò ha ri bi Ọlọhun ti fi ọ̀rọ daradara kan we igi daradara kan, isalẹ rẹ mulẹ, ẹka rẹ si wa ni sanma.

أَلَمْ تَرَ كَيْفَ ضَرَبَ ٱللَّهُ مَثَلًا كَلِمَةً طَيِّبَةً كَشَجَرَةٍ طَيِّبَةٍ أَصْلُهَا ثَابِتٌ وَفَرْعُهَا فِى ٱلسَّمَآءِ ﴿٢٤﴾

**25.** O nmu eso rẹ̀ wa ni gbogbo akoko pẹlu aṣẹ Oluwa rẹ̀? Ọlọhun si nṣe awọn apejuwe fun awọn enia ki nwọn le ma ranti.

تُؤْتِىٓ أُكُلَهَا كُلَّ حِينٍۭ بِإِذْنِ رَبِّهَا ۗ وَيَضْرِبُ ٱللَّهُ ٱلْأَمْثَالَ لِلنَّاسِ لَعَلَّهُمْ يَتَذَكَّرُونَ ٢٥

**26.** Ati apejuwe ọ̀rọ buruku o dabi igi buburu ti a fa tu lori ilẹ̀; kò si ifidimulẹ fun u.

وَمَثَلُ كَلِمَةٍ خَبِيثَةٍ كَشَجَرَةٍ خَبِيثَةٍ ٱجْتُثَّتْ مِن فَوْقِ ٱلْأَرْضِ مَا لَهَا مِن قَرَارٍ ٢٦

**27.** Ọlọhun fi awọn ti o gbagbọ ni ododo rinlẹ̀ pẹlu ọrọ̀ ti o rinlẹ̀ ni igbesi aiye yi ati ọrun; Ọlọhun si nfi awọn alabosi silẹ̀ ninu iṣina, Ọlọhun si nṣe ohun ti O fẹ.

يُثَبِّتُ ٱللَّهُ ٱلَّذِينَ ءَامَنُوا۟ بِٱلْقَوْلِ ٱلثَّابِتِ فِى ٱلْحَيَوٰةِ ٱلدُّنْيَا وَفِى ٱلْءَاخِرَةِ ۖ وَيُضِلُّ ٱللَّهُ ٱلظَّٰلِمِينَ ۚ وَيَفْعَلُ ٱللَّهُ مَا يَشَآءُ ٢٧

**28.** Abi irẹ kò ri awọn ẹniti nwọn yi idẹra Ọlọhun pada si aimore atipe nwọn mu awọn enia wọn sọ̀kalẹ̀ si ile iparun.

۞ أَلَمْ تَرَ إِلَى ٱلَّذِينَ بَدَّلُوا۟ نِعْمَتَ ٱللَّهِ كُفْرًا وَأَحَلُّوا۟ قَوْمَهُمْ دَارَ ٱلْبَوَارِ ٢٨

**29.** Jahannama. Nwọn yio wọ inu rẹ̀. O si buru ni aiye ibugbe.

جَهَنَّمَ يَصْلَوْنَهَا ۖ وَبِئْسَ ٱلْقَرَارُ ٢٩

**30.** Atipe nwọn ba Ọlọhun wa orogun ki nwọn le ṣi (awọn enia) lọna kuro ni oju ọna Rẹ̀. Sọpe: Ẹ ma gbadun nitoripe dajudaju apadasi nyin inu ina ni.

وَجَعَلُوا۟ لِلَّهِ أَندَادًا لِّيُضِلُّوا۟ عَن سَبِيلِهِۦ ۗ قُلْ تَمَتَّعُوا۟ فَإِنَّ مَصِيرَكُمْ إِلَى ٱلنَّارِ ٣٠

**31.** Sọ fun awọn olujọsin Mi ti nwọn gbagbọ ni ododo pe, ki nwọn ma gbe irun duro, ki nwọn si ma na, ni kọ̀kọ̀ ati ni gbangba (si oju ọna Ọlọhun) ninu ohun ti A pa lese fun wọn ṣiwaju ki ọjọ kan ti kò si tita rira ninu rẹ̀ to de ati ọrẹ imulẹ̀.

قُل لِّعِبَادِىَ ٱلَّذِينَ ءَامَنُوا۟ يُقِيمُوا۟ ٱلصَّلَوٰةَ وَيُنفِقُوا۟ مِمَّا رَزَقْنَٰهُمْ سِرًّا وَعَلَانِيَةً مِّن قَبْلِ أَن يَأْتِىَ يَوْمٌ لَّا بَيْعٌ فِيهِ وَلَا خِلَٰلٌ ٣١

**32.** Ọlọhun ni Ẹniti O ṣe ẹda sanma ati ilẹ̀ O si nsọ omi kalẹ̀ lati

ٱللَّهُ ٱلَّذِى خَلَقَ ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَٱلْأَرْضَ وَأَنزَلَ

sanma O si fi nmu awọn eso jade ni ipese fun nyin O si tun tẹ awọn ọkọ lori ba fun nyin ki o le ma rin lori omi pẹlu aṣẹ Rẹ̀ O si tun tẹ awọn odo ṣiṣan lori ba fun nyin.

مِنَ السَّمَاءِ مَاءً فَأَخْرَجَ بِهِ مِنَ الثَّمَرَاتِ
رِزْقًا لَكُمْ وَسَخَّرَ لَكُمُ الْفُلْكَ لِتَجْرِيَ
فِي الْبَحْرِ بِأَمْرِهِ وَسَخَّرَ لَكُمُ الْأَنْهَارَ ٣٢

**33.** O si tun tẹ õrun ati oṣupa lori ba fun nyin ti awọn mejẽji nlọ lọna wọn. O si tẹ oru ati ọsan lori ba fun nyin.

وَسَخَّرَ لَكُمُ الشَّمْسَ وَالْقَمَرَ دَائِبَيْنِ
وَسَخَّرَ لَكُمُ اللَّيْلَ وَالنَّهَارَ ٣٣

**34.** O si fun nyin ninu gbogbo ohun ti ẹ ntọrọ lọwọ Rẹ̀. Bi ẹnyin yio ba ka idẹra Ọlọhun, ẹ kò le ka wọn tan, Dajudaju awọn enia jẹ alabosi alaimore.

وَآتَاكُمْ مِنْ كُلِّ مَا سَأَلْتُمُوهُ وَإِنْ تَعُدُّوا
نِعْمَتَ اللَّهِ لَا تُحْصُوهَا إِنَّ الْإِنْسَانَ لَظَلُومٌ
كَفَّارٌ ٣٤

**35.** (Ṣe iranti) igbati Ibrahima wipe: Oluwa mi, ṣe ilu yi ni ilu ifaiyabalẹ̀ ati ki O mu mi jinna ati awọn ọmọ mi kuro nibi ki a ma sin awọn oriṣa.

وَإِذْ قَالَ إِبْرَاهِيمُ رَبِّ اجْعَلْ هَٰذَا الْبَلَدَ آمِنًا
وَاجْنُبْنِي وَبَنِيَّ أَنْ نَعْبُدَ الْأَصْنَامَ ٣٥

**36.** Oluwa mi, dajudaju awọn (oriṣa) na wọn ti ko ọpọlọpọ ninu awọn enia sọnu. Nitorina ẹnikẹni ti o ba tẹle mi, dajudaju eleyini mbẹ ninu ẹni mi; ẹnikẹni ti o ba si yapa mi, dajudaju Irẹ ni Alaforiji, Onikẹ.

رَبِّ إِنَّهُنَّ أَضْلَلْنَ كَثِيرًا مِنَ النَّاسِ فَمَنْ تَبِعَنِي فَإِنَّهُ
مِنِّي وَمَنْ عَصَانِي فَإِنَّكَ غَفُورٌ رَحِيمٌ ٣٦

**37.** Oluwa wa, dajudaju emi wa apakan ninu awọn ọmọ mi do si gbangba kan alaini irugbin ni ẹba ile Rẹ Ọlọwọ, Oluwa wa, ki nwọn le ba ma gbe irun duro; nitorina ṣe ọkàn apakan ninu awọn enia ki o ma ṣẹri si ọdọ wọn, ki O si pa lese

رَبَّنَا إِنِّي أَسْكَنْتُ مِنْ ذُرِّيَّتِي بِوَادٍ غَيْرِ ذِي زَرْعٍ
عِنْدَ بَيْتِكَ الْمُحَرَّمِ رَبَّنَا لِيُقِيمُوا الصَّلَاةَ
فَاجْعَلْ أَفْئِدَةً مِنَ النَّاسِ تَهْوِي إِلَيْهِمْ
وَارْزُقْهُمْ مِنَ الثَّمَرَاتِ لَعَلَّهُمْ يَشْكُرُونَ ٣٧

fun wọn eso ki nwọn ba le ma dupẹ (fun Ọ).

**38.** Oluwa wa, dajudaju Irẹ ni O mọ ohun ti a fi npamọ ati ohun ti a fi nhan si ode. Atipe kinikan kò pamọ fun Ọlọhun ni ilẹ̀ ati ni sanma.

رَبَّنَآ إِنَّكَ تَعۡلَمُ مَا نُخۡفِي وَمَا نُعۡلِنُۗ وَمَا يَخۡفَىٰ عَلَى ٱللَّهِ مِن شَيۡءٖ فِي ٱلۡأَرۡضِ وَلَا فِي ٱلسَّمَآءِ ٣٨

**39.** Ti Ọlọhun ni ọpẹ, ti O ta mi lọrẹ Ismaila ati Isihaka nigbati mo ti darugbo! Dajudaju Oluwa mi Olugbọ ipe ni.

ٱلۡحَمۡدُ لِلَّهِ ٱلَّذِي وَهَبَ لِي عَلَى ٱلۡكِبَرِ إِسۡمَٰعِيلَ وَإِسۡحَٰقَۚ إِنَّ رَبِّي لَسَمِيعُ ٱلدُّعَآءِ ٣٩

**40.** Oluwa mi, ṣe mi ni olugbe irun duro ati ninu awọn arọmọdọmọ mi, Oluwa wa, ki O si gba ipe mi.

رَبِّ ٱجۡعَلۡنِي مُقِيمَ ٱلصَّلَوٰةِ وَمِن ذُرِّيَّتِيۚ رَبَّنَا وَتَقَبَّلۡ دُعَآءِ ٤٠

**41.** Oluwa wa, ṣe aforiji fun mi ati fun awọn obi mi mejẽji ati fun awọn olugbagbọ ododo ni ọjọ ti iṣiro iṣẹ yio ba de.

رَبَّنَا ٱغۡفِرۡ لِي وَلِوَٰلِدَيَّ وَلِلۡمُؤۡمِنِينَ يَوۡمَ يَقُومُ ٱلۡحِسَابُ ٤١

**42.** Atipe ki o ma ṣe ro pe Ọlọhun jẹ olugbagbera nipa ohun ti awọn alabosi nṣe ni iṣẹ, dajudaju O kan nlọ wọn lara di ọjọ kan ti awọn oju yio fẹ silẹ̀ tototo.

وَلَا تَحۡسَبَنَّ ٱللَّهَ غَٰفِلًا عَمَّا يَعۡمَلُ ٱلظَّٰلِمُونَۚ إِنَّمَا يُؤَخِّرُهُمۡ لِيَوۡمٖ تَشۡخَصُ فِيهِ ٱلۡأَبۡصَٰرُ ٤٢

**43.** Ni ẹniti yio ma yara ti nwọn yio gbe ori wọn si oke, nwọn ko ni le da oju wọn pada si ọdọ ara wọn atipe awọn ọkàn wọn yio wa lofo.

مُهۡطِعِينَ مُقۡنِعِي رُءُوسِهِمۡ لَا يَرۡتَدُّ إِلَيۡهِمۡ طَرۡفُهُمۡۖ وَأَفۡـِٔدَتُهُمۡ هَوَآءٞ ٤٣

**44.** Atipe ki o ma kilọ fun awọn enia nipa ọjọ ti iya na yio ba de wa ba wọn, nitorina awọn alabosi yio ma wipe: Oluwa wa, lọ wa lara di

وَأَنذِرِ ٱلنَّاسَ يَوۡمَ يَأۡتِيهِمُ ٱلۡعَذَابُ فَيَقُولُ ٱلَّذِينَ ظَلَمُواْ رَبَّنَآ أَخِّرۡنَآ إِلَىٰٓ أَجَلٖ قَرِيبٖ نُّجِبۡ دَعۡوَتَكَ وَنَتَّبِعِ ٱلرُّسُلَۗ أَوَلَمۡ تَكُونُوٓاْ أَقۡسَمۡتُم

igba diẹ, ki awa le ba jẹ ipe Rẹ ati ki a le tẹle awọn ojiṣẹ na. Njẹ ẹko jẹ ẹniti o ti bura ri pe ẹ kò ni kuro laiye.

مِّن قَبْلُ مَا لَكُم مِّن زَوَالٍ ﴿٤٤﴾

**45.** Ẹ si ngbe aye ibugbe awọn ẹniti o ti ṣe abosi fun ara wọn bẹ si ni o ti han fun nyin ri bi A ti ṣe pẹlu wọn, A si ṣe alaye awọn apejuwe na fun nyin.

وَسَكَنتُمْ فِي مَسَٰكِنِ ٱلَّذِينَ ظَلَمُوٓا۟ أَنفُسَهُمْ وَتَبَيَّنَ لَكُمْ كَيْفَ فَعَلْنَا بِهِمْ وَضَرَبْنَا لَكُمُ ٱلْأَمْثَالَ ﴿٤٥﴾

**46.** Atipe nwọn ti da ete wọn, bẹ si ni ẹsan ete wọn mbẹ lọdọ Ọlọhun, bi o fẹ bi ete wọn na fẹrẹ le jẹ ki oke ṣidi.

وَقَدْ مَكَرُوا۟ مَكْرَهُمْ وَعِندَ ٱللَّهِ مَكْرُهُمْ وَإِن كَانَ مَكْرُهُمْ لِتَزُولَ مِنْهُ ٱلْجِبَالُ ﴿٤٦﴾

**47.** Nitorina ma ṣe rope Ọlọhun A ma sepa adehun Rẹ ti O ba awọn ojiṣẹ Rẹ ṣe. Dajudaju Ọlọhun ni Alagbara, Olufiya jẹ ẹlẹṣẹ.

فَلَا تَحْسَبَنَّ ٱللَّهَ مُخْلِفَ وَعْدِهِۦ رُسُلَهُۥٓ ۚ إِنَّ ٱللَّهَ عَزِيزٌ ذُو ٱنتِقَامٍ ﴿٤٧﴾

**48.** (Ṣe iranti) ọjọ ti a o ba pãrọ ilẹ̀ na yatọ si ilẹ̀ yi ati awọn sanma, nwọn yio si jade si Ọlọhun, Ọba kanṣoṣo Olubori.

يَوْمَ تُبَدَّلُ ٱلْأَرْضُ غَيْرَ ٱلْأَرْضِ وَٱلسَّمَٰوَٰتُ ۖ وَبَرَزُوا۟ لِلَّهِ ٱلْوَٰحِدِ ٱلْقَهَّارِ ﴿٤٨﴾

**49.** Irẹ a si ma ri awọn ẹlẹṣẹ ti a o so wọn pọ mọ ara wọn ni ọjọ na si inu ṣẹkẹṣẹkẹ̀ (kanna).

وَتَرَى ٱلْمُجْرِمِينَ يَوْمَئِذٍ مُّقَرَّنِينَ فِي ٱلْأَصْفَادِ ﴿٤٩﴾

**50.** Awọn ẹwu wọn yio jẹ ti ẹpa to ti ina, ina na yio bo oju wọn daru.

سَرَابِيلُهُم مِّن قَطِرَانٍ وَتَغْشَىٰ وُجُوهَهُمُ ٱلنَّارُ ﴿٥٠﴾

**51.** Ki Ọlọhun le ba san ẹsan ohun ti olukuluku ẹmi ṣe nişẹ. Dajudaju Ọlọhun ni Ayara ṣe iṣiro.

لِيَجْزِيَ ٱللَّهُ كُلَّ نَفْسٍ مَّا كَسَبَتْ ۚ إِنَّ ٱللَّهَ سَرِيعُ ٱلْحِسَابِ ﴿٥١﴾

**52.** Eyi jẹ ijișẹ de opin fun awọn enia ati ki nwọn le fi mã șe ikilọ ati ki awọn na le mọ dajudaju pe On ni Ọlọhun nikan Ọba Așọ ati ki awọn oni lakaye le ba ma șe iranti.

هَٰذَا بَلَٰغٌ لِّلنَّاسِ وَلِيُنذَرُوا۟ بِهِۦ وَلِيَعْلَمُوٓا۟ أَنَّمَا هُوَ إِلَٰهٌ وَٰحِدٌ وَلِيَذَّكَّرَ أُو۟لُوا۟ ٱلْأَلْبَٰبِ ﴿٥٢﴾

## *(15) Suratul Hijri*




*Ni orukọ Ọlọhun Ajọkẹ aiye,*
*Așakẹ ọrun.*

بِسْمِ ٱللَّهِ ٱلرَّحْمَٰنِ ٱلرَّحِيمِ

**1.** Alif, Lãm, Rã, (Ọlọhun ni O mọ ohun ti O gbal'ero pẹlu awọn harafi yi) Awọnyi ni awọn ãyàh Tirà na ati Al-Kurani ti o han gbangba.

الٓر ۚ تِلْكَ ءَايَٰتُ ٱلْكِتَٰبِ وَقُرْءَانٍ مُّبِينٍ ﴿١﴾

**2.** Awọn ẹniti o jẹ alaigbagbọ ọpọlọpọ igba ni nwọn o ma fẹ pe ibașepe awọn jẹ ẹniti o ju ara silẹ̀ fun Ọlọhun.

رُّبَمَا يَوَدُّ ٱلَّذِينَ كَفَرُوا۟ لَوْ كَانُوا۟ مُسْلِمِينَ ﴿٢﴾

**3.** Fi wọn silẹ̀ ki nwọn ma jẹ, ki nwọn si ma gbadun ara wọn, jẹ ki erongba ma tan nwọn jẹ laipẹ nwọn o mọ̀.

ذَرْهُمْ يَأْكُلُوا۟ وَيَتَمَتَّعُوا۟ وَيُلْهِهِمُ ٱلْأَمَلُ ۖ فَسَوْفَ يَعْلَمُونَ ﴿٣﴾

**4.** Awa ki dede pa ilu kan rẹ ayafi ki akọsilẹ̀ ti a ti mọ̀ ma bẹ fun u.

وَمَآ أَهْلَكْنَا مِن قَرْيَةٍ إِلَّا وَلَهَا كِتَابٌ مَّعْلُومٌ ﴿٤﴾

**5.** Kosi awọn ijọ kan ti yio șe amuwa akoko wọn șiwaju igba rẹ̀, nwọn kosi le lọ ọ lara.

مَّا تَسْبِقُ مِنْ أُمَّةٍ أَجَلَهَا وَمَا يَسْتَـْٔخِرُونَ ﴿٥﴾

**6.** Nwọn si wipe: irẹ ẹniti a sọ iranti kalẹ̀ fun, dajudaju așiwere ni ọ.

وَقَالُوا۟ يَٰٓأَيُّهَا ٱلَّذِى نُزِّلَ عَلَيْهِ ٱلذِّكْرُ إِنَّكَ لَمَجْنُونٌ ﴿٦﴾

**7.** Kini o şe ti iwọ kò wa ba wa pẹlu malaika ti iwọ ba jẹ ọkan ninu awọn olododo.

لَّوْمَا تَأْتِينَا بِٱلْمَلَٰٓئِكَةِ إِن كُنتَ مِنَ ٱلصَّٰدِقِينَ ٧

**8.** A ki dede sọ malaika kalẹ laijẹ pẹlu ẹtọ nigbana nwọn kò ni jẹ ẹniti a ma lọra fun.

مَا نُنَزِّلُ ٱلْمَلَٰٓئِكَةَ إِلَّا بِٱلْحَقِّ وَمَا كَانُوٓا۟ إِذًا مُّنظَرِينَ ٨

**9.** Dajudaju Awa ni A sọ iranti na kalẹ̀ atipe dajudaju Awa ni Oluşọ fun u.

إِنَّا نَحْنُ نَزَّلْنَا ٱلذِّكْرَ وَإِنَّا لَهُۥ لَحَٰفِظُونَ ٩

**10.** Dajudaju A ti fi (awọn ojişẹ) ranşẹ şiwaju rẹ si awọn ijọ ti o pin kelekele ninu awọn ara işiwaju.

وَلَقَدْ أَرْسَلْنَا مِن قَبْلِكَ فِى شِيَعِ ٱلْأَوَّلِينَ ١٠

**11.** Atipe ojişẹ kan kò ni wa ba wọn ayafi ki nwọn jẹ ẹniti yio ma fi şe yẹ̀yẹ̃.

وَمَا يَأْتِيهِم مِّن رَّسُولٍ إِلَّا كَانُوا۟ بِهِۦ يَسْتَهْزِءُونَ ١١

**12.** Bayi ni A şe jẹ ki o kó sinu ọkàn awọn ẹlẹşẹ.

كَذَٰلِكَ نَسْلُكُهُۥ فِى قُلُوبِ ٱلْمُجْرِمِينَ ١٢

**13.** Nwọn kò ni gbagbọ si i; dajudaju aşà awọn ẹni akọkọ ti rekọja lọ.

لَا يُؤْمِنُونَ بِهِۦ ۖ وَقَدْ خَلَتْ سُنَّةُ ٱلْأَوَّلِينَ ١٣

**14.** Bi o fẹ bi Awa si oju ọna kan fun wọn ninu sanma ti nwọn sin ngunke lọ.

وَلَوْ فَتَحْنَا عَلَيْهِم بَابًا مِّنَ ٱلسَّمَآءِ فَظَلُّوا۟ فِيهِ يَعْرُجُونَ ١٤

**15.** Dajudaju nwọn wipe: Nşe ni a bo wa loju, Bẽ̀tiẹ̀kọ, awa jẹ enia kan ti a sa idan si.

لَقَالُوٓا۟ إِنَّمَا سُكِّرَتْ أَبْصَٰرُنَا بَلْ نَحْنُ قَوْمٌ مَّسْحُورُونَ ١٥

**16.** Atipe dajudaju A şe awọn ibusọ (irawọ) sinu sanma, A si şe e ni ọşọ fun awọn ti yio ma wo o.

وَلَقَدْ جَعَلْنَا فِى ٱلسَّمَآءِ بُرُوجًا وَزَيَّنَّٰهَا لِلنَّٰظِرِينَ ١٦

**17.** Atipe A dabo bo o lọdọ gbogbo eṣu ẹniti a ti gbe jinna si ikẹ (Ọlọhun).

وَحَفِظْنَٰهَا مِن كُلِّ شَيْطَٰنٍ رَّجِيمٍ ﴿١٧﴾

**18.** Ṣugbọn ẹni kẹni ti o ba ji ọ̀rọ gbọ; nitorina ogun'na ti o han gbagba lomã tẹle e.

إِلَّا مَنِ ٱسْتَرَقَ ٱلسَّمْعَ فَأَتْبَعَهُۥ شِهَابٌ مُّبِينٌ ﴿١٨﴾

**19.** Ati ilẹ̀ na, A tẹ ẹ A si ju awọn oke (apata) si ori rẹ̀, A si njẹ ki o hu jade ninu rẹ̀ gbogbo nkan ti o dara fun ohun ti a da wọn fun.

وَٱلْأَرْضَ مَدَدْنَٰهَا وَأَلْقَيْنَا فِيهَا رَوَٰسِىَ وَأَنۢبَتْنَا فِيهَا مِن كُلِّ شَىْءٍ مَّوْزُونٍ ﴿١٩﴾

**20.** A ṣe ọna jijẹ fun nyin ninu rẹ̀ ati awọn ẹniti ẹnyin kò pese fun.

وَجَعَلْنَا لَكُمْ فِيهَا مَعَٰيِشَ وَمَن لَّسْتُمْ لَهُۥ بِرَٰزِقِينَ ﴿٢٠﴾

**21.** Atipe kò si nkankan ti ọrọ rẹ̀ kò si ni ọdọ Wa, A ki sọ̀kalẹ̀ ayafi pẹlu oṣu wọn ti a ti mọ̀.

وَإِن مِّن شَىْءٍ إِلَّا عِندَنَا خَزَآئِنُهُۥ وَمَا نُنَزِّلُهُۥٓ إِلَّا بِقَدَرٍ مَّعْلُومٍ ﴿٢١﴾

**22.** Atipe A ran awọn atẹgun ti njẹ kinkan hu A si nsọ omi kalẹ̀ lati inu sanma, A si nfun nyin mu, ẹnyin kọ̀ ni ẹ nko o jọ.

وَأَرْسَلْنَا ٱلرِّيَٰحَ لَوَٰقِحَ فَأَنزَلْنَا مِنَ ٱلسَّمَآءِ مَآءً فَأَسْقَيْنَٰكُمُوهُ وَمَآ أَنتُمْ لَهُۥ بِخَٰزِنِينَ ﴿٢٢﴾

**23.** Atipe dajudaju Awa ni A nṣe alãyè Awa ni ngba ẹmi, Awa ni A o jogûn (wọn).

وَإِنَّا لَنَحْنُ نُحْىِۦ وَنُمِيتُ وَنَحْنُ ٱلْوَٰرِثُونَ ﴿٢٣﴾

**24.** Atipe dajudaju Awa mọ ẹniti o ṣiwaju ninu nyin aitpe dajudaju A tun mọ ẹniti o ma gbẹhin (ninu nyin).

وَلَقَدْ عَلِمْنَا ٱلْمُسْتَقْدِمِينَ مِنكُمْ وَلَقَدْ عَلِمْنَا ٱلْمُسْتَـْٔخِرِينَ ﴿٢٤﴾

**25.** Atipe dajudaju Oluwa rẹ On ni yio ko wọn jọ, dajudaju On ni Ọlọgbọn, Oni-mimọ̀.

وَإِنَّ رَبَّكَ هُوَ يَحْشُرُهُمْ ۚ إِنَّهُۥ حَكِيمٌ عَلِيمٌ ﴿٢٥﴾

**26.** Atipe dajudaju Awa da enia lati inu àmọ dudu ti a sun jina ti a si yi pada si ẹda.

وَلَقَدْ خَلَقْنَا ٱلْإِنسَٰنَ مِن صَلْصَٰلٍ مِّنْ حَمَإٍ مَّسْنُونٍ ﴿٢٦﴾

**27.** Atipe alijọnu A fi ina ti o gbona da a ṣiwaju.

وَٱلۡجَآنَّ خَلَقۡنَٰهُ مِن قَبۡلُ مِن نَّارِ ٱلسَّمُومِ ﴿٢٧﴾

**28.** Atipe (ki o ranti) igbati Oluwa Rẹ wi fun awọn malaika pe: Emi fẹ da abara kan lati inu àmọ̀ dudu ti o jinna ti a nyi pada (si ẹda).

وَإِذۡ قَالَ رَبُّكَ لِلۡمَلَٰٓئِكَةِ إِنِّي خَٰلِقُۢ بَشَرٗا مِّن صَلۡصَٰلٖ مِّنۡ حَمَإٖ مَّسۡنُونٖ ﴿٢٨﴾

**29.** Nigbati Mo ṣe e dọgba tan Mo si fẹ ninu ẹmi Mi sinu rẹ̀, nigbana (Mo wipe): Ẹ tẹ̀ lọ silẹ̀ ni ẹniti o ma tẹriba (fun u).

فَإِذَا سَوَّيۡتُهُۥ وَنَفَخۡتُ فِيهِ مِن رُّوحِي فَقَعُواْ لَهُۥ سَٰجِدِينَ ﴿٢٩﴾

**30.** Nitorina gbogbo awọn malaika yányán si tẹriba.

فَسَجَدَ ٱلۡمَلَٰٓئِكَةُ كُلُّهُمۡ أَجۡمَعُونَ ﴿٣٠﴾

**31.** Ayafi Ibilisi (èṣu), On kọ̀ lati wà ninu awọn ti o tẹriba.

إِلَّآ إِبۡلِيسَ أَبَىٰٓ أَن يَكُونَ مَعَ ٱلسَّٰجِدِينَ ﴿٣١﴾

**32.** (Oluwa) si wipe: irẹ Ibilisi, kini o ṣe ọ ti irẹ kò ma bẹ pẹlu awọn ti o tẹriba.

قَالَ يَٰٓإِبۡلِيسُ مَا لَكَ أَلَّا تَكُونَ مَعَ ٱلسَّٰجِدِينَ ﴿٣٢﴾

**33.** On si wipe: Emi ko jẹ tẹriba fun abara kan ti O da ẹda rẹ̀ ninu àmọ ti o gbẹ ti o si dudu ti a nyi pada (si ẹda).

قَالَ لَمۡ أَكُن لِّأَسۡجُدَ لِبَشَرٍ خَلَقۡتَهُۥ مِن صَلۡصَٰلٖ مِّنۡ حَمَإٖ مَّسۡنُونٖ ﴿٣٣﴾

**34.** (Oluwa) si wipe: Nitorina jade kuro ninu rẹ̀, atipe dajudaju iwọ di ẹni lile junu.

قَالَ فَٱخۡرُجۡ مِنۡهَا فَإِنَّكَ رَجِيمٞ ﴿٣٤﴾

**35.** Atipe dajudaju ègũn wa lori rẹ̀ lọ di ọjọ ẹ̀san.

وَإِنَّ عَلَيۡكَ ٱللَّعۡنَةَ إِلَىٰ يَوۡمِ ٱلدِّينِ ﴿٣٥﴾

**36.** On si wipe: Oluwa mi, nitorina lọra fun mi lọ di ọjọ ti a o gbe awọn (enia) dide.

قَالَ رَبِّ فَأَنظِرۡنِيٓ إِلَىٰ يَوۡمِ يُبۡعَثُونَ ﴿٣٦﴾

| | |
|---|---|
| **37.** On (Ọlọhun) wipe: Dajudaju irẹ o ma bẹ ninu awọn ẹniti a lọra fun. | قَالَ فَإِنَّكَ مِنَ ٱلۡمُنظَرِينَ ﴿٣٧﴾ |
| **38.** Lọ di ọjọ asiko ti a mọ̀. | إِلَىٰ يَوۡمِ ٱلۡوَقۡتِ ٱلۡمَعۡلُومِ ﴿٣٨﴾ |
| **39.** On (Ibilisi) wipe: oluwa mi., nitori ṣiṣe ti O ṣe mi ni ẹni anù, dajudaju emi yio ṣe awọn nkan buru lọṣọ fun wọn lori ilẹ̀ atipe emi yio sọ gbogbo wọn di ẹni ánù. | قَالَ رَبِّ بِمَآ أَغۡوَيۡتَنِي لَأُزَيِّنَنَّ لَهُمۡ فِي ٱلۡأَرۡضِ وَلَأُغۡوِيَنَّهُمۡ أَجۡمَعِينَ ﴿٣٩﴾ |
| **40.** Ayafi awọn ẹrusin Rẹ ninu wọn ti a fọ wọn mọ. | إِلَّا عِبَادَكَ مِنۡهُمُ ٱلۡمُخۡلَصِينَ ﴿٤٠﴾ |
| **41.** O si wipe: Eyi jẹ oju ọna kan ti o tọ lọdọ Mi. | قَالَ هَٰذَا صِرَٰطٌ عَلَيَّ مُسۡتَقِيمٌ ﴿٤١﴾ |
| **42.** Dajudaju awọn olujọsin Mi, agbara kan kò ni si fun ọ lori wọn, ayafi ẹniti o ba tẹle ọ ninu awọn ẹni ánù. | إِنَّ عِبَادِي لَيۡسَ لَكَ عَلَيۡهِمۡ سُلۡطَٰنٌ إِلَّا مَنِ ٱتَّبَعَكَ مِنَ ٱلۡغَاوِينَ ﴿٤٢﴾ |
| **43.** Atipe dajudaju ina Jahannama ni a ṣe ileri fun wọn patapata. | وَإِنَّ جَهَنَّمَ لَمَوۡعِدُهُمۡ أَجۡمَعِينَ ﴿٤٣﴾ |
| **44.** Awọn oju ọna meje wa fun u. Ipin kan ti a pin wa fun oju ọna kọkan ninu wọn. | لَهَا سَبۡعَةُ أَبۡوَٰبٖ لِّكُلِّ بَابٖ مِّنۡهُمۡ جُزۡءٞ مَّقۡسُومٌ ﴿٤٤﴾ |
| **45.** Dajudaju awọn olupaiya (Ọlọhun) nwọn o ma bẹ ninu ọgba idẹra ati awọn orisun omi yio ma bẹ nibẹ. | إِنَّ ٱلۡمُتَّقِينَ فِي جَنَّٰتٖ وَعُيُونٍ ﴿٤٥﴾ |
| **46.** (A o wi fun wọn pe) Ẹ wọ inu wọn lọ pẹlu alafia ati ifaiyabalẹ. | ٱدۡخُلُوهَا بِسَلَٰمٍ ءَامِنِينَ ﴿٤٦﴾ |

**47.** Atipe Awa yio yọ ohun ti o wa ninu ọkàn wọn ni kọdọyi kuro bi ọmọ-iya kanna, lori ibusun ti nwọn o dojukọ ara wọn.

وَنَزَعْنَا مَا فِي صُدُورِهِم مِّنْ غِلٍّ إِخْوَانًا عَلَىٰ سُرُرٍ مُّتَقَابِلِينَ ﴿٤٧﴾

**48.** Wahala kan kò ni ba wọn ninu rẹ nwọn ki yio si jade nibẹ.

لَا يَمَسُّهُمْ فِيهَا نَصَبٌ وَمَا هُم مِّنْهَا بِمُخْرَجِينَ ﴿٤٨﴾

**49.** Rohin fun awọn ẹrusin Mi pe dajudaju Emi jẹ Alaforiji, Alãnu.

۞ نَبِّئْ عِبَادِي أَنِّي أَنَا الْغَفُورُ الرَّحِيمُ ﴿٤٩﴾

**50.** Atipe dajudaju iya Mi on ni iya ẹlẹta-elero.

وَأَنَّ عَذَابِي هُوَ الْعَذَابُ الْأَلِيمُ ﴿٥٠﴾

**51.** Rohin fun wọn nipa awọn alejo Ibrahima.

وَنَبِّئْهُمْ عَن ضَيْفِ إِبْرَاهِيمَ ﴿٥١﴾

**52.** Nigbati nwọn wọle lọ ba a, nwọn wipe: Alafia fun ẹ! o wipe: Ẹru nyin ba wa.

إِذْ دَخَلُوا عَلَيْهِ فَقَالُوا سَلَامًا قَالَ إِنَّا مِنكُمْ وَجِلُونَ ﴿٥٢﴾

**53.** Nwọn sọ pe: Ma bẹru, awa wa fun ọ niro idunnu nipa ọmọkunrin kan, ti yio jẹ oni mimọ.

قَالُوا لَا تَوْجَلْ إِنَّا نُبَشِّرُكَ بِغُلَامٍ عَلِيمٍ ﴿٥٣﴾

**54.** O wipe: Ẹnyin ha nfun mi niro idunnu (ọmọ bibi) nigbati o ṣe pe ogbo ti de si mi? Iro idunnu wo ni ẹnyin o tun fun mi.

قَالَ أَبَشَّرْتُمُونِي عَلَىٰ أَن مَّسَّنِيَ الْكِبَرُ فَبِمَ تُبَشِّرُونَ ﴿٥٤﴾

**55.** Nwọn sọpe: Awa nfun ọ niro idunnu pẹlu otitọ, nitorina maṣe wà ninu awọn ti o sọ ireti nu.

قَالُوا بَشَّرْنَاكَ بِالْحَقِّ فَلَا تَكُن مِّنَ الْقَانِطِينَ ﴿٥٥﴾

**56.** O sọ pe: ko si ẹniti yio ja tanma anu Oluwa rẹ afi ẹni iṣina.

قَالَ وَمَن يَقْنَطُ مِن رَّحْمَةِ رَبِّهِ إِلَّا الضَّالُّونَ ﴿٥٦﴾

**57.** O wi pe: Kini ẹ wa fun, ẹnyin ojiṣẹ?

قَالَ فَمَا خَطْبُكُمْ أَيُّهَا الْمُرْسَلُونَ ﴿٥٧﴾

**58.** Nwọn wipe: Dajudaju awọn ẹlẹṣẹ enia ni a ran wa si.

قَالُوٓاْ إِنَّآ أُرۡسِلۡنَآ إِلَىٰ قَوۡمٖ مُّجۡرِمِينَ ٥٨

**59.** Afi awọn ẹniti o tẹle Lutu. Awa yio ko wọn yọ patapata.

إِلَّآ ءَالَ لُوطٍ إِنَّا لَمُنَجُّوهُمۡ أَجۡمَعِينَ ٥٩

**60.** Afi obirin rẹ̀: Awa ti pari rẹ̀ pe on mbẹ ninu awọn ti o gbẹhin.

إِلَّا ٱمۡرَأَتَهُۥ قَدَّرۡنَآ إِنَّهَا لَمِنَ ٱلۡغَٰبِرِينَ ٦٠

**61.** Nigbati awọn ojiṣẹ na de ọdọ awọn ẹni Lutu.

فَلَمَّا جَآءَ ءَالَ لُوطٍ ٱلۡمُرۡسَلُونَ ٦١

**62.** O sọpe: Dajudaju ẹnyin jẹ awọn enia kan ti a ko mọ̀.

قَالَ إِنَّكُمۡ قَوۡمٞ مُّنكَرُونَ ٦٢

**63.** Nwọn sọpe: Ọ̀rọ kò ri bẽ̩, awa wa ba ọ nipa ohun ti nwọn nṣe ariyanjiyan si.

قَالُواْ بَلۡ جِئۡنَٰكَ بِمَا كَانُواْ فِيهِ يَمۡتَرُونَ ٦٣

**64.** Awa mu ododo wa ba ọ, atipe dajudaju olododo ni awa.

وَأَتَيۡنَٰكَ بِٱلۡحَقِّ وَإِنَّا لَصَٰدِقُونَ ٦٤

**65.** Rin jade pẹlu awọn ẹni tirẹ ninu apakan oru ki o si tẹle wọn lẹhin, ki ẹnikan ma ṣe wo ẹhin ninu nyin, ki ẹ si lọ si ibiti a pa laṣẹ fun nyin.

فَأَسۡرِ بِأَهۡلِكَ بِقِطۡعٖ مِّنَ ٱلَّيۡلِ وَٱتَّبِعۡ أَدۡبَٰرَهُمۡ وَلَا يَلۡتَفِتۡ مِنكُمۡ أَحَدٞ وَٱمۡضُواْ حَيۡثُ تُؤۡمَرُونَ ٦٥

**66.** Awa si jẹki o mọ idajọ yi, pe gbongbo awọn elewọnyi ni a o ge kuro (lori ilẹ̀) lowurọ̀.

وَقَضَيۡنَآ إِلَيۡهِ ذَٰلِكَ ٱلۡأَمۡرَ أَنَّ دَابِرَ هَٰٓؤُلَآءِ مَقۡطُوعٞ مُّصۡبِحِينَ ٦٦

**67.** Awọn ara ilu na si de ni ẹniti nwọn nyọ.

وَجَآءَ أَهۡلُ ٱلۡمَدِينَةِ يَسۡتَبۡشِرُونَ ٦٧

**68.** O sọpe: Awọn alejo mi niwọnyi, ẹ ma dojuti mi.

قَالَ إِنَّ هَٰٓؤُلَآءِ ضَيۡفِي فَلَا تَفۡضَحُونِ ٦٨

**69.** Atipe ki ẹ paiya Ọlọhun ki ẹ ma dojuti mi.

وَٱتَّقُواْ ٱللَّهَ وَلَا تُخۡزُونِ ٦٩

**70.** Nwọn sọpe: Awa ko ha ti kilọ fun ọ nipa awọn enia (ni alejo).

قَالُوٓا۟ أَوَلَمْ نَنْهَكَ عَنِ ٱلْعَٰلَمِينَ ٧٠

**71.** O sọpe: Awọn ọmọbirin mi ni wọnyi, bi ẹ ba fẹ ṣe nkankan.

قَالَ هَٰٓؤُلَآءِ بَنَاتِىٓ إِن كُنتُمْ فَٰعِلِينَ ٧١

**72.** Ẹmi rẹ ni a fi bura! ninu itarara wọn ni nwọn npoyi-kiri.

لَعَمْرُكَ إِنَّهُمْ لَفِى سَكْرَتِهِمْ يَعْمَهُونَ ٧٢

**73.** Ijagbemọ si mu wọn ni owurọ̀. (ni akoko yiyọ oorun).

فَأَخَذَتْهُمُ ٱلصَّيْحَةُ مُشْرِقِينَ ٧٣

**74.** Awa si sọ ibigiga rẹ̀ (ilu nã) di pẹtẹlẹ̀ rẹ̀ Awa si rọ ojo okuta lile le wọn lori.

فَجَعَلْنَا عَٰلِيَهَا سَافِلَهَا وَأَمْطَرْنَا عَلَيْهِمْ حِجَارَةً مِّن سِجِّيلٍ ٧٤

**75.** Dajudaju ami wa ninu eyi fun awọn ti o nwa ẹkọ kọ.

إِنَّ فِى ذَٰلِكَ لَءَايَٰتٍ لِّلْمُتَوَسِّمِينَ ٧٥

**76.** Dajudaju o si wa ni oju ọna ti yio ma wa bẹ̀ lọ.

وَإِنَّهَا لَبِسَبِيلٍ مُّقِيمٍ ٧٦

**77.** Dajudaju ami wà ninu eyi fun awọn onigbàgbọ̃ ododo.

إِنَّ فِى ذَٰلِكَ لَءَايَةً لِّلْمُؤْمِنِينَ ٧٧

**78.** Awọn ara oko (igbonla) jẹ alabosi.

وَإِن كَانَ أَصْحَٰبُ ٱلْأَيْكَةِ لَظَٰلِمِينَ ٧٨

**79.** Awa si jẹ wọn niya. Dajudaju awọn mejẽji si wa pẹluaṣaju ti o han gbangba.

فَٱنتَقَمْنَا مِنْهُمْ وَإِنَّهُمَا لَبِإِمَامٍ مُّبِينٍ ٧٩

**80.** Dajudaju awọn ti ngbe inu iho apata pe awọn ojiṣẹ nirọ.

وَلَقَدْ كَذَّبَ أَصْحَٰبُ ٱلْحِجْرِ ٱلْمُرْسَلِينَ ٨٠

**81.** Awa si fun wọn ni awọn ami Wa, ṣugbọn nwọn ṣẹri kuro nidi rẹ̀.

وَءَاتَيْنَٰهُمْ ءَايَٰتِنَا فَكَانُوا۟ عَنْهَا مُعْرِضِينَ ٨١

**82.** Nwọn si ngbẹ awọn ile sinu awọn apata, niti ifaiyabalẹ̀.

وَكَانُوا۟ يَنْحِتُونَ مِنَ ٱلْجِبَالِ بُيُوتًا ءَامِنِينَ ٨٢

**83.** Ijagbemọ si mu wọn ni owurọ̀ kutukutu.

فَأَخَذَتْهُمُ ٱلصَّيْحَةُ مُصْبِحِينَ ٨٣

**84.** Ohun ti nwọn ṣe niṣẹ kò ṣe wọn ni anfani.

فَمَآ أَغْنَىٰ عَنْهُم مَّا كَانُوا۟ يَكْسِبُونَ ٨٤

**85.** Awa ko da sanma ati ilẹ̀ ati ohun ti mbẹ larin awọn mejẽji ayafi pẹlu ododo. Dajudaju akoko na yio de, nitorina ṣe amojukuro ni amojukuro ti o dara.

وَمَا خَلَقْنَا ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَٱلْأَرْضَ وَمَا بَيْنَهُمَآ إِلَّا بِٱلْحَقِّ ۗ وَإِنَّ ٱلسَّاعَةَ لَءَاتِيَةٌ ۖ فَٱصْفَحِ ٱلصَّفْحَ ٱلْجَمِيلَ ٨٥

**86.** Dajudaju Oluwa rẹ, On ni Ẹlẹda, Oni-mimọ̀.

إِنَّ رَبَّكَ هُوَ ٱلْخَلَّٰقُ ٱلْعَلِيمُ ٨٦

**87.** Dajudaju Awa ti fun ọ ni ãyàh meje ninu oni mejimeji ati Al-Kurani ti o tobi.

وَلَقَدْ ءَاتَيْنَٰكَ سَبْعًا مِّنَ ٱلْمَثَانِى وَٱلْقُرْءَانَ ٱلْعَظِيمَ ٨٧

**88.** Ma tan oju rẹ mejẽji lọ sibi ohun ti A ṣe ni igbadun fun oriṣi-riṣi ninu wọn, ma si banujẹ nitori wọn, ki o si rẹ ara silẹ̀ fun awọn onigbàgbọ-òdodo.

لَا تَمُدَّنَّ عَيْنَيْكَ إِلَىٰ مَا مَتَّعْنَا بِهِۦٓ أَزْوَٰجًا مِّنْهُمْ وَلَا تَحْزَنْ عَلَيْهِمْ وَٱخْفِضْ جَنَاحَكَ لِلْمُؤْمِنِينَ ٨٨

**89.** Atipe ki o wipe: Dajudaju emi jẹ olukilọ ti o han gbangba.

وَقُلْ إِنِّىٓ أَنَا ٱلنَّذِيرُ ٱلْمُبِينُ ٨٩

**90.** Gẹgẹbi Awa ti sọkalẹ̀ fun awọn ti o bura.

كَمَآ أَنزَلْنَا عَلَى ٱلْمُقْتَسِمِينَ ٩٠

**91.** Awọn ẹniti nwọn pin Al-Kurani si kelekele.

ٱلَّذِينَ جَعَلُوا۟ ٱلْقُرْءَانَ عِضِينَ ٩١

**92.** Oluwa rẹ ni A fi bura, gbogbo wọn ni Awa yio bi lere.

فَوَرَبِّكَ لَنَسْـَٔلَنَّهُمْ أَجْمَعِينَ ٩٢

**93.** Nipa ohun ti nwọn ṣe.

عَمَّا كَانُوا۟ يَعْمَلُونَ ٩٣

فَاصْدَعْ بِمَا تُؤْمَرُ وَأَعْرِضْ عَنِ الْمُشْرِكِينَ ﴿٩٤﴾

**94.** Nitorina kede ohun ti a pa ọ laṣẹ rẹ sita ki o si kuro lọdọ awọn ọṣẹbọ.

إِنَّا كَفَيْنَاكَ الْمُسْتَهْزِئِينَ ﴿٩٥﴾

**95.** Dajudaju Awa yio to ọ lori awọn ṣẹfẹṣẹfẹ.

الَّذِينَ يَجْعَلُونَ مَعَ اللَّهِ إِلَٰهًا آخَرَ ۚ فَسَوْفَ يَعْلَمُونَ ﴿٩٦﴾

**96.** Awọn ẹniti nfi ọlọhun (oriṣa) miran pẹlu Ọlọhun, nitorina nwọn nbọ wa mọ.

وَلَقَدْ نَعْلَمُ أَنَّكَ يَضِيقُ صَدْرُكَ بِمَا يَقُولُونَ ﴿٩٧﴾

**97.** Dajudaju Awa mọ pe ọkàn rẹ kun fun ohun ti nwọn nwi.

فَسَبِّحْ بِحَمْدِ رَبِّكَ وَكُن مِّنَ السَّاجِدِينَ ﴿٩٨﴾

**98.** Nitorina ṣe afọmọ pẹlu ọpẹ Oluwa rẹ, ki o si wa ninu awọn oluforibalẹ.

وَاعْبُدْ رَبَّكَ حَتَّىٰ يَأْتِيَكَ الْيَقِينُ ﴿٩٩﴾

**99.** Atipe ki o sin Oluwa rẹ titi amọdaju yio fi wa ba ọ. (eyini: iku).

## سُورَةُ النَّحْلِ

## *(16) Suratul - Nahli*

بِسْمِ اللَّهِ الرَّحْمَٰنِ الرَّحِيمِ

*Ni orukọ Ọlọhun Ajọkẹ aiye, Aṣakẹ ọrun.*

أَتَىٰ أَمْرُ اللَّهِ فَلَا تَسْتَعْجِلُوهُ ۚ سُبْحَانَهُ وَتَعَالَىٰ عَمَّا يُشْرِكُونَ ﴿١﴾

**1.** Aṣẹ Ọlọhun (yio) de, nitorina ẹ ma kanju dide rẹ. Mimọ Rẹ, ati giga Rẹ tayọ ohun ti nwọn fi ṣe orogun Rẹ.

يُنَزِّلُ الْمَلَائِكَةَ بِالرُّوحِ مِنْ أَمْرِهِ عَلَىٰ مَن يَشَاءُ مِنْ عِبَادِهِ أَنْ أَنذِرُوا أَنَّهُ لَا إِلَٰهَ إِلَّا أَنَا فَاتَّقُونِ ﴿٢﴾

**2.** A ma sọ awọn malaika kalẹ pẹlu ẹmi (mimọ) lati inu aṣẹ Rẹ fun ẹniti O ba fẹ ninu awọn ẹrusin Rẹ pe: Ẹ ma ṣe ikilọ pe dajudaju kò si Ọlọhun miran ayafi Emi nitorina ki ẹ bẹru Mi.

**3.** O da sanma ati ilẹ̀ pẹlu ododo. O ga tayọ ohun ti nwọn fi nṣe orogun Rẹ̀.

خَلَقَ ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَٱلۡأَرۡضَ بِٱلۡحَقِّۚ تَعَٰلَىٰ عَمَّا يُشۡرِكُونَ ٣

**4.** O da enia lati inu omi gbọlọgbọlọ, sibẹsibẹ (enia) jẹ alariyanjiyan tóhan gbangba.

خَلَقَ ٱلۡإِنسَٰنَ مِن نُّطۡفَةٖ فَإِذَا هُوَ خَصِيمٞ مُّبِينٞ ٤

**5.** Atipe awọn ẹran O da wọn fun nyin. Ohun ti ẹ o ma fi gba otutu mbẹ lara wọn ati awọn ohun anfani (miran), bẹ si ni ẹ tun njẹ ninu wọn.

وَٱلۡأَنۡعَٰمَ خَلَقَهَاۖ لَكُمۡ فِيهَا دِفۡءٞ وَمَنَٰفِعُ وَمِنۡهَا تَأۡكُلُونَ ٥

**6.** Atipe ohun ọṣọ mbẹ fun nyin ni ara wọn, nigbati ẹ ba nda wọn pada lọ si aye wọn ati igbati ẹ ba nko wọn jade (lọ jẹ).

وَلَكُمۡ فِيهَا جَمَالٌ حِينَ تُرِيحُونَ وَحِينَ تَسۡرَحُونَ ٦

**7.** Atipe nwọn nru awọn ẹru nyin ti o wuwo lọ si ilu kan ti ẹ kò jẹ ẹniti o le de ibẹ ayafi pẹlu wahala ẹmi. Dajudaju Oluwa nyin Ọlọpọlọpọ ãnu ni, Onikẹ.

وَتَحۡمِلُ أَثۡقَالَكُمۡ إِلَىٰ بَلَدٖ لَّمۡ تَكُونُواْ بَٰلِغِيهِ إِلَّا بِشِقِّ ٱلۡأَنفُسِۚ إِنَّ رَبَّكُمۡ لَرَءُوفٞ رَّحِيمٞ ٧

**8.** O si tun da awọn ẹṣin ati awọn ibaka ati kẹtẹkẹtẹ ki ẹ le ma gun wọn ati ki o jẹ ọṣọ (fun nyin). O si tun da ohun ti ẹ komọ.

وَٱلۡخَيۡلَ وَٱلۡبِغَالَ وَٱلۡحَمِيرَ لِتَرۡكَبُوهَا وَزِينَةٗۚ وَيَخۡلُقُ مَا لَا تَعۡلَمُونَ ٨

**9.** Atipe ifi oju ọna han ti Ọlọhun ni, (ọna) ti o wọ si mbẹ atipe ti O ba ṣe pe (Oluwa) ba fẹ ni iba fi nyin mọna patapata.

وَعَلَى ٱللَّهِ قَصۡدُ ٱلسَّبِيلِ وَمِنۡهَا جَآئِرٞۚ وَلَوۡ شَآءَ لَهَدَىٰكُمۡ أَجۡمَعِينَ ٩

**10.** On ni Ẹniti O nsọ omi kalẹ̀ fun nyin lati inu sanma ti ẹ nmu ninu rẹ̀, A si ma fi omi na hu ewe ti ẹ fi nbọ awọn ẹran nyin.

هُوَ ٱلَّذِيٓ أَنزَلَ مِنَ ٱلسَّمَآءِ مَآءٗۖ لَّكُم مِّنۡهُ شَرَابٞ وَمِنۡهُ شَجَرٞ فِيهِ تُسِيمُونَ ١٠

**11.** A tun ma fi omi na hu awọn irugbin fun nyin ati igi ororo didun ati awọn dabinu ati awọn ajara ati gbogbo awọn eso. Dajudaju ami kan mbẹ ninu eyi fun awọn ijọ ti o nronu jinlẹ.

يُنۢبِتُ لَكُم بِهِ ٱلزَّرۡعَ وَٱلزَّيۡتُونَ وَٱلنَّخِيلَ وَٱلۡأَعۡنَٰبَ وَمِن كُلِّ ٱلثَّمَرَٰتِۚ إِنَّ فِي ذَٰلِكَ لَأٓيَةٗ لِّقَوۡمٖ يَتَفَكَّرُونَ ١١

**12.** Ositẹ oru ati ọsan lori ba fun nyin ati õrùn ati oşupa ati awọn irawọ ti a tẹ lori ba pẹlu aşẹ Rẹ. Dajudaju awọn ami mbẹ ninu eyi fun awọn ijọ ti nşe lakaye.

وَسَخَّرَ لَكُمُ ٱلَّيۡلَ وَٱلنَّهَارَ وَٱلشَّمۡسَ وَٱلۡقَمَرَۖ وَٱلنُّجُومُ مُسَخَّرَٰتُۢ بِأَمۡرِهِۦٓۚ إِنَّ فِي ذَٰلِكَ لَأٓيَٰتٖ لِّقَوۡمٖ يَعۡقِلُونَ ١٢

**13.** Ati ohun ti O tun da fun nyin ninu ilẹ ti awọn awọ wọn jẹ orisirisi. Dajudaju ami kan mbẹ ninu eyi fun awọn ijọ ti wọn nranti (wâsi).

وَمَا ذَرَأَ لَكُمۡ فِي ٱلۡأَرۡضِ مُخۡتَلِفًا أَلۡوَٰنُهُۥٓۚ إِنَّ فِي ذَٰلِكَ لَأٓيَةٗ لِّقَوۡمٖ يَذَّكَّرُونَ ١٣

**14.** Atipe On ni Eniti O tẹ odo lori ba fun nyin ki ẹ le ba jẹ awọn ẹran tutu (ẹja) ninu rẹ ati ki ẹ le ma mu jade lati inu rẹ ohun ti ẹ fi nşe ọşọ ti ẹ o ma lo. Atipe irẹ o ma ri awọn ọkọ ti yio ma la oju omi lọ ki ẹ le ma wa ninu õre-ajulọ Rẹ ati ki ẹnyin le ba ma dupẹ.

وَهُوَ ٱلَّذِي سَخَّرَ ٱلۡبَحۡرَ لِتَأۡكُلُواْ مِنۡهُ لَحۡمٗا طَرِيّٗا وَتَسۡتَخۡرِجُواْ مِنۡهُ حِلۡيَةٗ تَلۡبَسُونَهَاۖ وَتَرَى ٱلۡفُلۡكَ مَوَاخِرَ فِيهِ وَلِتَبۡتَغُواْ مِن فَضۡلِهِۦ وَلَعَلَّكُمۡ تَشۡكُرُونَ ١٤

**15.** O si fi awọn oke si ori ilẹ ki o ma ba mi mọ nyin ati awọn odo şişan ati awọn oju ọna ki ẹ le ma mọna.

وَأَلۡقَىٰ فِي ٱلۡأَرۡضِ رَوَٰسِيَ أَن تَمِيدَ بِكُمۡ وَأَنۡهَٰرٗا وَسُبُلٗا لَّعَلَّكُمۡ تَهۡتَدُونَ ١٥

**16.** Ati awọn apẹrẹ. Atipe awọn yio ma mọna pẹlu awọn irawọ.

وَعَلَٰمَٰتٖۚ وَبِٱلنَّجۡمِ هُمۡ يَهۡتَدُونَ ١٦

**17.** Njẹ ẹniti nda ẹda ha le dabi ẹniti kò le da ẹda bi? Eşe ti ẹ ko gba iranti?

أَفَمَن يَخۡلُقُ كَمَن لَّا يَخۡلُقُۚ أَفَلَا تَذَكَّرُونَ ١٧

**18.** Atipe bi ẹnyin yio ba ma ka idẹra Ọlọhun, ẹ kò le ka a tan. Dajudaju Ọlọhun ni Alaforiji, Onikẹ.

وَإِن تَعُدُّوا۟ نِعْمَةَ ٱللَّهِ لَا تُحْصُوهَآ ۗ إِنَّ ٱللَّهَ لَغَفُورٌ رَّحِيمٌ ﴿١٨﴾

**19.** Atipe Ọlọhun mọ̀ ohun ti ẹ fi npamọ ati ohun ti ẹ fi nhan.

وَٱللَّهُ يَعْلَمُ مَا تُسِرُّونَ وَمَا تُعْلِنُونَ ﴿١٩﴾

**20.** Atipe awọn ẹniti nwọn nkepe lẹhin Ọlọhun nwọn kò da kinikan, bẹ si ni awọn nã a da wọn ni.

وَٱلَّذِينَ يَدْعُونَ مِن دُونِ ٱللَّهِ لَا يَخْلُقُونَ شَيْـًٔا وَهُمْ يُخْلَقُونَ ﴿٢٠﴾

**21.** Oku ni wọn, nwọn ki iṣe alãye. Bẹ si ni nwọn kò mọ̀ akoko ti a o gbe wọn dide.

أَمْوَٰتٌ غَيْرُ أَحْيَآءٍ ۖ وَمَا يَشْعُرُونَ أَيَّانَ يُبْعَثُونَ ﴿٢١﴾

**22.** Ọlọhun nyin Ọlọhun kanṣoṣo ni: nitorina awọn ti kò ni gbàgbọ si ọjọ ikẹhin ọkan wọn ti ṣẹri atipe awọn na onigberaga ni wọn.

إِلَٰهُكُمْ إِلَٰهٌ وَٰحِدٌ ۚ فَٱلَّذِينَ لَا يُؤْمِنُونَ بِٱلْءَاخِرَةِ قُلُوبُهُم مُّنكِرَةٌ وَهُم مُّسْتَكْبِرُونَ ﴿٢٢﴾

**23.** Kòsi iyemeji pe dajudaju Ọlọhun mọ̀ ohun ti wọn fi npamọ ati ohun ti wọn nṣe afihan rẹ̀. Dajudaju On kò ni ifẹ si awọn onigberaga.

لَا جَرَمَ أَنَّ ٱللَّهَ يَعْلَمُ مَا يُسِرُّونَ وَمَا يُعْلِنُونَ ۚ إِنَّهُۥ لَا يُحِبُّ ٱلْمُسْتَكْبِرِينَ ﴿٢٣﴾

**24.** Ati nigbati a ba sọ fun wọn pe, Kini ohun ti Oluwa nyin sọ̀kalẹ̀? Nwọn a sọ pe: Awọn àlọ awọn ẹni akọkọ ni.

وَإِذَا قِيلَ لَهُم مَّاذَآ أَنزَلَ رَبُّكُمْ ۙ قَالُوٓا۟ أَسَٰطِيرُ ٱلْأَوَّلِينَ ﴿٢٤﴾

**25.** Ki nwọn le ba gbe ru, ẹru ẹṣẹ wọn ni pipe ni ọjọ ajinde ati ninu ẹru ẹṣẹ ti awọn ẹniti nwọn ṣi lọna laini mimọ kan. Jẹ kin sọ fun

لِيَحْمِلُوٓا۟ أَوْزَارَهُمْ كَامِلَةً يَوْمَ ٱلْقِيَٰمَةِ ۙ وَمِنْ أَوْزَارِ ٱلَّذِينَ يُضِلُّونَهُم بِغَيْرِ عِلْمٍ ۗ أَلَا سَآءَ مَا يَزِرُونَ ﴿٢٥﴾

ẹ ohun ti nwọn yio ru ni ẹrù na buru.

**26.** Dajudaju awọn ti o ti gba iwaju wọn ti pete, Ọlọhun si bi ile wọn wo tipilẹ̀tipilẹ̀, orule rẹ̀ si wo lu wọn mọlẹ̀ lati oke wọn, iyà na si wa ba wọn lãyè ti nwọn kò mọ̀.

قَدْ مَكَرَ ٱلَّذِينَ مِن قَبْلِهِمْ فَأَتَى ٱللَّهُ بُنْيَـٰنَهُم مِّنَ ٱلْقَوَاعِدِ فَخَرَّ عَلَيْهِمُ ٱلسَّقْفُ مِن فَوْقِهِمْ وَأَتَىٰهُمُ ٱلْعَذَابُ مِنْ حَيْثُ لَا يَشْعُرُونَ ﴿٢٦﴾

**27.** Lẹhinna yio da oju ti wọn ni ọjọ ajinde yio wipe: Nibo ni awọn orogun Mi wa awọn ẹniti ẹ nyapa ẹnu si? Awọn ẹniti a fun ni mimọ̀ yio wipe: Dajudaju abuku ti oni ati nkan buburu mbẹ fun awọn alaigbagbọ.

ثُمَّ يَوْمَ ٱلْقِيَـٰمَةِ يُخْزِيهِمْ وَيَقُولُ أَيْنَ شُرَكَآءِىَ ٱلَّذِينَ كُنتُمْ تُشَـٰٓقُّونَ فِيهِمْ ۚ قَالَ ٱلَّذِينَ أُوتُوا۟ ٱلْعِلْمَ إِنَّ ٱلْخِزْىَ ٱلْيَوْمَ وَٱلسُّوٓءَ عَلَى ٱلْكَـٰفِرِينَ ﴿٢٧﴾

**28.** Awọn ẹniti malaika pa lori pe bibo ara wọn si ni nwọn wà. Nigbana nwọn o fẹ juwọ-jusẹ silẹ̀ (fun Ọlọhun): awa (ni ẹni ti on wipe:) kò jẹ ẹniti o ṣe ibi. Bẹni dajudaju Ọlọhun mọ̀ ohun ti ẹ nṣe nişẹ.

ٱلَّذِينَ تَتَوَفَّىٰهُمُ ٱلْمَلَـٰٓئِكَةُ ظَالِمِىٓ أَنفُسِهِمْ ۖ فَأَلْقَوُا۟ ٱلسَّلَمَ مَا كُنَّا نَعْمَلُ مِن سُوٓءٍۭ ۚ بَلَىٰٓ إِنَّ ٱللَّهَ عَلِيمٌۢ بِمَا كُنتُمْ تَعْمَلُونَ ﴿٢٨﴾

**29.** Nitorina ẹ wọ awọn ẹnu ọna Jahannama ki ẹ şe gbere ninu rẹ̀. Nitorina oburu ni aye ibugbe fun awọn onigberaga.

فَٱدْخُلُوٓا۟ أَبْوَٰبَ جَهَنَّمَ خَـٰلِدِينَ فِيهَا ۖ فَلَبِئْسَ مَثْوَى ٱلْمُتَكَبِّرِينَ ﴿٢٩﴾

**30.** Ti a ba si wi fun awọn ti o paiya Ọlọhun pe: kini Oluwa yin sọ̀kalẹ̀? Nwọn a si sọpe: Rere ni. Rere mbẹ fun awọn ẹniti nwọn şe rere ni aiye yi atipe ile ti ọrun ni o dara ju atipe ile awọn olubẹru (Ọlọhun) ma dara o.

۞ وَقِيلَ لِلَّذِينَ ٱتَّقَوْا۟ مَاذَآ أَنزَلَ رَبُّكُمْ ۚ قَالُوا۟ خَيْرًا ۗ لِّلَّذِينَ أَحْسَنُوا۟ فِى هَـٰذِهِ ٱلدُّنْيَا حَسَنَةٌ ۚ وَلَدَارُ ٱلْـَٔاخِرَةِ خَيْرٌ ۚ وَلَنِعْمَ دَارُ ٱلْمُتَّقِينَ ﴿٣٠﴾

**31.** Ọgba idẹra ti yio bẹ gbere, nwọn o wọ inu rẹ̀, ti awọn odo

جَنَّـٰتُ عَدْنٍ يَدْخُلُونَهَا تَجْرِى مِن تَحْتِهَا ٱلْأَنْهَـٰرُ ۖ لَهُمْ

nşan nisalẹ̀ rẹ̀ ohun ti nwọn ba nfẹ yio ma bẹ fun wọn ninu rẹ bayi ni Ọlọhun yio ma san awọn olubẹru ni ẹsan.

فِيهَا مَا يَشَآءُونَۚ كَذَٰلِكَ يَجۡزِي ٱللَّهُ ٱلۡمُتَّقِينَ ٣١

**32.** Awọn ti malaika pa ti nwọn jẹ ẹni mimọ́, nwọn yio ma sọ pe: Alafia ki o ma ba nyin, ẹ wọ ọgba idẹra na nitori ohun ti ẹ ti ṣe (nişẹ).

ٱلَّذِينَ تَتَوَفَّىٰهُمُ ٱلۡمَلَٰٓئِكَةُ طَيِّبِينَ يَقُولُونَ سَلَٰمٌ عَلَيۡكُمُ ٱدۡخُلُواْ ٱلۡجَنَّةَ بِمَا كُنتُمۡ تَعۡمَلُونَ ٣٢

**33.** Nwọn kò reti kinikan bikoşe pe ki malaika wa ba wọn abi ki aşẹ Oluwa rẹ de. Bayi ni awọn ti o şiwaju wọn ti şe. Bẹ si ni Ọlọhun kò bò wọn si, şugbọn awọn ni nwọn bo ara wọn si.

هَلۡ يَنظُرُونَ إِلَّآ أَن تَأۡتِيَهُمُ ٱلۡمَلَٰٓئِكَةُ أَوۡ يَأۡتِيَ أَمۡرُ رَبِّكَۚ كَذَٰلِكَ فَعَلَ ٱلَّذِينَ مِن قَبۡلِهِمۡۚ وَمَا ظَلَمَهُمُ ٱللَّهُ وَلَٰكِن كَانُوٓاْ أَنفُسَهُمۡ يَظۡلِمُونَ ٣٣

**34.** Nitorina buburu ohun ti nwọn şe si ba wọn atipe ohun ti nwọn fi nşe ẹ̀fẹ̀ si yi wọn po.

فَأَصَابَهُمۡ سَيِّـَٔاتُ مَا عَمِلُواْ وَحَاقَ بِهِم مَّا كَانُواْ بِهِۦ يَسۡتَهۡزِءُونَ ٣٤

**35.** Awọn ẹniti nwọn ba A wa orogun wipe: Ti o ba şe pe Ọlọhun ba fẹ ni a ki ba ti sin kinikan lẹhin Ọlọhun, awa ati awọn baba wa a ki ba ti şe nkankan ni ẽwọ̀ lẹhin Rẹ̀. Gẹgẹbayi ni awọn ẹniti nwọn şaju ti şe. Njẹ nkan miran mbẹ fun awọn ojişẹ bikoşe ijişẹ de opin.

وَقَالَ ٱلَّذِينَ أَشۡرَكُواْ لَوۡ شَآءَ ٱللَّهُ مَا عَبَدۡنَا مِن دُونِهِۦ مِن شَيۡءٖ نَّحۡنُ وَلَآ ءَابَآؤُنَا وَلَا حَرَّمۡنَا مِن دُونِهِۦ مِن شَيۡءٖۚ كَذَٰلِكَ فَعَلَ ٱلَّذِينَ مِن قَبۡلِهِمۡۚ فَهَلۡ عَلَى ٱلرُّسُلِ إِلَّا ٱلۡبَلَٰغُ ٱلۡمُبِينُ ٣٥

**36.** Atipe dajudaju A ti gbe ojişẹ kọ̃kan dide ninu ijọ kọ̃kan (pe): Ki ẹ sin Ọlọhun ki ẹ si jinna si awọn orişa. Ẹniti Ọlọhun fi mọna mbẹ ninu wọn atipe ẹniti işina tọ si mbẹ ninu wọn. Nitorina ẹ ma rin ori ilẹ̀ lẹhin na ki ẹ ma wo bawo ni atubọtan awọn opurọ ti ri.

وَلَقَدۡ بَعَثۡنَا فِي كُلِّ أُمَّةٖ رَّسُولًا أَنِ ٱعۡبُدُواْ ٱللَّهَ وَٱجۡتَنِبُواْ ٱلطَّٰغُوتَۖ فَمِنۡهُم مَّنۡ هَدَى ٱللَّهُ وَمِنۡهُم مَّنۡ حَقَّتۡ عَلَيۡهِ ٱلضَّلَٰلَةُۚ فَسِيرُواْ فِي ٱلۡأَرۡضِ فَٱنظُرُواْ كَيۡفَ كَانَ عَٰقِبَةُ ٱلۡمُكَذِّبِينَ ٣٦

**37.** Bi irẹ ba nṣe ojukokoro lati fi wọn mọna, sibẹ Ọlọhun kò ni tọ sọna ẹniti O si lọna, bẹ si ni kò ni si oniranlọwọ fun wọn.

إِن تَحۡرِصۡ عَلَىٰ هُدَىٰهُمۡ فَإِنَّ ٱللَّهَ لَا يَهۡدِي مَن يُضِلُّۖ وَمَا لَهُم مِّن نَّٰصِرِينَ ٣٧

**38.** Atipe nwọn ti fi Ọlọhun bura de opin ara bubu wọn pe: Ọlọhun kò ni gbe dide ẹniti o ba ti ku. Bẹni adehun ni ti o jẹ otitọ lori Rẹ̀ ṣugbọn ọ̀pọ̀lọpọ̀ awọn enia kò mọ bẹ.

وَأَقۡسَمُواْ بِٱللَّهِ جَهۡدَ أَيۡمَٰنِهِمۡ لَا يَبۡعَثُ ٱللَّهُ مَن يَمُوتُۚ بَلَىٰ وَعۡدًا عَلَيۡهِ حَقّٗا وَلَٰكِنَّ أَكۡثَرَ ٱلنَّاسِ لَا يَعۡلَمُونَ ٣٨

**39.** Ki O le ba ṣe afihan ohun ti nwọn yapa ẹnu si ati ki awọn ẹniti nwọn kò gbagbọ le ba mọ̀ pe nwọn jẹ opurọ.

لِيُبَيِّنَ لَهُمُ ٱلَّذِي يَخۡتَلِفُونَ فِيهِ وَلِيَعۡلَمَ ٱلَّذِينَ كَفَرُوٓاْ أَنَّهُمۡ كَانُواْ كَٰذِبِينَ ٣٩

**40.** Dajudaju ọ̀rọ Wa si nkan nigbati A ba fẹ ki nkan na ri bẹ, A o wi fun u pe, ki o ri bẹ, yio si ri bẹ.

إِنَّمَا قَوۡلُنَا لِشَيۡءٍ إِذَآ أَرَدۡنَٰهُ أَن نَّقُولَ لَهُۥ كُن فَيَكُونُ ٤٠

**41.** Atipe awọn ẹniti nwọn ṣi lọ (si ilu miran) ni oju ọna ti Ọlọhun lẹhin ti a ti bo wọn si, dajudaju A o sọ wọn kalẹ̀ si (ile) rere ni aiye nibi; atipe dajudaju õre ti ọrun ni o tobi ju ti o ba ṣe pe nwọn mọ̀ ni.

وَٱلَّذِينَ هَاجَرُواْ فِي ٱللَّهِ مِنۢ بَعۡدِ مَا ظُلِمُواْ لَنُبَوِّئَنَّهُمۡ فِي ٱلدُّنۡيَا حَسَنَةٗۖ وَلَأَجۡرُ ٱلۡأٓخِرَةِ أَكۡبَرُۚ لَوۡ كَانُواْ يَعۡلَمُونَ ٤١

**42.** Awọn ni ẹniti nwọn rọju ti nwọn si fi ara ti Oluwa wọn.

ٱلَّذِينَ صَبَرُواْ وَعَلَىٰ رَبِّهِمۡ يَتَوَكَّلُونَ ٤٢

**43.** Awa ko ran (ẹnikan) nisẹ ṣiwaju rẹ bikoṣe awọn Okunrin ti A ranṣẹ si, nitorina ki ẹ bi awọn oni iranti lere bi ẹnyin kò ba mọ̀.

وَمَآ أَرۡسَلۡنَا مِن قَبۡلِكَ إِلَّا رِجَالٗا نُّوحِيٓ إِلَيۡهِمۡۚ فَسۡـَٔلُوٓاْ أَهۡلَ ٱلذِّكۡرِ إِن كُنتُمۡ لَا تَعۡلَمُونَ ٤٣

**44.** Pẹlu alaye ati awọn Tirà. A si sọ iranti na kalẹ̀ fun ọ ki o le ma

بِٱلۡبَيِّنَٰتِ وَٱلزُّبُرِۗ وَأَنزَلۡنَآ إِلَيۡكَ ٱلذِّكۡرَ لِتُبَيِّنَ

şe alaye fun awọn enia ohun ti a sọ̀kalẹ̀ fun wọn ki nwọn le ba ronu.

لِلنَّاسِ مَا نُزِّلَ إِلَيْهِمْ وَلَعَلَّهُمْ يَتَفَكَّرُونَ ﴿٤٤﴾

**45.** Nję awọn ẹniti nwọn da ete buburu ha le fi aiyabalẹ̀ si pe ki Ọlọhun jẹ ki ilẹ̀ gbe wọn mi bi, abi ki iyà na wa ba wọn lati ãyè ti nwọn ko ni ero?

أَفَأَمِنَ ٱلَّذِينَ مَكَرُواْ ٱلسَّيِّـَٔاتِ أَن يَخْسِفَ ٱللَّهُ بِهِمُ ٱلْأَرْضَ أَوْ يَأْتِيَهُمُ ٱلْعَذَابُ مِنْ حَيْثُ لَا يَشْعُرُونَ ﴿٤٥﴾

**46.** Abi ki O mu wọn lori irin wọn, nitorina nwọn kò le bọ (lọwọ iya)?

أَوْ يَأْخُذَهُمْ فِي تَقَلُّبِهِمْ فَمَا هُم بِمُعْجِزِينَ ﴿٤٦﴾

**47.** Abi ki O ma mu wọn diẹdiẹ? Nitorina dajudaju Oluwa nyin jẹ Ọlọpọ̀lọpọ̀-ãnu, Onikẹ.

أَوْ يَأْخُذَهُمْ عَلَىٰ تَخَوُّفٍ فَإِنَّ رَبَّكُمْ لَرَءُوفٌ رَّحِيمٌ ﴿٤٧﴾

**48.** Abi awọn ko şiju wo ohun ti Ọlọhun da ni nkan ti iji rẹ ntẹ̀ si ọtun ati si osi niti itẹriba fun Ọlọhun, bẹ si ni nwọn ntẹriba.

أَوَلَمْ يَرَوْاْ إِلَىٰ مَا خَلَقَ ٱللَّهُ مِن شَيْءٍ يَتَفَيَّؤُاْ ظِلَٰلُهُۥ عَنِ ٱلْيَمِينِ وَٱلشَّمَآئِلِ سُجَّدًا لِّلَّهِ وَهُمْ دَٰخِرُونَ ﴿٤٨﴾

**49.** Atipe Ọlọhun ni ohun ti mbẹ ni sanma ati ilẹ̀ ntẹriba fun ninu awọn ẹda ati awọn malaika nwọn ki işe igberaga.

وَلِلَّهِ يَسْجُدُ مَا فِي ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَمَا فِي ٱلْأَرْضِ مِن دَآبَّةٍ وَٱلْمَلَٰٓئِكَةُ وَهُمْ لَا يَسْتَكْبِرُونَ ﴿٤٩﴾

**50.** Nwọn a ma bẹru Oluwa wọn ni oke wọn nwọn a si ma şe ohun ti a ba pa laşẹ fun wọn.

يَخَافُونَ رَبَّهُم مِّن فَوْقِهِمْ وَيَفْعَلُونَ مَا يُؤْمَرُونَ ۩ ﴿٥٠﴾

**51.** Ọlọhun si wipe: Ẹnyin ko gbọdọ gba ọlọhun meji mu (ni isin), On ni Ọlọhun kanşoşo: nitorina Emi nikan ni ki ẹ ma bẹru.

۞ وَقَالَ ٱللَّهُ لَا تَتَّخِذُوٓاْ إِلَٰهَيْنِ ٱثْنَيْنِ إِنَّمَا هُوَ إِلَٰهٌ وَٰحِدٌ فَإِيَّٰيَ فَٱرْهَبُونِ ﴿٥١﴾

**52.** Ti Rẹ̀ ni awọn ohun ti mbẹ ninu sanma ati ilẹ̀, ti Rẹ̀ si ni ẹsin

وَلَهُۥ مَا فِي ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَٱلْأَرْضِ وَلَهُ ٱلدِّينُ وَاصِبًا

ti o wa titi. Nję ę o ha paiya ǫlǫhun miran lęhin Ǫlǫhun?

أَفَغَيْرَ ٱللَّهِ تَتَّقُونَ ٥٢

**53.** Atipe ohunkohun ti mbę fun nyin ni idęra lati ǫdǫ Ǫlǫhun ni o ti wa; lęhinna ti inira ba wa ba nyin, ǫdǫ Rę̀ ni ę o ke lǫ fun iranlǫwǫ.

وَمَا بِكُم مِّن نِّعْمَةٍ فَمِنَ ٱللَّهِ ۖ ثُمَّ إِذَا مَسَّكُمُ ٱلضُّرُّ فَإِلَيْهِ تَجْـَٔرُونَ ٥٣

**54.** Lęhinna ti O ba mu inira na kuro fun nyin, nigbana apakan ninu nyin nwǫn a ma fi nkan miran şe orogun fun Oluwa wǫn.

ثُمَّ إِذَا كَشَفَ ٱلضُّرَّ عَنكُمْ إِذَا فَرِيقٌ مِّنكُم بِرَبِّهِمْ يُشْرِكُونَ ٥٤

**55.** Nitori ki nwǫn kǫ (şe aimore) ohun ti A fun wǫn, nitorina ki ę ma gbadun, laipę ę o mǫ̀.

لِيَكْفُرُوا۟ بِمَآ ءَاتَيْنَٰهُمْ ۚ فَتَمَتَّعُوا۟ ۖ فَسَوْفَ تَعْلَمُونَ ٥٥

**56.** Nwǫn si nfi ipin kan lelę̀ fun ohun ti nwǫn ko ni mimǫ̀ nipa rę̀ ninu ohun ti A pa lese fun wǫn. Mo fi Ǫlǫhun bura dajudaju a o bi nyin lere nipa ohun ti ęnyin da adapa irǫ rę̀.

وَيَجْعَلُونَ لِمَا لَا يَعْلَمُونَ نَصِيبًا مِّمَّا رَزَقْنَٰهُمْ ۗ تَٱللَّهِ لَتُسْـَٔلُنَّ عَمَّا كُنتُمْ تَفْتَرُونَ ٥٦

**57.** Atipe nwǫn tun fi awǫn ǫmǫbirin (bibi) şe ti Ǫlǫhun. Mimǫ ni fun U, atipe nwǫn tun fi ohun ti o wu wǫn şe ti ara wǫn.

وَيَجْعَلُونَ لِلَّهِ ٱلْبَنَٰتِ سُبْحَٰنَهُۥ ۙ وَلَهُم مَّا يَشْتَهُونَ ٥٧

**58.** Atipe nigbati a ba fun ęnikan wǫn niro idunnu (bibi) ǫmǫbirin, oju rę̀ yio yipada di dudu on na a kun fun ibanuję.

وَإِذَا بُشِّرَ أَحَدُهُم بِٱلْأُنثَىٰ ظَلَّ وَجْهُهُۥ مُسْوَدًّا وَهُوَ كَظِيمٌ ٥٨

**59.** Yio ma fi ara pamǫ fun awǫn enia nitori buburu ohun ti a

يَتَوَٰرَىٰ مِنَ ٱلْقَوْمِ مِن سُوٓءِ مَا بُشِّرَ بِهِۦٓ ۚ

fun u niro rẹ̀. Yio ha mu u dani lori pe abuku ni tabi ki o ri i mọlẹ̀ (lãyè)? Ẹ gbọ o, ohun ti nwọn da lẹjọ ma buru o.

أَيُمْسِكُهُۥ عَلَىٰ هُونٍ أَمْ يَدُسُّهُۥ فِى ٱلتُّرَابِ ۗ أَلَا سَآءَ مَا يَحْكُمُونَ ٥٩

**60.** Apejuwe buburu mbẹ fun awọn ẹniti nwọn kò ni igbagbọ si ọjọ ikẹhin, apejuwe ti o ga wa fun Ọlọhun, On ni Ọba titobi, Ọlogbọn.

لِلَّذِينَ لَا يُؤْمِنُونَ بِٱلْءَاخِرَةِ مَثَلُ ٱلسَّوْءِ ۖ وَلِلَّهِ ٱلْمَثَلُ ٱلْأَعْلَىٰ ۚ وَهُوَ ٱلْعَزِيزُ ٱلْحَكِيمُ ٦٠

**61.** Ti o ba ṣe pe Ọlọhun yio mu awọn enia nitori abosi wọn ni, kò ba ti fi ẹda kan silẹ̀ lori ilẹ̀, ṣugbọn On lọra fun wọn di asiko ti a sọ. Nigbati akoko wọn ba de, nwọn ko ni lọra ni wakati kan, nwọn ko si le gba iwaju rẹ̀.

وَلَوْ يُؤَاخِذُ ٱللَّهُ ٱلنَّاسَ بِظُلْمِهِم مَّا تَرَكَ عَلَيْهَا مِن دَآبَّةٍ وَلَٰكِن يُؤَخِّرُهُمْ إِلَىٰٓ أَجَلٍ مُّسَمًّى ۖ فَإِذَا جَآءَ أَجَلُهُمْ لَا يَسْتَـْٔخِرُونَ سَاعَةً ۖ وَلَا يَسْتَقْدِمُونَ ٦١

**62.** Atipe nwọn fi lelẹ fun Ọlọhun ohun ti nwọn korira funra wọn, atipe ahọn wọn sọrọ irọ pe dajudaju ẹsan rere mbẹ fun awọn. Ko si tabitabi pe dajudaju ina mbẹ fun wọn atipe dajudaju a o ju wọn silẹ̀ nibẹ.

وَيَجْعَلُونَ لِلَّهِ مَا يَكْرَهُونَ وَتَصِفُ أَلْسِنَتُهُمُ ٱلْكَذِبَ أَنَّ لَهُمُ ٱلْحُسْنَىٰ ۖ لَا جَرَمَ أَنَّ لَهُمُ ٱلنَّارَ وَأَنَّهُم مُّفْرَطُونَ ٦٢

**63.** Mo fi Ọlọhun bura, dajudaju A ran (awọn ojiṣẹ) niṣẹ si awọn iran kan ṣiwaju rẹ, èṣu si ṣe iṣẹ wọn lọṣọ fun wọn. Nitorina on ni oluranlọwọ wọn loni, iya ẹlẹta-elero si mbẹ fun wọn.

تَٱللَّهِ لَقَدْ أَرْسَلْنَآ إِلَىٰٓ أُمَمٍ مِّن قَبْلِكَ فَزَيَّنَ لَهُمُ ٱلشَّيْطَٰنُ أَعْمَٰلَهُمْ فَهُوَ وَلِيُّهُمُ ٱلْيَوْمَ وَلَهُمْ عَذَابٌ أَلِيمٌ ٦٣

**64.** Kò si ohun ti A tori rẹ̀ sọ Tirà na kalẹ̀ fun ọ bikoṣe pe ki o le ṣe alaye fun wọn nipa ohun ti nwọn ṣe iyapa ẹnu si, afinimọna ni

وَمَآ أَنزَلْنَا عَلَيْكَ ٱلْكِتَٰبَ إِلَّا لِتُبَيِّنَ لَهُمُ ٱلَّذِى ٱخْتَلَفُوا۟ فِيهِ ۙ وَهُدًى وَرَحْمَةً لِّقَوْمٍ يُؤْمِنُونَ ٦٤

ati ikẹ fun awọn enia ti nwọn ni igbagbọ ododo.

**65.** Atipe Ọlọhun lo nsọ omi kalẹ̀ lati sanma, A si ma fi ji ilẹ̀ lẹhin ti o ti ku. Dajudaju eyi jẹ ami kan fun awọn enia ti nwọn gbọrọ.

وَٱللَّهُ أَنزَلَ مِنَ ٱلسَّمَآءِ مَآءً فَأَحۡيَا بِهِ ٱلۡأَرۡضَ بَعۡدَ مَوۡتِهَآۚ إِنَّ فِي ذَٰلِكَ لَأٓيَةٗ لِّقَوۡمٖ يَسۡمَعُونَ ٦٥

**66.** Atipe dajudaju oyé mbẹ fun nyin ninu awọn ẹran ọlẹsẹ mẹrin: A nfun nyin mu ninu ohun ti mbẹ ninu ikun wọn, ninu arin meji igbẹ (bọtọ-agbẹdu) ati ẹjẹ, wara ti o mọ ti o si rọrun fun awọn ti o nmu u.

وَإِنَّ لَكُمۡ فِي ٱلۡأَنۡعَٰمِ لَعِبۡرَةٗۖ نُّسۡقِيكُم مِّمَّا فِي بُطُونِهِۦ مِنۢ بَيۡنِ فَرۡثٖ وَدَمٖ لَّبَنًا خَالِصٗا سَآئِغٗا لِّلشَّٰرِبِينَ ٦٦

**67.** Atipe ninu awọn eso dabinu ati eso ajara, ẹ nmu jade lara wọn ohun ti o npa enia bi ọti ati ipese ti o dara. Dajudaju eyini jẹ ami kan fun awọn enia ti nwọn ni lakaye.

وَمِن ثَمَرَٰتِ ٱلنَّخِيلِ وَٱلۡأَعۡنَٰبِ تَتَّخِذُونَ مِنۡهُ سَكَرٗا وَرِزۡقًا حَسَنًاۚ إِنَّ فِي ذَٰلِكَ لَأٓيَةٗ لِّقَوۡمٖ يَعۡقِلُونَ ٦٧

**68.** Atipe Oluwa rẹ ranṣẹ si (kokoro) oyin pe: Ki o kọle si ara awọn oke (apata) fi ṣe ile ati ninu awọn igi na ati ninu awọn ohun ti nwọn mọ ti o ga.

وَأَوۡحَىٰ رَبُّكَ إِلَى ٱلنَّحۡلِ أَنِ ٱتَّخِذِي مِنَ ٱلۡجِبَالِ بُيُوتٗا وَمِنَ ٱلشَّجَرِ وَمِمَّا يَعۡرِشُونَ ٦٨

**69.** Lẹhinna ki o jẹ ninu gbogbo awọn eso na nigbana ki o si ko si oju ọna Oluwa rẹ niti itẹriba. Ohun mimu ti awọ rẹ yatọ njade lati inu rẹ̀, iwosan mbẹ ninu rẹ̀ fun awọn enia. Dajudaju ami kan mbẹ ninu eyini fun awọn enia ti nwọn ronu jinlẹ.

ثُمَّ كُلِي مِن كُلِّ ٱلثَّمَرَٰتِ فَٱسۡلُكِي سُبُلَ رَبِّكِ ذُلُلٗاۚ يَخۡرُجُ مِنۢ بُطُونِهَا شَرَابٞ مُّخۡتَلِفٌ أَلۡوَٰنُهُۥ فِيهِ شِفَآءٞ لِّلنَّاسِۚ إِنَّ فِي ذَٰلِكَ لَأٓيَةٗ لِّقَوۡمٖ يَتَفَكَّرُونَ ٦٩

**70.** Ọlọhun lo da nyin, lẹhinna yio pa nyin; ẹniti o ma dagba di arugbo yio ma bẹ ninu nyin, tobẹ ti

وَٱللَّهُ خَلَقَكُمۡ ثُمَّ يَتَوَفَّىٰكُمۡۚ وَمِنكُم مَّن يُرَدُّ إِلَىٰٓ أَرۡذَلِ ٱلۡعُمُرِ لِكَيۡ لَا يَعۡلَمَ بَعۡدَ عِلۡمٖ شَيۡـًٔاۚ

ko fi ni mọ nkankan lẹhin ti o ti mọ̀. Dajudaju Ọlọhun ni Onimimọ̀, Alagbara.

إِنَّ ٱللَّهَ عَلِيمٞ قَدِيرٞ ٧٠

**71.** Atipe Ọlọhun ṣe ajulọ fun apakan nyin ju apakan lọ nipa ipese; ṣugbọn awọn ti a fun ni ajulọ nwọn ki fun awọn ti mbẹ ni ikapa wọn ni ese wọn, nitori ki nwọn ma ba ba wọn dọgba. Nitorina nwọn ha le ma ṣe atako si õre Ọlọhun bi?

وَٱللَّهُ فَضَّلَ بَعۡضَكُمۡ عَلَىٰ بَعۡضٖ فِي ٱلرِّزۡقِۚ فَمَا ٱلَّذِينَ فُضِّلُواْ بِرَآدِّي رِزۡقِهِمۡ عَلَىٰ مَا مَلَكَتۡ أَيۡمَٰنُهُمۡ فَهُمۡ فِيهِ سَوَآءٌۚ أَفَبِنِعۡمَةِ ٱللَّهِ يَجۡحَدُونَ ٧١

**72.** Atipe Ọlọhun ṣe awọn iyawo fun nyin lati inu ara nyin, atipe O fun nyin ni ọmọ ọkunrin lati ọdọ awọn aya nyin, ati awọn arọmọdọmọ, O si npa ese fun nyin ninu awọn ohun ti o dara. Njẹ nwọn o ha ni igbagbọ si irọ ki nwọn ṣe aigbagbọ si idẹra Ọlọhun?

وَٱللَّهُ جَعَلَ لَكُم مِّنۡ أَنفُسِكُمۡ أَزۡوَٰجٗا وَجَعَلَ لَكُم مِّنۡ أَزۡوَٰجِكُم بَنِينَ وَحَفَدَةٗ وَرَزَقَكُم مِّنَ ٱلطَّيِّبَٰتِۚ أَفَبِٱلۡبَٰطِلِ يُؤۡمِنُونَ وَبِنِعۡمَتِ ٱللَّهِ هُمۡ يَكۡفُرُونَ ٧٢

**73.** Atipe nwọn nsin ohun ti kò ni agbara ipese kan fun wọn lẹhin Ọlọhun ninu sanma ati lori ilẹ̀; ti nwọn kò si ni agbara kinikan.

وَيَعۡبُدُونَ مِن دُونِ ٱللَّهِ مَا لَا يَمۡلِكُ لَهُمۡ رِزۡقٗا مِّنَ ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَٱلۡأَرۡضِ شَيۡـٔٗا وَلَا يَسۡتَطِيعُونَ ٧٣

**74.** Nitorina ẹ ma ṣe ba Ọlọhun wa afijọ, dajudaju Ọlọhun lo mọ ẹnyin kò mọ̀.

فَلَا تَضۡرِبُواْ لِلَّهِ ٱلۡأَمۡثَالَۚ إِنَّ ٱللَّهَ يَعۡلَمُ وَأَنتُمۡ لَا تَعۡلَمُونَ ٧٤

**75.** Ọlọhun powe kan: Ẹru kan ti o ni Oluwa, ko ni agbara lori kinikan, atipe ẹnikan mbẹ ti A ṣe ijẹ-imu fun lati ọdọ Wa ni ijẹ-imu ti o dara, nitorina o nmu na ninu rẹ̀ (si ọna ti Ọlọhun) ni kọ̀kọ̀ ati gbangba. Awọn mejẽji ha dọgba

۞ ضَرَبَ ٱللَّهُ مَثَلًا عَبۡدٗا مَّمۡلُوكٗا لَّا يَقۡدِرُ عَلَىٰ شَيۡءٖ وَمَن رَّزَقۡنَٰهُ مِنَّا رِزۡقًا حَسَنٗا فَهُوَ يُنفِقُ مِنۡهُ سِرّٗا وَجَهۡرًاۖ هَلۡ يَسۡتَوُۥنَۚ ٱلۡحَمۡدُ لِلَّهِۚ بَلۡ أَكۡثَرُهُمۡ لَا يَعۡلَمُونَ ٧٥

bi? Ọpẹ ni fun Ọlọhun! Ọ̀rọ kò ri bẹ, ọpọlọpọ wọn kò mọ̀.

**76.** Atipe Ọlọhun ṣe afilelẹ̀ apejuwe awọn ọkunrin meji: ọkan ninu awọn mejeji jẹ odi, ko si ni agbara lori kinikan, o si jẹ wahala fun oluwa rẹ̀; ibikibi ti o ba ran a lọ ki imu ore kan bọ. O ha dọgba pẹlu ẹniti nkọ enia ni ẹtọ ṣiṣe, o si wa lori ọna tãrà.

وَضَرَبَ ٱللَّهُ مَثَلًا رَّجُلَيْنِ أَحَدُهُمَآ أَبْكَمُ
لَا يَقْدِرُ عَلَىٰ شَىْءٍ وَهُوَ كَلٌّ عَلَىٰ مَوْلَىٰهُ
أَيْنَمَا يُوَجِّههُّ لَا يَأْتِ بِخَيْرٍ هَلْ يَسْتَوِى
هُوَ وَمَن يَأْمُرُ بِٱلْعَدْلِ وَهُوَ عَلَىٰ صِرَٰطٍ
مُّسْتَقِيمٍ ٧٦

**77.** Ti Ọlọhun ni ohun ti o pamọ ni sanma ati ilẹ̀. Ọrọ akoko na ko ju bi iṣẹju kan tabi ohun ti o sunmọ ju bẹ. Dajudaju Ọlọhun ni Alagbara lori gbogbo nkan.

وَلِلَّهِ غَيْبُ ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَٱلْأَرْضِ وَمَآ أَمْرُ ٱلسَّاعَةِ
إِلَّا كَلَمْحِ ٱلْبَصَرِ أَوْ هُوَ أَقْرَبُ إِنَّ ٱللَّهَ
عَلَىٰ كُلِّ شَىْءٍ قَدِيرٌ ٧٧

**78.** Atipe Ọlọhun mu nyin jade lati inu awọn iya nyin ti ẹnyin kò mọ̀ nkankan. O si ṣe igbọran ati iriran ati awọn ọkan fun nyin ki ẹ le ma dupẹ.

وَٱللَّهُ أَخْرَجَكُم مِّنۢ بُطُونِ أُمَّهَٰتِكُمْ
لَا تَعْلَمُونَ شَيْـًٔا وَجَعَلَ لَكُمُ ٱلسَّمْعَ
وَٱلْأَبْصَٰرَ وَٱلْأَفْـِٔدَةَ لَعَلَّكُمْ تَشْكُرُونَ ٧٨

**79.** Nwọn kò ha wo ẹiyẹ ti o duro ni ofurufu sanma? Ẹnikan kò mu wọn duro bikoṣe Ọlọhun. Dajudaju ami mbẹ ninu eleyi fun awọn enia ti o ni igbagbọ ododo.

أَلَمْ يَرَوْا۟ إِلَى ٱلطَّيْرِ مُسَخَّرَٰتٍ فِى جَوِّ
ٱلسَّمَآءِ مَا يُمْسِكُهُنَّ إِلَّا ٱللَّهُ إِنَّ فِى ذَٰلِكَ
لَءَايَٰتٍ لِّقَوْمٍ يُؤْمِنُونَ ٧٩

**80.** Atipe Ọlọhun ṣe aye ibugbe fun nyin ninu ile nyin, O si ṣe ile fun nyin ninu awọn awọ ẹran ọsin eyiti o fuyẹ fun nyin ni ọjọ irin nyin ati ni ọjọ iduro (sinmi) nyin, atipe ninu irun mulẹmulẹ rẹ̀ ati irun lẹulẹu rẹ̀ ati irun

وَٱللَّهُ جَعَلَ لَكُم مِّنۢ بُيُوتِكُمْ سَكَنًا وَجَعَلَ
لَكُم مِّن جُلُودِ ٱلْأَنْعَٰمِ بُيُوتًا تَسْتَخِفُّونَهَا يَوْمَ
ظَعْنِكُمْ وَيَوْمَ إِقَامَتِكُمْ وَمِنْ أَصْوَافِهَا
وَأَوْبَارِهَا وَأَشْعَارِهَآ أَثَٰثًا وَمَتَٰعًا إِلَىٰ حِينٍ ٨٠

wọnranwọnran rẹ̀ igbadun ati ọṣọ wa (fun nyin) fun igba diẹ.

**81.** Atipe Ọlọhun ṣe iboji fun nyin ninu ohun ti O da O si ṣe fun nyin ninu oke-nlanla aye ibusinmi, O si ṣe ẹwu fun nyin lati gba nyin lọwọ oru ati ẹwu lati gba nyin ninu ijagun nyin. Gẹgẹ bayi ni O ṣe ikẹ Rẹ̀ le nyin lori ki ẹ le ju ara nyin silẹ̀ (fun Ọlọhun).

وَٱللَّهُ جَعَلَ لَكُم مِّمَّا خَلَقَ ظِلَٰلٗا وَجَعَلَ لَكُم مِّنَ ٱلۡجِبَالِ أَكۡنَٰنٗا وَجَعَلَ لَكُمۡ سَرَٰبِيلَ تَقِيكُمُ ٱلۡحَرَّ وَسَرَٰبِيلَ تَقِيكُم بَأۡسَكُمۡۚ كَذَٰلِكَ يُتِمُّ نِعۡمَتَهُۥ عَلَيۡكُمۡ لَعَلَّكُمۡ تُسۡلِمُونَ ٨١

**82.** Ti nwọn ba si yipada, ijiṣẹ ti o han gbangba nikan ni ọranyan fun ọ.

فَإِن تَوَلَّوۡاْ فَإِنَّمَا عَلَيۡكَ ٱلۡبَلَٰغُ ٱلۡمُبِينُ ٨٢

**83.** Nwọn mọ ikẹ Ọlọhun, sibẹsibẹ nwọn tako o, ọpọlọpọ wọn si jẹ alaimore.

يَعۡرِفُونَ نِعۡمَتَ ٱللَّهِ ثُمَّ يُنكِرُونَهَا وَأَكۡثَرُهُمُ ٱلۡكَٰفِرُونَ ٨٣

**84.** Atipe ni ọjọ ti A o gbe ẹlẹri kan dide ninu olukuluku ijọ, lẹhinna a kò ni yọnda (aroye) fun awọn alaigbagbọ bẹni a kò ni yọnda ṣiṣe atunṣe fun wọn.

وَيَوۡمَ نَبۡعَثُ مِن كُلِّ أُمَّةٖ شَهِيدٗا ثُمَّ لَا يُؤۡذَنُ لِلَّذِينَ كَفَرُواْ وَلَا هُمۡ يُسۡتَعۡتَبُونَ ٨٤

**85.** Atipe nigbati awọn ti o ṣe abosi ba ri iyà, a ko ni ṣe e ni fifuyẹ fun wọn bẹni a ki yio lọ wọn lara.

وَإِذَا رَءَا ٱلَّذِينَ ظَلَمُواْ ٱلۡعَذَابَ فَلَا يُخَفَّفُ عَنۡهُمۡ وَلَا هُمۡ يُنظَرُونَ ٨٥

**86.** Atipe nigbati awọn ti o da nkan pọ̀ mọ Ọlọhun ba ri awọn ohun ti nwọn fi ṣe orogun (Ọlọhun), nwọn o wipe: oluwa wa, awọn eleyi ni awọn oriṣa wa awọn ti awa nsin lẹhin Rẹ. Ṣugbọn wọn o da esi ọ̀rọ pada fun wọn pe: Dajudaju ẹnyin wọnyi opurọ ni nyin.

وَإِذَا رَءَا ٱلَّذِينَ أَشۡرَكُواْ شُرَكَآءَهُمۡ قَالُواْ رَبَّنَا هَٰٓؤُلَآءِ شُرَكَآؤُنَا ٱلَّذِينَ كُنَّا نَدۡعُواْ مِن دُونِكَۖ فَأَلۡقَوۡاْ إِلَيۡهِمُ ٱلۡقَوۡلَ إِنَّكُمۡ لَكَٰذِبُونَ ٨٦

**87.** Nwọn o ju ara wọn silẹ̀ fun Ọlọhun ni ọjọ na, ohun ti nwọn pa ni ete irọ yio fi wọn silẹ̀.

وَأَلْقَوْاْ إِلَى ٱللَّهِ يَوْمَئِذٍ ٱلسَّلَمَ وَضَلَّ عَنْهُم مَّا كَانُواْ يَفْتَرُونَ ﴿٨٧﴾

**88.** Awọn ti kò gbagbọ ti nwọn si ndina oju ọna ti Ọlọhun, A o ṣe alekun iyà fun wọn lori iya nitori pe nwọn ti ṣe aidara.

ٱلَّذِينَ كَفَرُواْ وَصَدُّواْ عَن سَبِيلِ ٱللَّهِ زِدْنَٰهُمْ عَذَابًا فَوْقَ ٱلْعَذَابِ بِمَا كَانُواْ يُفْسِدُونَ ﴿٨٨﴾

**89.** Atipe ni ọjọ ti A o gbe ẹlẹri dide fun olukuluku ijọ larin ara wọn, ti Awa yio si mu irẹ jade ni ẹlẹri lori awọn eleyi. Awa si sọ Tirà na kalẹ̀ fun ọ ti o jẹ alaye fun gbogbo nkan ati ọna mimọ ati anu ati iro idunnu fun awọn ti o ju ara silẹ̀ (fun Ọlọhun).

وَيَوْمَ نَبْعَثُ فِي كُلِّ أُمَّةٍ شَهِيدًا عَلَيْهِم مِّنْ أَنفُسِهِمْ وَجِئْنَا بِكَ شَهِيدًا عَلَىٰ هَٰٓؤُلَآءِ وَنَزَّلْنَا عَلَيْكَ ٱلْكِتَٰبَ تِبْيَٰنًا لِّكُلِّ شَيْءٍ وَهُدًى وَرَحْمَةً وَبُشْرَىٰ لِلْمُسْلِمِينَ ﴿٨٩﴾

**90.** Dajudaju Ọlọhun npa laṣẹ ẹtọ ṣiṣe ati iṣẹ rere ati ki a ma fun awọn ẹbi (ni ẹtọ wọn), O si nkọ̀ fun ni iwa ibajẹ ati iwa buburu ati rukerudo. O nṣe ikilọ fun nyin ki ẹ le ba gba ikilọ.

۞ إِنَّ ٱللَّهَ يَأْمُرُ بِٱلْعَدْلِ وَٱلْإِحْسَٰنِ وَإِيتَآيِٕ ذِي ٱلْقُرْبَىٰ وَيَنْهَىٰ عَنِ ٱلْفَحْشَآءِ وَٱلْمُنكَرِ وَٱلْبَغْيِ يَعِظُكُمْ لَعَلَّكُمْ تَذَكَّرُونَ ﴿٩٠﴾

**91.** Ati ki ẹ ma mu adehun Ọlọhun ṣẹ nigbati ẹnyin ba ṣe adehun, ati ki ẹ ma si tu ara búbú nyin palẹ̀ lẹhin igbati ẹ ti ṣe e, bẹ si ni ẹ ti ṣe Ọlọhun ni ẹlẹri le ara nyin lori. Dajudaju Ọlọhun mọ̀ ohun ti ẹ nṣe ni iṣẹ.

وَأَوْفُواْ بِعَهْدِ ٱللَّهِ إِذَا عَٰهَدتُّمْ وَلَا تَنقُضُواْ ٱلْأَيْمَٰنَ بَعْدَ تَوْكِيدِهَا وَقَدْ جَعَلْتُمُ ٱللَّهَ عَلَيْكُمْ كَفِيلًا إِنَّ ٱللَّهَ يَعْلَمُ مَا تَفْعَلُونَ ﴿٩١﴾

**92.** Atipe ki ẹ ma ṣe dabi obirin ti o ntu palẹ owu rẹ̀ ti o ti ran ni titu palẹ̀ yẹlẹyẹlẹ lẹhin igbati o ran a le. Ẹnyin nṣe ara búbú nyin ni itanjẹ ni arin ara nyin nitoripe

وَلَا تَكُونُواْ كَٱلَّتِي نَقَضَتْ غَزْلَهَا مِنۢ بَعْدِ قُوَّةٍ أَنكَٰثًا تَتَّخِذُونَ أَيْمَٰنَكُمْ دَخَلًۢا بَيْنَكُمْ أَن تَكُونَ أُمَّةٌ هِيَ أَرْبَىٰ مِنْ أُمَّةٍ

awọn iran kan pọ ju iran kan lọ. Dajudaju Ọlọhun fẹ dan nyin wò nipa rẹ ni. Yio ṣe afihan fun nyin ni ọjọ ajinde ohun ti ẹ nyapa ẹnu si.

إِنَّمَا يَبْلُوكُمُ ٱللَّهُ بِهِۦ وَلَيُبَيِّنَنَّ لَكُمْ يَوْمَ ٱلْقِيَٰمَةِ مَا كُنتُمْ فِيهِ تَخْتَلِفُونَ ﴿٩٢﴾

**93.** Ti O ba ṣe pe Ọlọhun ba fẹ ni iba ṣe nyin ni ijọ kanṣoṣo, ṣugbọn A ma ṣi ẹniti O ba fẹ ni ọna A si ma tọ ẹniti O ba fẹ si ọna atipe dajudaju a o bi nyin lere nipa ohun ti ẹnyin nṣe nişẹ.

وَلَوْ شَآءَ ٱللَّهُ لَجَعَلَكُمْ أُمَّةً وَٰحِدَةً وَلَٰكِن يُضِلُّ مَن يَشَآءُ وَيَهْدِى مَن يَشَآءُ وَلَتُسْـَٔلُنَّ عَمَّا كُنتُمْ تَعْمَلُونَ ﴿٩٣﴾

**94.** Atipe ki ẹ ma ṣe ibura nyin ni ti itanjẹ larin ara nyin ki ẹsẹ nyin ma ba yẹ lẹhin diduro ṣinṣin rẹ, ki ẹ ma tọ iya buburu wò nitori ṣişẹ awọn enia lori kuro ni oju ọna ti Ọlọhun ati pe ki iyà ti o tobi ki o ma jẹ ti nyin.

وَلَا تَتَّخِذُوٓا۟ أَيْمَٰنَكُمْ دَخَلًۢا بَيْنَكُمْ فَتَزِلَّ قَدَمٌۢ بَعْدَ ثُبُوتِهَا وَتَذُوقُوا۟ ٱلسُّوٓءَ بِمَا صَدَدتُّمْ عَن سَبِيلِ ٱللَّهِ وَلَكُمْ عَذَابٌ عَظِيمٌ ﴿٩٤﴾

**95.** Ẹ ma ṣe paṣiparọ adehun ti Ọlọhun pẹlu owó diẹ. Dajudaju ohun ti mbẹ ni ọdọ Ọlọhun ohun ni o dara julọ fun nyin ti ẹ ba jẹ ẹniti o mọ.

وَلَا تَشْتَرُوا۟ بِعَهْدِ ٱللَّهِ ثَمَنًا قَلِيلًا ۚ إِنَّمَا عِندَ ٱللَّهِ هُوَ خَيْرٌ لَّكُمْ إِن كُنتُمْ تَعْلَمُونَ ﴿٩٥﴾

**96.** Ohun ti mbẹ ni ọdọ nyin yio tan atipe ohun ti mbẹ ni ọdọ Ọlọhun ni yio ṣẹku atipe dajudaju Awa yio san ẹsan fun awọn ẹniti nwọn ṣe ifarada ẹsan eyiti yio dara ju ninu ohun ti nwọn ṣe nişẹ.

مَا عِندَكُمْ يَنفَدُ ۖ وَمَا عِندَ ٱللَّهِ بَاقٍ ۗ وَلَنَجْزِيَنَّ ٱلَّذِينَ صَبَرُوٓا۟ أَجْرَهُم بِأَحْسَنِ مَا كَانُوا۟ يَعْمَلُونَ ﴿٩٦﴾

**97.** Ẹnikẹni ti o ba ṣe işẹ rere lọkunrin abi lobirin ti o si jẹ olugbagbọ ododo nitorina Awa yio jẹki o lo igbesi aiye ti o dara,

مَنْ عَمِلَ صَٰلِحًا مِّن ذَكَرٍ أَوْ أُنثَىٰ وَهُوَ مُؤْمِنٌ فَلَنُحْيِيَنَّهُۥ حَيَوٰةً طَيِّبَةً ۖ وَلَنَجْزِيَنَّهُمْ أَجْرَهُم بِأَحْسَنِ مَا كَانُوا۟ يَعْمَلُونَ ﴿٩٧﴾

dajudaju A o san wọn ni ẹsan fun eyiti o darajulọ ninu ise ti nwọn ṣe.

**98.** Nitorina nigbati o ba nke Al-Kurani ki o sadi Ọlọhun lọdọ èṣu ẹni ègũn.

فَإِذَا قَرَأْتَ ٱلْقُرْءَانَ فَٱسْتَعِذْ بِٱللَّهِ مِنَ ٱلشَّيْطَٰنِ ٱلرَّجِيمِ ﴿٩٨﴾

**99.** Dajudaju kò si agbara kan fun u lori awọn ẹniti nwọn gbagbọ ni ododo ti nwọn si fi ara ti Oluwa wọn.

إِنَّهُۥ لَيْسَ لَهُۥ سُلْطَٰنٌ عَلَى ٱلَّذِينَ ءَامَنُوا۟ وَعَلَىٰ رَبِّهِمْ يَتَوَكَّلُونَ ﴿٩٩﴾

**100.** Dajudaju awọn ti o ni agbara le lori nikan ni awọn ẹniti o mu u ni ọrẹ ati awọn oluda nkan pọ mọ Ọlọhun.

إِنَّمَا سُلْطَٰنُهُۥ عَلَى ٱلَّذِينَ يَتَوَلَّوْنَهُۥ وَٱلَّذِينَ هُم بِهِۦ مُشْرِكُونَ ﴿١٠٠﴾

**101.** Nigbati A ba parọ̀ ãyàh kan si aye ãyàh kan, bẹ si ni Ọlọhun lo mọ julọ ohun ti On sọ̀kalẹ̀, nwọn a si wipe: Irẹ aladapa irọ ni ọ. Bẹ tiẹ kọ, ọpọlọpọ wọn ni kò mọ̀.

وَإِذَا بَدَّلْنَآ ءَايَةً مَّكَانَ ءَايَةٍ ۙ وَٱللَّهُ أَعْلَمُ بِمَا يُنَزِّلُ قَالُوٓا۟ إِنَّمَآ أَنتَ مُفْتَرٍۭ ۚ بَلْ أَكْثَرُهُمْ لَا يَعْلَمُونَ ﴿١٠١﴾

**102.** Sọpe: Ẹmi Mimọ (Malaika Jibreel) ni o sọ ọ kalẹ lati ọdọ Oluwa rẹ pẹlu ododo ki o le ba mu awọn ẹniti o gbagbọ ni ododo duro ṣinṣin atipe ki o le jẹ imọna ati iro idunnu fun awọn oluju-ara-silẹ̀ (fun Ọlọhun).

قُلْ نَزَّلَهُۥ رُوحُ ٱلْقُدُسِ مِن رَّبِّكَ بِٱلْحَقِّ لِيُثَبِّتَ ٱلَّذِينَ ءَامَنُوا۟ وَهُدًى وَبُشْرَىٰ لِلْمُسْلِمِينَ ﴿١٠٢﴾

**103.** Atipe Awa mọ̀ pe awọn na yio ma sọpe: Dajudaju abara kan ni o nkọ ọ ni mimọ̀. Ede ẹniti nwọn nro o si (pe on lo nkọ ọ) ki iṣe ede Larubawa, bẹ si ni eleyi jẹ ede Larubawa ti o han.

وَلَقَدْ نَعْلَمُ أَنَّهُمْ يَقُولُونَ إِنَّمَا يُعَلِّمُهُۥ بَشَرٌ ۗ لِّسَانُ ٱلَّذِى يُلْحِدُونَ إِلَيْهِ أَعْجَمِىٌّ وَهَٰذَا لِسَانٌ عَرَبِىٌّ مُّبِينٌ ﴿١٠٣﴾

**104.** Dajudaju awọn ẹniti ko ni igbagbọ si awọn ami, Ọlọhun, Ọlọhun kò ni fi wọn mọna atipe ti wọn ni iyà ẹlẹta-elero.

إِنَّ ٱلَّذِينَ لَا يُؤۡمِنُونَ بِـَٔايَٰتِ ٱللَّهِ لَا يَهۡدِيهِمُ
ٱللَّهُ وَلَهُمۡ عَذَابٌ أَلِيمٌ ١٠٤

**105.** Awọn ti nda adapa irọ mọ Ọlọhun nikan ni awọn ti ko ni igbagbọ ododo si awọn ami Ọlọhun atipe awọn elewọnni ni opurọ.

إِنَّمَا يَفۡتَرِي ٱلۡكَذِبَ ٱلَّذِينَ لَا يُؤۡمِنُونَ بِـَٔايَٰتِ
ٱللَّهِۖ وَأُوْلَٰٓئِكَ هُمُ ٱلۡكَٰذِبُونَ ١٠٥

**106.** Ẹnikẹni ti o ba ṣe aigbagbọ si Ọlọhun lẹhin igbagbọ rẹ̀ (ibinu Ọlọhun mbẹ lori rẹ̀) ayafi ẹniti a ba tulasi rẹ̀ ti ọkan rẹ̀ si wa ninu igbagbọ, ṣugbọn ẹniti o ba ṣi igbaiya rẹ̀ silẹ̀ fun aigbagbọ, ibinu ati ọdọ Ọlọhun mbẹ lori wọn atipe ti wọn ni iya ti o tobi yio jẹ.

مَن كَفَرَ بِٱللَّهِ مِنۢ بَعۡدِ إِيمَٰنِهِۦٓ إِلَّا مَنۡ
أُكۡرِهَ وَقَلۡبُهُۥ مُطۡمَئِنُّۢ بِٱلۡإِيمَٰنِ وَلَٰكِن
مَّن شَرَحَ بِٱلۡكُفۡرِ صَدۡرٗا فَعَلَيۡهِمۡ غَضَبٞ
مِّنَ ٱللَّهِ وَلَهُمۡ عَذَابٌ عَظِيمٞ ١٠٦

**107.** Eyi ri bẹ nitoripe nwọn ni ifẹ si igbesi aiye ju ti ọrun lọ atipe dajudaju Ọlọhun ko ni fi ijọ alaigbagbọ mọna.

ذَٰلِكَ بِأَنَّهُمُ ٱسۡتَحَبُّواْ ٱلۡحَيَوٰةَ ٱلدُّنۡيَا
عَلَى ٱلۡأٓخِرَةِ وَأَنَّ ٱللَّهَ لَا يَهۡدِي ٱلۡقَوۡمَ
ٱلۡكَٰفِرِينَ ١٠٧

**108.** Awọn elewọnni ni ẹniti Ọlọhun ti di ọkan wọn ati eti wọn ati iriran wọn awọn elewọnni ni alaimọkan, onigbagbe (pẹlu ohun ti wọn gbero rẹ gba wọn, tiise ẹsin Ọlọhun).

أُوْلَٰٓئِكَ ٱلَّذِينَ طَبَعَ ٱللَّهُ عَلَىٰ قُلُوبِهِمۡ
وَسَمۡعِهِمۡ وَأَبۡصَٰرِهِمۡۖ وَأُوْلَٰٓئِكَ هُمُ
ٱلۡغَٰفِلُونَ ١٠٨

**109.** Ko si tabitabi nwọn yio jẹ ẹni ofo ni ọrun.

لَا جَرَمَ أَنَّهُمۡ فِي ٱلۡأٓخِرَةِ هُمُ
ٱلۡخَٰسِرُونَ ١٠٩

**110.** Lẹhinna dajudaju Oluwa rẹ ni (Alaforiji) fun awọn ẹniti o ṣi lọ

ثُمَّ إِنَّ رَبَّكَ لِلَّذِينَ هَاجَرُواْ مِنۢ بَعۡدِ

ni ilu lẹhin igbati a ti ko iyọnu ba wọn lẹhinna ni nwọn gbiyanju nwọn si ṣe irọju, dajudaju Oluwa rẹ ni Alaforiji, Onikẹ lẹhin eyi.

مَا فُتِنُوا۟ ثُمَّ جَٰهَدُوا۟ وَصَبَرُوٓا۟ إِنَّ رَبَّكَ مِنۢ بَعْدِهَا لَغَفُورٌ رَّحِيمٌ ﴿١١٠﴾

**111.** Ọjọ ti gbogbo awọn ẹmi kọ̃kan yio wa ti yio ma du ori ara rẹ̀, a o si san awọn ẹmi kọ́kan ni ẹsan ohun ti nwọn ba ṣe, a ko si ni ṣe abosi fun wọn.

۞ يَوْمَ تَأْتِى كُلُّ نَفْسٍ تُجَٰدِلُ عَن نَّفْسِهَا وَتُوَفَّىٰ كُلُّ نَفْسٍ مَّا عَمِلَتْ وَهُمْ لَا يُظْلَمُونَ ﴿١١١﴾

**112.** Ọlọhun ṣe apejuwe ilu kan ti o jẹ (ilu) ti kò ni ewu ti o si ni ifaiyabalẹ́, ipese jijẹ rẹ̀ si nwa ba a ni ti gbẹfẹ lati gbogbo aye; sibẹ nwọn ṣe aimore si ikẹ Ọlọhun nigbana Ọlọhun fun u tọwo ibora ebi ati ibẹru, nitori ohun ti nwọn nṣe nişẹ.

وَضَرَبَ ٱللَّهُ مَثَلًا قَرْيَةً كَانَتْ ءَامِنَةً مُّطْمَئِنَّةً يَأْتِيهَا رِزْقُهَا رَغَدًا مِّن كُلِّ مَكَانٍ فَكَفَرَتْ بِأَنْعُمِ ٱللَّهِ فَأَذَٰقَهَا ٱللَّهُ لِبَاسَ ٱلْجُوعِ وَٱلْخَوْفِ بِمَا كَانُوا۟ يَصْنَعُونَ ﴿١١٢﴾

**113.** Atipe dajudaju ojiṣẹ kan ti wa ba wọn ninu wọn nwọn si pe e ni opurọ, nitorina ìyà si mu wọn nigbati gbogbo wọn jẹ alabosi.

وَلَقَدْ جَآءَهُمْ رَسُولٌ مِّنْهُمْ فَكَذَّبُوهُ فَأَخَذَهُمُ ٱلْعَذَابُ وَهُمْ ظَٰلِمُونَ ﴿١١٣﴾

**114.** Nitorina ki ẹ ma jẹ ninu ohun ti Ọlọhun pa lese fun nyin niti ẹtọ ti o si dara, ki ẹ si ma dupẹ õre Ọlọhun ti o ba ṣe pe On ni ẹnyin nsin.

فَكُلُوا۟ مِمَّا رَزَقَكُمُ ٱللَّهُ حَلَٰلًا طَيِّبًا وَٱشْكُرُوا۟ نِعْمَتَ ٱللَّهِ إِن كُنتُمْ إِيَّاهُ تَعْبُدُونَ ﴿١١٤﴾

**115.** Dajudaju On ṣe oku ẹran ni ẽwọ̀ fun nyin, ati ẹjẹ didi ati ẹran ẹlẹdẹ ati eyiti a kepe ọlọhun miran pa; ṣugbọn ẹniti ara ba ni laijẹ pẹlu ifinufẹdọ ati itayọ ãlà, nitorina dajudaju Ọlọhun ni Alaforiji, Alanu.

إِنَّمَا حَرَّمَ عَلَيْكُمُ ٱلْمَيْتَةَ وَٱلدَّمَ وَلَحْمَ ٱلْخِنزِيرِ وَمَآ أُهِلَّ لِغَيْرِ ٱللَّهِ بِهِۦ ۖ فَمَنِ ٱضْطُرَّ غَيْرَ بَاغٍ وَلَا عَادٍ فَإِنَّ ٱللَّهَ غَفُورٌ رَّحِيمٌ ﴿١١٥﴾

**116.** Atipe ki ẹ ma ṣe ma sọ ohun ti ahọn nyin ṣe apejuwe rẹ̀ ti o jẹ irọ pe: Eyi ni ẹtọ atipe eyi ni ẽwọ̀; nitori ki ẹ le da adapa irọ mọ Ọlọhun. Dajudaju awọn ẹniti nwọn da adapa irọ mọ Ọlọhun nwọn kò ni jere.

وَلَا تَقُولُوا۟ لِمَا تَصِفُ أَلْسِنَتُكُمُ ٱلْكَذِبَ هَٰذَا حَلَٰلٌ وَهَٰذَا حَرَامٌ لِّتَفْتَرُوا۟ عَلَى ٱللَّهِ ٱلْكَذِبَ ۚ إِنَّ ٱلَّذِينَ يَفْتَرُونَ عَلَى ٱللَّهِ ٱلْكَذِبَ لَا يُفْلِحُونَ ﴿١١٦﴾

**117.** Igbadun diẹ kan (lo wa fun wọn laiye), ìyà ẹlẹta-elero mbẹ fun wọn (ni ọrun).

مَتَٰعٌ قَلِيلٌ وَلَهُمْ عَذَابٌ أَلِيمٌ ﴿١١٧﴾

**118.** Atipe lori awọn ẹniti o jẹ Yahudi A ṣe lewọ awọn ohun ti A ṣe irohin fun ọ ni iṣiwaju, Awa kò ṣe abosi fun wọn, sugbọn nwọn jẹ ẹniti o ṣe abosi fun ara wọn.

وَعَلَى ٱلَّذِينَ هَادُوا۟ حَرَّمْنَا مَا قَصَصْنَا عَلَيْكَ مِن قَبْلُ ۖ وَمَا ظَلَمْنَٰهُمْ وَلَٰكِن كَانُوٓا۟ أَنفُسَهُمْ يَظْلِمُونَ ﴿١١٨﴾

**119.** Lẹhinna dajudaju Oluwa rẹ (jẹ alaforiji) fun awọn ẹniti nwọn ṣe iṣẹ buburu pẹlu aimọkan, lẹhinna nwọn ronupiwada lẹhin eyini, nwọn ṣe daradara Dajudaju Oluwa rẹ jẹ Alaforiji, Alãnu.

ثُمَّ إِنَّ رَبَّكَ لِلَّذِينَ عَمِلُوا۟ ٱلسُّوٓءَ بِجَهَٰلَةٍ ثُمَّ تَابُوا۟ مِنۢ بَعْدِ ذَٰلِكَ وَأَصْلَحُوٓا۟ إِنَّ رَبَّكَ مِنۢ بَعْدِهَا لَغَفُورٌ رَّحِيمٌ ﴿١١٩﴾

**120.** Dajudaju Ibrahima jẹ aṣiwaju kan ti o jẹ ẹniti o gba ti Ọlọhun, o si duro dede, kò si jẹ ọkan ninu awọn ti o da nkan pọ̀ mọ Ọlọhun.

إِنَّ إِبْرَٰهِيمَ كَانَ أُمَّةً قَانِتًا لِّلَّهِ حَنِيفًا وَلَمْ يَكُ مِنَ ٱلْمُشْرِكِينَ ﴿١٢٠﴾

**121.** Oludupẹ fun õre-ajulọ Rẹ̀. On si ṣa a lẹṣa, O si fi ọna mọ ọ lọ si oju ọna tãrà.

شَاكِرًا لِّأَنْعُمِهِ ۚ ٱجْتَبَىٰهُ وَهَدَىٰهُ إِلَىٰ صِرَٰطٍ مُّسْتَقِيمٍ ﴿١٢١﴾

**122.** A si fun u ni rere ni aiye yi, atipe dajudaju on yio jẹ ọkan ninu awọn ẹni rere ni ọrun.

وَءَاتَيْنَٰهُ فِى ٱلدُّنْيَا حَسَنَةً ۖ وَإِنَّهُۥ فِى ٱلْءَاخِرَةِ لَمِنَ ٱلصَّٰلِحِينَ ﴿١٢٢﴾

**123.** Lẹhinna A ranṣẹ si ọ pe: ki o tẹle ẹsin Ibrahima, ti o duro dede, ti kò si ninu awọn ti o nda nkan pọ̀ mọ Ọlọhun.

ثُمَّ أَوْحَيْنَآ إِلَيْكَ أَنِ ٱتَّبِعْ مِلَّةَ إِبْرَٰهِيمَ حَنِيفًا ۖ وَمَا كَانَ مِنَ ٱلْمُشْرِكِينَ ﴿١٢٣﴾

**124.** Dajudaju a ṣe (ọjọ) Asibi (ni ọranyan) lori awọn ẹniti nwọn ṣe iyapaẹnu nipa rẹ̀ nikan atipe Oluwa rẹ ni yio dajọ larin wọn ni ọrun nibi ohun ti ẹnu kò kò si i.

إِنَّمَا جُعِلَ ٱلسَّبْتُ عَلَى ٱلَّذِينَ ٱخْتَلَفُوا۟ فِيهِ ۚ وَإِنَّ رَبَّكَ لَيَحْكُمُ بَيْنَهُمْ يَوْمَ ٱلْقِيَٰمَةِ فِيمَا كَانُوا۟ فِيهِ يَخْتَلِفُونَ ﴿١٢٤﴾

**125.** Pe ipe si oju ọna Oluwa rẹ pẹlu ọgbọn ati wasi ti o dara, ba wọn jiyan pẹlu eyiti o dara (ni ọ̀rọ). Dajudaju Oluwa rẹ On lo mọ ju nipa ẹniti o ṣina kuro ni oju ọna ti Rẹ̀ atipe On na lo mọ ju nipa ẹniti o mọna.

ٱدْعُ إِلَىٰ سَبِيلِ رَبِّكَ بِٱلْحِكْمَةِ وَٱلْمَوْعِظَةِ ٱلْحَسَنَةِ ۖ وَجَٰدِلْهُم بِٱلَّتِى هِىَ أَحْسَنُ ۚ إِنَّ رَبَّكَ هُوَ أَعْلَمُ بِمَن ضَلَّ عَن سَبِيلِهِۦ ۖ وَهُوَ أَعْلَمُ بِٱلْمُهْتَدِينَ ﴿١٢٥﴾

**126.** Ti ẹnyin ba si nfẹ gba ẹsan (ìyà), ki ẹ gba ẹsan ni iru iya ti a ba fi jẹ nyin. Ṣugbọn dajudaju ti ẹ ba rọju, dajudaju ohun ni o dara fun awọn onisuru.

وَإِنْ عَاقَبْتُمْ فَعَاقِبُوا۟ بِمِثْلِ مَا عُوقِبْتُم بِهِۦ ۖ وَلَئِن صَبَرْتُمْ لَهُوَ خَيْرٌ لِّلصَّٰبِرِينَ ﴿١٢٦﴾

**127.** Ati ki o ṣe suru, kò si ohun ti o mu ọ ṣe suru bikòṣe Ọlọhun, ki o si maṣe banujẹ lori wọn, ki o ma si jẹ ki ọkàn rẹ ha gadigadi nitori ohun ti nwọn pa ni ete.

وَٱصْبِرْ وَمَا صَبْرُكَ إِلَّا بِٱللَّهِ ۚ وَلَا تَحْزَنْ عَلَيْهِمْ وَلَا تَكُ فِى ضَيْقٍ مِّمَّا يَمْكُرُونَ ﴿١٢٧﴾

**128.** Dajudaju Ọlọhun wa pẹlu awọn ẹniti o npaya (Rẹ̀) ati awọn ẹniti nwọn jẹ oluṣe-rere.

إِنَّ ٱللَّهَ مَعَ ٱلَّذِينَ ٱتَّقَوا۟ وَّٱلَّذِينَ هُم مُّحْسِنُونَ ﴿١٢٨﴾

## (17) Suratul Israi

## سُورَةُ الإِسْرَاءِ

*Ni orukọ Ọlọhun Ajọkẹ aiye, Aṣakẹ ọrun.*

بِسْمِ ٱللَّهِ ٱلرَّحْمَٰنِ ٱلرَّحِيمِ

**1.** Mimọ ni fun Ẹniti O jẹ ki olujọsin Rẹ̀ rin loru lati Mọsalasi Abọwọ lọ si Mọsalasi ti o jinna réré ti Awa fi ibukun yi ka rẹ̀ ki Awa le fi ninu awọn ami Wa han a. Dajudaju On(Ọlọhun) ni Olugbọrọ, Oluriran.

سُبْحَٰنَ ٱلَّذِىٓ أَسْرَىٰ بِعَبْدِهِۦ لَيْلًا مِّنَ ٱلْمَسْجِدِ ٱلْحَرَامِ إِلَى ٱلْمَسْجِدِ ٱلْأَقْصَا ٱلَّذِى بَٰرَكْنَا حَوْلَهُۥ لِنُرِيَهُۥ مِنْ ءَايَٰتِنَآ ۚ إِنَّهُۥ هُوَ ٱلسَّمِيعُ ٱلْبَصِيرُ ﴿١﴾

**2.** Atipe Awa fun Musa ni Tirà Awa si ṣe e ni afinimọna fun awọn ọmọ Israila pe: Ẹ kò gbọdọ ni olufarati kan lẹhin Mi.

وَءَاتَيْنَا مُوسَى ٱلْكِتَٰبَ وَجَعَلْنَٰهُ هُدًى لِّبَنِىٓ إِسْرَٰٓءِيلَ أَلَّا تَتَّخِذُوا۟ مِن دُونِى وَكِيلًا ﴿٢﴾

**3.** Arọmọdọmọ awọn ti A gbe pẹlu Nuha. Dajudaju On jẹ olujọsin ti o ndupẹ.

ذُرِّيَّةَ مَنْ حَمَلْنَا مَعَ نُوحٍ ۚ إِنَّهُۥ كَانَ عَبْدًا شَكُورًا ﴿٣﴾

**4.** Atipe Awa ranṣẹ si awọn Israila ninu Tirà na (pe): Dajudaju ẹ o ṣe ibajẹ lori ilẹ̀ lẹmeji, atipe dajudaju ẹ o tun ṣe igberaga ti o tobi.

وَقَضَيْنَآ إِلَىٰ بَنِىٓ إِسْرَٰٓءِيلَ فِى ٱلْكِتَٰبِ لَتُفْسِدُنَّ فِى ٱلْأَرْضِ مَرَّتَيْنِ وَلَتَعْلُنَّ عُلُوًّا كَبِيرًا ﴿٤﴾

**5.** Nitorina nigbati ọkan ninu adehun mejeji ba ṣẹlẹ̀, Awa gbe awọn iranṣẹ Wa kan dide si wọn ti o le ni agbara, nitorina nwọn ṣe ibajẹ larin awọn ile (nyin). Atipe o jẹ adehun kan ti a muṣẹ.

فَإِذَا جَآءَ وَعْدُ أُولَىٰهُمَا بَعَثْنَا عَلَيْكُمْ عِبَادًا لَّنَآ أُو۟لِى بَأْسٍ شَدِيدٍ فَجَاسُوا۟ خِلَٰلَ ٱلدِّيَارِ ۚ وَكَانَ وَعْدًا مَّفْعُولًا ﴿٥﴾

**6.** Lẹhinna Awa da adapada (iṣẹgun) fun nyin le wọn lori, Awa si fi owó ati awọn ọmọ ran nyin lọwọ, Awa si ṣe nyin ni ijọ ti o pọ̀.

ثُمَّ رَدَدْنَا لَكُمُ ٱلْكَرَّةَ عَلَيْهِمْ وَأَمْدَدْنَٰكُم بِأَمْوَٰلٍ وَبَنِينَ وَجَعَلْنَٰكُمْ أَكْثَرَ نَفِيرًا ﴿٦﴾

إِنْ أَحْسَنتُمْ أَحْسَنتُمْ لِأَنفُسِكُمْ وَإِنْ أَسَأْتُمْ فَلَهَا فَإِذَا جَاءَ وَعْدُ الْآخِرَةِ لِيَسُوءُوا وُجُوهَكُمْ وَلِيَدْخُلُوا الْمَسْجِدَ كَمَا دَخَلُوهُ أَوَّلَ مَرَّةٍ وَلِيُتَبِّرُوا مَا عَلَوْا تَتْبِيرًا ٧

**7.** Bi ẹ ba ṣe rere ẹ ṣe fun ẹmi ara nyin, bi ẹ ba si ṣe buburu, ẹ ṣe e fun wọn ni. Nitorina nigbati adehun ti ẹkeji de, (A gbe awọn ẹlomiran dide) ki nwọn le ko ibanujẹ ba nyin ati ki nwọn le wọ inu Mọsalasi gẹgẹbi nwọn ti wọ ọ lẹkan ri, ati ki nwọn le parun ohunkohun ti nwọn ba sẹ logun (ni agbara lori rẹ) ni piparun patapata.

عَسَىٰ رَبُّكُمْ أَن يَرْحَمَكُمْ وَإِنْ عُدتُّمْ عُدْنَا وَجَعَلْنَا جَهَنَّمَ لِلْكَافِرِينَ حَصِيرًا ٨

**8.** O le jẹ pe Oluwa nyin yio se anu nyin. Bi ẹ ba si pada (si iwa ọ̀tẹ̀) Awa na yio pada (si ẹsan iyà), Awa si ṣe ina Jahannama ni ẹwọn fun awọn alaigbagbọ.

إِنَّ هَٰذَا الْقُرْآنَ يَهْدِي لِلَّتِي هِيَ أَقْوَمُ وَيُبَشِّرُ الْمُؤْمِنِينَ الَّذِينَ يَعْمَلُونَ الصَّالِحَاتِ أَنَّ لَهُمْ أَجْرًا كَبِيرًا ٩

**9.** Dajudaju Al-Kurani yi a ma tọ ni si oju ọna ti o tọ, o si nfun awọn onigbagbọ ododo niro idunnu awọn ti nwọn nṣe iṣẹ rere pe ti nwọn ni ẹsan ti o tobi.

وَأَنَّ الَّذِينَ لَا يُؤْمِنُونَ بِالْآخِرَةِ أَعْتَدْنَا لَهُمْ عَذَابًا أَلِيمًا ١٠

**10.** Atipe awọn ti kò gba ọjọ ikẹhin gbọ, Awa ti tọju iyà elero silẹ fun wọn.

وَيَدْعُ الْإِنسَانُ بِالشَّرِّ دُعَاءَهُ بِالْخَيْرِ وَكَانَ الْإِنسَانُ عَجُولًا ١١

**11.** Atipe enia ntọrọ ibi gẹgẹ bi itọrọ rere, enia si jẹ onikanju.

وَجَعَلْنَا اللَّيْلَ وَالنَّهَارَ آيَتَيْنِ فَمَحَوْنَا آيَةَ اللَّيْلِ وَجَعَلْنَا آيَةَ النَّهَارِ مُبْصِرَةً لِّتَبْتَغُوا فَضْلًا مِّن رَّبِّكُمْ وَلِتَعْلَمُوا عَدَدَ السِّنِينَ وَالْحِسَابَ وَكُلَّ شَيْءٍ فَصَّلْنَاهُ تَفْصِيلًا ١٢

**12.** Atipe Awa ṣe oru ati ọsan ni ami meji, lẹhinna Awa si pa ami oru rẹ, A si ṣe ami ti ọsan ni iriran nitori ki ẹ le ma fi wa õré-ajulọ lati ọdọ Oluwa nyin ati ki ẹ le fi mọ onka awọn ọdun ati iṣiro. Awa si ṣe alaye gbogbo nkan ni alaye gan.

**13.** Awa si fi işẹ olukuluku enia kọ ọ lọrun, Awa yio si mu Tirà kan jade fun u ni ọjọ igbende ti yio pade rẹ̀ ni şişi silẹ̀.

وَكُلَّ إِنسَٰنٍ أَلْزَمْنَٰهُ طَٰٓئِرَهُۥ فِى عُنُقِهِۦ ۖ وَنُخْرِجُ لَهُۥ يَوْمَ ٱلْقِيَٰمَةِ كِتَٰبًا يَلْقَىٰهُ مَنشُورًا ﴿١٣﴾

**14.** Ke Tirà rẹ. Irẹ ti to ni onişiro fun ara rẹ loni.

ٱقْرَأْ كِتَٰبَكَ كَفَىٰ بِنَفْسِكَ ٱلْيَوْمَ عَلَيْكَ حَسِيبًا ﴿١٤﴾

**15.** Ẹniti o ba tọna o tọna fun ẹmi ara rẹ̀, ẹniti o ba şina o şina fun u ni. Arẹru kan ko ni ru ẹru ẹlomiran. Awa ki fi iyà jẹ ẹnikan titi Awa yio fi gbe ojişẹ dide (si wọn).

مَّنِ ٱهْتَدَىٰ فَإِنَّمَا يَهْتَدِى لِنَفْسِهِۦ ۖ وَمَن ضَلَّ فَإِنَّمَا يَضِلُّ عَلَيْهَا ۚ وَلَا تَزِرُ وَازِرَةٌ وِزْرَ أُخْرَىٰ ۗ وَمَا كُنَّا مُعَذِّبِينَ حَتَّىٰ نَبْعَثَ رَسُولًا ﴿١٥﴾

**16.** Atipe ti Awa ba gbero lati pa ilu kan run, Awa yio paşẹ fun awọn ti ara dẹ̀ nibẹ, şugbọn ti nwọn ba şe ibajẹ ninu rẹ̀; ọ̀rọ na a si şẹ le e lori, nitorina Awa o si pa a run ni piparun patapata.

وَإِذَآ أَرَدْنَآ أَن نُّهْلِكَ قَرْيَةً أَمَرْنَا مُتْرَفِيهَا فَفَسَقُوا۟ فِيهَا فَحَقَّ عَلَيْهَا ٱلْقَوْلُ فَدَمَّرْنَٰهَا تَدْمِيرًا ﴿١٦﴾

**17.** Melo-melo awọn iran ti A ti parun lẹhin Nuha! Oluwa rẹ to ni Alamọ̀tan, Oluriran nipa ẹşẹ awọn olujọsin Rẹ̀.

وَكَمْ أَهْلَكْنَا مِنَ ٱلْقُرُونِ مِنۢ بَعْدِ نُوحٍ ۗ وَكَفَىٰ بِرَبِّكَ بِذُنُوبِ عِبَادِهِۦ خَبِيرًۢا بَصِيرًا ﴿١٧﴾

**18.** Ẹniti o ba nfẹ ohun didan ti aiye yi Awa o tari ohun ti A ba fẹ si i ninu rẹ̀ fun ẹniti Awa ba fẹ, lẹhinna Awa yio şe ina-Jahannama fun u, yio si wọ ọ ni ẹni yẹpẹrẹ, ẹni-ẹ̀kọ̀.

مَّن كَانَ يُرِيدُ ٱلْعَاجِلَةَ عَجَّلْنَا لَهُۥ فِيهَا مَا نَشَآءُ لِمَن نُّرِيدُ ثُمَّ جَعَلْنَا لَهُۥ جَهَنَّمَ يَصْلَىٰهَا مَذْمُومًا مَّدْحُورًا ﴿١٨﴾

**19.** Atipe ẹniti o ba si nwa ọrun ti o si sapa fun u ni isapa rẹ̀ ti o si jẹ olugbagbọ ododo, awọn elewọnni isapa wọn yio ni ẹsan.

وَمَنْ أَرَادَ ٱلْءَاخِرَةَ وَسَعَىٰ لَهَا سَعْيَهَا وَهُوَ مُؤْمِنٌ فَأُو۟لَٰٓئِكَ كَانَ سَعْيُهُم مَّشْكُورًا ﴿١٩﴾

**20.** Gbogbo wọn ni A ran lowọ, awọn elewọn yi ati awọn elewọnni ninu ọrẹ Oluwa rẹ, ọrẹ Oluwa rẹ kò ni opin.

كُلًّا نُّمِدُّ هَٰٓؤُلَآءِ وَهَٰٓؤُلَآءِ مِنْ عَطَآءِ رَبِّكَ ۚ
وَمَا كَانَ عَطَآءُ رَبِّكَ مَحْظُورًا ﴿٢٠﴾

**21.** Wo bi A ti fi apakan wọn ju apa keji lọ. Dajudaju ọrun ni o tobi julọ ni ipo, o si tobi julọ ni igbe ọla fun.

ٱنظُرْ كَيْفَ فَضَّلْنَا بَعْضَهُمْ عَلَىٰ بَعْضٍ ۚ وَلَلْءَاخِرَةُ
أَكْبَرُ دَرَجَٰتٍ وَأَكْبَرُ تَفْضِيلًا ﴿٢١﴾

**22.** Ma ṣe fi ọlohun miran pẹlu Ọlọhun ki o mâ di ẹni ẽbu, ẹni-ẹkọ.

لَّا تَجْعَلْ مَعَ ٱللَّهِ إِلَٰهًا ءَاخَرَ فَتَقْعُدَ مَذْمُومًا
مَّخْذُولًا ﴿٢٢﴾

**23.** Atipe Oluwa rẹ palaṣẹ pe: Ẹ kò gbọdọ sin kinikan ayafi On nikan ati ki ẹ ma ṣe rere fun awọn obi mejẽji. Bi ọkan ninu wọn ba dagba si ọ lọwọ abi awọn mejẽji, o ko gbọdọ ṣe ṣiọ wọn bẹ si ni o ko gbọdọ jagbe mọ wọn, ṣugbọn ki o ma ba wọn sọrọ alapọnle.

۞ وَقَضَىٰ رَبُّكَ أَلَّا تَعْبُدُوٓا۟ إِلَّآ إِيَّاهُ وَبِٱلْوَٰلِدَيْنِ
إِحْسَٰنًا ۚ إِمَّا يَبْلُغَنَّ عِندَكَ ٱلْكِبَرَ أَحَدُهُمَآ
أَوْ كِلَاهُمَا فَلَا تَقُل لَّهُمَآ أُفٍّ وَلَا تَنْهَرْهُمَا
وَقُل لَّهُمَا قَوْلًا كَرِيمًا ﴿٢٣﴾

**24.** Ati ki o rẹ ara nilẹ̀ fun wọn niti anu ati ki o ma sọpe: Oluwa, (ba mi) kẹ awọn mejẽji gẹgẹbi nwọn ti rẹ̀ (kẹ̀) mi ni kekere.

وَٱخْفِضْ لَهُمَا جَنَاحَ ٱلذُّلِّ مِنَ ٱلرَّحْمَةِ
وَقُل رَّبِّ ٱرْحَمْهُمَا كَمَا رَبَّيَانِى صَغِيرًا ﴿٢٤﴾

**25.** Oluwa nyin lo mọ ohun ti mbẹ ninu ọkàn nyin. Bi ẹnyin ba jẹ oluṣerere, dajudaju On jẹ Alaforiji fun awọn oluronupiwada.

رَّبُّكُمْ أَعْلَمُ بِمَا فِى نُفُوسِكُمْ ۚ إِن تَكُونُوا۟ صَٰلِحِينَ
فَإِنَّهُۥ كَانَ لِلْأَوَّٰبِينَ غَفُورًا ﴿٢٥﴾

**26.** Ati ki o ma fun awọn ẹbi (rẹ) ni ẹtọ wọn ati awọn alaini ati ọmọ ori irin ati ki o mà si na inakuna.

وَءَاتِ ذَا ٱلْقُرْبَىٰ حَقَّهُۥ وَٱلْمِسْكِينَ وَٱبْنَ ٱلسَّبِيلِ
وَلَا تُبَذِّرْ تَبْذِيرًا ﴿٢٦﴾

**27.** Dajudaju awọn oni inakuna jẹ ọmọ iya awọn èṣu. Bẹ si ni èṣu na jẹ ẹni ti o kọ̀ ti Oluwa rẹ̀.

إِنَّ ٱلْمُبَذِّرِينَ كَانُوٓا۟ إِخْوَٰنَ ٱلشَّيَٰطِينِ ۖ
وَكَانَ ٱلشَّيْطَٰنُ لِرَبِّهِۦ كَفُورًا ﴿٢٧﴾

**28.** Atipe bi irẹ ba ṣẹri kuro ni ọdọ wọn lati wa ikẹ kan lati ọdọ Oluwa rẹ ti o nṣe ireti rẹ̀, sibẹsibẹ ọ̀rọ pẹlẹ ni ki o ba wọn sọ.

وَإِمَّا تُعْرِضَنَّ عَنْهُمُ ٱبْتِغَآءَ رَحْمَةٍ مِّن رَّبِّكَ تَرْجُوهَا
فَقُل لَّهُمْ قَوْلًا مَّيْسُورًا ﴿٢٨﴾

**29.** Atipe ki o ma ṣe di ọwọ rẹ mọ ọrun ati ki o ma si tẹ-silẹ (ọwọ na) titẹ-silẹ patapata, ki o ma di ẽni ebu ti nkan yio tan mọ lọwọ.

وَلَا تَجْعَلْ يَدَكَ مَغْلُولَةً إِلَىٰ عُنُقِكَ وَلَا تَبْسُطْهَا
كُلَّ ٱلْبَسْطِ فَتَقْعُدَ مَلُومًا مَّحْسُورًا ﴿٢٩﴾

**30.** Dajudaju Oluwa rẹ A ma gborò ipese fun ẹniti O ba fẹ A si ma diwọn fun ẹniti O ba fẹ. Dajudaju On jẹ Olumọ̀, Oluri awọn olujọsin Rẹ̀.

إِنَّ رَبَّكَ يَبْسُطُ ٱلرِّزْقَ لِمَن يَشَآءُ وَيَقْدِرُ ۚ
إِنَّهُۥ كَانَ بِعِبَادِهِۦ خَبِيرًۢا بَصِيرًا ﴿٣٠﴾

**31.** Atipe ẹ ma pa awọn ọmọ nyin mọ nitori ipaiya oṣi. Awa ni nṣe ijẹ imu wọn ati fun ẹnyin na Dajudaju pipa ti ẹ npa wọn jẹ ẹṣẹ ti o tobi.

وَلَا تَقْتُلُوٓا۟ أَوْلَٰدَكُمْ خَشْيَةَ إِمْلَٰقٍ ۖ نَّحْنُ نَرْزُقُهُمْ
وَإِيَّاكُمْ ۚ إِنَّ قَتْلَهُمْ كَانَ خِطْـًٔا كَبِيرًا ﴿٣١﴾

**32.** Ati ki ẹ ma si ṣe sunmọ «ṣina»; (agbèrè) dajudaju o jẹ iwa aimọ̀. O si buru ni oju ọna.

وَلَا تَقْرَبُوا۟ ٱلزِّنَىٰٓ ۖ إِنَّهُۥ كَانَ فَٰحِشَةً وَسَآءَ
سَبِيلًا ﴿٣٢﴾

**33.** Ati ki ẹ ma ṣe pa ẹmi ti Ọlọhun ṣe (pipa rẹ̀) ni ẽwọ̀ ayafi pẹlu ẹtọ. Ẹniti a ba si pa ni ti abosi, dajudaju Awa fun ẹni ti o kangun si i ni agbara, nitorina ki o ma ṣe tayọ ẹnu ãlà ninu ipa (enia) nitoripe on jẹ ẹniti a o ran lọwọ.

وَلَا تَقْتُلُوا۟ ٱلنَّفْسَ ٱلَّتِى حَرَّمَ ٱللَّهُ إِلَّا بِٱلْحَقِّ ۗ
وَمَن قُتِلَ مَظْلُومًا فَقَدْ جَعَلْنَا لِوَلِيِّهِۦ سُلْطَٰنًا
فَلَا يُسْرِف فِّى ٱلْقَتْلِ ۖ إِنَّهُۥ كَانَ مَنصُورًا ﴿٣٣﴾

**34.** Ati ki ẹ ma ṣe sunmọ dukia ọmọ orukan ayafi ni ọna ti o dara titi di igbati yio fi dagba. Ati ki ẹ mã ṣika adehun; dajudaju adehun jẹ ohun ti a o bere nipa rẹ̀.

وَلَا تَقۡرَبُواْ مَالَ ٱلۡيَتِيمِ إِلَّا بِٱلَّتِي هِيَ أَحۡسَنُ حَتَّىٰ يَبۡلُغَ أَشُدَّهُۥۚ وَأَوۡفُواْ بِٱلۡعَهۡدِۖ إِنَّ ٱلۡعَهۡدَ كَانَ مَسۡـُٔولٗا ٣٤

**35.** Ati ki ẹ mã wọn oṣuwọn pe nigbati ẹ ba nwọn ọ, ki ẹ si ma wọn pẹlu oṣuwọn ti o dọgba. Eyi ni o dara o si tun dara ni ibu ṣẹri si.

وَأَوۡفُواْ ٱلۡكَيۡلَ إِذَا كِلۡتُمۡ وَزِنُواْ بِٱلۡقِسۡطَاسِ ٱلۡمُسۡتَقِيمِۚ ذَٰلِكَ خَيۡرٞ وَأَحۡسَنُ تَأۡوِيلٗا ٣٥

**36.** Ati ki o ma ṣe tẹle ohun ti mimọ̀ rẹ̀ kan kò si fun ọ. Dajudaju igbọran na ati iriran na ati awọn ọkàn, gbogbo awọn elewọnni ni a o bi ọ lere nipa rẹ̀.

وَلَا تَقۡفُ مَا لَيۡسَ لَكَ بِهِۦ عِلۡمٌۚ إِنَّ ٱلسَّمۡعَ وَٱلۡبَصَرَ وَٱلۡفُؤَادَ كُلُّ أُوْلَٰٓئِكَ كَانَ عَنۡهُ مَسۡـُٔولٗا ٣٦

**37.** Atipe o kò gbọdọ ma rin irin ẹni igberaga ni ori ilẹ̀, nitoripe irẹ kò le fa ilẹ̀ ya atipe o kò lè de gongo oke ni giga.

وَلَا تَمۡشِ فِي ٱلۡأَرۡضِ مَرَحًاۖ إِنَّكَ لَن تَخۡرِقَ ٱلۡأَرۡضَ وَلَن تَبۡلُغَ ٱلۡجِبَالَ طُولٗا ٣٧

**38.** Gbogbo eyi, buburu rẹ̀ jẹ ohun ti Oluwa rẹ korira.

كُلُّ ذَٰلِكَ كَانَ سَيِّئُهُۥ عِندَ رَبِّكَ مَكۡرُوهٗا ٣٨

**39.** Eyi jẹ ninu ohun ti Oluwa rẹ fi ranṣẹ si ọ ni ọgbọn ijinlẹ̀. Ati ki o ma ṣe fi ọlọhun miran pẹlu Ọlọhun ki a ma wa sọ ọ si ina Jahannama ni ẹni ẽbũ, ni ẹniti a le kuro (nibi ikẹ).

ذَٰلِكَ مِمَّآ أَوۡحَىٰٓ إِلَيۡكَ رَبُّكَ مِنَ ٱلۡحِكۡمَةِۗ وَلَا تَجۡعَلۡ مَعَ ٱللَّهِ إِلَٰهًا ءَاخَرَ فَتُلۡقَىٰ فِي جَهَنَّمَ مَلُومٗا مَّدۡحُورًا ٣٩

**40.** Njẹ Oluwa nyin ṣa ẹṣa awọn ọmọkunrin fun nyin O si mu awọn ọmọ birin ninu awọn malaika funra Rẹ̀? Dajudaju ẹnyin nsọ ọrọ ti o buru (jade).

أَفَأَصۡفَىٰكُمۡ رَبُّكُم بِٱلۡبَنِينَ وَٱتَّخَذَ مِنَ ٱلۡمَلَٰٓئِكَةِ إِنَٰثًاۚ إِنَّكُمۡ لَتَقُولُونَ قَوۡلًا عَظِيمٗا ٤٠

**41.** Atipe dajudaju Awa ti ṣe alaye sinu Al-Kurani yi ki nwọn le

وَلَقَدۡ صَرَّفۡنَا فِي هَٰذَا ٱلۡقُرۡءَانِ لِيَذَّكَّرُواْ وَمَا يَزِيدُهُمۡ

ba ma şe iranti, sibẹsibẹ kò şe alekun kinikan fun wọn ayafi sisalọ.

إِلَّا نُفُورًا ﴿٤١﴾

**42.** Sọpe: Ti o ba şe pe awọn oluwa kan ba mbẹ pẹlu Rẹ̀ ni gẹgẹbi nwọn ti nwi, nigbana nwọn ba ti wa oju ọna kan lọ si ọdọ Onitẹ Ọla (Al-araşi).

قُل لَّوْ كَانَ مَعَهُۥٓ ءَالِهَةٌ كَمَا يَقُولُونَ
إِذًا لَّٱبْتَغَوْا۟ إِلَىٰ ذِى ٱلْعَرْشِ سَبِيلًا ﴿٤٢﴾

**43.** Ogo ni ti Rẹ̀, O si ga tayọ ohun ti nwọn nsọ ni giga pupọ.

سُبْحَٰنَهُۥ وَتَعَٰلَىٰ عَمَّا يَقُولُونَ عُلُوًّا كَبِيرًا ﴿٤٣﴾

**44.** Awọn sanma mejẽje nşe afọmọ fun U ati ilẹ̀ na ati awọn ti mbẹ ninu wọn atipe kinikan kò ni ma bẹ ayafi ki o mã şe afọmọ ati ọpẹ fun U, şugbọn ẹ kò le gbọ agbọye afọmọ wọn na. Dajudaju On jẹ Onisuru, Alaforiji.

تُسَبِّحُ لَهُ ٱلسَّمَٰوَٰتُ ٱلسَّبْعُ وَٱلْأَرْضُ وَمَن فِيهِنَّ
وَإِن مِّن شَىْءٍ إِلَّا يُسَبِّحُ بِحَمْدِهِۦ وَلَٰكِن لَّا تَفْقَهُونَ
تَسْبِيحَهُمْ إِنَّهُۥ كَانَ حَلِيمًا غَفُورًا ﴿٤٤﴾

**45.** Ati nigbati o ba nke Al-Kurani, Awa ti şe gàgã kan ti o jẹ ãbò si arin rẹ ati arin awọn ẹniti kò ni igbagbọ ododo si ọjọ ikẹhin.

وَإِذَا قَرَأْتَ ٱلْقُرْءَانَ جَعَلْنَا بَيْنَكَ وَبَيْنَ ٱلَّذِينَ
لَا يُؤْمِنُونَ بِٱلْءَاخِرَةِ حِجَابًا مَّسْتُورًا ﴿٤٥﴾

**46.** Awa ti şe ebibò si ori ọkàn wọn ki nwọn ma ba gbọ agbọye rẹ̀ atipe odidi mbẹ ninu eti wọn ati nigbati o ba darukọ Oluwa rẹ nikan şoşo ninu Al-Kurani, nwọn a yipada biri niti ẹniti o nsalọ.

وَجَعَلْنَا عَلَىٰ قُلُوبِهِمْ أَكِنَّةً أَن يَفْقَهُوهُ وَفِىٓ ءَاذَانِهِمْ
وَقْرًا وَإِذَا ذَكَرْتَ رَبَّكَ فِى ٱلْقُرْءَانِ وَحْدَهُۥ وَلَّوْا۟
عَلَىٰٓ أَدْبَٰرِهِمْ نُفُورًا ﴿٤٦﴾

**47.** Awa ni a mọ̀ ju nipa ohun ti nwọn gbọ nigbati nwọn ba tẹti si ọ, ati nigbati nwọn ba tun nsọ ọrọ kẹlẹkẹlẹ, nigbati awọn alabosi ni nwipe ẹnyin kò tẹle kinikan ayafi

نَّحْنُ أَعْلَمُ بِمَا يَسْتَمِعُونَ بِهِۦٓ إِذْ يَسْتَمِعُونَ إِلَيْكَ
وَإِذْ هُمْ نَجْوَىٰٓ إِذْ يَقُولُ ٱلظَّٰلِمُونَ إِن تَتَّبِعُونَ
إِلَّا رَجُلًا مَّسْحُورًا ﴿٤٧﴾

ọkunrin kan ti wọn sa ogun (idan) si ti lakaye rẹ si ti lọ.

**48.** Wo bi nwọn ti nṣe apejuwe rẹ, nitorina nwọn ti ṣina bẹ si ni nwọn kò ri ọna.

انظُرْ كَيْفَ ضَرَبُوا لَكَ الْأَمْثَالَ فَضَلُّوا فَلَا يَسْتَطِيعُونَ سَبِيلًا ﴿٤٨﴾

**49.** Atipe nwọn sọ pe: Njẹ bi a ba ti di ẽgun ti o ti kẹfun, njẹ awa dajudaju a o tun gbe wa dide ni ẹda titun bi?

وَقَالُوا أَإِذَا كُنَّا عِظَامًا وَرُفَاتًا أَإِنَّا لَمَبْعُوثُونَ خَلْقًا جَدِيدًا ﴿٤٩﴾

**50.** Wipe: Ẹdi okuta tabi irin.

۞ قُلْ كُونُوا حِجَارَةً أَوْ حَدِيدًا ﴿٥٠﴾

**51.** Tabi ẹda kan ninu ohun ti o tobi ju ninu ọkàn nyin, sibẹsibẹ nwọn a ma wa sọpe: Tani yio da wa pada (si alãyè)? Wipe: Ẹniti O pilẹ da nyin ni akọkọ, sibẹsibẹ nwọn yio mi ori wọn si ọ nwọn o si wipe: Nigbawo ni eyini (yio jẹ)? Wipe: O le jẹ pe o ti sunmọ.

أَوْ خَلْقًا مِّمَّا يَكْبُرُ فِي صُدُورِكُمْ ۚ فَسَيَقُولُونَ مَن يُعِيدُنَا ۖ قُلِ الَّذِي فَطَرَكُمْ أَوَّلَ مَرَّةٍ ۚ فَسَيُنْغِضُونَ إِلَيْكَ رُءُوسَهُمْ وَيَقُولُونَ مَتَىٰ هُوَ ۖ قُلْ عَسَىٰ أَن يَكُونَ قَرِيبًا ﴿٥١﴾

**52.** Ọjọ ti yio pe nyin jade, ti ẹnyin o si jẹ Ẹ ni ipe, pẹlu fifi ọpẹ fun U, ẹnyin o wa ro pe ẹ kò gbe aiye ju igba diẹ lọ.

يَوْمَ يَدْعُوكُمْ فَتَسْتَجِيبُونَ بِحَمْدِهِ وَتَظُنُّونَ إِن لَّبِثْتُمْ إِلَّا قَلِيلًا ﴿٥٢﴾

**53.** Wi fun awọn olujọsin Mi pe ki nwọn ma sọ eyi ti o dara julọ (ninu ọ̀rọ). Dajudaju èṣu yio ma da iyapa si arin wọn. Dajudaju èṣu jẹ ọta ti o han gbangba fun enia.

وَقُل لِّعِبَادِي يَقُولُوا الَّتِي هِيَ أَحْسَنُ ۚ إِنَّ الشَّيْطَانَ يَنزَغُ بَيْنَهُمْ ۚ إِنَّ الشَّيْطَانَ كَانَ لِلْإِنسَانِ عَدُوًّا مُّبِينًا ﴿٥٣﴾

**54.** Oluwa nyin mọ nyin julọ. Bi O ba fẹ yio ṣiju ãnu wo nyin, tabi ti O ba fẹ yio jẹ nyin niyà, A kò ran ọ pe ki o jẹ oluṣọ le wọn lori.

رَّبُّكُمْ أَعْلَمُ بِكُمْ ۖ إِن يَشَأْ يَرْحَمْكُمْ أَوْ إِن يَشَأْ يُعَذِّبْكُمْ ۚ وَمَا أَرْسَلْنَاكَ عَلَيْهِمْ وَكِيلًا ﴿٥٤﴾

**55.** Oluwa rẹ lo mọ̀ julọ nipa ohun ti o mbẹ ninu sanma ati ilẹ̀. Atipe dajudaju A fun apakan awọn annabi ni ajulọ ju apakan lọ, A si fun Dawuda ni Tirà Sabura.

وَرَبُّكَ أَعْلَمُ بِمَن فِي ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَٱلْأَرْضِ ۗ وَلَقَدْ فَضَّلْنَا بَعْضَ ٱلنَّبِيِّـۧنَ عَلَىٰ بَعْضٍ ۖ وَءَاتَيْنَا دَاوُۥدَ زَبُورًا ﴿٥٥﴾

**56.** Wipe: Ẹ pe awọn ohun ti ẹnyin sọpe (Oluwa ni) lẹhin Rẹ̀; nitoripe nwọn kò ni ikapa agbara lati ṣipaya inira kuro fun nyin, nwọn kò si le yipada.

قُلِ ٱدْعُوا۟ ٱلَّذِينَ زَعَمْتُم مِّن دُونِهِۦ فَلَا يَمْلِكُونَ كَشْفَ ٱلضُّرِّ عَنكُمْ وَلَا تَحْوِيلًا ﴿٥٦﴾

**57.** Awọn wọnyi ti ẹ npe (lẹhin Ọlọhun) awọn naa nwa akasọ lọ ọdọ Oluwa wọn, ewo ninu wọn ti o le sunni mọ (Ọlọhun), nwọn si ṣe agbẹkẹle anu Rẹ̀, nwọn si nbẹru iya Rẹ̀. Dajudaju iyà Oluwa rẹ jẹ ohun ti a o mã foya.

أُو۟لَٰٓئِكَ ٱلَّذِينَ يَدْعُونَ يَبْتَغُونَ إِلَىٰ رَبِّهِمُ ٱلْوَسِيلَةَ أَيُّهُمْ أَقْرَبُ وَيَرْجُونَ رَحْمَتَهُۥ وَيَخَافُونَ عَذَابَهُۥٓ ۚ إِنَّ عَذَابَ رَبِّكَ كَانَ مَحْذُورًا ﴿٥٧﴾

**58.** Atipe kò si ilu kan (ti yio ma bẹ) ayafi ki A pa ilu na rẹ ṣiwaju ọjọ ajinde tabi ki a jẹ wọn niyà kan ti o le koko. Eyini mbẹ ninu Tirà ti a ti kọ.

وَإِن مِّن قَرْيَةٍ إِلَّا نَحْنُ مُهْلِكُوهَا قَبْلَ يَوْمِ ٱلْقِيَٰمَةِ أَوْ مُعَذِّبُوهَا عَذَابًا شَدِيدًا ۚ كَانَ ذَٰلِكَ فِي ٱلْكِتَٰبِ مَسْطُورًا ﴿٥٨﴾

**59.** Atipe ko si ohun ti o kọ̀ fun Wa ti kò jẹ ki A fi awọn ami ranṣẹ bikoṣe pe awọn ẹni akọkọ ti pe e nirọ. A si fun Samudu ni rakunmi ni ami ti o han, nitorina nwọn ṣe abosi fun u, ko si ohun ti Awa ti tori rẹ̀ fi awọn ami ranṣẹ bikoṣe pe ki o jẹ idẹ ruba (fun wọn).

وَمَا مَنَعَنَآ أَن نُّرْسِلَ بِٱلْـَٔايَٰتِ إِلَّآ أَن كَذَّبَ بِهَا ٱلْأَوَّلُونَ ۚ وَءَاتَيْنَا ثَمُودَ ٱلنَّاقَةَ مُبْصِرَةً فَظَلَمُوا۟ بِهَا ۚ وَمَا نُرْسِلُ بِٱلْـَٔايَٰتِ إِلَّا تَخْوِيفًا ﴿٥٩﴾

**60.** Atipe nigbati A wi fun ọ pe: Dajudaju Oluwa rẹ rọkirika awọn

وَإِذْ قُلْنَا لَكَ إِنَّ رَبَّكَ أَحَاطَ بِٱلنَّاسِ ۚ وَمَا جَعَلْنَا

enia kò si ohun ti A şe Ala nã eyiti A fi han ọ bikoşe ki o jẹ adanwo fun awọn enia, ati igi ti a şẹbi le ninu Al-Kurani. Atipe Awa ndẹruba wọn, sibẹsibẹ kò şe alekun fun wọn ayafi iwa agbéré ti o tobi.

ٱلرُّءْيَا ٱلَّتِىٓ أَرَيْنَٰكَ إِلَّا فِتْنَةً لِّلنَّاسِ وَٱلشَّجَرَةَ ٱلْمَلْعُونَةَ فِى ٱلْقُرْءَانِ ۚ وَنُخَوِّفُهُمْ فَمَا يَزِيدُهُمْ إِلَّا طُغْيَٰنًا كَبِيرًا ﴿٦٠﴾

**61.** Ati nigbati A wi fun awọn malaika pe: Ẹtẹriba fun Adama, nwọn si tẹriba ayafi Ibilisi, o wipe: Emi ha le tẹriba fun ẹniti Irẹ fi amọ̀ da?

وَإِذْ قُلْنَا لِلْمَلَٰٓئِكَةِ ٱسْجُدُوا۟ لِءَادَمَ فَسَجَدُوٓا۟ إِلَّآ إِبْلِيسَ قَالَ ءَأَسْجُدُ لِمَنْ خَلَقْتَ طِينًا ﴿٦١﴾

**62.** O si wipe: O ha le ri iro fun mi, nipa eyiti O pọnle ju mi lọ yii, Dajudaju ti Irẹ ba lọ mi lara lọ di ọjọ ajinde, dajudaju emi yio pa awọn arọmọdọmọ rẹ̀ run ayafi diẹ (ninu wọn).

قَالَ أَرَءَيْتَكَ هَٰذَا ٱلَّذِى كَرَّمْتَ عَلَىَّ لَئِنْ أَخَّرْتَنِ إِلَىٰ يَوْمِ ٱلْقِيَٰمَةِ لَأَحْتَنِكَنَّ ذُرِّيَّتَهُۥٓ إِلَّا قَلِيلًا ﴿٦٢﴾

**63.** On Ọlọhun si wipe: Ma lọ, ẹniti o ba tẹle ọ ninu wọn, dajudaju ina Jahannama ni ẹsan nyin, ni ẹsan ti a o wọn kun kẹ́kẹ́.

قَالَ ٱذْهَبْ فَمَن تَبِعَكَ مِنْهُمْ فَإِنَّ جَهَنَّمَ جَزَآؤُكُمْ جَزَآءً مَّوْفُورًا ﴿٦٣﴾

**64.** Ki o ma da wọn lara ya, ẹniti o ba ni agbara le lori ninu wọn pẹlu ohùn rẹ, ki o si fa wọn pẹlu ẹşin rẹ ati ẹsẹ rẹ, ki o si ma ba wọn şepọ nipa (nini) owó ati awọn ọmọ, ki o si ma şe ileri fun wọn. Èşu kò şe ileri kan fun wọn bikoşe itanjẹ.

وَٱسْتَفْزِزْ مَنِ ٱسْتَطَعْتَ مِنْهُم بِصَوْتِكَ وَأَجْلِبْ عَلَيْهِم بِخَيْلِكَ وَرَجِلِكَ وَشَارِكْهُمْ فِى ٱلْأَمْوَٰلِ وَٱلْأَوْلَٰدِ وَعِدْهُمْ ۚ وَمَا يَعِدُهُمُ ٱلشَّيْطَٰنُ إِلَّا غُرُورًا ﴿٦٤﴾

**65.** Dajudaju awọn ẹrusin Mi, kò si agbara kan fun ọ lori wọn. Oluwa rẹ to ni Oluşọ.

إِنَّ عِبَادِى لَيْسَ لَكَ عَلَيْهِمْ سُلْطَٰنٌ ۚ وَكَفَىٰ بِرَبِّكَ وَكِيلًا ﴿٦٥﴾

**66.** Oluwa nyin ni ẹniti O nmu ọkọ sure fun nyin lori omi ki ẹ le ma wa ninu õre-ajulọ Rẹ̀. Dajudaju On jẹ Alanu fun nyin.

رَّبُّكُمُ ٱلَّذِى يُزْجِى لَكُمُ ٱلْفُلْكَ فِى ٱلْبَحْرِ لِتَبْتَغُوا۟ مِن فَضْلِهِۦٓ ۚ إِنَّهُۥ كَانَ بِكُمْ رَحِيمًا ﴿٦٦﴾

**67.** Nigbati inira ba fi ọwọ kan nyin loju omi, awọn ohun ti ẹnyin nsin yio sapamọ (fun nyin) ayafi On nikan; nigbati O ba si gba nyin là si ori ilẹ̀, ẹ o wa ṣẹri. Enia si jẹ alaimore.

وَإِذَا مَسَّكُمُ ٱلضُّرُّ فِى ٱلْبَحْرِ ضَلَّ مَن تَدْعُونَ إِلَّآ إِيَّاهُ ۖ فَلَمَّا نَجَّىٰكُمْ إِلَى ٱلْبَرِّ أَعْرَضْتُمْ ۚ وَكَانَ ٱلْإِنسَٰنُ كَفُورًا ﴿٦٧﴾

**68.** Ẹnyin yio ha fi ọkàn balẹ̀ ki apakan ilẹ̀ gbe nyin mi bi tabi ki A ran ẹwọrọ okuta si nyin? lẹhinna ẹ ko ni ri oluṣọ kan fun nyin.

أَفَأَمِنتُمْ أَن يَخْسِفَ بِكُمْ جَانِبَ ٱلْبَرِّ أَوْ يُرْسِلَ عَلَيْكُمْ حَاصِبًا ثُمَّ لَا تَجِدُوا۟ لَكُمْ وَكِيلًا ﴿٦٨﴾

**69.** Tabi ẹnyin o fi ọkàn balẹ̀ pe ki O da nyin pada sinu rẹ̀ nigba miran, nigbana ki O wa ran atẹgun iji si nyin ki O tẹ nyin ri nitori aimore nyin? Lẹhinna ti ẹnyin kò ni ri olutọpa fun nyin lori Wa.

أَمْ أَمِنتُمْ أَن يُعِيدَكُمْ فِيهِ تَارَةً أُخْرَىٰ فَيُرْسِلَ عَلَيْكُمْ قَاصِفًا مِّنَ ٱلرِّيحِ فَيُغْرِقَكُم بِمَا كَفَرْتُمْ ۙ ثُمَّ لَا تَجِدُوا۟ لَكُمْ عَلَيْنَا بِهِۦ تَبِيعًا ﴿٦٩﴾

**70.** Atipe dajudaju Awa ṣe apọnle fun awọn ọmọ (Annabi) Adama, Awa ngbe wọn (rin) lori ilẹ̀ ati odo, Awa si nfun wọn ni ijẹ-imu ninu awọn ohun ti o dara, Awa si da wọn lọla ju ọpọlọpọ ninu awọn ẹda ti A da niti ọla.

۞ وَلَقَدْ كَرَّمْنَا بَنِىٓ ءَادَمَ وَحَمَلْنَٰهُمْ فِى ٱلْبَرِّ وَٱلْبَحْرِ وَرَزَقْنَٰهُم مِّنَ ٱلطَّيِّبَٰتِ وَفَضَّلْنَٰهُمْ عَلَىٰ كَثِيرٍ مِّمَّنْ خَلَقْنَا تَفْضِيلًا ﴿٧٠﴾

**71.** Ni ọjọ ti A o pe gbogbo awọn enia pẹlu awọn aṣiwaju wọn: Nigbana ẹniti a ba fun ni tirà rẹ̀ ni ọwọ ọtun rẹ̀, awọn elewọnni ni yio ka tira wọn, a kò ni ṣe abosi kinkinni fun wọn.

يَوْمَ نَدْعُوا۟ كُلَّ أُنَاسٍۭ بِإِمَٰمِهِمْ ۖ فَمَنْ أُوتِىَ كِتَٰبَهُۥ بِيَمِينِهِۦ فَأُو۟لَٰٓئِكَ يَقْرَءُونَ كِتَٰبَهُمْ وَلَا يُظْلَمُونَ فَتِيلًا ﴿٧١﴾

**72.** Eniti o ba jẹ afọju ninu aiye yi, nipa ododo, ti ko gba ododo gbọ, ti ko si muu lo, Ifẹnu lon tẹẹle ati anun, on yio si fọju ni ọrun, ko ni mọ oju ọna Alijanna, gẹgẹbi ko se tọ ọna rẹ laiye, O si sina kuro ni oju ọna.

وَمَن كَانَ فِي هَٰذِهِۦٓ أَعۡمَىٰ فَهُوَ فِي ٱلۡأٓخِرَةِ أَعۡمَىٰ
وَأَضَلُّ سَبِيلٗا ٧٢

**73.** Atipe wọn fẹrẹ́ ko iyọnu ba ọ (lati dari rẹ) kuro nibi iṣẹ ti A fi ranṣẹ si ọ ki o le da adapa irọ ti o yatọ si i mọ Wa, nigbana nwọn iba mu ọ ni ọrẹ.

وَإِن كَادُواْ لَيَفۡتِنُونَكَ عَنِ ٱلَّذِيٓ أَوۡحَيۡنَآ
إِلَيۡكَ لِتَفۡتَرِيَ عَلَيۡنَا غَيۡرَهُۥۖ
وَإِذٗا لَّٱتَّخَذُوكَ خَلِيلٗا ٧٣

**74.** Ti ko ba jẹ pe Awa fi ẹsẹ rẹ mulẹ̀ ri, dajudaju irẹ iba tẹ si ọdọ wọn diẹ kinkinni.

وَلَوۡلَآ أَن ثَبَّتۡنَٰكَ لَقَدۡ كِدتَّ
تَرۡكَنُ إِلَيۡهِمۡ شَيۡـٔٗا قَلِيلًا ٧٤

**75.** Nigbana Awa iba jẹ ki o tọ ilọpo (iyà) wo ni igbesi yi ati ilọpo (iyà) lẹhin iku, lẹhinna irẹ kò ni ri oluranlọwọ kan si Wa.

إِذٗا لَّأَذَقۡنَٰكَ ضِعۡفَ ٱلۡحَيَوٰةِ وَضِعۡفَ ٱلۡمَمَاتِ
ثُمَّ لَا تَجِدُ لَكَ عَلَيۡنَا نَصِيرٗا ٧٥

**76.** Nwọn fẹrẹ damu rẹ lori ilẹ̀ ki nwọn le le ọ jade ninu rẹ̀ atipe nigbana nwọn kò ni gbe ibẹ lẹhin rẹ afi (igba) diẹ.

وَإِن كَادُواْ لَيَسۡتَفِزُّونَكَ مِنَ ٱلۡأَرۡضِ
لِيُخۡرِجُوكَ مِنۡهَاۖ وَإِذٗا لَّا يَلۡبَثُونَ خِلَٰفَكَ
إِلَّا قَلِيلٗا ٧٦

**77.** Ilana (Wa) ti A ti fi ran awọn ojiṣẹ Wa ti o ṣiwaju rẹ, irẹ ko ni ri iyipada kan fun ilana Wa.

سُنَّةَ مَن قَدۡ أَرۡسَلۡنَا قَبۡلَكَ مِن رُّسُلِنَاۖ
وَلَا تَجِدُ لِسُنَّتِنَا تَحۡوِيلًا ٧٧

**78.** Gbe irun duro ni (igba) iṣẹri walẹ õrùn titi di (igba) okunkun oru atipe kewu kike (inu irun) ti owurọ kutu, dajudaju kewu kike (inu irun) ti owurọ kutu jẹ ohun ti a jẹri (rẹ̀).

أَقِمِ ٱلصَّلَوٰةَ لِدُلُوكِ ٱلشَّمۡسِ إِلَىٰ غَسَقِ ٱلَّيۡلِ
وَقُرۡءَانَ ٱلۡفَجۡرِۖ إِنَّ قُرۡءَانَ ٱلۡفَجۡرِ كَانَ
مَشۡهُودٗا ٧٨

**79.** Atipe ni oru, fi (irun) şe aisun, eyi jẹ afikun (işẹ) fun ọ laipẹ Oluwa rẹ yio gbe ọ si ipo kan ti o ni apọnle.

وَمِنَ ٱلَّيْلِ فَتَهَجَّدْ بِهِۦ نَافِلَةً لَّكَ عَسَىٰٓ أَن يَبْعَثَكَ رَبُّكَ مَقَامًا مَّحْمُودًا ﴿٧٩﴾

**80.** Sọpe: Oluwa mi, mu mi wọle ni ibuwọle ti otitọ, ki O mu mi jadé ni ibujadé ti otitọ, ki O si şe agbara iranlọwọ fun mi lati ọ̀dọ̀ Rẹ.

وَقُل رَّبِّ أَدْخِلْنِى مُدْخَلَ صِدْقٍ وَأَخْرِجْنِى مُخْرَجَ صِدْقٍ وَٱجْعَل لِّى مِن لَّدُنكَ سُلْطَٰنًا نَّصِيرًا ﴿٨٠﴾

**81.** Sọpe: Otitọ ti de, ẹbọ sise ati aigba Ọlọhun gbọ ti salọ, dajudaju ohun ti o nsalọ ni irọ jẹ.

وَقُلْ جَآءَ ٱلْحَقُّ وَزَهَقَ ٱلْبَٰطِلُ ۚ إِنَّ ٱلْبَٰطِلَ كَانَ زَهُوقًا ﴿٨١﴾

**82.** Awa sọ ohun ti o jẹ iwosan kalẹ ninu Al-Kurani ati ikẹ fun awọn olugbagbọ ododo, atipe (Al-Kurani) kò şe alekun fun awọn alabosi bikoşe òfò.

وَنُنَزِّلُ مِنَ ٱلْقُرْءَانِ مَا هُوَ شِفَآءٌ وَرَحْمَةٌ لِّلْمُؤْمِنِينَ ۙ وَلَا يَزِيدُ ٱلظَّٰلِمِينَ إِلَّا خَسَارًا ﴿٨٢﴾

**83.** Atipe nigbati Awa ba şe idẹra fun enia, yio şẹri yio si şe igberaga; nigbati buburu kan ba kan a yio sọ ireti nu.

وَإِذَآ أَنْعَمْنَا عَلَى ٱلْإِنسَٰنِ أَعْرَضَ وَنَـَٔا بِجَانِبِهِۦ ۖ وَإِذَا مَسَّهُ ٱلشَّرُّ كَانَ يَـُٔوسًا ﴿٨٣﴾

**84.** Sọpe: Olukuluku yio ma şe gẹgẹbi iwa rẹ̀. Şugbọn Oluwa rẹ mọ̀ julọ nipa ẹniti o mọna si oju ọna.

قُلْ كُلٌّ يَعْمَلُ عَلَىٰ شَاكِلَتِهِۦ فَرَبُّكُمْ أَعْلَمُ بِمَنْ هُوَ أَهْدَىٰ سَبِيلًا ﴿٨٤﴾

**85.** Atipe nwọn o bi ọ lere nipa ẹmi. Sọpe: Ẹmi mbẹ ninu aşẹ Oluwa mi, atipe a kò fun nyin ni imọ̀ bikoşe diẹ.

وَيَسْـَٔلُونَكَ عَنِ ٱلرُّوحِ ۖ قُلِ ٱلرُّوحُ مِنْ أَمْرِ رَبِّى وَمَآ أُوتِيتُم مِّنَ ٱلْعِلْمِ إِلَّا قَلِيلًا ﴿٨٥﴾

**86.** Atipe Dajudaju ti Awa ba fẹ ni Awa iba gba işẹ ti Awa ran si ọ lọ, lẹhinna irẹ kò ni ri olugbẹkẹle kan si Wa.

وَلَئِن شِئْنَا لَنَذْهَبَنَّ بِٱلَّذِىٓ أَوْحَيْنَآ إِلَيْكَ ثُمَّ لَا تَجِدُ لَكَ بِهِۦ عَلَيْنَا وَكِيلًا ﴿٨٦﴾

**87.** Afi ikẹ lati ọdọ Oluwa rẹ. Dajudaju õre-ajulọ Rẹ̀ ti o wa fun ọ tobi julọ.

إِلَّا رَحْمَةً مِّن رَّبِّكَ ۚ إِنَّ فَضْلَهُۥ كَانَ عَلَيْكَ
كَبِيرًا ﴿٨٧﴾

**88.** Sọpe: Ti awọn enia ati alijọnu ba papọ lati mu iru Al-Kurani yi wa, nwọn kò ni le ṣe iru rẹ bi o fẹ ki apakan wọn ran apakan lọwọ.

قُل لَّئِنِ ٱجْتَمَعَتِ ٱلْإِنسُ وَٱلْجِنُّ عَلَىٰٓ أَن يَأْتُوا۟
بِمِثْلِ هَٰذَا ٱلْقُرْءَانِ لَا يَأْتُونَ بِمِثْلِهِۦ وَلَوْ كَانَ
بَعْضُهُمْ لِبَعْضٍ ظَهِيرًا ﴿٨٨﴾

**89.** Atipe dajudaju Awa ti ṣe aṣe dopin fun awọn enia ninu Al-Kurani yi gbogbo oriṣioriṣi apejuwe, ṣugbọn ọ̀pọ̀lọpọ̀ awọn enia kọ̀ lati gbà afi atako.

وَلَقَدْ صَرَّفْنَا لِلنَّاسِ فِى هَٰذَا ٱلْقُرْءَانِ مِن كُلِّ مَثَلٍ
فَأَبَىٰٓ أَكْثَرُ ٱلنَّاسِ إِلَّا كُفُورًا ﴿٨٩﴾

**90.** Atipe nwọn sọpe: Awa kò ni gba ọ gbọ titi irẹ yio fi jẹ ki omi kan ṣẹ (yọ) fun wa lori ilẹ̀ ni iṣẹlẹru.

وَقَالُوا۟ لَن نُّؤْمِنَ لَكَ حَتَّىٰ تَفْجُرَ لَنَا مِنَ ٱلْأَرْضِ
يَنۢبُوعًا ﴿٩٠﴾

**91.** Tabi ki o ni oko igi dabinu ati ajara ki o jẹ ki odo ma ṣan ni arin wọn ni ṣiṣan.

أَوْ تَكُونَ لَكَ جَنَّةٌ مِّن نَّخِيلٍ وَعِنَبٍ
فَتُفَجِّرَ ٱلْأَنْهَٰرَ خِلَٰلَهَا تَفْجِيرًا ﴿٩١﴾

**92.** Tabi ki o jẹki apakan sanma ja lu wa mọlẹ̀ gẹgẹbi o ti rò tabi ki o mu Ọlọhun ati awọn malaika Rẹ̀ wa ni oju koju.

أَوْ تُسْقِطَ ٱلسَّمَآءَ كَمَا زَعَمْتَ عَلَيْنَا كِسَفًا
أَوْ تَأْتِىَ بِٱللَّهِ وَٱلْمَلَٰٓئِكَةِ قَبِيلًا ﴿٩٢﴾

**93.** Tabi ki o ni ile wura kan tabi ki o gunke sanma lọ. Awa ko ni gba igunke rẹ pãpa gbọ titi irẹ yio fi sọ tirà kan kalẹ̀ fun wa ti awa yio ma ka a. Sọpe: Mimọ Oluwa mi, emi kò jẹ nkankan ju abara ojiṣẹ lọ.

أَوْ يَكُونَ لَكَ بَيْتٌ مِّن زُخْرُفٍ أَوْ تَرْقَىٰ فِى ٱلسَّمَآءِ
وَلَن نُّؤْمِنَ لِرُقِيِّكَ حَتَّىٰ تُنَزِّلَ عَلَيْنَا كِتَٰبًا نَّقْرَؤُهُۥ ۗ
قُلْ سُبْحَانَ رَبِّى هَلْ كُنتُ إِلَّا بَشَرًا رَّسُولًا ﴿٩٣﴾

**94.** Ko si ohun ti o kọ fun awọn enia ti nwọn ko fi gbagbọ nigbati imọna de wa ba wọn bikoṣe ki nwọn wipe: Abara ni Ọlọhun yio ha gbe dide ni ojiṣẹ bi?

وَمَا مَنَعَ ٱلنَّاسَ أَن يُؤْمِنُوٓا۟ إِذْ جَآءَهُمُ ٱلْهُدَىٰٓ إِلَّآ أَن قَالُوٓا۟ أَبَعَثَ ٱللَّهُ بَشَرًا رَّسُولًا ﴿٩٤﴾

**95.** Sọpe: Ti o ba jẹ pe malaika lo mbẹ lori ilẹ̀ ni ti nwọn nrin pẹlu ifaiyabalẹ̀, daudaju malaika ni Awa iba sọkalẹ̀ le wọn lori ni ojiṣẹ.

قُل لَّوْ كَانَ فِى ٱلْأَرْضِ مَلَٰٓئِكَةٌ يَمْشُونَ مُطْمَئِنِّينَ لَنَزَّلْنَا عَلَيْهِم مِّنَ ٱلسَّمَآءِ مَلَكًا رَّسُولًا ﴿٩٥﴾

**96.** Sọpe: Ọlọhun to ni ẹlẹri larin emi pẹlu nyin. Dajudaju On jẹ Alamọ̀tan, Oluriran nipa awọn ẹrusin Rẹ̀.

قُلْ كَفَىٰ بِٱللَّهِ شَهِيدًۢا بَيْنِى وَبَيْنَكُمْ ۚ إِنَّهُۥ كَانَ بِعِبَادِهِۦ خَبِيرًۢا بَصِيرًا ﴿٩٦﴾

**97.** Ẹniti Ọlọhun ba fi mọna ni ẹniti o mọna; ẹniti Ọlọhun ba fi silẹ̀ ninu iṣina irẹ kò le ri oluranlọwọ kan fun u lẹhin Rẹ̀. Atipe Awa yio ko wọn jọ ni ọjọ ajinde ni idojubolẹ, ni afọju, odi ati aditi. Jahannama ni ibugbe wọn. Nigbakigba ti yio ba lọ silẹ̀, Awa yio ṣe alekun jijo rẹ̀ fun wọn.

وَمَن يَهْدِ ٱللَّهُ فَهُوَ ٱلْمُهْتَدِ ۖ وَمَن يُضْلِلْ فَلَن تَجِدَ لَهُمْ أَوْلِيَآءَ مِن دُونِهِۦ ۖ وَنَحْشُرُهُمْ يَوْمَ ٱلْقِيَٰمَةِ عَلَىٰ وُجُوهِهِمْ عُمْيًا وَبُكْمًا وَصُمًّا ۖ مَّأْوَىٰهُمْ جَهَنَّمُ ۖ كُلَّمَا خَبَتْ زِدْنَٰهُمْ سَعِيرًا ﴿٩٧﴾

**98.** Bayi ni ẹsan wọn nitoripe nwọn jẹ alaigba awọn ãyah Wa gbọ, nwọn si nwipe: Igbati awa ba di ẽgún ti o kẹfun ni a o wa gbe wa dide ni ẹda titun bi?

ذَٰلِكَ جَزَآؤُهُم بِأَنَّهُمْ كَفَرُوا۟ بِـَٔايَٰتِنَا وَقَالُوٓا۟ أَءِذَا كُنَّا عِظَٰمًا وَرُفَٰتًا أَءِنَّا لَمَبْعُوثُونَ خَلْقًا جَدِيدًا ﴿٩٨﴾

**99.** Abi awọn kò ri pe dajudaju Ọlọhun, Ẹniti O ṣe sanma ati ilẹ̀ ni Agbara lati ṣe ẹda iru wọn ni? O si ṣe igbakan ti kò si tabitabi ninu rẹ̀ fun wọn. Sibẹsibẹ awọn alabosi kọ̀

۞ أَوَلَمْ يَرَوْا۟ أَنَّ ٱللَّهَ ٱلَّذِى خَلَقَ ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَٱلْأَرْضَ قَادِرٌ عَلَىٰٓ أَن يَخْلُقَ مِثْلَهُمْ وَجَعَلَ لَهُمْ أَجَلًا لَّا رَيْبَ فِيهِ فَأَبَى ٱلظَّٰلِمُونَ إِلَّا كُفُورًا ﴿٩٩﴾

lati gbà, bikoṣe pe nwọn ṣe aigbagbọ.

**100.** Sọpe: Ti o ba ṣe pe ẹnyin ba ni ikapa pẹpẹ ọrọ̀ ikẹ ti Oluwa mi ni, nigbana ẹ ba mu u dani ṣinṣin niti ibẹru ki o ma tan ati pe enia jẹ ahun pupọ.

قُل لَّوۡ أَنتُمۡ تَمۡلِكُونَ خَزَآئِنَ رَحۡمَةِ رَبِّيٓ إِذٗا لَّأَمۡسَكۡتُمۡ خَشۡيَةَ ٱلۡإِنفَاقِۚ وَكَانَ ٱلۡإِنسَٰنُ قَتُورٗا ﴿١٠٠﴾

**101.** Atipe dajudaju A ti fun (Annabi) Musa ni awọn ami mẹsan ti o han gbangba; nitorina bi awọn ọmọ Israila lere. Nigbati o de wa ba wọn, Firiaona si sọ fun u pe: Dajudaju emi ro ọ si ẹ niti a ti gba iye inu rẹ̀, Irẹ Musa (ti a sasi).

وَلَقَدۡ ءَاتَيۡنَا مُوسَىٰ تِسۡعَ ءَايَٰتِۭ بَيِّنَٰتٖۖ فَسۡـَٔلۡ بَنِيٓ إِسۡرَٰٓءِيلَ إِذۡ جَآءَهُمۡ فَقَالَ لَهُۥ فِرۡعَوۡنُ إِنِّي لَأَظُنُّكَ يَٰمُوسَىٰ مَسۡحُورٗا ﴿١٠١﴾

**102.** On (Musa) sọpe: Dajudaju irẹ na ti mọ pe (ẹnikan) kò le sọ awọn ami wọnyi kalẹ̀ ayafi Oluwa sanma ati ilẹ̀ (o si jẹ) iriran atipe dajudaju emi na nro ọ si ẹni iparun, irẹ Firiaona.

قَالَ لَقَدۡ عَلِمۡتَ مَآ أَنزَلَ هَٰٓؤُلَآءِ إِلَّا رَبُّ ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَٱلۡأَرۡضِ بَصَآئِرَ وَإِنِّي لَأَظُنُّكَ يَٰفِرۡعَوۡنُ مَثۡبُورٗا ﴿١٠٢﴾

**103.** Nitorina o si fẹ dẹruba wọn kuro ni ori ilẹ̀ na, A si tẹ ẹ ri ati awọn ti o pẹlu rẹ̀ patapata.

فَأَرَادَ أَن يَسۡتَفِزَّهُم مِّنَ ٱلۡأَرۡضِ فَأَغۡرَقۡنَٰهُ وَمَن مَّعَهُۥ جَمِيعٗا ﴿١٠٣﴾

**104.** A si sọ fun awọn ọmọ Israila lẹhin (iku) rẹ pe: Ẹma gbe ori ilẹ̀ na. Ṣugbọn nigbati adehun ti igbẹhin ba de A mu nyin wa ni apapọ.

وَقُلۡنَا مِنۢ بَعۡدِهِۦ لِبَنِيٓ إِسۡرَٰٓءِيلَ ٱسۡكُنُواْ ٱلۡأَرۡضَ فَإِذَا جَآءَ وَعۡدُ ٱلۡأٓخِرَةِ جِئۡنَا بِكُمۡ لَفِيفٗا ﴿١٠٤﴾

**105.** Atipe pẹlu ododo ni A fi sọ ọ kalẹ̀, atipe pẹlu ododo ni o sọkalẹ̀ atipe Awa kò wulẹ ran ọ ni

وَبِٱلۡحَقِّ أَنزَلۡنَٰهُ وَبِٱلۡحَقِّ نَزَلَۗ وَمَآ أَرۡسَلۡنَٰكَ إِلَّا مُبَشِّرٗا وَنَذِيرٗا ﴿١٠٥﴾

işę lasan ayafi ki o ję oniro-idunnu ati olukilǫ.

**106.** Atipe Al-Kurani A şe alaye rę̀ ki o le ba ma ke fun awǫn enia lawę lawę, A si sǫ ǫ kalę̀ ni sisǫkalę̀ (dię-dię).

وَقُرْءَانًا فَرَقْنَٰهُ لِتَقْرَأَهُۥ عَلَى ٱلنَّاسِ عَلَىٰ مُكْثٍ وَنَزَّلْنَٰهُ تَنزِيلًا ١٠٦

**107.** Sǫpe: Ę gba a gbǫ tabi ki ę ma gba a gbǫ. Dajudaju awǫn ęniti a ti fun ni mimǫ̀ şiwaju rę̀, nigbati a ba nke e fun wǫn nwǫn a si wo lulę̀ niti ifi ori kanlę̀.

قُلْ ءَامِنُوا۟ بِهِۦٓ أَوْ لَا تُؤْمِنُوٓا۟ ۚ إِنَّ ٱلَّذِينَ أُوتُوا۟ ٱلْعِلْمَ مِن قَبْلِهِۦٓ إِذَا يُتْلَىٰ عَلَيْهِمْ يَخِرُّونَ لِلْأَذْقَانِ سُجَّدًا ١٠٧

**108.** Atipe nwǫn a ma sǫpe: Mimǫ Oluwa wa. Dajudaju adehun Oluwa wa ti ję ohun ti yio şę.

وَيَقُولُونَ سُبْحَٰنَ رَبِّنَآ إِن كَانَ وَعْدُ رَبِّنَا لَمَفْعُولًا ١٠٨

**109.** Atipe nwǫn yio wo lulę̀ ni idojubolę nwǫn a si ma sunkun, on (Al-Kurani) yio lekun (fun) wǫn ni itęriba.

وَيَخِرُّونَ لِلْأَذْقَانِ يَبْكُونَ وَيَزِيدُهُمْ خُشُوعًا ۩ ١٠٩

**110.** Sǫpe: Ę ma pe E ni Ǫlǫhun tabi ki ę pe e ni Ǫba Ajǫkę aiye. Eyikeyi ti ę ba fi pe E (ninu rę̀), ti Rę̀ ni awǫn orukǫ ti o darajulǫ-ati ki o ma mã lǫgun kewu ninu irun rę̀ ati ki o ma si mã fi (kewu kike na) pamǫ ju, atipe ki o si wa ǫna kan ni arin mejẽji.

قُلِ ٱدْعُوا۟ ٱللَّهَ أَوِ ٱدْعُوا۟ ٱلرَّحْمَٰنَ ۖ أَيًّا مَّا تَدْعُوا۟ فَلَهُ ٱلْأَسْمَآءُ ٱلْحُسْنَىٰ ۚ وَلَا تَجْهَرْ بِصَلَاتِكَ وَلَا تُخَافِتْ بِهَا وَٱبْتَغِ بَيْنَ ذَٰلِكَ سَبِيلًا ١١٠

**111.** Ati ki o sǫpe: Ǫpę ti Oluwa ni, Ęniti kò ni ǫmǫ ti ko si si orogun fun U ninu ijǫba (Rę̀), bę si ni kò si oluranlǫwǫ kan fun U nitori ailagbara, atipe ki o si gbe E ga ni gbigbega ti o tobi.

وَقُلِ ٱلْحَمْدُ لِلَّهِ ٱلَّذِى لَمْ يَتَّخِذْ وَلَدًا وَلَمْ يَكُن لَّهُۥ شَرِيكٌ فِى ٱلْمُلْكِ وَلَمْ يَكُن لَّهُۥ وَلِىٌّ مِّنَ ٱلذُّلِّ ۖ وَكَبِّرْهُ تَكْبِيرًا ١١١

## (18) Suratul Kahfi

## سُورَةُ الكَهْفِ

*Ni orukọ Ọlọhun Ajọkẹ aiye,*
*Aṣakẹ ọrun.*

بِسْمِ اللَّهِ الرَّحْمَٰنِ الرَّحِيمِ

**1.** Gbogbo ọpẹ ti Ọlọhun ni, Ẹniti O sọ Tirà na kalẹ̀ fun ẹrusin Rẹ̀ ti ko si ṣẽ wiwọ kan fun u.

الْحَمْدُ لِلَّهِ الَّذِي أَنزَلَ عَلَىٰ عَبْدِهِ الْكِتَابَ وَلَمْ يَجْعَل لَّهُ عِوَجًا ﴿١﴾

**2.** Ti o duro dede, ki ó le ba ma fi iyà ti o le koko ti mbẹ lọdọ Ọlọhun ṣe idẹruba (awọn alaigbagbọ) ati kio le ma fun awọn onigbagbọ ododo ti nwọn ṣe iṣẹ rere niro idunnu pe ẹsan ti o dara mbẹ fun wọn.

قَيِّمًا لِّيُنذِرَ بَأْسًا شَدِيدًا مِّن لَّدُنْهُ وَيُبَشِّرَ الْمُؤْمِنِينَ الَّذِينَ يَعْمَلُونَ الصَّالِحَاتِ أَنَّ لَهُمْ أَجْرًا حَسَنًا ﴿٢﴾

**3.** Nwọn yio ma gbe inu rẹ̀ lailai.

مَّاكِثِينَ فِيهِ أَبَدًا ﴿٣﴾

**4.** Ati ki o le ma ṣe ikilọ fun awọn ẹniti nwọn wipe: Ọlọhun bimọ.

وَيُنذِرَ الَّذِينَ قَالُوا اتَّخَذَ اللَّهُ وَلَدًا ﴿٤﴾

**5.** Ko si mimọ̀ kan fun wọn nipa rẹ̀ ati awọn baba wọn pẹlu. Ọrọ ti o njade lẹnu wọn tobi pupọ. Dajudaju nwọn kò sọ nkankan ayafi irọ.

مَّا لَهُم بِهِ مِنْ عِلْمٍ وَلَا لِآبَائِهِمْ كَبُرَتْ كَلِمَةً تَخْرُجُ مِنْ أَفْوَاهِهِمْ إِن يَقُولُونَ إِلَّا كَذِبًا ﴿٥﴾

**6.** Iwọ yio fi ibinu pa ara rẹ nipa pe o nbanujẹ nitori ti wọn, bi nwọn kò ba gba ọ̀rọ yi gbọ.

فَلَعَلَّكَ بَاخِعٌ نَّفْسَكَ عَلَىٰ آثَارِهِمْ إِن لَّمْ يُؤْمِنُوا بِهَٰذَا الْحَدِيثِ أَسَفًا ﴿٦﴾

**7.** Dajudaju Awa ti ṣe ohun ti mbẹ ni ori ilẹ̀ ni ọsọ fun ilẹ̀ na, ki A le ba dan wọn wo ni (ki A le mọ̀) tani ninu wọn ti o dara julọ ni iṣẹ.

إِنَّا جَعَلْنَا مَا عَلَى الْأَرْضِ زِينَةً لَّهَا لِنَبْلُوَهُمْ أَيُّهُمْ أَحْسَنُ عَمَلًا ﴿٧﴾

**8.** Atipe Awa yio şe ohun ti mbẹ ni ori rẹ̀ ni iyẹpẹ gbigbẹ (tiko ni irugbin).

وَإِنَّا لَجَٰعِلُونَ مَا عَلَيۡهَا صَعِيدٗا جُرُزًا ٨

**9.** Abi irẹ yio ma ro pe dajudaju awọn ara inu iho (Kahfi) ati akọlé jẹ ẽmọ̀ kan ninu awọn ami Wa?

أَمۡ حَسِبۡتَ أَنَّ أَصۡحَٰبَ ٱلۡكَهۡفِ وَٱلرَّقِيمِ كَانُواْ مِنۡ ءَايَٰتِنَا عَجَبًا ٩

**10.** Nigbati awọn ọdọmọde na ko ara wọn sinu Ọgbun-iho na, nwọn si wipe: Oluwa wa, fun wa ni ikẹ kan lati ọdọ Rẹ ati ki O şe imọna ni irọrun fun wa ninu işe wa.

إِذۡ أَوَى ٱلۡفِتۡيَةُ إِلَى ٱلۡكَهۡفِ فَقَالُواْ رَبَّنَآ ءَاتِنَا مِن لَّدُنكَ رَحۡمَةٗ وَهَيِّئۡ لَنَا مِنۡ أَمۡرِنَا رَشَدٗا ١٠

**11.** A ko jẹ ki eti wọn gbọrọ ninu iho na ni awọn ọdun ti o niye.

فَضَرَبۡنَا عَلَىٰٓ ءَاذَانِهِمۡ فِي ٱلۡكَهۡفِ سِنِينَ عَدَدٗا ١١

**12.** Lẹhinna ni A si gbe wọn dide ki A le ba mọ èwó ni ninu ijọ mejẽji ti ó şọ́ opin igba ti nwọn gbe (ninu iho na).

ثُمَّ بَعَثۡنَٰهُمۡ لِنَعۡلَمَ أَيُّ ٱلۡحِزۡبَيۡنِ أَحۡصَىٰ لِمَا لَبِثُوٓاْ أَمَدٗا ١٢

**13.** Awa nşe irohin wọn fun ọ pẹlu otitọ. Dajudaju awọn jẹ ọdọmọde (kunrin) ti nwọn gba Oluwa wọn gbọ lododo a si şe alekun itọsọna fun wọn.

نَّحۡنُ نَقُصُّ عَلَيۡكَ نَبَأَهُم بِٱلۡحَقِّۚ إِنَّهُمۡ فِتۡيَةٌ ءَامَنُواْ بِرَبِّهِمۡ وَزِدۡنَٰهُمۡ هُدٗى ١٣

**14.** A si fun ọkàn wọn ni agbara nigbati nwọn dide duro ti nwọn sọpe: Oluwa wa ni Oluwa sanma ati ilẹ̀; a ko ni le pe oluwa kan lẹhin Rẹ̀, nigbana dajudaju awa ti sọ ọ̀rọ ti o yatọ̀ (si otitọ).

وَرَبَطۡنَا عَلَىٰ قُلُوبِهِمۡ إِذۡ قَامُواْ فَقَالُواْ رَبُّنَا رَبُّ ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَٱلۡأَرۡضِ لَن نَّدۡعُوَاْ مِن دُونِهِۦٓ إِلَٰهٗاۖ لَّقَدۡ قُلۡنَآ إِذٗا شَطَطًا ١٤

**15.** Awọn enia wa yi ti mu orişa ni Ọlọhun lẹhin Rẹ̀. Èşe ti nwọn kò mu awijare kan wa ti o han

هَٰٓؤُلَآءِ قَوۡمُنَا ٱتَّخَذُواْ مِن دُونِهِۦٓ ءَالِهَةٗۖ

nipa wọn? Atipe kò si ẹniti o ṣe abòsi ju ẹniti o da adapa irọ mọ Ọlọhun lọ.

لَّوْلَا يَأْتُونَ عَلَيْهِم بِسُلْطَٰنٍۭ بَيِّنٍ ۖ فَمَنْ أَظْلَمُ مِمَّنِ ٱفْتَرَىٰ عَلَى ٱللَّهِ كَذِبًا ﴿١٥﴾

**16.** Ati nigbati ẹ ba yẹra fun wọn ati ohun ti nwọn nsin lẹhin Ọlọhun, nitorina ẹ salọ sinu iho ki Oluwa nyin le fọn ikẹ Rẹ̀ ka fun nyin, ki O si ṣe irọrun ti yio rọgbọ fun nyin ninu iṣe si nyin.

وَإِذِ ٱعْتَزَلْتُمُوهُمْ وَمَا يَعْبُدُونَ إِلَّا ٱللَّهَ فَأْوُۥٓا۟ إِلَى ٱلْكَهْفِ يَنشُرْ لَكُمْ رَبُّكُم مِّن رَّحْمَتِهِۦ وَيُهَيِّئْ لَكُم مِّنْ أَمْرِكُم مِّرْفَقًا ﴿١٦﴾

**17.** Atipe irẹ yio ri õrùn nigbati o ba yọ, a yẹ kuro nibi iho wọn, si ọwọ ọtun, atipe nigbati o ba fẹ wọ̀, a tun yẹ wọn sibi ọwọ osi, awọn yio wa nibi ti o gbaye ninu (iho) rẹ̀. Eyini mbẹ ninu awọn ami Ọlọhun. Ẹniti Ọlọhun ba fi mọna oluwarẹ lo mọnaẹniti O ba fi silẹ̀ ninu iṣina, nitorina irẹ kò ni ri oluranlọwọ atọni-sọna fun u.

۞ وَتَرَى ٱلشَّمْسَ إِذَا طَلَعَت تَّزَٰوَرُ عَن كَهْفِهِمْ ذَاتَ ٱلْيَمِينِ وَإِذَا غَرَبَت تَّقْرِضُهُمْ ذَاتَ ٱلشِّمَالِ وَهُمْ فِى فَجْوَةٍ مِّنْهُ ۚ ذَٰلِكَ مِنْ ءَايَٰتِ ٱللَّهِ ۗ مَن يَهْدِ ٱللَّهُ فَهُوَ ٱلْمُهْتَدِ ۖ وَمَن يُضْلِلْ فَلَن تَجِدَ لَهُۥ وَلِيًّا مُّرْشِدًا ﴿١٧﴾

**18.** (Ti o ba ri wọn) irẹ yio ro pe nwọn wa ni ojufo, bẹ si ni nwọn ti sun lọ, atipe Awa nyi wọn pada si ọtun ati si osi, aja wọn si na apa rẹ̀ mejẽji si ẹnu ọna. Ti o ba ṣe pe irẹ yọ si wọn ni, irẹ yio pẹhinda lati ọdọ wọn lati salọ, irẹ yio si kun fun ibẹru nitori wọn.

وَتَحْسَبُهُمْ أَيْقَاظًا وَهُمْ رُقُودٌ ۚ وَنُقَلِّبُهُمْ ذَاتَ ٱلْيَمِينِ وَذَاتَ ٱلشِّمَالِ ۖ وَكَلْبُهُم بَٰسِطٌ ذِرَاعَيْهِ بِٱلْوَصِيدِ ۚ لَوِ ٱطَّلَعْتَ عَلَيْهِمْ لَوَلَّيْتَ مِنْهُمْ فِرَارًا وَلَمُلِئْتَ مِنْهُمْ رُعْبًا ﴿١٨﴾

**19.** Atipe gẹgẹ bayi ni A gbe wọn dide ki nwọn le bere ọ̀rọ larin ara wọn. Asọrọ kan ninu wọn si wipe: (Ọjọ) melo ni ẹnyin ti wa nibi? nwọn si wipe: Ọjọ kan tabi idaji ọjọ. Nwọn si wipe: Oluwa nyin lo mọ̀ julọ nipa igba ti ẹ ti wa

وَكَذَٰلِكَ بَعَثْنَٰهُمْ لِيَتَسَآءَلُوا۟ بَيْنَهُمْ ۚ قَالَ قَآئِلٌ مِّنْهُمْ كَمْ لَبِثْتُمْ ۖ قَالُوا۟ لَبِثْنَا يَوْمًا أَوْ بَعْضَ يَوْمٍ ۚ قَالُوا۟ رَبُّكُمْ أَعْلَمُ بِمَا لَبِثْتُمْ فَٱبْعَثُوٓا۟ أَحَدَكُم بِوَرِقِكُمْ

nibi. Nitorina ẹ gbe ẹnikan dide ninu nyin pẹlu owó nyin yi lọ si ilu (lati ra onjẹ) nitorinã ki osi wa eyiti ó mọ ni onjẹ ki osimu èsé wa fun nyin nibẹ, nitorina ki o si ṣe pẹlẹpẹlẹ, ki ẹnikankan ma bã fura si-yin.

هَٰذِهِۦٓ إِلَى ٱلْمَدِينَةِ فَلْيَنظُرْ أَيُّهَآ أَزْكَىٰ طَعَامًا فَلْيَأْتِكُم بِرِزْقٍ مِّنْهُ وَلْيَتَلَطَّفْ وَلَا يُشْعِرَنَّ بِكُمْ أَحَدًا ﴿١٩﴾

**20.** Dajudaju awọn, ti nwọn ba bori nyin, nwọn o ju nyin ni oko pa tabi ki nwọn da nyin pada sinu ẹsin wọn nigbana ẹ kò si ni jere lailai.

إِنَّهُمْ إِن يَظْهَرُوا۟ عَلَيْكُمْ يَرْجُمُوكُمْ أَوْ يُعِيدُوكُمْ فِى مِلَّتِهِمْ وَلَن تُفْلِحُوٓا۟ إِذًا أَبَدًا ﴿٢٠﴾

**21.** Atipe gẹgẹ bayi ni A ṣe jẹ ki wọn mọ̀ nipa wọn, ki nwọn le mọ̀ pe dajudaju aluka wani Ọlọhun ododo ni atipe dajudaju akòkò na kò si tabitabi ninu rẹ̀, nigbati nwọn ba ara wọn ṣe ariyanjiyan larin ara wọn, nipa ọ̀rọ wọn, nitorina nwọn wipe: Ki ẹnyin mọ ile kan le wọn lori. Oluwa wọn mọ̀ julọ nipa wọn. Awọn ti nwọn bori lori ọ̀rọ wọn, nwọn si wipe: Dajudaju awa yio kọ 'mọsalasi' kan (lori oju ọna ibẹ).

وَكَذَٰلِكَ أَعْثَرْنَا عَلَيْهِمْ لِيَعْلَمُوٓا۟ أَنَّ وَعْدَ ٱللَّهِ حَقٌّ وَأَنَّ ٱلسَّاعَةَ لَا رَيْبَ فِيهَآ إِذْ يَتَنَٰزَعُونَ بَيْنَهُمْ أَمْرَهُمْ فَقَالُوا۟ ٱبْنُوا۟ عَلَيْهِم بُنْيَٰنًا رَّبُّهُمْ أَعْلَمُ بِهِمْ قَالَ ٱلَّذِينَ غَلَبُوا۟ عَلَىٰٓ أَمْرِهِمْ لَنَتَّخِذَنَّ عَلَيْهِم مَّسْجِدًا ﴿٢١﴾

**22.** Nwọn yio si tun ma sọ pe: mẹta ni wọn, ẹniti o kẹrin wọn ni aja wọn, nwọn si tun wipe: marun ni wọn, ẹniti o kẹfa wọn ni aja wọn, ni aronu sọ si ohun ikọkọ. Atipe nwọn tun ma nsọpe: Meje ni wọn, atipe eniti o kẹjọ wọn ni aja wọn. Wipe: Oluwa mi lo ni mimọ̀ julọ nipa onka wọn, ẹnikan kò mọ

سَيَقُولُونَ ثَلَٰثَةٌ رَّابِعُهُمْ كَلْبُهُمْ وَيَقُولُونَ خَمْسَةٌ سَادِسُهُمْ كَلْبُهُمْ رَجْمًۢا بِٱلْغَيْبِ وَيَقُولُونَ سَبْعَةٌ وَثَامِنُهُمْ كَلْبُهُمْ قُل رَّبِّىٓ أَعْلَمُ بِعِدَّتِهِم مَّا يَعْلَمُهُمْ إِلَّا قَلِيلٌ فَلَا تُمَارِ فِيهِمْ إِلَّا مِرَآءً ظَٰهِرًا وَلَا تَسْتَفْتِ فِيهِم مِّنْهُمْ أَحَدًا ﴿٢٢﴾

iye wọn ayafi diẹ (ninu wọn). Nitorina ki ẹnyin ma ṣe ba ara nyin ṣe ariyan jiyan nipa wọn ayafi atako ti o han, ki irẹ maṣe wa idi nipa wọn lọdọ ẹnikan ninu wọn.

**23.** Atipe ki irẹ ma ṣe ma sọ nipa nkankan pe: Dajudaju emi yio ṣe eyi ni ọla.

وَلَا تَقُولَنَّ لِشَاْيْءٍ إِنِّي فَاعِلٌ ذَٰلِكَ غَدًا ﴿٢٣﴾

**24.** Ayafi (ki o fi kun u pe) ti Ọlọhun ba fẹ. Ṣe iranti Oluwa rẹ nigbati irẹ ba gbagbe, ki o si wipe: laipẹ Oluwa mi yio fi ọna mọ mi ti emi yio fi sunmọ oju ọna ju eyi lọ.

إِلَّآ أَن يَشَآءَ ٱللَّهُ وَٱذْكُر رَّبَّكَ إِذَا نَسِيتَ وَقُلْ عَسَىٰٓ أَن يَهْدِيَنِ رَبِّي لِأَقْرَبَ مِنْ هَٰذَا رَشَدًا ﴿٢٤﴾

**25.** Atipe nwọn gbe inu ọgbun wọn ni ọ̀dunrun ọdun, nwọn si ṣe alekun mẹsan si i.

وَلَبِثُوا۟ فِي كَهْفِهِمْ ثَلَٰثَ مِا۟ئَةٍ سِنِينَ وَٱزْدَادُوا۟ تِسْعًا ﴿٢٥﴾

**26.** Wipe: Ọlọhun lo ni mimọ̀ julọ nipa bi nwọn ti gbe to. ti Rẹ̀ ni (mimọ̀) ohun ti o pamọ si sanma ati ilẹ̀. On lo ni riri ati gbigbọ. Ko si oluranlọwọ kan fun wọn lẹhin Rẹ̀, On kò ni fi ẹnikankan kun ara ninu idajọ Rẹ̀.

قُلِ ٱللَّهُ أَعْلَمُ بِمَا لَبِثُوا۟ لَهُۥ غَيْبُ ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَٱلْأَرْضِ أَبْصِرْ بِهِۦ وَأَسْمِعْ مَا لَهُم مِّن دُونِهِۦ مِن وَلِيٍّ وَلَا يُشْرِكُ فِي حُكْمِهِۦٓ أَحَدًا ﴿٢٦﴾

**27.** Ke ohun ti a fi ranṣẹ si ọ ninu Tirà Oluwa rẹ. Kò si ẹniti o le yi ọrọ Rẹ̀ pada atipe irẹ kòni ri olusadi kan lẹhin Rẹ̀.

وَٱتْلُ مَآ أُوحِيَ إِلَيْكَ مِن كِتَابِ رَبِّكَ لَا مُبَدِّلَ لِكَلِمَٰتِهِۦ وَلَن تَجِدَ مِن دُونِهِۦ مُلْتَحَدًا ﴿٢٧﴾

**28.** Fi ara rẹ mọ awọn ẹniti nwọn kepe Oluwa wọn ni owurọ̀ ati ni alẹ ti nwọn nfẹ oju rere Rẹ̀, maṣe jẹki oju rẹ ṣẹri kuro ni ọdọ

وَٱصْبِرْ نَفْسَكَ مَعَ ٱلَّذِينَ يَدْعُونَ رَبَّهُم بِٱلْغَدَوٰةِ وَٱلْعَشِيِّ يُرِيدُونَ وَجْهَهُۥ وَلَا تَعْدُ

عَيْنَاكَ عَنْهُمْ تُرِيدُ زِينَةَ ٱلْحَيَوٰةِ ٱلدُّنْيَا ۖ وَلَا تُطِعْ مَنْ أَغْفَلْنَا قَلْبَهُۥ عَن ذِكْرِنَا وَٱتَّبَعَ هَوَىٰهُ وَكَانَ أَمْرُهُۥ فُرُطًا ﴿٢٨﴾

wọn lati ma lọ wa ọṣọ igbesi aiye. Maṣe tẹle ẹniti A ti sọ ọkàn rẹ nù kuro nibi iranti Wa, ti o si tẹle ifẹ inu rẹ atipe ọ̀rọ rẹ jẹ aṣeju.

وَقُلِ ٱلْحَقُّ مِن رَّبِّكُمْ ۖ فَمَن شَآءَ فَلْيُؤْمِن وَمَن شَآءَ فَلْيَكْفُرْ ۚ إِنَّآ أَعْتَدْنَا لِلظَّٰلِمِينَ نَارًا أَحَاطَ بِهِمْ سُرَادِقُهَا ۚ وَإِن يَسْتَغِيثُوا۟ يُغَاثُوا۟ بِمَآءٍ كَٱلْمُهْلِ يَشْوِى ٱلْوُجُوهَ ۚ بِئْسَ ٱلشَّرَابُ وَسَآءَتْ مُرْتَفَقًا ﴿٢٩﴾

**29.** Wipe: Otitọ lati ọdọ Oluwa nyin ni o ti wa; nitorina ẹniti o ba fẹ ki o gbagbọ ẹniti o ba si fẹ ki o ṣe aigbagbọ. Dajudaju Awa ti pese ina fun awọn alabosi, ọgba rẹ yio rọkiri ka wọn. Ti nwọn ba wa atilẹhin a o ṣe atilẹhin fun wọn pẹlu omi kan ti o dabi idẹ ti nwọn yọ, ti yio se awọn oju wọn. Mimu rẹ buru, o si buru ni irọgbọku.

إِنَّ ٱلَّذِينَ ءَامَنُوا۟ وَعَمِلُوا۟ ٱلصَّٰلِحَٰتِ إِنَّا لَا نُضِيعُ أَجْرَ مَنْ أَحْسَنَ عَمَلًا ﴿٣٠﴾

**30.** Dajudaju awọn ti nwọn gbagbọ lododo ti nwọn si nṣe iṣẹ daradara, dajudaju Awa ko ni ra lare ẹsan ẹniti o ṣe iṣẹ rere.

أُو۟لَٰٓئِكَ لَهُمْ جَنَّٰتُ عَدْنٍ تَجْرِى مِن تَحْتِهِمُ ٱلْأَنْهَٰرُ يُحَلَّوْنَ فِيهَا مِنْ أَسَاوِرَ مِن ذَهَبٍ وَيَلْبَسُونَ ثِيَابًا خُضْرًا مِّن سُندُسٍ وَإِسْتَبْرَقٍ مُّتَّكِـِٔينَ فِيهَا عَلَى ٱلْأَرَآئِكِ ۚ نِعْمَ ٱلثَّوَابُ وَحَسُنَتْ مُرْتَفَقًا ﴿٣١﴾

**31.** Awọn wọnyi ni ọgba idẹra ti ibugbe gbere mbẹ fun, awọn odo yio ma ṣan ni isalẹ wọn; nwọn yio ma ṣe ọṣọ ninu rẹ, ninu awọn kerewu wura, nwọn yio si da aṣọ alawọ ewe bora ninu (aṣọ) aran ti o fẹlẹ ati ti o nipọn, nwọn yio si rọgbọku ninu rẹ lori ibusun ọla. O dara ni ẹsan, o si dara ni iburọgbọku.

۞ وَٱضْرِبْ لَهُم مَّثَلًا رَّجُلَيْنِ جَعَلْنَا لِأَحَدِهِمَا جَنَّتَيْنِ مِنْ أَعْنَٰبٍ وَحَفَفْنَٰهُمَا بِنَخْلٍ وَجَعَلْنَا بَيْنَهُمَا زَرْعًا ﴿٣٢﴾

**32.** Atipe ki o fun wọn ni apẹrẹ awọn ọkunrin meji kan, ti A fun ọkàn ninu wọn ni ọgba meji ti awọn eso ajara, Awa si fi awọn igi dabinu yi wọn ka, Awa si fi awọn òkò igbado si arin wọn.

**33.** Awọn oko mejẽji nso eso wọn, nwọn kò si ṣe aiso eso rara, atipe Awa jẹki ódò ṣan larin wọn.

كِلْتَا ٱلْجَنَّتَيْنِ ءَاتَتْ أُكُلَهَا وَلَمْ تَظْلِم مِّنْهُ شَيْـًٔا ۚ وَفَجَّرْنَا خِلَـٰلَهُمَا نَهَرًا ﴿٣٣﴾

**34.** Atipe o ni eso. Nitorina o sọ fun ọrẹ rẹ̀ nigbati o nba a ṣe tami-o-rọmi pe: Emi ni owó ju ọ lọ, emi si ni iyi niti ọpọ enia.

وَكَانَ لَهُۥ ثَمَرٌ فَقَالَ لِصَـٰحِبِهِۦ وَهُوَ يُحَاوِرُهُۥٓ أَنَا۠ أَكْثَرُ مِنكَ مَالًا وَأَعَزُّ نَفَرًا ﴿٣٤﴾

**35.** Atipe o wọ inu oko rẹ̀, nigbati o jẹ alabosi fun ara rẹ̀, o wipe: Emi kò rò pe eyi le parun lailai.

وَدَخَلَ جَنَّتَهُۥ وَهُوَ ظَالِمٌ لِّنَفْسِهِۦ قَالَ مَآ أَظُنُّ أَن تَبِيدَ هَـٰذِهِۦٓ أَبَدًا ﴿٣٥﴾

**36.** Emi kò rò pe akoko na yio de, atipe bi emi ba pada si ọdọ Oluwa mi, emi yio ri ifabọ̀si ti o dara ju eyi lọ.

وَمَآ أَظُنُّ ٱلسَّاعَةَ قَآئِمَةً وَلَئِن رُّدِدتُّ إِلَىٰ رَبِّى لَأَجِدَنَّ خَيْرًا مِّنْهَا مُنقَلَبًا ﴿٣٦﴾

**37.** Ọrẹ rẹ̀ wa sọ fun u nigbati o mba a ṣe tami-o-rọmi. Iyẹn ni pe, irẹ kò ha gbagbọ ninu Ẹniti O da ọ lati inu iyẹpẹ ati lati inu omi yẹpẹrẹ ti O si ṣe ọ ni enia ti o pe.

قَالَ لَهُۥ صَاحِبُهُۥ وَهُوَ يُحَاوِرُهُۥٓ أَكَفَرْتَ بِٱلَّذِى خَلَقَكَ مِن تُرَابٍ ثُمَّ مِن نُّطْفَةٍ ثُمَّ سَوَّىٰكَ رَجُلًا ﴿٣٧﴾

**38.** Ṣugbọn ni ti emi On ni Oluwa mi, emi kò ni ba Oluwa mi wa orogun kan kan.

لَّـٰكِنَّا۠ هُوَ ٱللَّهُ رَبِّى وَلَآ أُشْرِكُ بِرَبِّىٓ أَحَدًا ﴿٣٨﴾

**39.** Kini ṣe nigbati irẹ nwọ inu oko rẹ ti irẹ ko wipe: Bi Ọlọhun ba fẹ ni, kò si agbara (kan) lẹhin Ọlọhun? bi irẹ ba rò pe emi kere si ọ ni owó ati ọmọ.

وَلَوْلَآ إِذْ دَخَلْتَ جَنَّتَكَ قُلْتَ مَا شَآءَ ٱللَّهُ لَا قُوَّةَ إِلَّا بِٱللَّهِ ۚ إِن تَرَنِ أَنَا۠ أَقَلَّ مِنكَ مَالًا وَوَلَدًا ﴿٣٩﴾

**40.** Nigbana o le jẹ pe Oluwa mi yio fun mi ni oko ti o dara ju oko tirẹ lọ, yio ran ẹsan (iparun) si tirẹ lati sanma ti yio di iyẹpẹ aṣalẹ

فَعَسَىٰ رَبِّىٓ أَن يُؤْتِيَنِ خَيْرًا مِّن جَنَّتِكَ وَيُرْسِلَ عَلَيْهَا حُسْبَانًا مِّنَ ٱلسَّمَآءِ فَتُصْبِحَ صَعِيدًا زَلَقًا ﴿٤٠﴾

**41.** Abi ki omi rẹ̀ di gbigbẹ tobẹ ti o ko ni le wa a kan.

أَوْ يُصْبِحَ مَاؤُهَا غَوْرًا فَلَن تَسْتَطِيعَ لَهُ طَلَبًا ﴿٤١﴾

**42.** Atipe a pa eso rẹ̀ run, nigbana o bẹrẹ si fi ọwọ ra ọwọ lori ohun ti o ti na sinu rẹ̀ nigbati o parun ti orule-ti-orule rẹ̀, o wipe: Egbe mi o, kò ba jẹ pe emi kò ba Oluwa mi wa orogun kankan!

وَأُحِيطَ بِثَمَرِهِ فَأَصْبَحَ يُقَلِّبُ كَفَّيْهِ عَلَىٰ مَا أَنفَقَ فِيهَا وَهِيَ خَاوِيَةٌ عَلَىٰ عُرُوشِهَا وَيَقُولُ يَا لَيْتَنِي لَمْ أُشْرِكْ بِرَبِّي أَحَدًا ﴿٤٢﴾

**43.** Atipe kò si ijọ fun u ti yio ran a lọwọ lẹhin Ọlọhun, atipe kò ni le ran ara rẹ̀ lọwọ.

وَلَمْ تَكُن لَّهُ فِئَةٌ يَنصُرُونَهُ مِن دُونِ اللَّهِ وَمَا كَانَ مُنتَصِرًا ﴿٤٣﴾

**44.** Bayi, ti Ọlọhun ni ijọba, Ọba Ododo. On ni O daraju lati san ẹsan, O si daraju niti igbẹhin.

هُنَالِكَ الْوَلَايَةُ لِلَّهِ الْحَقِّ هُوَ خَيْرٌ ثَوَابًا وَخَيْرٌ عُقْبًا ﴿٤٤﴾

**45.** Atipe fi apejuwe ile aiye le lẹ̀ fun wọn, o dabi omi ti A sọ̀kalẹ̀ lati sanma, lẹhinna ti o ropọ mọ irugbin ilẹ̀, lẹhinna o si di gbigbẹ, atẹgun si tu u ka. Ọlọhun si ni Alagbara lori gbogbo nkan.

وَاضْرِبْ لَهُم مَّثَلَ الْحَيَاةِ الدُّنْيَا كَمَاءٍ أَنزَلْنَاهُ مِنَ السَّمَاءِ فَاخْتَلَطَ بِهِ نَبَاتُ الْأَرْضِ فَأَصْبَحَ هَشِيمًا تَذْرُوهُ الرِّيَاحُ وَكَانَ اللَّهُ عَلَىٰ كُلِّ شَيْءٍ مُّقْتَدِرًا ﴿٤٥﴾

**46.** Awọn dukia ati awọn ọmọ jẹ ọṣọ igbesi aiye; ṣugbọn ohun ti yio ku ni iṣẹ rere, o dara ni ẹsan lọdọ Oluwa rẹ, o si dara ni ireti.

الْمَالُ وَالْبَنُونَ زِينَةُ الْحَيَاةِ الدُّنْيَا وَالْبَاقِيَاتُ الصَّالِحَاتُ خَيْرٌ عِندَ رَبِّكَ ثَوَابًا وَخَيْرٌ أَمَلًا ﴿٤٦﴾

**47.** Atipe ni ọjọ ti A o ku oke danu, irẹ yio si ri ilẹ̀ ni pẹtẹlẹ atipe Awa yio si ko wọn jọ, A kò si ni fi ọkan silẹ̀ ninu wọn.

وَيَوْمَ نُسَيِّرُ الْجِبَالَ وَتَرَى الْأَرْضَ بَارِزَةً وَحَشَرْنَاهُمْ فَلَمْ نُغَادِرْ مِنْهُمْ أَحَدًا ﴿٤٧﴾

**48.** A o si ko wọn wa siwaju Ọlọhun rẹ nijọ-nijọ, (Ọlọhun yio wipe): Dajudaju ẹnyinwa ba Wa (nisiyi) gẹgẹbi A ti da nyin ni

وَعُرِضُوا عَلَىٰ رَبِّكَ صَفًّا لَّقَدْ جِئْتُمُونَا كَمَا خَلَقْنَاكُمْ أَوَّلَ مَرَّةٍ بَلْ زَعَمْتُمْ أَلَّن نَّجْعَلَ لَكُم مَّوْعِدًا ﴿٤٨﴾

akọkọ ri. Ọrọ kò ri bẹ, ṣe ẹ ro pe a kò fun nyin ni adehun akoko kan.

وَوُضِعَ ٱلْكِتَٰبُ فَتَرَى ٱلْمُجْرِمِينَ مُشْفِقِينَ مِمَّا فِيهِ
وَيَقُولُونَ يَٰوَيْلَتَنَا مَالِ هَٰذَا ٱلْكِتَٰبِ لَا يُغَادِرُ
صَغِيرَةً وَلَا كَبِيرَةً إِلَّآ أَحْصَىٰهَا وَوَجَدُوا۟ مَا عَمِلُوا۟
حَاضِرًا وَلَا يَظْلِمُ رَبُّكَ أَحَدًا ﴿٤٩﴾

**49.** Atipe a o gbe tirà na kalẹ̀, atipe irẹ yio ri awọn ẹlẹṣẹ ti ohun ti o wa ninu rẹ̀ yio ma ba wọn lẹru, nwọn o wipe: Egbe wa o, iru akọlẹ̀ wo niyi, ti ko fi ohun kekere kan tabi nla kan silẹ̀ ayafi ki o ṣiro gbogbo rẹ pe? nwọn o si ri ohun ti nwọn ṣe nibẹ perepere, Oluwa rẹ kò si ni ṣe abosi fun ẹnikan.

وَإِذْ قُلْنَا لِلْمَلَٰٓئِكَةِ ٱسْجُدُوا۟ لِءَادَمَ فَسَجَدُوٓا۟
إِلَّآ إِبْلِيسَ كَانَ مِنَ ٱلْجِنِّ فَفَسَقَ عَنْ أَمْرِ رَبِّهِۦٓ
أَفَتَتَّخِذُونَهُۥ وَذُرِّيَّتَهُۥٓ أَوْلِيَآءَ مِن دُونِى
وَهُمْ لَكُمْ عَدُوٌّۢ بِئْسَ لِلظَّٰلِمِينَ بَدَلًا ﴿٥٠﴾

**50.** Atipe nigbati A sọ fun awọn Malaika pe: Ẹ tẹriba fun Adama, nwọn tẹriba afi Ibilisi (ni o kọ̀). O jẹ okan ninu awọn alijọnu, o si ṣe afojudi si aṣẹ Oluwa rẹ̀. Ẹnyin o ha mu on pẹlu arọmọdọmọ rẹ̀ ni ọrẹ lẹhin Mi, ti nwọn si jẹ ọta nyin? Ipãrọ̀ buburu ni fun awọn alabosi.

۞ مَّآ أَشْهَدتُّهُمْ خَلْقَ ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَٱلْأَرْضِ وَلَا خَلْقَ
أَنفُسِهِمْ وَمَا كُنتُ مُتَّخِذَ ٱلْمُضِلِّينَ عَضُدًا ﴿٥١﴾

**51.** Emi kò jẹ ki nwọn wa nibi dida sanma ati ilẹ̀, bẹ si ni nwọn kò si nibi dida ara wọn, bẹ si ni Emi kò jẹ Olumu awọn oluṣina ni oluranlọwọ.

وَيَوْمَ يَقُولُ نَادُوا۟ شُرَكَآءِىَ ٱلَّذِينَ زَعَمْتُمْ
فَدَعَوْهُمْ فَلَمْ يَسْتَجِيبُوا۟ لَهُمْ وَجَعَلْنَا بَيْنَهُم
مَّوْبِقًا ﴿٥٢﴾

**52.** (Ṣe iranti) ọjọ ti On yio wipe: Ẹ pe awọn orogun Mi ti ẹ nro. Nwọn yio si pè wọn, nwọn kò si ni da wọn lohun, bẹ si ni Awa ti ṣe aye (ibu parun) kan si arin wọn.

وَرَءَا ٱلْمُجْرِمُونَ ٱلنَّارَ فَظَنُّوٓا۟ أَنَّهُم مُّوَاقِعُوهَا
وَلَمْ يَجِدُوا۟ عَنْهَا مَصْرِفًا ﴿٥٣﴾

**53.** Atipe awọn ẹlẹṣẹ yio ri ina na yio si ti da wọn loju pe dajudaju awọn na ni ẹniti yio ko sinu rẹ̀, bẹ

si ni nwọn kò ni ri aye ibuşẹri si kuro nibẹ.

**54.** Atipe dajudaju Awa ti şe alaye gbogbo apejuwe sinu Al-Kurani yi fun awọn enia atipe enia jẹ oluşe atako nkan pupọ.

وَلَقَدْ صَرَّفْنَا فِي هَٰذَا الْقُرْآنِ لِلنَّاسِ مِن كُلِّ
مَثَلٍ وَكَانَ الْإِنسَانُ أَكْثَرَ شَيْءٍ جَدَلًا ﴿٥٤﴾

**55.** Kò si ohun ti o kọ̀ fun awọn enia ti kò jẹ ki wọn gbagbọ ni ododo nigbati imọna na de wa ba wọn, ati ki nwọn si tọrọ idarijilọdọ Oluwa wọn bikò ba şe pe ki işe awọn ẹni akọkọ wa ba wọntabi ki iyà na wa ba wọn ni idojukọra.

وَمَا مَنَعَ النَّاسَ أَن يُؤْمِنُوا إِذْ جَاءَهُمُ الْهُدَىٰ
وَيَسْتَغْفِرُوا رَبَّهُمْ إِلَّا أَن تَأْتِيَهُمْ سُنَّةُ
الْأَوَّلِينَ أَوْ يَأْتِيَهُمُ الْعَذَابُ قُبُلًا ﴿٥٥﴾

**56.** Atipe Awa kò ran awọn ojişẹ ni işẹ (lasan) ayafi ki nwọn jẹ oniro idunnu ati olukilọ, atipe awọn ẹniti nwọn şe aigbagbọ yio ma şe atako pẹlu irọ ki nwọn le fi ba otitọ jẹ, nwọn si mu awọn ami Mi ati ohun ti afi nşe ikilọ fun wọn ni yẹyẹ.

وَمَا نُرْسِلُ الْمُرْسَلِينَ إِلَّا مُبَشِّرِينَ وَمُنذِرِينَ
وَيُجَادِلُ الَّذِينَ كَفَرُوا بِالْبَاطِلِ لِيُدْحِضُوا بِهِ
الْحَقَّ وَاتَّخَذُوا آيَاتِي وَمَا أُنذِرُوا هُزُوًا ﴿٥٦﴾

**57.** Atipe tani jẹ alabosi ju ẹniti a ndarukọ awọn ami Oluwa rẹ̀ (ni ọdọ rẹ̀) ti o si şẹri kuro nibẹ ti o si gbagbe ohun ti ọwọ rẹ̀ mejẽji ti ti şiwaju? Dajudaju A ti fi ebibo kan bo wọn lọkàn, ki nwọn ma gbọ agbọye rẹ̀, atipe odidi mbẹ ninu eti wọn. Atipe bi o tilẹ pe wọn wa si oju ọna nigbana nwọn kò ni le mọna lailai.

وَمَنْ أَظْلَمُ مِمَّن ذُكِّرَ بِآيَاتِ رَبِّهِ فَأَعْرَضَ عَنْهَا
وَنَسِيَ مَا قَدَّمَتْ يَدَاهُ إِنَّا جَعَلْنَا عَلَىٰ قُلُوبِهِمْ
أَكِنَّةً أَن يَفْقَهُوهُ وَفِي آذَانِهِمْ وَقْرًا
وَإِن تَدْعُهُمْ إِلَى الْهُدَىٰ
فَلَن يَهْتَدُوا إِذًا أَبَدًا ﴿٥٧﴾

**58.** Bẹ si ni Oluwa rẹ Alaforiji ni, Onikẹ. Bi yio ba mu wọn nitori ohun ti nwọn şe nişẹ ni, iba kan iyà

وَرَبُّكَ الْغَفُورُ ذُو الرَّحْمَةِ لَوْ يُؤَاخِذُهُم

na loju fun wọn. Bẹ ti ẹ kọ, akoko mbẹ fun wọn ti nwọn kò ni le ri aye ibusasi yatọ si i.

بِمَا كَسَبُوا لَعَجَّلَ لَهُمُ ٱلْعَذَابَ ۚ بَل لَّهُم مَّوْعِدٌ لَّن يَجِدُوا مِن دُونِهِۦ مَوْئِلًا ﴿٥٨﴾

**59.** Atipe awọn ilu na A pa wọn rẹ nigbati nwọn ṣe abosi. A si ṣe akoko kan fun iparun wọn.

وَتِلْكَ ٱلْقُرَىٰٓ أَهْلَكْنَٰهُمْ لَمَّا ظَلَمُوا وَجَعَلْنَا لِمَهْلِكِهِم مَّوْعِدًا ﴿٥٩﴾

**60.** Ati nigbati (Annabi) Musa sọ fun ọmọ ọdọ rẹ pè: Emi kò ni ye rin titi emiyio fi de aye ibupapọ ibu odo meji abi ki emi o ma lọ fun ọpọ ọdun.

وَإِذْ قَالَ مُوسَىٰ لِفَتَىٰهُ لَآ أَبْرَحُ حَتَّىٰٓ أَبْلُغَ مَجْمَعَ ٱلْبَحْرَيْنِ أَوْ أَمْضِىَ حُقُبًا ﴿٦٠﴾

**61.** Nigbati awọn mejẽji si de aye ibupapọ (odo mejẽji) awọn mejẽji gbagbe ẹja wọn, nidi eyi, ẹja na si bọ si oju ọna rẹ̀ ninu odo niti mimoribọ.

فَلَمَّا بَلَغَا مَجْمَعَ بَيْنِهِمَا نَسِيَا حُوتَهُمَا فَٱتَّخَذَ سَبِيلَهُۥ فِى ٱلْبَحْرِ سَرَبًا ﴿٦١﴾

**62.** Nigbati awọn mejẽji rekọja (aye na) siwaju, o sọ fun ọmọ ọdọ rẹ̀ pe: Mu onjẹ ọsan wa fun wa, dajudaju awa ti ba pade wahala ninu irin wa yi.

فَلَمَّا جَاوَزَا قَالَ لِفَتَىٰهُ ءَاتِنَا غَدَآءَنَا لَقَدْ لَقِينَا مِن سَفَرِنَا هَٰذَا نَصَبًا ﴿٦٢﴾

**63.** (Ọmọ ọdọ rẹ̀) sọpe: O kò ṣe akiyesi igbati a de ibi apata ni, dajudaju emi ti gbagbe ẹja na, kò si si ohun ti o mu mi gbagbe rẹ̀ ayafi èṣu ni kò jẹ ki nranti rẹ̀ atipe ẹja na fi ori le ọna rẹ̀ ninu agbami niti enmọ̀.

قَالَ أَرَءَيْتَ إِذْ أَوَيْنَآ إِلَى ٱلصَّخْرَةِ فَإِنِّى نَسِيتُ ٱلْحُوتَ وَمَآ أَنسَىٰنِيهُ إِلَّا ٱلشَّيْطَٰنُ أَنْ أَذْكُرَهُۥ ۚ وَٱتَّخَذَ سَبِيلَهُۥ فِى ٱلْبَحْرِ عَجَبًا ﴿٦٣﴾

**64.** (Musa) sọpe: eleyi ni ni ohun ti a nwa. Awọn mejẽji si pada ni ẹniti ntọpa oripa ibiti awọn mejẽji ti mbọ̀.

قَالَ ذَٰلِكَ مَا كُنَّا نَبْغِ ۚ فَٱرْتَدَّا عَلَىٰٓ ءَاثَارِهِمَا قَصَصًا ﴿٦٤﴾

**65.** awọn mejẽji si ba ẹrusin kan ninu awọn ẹrusin Wa ti A ti fun ni ikẹ kan lati ọdọ Wa ti A si ti kọ ọ ni mimọ̀ lati ọdọ Wa.

فَوَجَدَا عَبْدًا مِّنْ عِبَادِنَآ ءَاتَيْنَٰهُ رَحْمَةً مِّنْ عِندِنَا وَعَلَّمْنَٰهُ مِن لَّدُنَّا عِلْمًا ﴿٦٥﴾

**66.** Musa sọ fun u pe: Njẹ emi ki yio tẹle ọ lori ki o le ba kọ mi ni imọna ninu ohun ti a fi mọ̀ ọ.

قَالَ لَهُۥ مُوسَىٰ هَلْ أَتَّبِعُكَ عَلَىٰٓ أَن تُعَلِّمَنِ مِمَّا عُلِّمْتَ رُشْدًا ﴿٦٦﴾

**67.** O sọpe: Dajudaju irẹ kò ni le ni ifarada pẹlu mi.

قَالَ إِنَّكَ لَن تَسْتَطِيعَ مَعِىَ صَبْرًا ﴿٦٧﴾

**68.** Atipe bawo ni o ṣe ma ṣe ifarada lori ohun ti o kò mọ amọtan nipa rẹ̀?

وَكَيْفَ تَصْبِرُ عَلَىٰ مَا لَمْ تُحِطْ بِهِۦ خُبْرًا ﴿٦٨﴾

**69.** O sọpe: Bi Ọlọhun ba fẹ irẹ yio ba mi ni onifarada, bẹ si ni emi kò ni yapa aṣẹ rẹ.

قَالَ سَتَجِدُنِىٓ إِن شَآءَ ٱللَّهُ صَابِرًا وَلَآ أَعْصِى لَكَ أَمْرًا ﴿٦٩﴾

**70.** O sọpe: nitorina bi irẹ ba fẹ tẹle mi, nigbana o kò gbọdọ bi mi lere nipa kinikan ayafi ti nba sọ fun ọ nipa rẹ̀.

قَالَ فَإِنِ ٱتَّبَعْتَنِى فَلَا تَسْـَٔلْنِى عَن شَىْءٍ حَتَّىٰٓ أُحْدِثَ لَكَ مِنْهُ ذِكْرًا ﴿٧٠﴾

**71.** Nigbana nwọn si jọ nlọ titi di igbati nwọn fi wọ ọkọ, o da a lu. (Musa) sọpe: O da a lu lati tẹ awọn ẹni inu rẹ̀ ri ni? Dajudaju o gbe nkan ti o buru de.

فَٱنطَلَقَا حَتَّىٰٓ إِذَا رَكِبَا فِى ٱلسَّفِينَةِ خَرَقَهَا ۖ قَالَ أَخَرَقْتَهَا لِتُغْرِقَ أَهْلَهَا لَقَدْ جِئْتَ شَيْـًٔا إِمْرًا ﴿٧١﴾

**72.** O wipe: Njẹ emi kò ti sọ fun ọ pe dajudaju irẹ kò ni le ni ifarada pẹlu mi.

قَالَ أَلَمْ أَقُلْ إِنَّكَ لَن تَسْتَطِيعَ مَعِىَ صَبْرًا ﴿٧٢﴾

**73.** O sọpe: Maṣe ba mi wi nitori ohun ti mo gbagbe, ma si ṣe le koko mọ mi nitori ohun ti mo ṣe (nipa titẹle ti mon tẹleọ).

قَالَ لَا تُؤَاخِذْنِى بِمَا نَسِيتُ وَلَا تُرْهِقْنِى مِنْ أَمْرِى عُسْرًا ﴿٧٣﴾

**74.** Nwọn si tun jọ nlọ titi nwọn fi ba ọmọdekunrin kan pade, o si pa a. (Musa) wipe: Ẽṣe ti o fi pa ẹmi kan ti o mọ laipania? Dajudaju o ṣe nkan ti kò dara.

فَانطَلَقَا حَتَّىٰٓ إِذَا لَقِيَا غُلَٰمًا فَقَتَلَهُۥ قَالَ أَقَتَلْتَ نَفْسًا زَكِيَّةًۢ بِغَيْرِ نَفْسٍ لَّقَدْ جِئْتَ شَيْـًٔا نُّكْرًا ﴿٧٤﴾

**75.** On si wipe: Emi kò wi fun ọ pe: dajudaju irẹ kò le ṣe suru pẹlu mi?

۞ قَالَ أَلَمْ أَقُل لَّكَ إِنَّكَ لَن تَسْتَطِيعَ مَعِىَ صَبْرًا ﴿٧٥﴾

**76.** O si wipe: Ti emi ba tun bi ọ lere kinikan lẹhin eyi, nigbana ki o ma ba mi ṣe pọ mọ. Dajudaju o ti de opin aroye lọdọ mi.

قَالَ إِن سَأَلْتُكَ عَن شَىْءٍۭ بَعْدَهَا فَلَا تُصَٰحِبْنِى قَدْ بَلَغْتَ مِن لَّدُنِّى عُذْرًا ﴿٧٦﴾

**77.** Nitorina awọn mejẽji nlọ titi nwọn fi de ọdọ awọn ara ilu kan, nwọn wa onjẹ ni ọdọ awọn ara ilu na, nwọn si kọ̀ lati ṣe awọn mejẽji ni alejo. Nwọn si ba ogiri kan ti o fẹ wo nibẹ, o si gbe e duro. On si wipe: Ti o ba ṣe pe irẹ fẹ ni, o ba gba owó ọya kan lori rẹ̀.

فَانطَلَقَا حَتَّىٰٓ إِذَآ أَتَيَآ أَهْلَ قَرْيَةٍ اسْتَطْعَمَآ أَهْلَهَا فَأَبَوْا۟ أَن يُضَيِّفُوهُمَا فَوَجَدَا فِيهَا جِدَارًا يُرِيدُ أَن يَنقَضَّ فَأَقَامَهُۥ قَالَ لَوْ شِئْتَ لَتَخَذْتَ عَلَيْهِ أَجْرًا ﴿٧٧﴾

**78.** O si wipe: Eyi ni onyà larin emi ati irẹ. Emi yio fun ọ niro itumọ ohun ti irẹ kò le ṣe suru lori rẹ̀.

قَالَ هَٰذَا فِرَاقُ بَيْنِى وَبَيْنِكَ سَأُنَبِّئُكَ بِتَأْوِيلِ مَا لَمْ تَسْتَطِع عَّلَيْهِ صَبْرًا ﴿٧٨﴾

**79.** Ki o ri ọkọ ni, o jẹ ti awọn talaka ti nwọn fi nṣe iṣẹ lori omi, mo si fẹ lati fi alebu kan a, nitoripe ọba kan nbẹ ni iwaju wọn to ngba gbogbo ọkọ nipa.

أَمَّا السَّفِينَةُ فَكَانَتْ لِمَسَٰكِينَ يَعْمَلُونَ فِى الْبَحْرِ فَأَرَدتُّ أَنْ أَعِيبَهَا وَكَانَ وَرَآءَهُم مَّلِكٌ يَأْخُذُ كُلَّ سَفِينَةٍ غَصْبًا ﴿٧٩﴾

**80.** Atipe ọmọkunrin ni, nitoripe awọn obi rẹ̀ jẹ onigbagbọ ododo Awa si nbẹru pe ki o ma sọ awọn mejẽji di alagbere ati alaigbagbọ.

وَأَمَّا الْغُلَٰمُ فَكَانَ أَبَوَاهُ مُؤْمِنَيْنِ فَخَشِينَآ أَن يُرْهِقَهُمَا طُغْيَٰنًا وَكُفْرًا ﴿٨٠﴾

**81.** Nitorina Awa nfẹ pe ki Oluwa awọn mejẽji ṣe paṣiparọ rere to ju u lọ ti o si mọ fun awọn mejẽji, ti o si sunmọ julọ ni ãnú.

فَأَرَدْنَآ أَن يُبْدِلَهُمَا رَبُّهُمَا خَيْرًا مِّنْهُ زَكَوٰةً وَأَقْرَبَ رُحْمًا ﴿٨١﴾

**82.** Atipe ogiri ni, o jẹ ti awọn ọmọkunrin meji ti nwọn jẹ ọmọ orukan ninu ilu na, dukia kan mbẹ nisalẹ rẹ fun awọn mejẽji, baba awọn mejẽji si jẹ enia rere. Nitorina Oluwa rẹ si fẹ pe ki awọn mejẽji dagba (ba a) ki nwọn si hu ọrọ̀ wọn jade, niti ãnú kan lati ọdọ Oluwa rẹ, atipe emi kò ṣe e nipa aṣẹ temi. Eyini ni itumọ ohun ti o kò le ṣe suru si.

وَأَمَّا ٱلْجِدَارُ فَكَانَ لِغُلَٰمَيْنِ يَتِيمَيْنِ فِى ٱلْمَدِينَةِ وَكَانَ تَحْتَهُۥ كَنزٌ لَّهُمَا وَكَانَ أَبُوهُمَا صَٰلِحًا فَأَرَادَ رَبُّكَ أَن يَبْلُغَآ أَشُدَّهُمَا وَيَسْتَخْرِجَا كَنزَهُمَا رَحْمَةً مِّن رَّبِّكَ ۚ وَمَا فَعَلْتُهُۥ عَنْ أَمْرِى ۚ ذَٰلِكَ تَأْوِيلُ مَا لَمْ تَسْطِع عَّلَيْهِ صَبْرًا ﴿٨٢﴾

**83.** Atipe nwọn o wa bi ọ lere nipa «Sul-Karinaini». Wipe: Emi yio ke fun nyin iranti kan nipa rẹ.

وَيَسْـَٔلُونَكَ عَن ذِى ٱلْقَرْنَيْنِ ۖ قُلْ سَأَتْلُوا۟ عَلَيْكُم مِّنْهُ ذِكْرًا ﴿٨٣﴾

**84.** Dajudaju Awa fun u ni ipo ni ori ilẹ atipe A fun u ni oju ọna gbogbo nkan.

إِنَّا مَكَّنَّا لَهُۥ فِى ٱلْأَرْضِ وَءَاتَيْنَٰهُ مِن كُلِّ شَىْءٍ سَبَبًا ﴿٨٤﴾

**85.** O si tẹle oju ọna kan.

فَأَتْبَعَ سَبَبًا ﴿٨٥﴾

**86.** Titi o fi de ibuwọ orun, o si ba a ti o nwọ sinu pẹtẹpẹtẹ dudu kan (ni riri oju) atipe o ba awọn ẹnia kan nibẹ. Awa wi (fun u) pe: Irẹ «Sul-Karinaini» ninu ki o jẹ wọn niyà tabi ki o mu rere kan ba wọn.

حَتَّىٰٓ إِذَا بَلَغَ مَغْرِبَ ٱلشَّمْسِ وَجَدَهَا تَغْرُبُ فِى عَيْنٍ حَمِئَةٍ وَوَجَدَ عِندَهَا قَوْمًا ۗ قُلْنَا يَٰذَا ٱلْقَرْنَيْنِ إِمَّآ أَن تُعَذِّبَ وَإِمَّآ أَن تَتَّخِذَ فِيهِمْ حُسْنًا ﴿٨٦﴾

**87.** O si wipe: Ṣugbọn ẹniti o ṣe abosi laipẹ a o jẹ niyà rẹ, lẹhinna a o da a pada lọ si ọdọ Oluwa rẹ yio tun fi iyà ti o le jẹ ẹ.

قَالَ أَمَّا مَن ظَلَمَ فَسَوْفَ نُعَذِّبُهُۥ ثُمَّ يُرَدُّ إِلَىٰ رَبِّهِۦ فَيُعَذِّبُهُۥ عَذَابًا نُّكْرًا ﴿٨٧﴾

**88.** Ṣugbọn ẹniti o ba gbagbọ ni ododo ti o si ṣe iṣẹ rere, ẹsan rere wa fun u, A o si tun sọrọ ti o rọrun fun u ninu aṣẹ Wa.

وَأَمَّا مَنْ ءَامَنَ وَعَمِلَ صَٰلِحًا فَلَهُۥ جَزَآءً
ٱلْحُسْنَىٰ ۖ وَسَنَقُولُ لَهُۥ مِنْ أَمْرِنَا يُسْرًا ﴿٨٨﴾

**89.** Lẹhinna o tẹle oju ọna kan.

ثُمَّ أَتْبَعَ سَبَبًا ﴿٨٩﴾

**90.** Titi ti o fi de ibuyọ orùn, o si ba a ti o nyọ lori awọn enia kan ti A ko fi ebibò kan bo wọn lẹhin rẹ̀ (ni riri oju).

حَتَّىٰٓ إِذَا بَلَغَ مَطْلِعَ ٱلشَّمْسِ وَجَدَهَا تَطْلُعُ عَلَىٰ قَوْمٍ
لَّمْ نَجْعَل لَّهُم مِّن دُونِهَا سِتْرًا ﴿٩٠﴾

**91.** Bayi ni Awa rọkirika imọ nipa ohun ti mbẹ ni ọdọ rẹ̀.

كَذَٰلِكَ وَقَدْ أَحَطْنَا بِمَا لَدَيْهِ خُبْرًا ﴿٩١﴾

**92.** Lẹhinna o tun tẹle oju ọna kan.

ثُمَّ أَتْبَعَ سَبَبًا ﴿٩٢﴾

**93.** Titi o fi de arin oke meji, o si ri awọn enia kan lẹhin awọn mejẽji ti nwọn fẹrẹ ma gbọ agbọye ọ̀rọ kan.

حَتَّىٰٓ إِذَا بَلَغَ بَيْنَ ٱلسَّدَّيْنِ وَجَدَ مِن دُونِهِمَا قَوْمًا
لَّا يَكَادُونَ يَفْقَهُونَ قَوْلًا ﴿٩٣﴾

**94.** Nwọn si wipe: Irẹ «Sul-karinaini», dajudaju (iran) Yajuju ati Majuju ti ṣe ibajẹ ni orilẹ̀. Nitorina o ha le jẹ ki a fun ọ ni owó kan, lori pe ki o ṣe gàga (odi) kan si arin wa ati arin wọn?

قَالُوا۟ يَٰذَا ٱلْقَرْنَيْنِ إِنَّ يَأْجُوجَ وَمَأْجُوجَ
مُفْسِدُونَ فِى ٱلْأَرْضِ فَهَلْ نَجْعَلُ لَكَ خَرْجًا
عَلَىٰٓ أَن تَجْعَلَ بَيْنَنَا وَبَيْنَهُمْ سَدًّا ﴿٩٤﴾

**95.** O si wipe: Ohun ti Oluwa mi fun mi ninu ipo dara (ju owo yin lọ), nitorina ki ẹnyin fi agbara ran mi lọwọ ki emi ṣe gàga (odi) kan si arin nyin ati awọn.

قَالَ مَا مَكَّنِّى فِيهِ رَبِّى خَيْرٌ فَأَعِينُونِى بِقُوَّةٍ أَجْعَلْ بَيْنَكُمْ
وَبَيْنَهُمْ رَدْمًا ﴿٩٥﴾

**96.** Ẹ fun mi ni egige irin titi ti yio fi ba arin oke mejẽji mu, o si

ءَاتُونِى زُبَرَ ٱلْحَدِيدِ ۖ حَتَّىٰٓ إِذَا سَاوَىٰ بَيْنَ ٱلصَّدَفَيْنِ

wipe: Ẹ fẹ ẹwiri mọ ọ, titi ti yio fi sọ ọ da gẹgẹbi ina, o wipe: Ẹ mu idẹ wa fun mi ki nyọ le lori.

قَالَ ٱنفُخُوا۟ حَتَّىٰٓ إِذَا جَعَلَهُۥ نَارًا قَالَ ءَاتُونِىٓ أُفْرِغْ عَلَيْهِ قِطْرًا ﴿٩٦﴾

**97.** Nwọn kò si ni ni agbara pe nwọn yio gun ori rẹ̀ atipe nwọn kò si ni da a lu.

فَمَا ٱسْطَٰعُوٓا۟ أَن يَظْهَرُوهُ وَمَا ٱسْتَطَٰعُوا۟ لَهُۥ نَقْبًا ﴿٩٧﴾

**98.** On si wipe: Eyi jẹ ikẹ kan lati ọdọ Oluwa mi nigbati akoko Oluwa mi ba de yio di wiwo, alukawani Oluwa mi jẹ ohun ti yio ṣẹ.

قَالَ هَٰذَا رَحْمَةٌ مِّن رَّبِّى ۖ فَإِذَا جَآءَ وَعْدُ رَبِّى جَعَلَهُۥ دَكَّآءَ ۖ وَكَانَ وَعْدُ رَبِّى حَقًّا ﴿٩٨﴾

**99.** Awa yio fi apakan wọn silẹ ni ọjọ na ti nwọn o ropọ mọ ara wọn A o si fun fere A o si ko wọn jọ ni apapọ.

۞ وَتَرَكْنَا بَعْضَهُمْ يَوْمَئِذٍ يَمُوجُ فِى بَعْضٍ ۖ وَنُفِخَ فِى ٱلصُّورِ فَجَمَعْنَٰهُمْ جَمْعًا ﴿٩٩﴾

**100.** A o ṣẹri ina Jahannama si awọn alaigbagbọ ni ọjọ na ni ṣiṣẹri.

وَعَرَضْنَا جَهَنَّمَ يَوْمَئِذٍ لِّلْكَٰفِرِينَ عَرْضًا ﴿١٠٠﴾

**101.** Awọn ti oju wọn mbẹ ninu ebibo si iranti Mi, ti nwọn kò si ni agbara lati gbọ ọ̀rọ.

ٱلَّذِينَ كَانَتْ أَعْيُنُهُمْ فِى غِطَآءٍ عَن ذِكْرِى وَكَانُوا۟ لَا يَسْتَطِيعُونَ سَمْعًا ﴿١٠١﴾

**102.** Awọn ẹniti o ṣe aigbagbọ ha ro pe awọn yio mu awọn ẹrusin Mi ni oluranlọwọ lẹhin Mi. Dajudaju Awa pa Jahannama lese ni ibusọ fun awọn alaigbagbọ.

أَفَحَسِبَ ٱلَّذِينَ كَفَرُوٓا۟ أَن يَتَّخِذُوا۟ عِبَادِى مِن دُونِىٓ أَوْلِيَآءَ ۚ إِنَّآ أَعْتَدْنَا جَهَنَّمَ لِلْكَٰفِرِينَ نُزُلًا ﴿١٠٢﴾

**103.** Wipe: Njẹ A kò ni fun nyin ni irohin nipa awọn ti nwọn pofo ninu iṣẹ.

قُلْ هَلْ نُنَبِّئُكُم بِٱلْأَخْسَرِينَ أَعْمَٰلًا ﴿١٠٣﴾

**104.** Awọn ti iṣẹ wọn ti bajẹ ni igbesi aiye yi, ti nwọn si nro pe dajudaju awọn ni nwọn nṣe iṣẹ rere.

ٱلَّذِينَ ضَلَّ سَعْيُهُمْ فِى ٱلْحَيَوٰةِ ٱلدُّنْيَا وَهُمْ يَحْسَبُونَ أَنَّهُمْ يُحْسِنُونَ صُنْعًا ﴿١٠٤﴾

**105.** Awọn eleyini ni awọn ti nwọn ṣe aigbagbọ si awọn ami Oluwa wọn ati ipade pẹlu Rẹ̀, awọn iṣẹ wọn si bajẹ. Nitorina A ko si ni gbe oṣuwọn kan duro fun wọn ni ọjọ ajinde.

أُوْلَٰٓئِكَ ٱلَّذِينَ كَفَرُواْ بِـَٔايَٰتِ رَبِّهِمْ وَلِقَآئِهِۦ فَحَبِطَتْ أَعْمَٰلُهُمْ فَلَا نُقِيمُ لَهُمْ يَوْمَ ٱلْقِيَٰمَةِ وَزْنًا ﴿١٠٥﴾

**106.** «Jahannama» yi ni ẹsan wọn, nitori aigbagbọ wọn, nwọn si mu awọn ami Mi ati awọn ojiṣẹ Mi ni yẹyẹ.

ذَٰلِكَ جَزَآؤُهُمْ جَهَنَّمُ بِمَا كَفَرُواْ وَٱتَّخَذُوٓاْ ءَايَٰتِى وَرُسُلِى هُزُوًا ﴿١٠٦﴾

**107.** Dajudaju awọn ẹniti nwọn gbagbọ ni ododo, ti nwọn si nṣiṣẹ rere, arin gbungbun ọgba idẹra na (Alfiridaosa) ti jẹ ibusọ fun wọn.

إِنَّ ٱلَّذِينَ ءَامَنُواْ وَعَمِلُواْ ٱلصَّٰلِحَٰتِ كَانَتْ لَهُمْ جَنَّٰتُ ٱلْفِرْدَوْسِ نُزُلًا ﴿١٠٧﴾

**108.** Nwọn o wa titi ninu rẹ̀, nwọn ko si ni wa iyipada kuro nibẹ.

خَٰلِدِينَ فِيهَا لَا يَبْغُونَ عَنْهَا حِوَلًا ﴿١٠٨﴾

**109.** Wipe: Bi ibudò ba jẹ tadawa fun ọ̀rọ Oluwa mi, dajudaju ibudò iba tan ṣiwaju ki awọn ọ̀rọ Oluwa mi to tan, bi o fẹ bi a mu iru rẹ̀ wa ni alekun.

قُل لَّوْ كَانَ ٱلْبَحْرُ مِدَادًا لِّكَلِمَٰتِ رَبِّى لَنَفِدَ ٱلْبَحْرُ قَبْلَ أَن تَنفَدَ كَلِمَٰتُ رَبِّى وَلَوْ جِئْنَا بِمِثْلِهِۦ مَدَدًا ﴿١٠٩﴾

**110.** Wipe: Emi sa jẹ abara kan bi ti nyin, a ranṣẹ si mi pe Ọlọhun nyin Ọlọhun kanṣoṣo ni. Nitorina ẹniti o ba ngbero lati ba Oluwa rẹ̀ pade, ki o ṣe iṣẹ rere, ki o ma si ṣe fi ẹnikan ṣe orogun ninu ijọsin pẹlu Oluwa rẹ̀.

قُلْ إِنَّمَآ أَنَا۠ بَشَرٌ مِّثْلُكُمْ يُوحَىٰٓ إِلَىَّ أَنَّمَآ إِلَٰهُكُمْ إِلَٰهٌ وَٰحِدٌ فَمَن كَانَ يَرْجُواْ لِقَآءَ رَبِّهِۦ فَلْيَعْمَلْ عَمَلًا صَٰلِحًا وَلَا يُشْرِكْ بِعِبَادَةِ رَبِّهِۦٓ أَحَدًۢا ﴿١١٠﴾

## (19) Suratu Mariyama




*Ni orukọ Ọlọhun Ajọkẹ aiye,*
*Aṣakẹ ọrun.*

بِسْمِ ٱللَّهِ ٱلرَّحْمَٰنِ ٱلرَّحِيمِ

**1.** Kãf, Hã, Yã, Aein, Sãd (Ọlọhun ni O mọ ohun ti O gba l'ero pẹlu awọn harafi yi).

كٓهيعٓصٓ ﴿١﴾

**2.** Iranti ikẹ Oluwa rẹ si ẹrusin Rẹ̀ Sakariya.

ذِكْرُ رَحْمَتِ رَبِّكَ عَبْدَهُۥ زَكَرِيَّآ ﴿٢﴾

**3.** Nigbati o pe Oluwa rẹ̀ ni pipe ikọ̀kọ̀.

إِذْ نَادَىٰ رَبَّهُۥ نِدَآءً خَفِيًّا ﴿٣﴾

**4.** O sọ pe: Oluwa mi, dajudaju awọn egungun mi ti hu, ori mi si kun fun ewu, emi kò si pasan nipa ipe mi si Ọ, Oluwami.

قَالَ رَبِّ إِنِّى وَهَنَ ٱلْعَظْمُ مِنِّى وَٱشْتَعَلَ ٱلرَّأْسُ شَيْبًا وَلَمْ أَكُنۢ بِدُعَآئِكَ رَبِّ شَقِيًّا ﴿٤﴾

**5.** Emi si npaiya awọn ibatan mi lẹhin mi nitoripe aya mi ti ya agan, nitorina ta mi l'ọrẹ (ọmọ) arole kan lati ọdọ Rẹ.

وَإِنِّى خِفْتُ ٱلْمَوَٰلِىَ مِن وَرَآءِى وَكَانَتِ ٱمْرَأَتِى عَاقِرًا فَهَبْ لِى مِن لَّدُنكَ وَلِيًّا ﴿٥﴾

**6.** Ti yio jogun mi ti yio tun jogun awọn ọmọ Yakuba, ki O jẹki o jẹ ẹni itẹwọgba (lọdọ Rẹ), Oluwa mi.

يَرِثُنِى وَيَرِثُ مِنْ ءَالِ يَعْقُوبَ ۖ وَٱجْعَلْهُ رَبِّ رَضِيًّا ﴿٦﴾

**7.** Irẹ Sakariya, dajudaju Awa n fun ọ ni iro-idunnu ọmọkunrin kan ti orukọ rẹ njẹ «Yahya»: Awa kò ṣe ẹnikan niṣaju ti anpe l'orukọ rẹ̀.

يَٰزَكَرِيَّآ إِنَّا نُبَشِّرُكَ بِغُلَٰمٍ ٱسْمُهُۥ يَحْيَىٰ لَمْ نَجْعَل لَّهُۥ مِن قَبْلُ سَمِيًّا ﴿٧﴾

**8.** O wipe: Oluwa mi, Bawo ni ọmọ kan ṣe le ma bẹ fun mi nigbati aya mi ti yagan, emi na si ti de opin àgbà?

قَالَ رَبِّ أَنَّىٰ يَكُونُ لِى غُلَٰمٌ وَكَانَتِ ٱمْرَأَتِى عَاقِرًا وَقَدْ بَلَغْتُ مِنَ ٱلْكِبَرِ عِتِيًّا ﴿٨﴾

**9.** (Malaika) wipe: Bẹnani (yio ri). Oluwa rẹ wipe: o rọrun fun Mi (lati ṣe), dajudaju Emi ni Mo da ọ ni akọkọ nigbati irẹ kò jẹ nkankan.

قَالَ كَذَٰلِكَ قَالَ رَبُّكَ هُوَ عَلَيَّ هَيِّنٌ وَقَدْ خَلَقْتُكَ مِن قَبْلُ وَلَمْ تَكُ شَيْـًٔا ﴿٩﴾

**10.** O sọpe: Oluwa mi, ṣe arisami kan fun mi. (Malaika) wipe: Arisami rẹ ni pe oko ni le ba awọn enia sọ̀rọ fun ọjọ mẹta laijẹ pe ti amodi tabi aisan.

قَالَ رَبِّ ٱجْعَل لِّيٓ ءَايَةً قَالَ ءَايَتُكَ أَلَّا تُكَلِّمَ ٱلنَّاسَ ثَلَٰثَ لَيَالٍ سَوِيًّا ﴿١٠﴾

**11.** Nitorina o jade si awọn enia rẹ̀ lati inu ile ẹsin, o si tọka fun wọn pe ki nwọn ma ṣe afọmọ (fun Ọlọhun) ni owurọ ati aṣãlẹ.

فَخَرَجَ عَلَىٰ قَوْمِهِۦ مِنَ ٱلْمِحْرَابِ فَأَوْحَىٰٓ إِلَيْهِمْ أَن سَبِّحُوا۟ بُكْرَةً وَعَشِيًّا ﴿١١﴾

**12.** Irẹ Yahaya, mu Tirà na dani girigiri. Awa si fun u ni agbọye ati mimọ lati kekere.

يَٰيَحْيَىٰ خُذِ ٱلْكِتَٰبَ بِقُوَّةٍ وَءَاتَيْنَٰهُ ٱلْحُكْمَ صَبِيًّا ﴿١٢﴾

**13.** Atipe o jẹ ikẹ lati ọdọ wa ati mimọ. O si jẹ olubẹru (Ọlọhun).

وَحَنَانًا مِّن لَّدُنَّا وَزَكَوٰةً وَكَانَ تَقِيًّا ﴿١٣﴾

**14.** Ati oniwa rere si awọn obi rẹ̀ mejẽji, kò si jẹ ajẹninpa, ẹlẹṣẹ.

وَبَرًّۢا بِوَٰلِدَيْهِ وَلَمْ يَكُن جَبَّارًا عَصِيًّا ﴿١٤﴾

**15.** Atipe alafia ki o ma ba a ni ọjọ ti a bi i ati ni ọjọ ti yio ku ati ni ọjọ ti ao gbe e dide laye.

وَسَلَٰمٌ عَلَيْهِ يَوْمَ وُلِدَ وَيَوْمَ يَمُوتُ وَيَوْمَ يُبْعَثُ حَيًّا ﴿١٥﴾

**16.** Atipe ki o ranti ọ̀rọ Mariyama ti mbẹ ninu Tirà. Nigbati o yẹra kuro lọdọ awọn enia rẹ̀ si aye kan ni ila orùn.

وَٱذْكُرْ فِى ٱلْكِتَٰبِ مَرْيَمَ إِذِ ٱنتَبَذَتْ مِنْ أَهْلِهَا مَكَانًا شَرْقِيًّا ﴿١٦﴾

**17.** O fi ara rẹ̀ pamọ kuro lọdọ wọn. Lẹhinna Awa si ran ẹmi Wa (Jibreel) si i, o si fi ara hãn gẹgẹbi ọkunrin kan ti o pe ni ẹda.

فَٱتَّخَذَتْ مِن دُونِهِمْ حِجَابًا فَأَرْسَلْنَآ إِلَيْهَا رُوحَنَا فَتَمَثَّلَ لَهَا بَشَرًا سَوِيًّا ﴿١٧﴾

**18.** On (Mariyama) wipe: Emi sadi Ọba Ajọkẹ aiye kuro lọdọ rẹ bi irẹ ba jẹ olubẹru (Ọlọhun) .

قَالَتْ إِنِّىٓ أَعُوذُ بِٱلرَّحْمَٰنِ مِنكَ إِن كُنتَ تَقِيًّا ﴿١٨﴾

**19.** On (Malaika) wipe: Dajudaju iranṣẹ Oluwa rẹ ni emi jẹ pe: Emi yio fun ọ ni (iro) ọmọkunrin kan ti o mọ.

قَالَ إِنَّمَآ أَنَا۠ رَسُولُ رَبِّكِ لِأَهَبَ لَكِ غُلَٰمًا زَكِيًّا ﴿١٩﴾

**20.** (Mariyama) wipe: Bawo ni ọdọ mọkunrin yio ṣe wa fun mi nigbati abara kan kò fọwọkan mi bẹni emi kò si jẹ alagbere (panṣaga).

قَالَتْ أَنَّىٰ يَكُونُ لِى غُلَٰمٌ وَلَمْ يَمْسَسْنِى بَشَرٌ وَلَمْ أَكُ بَغِيًّا ﴿٢٠﴾

**21.** O wipe: Bẹni yio jẹ. Oluwa rẹ wipe: O rọrun fun Mi (lati ṣe); atipe ki A le ṣe e ni arisami fun awọn enia ati anu lati ọdọ Wa. O si jẹ ọ̀rọ ti a ti pari.

قَالَ كَذَٰلِكِ قَالَ رَبُّكِ هُوَ عَلَىَّ هَيِّنٌ وَلِنَجْعَلَهُۥٓ ءَايَةً لِّلنَّاسِ وَرَحْمَةً مِّنَّا وَكَانَ أَمْرًا مَّقْضِيًّا ﴿٢١﴾

**22.** O si ni oyun rẹ̀; o si gbe e lọ si aye kan ti o jinna.

۞ فَحَمَلَتْهُ فَٱنتَبَذَتْ بِهِۦ مَكَانًا قَصِيًّا ﴿٢٢﴾

**23.** Titẹ (irọbi) ọmọ si mu u wa si idi kukute-dabinu. O wipe: Yẽ, o mà ṣe lara mi o, nba ti ku ṣiwaju eyi ki nti jẹ ẹniti a ti gbagbe rẹ̀!

فَأَجَآءَهَا ٱلْمَخَاضُ إِلَىٰ جِذْعِ ٱلنَّخْلَةِ قَالَتْ يَٰلَيْتَنِى مِتُّ قَبْلَ هَٰذَا وَكُنتُ نَسْيًا مَّنسِيًّا ﴿٢٣﴾

**24.** Nitorina on si pe e lati isalẹ rẹ pe: maṣe banujẹ, dajudaju Oluwa rẹ ti ṣe omi kan ti nṣan ni isalẹ̀ rẹ.

فَنَادَىٰهَا مِن تَحْتِهَآ أَلَّا تَحْزَنِى قَدْ جَعَلَ رَبُّكِ تَحْتَكِ سَرِيًّا ﴿٢٤﴾

**25.** Ati ki irẹ mi igi-dabinu si ọdọ rẹ, dabinu tutu yio rebọ silẹ̀ fun ọ.

وَهُزِّىٓ إِلَيْكِ بِجِذْعِ ٱلنَّخْلَةِ تُسَٰقِطْ عَلَيْكِ رُطَبًا جَنِيًّا ﴿٢٥﴾

فَكُلِي وَٱشْرَبِي وَقَرِّي عَيْنًا فَإِمَّا تَرَيِنَّ مِنَ ٱلْبَشَرِ أَحَدًا فَقُولِيٓ إِنِّي نَذَرْتُ لِلرَّحْمَٰنِ صَوْمًا فَلَنْ أُكَلِّمَ ٱلْيَوْمَ إِنسِيًّا ﴿٢٦﴾

**26.** Nitorina ma jẽ (eso na) ki o si ma mũ (omi na) ki o si tutu oju (rẹ) nitorina bi iwọ ba ri ẹnikan ninu awọn abara ki o si wipe: Dajudaju emi ti ṣe ileri imu ẹnuduro fun Ọlọhun Alanu, nitorina emi kò ni ba ẹnikan sọ̀rọ loni.

فَأَتَتْ بِهِۦ قَوْمَهَا تَحْمِلُهُۥ قَالُوا۟ يَٰمَرْيَمُ لَقَدْ جِئْتِ شَيْـًٔا فَرِيًّا ﴿٢٧﴾

**27.** O si mu u wa ba awọn enia rẹ̀, o gbe (ọmọ na) dani. Nwọn wipe: Irẹ Mariyama, dajudaju irẹ ti gbe nkan iyanu wa.

يَٰٓأُخْتَ هَٰرُونَ مَا كَانَ أَبُوكِ ٱمْرَأَ سَوْءٍ وَمَا كَانَتْ أُمُّكِ بَغِيًّا ﴿٢٨﴾

**28.** Irẹ arabirin Haruna, baba rẹ ko jẹ enia buburu, bẹ si ni iya rẹ ko jẹ alagbere.

فَأَشَارَتْ إِلَيْهِ قَالُوا۟ كَيْفَ نُكَلِّمُ مَن كَانَ فِى ٱلْمَهْدِ صَبِيًّا ﴿٢٩﴾

**29.** O si tọka si (ọmọ na). Nwọn wipe: Bawo ni a o ṣe le ba ẹniti o jẹ ọmọ oponlo ti o wa ni ori itẹ sọ̀rọ.

قَالَ إِنِّى عَبْدُ ٱللَّهِ ءَاتَىٰنِىَ ٱلْكِتَٰبَ وَجَعَلَنِى نَبِيًّا ﴿٣٠﴾

**30.** (Annabi Isa) sọpe: Dajudaju emi ni ẹrusin Ọlọhun. O fun mi ni Tirà O si ti ṣe mi ni Annabi kan.

وَجَعَلَنِى مُبَارَكًا أَيْنَ مَا كُنتُ وَأَوْصَٰنِى بِٱلصَّلَوٰةِ وَٱلزَّكَوٰةِ مَا دُمْتُ حَيًّا ﴿٣١﴾

**31.** O si ṣe mi ni onibukun ni aye yiowu ti mo le ma bẹ, O si pa irun kiki laṣẹ fun mi ati sàkã yiyan nigba yiowu ti nba mbẹ laiye.

وَبَرًّۢا بِوَٰلِدَتِى وَلَمْ يَجْعَلْنِى جَبَّارًا شَقِيًّا ﴿٣٢﴾

**32.** Ati ki nma ṣe rere fun obi (Iya) mi, atipe (Ọlọhun) kò ṣe mi ni ajẹninpa, olori-buruku.

وَٱلسَّلَٰمُ عَلَىَّ يَوْمَ وُلِدتُّ وَيَوْمَ أَمُوتُ وَيَوْمَ أُبْعَثُ حَيًّا ﴿٣٣﴾

**33.** Ati ki alafia ki o ma ba mi ni ọjọ ti a bi mi, ati ni ọjọ ti emi yio kú ati ni ọjọ ti ao ba gbe mi dide ni ãyè.

**34.** Eyi ni Isa ọmọ Mariyama (ti o jẹ) ọ̀rọ otitọ ti nwọn nṣe ariyanjiyan si i.

ذَٰلِكَ عِيسَى ٱبۡنُ مَرۡيَمَۚ قَوۡلَ ٱلۡحَقِّ ٱلَّذِي فِيهِ يَمۡتَرُونَ ٣٤

**35.** Kò tọ fun Ọlọhun pe ki O bimọ. Mimọ̀ Rẹ̀! nigbati O ba fẹ ṣe nkankan yio kan sọ fun u pe: jẹ bẽ̩, a si jẹ bẽ̩.

مَا كَانَ لِلَّهِ أَن يَتَّخِذَ مِن وَلَدٖۖ سُبۡحَٰنَهُۥٓۚ إِذَا قَضَىٰٓ أَمۡرٗا فَإِنَّمَا يَقُولُ لَهُۥ كُن فَيَكُونُ ٣٥

**36.** Atipe dajudaju Ọlọhun na ni Oluwa mi ati Oluwa ẹnyin na, nitorina ki ẹ sin I. Eyi ni oju ọna ti o tọ.

وَإِنَّ ٱللَّهَ رَبِّي وَرَبُّكُمۡ فَٱعۡبُدُوهُۚ هَٰذَا صِرَٰطٞ مُّسۡتَقِيمٞ ٣٦

**37.** Awọn ijọ na si ṣe iyapa ẹnu larin ara wọn; nitorina egbe ki o ma bẹ fun awọn ẹniti nwọn ṣe aigbagbọ, ni aye ibupejọ ti ọjọ ti o tobi.

فَٱخۡتَلَفَ ٱلۡأَحۡزَابُ مِنۢ بَيۡنِهِمۡۖ فَوَيۡلٞ لِّلَّذِينَ كَفَرُواْ مِن مَّشۡهَدِ يَوۡمٍ عَظِيمٍ ٣٧

**38.** Bawo ni igbọran ati iriran wọn yio ti ri ni ọjọ ti wọn yio wa ba Wa; ṣugbọn awọn alabòsi ni ọjọ na nwọn yio ma bẹ ninu iṣina ti o han.

أَسۡمِعۡ بِهِمۡ وَأَبۡصِرۡ يَوۡمَ يَأۡتُونَنَاۖ لَٰكِنِ ٱلظَّٰلِمُونَ ٱلۡيَوۡمَ فِي ضَلَٰلٖ مُّبِينٖ ٣٨

**39.** Ati ki o ma ṣe kilọkilọ ọjọ abamọ fun wọn, nigbati a ba ti pari ọ̀rọ. Bẹ si ni awọn mbẹ ninu igbagbe (nisiyi) atipe nwọn kò gbagbọ.

وَأَنذِرۡهُمۡ يَوۡمَ ٱلۡحَسۡرَةِ إِذۡ قُضِيَ ٱلۡأَمۡرُ وَهُمۡ فِي غَفۡلَةٖ وَهُمۡ لَا يُؤۡمِنُونَ ٣٩

**40.** Dajudaju Awa ni A o jogun ilẹ̀ ati awọn ti mbẹ ni ori ilẹ̀ na atipe ọ̀dọ Wa ni ao da wọn pada si.

إِنَّا نَحۡنُ نَرِثُ ٱلۡأَرۡضَ وَمَنۡ عَلَيۡهَا وَإِلَيۡنَا يُرۡجَعُونَ ٤٠

**41.** Ati ki o ṣe iranti (ọ̀rọ) Ibrahima ti o mbẹ ninu Tirà. Dajudaju on jẹ olododo Annabi kan.

وَٱذۡكُرۡ فِي ٱلۡكِتَٰبِ إِبۡرَٰهِيمَۚ إِنَّهُۥ كَانَ صِدِّيقٗا نَّبِيًّا ٤١

**42.** Nigbati o sọ fun baba rẹ pe: Irẹ baba mi, ẽṣe ti o fi nsin ohun ti kò gbọrọ ti kò riran ti kò si le ṣe ọ ni õre kinikan.

إِذْ قَالَ لِأَبِيهِ يَٰٓأَبَتِ لِمَ تَعْبُدُ مَا لَا يَسْمَعُ وَلَا يُبْصِرُ وَلَا يُغْنِى عَنكَ شَيْـًٔا ﴿٤٢﴾

**43.** Irẹ baba mi, dajudaju emi, nipapa mimọ ti de wa ba mi eyiti irẹ kò ni (irufẹ rẹ) nitorina tẹle mi, emi o tọ ọ si ọna t'o dọgba.

يَٰٓأَبَتِ إِنِّى قَدْ جَآءَنِى مِنَ ٱلْعِلْمِ مَا لَمْ يَأْتِكَ فَٱتَّبِعْنِىٓ أَهْدِكَ صِرَٰطًا سَوِيًّا ﴿٤٣﴾

**44.** Irẹ baba mi, ma ṣe sin èṣu, eṣu jẹ ẹlẹṣẹ si (Ọba) Alãnu.

يَٰٓأَبَتِ لَا تَعْبُدِ ٱلشَّيْطَٰنَ ۖ إِنَّ ٱلشَّيْطَٰنَ كَانَ لِلرَّحْمَٰنِ عَصِيًّا ﴿٤٤﴾

**45.** Irẹ baba mi, dajudaju emi npaiya ki iya kan lati ọdọ (Ọba) Alanu ma ba fi ọwọ kan ọ, nitori ki o ba ma di ẹgbẹ èṣu.

يَٰٓأَبَتِ إِنِّىٓ أَخَافُ أَن يَمَسَّكَ عَذَابٌ مِّنَ ٱلرَّحْمَٰنِ فَتَكُونَ لِلشَّيْطَٰنِ وَلِيًّا ﴿٤٥﴾

**46.** (Baba rẹ) wipe: Irẹ Ibrahima kò ha fẹ awọn ọlọhun temi bi? Bi irẹ kò ba ṣiwọ (ninu ohun ti o nsọ) emi yio ju ọ loko atipe ki o ya fun mi fun igba gbọọrọ.

قَالَ أَرَاغِبٌ أَنتَ عَنْ ءَالِهَتِى يَٰٓإِبْرَٰهِيمُ ۖ لَئِن لَّمْ تَنتَهِ لَأَرْجُمَنَّكَ ۖ وَٱهْجُرْنِى مَلِيًّا ﴿٤٦﴾

**47.** (Ibrahima) wipe: Alafia ki o ma ba ọ, emi yio ba ọ tọrọ idariji lọdọ Oluwa mi. Dajudaju On jẹ Olore mi.

قَالَ سَلَٰمٌ عَلَيْكَ ۖ سَأَسْتَغْفِرُ لَكَ رَبِّىٓ ۖ إِنَّهُۥ كَانَ بِى حَفِيًّا ﴿٤٧﴾

**48.** Atipe emi yio yẹra fun nyin ati ohun ti ẹnyin nsin lẹhin Ọlọhun, atipe emi yio ma kepe Oluwa mi. Emi fẹrẹ ma pasan ninu kikepe Oluwa mi na.

وَأَعْتَزِلُكُمْ وَمَا تَدْعُونَ مِن دُونِ ٱللَّهِ وَأَدْعُوا۟ رَبِّى عَسَىٰٓ أَلَّآ أَكُونَ بِدُعَآءِ رَبِّى شَقِيًّا ﴿٤٨﴾

**49.** Nigbati (Ibrahima) yẹra fun wọn ati ohun ti nwọn nsin lẹhin Ọlọhun, A si ta a lọrẹ Isihaka ati

فَلَمَّا ٱعْتَزَلَهُمْ وَمَا يَعْبُدُونَ مِن دُونِ ٱللَّهِ وَهَبْنَا لَهُۥٓ إِسْحَٰقَ وَيَعْقُوبَ ۖ وَكُلًّا جَعَلْنَا نَبِيًّا ﴿٤٩﴾

Yakuba. A si şe ǫkǫ̀kan wǫn ni Annabi.

**50.** Atipe A si ta wǫn lǫrę lati inu ikę Wa, A si fun wǫn ni ahan ododo ti o ga (A ni ki wǫn mã sǫ̀rǫ wǫn ni dãdã).

وَوَهَبۡنَا لَهُم مِّن رَّحۡمَتِنَا وَجَعَلۡنَا لَهُمۡ لِسَانَ صِدۡقٍ عَلِيّٗا ٥٠

**51.** Ati ki o şe iranti (ǫrǫ) Musa ti o wa ninu Tirà na. Dajudaju on ti ję ęniti a fǫ mǫ, on si ję Ojişę, Annabi.

وَٱذۡكُرۡ فِي ٱلۡكِتَٰبِ مُوسَىٰٓۚ إِنَّهُۥ كَانَ مُخۡلَصٗا وَكَانَ رَسُولٗا نَّبِيّٗا ٥١

**52.** Atipe Awa pe e lęba oke «Turisina» ni ǫwǫ ǫtun A si fa a mǫra niti ibasǫ̀rǫ jęję.

وَنَٰدَيۡنَٰهُ مِن جَانِبِ ٱلطُّورِ ٱلۡأَيۡمَنِ وَقَرَّبۡنَٰهُ نَجِيّٗا ٥٢

**53.** A si fi Haruna arakunrin rę̀ ta a lǫrę ninu ikę Wa, ki o ję Annabi.

وَوَهَبۡنَا لَهُۥ مِن رَّحۡمَتِنَآ أَخَاهُ هَٰرُونَ نَبِيّٗا ٥٣

**54.** Ati ki o şe iranti ǫrǫ Ismaila ti o wa ninu Tirà na. Dajudaju on ję amu-ade-hunşę, o si tun ję Ojişę, Annabi.

وَٱذۡكُرۡ فِي ٱلۡكِتَٰبِ إِسۡمَٰعِيلَۚ إِنَّهُۥ كَانَ صَادِقَ ٱلۡوَعۡدِ وَكَانَ رَسُولٗا نَّبِيّٗا ٥٤

**55.** O si ję ęniti oma npa awǫn enia rę̀ ni aşę irun kiki ati saka yiyan, atipe o ję ęniti a yǫnu si ni ǫdǫ Oluwa rę̀.

وَكَانَ يَأۡمُرُ أَهۡلَهُۥ بِٱلصَّلَوٰةِ وَٱلزَّكَوٰةِ وَكَانَ عِندَ رَبِّهِۦ مَرۡضِيّٗا ٥٥

**56.** Ati ki o şe iranti (ǫrǫ) Idrisu ti mbę ninu Tirà. Dajudaju on ti ję olododo, Annabi.

وَٱذۡكُرۡ فِي ٱلۡكِتَٰبِ إِدۡرِيسَۚ إِنَّهُۥ كَانَ صِدِّيقٗا نَّبِيّٗا ٥٦

**57.** Atipe Awa gbe e ga si ipo kan ti o ga.

وَرَفَعۡنَٰهُ مَكَانًا عَلِيًّا ٥٧

**58.** Awǫn elewǫnni ni ęniti Ǫlǫhun ti şe ibalę̀ ǫkàn (idęra) le

أُوْلَٰٓئِكَ ٱلَّذِينَ أَنۡعَمَ ٱللَّهُ عَلَيۡهِم مِّنَ ٱلنَّبِيِّـۧنَ مِن ذُرِّيَّةِ

wọn lori ninu awọn annabi, ninu awọn arọmọdọmọ Adama ati ninu awọn ti A gbe (gun ọkọ) pẹlu Nuha, ati ninu awọn arọmọdọmọ Ibrahima ati Israila ati ninu awọn ti A ti fi mọna ti a si ti ṣe ni ẹṣa. Nigbati a ba nke awọn ãyàh (Ọba) Ajọkẹ aiye fun wọn, nwọn a wó lulẹ̀ niti iforikanlẹ ati niti ẹkùn sisun.

ءَادَمَ وَمِمَّنْ حَمَلْنَا مَعَ نُوحٍ وَمِن ذُرِّيَّةِ إِبْرَٰهِيمَ وَإِسْرَٰٓءِيلَ وَمِمَّنْ هَدَيْنَا وَٱجْتَبَيْنَآ إِذَا تُتْلَىٰ عَلَيْهِمْ ءَايَٰتُ ٱلرَّحْمَٰنِ خَرُّوا۟ سُجَّدًا وَبُكِيًّا ۩ ﴿٥٨﴾

**59.** Awọn arole kan si role lẹhin wọn, nwọn si nra irun-kiki lare atipe nwọn tẹle awọn adun, nitorina laipẹ nwọn o pade ofo (tabi odo kan ninu ina Jahannama).

۞ فَخَلَفَ مِنۢ بَعْدِهِمْ خَلْفٌ أَضَاعُوا۟ ٱلصَّلَوٰةَ وَٱتَّبَعُوا۟ ٱلشَّهَوَٰتِ فَسَوْفَ يَلْقَوْنَ غَيًّا ﴿٥٩﴾

**60.** Ayafi ẹniti o ba ronupiwada ti o si ni igbagbọ ododo, ti o si ṣe iṣẹ daradara, awọn eyini ni nwọn o wọ Alijanna, a kò si ni ṣe abosi kan fun wọn.

إِلَّا مَن تَابَ وَءَامَنَ وَعَمِلَ صَٰلِحًا فَأُو۟لَٰٓئِكَ يَدْخُلُونَ ٱلْجَنَّةَ وَلَا يُظْلَمُونَ شَيْـًٔا ﴿٦٠﴾

**61.** Awọn ọgba idẹra ti o jẹ ibugbe (gbere) eyiti (Oluwa) Ajọkẹ aiye ṣe adehun fun awọn ẹrusin Rẹ̀ ni ipamọ. Dajudaju adehun Rẹ̀ nbọ wa ṣẹ.

جَنَّٰتِ عَدْنٍ ٱلَّتِى وَعَدَ ٱلرَّحْمَٰنُ عِبَادَهُۥ بِٱلْغَيْبِ إِنَّهُۥ كَانَ وَعْدُهُۥ مَأْتِيًّا ﴿٦١﴾

**62.** Nwọn kò ni ma gbọ ọ̀rọ isọkusọ ninu rẹ̀, ayafi (kiki) alafia! ijẹ-imu mbẹ fun wọn ninu rẹ̀ ni owurọ ati alẹ̀.

لَّا يَسْمَعُونَ فِيهَا لَغْوًا إِلَّا سَلَٰمًا وَلَهُمْ رِزْقُهُمْ فِيهَا بُكْرَةً وَعَشِيًّا ﴿٦٢﴾

**63.** Eyi ni ọgba idẹra na eyi ti Aojẹ logun fun awọn ẹniti o jẹ olupaiya ninu awọn ẹrusin Wa.

تِلْكَ ٱلْجَنَّةُ ٱلَّتِى نُورِثُ مِنْ عِبَادِنَا مَن كَانَ تَقِيًّا ﴿٦٣﴾

**64.** Awa ki nsọkalẹ̀ ayafi pẹlu aṣẹ Oluwa rẹ. Tirẹ̀ ni ohun ti mbẹ niwaju wa ati ohun ti mbẹ ni ẹhin wa ati ohun ti mbẹ ni arin meji eyini, atipe Oluwa rẹ kò jẹ onigbagbe.

وَمَا نَتَنَزَّلُ إِلَّا بِأَمْرِ رَبِّكَ لَهُۥ مَا بَيْنَ أَيْدِينَا
وَمَا خَلْفَنَا وَمَا بَيْنَ ذَٰلِكَ
وَمَا كَانَ رَبُّكَ نَسِيًّا ٦٤

**65.** Oluwa sanma ati ilẹ̀ ati ohun ti mbẹ ni arin awọn mejẽji, nitorina jọsin fun U ki o si ṣe suru lori ijọsin Rẹ̀. Njẹ irẹ mọ ẹnikan ni olorukọ Rẹ̀ bi?

رَّبُّ ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَٱلْأَرْضِ وَمَا بَيْنَهُمَا فَٱعْبُدْهُ
وَٱصْطَبِرْ لِعِبَٰدَتِهِۦ هَلْ تَعْلَمُ لَهُۥ سَمِيًّا ٦٥

**66.** Enia a ma sọpe: Njẹ ti mo ba kú. laipẹ a o tun mu mi jade ni alãyè?

وَيَقُولُ ٱلْإِنسَٰنُ أَءِذَا مَا مِتُّ لَسَوْفَ أُخْرَجُ حَيًّا ٦٦

**67.** Enia kò ṣe iranti ni pe Awa ni A ṣe ẹda rẹ̀ ni iṣiwaju, nigbati on kò jẹ nkankan.

أَوَلَا يَذْكُرُ ٱلْإِنسَٰنُ أَنَّا خَلَقْنَٰهُ مِن قَبْلُ
وَلَمْ يَكُ شَيْـًٔا ٦٧

**68.** Atipe mo fi Oluwa rẹ bura! Dajudaju Awa yio ko wọn jọ ati awọn èṣu, lẹhinna dajudaju A o mu wọn pesẹ si ori ikunlẹ ni ẹbẹba ina Jahannama.

فَوَرَبِّكَ لَنَحْشُرَنَّهُمْ وَٱلشَّيَٰطِينَ ثُمَّ
لَنُحْضِرَنَّهُمْ حَوْلَ جَهَنَّمَ جِثِيًّا ٦٨

**69.** Lẹhinna dajudaju A o mu jade ninu ijọ kọkan eyikeyi ti o le julọ ni ẹsẹ si (Oluwa) Ajọke aiye.

ثُمَّ لَنَنزِعَنَّ مِن كُلِّ شِيعَةٍ أَيُّهُمْ أَشَدُّ
عَلَى ٱلرَّحْمَٰنِ عِتِيًّا ٦٩

**70.** Lẹhinna dajudaju Awa lo ni mimọ̀ julọ nipa awọn ẹniti nwọn ni ẹtọ si ijo ina (Jahannama).

ثُمَّ لَنَحْنُ أَعْلَمُ بِٱلَّذِينَ هُمْ أَوْلَىٰ بِهَا صِلِيًّا ٧٠

**71.** Kosi ẹnikan ninu nyin ayafi ki o wọ ọ, o jẹ ọranyan ti Oluwa rẹ ti ṣe idajọ rẹ ti ko ni yẹ̀.

وَإِن مِّنكُمْ إِلَّا وَارِدُهَا كَانَ عَلَىٰ رَبِّكَ
حَتْمًا مَّقْضِيًّا ٧١

**72.** Lẹhinna A o gbalà awọn ẹniti nwọn paiya, A o si fi awọn alabosi silẹ ninu rẹ ni ikunlẹ.

ثُمَّ نُنَجِّي ٱلَّذِينَ ٱتَّقَوا۟ وَّنَذَرُ ٱلظَّٰلِمِينَ فِيهَا جِثِيًّا ﴿٧٢﴾

**73.** Atipe nigbati a ba nke awọn ãyàh Wa ti o han fun wọn, awọn ẹniti o ṣe aigbagbọ ma nwi fun awọn onigbagbọ ododo pe: Ewo ninu awọn ijọ mejẽji ni o dara julọ ni ibugbe ti o si dara ni aye ibupejọ.

وَإِذَا تُتْلَىٰ عَلَيْهِمْ ءَايَٰتُنَا بَيِّنَٰتٍ قَالَ ٱلَّذِينَ كَفَرُوا۟ لِلَّذِينَ ءَامَنُوٓا۟ أَيُّ ٱلْفَرِيقَيْنِ خَيْرٌ مَّقَامًا وَأَحْسَنُ نَدِيًّا ﴿٧٣﴾

**74.** Atipe melomelo ni awọn iran ti A ti parẹ ṣiwaju wọn, ti nwọn dara ni ọrọ̀ ati irisi.

وَكَمْ أَهْلَكْنَا قَبْلَهُم مِّن قَرْنٍ هُمْ أَحْسَنُ أَثَٰثًا وَرِءْيًا ﴿٧٤﴾

**75.** Wipe: Ẹniti o ba nbẹ ninu iṣina, (Oluwa) Ajọkẹ aiye yio ṣe alekun ọjọ fun u ni ti alekun titi nigbati wọn ba waa ri ohun ti a ba wọn ṣe adehun, o le jẹ ti iyà tabi ti akokò (ọjọ igbende) nã. Nitorina nigbana nwọn o mọ ẹniti o buru ni àyè ti o si lẹ ni ọmọ ogun.

قُلْ مَن كَانَ فِى ٱلضَّلَٰلَةِ فَلْيَمْدُدْ لَهُ ٱلرَّحْمَٰنُ مَدًّا ۚ حَتَّىٰٓ إِذَا رَأَوْا۟ مَا يُوعَدُونَ إِمَّا ٱلْعَذَابَ وَإِمَّا ٱلسَّاعَةَ فَسَيَعْلَمُونَ مَنْ هُوَ شَرٌّ مَّكَانًا وَأَضْعَفُ جُندًا ﴿٧٥﴾

**76.** Atipe Ọlọhun yio ṣe alekun ọna mimọ̀ fun awọn ti nwọn tẹle itọsọna. Atipe awọn eyiti o ṣẹku ni dãdã ni ojẹ õre ni ẹsan ni ọdọ Oluwa rẹ, ni o si dara ni iṣẹri si.

وَيَزِيدُ ٱللَّهُ ٱلَّذِينَ ٱهْتَدَوْا۟ هُدًى ۗ وَٱلْبَٰقِيَٰتُ ٱلصَّٰلِحَٰتُ خَيْرٌ عِندَ رَبِّكَ ثَوَابًا وَخَيْرٌ مَّرَدًّا ﴿٧٦﴾

**77.** Njẹ irẹ ri ẹniti o ṣe aigbagbọ si awọn ãyàh Wa ti osi sọ pe: dajudaju a o fun mi ni dukia ati ọmọ (ni ọdọ Ọlọhun).

أَفَرَءَيْتَ ٱلَّذِى كَفَرَ بِـَٔايَٰتِنَا وَقَالَ لَأُوتَيَنَّ مَالًا وَوَلَدًا ﴿٧٧﴾

**78.** Njẹ o ha ti naga mọ ohun ti o pamọ bi, tabi o gba adehun kan mu ni ọdọ (Oluwa) Ajọkẹ aiye ni?

أَطَّلَعَ ٱلْغَيْبَ أَمِ ٱتَّخَذَ عِندَ ٱلرَّحْمَٰنِ عَهْدًا ﴿٧٨﴾

**79.** Rara kò jẹ bẹ, A o kọ ohun ti o nsọ silẹ̀ A o si ṣe alekun iyà fun u ni ṣiṣe alekun.

كَلَّاۚ سَنَكۡتُبُ مَا يَقُولُ وَنَمُدُّ لَهُۥ مِنَ ٱلۡعَذَابِ مَدّٗا ٧٩

**80.** Atipe A o jogun ohun ti nsọ fun u yio si wa ba Wa ni on nikan.

وَنَرِثُهُۥ مَا يَقُولُ وَيَأۡتِينَا فَرۡدٗا ٨٠

**81.** Atipe nwọn mu awọn oriṣa ni sisin lẹhin Ọlọhun ki wọn lejẹ iyi fun wọn.

وَٱتَّخَذُواْ مِن دُونِ ٱللَّهِ ءَالِهَةٗ لِّيَكُونُواْ لَهُمۡ عِزّٗا ٨١

**82.** Rara kò jẹ bẹ, (awọn oriṣa) nwọn o kọ ẹsin wọn atipe nwọn yio jẹ ọta fun wọn.

كَلَّاۚ سَيَكۡفُرُونَ بِعِبَادَتِهِمۡ وَيَكُونُونَ عَلَيۡهِمۡ ضِدًّا ٨٢

**83.** O kò ri pe dajudaju Awa ni A dẹ awọn èṣu si awọn alaigbagbọ pe ki o ma ti wọn ni itikuti (lọ si ibi ẹṣẹ).

أَلَمۡ تَرَ أَنَّآ أَرۡسَلۡنَا ٱلشَّيَٰطِينَ عَلَى ٱلۡكَٰفِرِينَ تَؤُزُّهُمۡ أَزّٗا ٨٣

**84.** Nitorina maṣe kanju (iyà) fun wọn. Ṣugbọn A nṣe onka kun onka (ọjọ) fun wọn ni.

فَلَا تَعۡجَلۡ عَلَيۡهِمۡۖ إِنَّمَا نَعُدُّ لَهُمۡ عَدّٗا ٨٤

**85.** (Ṣe iranti) ọjọ ti A o ko awọn olupaiya jọ si ọdọ (Oluwa) Alanu ni ẹniti o gun nkan irinsẹ.

يَوۡمَ نَحۡشُرُ ٱلۡمُتَّقِينَ إِلَى ٱلرَّحۡمَٰنِ وَفۡدٗا ٨٥

**86.** Awa yio da awọn ẹlẹṣẹ lọ si Jahannama ni dida ẹniti ongbẹ ngbẹ (lọsi idiomi).

وَنَسُوقُ ٱلۡمُجۡرِمِينَ إِلَىٰ جَهَنَّمَ وِرۡدٗا ٨٦

**87.** Nwọn kò ni ikapa iṣipẹ kan, ayafi ẹniti o ba gba adehun lati ọdọ (Oluwa) Ajọkẹ aiye nikan.

لَّا يَمۡلِكُونَ ٱلشَّفَٰعَةَ إِلَّا مَنِ ٱتَّخَذَ عِندَ ٱلرَّحۡمَٰنِ عَهۡدٗا ٨٧

**88.** Atipe nwọn sọ pe: (Oluwa) Ajọkẹ aiye fi ẹnikan ṣe ọmọ.

وَقَالُواْ ٱتَّخَذَ ٱلرَّحۡمَٰنُ وَلَدًا ٨٨

**89.** Dajudaju ẹnyin gbe ọ̀rọ̀ ti o buru wa.

لَقَدۡ جِئۡتُمۡ شَيۡـًٔا إِدّٗا ﴿٨٩﴾

**90.** Sanma fẹrẹ faya nitori rẹ̀, ilẹ̀ si fẹrẹ faya, awọn oke (apata) fẹrẹ wo ni wiwo tũtũ.

تَكَادُ ٱلسَّمَٰوَٰتُ يَنفَطَرۡنَ مِنۡهُ وَتَنشَقُّ ٱلۡأَرۡضُ وَتَخِرُّ ٱلۡجِبَالُ هَدًّا ﴿٩٠﴾

**91.** Nitoripe nwọn sọpe: Ọlọhun bi ọmọ kan.

أَن دَعَوۡاْ لِلرَّحۡمَٰنِ وَلَدٗا ﴿٩١﴾

**92.** Atipe kò tọ fun (Oluwa) Ajọkẹ aiye pe ki O mu ẹnikan ni ọmọ.

وَمَا يَنۢبَغِي لِلرَّحۡمَٰنِ أَن يَتَّخِذَ وَلَدًا ﴿٩٢﴾

**93.** Kosi ẹnikan ninu sanma ati lori ilẹ̀ ayafi ki o wa ba (Oluwa) Ajọkẹ aiye ni jijẹ ẹrusin.

إِن كُلُّ مَن فِي ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَٱلۡأَرۡضِ إِلَّآ ءَاتِي ٱلرَّحۡمَٰنِ عَبۡدٗا ﴿٩٣﴾

**94.** Dajudaju On mọ wọn, O si ṣe onka wọn ni ṣiṣe onka.

لَّقَدۡ أَحۡصَىٰهُمۡ وَعَدَّهُمۡ عَدّٗا ﴿٩٤﴾

**95.** Olukuluku wọn yio wa ba a ni ọjọ ajinde ni aṣo.

وَكُلُّهُمۡ ءَاتِيهِ يَوۡمَ ٱلۡقِيَٰمَةِ فَرۡدًا ﴿٩٥﴾

**96.** Dajudaju awọn onigbagbọ ododo ti nwọn si nṣe iṣẹ rere, (Oluwa) Ajọkẹ aiye yio fi ifẹ si arin wọn.

إِنَّ ٱلَّذِينَ ءَامَنُواْ وَعَمِلُواْ ٱلصَّٰلِحَٰتِ سَيَجۡعَلُ لَهُمُ ٱلرَّحۡمَٰنُ وُدّٗا ﴿٩٦﴾

**97.** Nitorina a ṣe (Al-Kurani) kike ni irọrun pẹlu ahọn rẹ ki o le ma fi ṣe irohin idunnu fun awọn olupaiya (Ọlọhun) atipe ki o fi ṣe ikilọ fun awọn olujiyan enia.

فَإِنَّمَا يَسَّرۡنَٰهُ بِلِسَانِكَ لِتُبَشِّرَ بِهِ ٱلۡمُتَّقِينَ وَتُنذِرَ بِهِۦ قَوۡمٗا لُّدّٗا ﴿٩٧﴾

**98.** Melomelo iran ti A ti parẹ ṣiwaju wọn! Njẹ irẹ le ri ẹnikan ninu wọn tabi irẹ tun gbọ ohùn wọn ni?

وَكَمۡ أَهۡلَكۡنَا قَبۡلَهُم مِّن قَرۡنٍ هَلۡ تُحِسُّ مِنۡهُم مِّنۡ أَحَدٍ أَوۡ تَسۡمَعُ لَهُمۡ رِكۡزَۢا ﴿٩٨﴾

## (20) Suratu Tọ̃hã



*Ni orukọ Ọlọhun Ajọkẹ aiye, Aşakẹ ọrun.*

بِسۡمِ ٱللَّهِ ٱلرَّحۡمَٰنِ ٱلرَّحِيمِ

**1.** Tọ̃, Hã (Ọlọhun ni O mọ ohun ti O gba l'ero pẹlu awọn harafi yi).

طه ﴿١﴾

**2.** A kò sọ Al-Kurani yi kalẹ̀ fun ọ ki o le şe wahala.

مَآ أَنزَلۡنَا عَلَيۡكَ ٱلۡقُرۡءَانَ لِتَشۡقَىٰٓ ﴿٢﴾

**3.** Şugbọn o jẹ iranti kan fun ẹniti npaiya (Ọlọhun).

إِلَّا تَذۡكِرَةٗ لِّمَن يَخۡشَىٰ ﴿٣﴾

**4.** Ohun ti a sọkalẹ̀ lati ọdọ Ẹniti O şe ẹda ilẹ̀ ati sanma ti o ga soke.

تَنزِيلٗا مِّمَّنۡ خَلَقَ ٱلۡأَرۡضَ وَٱلسَّمَٰوَٰتِ ٱلۡعُلَى ﴿٤﴾

**5.** Ọba Ajọkẹ aiye şe pẹtẹperẹ lori Al-Araşi (ni ọna ti o tọ si I).

ٱلرَّحۡمَٰنُ عَلَى ٱلۡعَرۡشِ ٱسۡتَوَىٰ ﴿٥﴾

**6.** Ti Rẹ̀ ni ohun ti mbẹ ni sanma ati ori ilẹ̀ ati ohun ti mbẹ larin wọn ati ohun ti o wa ni isalẹ̀ ilẹ̀.

لَهُۥ مَا فِي ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَمَا فِي ٱلۡأَرۡضِ وَمَا بَيۡنَهُمَا وَمَا تَحۡتَ ٱلثَّرَىٰ ﴿٦﴾

**7.** Ti irẹ ba sọ ọ̀rọ jade, dajudaju On mọ ikọ̀kọ̀ ati ohun ti o pamọ.

وَإِن تَجۡهَرۡ بِٱلۡقَوۡلِ فَإِنَّهُۥ يَعۡلَمُ ٱلسِّرَّ وَأَخۡفَى ﴿٧﴾

**8.** Ọlọhun,kò si ọlọhun kan bikòşe On na. On lo ni awọn orukọ ti o dara ju.

ٱللَّهُ لَآ إِلَٰهَ إِلَّا هُوَۖ لَهُ ٱلۡأَسۡمَآءُ ٱلۡحُسۡنَىٰ ﴿٨﴾

**9.** Njẹ irohin (Annabi) Musa kò ti wa ba ọ bi?

وَهَلۡ أَتَىٰكَ حَدِيثُ مُوسَىٰٓ ﴿٩﴾

**10.** Nigbati o ri ina kan, o si sọ fun awọn enia rẹ̀pe: Ẹduro nibi, mo ri inakan, boya emi yio mu ogunna

إِذۡ رَءَا نَارٗا فَقَالَ لِأَهۡلِهِ ٱمۡكُثُوٓاْ إِنِّيٓ ءَانَسۡتُ نَارٗا لَّعَلِّيٓ ءَاتِيكُم مِّنۡهَا بِقَبَسٍ أَوۡ أَجِدُ عَلَى ٱلنَّارِ هُدٗى ﴿١٠﴾

kan wa fun nyin, tabi ki nsi ri ìmọnà.

**11.** Nitorina nigbati o de ibẹ, a pẽ pe: Irẹ Musa.

فَلَمَّآ أَتَىٰهَا نُودِيَ يَٰمُوسَىٰٓ ١١

**12.** Dajudaju Emi ni Oluwa rẹ, nitorina bọ bata rẹ kuro, dajudaju afonufoji mimọ ni irẹ wa yi.

إِنِّيٓ أَنَا۠ رَبُّكَ فَٱخۡلَعۡ نَعۡلَيۡكَ إِنَّكَ بِٱلۡوَادِ ٱلۡمُقَدَّسِ طُوٗى ١٢

**13.** Atipe Emi ṣa ọ lẹṣa nitorina fi eti si ohun ti a o fi ran ọ:

وَأَنَا ٱخۡتَرۡتُكَ فَٱسۡتَمِعۡ لِمَا يُوحَىٰٓ ١٣

**14.** Dajudaju Emi ni Ọlọhun, kòsi ọlọhun kan ayafi Emi, nitorina ma jọsin fun Mi, atipe ki o ma gbe irun duro fun iranti Mi.

إِنَّنِيٓ أَنَا ٱللَّهُ لَآ إِلَٰهَ إِلَّآ أَنَا۠ فَٱعۡبُدۡنِي وَأَقِمِ ٱلصَّلَوٰةَ لِذِكۡرِيٓ ١٤

**15.** Dajudaju asiko na yio de, Mọ fẹẹ le gbe pamọ (fun ara mi gan ki ẹnikẹni ma baa le mọ igbati yio jẹ ayafi Emi Ọlọhun), ki a le san olukuluku ẹmi ni ẹsan gẹgẹbi isapa rẹ.

إِنَّ ٱلسَّاعَةَ ءَاتِيَةٌ أَكَادُ أُخۡفِيهَا لِتُجۡزَىٰ كُلُّ نَفۡسِۭ بِمَا تَسۡعَىٰ ١٥

**16.** Nitorina ma jẹ ki ẹniti kò gba a gbọ ti o si tẹle ifẹ-inu rẹ̀ ṣẹri rẹ kuro nibẹ, ki irẹ ma ba parun.

فَلَا يَصُدَّنَّكَ عَنۡهَا مَن لَّا يُؤۡمِنُ بِهَا وَٱتَّبَعَ هَوَىٰهُ فَتَرۡدَىٰ ١٦

**17.** Kini ohun ti o wa lọwọ ọtun rẹ yi, Irẹ Musa?

وَمَا تِلۡكَ بِيَمِينِكَ يَٰمُوسَىٰ ١٧

**18.** O sọpe: Ọpa mi ni, mo ma sinmi le e, mo si fi nja ewe fun awọn agutan mi, mo si ma nlo ni ọna miran.

قَالَ هِيَ عَصَايَ أَتَوَكَّؤُاْ عَلَيۡهَا وَأَهُشُّ بِهَا عَلَىٰ غَنَمِي وَلِيَ فِيهَا مَـَٔارِبُ أُخۡرَىٰ ١٨

**19.** O wipe: Musa, ju u silẹ̀.

قَالَ أَلۡقِهَا يَٰمُوسَىٰ ١٩

**20.** Nigbana o si ju u silẹ̀, o si di ejo ti o nrin.

فَأَلۡقَىٰهَا فَإِذَا هِيَ حَيَّةٞ تَسۡعَىٰ ٢٠

**21.** (Ọlọhun) sọpe: Mu u dani, ma si ṣe bẹru. Awa yio da a pada si bi o ti wa tẹlẹ̀.

قَالَ خُذْهَا وَلَا تَخَفْ سَنُعِيدُهَا سِيرَتَهَا ٱلْأُولَىٰ ٢١

**22.** Fi ọwọ rẹ si abiya rẹ, yio di funfun jade, laisi ipalara (iyẹn ni arun ẹtẹ), o si jẹ ami miran.

وَٱضْمُمْ يَدَكَ إِلَىٰ جَنَاحِكَ تَخْرُجْ بَيْضَآءَ مِنْ غَيْرِ سُوٓءٍ ءَايَةً أُخْرَىٰ ٢٢

**23.** Ki Awa le fi eyi ti o tobi ninu awọn ami Wa han ọ.

لِنُرِيَكَ مِنْ ءَايَٰتِنَا ٱلْكُبْرَى ٢٣

**24.** Lọ si ọdọ Firiaona, dajudaju o ti gbe agbere.

ٱذْهَبْ إِلَىٰ فِرْعَوْنَ إِنَّهُۥ طَغَىٰ ٢٤

**25.** On (Musa) wipe Ọlọhun mi: Ṣi aiya mi paiya fun mi:

قَالَ رَبِّ ٱشْرَحْ لِى صَدْرِى ٢٥

**26.** Ki O si ṣe irọrun fun mi ninu ọ̀rọ mi.

وَيَسِّرْ لِىٓ أَمْرِى ٢٦

**27.** Ki O si tu koko ahọn mi.

وَٱحْلُلْ عُقْدَةً مِّن لِّسَانِى ٢٧

**28.** Ki nwọn le gbọ ọ̀rọ mi lagbọye.

يَفْقَهُوا۟ قَوْلِى ٢٨

**29.** Ki o si fun mi ni aṣoju kan ninu awọn ara Ile mi.

وَٱجْعَل لِّى وَزِيرًا مِّنْ أَهْلِى ٢٩

**30.** Haruna, arakunrin mi.

هَٰرُونَ أَخِى ٣٠

**31.** Ki O fi kun mi lọwọ.

ٱشْدُدْ بِهِۦٓ أَزْرِى ٣١

**32.** Ki O si fi ṣe ẹnikeji mi ninu iṣẹ mi.

وَأَشْرِكْهُ فِىٓ أَمْرِى ٣٢

**33.** Ki Awa le ṣe afọmọ (orukọ) Rẹ lọpọlọpọ.

كَىْ نُسَبِّحَكَ كَثِيرًا ٣٣

**34.** Ki awa le ma ranti Rẹ lọpọlọpọ.

وَنَذْكُرَكَ كَثِيرًا ٣٤

**35.** Dajudaju Irẹ ni O nri wa.

إِنَّكَ كُنتَ بِنَا بَصِيرًا ٣٥

**36.** O wipe: Dajudaju A ti fun ọ ni ohun ti o tọrọ, Irẹ Musa.

قَالَ قَدْ أُوتِيتَ سُؤْلَكَ يَـٰمُوسَىٰ ٣٦

**37.** Dajudaju Awa ti ṣe õre fun ọ ni'gba kan ri.

وَلَقَدْ مَنَنَّا عَلَيْكَ مَرَّةً أُخْرَىٰٓ ٣٧

**38.** Nigbati Awa fi mọ iya rẹ ohun ti a fi mọ ọ.

إِذْ أَوْحَيْنَآ إِلَىٰٓ أُمِّكَ مَا يُوحَىٰٓ ٣٨

**39.** Wi pe jũ sinu apoti ki o si gbe e ju sinu odo, odo yio si gbe e ju si eti ebute, ọta Mi ati ọta rẹ̀ yio gbe e. Emi si da ifẹ lati ọdọ Mi bo ọ; atipe ki a le tọju rẹ loju Mi.

أَنِ ٱقْذِفِيهِ فِى ٱلتَّابُوتِ فَٱقْذِفِيهِ فِى ٱلْيَمِّ فَلْيُلْقِهِ ٱلْيَمُّ
بِٱلسَّاحِلِ يَأْخُذْهُ عَدُوٌّ لِّى وَعَدُوٌّ لَّهُۥ ۚ وَأَلْقَيْتُ
عَلَيْكَ مَحَبَّةً مِّنِّى وَلِتُصْنَعَ عَلَىٰ عَيْنِىٓ ٣٩

**40.** Nigbati ẹgbọn rẹ obirin nrin lọ. ti o sọ pe: Ṣe ki emi ba nyin wa ẹni ti yio gba a tọ wa? Awa si da ọ pada si ọdọ iya rẹ ki oju rẹ̀ le tutu ati ki o ma ba banujẹ. Irẹ si pa ẹmi kan, Awa si yọ ẹ ninu ibanujẹ, Awa si mu awọn adanwo ba ọ, irẹ si gbe ọdun diẹ ni ọdọ awọn ara Madiyana. Lẹhinna ni irẹ wa sihin lori akoko ti apa ebubu rẹ funọ, Irẹ Musa.

إِذْ تَمْشِىٓ أُخْتُكَ فَتَقُولُ هَلْ أَدُلُّكُمْ
عَلَىٰ مَن يَكْفُلُهُۥ ۖ فَرَجَعْنَـٰكَ إِلَىٰٓ أُمِّكَ كَىْ تَقَرَّ عَيْنُهَا
وَلَا تَحْزَنَ ۚ وَقَتَلْتَ نَفْسًا فَنَجَّيْنَـٰكَ مِنَ ٱلْغَمِّ
وَفَتَنَّـٰكَ فُتُونًا ۚ فَلَبِثْتَ سِنِينَ فِىٓ أَهْلِ مَدْيَنَ
ثُمَّ جِئْتَ عَلَىٰ قَدَرٍ يَـٰمُوسَىٰ ٤٠

**41.** Atipe Emi ṣa ọ lẹṣa funra Mi.

وَٱصْطَنَعْتُكَ لِنَفْسِى ٤١

**42.** Irẹ ati ọmọ-iya rẹ ẹlọ pẹlu awọn ami Mi ẹ maṣe ṣe ãrẹ̀ pẹlu iranti Mi.

ٱذْهَبْ أَنتَ وَأَخُوكَ بِـَٔايَـٰتِى وَلَا تَنِيَا فِى ذِكْرِى ٤٢

**43.** Ẹnyin mejẽji ẹ lọ si ọdọ Firiaona dajudaju o ti ṣe agbere.

ٱذْهَبَآ إِلَىٰ فِرْعَوْنَ إِنَّهُۥ طَغَىٰ ٤٣

**44.** Ki ẹnyin mejẽji ba a sọrọ pẹlẹpẹlẹ, o le jẹ pe yio ronu tabi ki o bẹru.

فَقُولَا لَهُۥ قَوۡلٗا لَّيِّنٗا لَّعَلَّهُۥ يَتَذَكَّرُ أَوۡ يَخۡشَىٰ ٤٤

**45.** Awọn mejẽji sọ pe: oluwa wa, dajudaju awa nbẹru pe yio yara ṣe wa ni aburu tabi ki o ṣe aṣeju.

قَالَا رَبَّنَآ إِنَّنَا نَخَافُ أَن يَفۡرُطَ عَلَيۡنَآ أَوۡ أَن يَطۡغَىٰ ٤٥

**46.** On (Ọlọhun) wipe: Ẹnyin mejẽji ẹ maṣe bẹru, dajudaju Emi mbẹ pẹlu ẹnyin mejẽji. Emi yio ma gbọ, Emi yio ma riran.

قَالَ لَا تَخَافَآۖ إِنَّنِي مَعَكُمَآ أَسۡمَعُ وَأَرَىٰ ٤٦

**47.** Nitorina ẹ tọ ọ lọ ki ẹ si sọ fun u pe: Dajudaju Awa jẹ ojiṣẹ Oluwa rẹ, nitorina jẹ ki awọn ọmọ Israila ba wa lọ, ki o ma si fi iyà jẹ wọn. Dajudaju awa mu arisami kan wa ba ọ lati ọdọ Oluwa rẹ, ki alafia ma ba ẹniti o ba tẹle itọsọna ododo.

فَأۡتِيَاهُ فَقُولَآ إِنَّا رَسُولَا رَبِّكَ فَأَرۡسِلۡ مَعَنَا بَنِيٓ إِسۡرَٰٓءِيلَ وَلَا تُعَذِّبۡهُمۡۖ قَدۡ جِئۡنَٰكَ بِـَٔايَةٖ مِّن رَّبِّكَۖ وَٱلسَّلَٰمُ عَلَىٰ مَنِ ٱتَّبَعَ ٱلۡهُدَىٰٓ ٤٧

**48.** Dajudaju a ti ranṣẹ si wa pe iyà yio jẹ ẹniti o ba kọ̀ ti o si pẹhinda.

إِنَّا قَدۡ أُوحِيَ إِلَيۡنَآ أَنَّ ٱلۡعَذَابَ عَلَىٰ مَن كَذَّبَ وَتَوَلَّىٰ ٤٨

**49.** On (Firiaona) wipe: Tani Oluwa ẹnyin mejẽji, Irẹ Musa.

قَالَ فَمَن رَّبُّكُمَا يَٰمُوسَىٰ ٤٩

**50.** O wipe: Oluwa wa ni Ẹniti O fun gbogbo nkan ni ohun ti o ri bii wọn naa ninu ẹda, ti O si tun tọ ọ sọna.

قَالَ رَبُّنَا ٱلَّذِيٓ أَعۡطَىٰ كُلَّ شَيۡءٍ خَلۡقَهُۥ ثُمَّ هَدَىٰ ٥٠

**51.** O sọ pe: Ipo wo ni awọn ara iṣiwaju wa?

قَالَ فَمَا بَالُ ٱلۡقُرُونِ ٱلۡأُولَىٰ ٥١

**52.** O sọ pe: Mimọ̀ rẹ̀ mbẹ ninu Tirà kan lọdọ Oluwa mi; Oluwa mi ki ṣina bẹni ki gbagbe.

قَالَ عِلْمُهَا عِندَ رَبِّي فِي كِتَٰبٍۖ لَّا يَضِلُّ رَبِّي وَلَا يَنسَى ٥٢

**53.** Ẹniti O tẹ ilẹ̀ ni pẹrẹsẹ fun nyin ti O si la awọn ọna sinu rẹ̀ fun nyin O si sọ omi kalẹ̀ lati sanma Awa si fi mu oriṣiriṣi irugbin jade ni mejimeji.

ٱلَّذِي جَعَلَ لَكُمُ ٱلْأَرْضَ مَهْدًا وَسَلَكَ لَكُمْ فِيهَا سُبُلًا وَأَنزَلَ مِنَ ٱلسَّمَآءِ مَآءً فَأَخْرَجْنَا بِهِۦٓ أَزْوَٰجًا مِّن نَّبَاتٍ شَتَّىٰ ٥٣

**54.** Ẹ ma jẹ, ki ẹ ma bọ awọn ẹran nyin. Dajudaju arisami mbẹ ninu eyi fun awọn ẹniti o ni lakaye.

كُلُوا۟ وَٱرْعَوْا۟ أَنْعَٰمَكُمْۗ إِنَّ فِي ذَٰلِكَ لَءَايَٰتٍ لِّأُو۟لِي ٱلنُّهَىٰ ٥٤

**55.** Ninu rẹ̀ ni A ti da nyin atipe ninu rẹ̀ ni A o da nyin pada si atipe lati inu rẹ̀ ni A o ti fa nyin yọ jade ni gba miran.

۞ مِنْهَا خَلَقْنَٰكُمْ وَفِيهَا نُعِيدُكُمْ وَمِنْهَا نُخْرِجُكُمْ تَارَةً أُخْرَىٰ ٥٥

**56.** Atipe dajudaju A ti fi awọn ami Wa gbogbo han a, o si pe e nirọ o si kọ̀.

وَلَقَدْ أَرَيْنَٰهُ ءَايَٰتِنَا كُلَّهَا فَكَذَّبَ وَأَبَىٰ ٥٦

**57.** O wipe: Njẹ irẹ de wa ba wa ki o le ba yọ wa jade kuro ninu ilẹ̀ wa pẹlu idan rẹ, Irẹ Musa?

قَالَ أَجِئْتَنَا لِتُخْرِجَنَا مِنْ أَرْضِنَا بِسِحْرِكَ يَٰمُوسَىٰ ٥٧

**58.** Nitorina dajudaju awa yio mu wa ba ọ idan iru rẹ̀, nitorina ki irẹ da akoko kan larin wa ati irẹ ti awa ati irẹ ko ni sepa rẹ ni aye kan ti o dọgba.

فَلَنَأْتِيَنَّكَ بِسِحْرٍ مِّثْلِهِۦ فَٱجْعَلْ بَيْنَنَا وَبَيْنَكَ مَوْعِدًا لَّا نُخْلِفُهُۥ نَحْنُ وَلَآ أَنتَ مَكَانًا سُوًى ٥٨

**59.** O sọ pe: Akoko nyin ni ọjọ ọdun ati ki awọn enia kojọ ni akoko iyalẹta.

قَالَ مَوْعِدُكُمْ يَوْمُ ٱلزِّينَةِ وَأَن يُحْشَرَ ٱلنَّاسُ ضُحًى ٥٩

**60.** Nitorina Firiaona si yipada biri o si ko awọn ada-ete rẹ jọ lẹhinna ni o pada wa.

فَتَوَلَّىٰ فِرۡعَوۡنُ فَجَمَعَ كَيۡدَهُۥ ثُمَّ أَتَىٰ ٦٠

**61.** Musa sọ fun wọn pe: Egbe nyin ẹ maṣe da adapa irọ mọ Ọlọhun, ki O ma ba fi iya pa nyin rẹ, atipe dajudaju ẹniti o ba da adapa irọ (mọ Ọlọhun) ti ṣe ofò.

قَالَ لَهُم مُّوسَىٰ وَيۡلَكُمۡ لَا تَفۡتَرُواْ عَلَى ٱللَّهِ كَذِبٗا فَيُسۡحِتَكُم بِعَذَابٖۖ
وَقَدۡ خَابَ مَنِ ٱفۡتَرَىٰ ٦١

**62.** Nitorina nwọn nṣe tami-o-rọmi ni arin ara wọn, nwọn si nfi ọ̀rọ na pamọ.

فَتَنَٰزَعُوٓاْ أَمۡرَهُم بَيۡنَهُمۡ وَأَسَرُّواْ ٱلنَّجۡوَىٰ ٦٢

**63.** Nwọn wipe: Dajudaju awọn mejeji yi opidan ni wọn nwọn nfẹ lati yọ nyin jade kuro ninu ilẹ nyin pẹlu idan wọn ati ki awọn mejẽji le gba ọna nyin ti o dọgba mọ yin lọwọ.

قَالُوٓاْ إِنۡ هَٰذَٰنِ لَسَٰحِرَٰنِ يُرِيدَانِ أَن يُخۡرِجَاكُم
مِّنۡ أَرۡضِكُم بِسِحۡرِهِمَا
وَيَذۡهَبَا بِطَرِيقَتِكُمُ ٱلۡمُثۡلَىٰ ٦٣

**64.** Nitorina ki ẹ ko awọn ete nyin jọ lẹhinna ki ẹ wa ni tito atipe dajudaju ẹniti o ba bori loni ti jere.

فَأَجۡمِعُواْ كَيۡدَكُمۡ ثُمَّ ٱئۡتُواْ صَفّٗاۚ
وَقَدۡ أَفۡلَحَ ٱلۡيَوۡمَ مَنِ ٱسۡتَعۡلَىٰ ٦٤

**65.** Nwọn sọpe: Irẹ Musa, o le jẹ iwọ ni o kọ ju (idan tirẹ) silẹ, o si le jẹ awa ni yio jẹ ẹniti yio kọ ju silẹ.

قَالُواْ يَٰمُوسَىٰٓ إِمَّآ أَن تُلۡقِيَ
وَإِمَّآ أَن نَّكُونَ أَوَّلَ مَنۡ أَلۡقَىٰ ٦٥

**66.** O sọpe: Bẹkọ, ẹnyin ẹ ju silẹ. Nigbana okun wọn ati ọpa wọn yira pada si i lati ara idan wọn gẹgẹbi ẹnipe o nsare.

قَالَ بَلۡ أَلۡقُواْۖ فَإِذَا حِبَالُهُمۡ وَعِصِيُّهُمۡ
يُخَيَّلُ إِلَيۡهِ مِن سِحۡرِهِمۡ أَنَّهَا تَسۡعَىٰ ٦٦

**67.** Musa si fi ẹru pamọ sinu ọkàn rẹ.

فَأَوۡجَسَ فِي نَفۡسِهِۦ خِيفَةٗ مُّوسَىٰ ٦٧

**68.** A sọpe: Maṣe bẹru, dajudaju irẹ na ni ẹniti yio bori.

قُلۡنَا لَا تَخَفۡ إِنَّكَ أَنتَ ٱلۡأَعۡلَىٰ ٦٨

**69.** Atipe ki o ju ohun ti mbẹ ni ọwọ ọtun rẹ silẹ̀, yio gbé mi ohun ti nwọn ṣe. Dajudaju ohun ti nwọn ṣe jẹ ete opidan ni, bẹsi ni opidan ko le ṣe orire ni aye yiowu to le gba wa.

وَأَلْقِ مَا فِي يَمِينِكَ تَلْقَفْ مَا صَنَعُوٓاْۖ إِنَّمَا صَنَعُواْ
كَيْدُ سَٰحِرٖۖ وَلَا يُفْلِحُ ٱلسَّاحِرُ حَيْثُ أَتَىٰ ٦٩

**70.** Nigbana awọn opidan na wolulẹ̀ niti iforibalẹ, nwọn sọpe: Awa ni igbagbọ si Oluwa Haruna ati Musa.

فَأُلْقِيَ ٱلسَّحَرَةُ سُجَّدٗا
قَالُوٓاْ ءَامَنَّا بِرَبِّ هَٰرُونَ وَمُوسَىٰ ٧٠

**71.** (Firiaona) sọpe: Ẹ ti yara gbagbọ ṣiwaju ki emi to yọnda fun nyin? Dajudaju on ni ọga nyin ẹniti O kọ nyin ni idan. Nitorina dajudaju emi yio ge awọn ọwọ nyin ati awọn ẹsẹ nyin ni ipasiparọ atipe dajudaju emi yio fi nyin ṣe alore (agbelebu) si ara igi kukute dabinu, ati pe ẹnyin yio mọ amọdaju tani ninu wa ẹniti o lé julọ ni iyà ti yio si pẹ titi.

قَالَ ءَامَنتُمْ لَهُۥ قَبْلَ أَنْ ءَاذَنَ لَكُمْۖ إِنَّهُۥ لَكَبِيرُكُمُ ٱلَّذِي
عَلَّمَكُمُ ٱلسِّحْرَۖ فَلَأُقَطِّعَنَّ أَيْدِيَكُمْ وَأَرْجُلَكُم
مِّنْ خِلَٰفٖ وَلَأُصَلِّبَنَّكُمْ فِي جُذُوعِ ٱلنَّخْلِ وَلَتَعْلَمُنَّ
أَيُّنَآ أَشَدُّ عَذَابٗا وَأَبْقَىٰ ٧١

**72.** Nwọn sọpe: Awa ko niigba tirẹ lori ohun ti o ti de wa ba wa ni alaye ati Ẹniti O ṣe ẹda wa, nitorina dajọ ohun ti o ba fẹ da lẹjọ. Dajudaju irẹ yio kan ṣe idajọ ti aiye yi nikan ni.

قَالُواْ لَن نُّؤْثِرَكَ عَلَىٰ مَا جَآءَنَا مِنَ ٱلْبَيِّنَٰتِ وَٱلَّذِي
فَطَرَنَاۖ فَٱقْضِ مَآ أَنتَ قَاضٍۖ إِنَّمَا تَقْضِي
هَٰذِهِ ٱلْحَيَوٰةَ ٱلدُّنْيَآ ٧٢

**73.** Dajudaju awa ti gba Oluwa wa gbọ ki O le ṣe aforiji awọn ẹṣẹ wa fun wa ati ohun ti iwọ tulasi wa si ni idan atipe Ọlọhun lo dara julọ ti yio si wa titi aiye.

إِنَّآ ءَامَنَّا بِرَبِّنَا لِيَغْفِرَ لَنَا خَطَٰيَٰنَا وَمَآ أَكْرَهْتَنَا
عَلَيْهِ مِنَ ٱلسِّحْرِۗ وَٱللَّهُ خَيْرٞ وَأَبْقَىٰٓ ٧٣

إِنَّهُۥ مَن يَأْتِ رَبَّهُۥ مُجْرِمًا فَإِنَّ لَهُۥ جَهَنَّمَ لَا يَمُوتُ فِيهَا وَلَا يَحْيَىٰ ٧٤

**74.** Dajudaju ẹniti o ba wa ba Oluwa rẹ̀ ni ẹlẹṣẹ nitorina dajudaju ina Jahannama ni yio jẹ tirẹ kò ni ku ninu rẹ̀ bẹsi ni kò ni ṣe ẹmi.

وَمَن يَأْتِهِۦ مُؤْمِنًا قَدْ عَمِلَ ٱلصَّٰلِحَٰتِ فَأُو۟لَٰٓئِكَ لَهُمُ ٱلدَّرَجَٰتُ ٱلْعُلَىٰ ٧٥

**75.** Atipe ẹniti o ba wa ba A ni olugbagbọ ododo ti o si ti ṣe iṣẹ rere, awọn elewọnni ti nwọn ni ipo ti o ga.

جَنَّٰتُ عَدْنٍ تَجْرِى مِن تَحْتِهَا ٱلْأَنْهَٰرُ خَٰلِدِينَ فِيهَا ۚ وَذَٰلِكَ جَزَآءُ مَن تَزَكَّىٰ ٧٦

**76.** Awọn ọgba idẹra onibugbe (lọtiti) ti awọn odo nṣan ni isalẹ̀ wọn, nwọn yio ṣe gbere ninu rẹ̀ atipe eyi ni ẹsan awọn ti o ṣe mimọ́.

وَلَقَدْ أَوْحَيْنَآ إِلَىٰ مُوسَىٰٓ أَنْ أَسْرِ بِعِبَادِى فَٱضْرِبْ لَهُمْ طَرِيقًا فِى ٱلْبَحْرِ يَبَسًا لَّا تَخَٰفُ دَرَكًا وَلَا تَخْشَىٰ ٧٧

**77.** Atipe dajudaju A ti ranṣẹ si Musa pe: Mu awọn ẹrusin Mi rin loru, ki o wa ọna kan ti o gbẹ fun wọn loju okun, maṣe bẹru lileba ki o ma si bẹru (titẹ ri sinu omi).

فَأَتْبَعَهُمْ فِرْعَوْنُ بِجُنُودِهِۦ فَغَشِيَهُم مِّنَ ٱلْيَمِّ مَا غَشِيَهُمْ ٧٨

**78.** Firiaona si tẹle wọn pẹlu awọn ọmọ ogun rẹ̀, ohun ti o bo wọn daru ni okun si bo wọn daru.

وَأَضَلَّ فِرْعَوْنُ قَوْمَهُۥ وَمَا هَدَىٰ ٧٩

**79.** Firiaona si ṣi awọn enia rẹ̀ lọna bẹsi ni kò tọ (wọn) sọna.

يَٰبَنِىٓ إِسْرَٰٓءِيلَ قَدْ أَنجَيْنَٰكُم مِّنْ عَدُوِّكُمْ وَوَٰعَدْنَٰكُمْ جَانِبَ ٱلطُّورِ ٱلْأَيْمَنَ وَنَزَّلْنَا عَلَيْكُمُ ٱلْمَنَّ وَٱلسَّلْوَىٰ ٨٠

**80.** Ẹyin ọmọ Israila, dajudaju A ti gba nyin là lọwọ ọta nyin, A si ba nyin ṣe adehun si ẹba oke ni ọwọ ọtun, A si sọ 'Manna' ati ẹran aparo (Salwa) kalẹ̀ fun nyin.

كُلُوا۟ مِن طَيِّبَٰتِ مَا رَزَقْنَٰكُمْ وَلَا تَطْغَوْا۟ فِيهِ فَيَحِلَّ عَلَيْكُمْ غَضَبِى ۖ وَمَن يَحْلِلْ عَلَيْهِ غَضَبِى فَقَدْ هَوَىٰ ٨١

**81.** Ẹ ma jẹ ninu ohun ti o dara ti A ṣe ni ese fun nyin, ẹ ma si kọja ẹnu ãlà ninu rẹ̀, ki ibinu Mi ma ba sọkalẹ̀ le nyin lori; ẹniti ibinu Mi

ba sọkalẹ̀ le lori, dajudaju oluwarẹ̀ ti se oriburuku.

**82.** Dajudaju Emi ni Alaforiji fun ẹniti o ba ronupiwada ti o si gbagbọ ti o si ṣe iṣẹ rere, lẹhinna ti o si tẹle imọna.

وَإِنِّي لَغَفَّارٌ لِّمَن تَابَ وَءَامَنَ وَعَمِلَ صَٰلِحًا ثُمَّ ٱهْتَدَىٰ ﴿٨٢﴾

**83.** Kini mu ọ kanju fi awọn enia rẹ silẹ̀, Irẹ Musa?

۞ وَمَآ أَعْجَلَكَ عَن قَوْمِكَ يَٰمُوسَىٰ ﴿٨٣﴾

**84.** O wipe: Awọn niyi wọn wa lori oripa mi, emi si kanju si ọdọ Rẹ, Oluwa mi,ki o le yọnu ni.

قَالَ هُمْ أُوْلَآءِ عَلَىٰٓ أَثَرِى وَعَجِلْتُ إِلَيْكَ رَبِّ لِتَرْضَىٰ ﴿٨٤﴾

**85.** (Oluwa) si wipe: Dajudaju A ti dan awọn enia rẹ wò lẹhin rẹ, Samiriyu si mu wọn ṣina.

قَالَ فَإِنَّا قَدْ فَتَنَّا قَوْمَكَ مِنۢ بَعْدِكَ وَأَضَلَّهُمُ ٱلسَّامِرِيُّ ﴿٨٥﴾

**86.** Musa si pada si ọdọ awọn enia rẹ̀, ni ẹniti o binu ni ti ibanujẹ. O si wipe: Ẹnyin enia mi, njẹ Oluwa nyin kò ti ba nyin ṣe adehun ni adehun ti o dara? Njẹ adehun na dabi ẹnipe o pẹ ju loju nyin kọ tabi ẹnyin fẹ pe ki ibinu ti o ti ọdọOluwa nyin wa di ẹtọ le nyin lori ni, ni ẹ ba fi yapa adehun mi?

فَرَجَعَ مُوسَىٰٓ إِلَىٰ قَوْمِهِۦ غَضْبَٰنَ أَسِفًا ۚ قَالَ يَٰقَوْمِ أَلَمْ يَعِدْكُمْ رَبُّكُمْ وَعْدًا حَسَنًا ۚ أَفَطَالَ عَلَيْكُمُ ٱلْعَهْدُ أَمْ أَرَدتُّمْ أَن يَحِلَّ عَلَيْكُمْ غَضَبٌ مِّن رَّبِّكُمْ فَأَخْلَفْتُم مَّوْعِدِى ﴿٨٦﴾

**87.** Nwọn wipe: Awa kò dede yapa adehun rẹ funra wa, ṣugbọn a di ẹru ti o wuwo ruwa ninu ọ̀ṣọ awọn ijọ naa (awọn ara Misra) a si ju awọn ọ̀ṣọ na sinu ina, bi Samiriyu ti ju tirẹ sina.

قَالُوا۟ مَآ أَخْلَفْنَا مَوْعِدَكَ بِمَلْكِنَا وَلَٰكِنَّا حُمِّلْنَآ أَوْزَارًا مِّن زِينَةِ ٱلْقَوْمِ فَقَذَفْنَٰهَا فَكَذَٰلِكَ أَلْقَى ٱلسَّامِرِىُّ ﴿٨٧﴾

**88.** Nigbana o mu ere ọmọ malu jade fun wọn, ni abara, ti o ndun,

فَأَخْرَجَ لَهُمْ عِجْلًا جَسَدًا لَّهُۥ خُوَارٌ

wọn si wipe: Eyini oluwa nyin ati oluwa Musa; on si gbagbe.

فَقَالُواْ هَٰذَآ إِلَٰهُكُمۡ وَإِلَٰهُ مُوسَىٰ فَنَسِيَ ﴿٨٨﴾

**89.** Nję nwọn kò ri i mọ ni pe kò le da esi ọ̀rọ kan pada fun wọn, kò si ni agbara lati şe ipalara kan fun wọn, kò si le şe wọn ni õre kan?

أَفَلَا يَرَوۡنَ أَلَّا يَرۡجِعُ إِلَيۡهِمۡ قَوۡلٗا وَلَا يَمۡلِكُ لَهُمۡ ضَرّٗا وَلَا نَفۡعٗا ﴿٨٩﴾

**90.** Atipe dajudaju Haruna wi fun wọn ni işiwaju pe: Ẹnyin enia mi, a fi dan nyin wo ni, atipe dajudaju Oluwa nyin Ajọkę aiye ni, nitorina, ẹ tẹle mi ki ẹ si tẹle aşẹ mi.

وَلَقَدۡ قَالَ لَهُمۡ هَٰرُونُ مِن قَبۡلُ يَٰقَوۡمِ إِنَّمَا فُتِنتُم بِهِۦۖ وَإِنَّ رَبَّكُمُ ٱلرَّحۡمَٰنُ فَٱتَّبِعُونِي وَأَطِيعُوٓاْ أَمۡرِي ﴿٩٠﴾

**91.** Nwọn si wipe: Awa kò ni yẹ̀ a kò si ni gbò, nidi rẹ̀ titi ti Musa yio fi pada de wa ba wa.

قَالُواْ لَن نَّبۡرَحَ عَلَيۡهِ عَٰكِفِينَ حَتَّىٰ يَرۡجِعَ إِلَيۡنَا مُوسَىٰ ﴿٩١﴾

**92.** (Musa) si wipe: Irẹ Haruna, kini ohun ti o kọ̀ fun ọ nigbati irẹ ri wọn ti nwọn nşina lọ?

قَالَ يَٰهَٰرُونُ مَا مَنَعَكَ إِذۡ رَأَيۡتَهُمۡ ضَلُّوٓاْ ﴿٩٢﴾

**93.** Tabi o kò tẹle temi mọ ni tabi oyapa aşẹ mi ni?

أَلَّا تَتَّبِعَنِۖ أَفَعَصَيۡتَ أَمۡرِي ﴿٩٣﴾

**94.** O si wipe: Irẹ ọmọ iya mi, maşe ko mi ni irungbọn, ma si wọ mi ni ori mọra. Dajudaju emi bẹru pe ki o ma sọpe: Irẹ da awọn ọmọ Israila si meji o kò si şọ ọ̀rọ mi.

قَالَ يَبۡنَؤُمَّ لَا تَأۡخُذۡ بِلِحۡيَتِي وَلَا بِرَأۡسِيٓۖ إِنِّي خَشِيتُ أَن تَقُولَ فَرَّقۡتَ بَيۡنَ بَنِيٓ إِسۡرَٰٓءِيلَ وَلَمۡ تَرۡقُبۡ قَوۡلِي ﴿٩٤﴾

**95.** O wipe: Kini tirẹ tijẹ (ero rẹ), irẹ Samiriyu.

قَالَ فَمَا خَطۡبُكَ يَٰسَٰمِرِيُّ ﴿٩٥﴾

**96.** O si wipe: Mo ri ohun ti nwọn kò ri,nigbana mo si bu ẹ̀bùwọ̀ kan, ninu oripa ojişẹ nã, mo

قَالَ بَصُرۡتُ بِمَا لَمۡ يَبۡصُرُواْ بِهِۦ فَقَبَضۡتُ قَبۡضَةٗ مِّنۡ أَثَرِ ٱلرَّسُولِ فَنَبَذۡتُهَا

وَكَذَٰلِكَ سَوَّلَتۡ لِي نَفۡسِي ﴿٩٦﴾

si ju u, bayi ni ẹmi mi ṣe (ṣe e) lọsọ fun mi.

قَالَ فَٱذۡهَبۡ فَإِنَّ لَكَ فِي ٱلۡحَيَوٰةِ أَن تَقُولَ لَا مِسَاسَۖ وَإِنَّ لَكَ مَوۡعِدٗا لَّن تُخۡلَفَهُۥۖ وَٱنظُرۡ إِلَىٰٓ إِلَٰهِكَ ٱلَّذِي ظَلۡتَ عَلَيۡهِ عَاكِفٗاۖ لَّنُحَرِّقَنَّهُۥ ثُمَّ لَنَنسِفَنَّهُۥ فِي ٱلۡيَمِّ نَسۡفًا ﴿٩٧﴾

**97.** O si wipe: Nitorina ma lọ, dajudaju o mbẹ fun ọ ni igbesi aiye rẹ pe ki o ma sọpe: Ma fi ara kàn mi. Atipe adehun ti kò ni yẹ mbẹ fun ọ. Ki o si wo ọlọhun rẹ eyiti irẹ fi ẹsẹ mulẹ̀ ti o duro lori rẹ̀ ṣinṣin. Dajudaju a o sun u ni ina, lẹhinna a o ku ẽru rẹ̀ danu sinu omi ni didanu.

إِنَّمَآ إِلَٰهُكُمُ ٱللَّهُ ٱلَّذِي لَآ إِلَٰهَ إِلَّا هُوَۚ وَسِعَ كُلَّ شَيۡءٍ عِلۡمٗا ﴿٩٨﴾

**98.** Dajudaju Ọlọhun nyin nikan ni Ọlọhun ti kò si ọlọhun miran ayafi On. O gbaye ni mimọ lori gbogbo nkan.

كَذَٰلِكَ نَقُصُّ عَلَيۡكَ مِنۡ أَنۢبَآءِ مَا قَدۡ سَبَقَۚ وَقَدۡ ءَاتَيۡنَٰكَ مِن لَّدُنَّا ذِكۡرٗا ﴿٩٩﴾

**99.** Bayi ni An se irohin awọn ohun ti o ti ṣiwaju fun ọ. Dajudaju A ti fun ọ ni iranti lati ọdọ Wa.

مَّنۡ أَعۡرَضَ عَنۡهُ فَإِنَّهُۥ يَحۡمِلُ يَوۡمَ ٱلۡقِيَٰمَةِ وِزۡرًا ﴿١٠٠﴾

**100.** Ẹniti o ba ṣẹri kuro ni ọdọ rẹ̀, nitorina Dajudaju oluwarẹ̀ yio gbe ẹru ẹṣẹ ti o tobi ru ni ọjọ Ajinde.

خَٰلِدِينَ فِيهِۖ وَسَآءَ لَهُمۡ يَوۡمَ ٱلۡقِيَٰمَةِ حِمۡلٗا ﴿١٠١﴾

**101.** Nwọn yio ṣe gbere sinu rẹ̀. Yio si buru fun wọn ni ẹru ni ọjọ Ajinde.

يَوۡمَ يُنفَخُ فِي ٱلصُّورِۚ وَنَحۡشُرُ ٱلۡمُجۡرِمِينَ يَوۡمَئِذٖ زُرۡقٗا ﴿١٠٢﴾

**102.** Ni ọjọ ti nwọn yio fun fere sinu iwo; A o si ko awọn ẹlẹṣẹ jọ ni ọjọ na, ti oju wọn ma dudu.

يَتَخَٰفَتُونَ بَيۡنَهُمۡ إِن لَّبِثۡتُمۡ إِلَّا عَشۡرٗا ﴿١٠٣﴾

**103.** Nwọn yio si ma sọ ọ̀rọ jẽjẽ larin ara wọn pe: Ẹnyin kò gbe aiye ju ọjọ mẹwa lọ.

نَّحْنُ أَعْلَمُ بِمَا يَقُولُونَ إِذْ يَقُولُ أَمْثَلُهُمْ طَرِيقَةً إِن لَّبِثْتُمْ إِلَّا يَوْمًا ﴿١٠٤﴾

**104.** Awa si mọ ju nipa ohun ti nwọn sọ nigbati ẹniti o dara ju ninu wọn ni ọna yio sọpe: Ẹnyin kò gbe (aiye) ri ju ọjọ kan lọ.

وَيَسْأَلُونَكَ عَنِ الْجِبَالِ فَقُلْ يَنسِفُهَا رَبِّي نَسْفًا ﴿١٠٥﴾

**105.** Atipe nwọn o bi ọ lere nipa awọn oke apata. Wipe: Oluwa mi yio tu wọn ka niti kukù danu.

فَيَذَرُهَا قَاعًا صَفْصَفًا ﴿١٠٦﴾

**106.** Nigbana yio wa fi silẹ̀ ni pẹrẹsẹ ti o ma dọgba.

لَّا تَرَىٰ فِيهَا عِوَجًا وَلَا أَمْتًا ﴿١٠٧﴾

**107.** Irẹ ko ni ri ibi ti o wọ kan tabi gegele kan ninu rẹ̀.

يَوْمَئِذٍ يَتَّبِعُونَ الدَّاعِيَ لَا عِوَجَ لَهُ ۖ وَخَشَعَتِ الْأَصْوَاتُ لِلرَّحْمَٰنِ فَلَا تَسْمَعُ إِلَّا هَمْسًا ﴿١٠٨﴾

**108.** Ni ọjọ na awọn (enia) yio tẹle Olupeni ti wọn ko niile gunri kuro lọdọọ rẹ; awọn ohùn yio dakẹ rọrọ fun (Oluwa) Ajọkẹ aiye, irẹ kò si ni gbọ ọ̀rọ kan ayafi girigiri (ẹsẹ).

يَوْمَئِذٍ لَّا تَنفَعُ الشَّفَاعَةُ إِلَّا مَنْ أَذِنَ لَهُ الرَّحْمَٰنُ وَرَضِيَ لَهُ قَوْلًا ﴿١٠٩﴾

**109.** Ni ọjọ na ipẹ̀ ṣiṣe kò ni ṣe anfani ayafi ẹniti (Oluwa) Alanu ba yọnda fun, ti O si yọnu si ni gbolohun ọ̀rọ (rẹ̀).

يَعْلَمُ مَا بَيْنَ أَيْدِيهِمْ وَمَا خَلْفَهُمْ وَلَا يُحِيطُونَ بِهِ عِلْمًا ﴿١١٠﴾

**110.** On si mọ̀ ohun ti mbẹ niwaju wọn ati ohun ti o wa ni ẹhin wọn, Atipe awọn ko si lee ni imọ ohungbogbo nipa Rẹ (Ọlọhun).

۞ وَعَنَتِ الْوُجُوهُ لِلْحَيِّ الْقَيُّومِ ۖ وَقَدْ خَابَ مَنْ حَمَلَ ظُلْمًا ﴿١١١﴾

**111.** Awọn oju yio rẹlẹ̀ fun (Ọba) Alãye, Ọba ti kiisun, ti O nse eto gbogbo nkan pata. Ẹniti o ba gbe abosi ru ti padanu.

**112.** Ẹniti o ba ṣe iṣẹ rere ti o si jẹ olugbagbọ ododo, ko maṣe paiya abosi tabi itujẹ.

وَمَن يَعْمَلْ مِنَ ٱلصَّٰلِحَٰتِ وَهُوَ مُؤْمِنٌ فَلَا يَخَافُ ظُلْمًا وَلَا هَضْمًا ﴿١١٢﴾

**113.** Atipe bayi ni Awa sọ ọ kalẹ̀ ni Al-Kurani ni ede Larubawa, atipe A si ṣe alaye adehun iya sibẹ ki nwọn le bẹru (Ọlọhun) tabi ki o jẹ iṣiti fun wọn.

وَكَذَٰلِكَ أَنزَلْنَٰهُ قُرْءَانًا عَرَبِيًّا وَصَرَّفْنَا فِيهِ مِنَ ٱلْوَعِيدِ لَعَلَّهُمْ يَتَّقُونَ أَوْ يُحْدِثُ لَهُمْ ذِكْرًا ﴿١١٣﴾

**114.** Nitorina Ọlọhun ni O ga julọ, Ọba, Ododo. Ma kanju pẹlu (kike) Al-Kurani na ṣiwaju ki a to ke e dopin fun ọ ki o si wipe: Oluwa mi, ṣe alekun imọ̀ fun mi.

فَتَعَٰلَى ٱللَّهُ ٱلْمَلِكُ ٱلْحَقُّ ۗ وَلَا تَعْجَلْ بِٱلْقُرْءَانِ مِن قَبْلِ أَن يُقْضَىٰٓ إِلَيْكَ وَحْيُهُۥ ۖ وَقُل رَّبِّ زِدْنِى عِلْمًا ﴿١١٤﴾

**115.** Dajudaju A ṣe adehun fun Adama ni iṣiwaju, ṣugbọn o gbagbe, Awa kò ri irọju fun.

وَلَقَدْ عَهِدْنَآ إِلَىٰٓ ءَادَمَ مِن قَبْلُ فَنَسِىَ وَلَمْ نَجِدْ لَهُۥ عَزْمًا ﴿١١٥﴾

**116.** Atipe nigbati A sọ fun awọn Malaika pe Ẹ forikan lẹ fun Adama, nwọn forikan lẹ, afi Ibilisi ni o kọ̀.

وَإِذْ قُلْنَا لِلْمَلَٰٓئِكَةِ ٱسْجُدُوا۟ لِءَادَمَ فَسَجَدُوٓا۟ إِلَّآ إِبْلِيسَ أَبَىٰ ﴿١١٦﴾

**117.** Nitorina Awa sọpe: Irẹ Adama, dajudaju eleyi bayi ọta ni o jẹ si irẹ ati aya rẹ; nitorina maṣe jẹki o yọ ẹnyin mejẽji jade ninu ọgba idẹra yi ki o ma ba ṣe oriburuku.

فَقُلْنَا يَٰٓـَٔادَمُ إِنَّ هَٰذَا عَدُوٌّ لَّكَ وَلِزَوْجِكَ فَلَا يُخْرِجَنَّكُمَا مِنَ ٱلْجَنَّةِ فَتَشْقَىٰٓ ﴿١١٧﴾

**118.** Dajudaju ebi kò ni pa ọ bẹni o kò ni wa ni ihoho ninu rẹ̀.

إِنَّ لَكَ أَلَّا تَجُوعَ فِيهَا وَلَا تَعْرَىٰ ﴿١١٨﴾

**119.** Atipe dajudaju ongbẹ kò ni gbẹ ọ bẹni õrùn kò ni pa ọ ninu rẹ̀.

وَأَنَّكَ لَا تَظْمَؤُا۟ فِيهَا وَلَا تَضْحَىٰ ﴿١١٩﴾

**120.** Ṣugbọn èṣu si ko erokero si i lọkàn; o wipe: Irẹ Adama, ṣe ki emi fi igi (ti yio mu ọ wa) gbere han ọ ati ijọba ti kò ni lopin?

فَوَسْوَسَ إِلَيْهِ ٱلشَّيْطَٰنُ قَالَ يَٰٓـَٔادَمُ هَلْ أَدُلُّكَ عَلَىٰ شَجَرَةِ ٱلْخُلْدِ وَمُلْكٍ لَّا يَبْلَىٰ ﴿١٢٠﴾

**121.** Nitorina awọn mejẽji si jẹ ninu ẹ, nigbana ihòhò awọn mejeji si han si wọn; awọn mejẽji bẹrẹ si lẹ ninu ewe ọgba na mọ ara wọn. Adama si ṣe aigbọran si ọluwa rẹ̀, o si kọja a ala.

فَأَكَلَا مِنْهَا فَبَدَتْ لَهُمَا سَوْءَٰتُهُمَا وَطَفِقَا يَخْصِفَانِ عَلَيْهِمَا مِن وَرَقِ ٱلْجَنَّةِ ۚ وَعَصَىٰٓ ءَادَمُ رَبَّهُۥ فَغَوَىٰ ﴿١٢١﴾

**122.** Lẹhinna Oluwa rẹ̀ ṣa a lẹsa, O si gba ituba rẹ̀, O si tọ ọ sọna.

ثُمَّ ٱجْتَبَٰهُ رَبُّهُۥ فَتَابَ عَلَيْهِ وَهَدَىٰ ﴿١٢٢﴾

**123.** O wipe: Ẹnyin mejẽji, ẹ jade ninu rẹ̀ patapata, ki apakan nyin ma jẹ ọta fun apakan. Nigbati itọsọna ba wa ba nyin lati ọdọ Mi; ẹniti o ba si tẹle ọna Mi na, (oluwarẹ̀) kò ni ṣina bẹni kò ni ṣe oriburuku.

قَالَ ٱهْبِطَا مِنْهَا جَمِيعًۢا ۖ بَعْضُكُمْ لِبَعْضٍ عَدُوٌّ ۖ فَإِمَّا يَأْتِيَنَّكُم مِّنِّى هُدًى فَمَنِ ٱتَّبَعَ هُدَاىَ فَلَا يَضِلُّ وَلَا يَشْقَىٰ ﴿١٢٣﴾

**124.** Ẹniti o ba ṣẹri kuro nibi iranti Mi, dajudaju igbesi aiye inira ni yio wa fun u, A o si gbe dide ni ọjọ ajinde ni afọju.

وَمَنْ أَعْرَضَ عَن ذِكْرِى فَإِنَّ لَهُۥ مَعِيشَةً ضَنكًا وَنَحْشُرُهُۥ يَوْمَ ٱلْقِيَٰمَةِ أَعْمَىٰ ﴿١٢٤﴾

**125.** Yio wipe: Oluwa mi, nitori kini O ṣe gbe mi dide ni afọju, bẹni emi ti riran ri.

قَالَ رَبِّ لِمَ حَشَرْتَنِىٓ أَعْمَىٰ وَقَدْ كُنتُ بَصِيرًا ﴿١٢٥﴾

**126.** Yio wipe: Bayi na ni awọn ami Wa wa ba ọ, ṣugbọn o pa a ti. Nitorina ni a ṣe pa ọ ti loni.

قَالَ كَذَٰلِكَ أَتَتْكَ ءَايَٰتُنَا فَنَسِيتَهَا ۖ وَكَذَٰلِكَ ٱلْيَوْمَ تُنسَىٰ ﴿١٢٦﴾

**127.** Atipe bayi na ni Awa nsan ẹsan fun alaṣeju ti kò gba awọn

وَكَذَٰلِكَ نَجْزِى مَنْ أَسْرَفَ وَلَمْ يُؤْمِنۢ بِـَٔايَٰتِ رَبِّهِۦ ۚ

وَلَعَذَابُ ٱلْآخِرَةِ أَشَدُّ وَأَبْقَىٰٓ ﴿١٢٧﴾

ami Oluwa rẹ̀ gbọ. Dajudaju iya ti ọrun lo le ju, yio si wa gbere.

أَفَلَمْ يَهْدِ لَهُمْ كَمْ أَهْلَكْنَا قَبْلَهُم مِّنَ ٱلْقُرُونِ يَمْشُونَ فِى مَسَٰكِنِهِمْ ۗ إِنَّ فِى ذَٰلِكَ لَآيَٰتٍ لِّأُو۟لِى ٱلنُّهَىٰ ﴿١٢٨﴾

**128.** Kò wa han si wọn ni pe melomelo awọn iran ti A ti parun ṣaju wọn ti awọn nrin ni ibugbe wọn. Dajudaju arisami mbẹ ninu eyi fun awọn ti o ni oye.

وَلَوْلَا كَلِمَةٌ سَبَقَتْ مِن رَّبِّكَ لَكَانَ لِزَامًا وَأَجَلٌ مُّسَمًّى ﴿١٢٩﴾

**129.** Ti kò ba jẹ ti ọ̀rọ kan ti o ti gba iwaju lati ọdọ Oluwa rẹ ni, ati akoko ti a sọ ni, (ìyà) iba jẹ wọn.

فَٱصْبِرْ عَلَىٰ مَا يَقُولُونَ وَسَبِّحْ بِحَمْدِ رَبِّكَ قَبْلَ طُلُوعِ ٱلشَّمْسِ وَقَبْلَ غُرُوبِهَا ۖ وَمِنْ ءَانَآئِ ٱلَّيْلِ فَسَبِّحْ وَأَطْرَافَ ٱلنَّهَارِ لَعَلَّكَ تَرْضَىٰ ﴿١٣٠﴾

**130.** Nitorina ṣe suru lori ohun ti nwọn nsọ, ki o si ma ṣe afọmọ iyin Oluwa rẹ ṣiwaju ki orun to yọ ati ṣiwaju wiwọ rẹ̀, ati ni asiko oru, ki o si ṣe afọmọ (Rẹ) ati ni apakan ọsan ki inu rẹ le dun.

وَلَا تَمُدَّنَّ عَيْنَيْكَ إِلَىٰ مَا مَتَّعْنَا بِهِۦٓ أَزْوَٰجًا مِّنْهُمْ زَهْرَةَ ٱلْحَيَوٰةِ ٱلدُّنْيَا لِنَفْتِنَهُمْ فِيهِ ۚ وَرِزْقُ رَبِّكَ خَيْرٌ وَأَبْقَىٰ ﴿١٣١﴾

**131.** Maṣe fi oju rẹ si ohun ti A pa lese fun wọn ni oriṣiriṣi, ni ohun ẹ̀yẹ ti aiye yi ki A le fi dan wọn wo ni ibẹ ni. Atipe ipese ti Oluwa rẹ lo dara ju ti yio si wa gbere.

وَأْمُرْ أَهْلَكَ بِٱلصَّلَوٰةِ وَٱصْطَبِرْ عَلَيْهَا ۖ لَا نَسْـَٔلُكَ رِزْقًا ۖ نَّحْنُ نَرْزُقُكَ ۗ وَٱلْعَٰقِبَةُ لِلتَّقْوَىٰ ﴿١٣٢﴾

**132.** Atipe ki o pa awọn ara ile rẹ laṣẹ irun kiki, ki o si ni suuru loriirẹ, Awa kò ni bere ipese kan lọwọ rẹ, Awa la npese fun ọ. Igbẹhin (rere) mbẹ fun ibẹru Ọlọhun.

وَقَالُوا۟ لَوْلَا يَأْتِينَا بِـَٔايَةٍ مِّن رَّبِّهِۦٓ ۚ أَوَلَمْ تَأْتِهِم بَيِّنَةُ مَا فِى ٱلصُّحُفِ ٱلْأُولَىٰ ﴿١٣٣﴾

**133.** Atipe nwọn wipe: Kini ṣe ti kò mu ami kan wa fun wa lati ọdọ Oluwa rẹ̀? Alaye ohun ti mbẹ ninu Tirà ti akọkọ kò ha ti wa ba wọn ni bi?

وَلَوۡ أَنَّآ أَهۡلَكۡنَٰهُم بِعَذَابٖ مِّن قَبۡلِهِۦ لَقَالُواْ رَبَّنَا لَوۡلَآ أَرۡسَلۡتَ إِلَيۡنَا رَسُولٗا فَنَتَّبِعَ ءَايَٰتِكَ مِن قَبۡلِ أَن نَّذِلَّ وَنَخۡزَىٰ ﴿١٣٤﴾

**134.** Ti o ba jẹ pe A ti fi ìyà kan pa wọn run nişiwaju rẹ ni, nwọn iba sọpe: Oluwa wa, kini şe ti O kò ran ojişẹ kan si wa nigbana awa iba tẹle awọn arisami Rẹ şaju ki awa to ri iyẹpẹrẹ ati idojuti.

قُلۡ كُلّٞ مُّتَرَبِّصٞ فَتَرَبَّصُواْۖ فَسَتَعۡلَمُونَ مَنۡ أَصۡحَٰبُ ٱلصِّرَٰطِ ٱلسَّوِيِّ وَمَنِ ٱهۡتَدَىٰ ﴿١٣٥﴾

**135.** Sọpe: Ki ọkọnkan wa ni o nreti, nitorina ẹ ma reti, ẹnyin yio mọ̀ ẹniti o wa ni ọna ti o dọgba ati ẹniti o tọna (ododo).



## *(21) Suratul Anbiyãi*

بِسۡمِ ٱللَّهِ ٱلرَّحۡمَٰنِ ٱلرَّحِيمِ

*Ni orukọ Ọlọhun Ajọkẹ aiye, Aşakẹ ọrun.*

ٱقۡتَرَبَ لِلنَّاسِ حِسَابُهُمۡ وَهُمۡ فِي غَفۡلَةٖ مُّعۡرِضُونَ ﴿١﴾

**1.** Işiro işẹ wọn o sunmọ fun awọn enia pẹkipẹki sibẹsibẹ nwọn şe aikunla nwọn şẹri kuro (nibi ododo).

مَا يَأۡتِيهِم مِّن ذِكۡرٖ مِّن رَّبِّهِم مُّحۡدَثٍ إِلَّا ٱسۡتَمَعُوهُ وَهُمۡ يَلۡعَبُونَ ﴿٢﴾

**2.** Kosi iranti kan ti yio wa ba wọn lati ọdọ Oluwa wọn ni ọ̀tun ayafi ki nwọn gbọ ọ ki nwọn si mã fi şe ẹ̀fẹ̀.

لَاهِيَةٗ قُلُوبُهُمۡۗ وَأَسَرُّواْ ٱلنَّجۡوَى ٱلَّذِينَ ظَلَمُواْ هَلۡ هَٰذَآ إِلَّا بَشَرٞ مِّثۡلُكُمۡۖ أَفَتَأۡتُونَ ٱلسِّحۡرَ وَأَنتُمۡ تُبۡصِرُونَ ﴿٣﴾

**3.** Ọkàn wọn ti gbagbera. Awọn ẹniti o şe abosi si ba ara wọn jiroro ni ikọ̀kọ̀: Eleyi ha işe kinikan ju abara ẹgbẹ nyin lọ? Njẹ ẹnyin õ ha wa tẹle idan bi? Nigbati ẹnyin na ri i.

قَالَ رَبِّي يَعۡلَمُ ٱلۡقَوۡلَ فِي ٱلسَّمَآءِ وَٱلۡأَرۡضِۖ وَهُوَ ٱلسَّمِيعُ ٱلۡعَلِيمُ ﴿٤﴾

**4.** O sọpe: Oluwa mi mọ̀ ọ̀rọ ti mbẹ ninu sanma ati ilẹ̀ atipe On ni Olugbọrọ. Onimimọ̀.

**5.** Bẹtiẹkọ, nwọn sọpe: Àlã ti o ruju ni, bẹtiẹkọ, o da a ṣe ni, bẹtiẹkọ, on jẹ akọrin ni, nitorina ki on mu ami kan wa fun wa gẹgẹbi ohun ti a fi ran awọn ẹni akọkọ nişẹ.

بَلْ قَالُوٓا۟ أَضْغَٰثُ أَحْلَٰمٍۭ بَلِ ٱفْتَرَىٰهُ بَلْ هُوَ شَاعِرٌ فَلْيَأْتِنَا بِـَٔايَةٍ كَمَآ أُرْسِلَ ٱلْأَوَّلُونَ ﴿٥﴾

**6.** Ilu kan ko gbagbọ şiwaju wọn ki A si pa wọn rẹ (şugbọn nitori aigbagbọ wọn ni a se pa wọn rẹ) njẹ awọn yio ha gbagbọ bi?

مَآ ءَامَنَتْ قَبْلَهُم مِّن قَرْيَةٍ أَهْلَكْنَٰهَآ ۖ أَفَهُمْ يُؤْمِنُونَ ﴿٦﴾

**7.** Awa kò ran (ẹnikan) nişẹ şiwaju rẹ ayafi ko jẹ awọn ọkunrin kan ti A nran sẹ si wọn; nitorina ẹ bi awọn oluşiti lere bi ẹnyin kò ba mọ̀.

وَمَآ أَرْسَلْنَا قَبْلَكَ إِلَّا رِجَالًا نُّوحِىٓ إِلَيْهِمْ ۖ فَسْـَٔلُوٓا۟ أَهْلَ ٱلذِّكْرِ إِن كُنتُمْ لَا تَعْلَمُونَ ﴿٧﴾

**8.** Bẹsi ni A kò şe wọn ni abara kan lasan ti nwọn kò njẹun, bẹsi ni nwọn ki işe ẹniti yio şe gbere (ni aiye).

وَمَا جَعَلْنَٰهُمْ جَسَدًا لَّا يَأْكُلُونَ ٱلطَّعَامَ وَمَا كَانُوا۟ خَٰلِدِينَ ﴿٨﴾

**9.** Lẹhinna A si mu adehun wa şẹ; A si gba wọn là ati awọn ti A fẹ, A si pa awọn ti o pe wọn nirọ rẹ.

ثُمَّ صَدَقْنَٰهُمُ ٱلْوَعْدَ فَأَنجَيْنَٰهُمْ وَمَن نَّشَآءُ وَأَهْلَكْنَا ٱلْمُسْرِفِينَ ﴿٩﴾

**10.** Dajudaju A ti sọ Tirà kan kalẹ̀ fun nyin ti iranti nyin yio ma bẹ ninu rẹ̀. Ẹ ki yio ha şe lakaye bi?

لَقَدْ أَنزَلْنَآ إِلَيْكُمْ كِتَٰبًا فِيهِ ذِكْرُكُمْ ۖ أَفَلَا تَعْقِلُونَ ﴿١٠﴾

**11.** Atipe melo-melo ilu ti o jẹ alabosi ti A ti parẹ, A si gbe awọn enia miran dide lẹhin rẹ̀.

وَكَمْ قَصَمْنَا مِن قَرْيَةٍ كَانَتْ ظَالِمَةً وَأَنشَأْنَا بَعْدَهَا قَوْمًا ءَاخَرِينَ ﴿١١﴾

**12.** Nigbati nwọn mọ idunra iyà Wa, nigbana awọn na nsalọ fun iyà nã.

فَلَمَّآ أَحَسُّوا۟ بَأْسَنَآ إِذَا هُم مِّنْهَا يَرْكُضُونَ ﴿١٢﴾

**13.** (Nwọn sọ fun wọn pe): Ẹ ma salọ atipe ki ẹ pada lọ sibi ohun ti a ṣe ni idẹra fun nyin, ati awọn ibugbe nyin, ki a ba le bi nyin lere.

لَا تَرْكُضُوا وَارْجِعُوا إِلَىٰ مَا أُتْرِفْتُمْ فِيهِ
وَمَسَاكِنِكُمْ لَعَلَّكُمْ تُسْأَلُونَ ﴿١٣﴾

**14.** Nwọn sọpe: Egbe wa o, dajudaju awa jẹ alabosi.

قَالُوا يَا وَيْلَنَا إِنَّا كُنَّا ظَالِمِينَ ﴿١٤﴾

**15.** Ibosi wọn na kò duro titi A fi sọ wọn dabi koriko ti a ge, ti o ku.

فَمَا زَالَت تِّلْكَ دَعْوَاهُمْ حَتَّىٰ جَعَلْنَاهُمْ
حَصِيدًا خَامِدِينَ ﴿١٥﴾

**16.** Bẹ si ni Awa kò da sanma ati ilẹ (lasan) ati ohun ti mbẹ ni arin awọn mejẽji fun ere ṣiṣe.

وَمَا خَلَقْنَا السَّمَاءَ وَالْأَرْضَ وَمَا بَيْنَهُمَا لَاعِبِينَ ﴿١٦﴾

**17.** Ti o ba ṣe pe A ba fẹ lati ma ṣe ere ni, A ba mu (ere na) ṣe lati ọdọ wa; bi Awa ba jẹ oluṣe (ere).

لَوْ أَرَدْنَا أَن نَّتَّخِذَ لَهْوًا لَّاتَّخَذْنَاهُ مِن لَّدُنَّا
إِن كُنَّا فَاعِلِينَ ﴿١٧﴾

**18.** Bẹtiẹkọ, Awa yio sọ ododo ni oko lu irọ, yio si fọ agbari rẹ, nigbana ni irọ na yio ku danu. Egbe ki o ma bẹ fun nyin nitori ohun ti ẹ nṣe irohin rẹ.

بَلْ نَقْذِفُ بِالْحَقِّ عَلَى الْبَاطِلِ فَيَدْمَغُهُ
فَإِذَا هُوَ زَاهِقٌ وَلَكُمُ الْوَيْلُ مِمَّا تَصِفُونَ ﴿١٨﴾

**19.** Ti Ọlọhun ni ẹniti mbẹ ninu sanma ati ilẹ, ati awọn ti mbẹ ni ọdọ Rẹ ti nwọn kò si nṣe igberaga tayọ ijọsin fun U,ti agara ki ida.

وَلَهُ مَن فِي السَّمَاوَاتِ وَالْأَرْضِ وَمَنْ عِندَهُ
لَا يَسْتَكْبِرُونَ عَنْ عِبَادَتِهِ وَلَا يَسْتَحْسِرُونَ ﴿١٩﴾

**20.** Nwọn a ma ṣe afọmọ l'oru ati l'ọsan ti nwọn kò si nja nibi ṣiṣe rẹ.

يُسَبِّحُونَ اللَّيْلَ وَالنَّهَارَ لَا يَفْتُرُونَ ﴿٢٠﴾

**21.** Abi awọn mu awọn Oluwa kan lati ori ilẹ ni ti nwọn le ṣe ẹmi bi?

أَمِ اتَّخَذُوا آلِهَةً مِّنَ الْأَرْضِ هُمْ يُنشِرُونَ ﴿٢١﴾

**22.** Ti o ba şe pe awǫn ǫlǫhun miran ba nbę ninu awǫn mejẽji lęhin Ǫlǫhun, awǫn mejẽji iba ti bajẹ̃. Nitorina mimǫ Ǫlǫhun, Oni Itę-ǫla (O ga) tayǫ ohun ti nwǫn nşe ni irohin Rę̀.

لَوْ كَانَ فِيهِمَآ ءَالِهَةٌ إِلَّا ٱللَّهُ لَفَسَدَتَا ۚ فَسُبْحَـٰنَ ٱللَّهِ رَبِّ ٱلْعَرْشِ عَمَّا يَصِفُونَ ﴿٢٢﴾

**23.** A kò le bere nipa ohun ti O ba nşe, bę si ni awǫn ni ao bi lere.

لَا يُسْـَٔلُ عَمَّا يَفْعَلُ وَهُمْ يُسْـَٔلُونَ ﴿٢٣﴾

**24.** A bi awǫn mu awǫn ǫlǫhun miran lęhin Rę̀? Sǫpe: Ęmu idi-ǫ̀rǫ nyin wa. Eyi ni iranti awǫn ti mbę pęlu mi ati iranti awǫn ti o ti gba iwaju mi. Şugbǫn ǫpǫlǫpǫ wǫn kò mǫ ododo, ni nwǫn ban gunri (kuro nibi ododo).

أَمِ ٱتَّخَذُوا۟ مِن دُونِهِۦٓ ءَالِهَةً ۖ قُلْ هَاتُوا۟ بُرْهَـٰنَكُمْ ۖ هَـٰذَا ذِكْرُ مَن مَّعِىَ وَذِكْرُ مَن قَبْلِى ۗ بَلْ أَكْثَرُهُمْ لَا يَعْلَمُونَ ٱلْحَقَّ ۖ فَهُم مُّعْرِضُونَ ﴿٢٤﴾

**25.** Atipe Awa kò ran ojişę kan nişę şiwaju rę ayafi ki A ranşę si i pe dajudaju kò si ǫlǫhun kan ayafi Emi, nitorina ki ę ma sin Mi.

وَمَآ أَرْسَلْنَا مِن قَبْلِكَ مِن رَّسُولٍ إِلَّا نُوحِىٓ إِلَيْهِ أَنَّهُۥ لَآ إِلَـٰهَ إِلَّآ أَنَا۠ فَٱعْبُدُونِ ﴿٢٥﴾

**26.** Atipe nwǫn sǫ pe: Ǫba Ajǫkę aiye bi ǫmǫ kan. Mimǫ Rę̀, bękǫ, ęrusin ni wǫn ti a pǫnle.

وَقَالُوا۟ ٱتَّخَذَ ٱلرَّحْمَـٰنُ وَلَدًا ۗ سُبْحَـٰنَهُۥ ۚ بَلْ عِبَادٌ مُّكْرَمُونَ ﴿٢٦﴾

**27.** Nwǫn ki si igba iwaju Rę̀ pęlu ǫ̀rǫ sisǫ, awǫn a si ma lo aşę Rę̀.

لَا يَسْبِقُونَهُۥ بِٱلْقَوْلِ وَهُم بِأَمْرِهِۦ يَعْمَلُونَ ﴿٢٧﴾

**28.** On mǫ ohun ti mbę niwaju wǫn ati ohun ti mbę lęhin wǫn, atipe nwǫn kò le şe ipę̀ ayafi ęniti O ba yǫnu si, atipe nwǫn a ma paya fun ibę̀ru Rę̀.

يَعْلَمُ مَا بَيْنَ أَيْدِيهِمْ وَمَا خَلْفَهُمْ وَلَا يَشْفَعُونَ إِلَّا لِمَنِ ٱرْتَضَىٰ وَهُم مِّنْ خَشْيَتِهِۦ مُشْفِقُونَ ﴿٢٨﴾

**29.** Atipe ęnikęni ti o ba sǫ ninu wǫn pe, dajudaju emi ni ǫlǫhun

۞ وَمَن يَقُلْ مِنْهُمْ إِنِّىٓ إِلَـٰهٌ مِّن دُونِهِۦ فَذَٰلِكَ

kan lẹhin Rẹ̀, nitorina eleyini Jahannama ni A o fi san a ni ẹsan. Bayi ni A o san awọn alabosi ni ẹsan.

نَجْزِيهِ جَهَنَّمَ كَذَٰلِكَ نَجْزِي ٱلظَّٰلِمِينَ ﴿٢٩﴾

**30.** Awọn ẹniti o ṣe aigbagbọ kò ri i ni pe dajudaju sanma ati ilẹ̀, mejẽji jẹ ohun ti o papọ, ṣugbọn Awa ya wọn si ọtọtọ̀. A si ṣe gbogbo nkan alãyè lati inu omi. Njẹ nwọn kò ni wa gbagbọ wayi?

أَوَلَمْ يَرَ ٱلَّذِينَ كَفَرُوٓا۟ أَنَّ ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَٱلْأَرْضَ كَانَتَا رَتْقًا فَفَتَقْنَٰهُمَا ۖ وَجَعَلْنَا مِنَ ٱلْمَآءِ كُلَّ شَىْءٍ حَىٍّ ۖ أَفَلَا يُؤْمِنُونَ ﴿٣٠﴾

**31.** Atipe A ṣe awọn oke ti o ga si ori ilẹ̀ ki o ma ba mi mọ wọn, A si tun ṣe oju ọna ti o fẹ̀ sinu rẹ̀, ki nwọn le ma mọ̀na.

وَجَعَلْنَا فِى ٱلْأَرْضِ رَوَٰسِىَ أَن تَمِيدَ بِهِمْ وَجَعَلْنَا فِيهَا فِجَاجًا سُبُلًا لَّعَلَّهُمْ يَهْتَدُونَ ﴿٣١﴾

**32.** Atipe A ṣe sanma ni àjà ni ohun ti a nṣọ, sibẹsibẹ nwọn si ṣẹri kuro nibi awọn ami rẹ̀.

وَجَعَلْنَا ٱلسَّمَآءَ سَقْفًا مَّحْفُوظًا ۖ وَهُمْ عَنْ ءَايَٰتِهَا مُعْرِضُونَ ﴿٣٢﴾

**33.** On ni Ẹniti O da oru ati ọsan ati orun ati oṣupa. Olukuluku wọn nlúwẹ ninu atẹ (awowo).

وَهُوَ ٱلَّذِى خَلَقَ ٱلَّيْلَ وَٱلنَّهَارَ وَٱلشَّمْسَ وَٱلْقَمَرَ ۖ كُلٌّ فِى فَلَكٍ يَسْبَحُونَ ﴿٣٣﴾

**34.** Awa kò ṣe bibẹ gbere fun abara kan ṣiwaju rẹ. Njẹ tirẹ ba ku awọn yio ma wa bẹ gbere ni?

وَمَا جَعَلْنَا لِبَشَرٍ مِّن قَبْلِكَ ٱلْخُلْدَ ۖ أَفَإِي۟ن مِّتَّ فَهُمُ ٱلْخَٰلِدُونَ ﴿٣٤﴾

**35.** Olukuluku ẹmi kọkan ni yio tọ iku wò. Atipe A o dan nyin wò pẹlu buburu ati rere niti adanwo. Ọdọ Wa ni a o da nyin pada si.

كُلُّ نَفْسٍ ذَآئِقَةُ ٱلْمَوْتِ ۗ وَنَبْلُوكُم بِٱلشَّرِّ وَٱلْخَيْرِ فِتْنَةً ۖ وَإِلَيْنَا تُرْجَعُونَ ﴿٣٥﴾

**36.** Atipe nigbati awọn ti o ṣe aigbagbọ ba ri ọ, nwọn kò ni gba ọ si nkankan ayafi ki nwọn ma ṣe yẹyẹ pe: Njẹ eyi ni ẹniti nfi ẹnu

وَإِذَا رَءَاكَ ٱلَّذِينَ كَفَرُوٓا۟ إِن يَتَّخِذُونَكَ إِلَّا هُزُوًا أَهَٰذَا ٱلَّذِى يَذْكُرُ ءَالِهَتَكُمْ وَهُم بِذِكْرِ ٱلرَّحْمَٰنِ هُمْ كَٰفِرُونَ ﴿٣٦﴾

ẹgan kan awọn ọlọhun nyin? Nwọn si jẹ alaigbagbọ si iranti Oluwa Ajọke aiye.

**37.** A da enia lati nu ikanju. Emi yio ma fi awọn ami Mi han nyin nitorina ẹ ma ṣe kan Mi loju.

خُلِقَ ٱلْإِنسَٰنُ مِنْ عَجَلٍ سَأُوْرِيكُمْ
ءَايَٰتِى فَلَا تَسْتَعْجِلُونِ ٣٧

**38.** Nwọn si tun sọpe: nigbawo ni ileri yi yio ṣẹ, ti ẹnyin ba jẹ olododo.

وَيَقُولُونَ مَتَىٰ هَٰذَا ٱلْوَعْدُ
إِن كُنتُمْ صَٰدِقِينَ ٣٨

**39.** Ti o ba ṣe pe awọn alaigbagbọ mọ̀ pe awọn kò ni le ti ina kuro niwaju wọn ati ni ẹhin wọn, atipe nwọn kò ni ni ẹniti yio ran wọn lọwọ nigbana.

لَوْ يَعْلَمُ ٱلَّذِينَ كَفَرُوا۟ حِينَ لَا يَكُفُّونَ
عَن وُجُوهِهِمُ ٱلنَّارَ وَلَا عَن ظُهُورِهِمْ
وَلَا هُمْ يُنصَرُونَ ٣٩

**40.** Bẹkọ, yio wa ba wọn l'ojiji nigbana yio ko idamu ba wọn, nwọn kò si ni ni agbara didapada rẹ̀, atipe a kò ni lọra fun wọn.

بَلْ تَأْتِيهِم بَغْتَةً فَتَبْهَتُهُمْ
فَلَا يَسْتَطِيعُونَ رَدَّهَا وَلَا هُمْ يُنظَرُونَ ٤٠

**41.** Atipe dajudaju nwọn ti fi ọpọlọpọ awọn ojiṣẹ ṣe yẹyẹ ṣiwaju rẹ, ohun ti nwọn fi nṣe yẹ̀yẹ̃ o sọ̀kalẹ̀ si awọn ti o nṣe yẹ̀yẹ̃ ninu wọn lori.

وَلَقَدِ ٱسْتُهْزِئَ بِرُسُلٍ مِّن قَبْلِكَ فَحَاقَ بِٱلَّذِينَ
سَخِرُوا۟ مِنْهُم مَّا كَانُوا۟ بِهِۦ يَسْتَهْزِءُونَ ٤١

**42.** Wipe: Tani ẹniti nṣọ nyin ni oru ati ni ọsan lọwọ (iya) Ọba Ajọkẹ aiye nã? Rara o, awọnyi jẹ ẹniti o ṣẹri kuro nibi iranti Oluwa wọn.

قُلْ مَن يَكْلَؤُكُم بِٱلَّيْلِ وَٱلنَّهَارِ مِنَ ٱلرَّحْمَٰنِ
بَلْ هُمْ عَن ذِكْرِ رَبِّهِم مُّعْرِضُونَ ٤٢

**43.** Tabi nwọn ni awọn ọlọhun miran ti o le gba wọn silẹ̀ lẹhin Wa ni? Nwọn kò ni agbara iranlọwọ

أَمْ لَهُمْ ءَالِهَةٌ تَمْنَعُهُم مِّن دُونِنَا
لَا يَسْتَطِيعُونَ نَصْرَ أَنفُسِهِمْ وَلَا هُم مِّنَّا

fun ara wọn, kosi ni si ẹniti yio gba wọn silẹ̀ lọdọ̀ Wa.

يُصْحَبُونَ ﴿٤٣﴾

**44.** Rara o, A fun awọn wọnyi ni igbadun ati awọn baba wọn titi ẹmi wọn si gun. Njẹ nwọn kò mọ ni pe Awa ni An din ilẹ na ku ni ẹgbẹgbẹ rẹ? Njẹ nwọn ha le bori ni?

بَلْ مَتَّعْنَا هَٰٓؤُلَآءِ وَءَابَآءَهُمْ حَتَّىٰ طَالَ عَلَيْهِمُ ٱلْعُمُرُ ۗ أَفَلَا يَرَوْنَ أَنَّا نَأْتِى ٱلْأَرْضَ نَنقُصُهَا مِنْ أَطْرَافِهَآ ۚ أَفَهُمُ ٱلْغَٰلِبُونَ ﴿٤٤﴾

**45.** Wipe: Mo sa nfi ohun ti afi ransẹ si mi ṣe kilọkilọ fun nyin; ṣugbọn aditi ki igbọ pipe nigbati nwọn ba nṣe ikilọ fun wọn.

قُلْ إِنَّمَآ أُنذِرُكُم بِٱلْوَحْىِ ۚ وَلَا يَسْمَعُ ٱلصُّمُّ ٱلدُّعَآءَ إِذَا مَا يُنذَرُونَ ﴿٤٥﴾

**46.** Atipe dajudaju ti afẹsi ìyà Oluwa rẹ ba ba wọn, dajudaju nwọn o ma sọpe: Egbe ni fun wa o, dajudaju awa jẹ alabosi.

وَلَئِن مَّسَّتْهُمْ نَفْحَةٌ مِّنْ عَذَابِ رَبِّكَ لَيَقُولُنَّ يَٰوَيْلَنَآ إِنَّا كُنَّا ظَٰلِمِينَ ﴿٤٦﴾

**47.** Atipe A o fi awọn oṣuwọn ti o ṣe dede lelẹ̀ ni ọjọ idide, nigbana Awa kò ni ṣe abosi kankan fun ẹmi kan. Ti o ba ṣe wipe oṣuwọn (iṣẹ enia) jẹ horo «Kharidali» kekere kan, A o mu u jade. Awa ti to ni Oluṣiro.

وَنَضَعُ ٱلْمَوَٰزِينَ ٱلْقِسْطَ لِيَوْمِ ٱلْقِيَٰمَةِ فَلَا تُظْلَمُ نَفْسٌ شَيْـًٔا ۖ وَإِن كَانَ مِثْقَالَ حَبَّةٍ مِّنْ خَرْدَلٍ أَتَيْنَا بِهَا ۗ وَكَفَىٰ بِنَا حَٰسِبِينَ ﴿٤٧﴾

**48.** Atipe A fun Musa ati Haruna ni ohun ti o nya irọ kuro ninu otitọ, ati imọlẹ ati iranti fun awọn ti nwọn paiya (Ọlọhun).

وَلَقَدْ ءَاتَيْنَا مُوسَىٰ وَهَٰرُونَ ٱلْفُرْقَانَ وَضِيَآءً وَذِكْرًا لِّلْمُتَّقِينَ ﴿٤٨﴾

**49.** Awọn ẹniti nwọn bẹru Oluwa wọn ni ikọ̀kọ̀ atipe nwọn si nbẹru nipa asiko na.

ٱلَّذِينَ يَخْشَوْنَ رَبَّهُم بِٱلْغَيْبِ وَهُم مِّنَ ٱلسَّاعَةِ مُشْفِقُونَ ﴿٤٩﴾

**50.** Atipe eyi jẹ iranti kan ti o ni ibukun ti A sọ̀kalẹ̀. Njẹ ẹyin yio ha jẹ alatakò si i bi?

وَهَٰذَا ذِكْرٌ مُّبَارَكٌ أَنزَلْنَٰهُ ۚ أَفَأَنتُمْ لَهُۥ مُنكِرُونَ ﴿٥٠﴾

**51.** Dajudaju A ti fun Ibrahima ni imọna rẹ ṣiwaju, Awa si jẹ Ẹniti O mọ ọ daradara.

۞ وَلَقَدْ ءَاتَيْنَآ إِبْرَٰهِيمَ رُشْدَهُۥ مِن قَبْلُ وَكُنَّا بِهِۦ عَٰلِمِينَ ٥١

**52.** Nigbati o sọ fun baba rẹ ati awọn enia rẹ pe: Kini awọn ère wọnyi ti ẹ taku si bibọ rẹ?

إِذْ قَالَ لِأَبِيهِ وَقَوْمِهِۦ مَا هَٰذِهِ ٱلتَّمَاثِيلُ ٱلَّتِىٓ أَنتُمْ لَهَا عَٰكِفُونَ ٥٢

**53.** Nwọn sọpe: Awa ba awọn baba wa ti nwọn nsin wọn ni.

قَالُوا۟ وَجَدْنَآ ءَابَآءَنَا لَهَا عَٰبِدِينَ ٥٣

**54.** O sọpe: Dajudaju ẹnyin pẹlu awọn baba nyin wa ninu iṣina ti o han.

قَالَ لَقَدْ كُنتُمْ أَنتُمْ وَءَابَآؤُكُمْ فِى ضَلَٰلٍ مُّبِينٍ ٥٤

**55.** Nwọn wipe: Otitọ ni o mu wa ba wa ni, abi irẹ jẹ ọkan ninu awọn ṣẹfẹṣẹfẹ.

قَالُوٓا۟ أَجِئْتَنَا بِٱلْحَقِّ أَمْ أَنتَ مِنَ ٱللَّٰعِبِينَ ٥٥

**56.** O sọpe: Bẹkọ, Oluwa nyin ni Oluwa sanma ati ilẹ, Ẹniti O da wọn: emi si jẹ okan ninu awọn ẹlẹri si eyi.

قَالَ بَل رَّبُّكُمْ رَبُّ ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَٱلْأَرْضِ ٱلَّذِى فَطَرَهُنَّ وَأَنَا۠ عَلَىٰ ذَٰلِكُم مِّنَ ٱلشَّٰهِدِينَ ٥٦

**57.** Atipe Ọlọhun ni mo fi bura, dajudaju emi yio da ete si awọn oriṣa nyin lẹhin ti ẹ ba lọ.

وَتَٱللَّهِ لَأَكِيدَنَّ أَصْنَٰمَكُم بَعْدَ أَن تُوَلُّوا۟ مُدْبِرِينَ ٥٧

**58.** O si fọ wọn si wẹwẹ afi eyiti otobiju ninu wọn, ki nwọn le pada wa ba a.

فَجَعَلَهُمْ جُذَٰذًا إِلَّا كَبِيرًا لَّهُمْ لَعَلَّهُمْ إِلَيْهِ يَرْجِعُونَ ٥٨

**59.** Nwọn wipe: Tani ṣe eyi pẹlu awọn Ọlọhun wa? Dajudaju oluwarẹ jẹ ọkan ninu awọn alabosi.

قَالُوا۟ مَن فَعَلَ هَٰذَا بِـَٔالِهَتِنَآ إِنَّهُۥ لَمِنَ ٱلظَّٰلِمِينَ ٥٩

**60.** Nwọn sọpe: Awa gbọ ti ọmọde kan ti nwọn npe ni Ibrahima nfi ẹnu ẹgan kàn wọn.

قَالُوا۟ سَمِعْنَا فَتًى يَذْكُرُهُمْ يُقَالُ لَهُۥٓ إِبْرَٰهِيمُ ٦٠

**61.** Nwọn wipe: Ẹ mu u wa ki awọn enia ri i, ki nwọn le jẹri si i.

قَالُوا فَأْتُوا بِهِ عَلَىٰٓ أَعْيُنِ ٱلنَّاسِ لَعَلَّهُمْ يَشْهَدُونَ ﴿٦١﴾

**62.** Nwọn sọpe: ṣe Irẹ Ibrahima ni o ṣe awọn Ọlọhun wa bayi?

قَالُوٓا ءَأَنتَ فَعَلْتَ هَٰذَا بِـَٔالِهَتِنَا يَٰٓإِبْرَٰهِيمُ ﴿٦٢﴾

**63.** O sọpe: Rara o, olori wọn yi lo ṣe e. Njẹ ẹ bi wọn lere bi nwọn ba nsọrọ.

قَالَ بَلْ فَعَلَهُۥ كَبِيرُهُمْ هَٰذَا فَسْـَٔلُوهُمْ إِن كَانُوا يَنطِقُونَ ﴿٦٣﴾

**64.** Nigbana nwọn yiju si ara wọn, nwọn sọpe: Dajudaju ẹnyin ni alabosi.

فَرَجَعُوٓا إِلَىٰٓ أَنفُسِهِمْ فَقَالُوٓا إِنَّكُمْ أَنتُمُ ٱلظَّٰلِمُونَ ﴿٦٤﴾

**65.** Lẹhinna nwọn s'orikọ (nwọn ni): Irẹ na mọ pe awọn wọnyi ki isọrọ.

ثُمَّ نُكِسُوا عَلَىٰ رُءُوسِهِمْ لَقَدْ عَلِمْتَ مَا هَٰٓؤُلَآءِ يَنطِقُونَ ﴿٦٥﴾

**66.** O sọpe: Ẹ ha njọsin fun ohun miran lẹhin Ọlọhun ohun ti kò le ṣe nyin ni õre kan rara bẹni kò le ṣe ipalara kan fun yin bi?

قَالَ أَفَتَعْبُدُونَ مِن دُونِ ٱللَّهِ مَا لَا يَنفَعُكُمْ شَيْـًٔا وَلَا يَضُرُّكُمْ ﴿٦٦﴾

**67.** Ṣiọ nyin ati ohun ti ẹ njọsin lẹhin Ọlọhun, ẹ kò ni lãkaye ni?

أُفٍّ لَّكُمْ وَلِمَا تَعْبُدُونَ مِن دُونِ ٱللَّهِ أَفَلَا تَعْقِلُونَ ﴿٦٧﴾

**68.** Nwọn wipe: Ẹ sun u ni ina, ki ẹ si ran awọn Ọlọhun nyin lọwọ; ti ẹ ba fẹ ṣe.

قَالُوا حَرِّقُوهُ وَٱنصُرُوٓا ءَالِهَتَكُمْ إِن كُنتُمْ فَٰعِلِينَ ﴿٦٨﴾

**69.** Awa sọpe: Irẹ ina, di tutu ati alaafia fun Ibrahima.

قُلْنَا يَٰنَارُ كُونِى بَرْدًا وَسَلَٰمًا عَلَىٰٓ إِبْرَٰهِيمَ ﴿٦٩﴾

**70.** Nwọn gbero lati da ète si i, ṣugbọn A jẹ ki nwọn padanu.

وَأَرَادُوا بِهِۦ كَيْدًا فَجَعَلْنَٰهُمُ ٱلْأَخْسَرِينَ ﴿٧٠﴾

**71.** Awa si ko o yọ pẹlu Lutu lọ si ilẹ ti A fi ibukun sinu rẹ fun gbogbo ẹda.

وَنَجَّيْنَٰهُ وَلُوطًا إِلَى ٱلْأَرْضِ ٱلَّتِى بَٰرَكْنَا فِيهَا لِلْعَٰلَمِينَ ﴿٧١﴾

**72.** Awa ta a l'ọrẹ Isihaka; ati Yakuba ni èni, A si ṣe gbogbo wọn ni ẹni rere.

وَوَهَبۡنَا لَهُۥٓ إِسۡحَٰقَ وَيَعۡقُوبَ نَافِلَةٗۖ وَكُلّٗا جَعَلۡنَا صَٰلِحِينَ ٧٢

**73.** Awa si ṣe wọn ni aṣiwaju ti ntọ (awọn enia) s'ọna pẹlu aṣẹ Wa, Awa si ranṣẹ si wọn lati ma ṣ'iṣẹ rere ati gbigbe irun duro ati saka yiyọ, atipe A wa ni nwọn njọsin fun.

وَجَعَلۡنَٰهُمۡ أَئِمَّةٗ يَهۡدُونَ بِأَمۡرِنَا وَأَوۡحَيۡنَآ إِلَيۡهِمۡ فِعۡلَ ٱلۡخَيۡرَٰتِ وَإِقَامَ ٱلصَّلَوٰةِ وَإِيتَآءَ ٱلزَّكَوٰةِۖ وَكَانُواْ لَنَا عَٰبِدِينَ ٧٣

**74.** Ati Lutu, Awa fun u ni idajọ ati mimọ̀ A wa ko o yọ ninu ilu ti nwọn ṣiṣẹ buburu. nwọn jẹ awọn enia buburu, obilẹjẹ.

وَلُوطًا ءَاتَيۡنَٰهُ حُكۡمٗا وَعِلۡمٗا وَنَجَّيۡنَٰهُ مِنَ ٱلۡقَرۡيَةِ ٱلَّتِي كَانَت تَّعۡمَلُ ٱلۡخَبَٰٓئِثَۚ إِنَّهُمۡ كَانُواْ قَوۡمَ سَوۡءٖ فَٰسِقِينَ ٧٤

**75.** Atipe Awa mu u wọ inu ikẹ Wa, dajudaju on wa ninu ẹnirere.

وَأَدۡخَلۡنَٰهُ فِي رَحۡمَتِنَآۖ إِنَّهُۥ مِنَ ٱلصَّٰلِحِينَ ٧٥

**76.** Atipe Nuha, nigbati o pe ipe ni iṣiwaju, nitorina Awa da a lohun Awa si kõ yọ ati awọn enia rẹ̀ kuro ninu ibanujẹ ti o tobi.

وَنُوحًا إِذۡ نَادَىٰ مِن قَبۡلُ فَٱسۡتَجَبۡنَا لَهُۥ فَنَجَّيۡنَٰهُ وَأَهۡلَهُۥ مِنَ ٱلۡكَرۡبِ ٱلۡعَظِيمِ ٧٦

**77.** Awa si ṣe aranṣe fun u lori awọn enia ti o pe awọn ãyàh Wa n'irọ. Dajudaju nwọn jẹ awọn ijọ buburu, nitorina A tẹ̀ wọn ri ni apapọ.

وَنَصَرۡنَٰهُ مِنَ ٱلۡقَوۡمِ ٱلَّذِينَ كَذَّبُواْ بِـَٔايَٰتِنَآۚ إِنَّهُمۡ كَانُواْ قَوۡمَ سَوۡءٖ فَأَغۡرَقۡنَٰهُمۡ أَجۡمَعِينَ ٧٧

**78.** Ati Dauda ati Sulaimana nigbati awọn mejẽji nṣe idajọ nipa ókó nigbati awọn agutan awọn enia lọ jẹko ninu rẹ̀, Awa si jẹri si idajọ wọn.

وَدَاوُۥدَ وَسُلَيۡمَٰنَ إِذۡ يَحۡكُمَانِ فِي ٱلۡحَرۡثِ إِذۡ نَفَشَتۡ فِيهِ غَنَمُ ٱلۡقَوۡمِ وَكُنَّا لِحُكۡمِهِمۡ شَٰهِدِينَ ٧٨

**79.** Awa si fun Sulaimana ni agbọye rẹ̀, Onikaluku (wọn) ni A

فَفَهَّمۡنَٰهَا سُلَيۡمَٰنَۚ وَكُلًّا ءَاتَيۡنَا حُكۡمٗا وَعِلۡمٗاۚ

fun ni ijẹ Annabi ati mimọ. Awa tẹ awọn oke l'oriba fun Dauda ti nwọn nṣe afọmọ (fun Wa) ati awọn ẹiyẹ. Awa ni Ẹniti O ṣe e.

وَسَخَّرْنَا مَعَ دَاوُودَ الْجِبَالَ يُسَبِّحْنَ وَالطَّيْرَ ۚ وَكُنَّا فَاعِلِينَ ﴿٧٩﴾

**80.** Atipe Awa kọ ọ ni sise ẹwu irin fun nyin ki o le dabo bo nyin ninu ogun jijà nyin; ẹnyin kò yio ha dupẹ bi?

وَعَلَّمْنَاهُ صَنْعَةَ لَبُوسٍ لَّكُمْ لِتُحْصِنَكُم مِّن بَأْسِكُمْ ۖ فَهَلْ أَنتُمْ شَاكِرُونَ ﴿٨٠﴾

**81.** Atipe (A tẹ) atẹgun lile (l'oriba) fun Sulaimana ti o nfẹ lọ pẹlu aṣẹ rẹ̀ si ilẹ̀ ti a fi ibukun si, Awa si jẹ Ẹniti O mọ nipa gbogbo nkan.

وَلِسُلَيْمَانَ الرِّيحَ عَاصِفَةً تَجْرِي بِأَمْرِهِ إِلَى الْأَرْضِ الَّتِي بَارَكْنَا فِيهَا ۚ وَكُنَّا بِكُلِّ شَيْءٍ عَالِمِينَ ﴿٨١﴾

**82.** Atipe o mbẹ ninu awọn èṣu awọn ti o ńwọ̀kun fun u, nwọn si tun nṣe awọn iṣẹ ti o yatọ si eyi; Awa si jẹ oluṣọ fun wọn.

وَمِنَ الشَّيَاطِينِ مَن يَغُوصُونَ لَهُ وَيَعْمَلُونَ عَمَلًا دُونَ ذَٰلِكَ ۖ وَكُنَّا لَهُمْ حَافِظِينَ ﴿٨٢﴾

**83.** Atipe (ki o ṣe iranti) Ayuba nigbati o ké pe Oluwa rẹ̀ pe: Dajudaju inira fi ọwọ kan mi, bẹ si ni Irẹ ni Akẹni ju gbogbo awọn akẹni lọ.

۞ وَأَيُّوبَ إِذْ نَادَىٰ رَبَّهُ أَنِّي مَسَّنِيَ الضُّرُّ وَأَنتَ أَرْحَمُ الرَّاحِمِينَ ﴿٨٣﴾

**84.** Nitorina A si jẹ ipe rẹ̀ A si ṣi kuro fun u ohun ti mbẹ fun u ni inira a si fun u ni awọn enia rẹ̀ ati ilọpo iru wọn pẹlu wọn: niti ikẹ lati ọdọ Wa ati iranti fun awọn ẹrusin (Wa).

فَاسْتَجَبْنَا لَهُ فَكَشَفْنَا مَا بِهِ مِن ضُرٍّ ۖ وَآتَيْنَاهُ أَهْلَهُ وَمِثْلَهُم مَّعَهُمْ رَحْمَةً مِّنْ عِندِنَا وَذِكْرَىٰ لِلْعَابِدِينَ ﴿٨٤﴾

**85.** Ati Ismaila ati Idrisa ati Sulikifuli; ọ̀kọ̀kan wọn ni mbẹ ninu awọn oni suru.

وَإِسْمَاعِيلَ وَإِدْرِيسَ وَذَا الْكِفْلِ ۖ كُلٌّ مِّنَ الصَّابِرِينَ ﴿٨٥﴾

**86.** Atipe A fi wọn wọ sinu ikẹ Wa; dajudaju nwọn mbẹ ninu awọn oluṣe rere.

وَأَدْخَلْنَٰهُمْ فِى رَحْمَتِنَآ ۖ إِنَّهُم مِّنَ ٱلصَّٰلِحِينَ ﴿٨٦﴾

**87.** Ati (ki o ranit) Ẹlẹja nã nigbati o lọ ni ẹniti o nbinu ti o si rò pe A kò ni sa agbara l'ori on, o kepe (Oluwa rẹ̀) ninu okùnkùn pe: Kosi ọlọhun miran ayafi Irẹ, mimọ Rẹ, dajudaju emi ti jẹ ọkan ninu awọn alabòsi.

وَذَا ٱلنُّونِ إِذ ذَّهَبَ مُغَٰضِبًا فَظَنَّ أَن لَّن نَّقْدِرَ عَلَيْهِ فَنَادَىٰ فِى ٱلظُّلُمَٰتِ أَن لَّآ إِلَٰهَ إِلَّآ أَنتَ سُبْحَٰنَكَ إِنِّى كُنتُ مِنَ ٱلظَّٰلِمِينَ ﴿٨٧﴾

**88.** Nitorina A si jẹ ipe rẹ̀ A si gba a là kuro ninu ibanujẹ atipe bayi ni Awa ngba awọn olugbagbọ ododo là.

فَٱسْتَجَبْنَا لَهُۥ وَنَجَّيْنَٰهُ مِنَ ٱلْغَمِّ ۚ وَكَذَٰلِكَ نُـۨجِى ٱلْمُؤْمِنِينَ ﴿٨٨﴾

**89.** Ati (ki o ranti) Sakariya nigbati o ke pe Oluwa rẹ̀ pe: oluwa mi, ma fi mi silẹ̀ ni aṣo, atipe Irẹ ni O dara ninu awọn jogunjogun.

وَزَكَرِيَّآ إِذْ نَادَىٰ رَبَّهُۥ رَبِّ لَا تَذَرْنِى فَرْدًا وَأَنتَ خَيْرُ ٱلْوَٰرِثِينَ ﴿٨٩﴾

**90.** Nitorina A si jẹ ipe rẹ̀ A si ta a l'ọrẹ yahya A si tun iyawo rẹ̀ ṣe fun u. Nitoripe dajudaju awọn jẹ ẹniti nyara lọ si ibi iṣẹ rere atipe nwọn a si ma ke pe Wa, pẹlu ireti ati ipaiya nwọn si jẹ oluteriba fun Wa.

فَٱسْتَجَبْنَا لَهُۥ وَوَهَبْنَا لَهُۥ يَحْيَىٰ وَأَصْلَحْنَا لَهُۥ زَوْجَهُۥٓ ۚ إِنَّهُمْ كَانُوا۟ يُسَٰرِعُونَ فِى ٱلْخَيْرَٰتِ وَيَدْعُونَنَا رَغَبًا وَرَهَبًا ۖ وَكَانُوا۟ لَنَا خَٰشِعِينَ ﴿٩٠﴾

**91.** Ati (obirin kan) ti o pa ara rẹ̀ mọ ti A si fẹ atẹgun ẹmi Wa sinu rẹ̀, ti A si ṣe on ati ọmọ rẹ̀ ni ami kan fun gbogbo ẹda.

وَٱلَّتِىٓ أَحْصَنَتْ فَرْجَهَا فَنَفَخْنَا فِيهَا مِن رُّوحِنَا وَجَعَلْنَٰهَا وَٱبْنَهَآ ءَايَةً لِّلْعَٰلَمِينَ ﴿٩١﴾

**92.** Dajudaju ijọ yi jẹ ijọ nyin kan na, atipe Emi ni Oluwa nyin, nitorina ki ẹ mã sin Mi.

إِنَّ هَٰذِهِۦٓ أُمَّتُكُمْ أُمَّةً وَٰحِدَةً وَأَنَا۠ رَبُّكُمْ فَٱعْبُدُونِ ﴿٩٢﴾

**93.** Atipe nwọn da ọ̀rọ (ẹsin) wọn kelekele ni arin ara wọn: gbogbo wọn ni yio pada si ọdọ Wa.

وَتَقَطَّعُوٓاْ أَمۡرَهُم بَيۡنَهُمۡۖ كُلٌّ إِلَيۡنَا رَٰجِعُونَ ٩٣

**94.** Nitorina ẹnikẹni ti o ba ṣe ninu iṣẹ rere ti on si jẹ onigbagbọ ododo, nitorina kò ni si kikọ̀ fun iṣẹ rẹ̀ (ti o ṣe) atipe Awa yio kọ ọ silẹ̀ fun u.

فَمَن يَعۡمَلۡ مِنَ ٱلصَّٰلِحَٰتِ وَهُوَ مُؤۡمِنٞ فَلَا كُفۡرَانَ لِسَعۡيِهِۦ وَإِنَّا لَهُۥ كَٰتِبُونَ ٩٤

**95.** Atipe ẽwọ̀ ni fun ilu kan ti A ti parẹ (pe ki o tun pada si aiye): dajudaju nwọn kò ni pada mọ.

وَحَرَٰمٌ عَلَىٰ قَرۡيَةٍ أَهۡلَكۡنَٰهَآ أَنَّهُمۡ لَا يَرۡجِعُونَ ٩٥

**96.** Titi di igbati a o fi ṣi awọn Yajuju ati Majuju silẹ̀ bẹ si ni nwọn yio yara jade lati gbogbo ãye toga.

حَتَّىٰٓ إِذَا فُتِحَتۡ يَأۡجُوجُ وَمَأۡجُوجُ وَهُم مِّن كُلِّ حَدَبٖ يَنسِلُونَ ٩٦

**97.** Atipe adehun ododo na ti sunmọ pẹkipẹki, nigbana awọn oju awọn ẹniti kò gbagbọ yio fẹ toto (nwọn yio ma wipe): Egbe wa o, dajudaju awa ti jẹ ẹniti mbẹ ninu igbagbera nipa eyi; bẹtiẹkọ awa ti jẹ alabòsi.

وَٱقۡتَرَبَ ٱلۡوَعۡدُ ٱلۡحَقُّ فَإِذَا هِيَ شَٰخِصَةٌ أَبۡصَٰرُ ٱلَّذِينَ كَفَرُواْ يَٰوَيۡلَنَا قَدۡ كُنَّا فِي غَفۡلَةٖ مِّنۡ هَٰذَا بَلۡ كُنَّا ظَٰلِمِينَ ٩٧

**98.** Dajudaju ẹnyin ati ohun ti ẹ nsin lẹhin Ọlọhun ni ikona Jahannama; ẹnyin yio wọ ọ.

إِنَّكُمۡ وَمَا تَعۡبُدُونَ مِن دُونِ ٱللَّهِ حَصَبُ جَهَنَّمَ أَنتُمۡ لَهَا وَٰرِدُونَ ٩٨

**99.** Ti o ba ṣe pe awọn oriṣa wọnyi ba jẹ ọlọhun ni, nwọn ki ba ti wọ ọ. Bẽ si ni ọ̀kọ̀kan wọn ni yio gbe ibẹ gbere.

لَوۡ كَانَ هَٰٓؤُلَآءِ ءَالِهَةٗ مَّا وَرَدُوهَاۖ وَكُلّٞ فِيهَا خَٰلِدُونَ ٩٩

**100.** Kíkùn yio ma bẹ fun wọn ninu rẹ̀ bẹ si ni nwọn kò ni gbọ (ọ̀rọ) ninu rẹ̀.

لَهُمۡ فِيهَا زَفِيرٞ وَهُمۡ فِيهَا لَا يَسۡمَعُونَ ١٠٠

**101.** Dajudaju awọn ẹniti daradara ti wa ba lati ọdọ Wa, awọn elewọnyi a o gbe wọn jinna si (ina).

إِنَّ ٱلَّذِينَ سَبَقَتۡ لَهُم مِّنَّا ٱلۡحُسۡنَىٰٓ أُوْلَٰٓئِكَ عَنۡهَا مُبۡعَدُونَ ١٠١

**102.** Nwọn ko ni gbọ kikun rẹ̀, atipe awọn yio si ṣe gbere sinu ohun ti ẹmi wọn nfẹ.

لَا يَسۡمَعُونَ حَسِيسَهَاۖ وَهُمۡ فِي مَا ٱشۡتَهَتۡ أَنفُسُهُمۡ خَٰلِدُونَ ١٠٢

**103.** Ipaiya ti o tobi kò ni ba wọn ninu jẹ, awọn Malaika yio ma pade wọn: (nwọn yio wipe) eyi ni ọjọ nyin ti a ṣe ni adehun (fun nyin).

لَا يَحۡزُنُهُمُ ٱلۡفَزَعُ ٱلۡأَكۡبَرُ وَتَتَلَقَّىٰهُمُ ٱلۡمَلَٰٓئِكَةُ هَٰذَا يَوۡمُكُمُ ٱلَّذِي كُنتُمۡ تُوعَدُونَ ١٠٣

**104.** Ọjọ ti A o ba ka sanma gẹgẹbi kika ewe tirà. Gẹgẹbi A ti bẹrẹ ẹda ni akọkọ ni A o da a pada si. Niti adehun ti Wa, dajudaju Awa jẹ Ẹniti yio ṣe bẹ.

يَوۡمَ نَطۡوِي ٱلسَّمَآءَ كَطَيِّ ٱلسِّجِلِّ لِلۡكُتُبِۚ كَمَا بَدَأۡنَآ أَوَّلَ خَلۡقٖ نُّعِيدُهُۥۚ وَعۡدًا عَلَيۡنَآۚ إِنَّا كُنَّا فَٰعِلِينَ ١٠٤

**105.** Atipe Awa ti kọ sinu Tirà na lẹhin iranti pe dajudaju ilẹ̀ na awọn ẹrusin Mi ti nwọn jẹ enia rere ni yio jogun rẹ̀.

وَلَقَدۡ كَتَبۡنَا فِي ٱلزَّبُورِ مِنۢ بَعۡدِ ٱلذِّكۡرِ أَنَّ ٱلۡأَرۡضَ يَرِثُهَا عِبَادِيَ ٱلصَّٰلِحُونَ ١٠٥

**106.** Dajudaju imu ọrọ de opin mbẹ ninu eyi fun awọn kan ti o jẹ ẹrusin (Mi).

إِنَّ فِي هَٰذَا لَبَلَٰغٗا لِّقَوۡمٍ عَٰبِدِينَ ١٠٦

**107.** Atipe Awa ko wulẹ̀ ran ọ nişẹ ayafi ki o le jẹ ikẹ fun gbogbo aiye.

وَمَآ أَرۡسَلۡنَٰكَ إِلَّا رَحۡمَةٗ لِّلۡعَٰلَمِينَ ١٠٧

**108.** Sọpe: dajudaju ohun ti anfi ranşẹ si mi ni pe Ọlọhun nyin Ọlọhun kanşoşo ni; njẹ ẹnyin ki yio wa ju ara silẹ̀ (fun U)?

قُلۡ إِنَّمَا يُوحَىٰٓ إِلَيَّ أَنَّمَآ إِلَٰهُكُمۡ إِلَٰهٞ وَٰحِدٞۖ فَهَلۡ أَنتُم مُّسۡلِمُونَ ١٠٨

**109.** Bi nwọn ba si Ṣẹri, nitorina sọpe: Emi fi mọ nyin lori dọgba dọgba (wipe ogun nbẹ laarin emi ati ẹyin), bẹ si ni emi kò mọ bi ohun ti a ṣe ni adehun fun nyin ti sunmọ tabi o jinna.

فَإِن تَوَلَّوْاْ فَقُلْ ءَاذَنتُكُمْ عَلَىٰ سَوَآءٍ وَإِنْ أَدْرِىٓ أَقَرِيبٌ أَم بَعِيدٌ مَّا تُوعَدُونَ ﴿١٠٩﴾

**110.** Dajudaju On ti mọ eyiti o han ninu ọ̀rọ na, O si mọ ohun ti ẹ fi npamọ.

إِنَّهُۥ يَعْلَمُ ٱلْجَهْرَ مِنَ ٱلْقَوْلِ وَيَعْلَمُ مَا تَكْتُمُونَ ﴿١١٠﴾

**111.** Atipe emi kò mọ̀ boya o le jẹ adanwo fun nyin ati igbadun lọ di igba diẹ.

وَإِنْ أَدْرِى لَعَلَّهُۥ فِتْنَةٌ لَّكُمْ وَمَتَٰعٌ إِلَىٰ حِينٍ ﴿١١١﴾

**112.** O sọpe: Oluwa mi, ṣe idajọ pẹlu ododo atipe Oluwa wa ni Ọba Ajọkẹ aiye Oluranlọwọ lori ohun ti ẹ nṣe irohin rẹ̀.

قَٰلَ رَبِّ ٱحْكُم بِٱلْحَقِّ وَرَبُّنَا ٱلرَّحْمَٰنُ ٱلْمُسْتَعَانُ عَلَىٰ مَا تَصِفُونَ ﴿١١٢﴾

## *(22) Suratul Hajji*

## سُورَةُ الحَجِّ

*Ni orukọ Ọlọhun Ajọkẹ aiye, Aṣakẹ ọrun.*

بِسْمِ ٱللَّهِ ٱلرَّحْمَٰنِ ٱلرَّحِيمِ

**1.** Ẹnyin enia, ẹ paiya Oluwa nyin; dajudaju mimi titi akoko nã jẹ nkan ti o tobi.

يَٰٓأَيُّهَا ٱلنَّاسُ ٱتَّقُواْ رَبَّكُمْ إِنَّ زَلْزَلَةَ ٱلسَّاعَةِ شَىْءٌ عَظِيمٌ ﴿١﴾

**2.** Ni ọjọ ti ẹnyin o ri gbogbo awọn ti o nfun (ọmọ) l'ọmu,yio gbàgbe ọmọ ti wọn fun ni ọmu ati gbogbo awọn aboyun ti nwọn o ma bi oyun wọn, atipe irẹ yio ri awọn enia ti nwọn o ma hunrirà, biẹnipe nwọn muti, bẹni nwọn kò muti ṣugbọn iyà Ọlọhun le koko ni.

يَوْمَ تَرَوْنَهَا تَذْهَلُ كُلُّ مُرْضِعَةٍ عَمَّآ أَرْضَعَتْ وَتَضَعُ كُلُّ ذَاتِ حَمْلٍ حَمْلَهَا وَتَرَى ٱلنَّاسَ سُكَٰرَىٰ وَمَا هُم بِسُكَٰرَىٰ وَلَٰكِنَّ عَذَابَ ٱللَّهِ شَدِيدٌ ﴿٢﴾

وَمِنَ ٱلنَّاسِ مَن يُجَٰدِلُ فِي ٱللَّهِ بِغَيۡرِ عِلۡمٖ وَيَتَّبِعُ كُلَّ شَيۡطَٰنٖ مَّرِيدٖ ٣

**3.** Ẹniti o nṣe ariyanjiyan nipa (ọ̀rọ) Ọlọhun laini mimọ̀ kan mbẹ ninu awọn enia, o si ntẹle gbogbo esu olorikunkun.

كُتِبَ عَلَيۡهِ أَنَّهُۥ مَن تَوَلَّاهُ فَأَنَّهُۥ يُضِلُّهُۥ وَيَهۡدِيهِ إِلَىٰ عَذَابِ ٱلسَّعِيرِ ٤

**4.** Ati pa ni ebubu (kadara) lee lori pe dajudaju ẹni ti o ba tẹle e dajudaju on yio ṣi oluwarẹ̀ lọna, yio si tọ si ọna iyà ina ti o njo fofo.

يَٰٓأَيُّهَا ٱلنَّاسُ إِن كُنتُمۡ فِي رَيۡبٖ مِّنَ ٱلۡبَعۡثِ فَإِنَّا خَلَقۡنَٰكُم مِّن تُرَابٖ ثُمَّ مِن نُّطۡفَةٖ ثُمَّ مِنۡ عَلَقَةٖ ثُمَّ مِن مُّضۡغَةٖ مُّخَلَّقَةٖ وَغَيۡرِ مُخَلَّقَةٖ لِّنُبَيِّنَ لَكُمۡۚ وَنُقِرُّ فِي ٱلۡأَرۡحَامِ مَا نَشَآءُ إِلَىٰٓ أَجَلٖ مُّسَمّٗى ثُمَّ نُخۡرِجُكُمۡ طِفۡلٗا ثُمَّ لِتَبۡلُغُوٓاْ أَشُدَّكُمۡۖ وَمِنكُم مَّن يُتَوَفَّىٰ وَمِنكُم مَّن يُرَدُّ إِلَىٰٓ أَرۡذَلِ ٱلۡعُمُرِ لِكَيۡلَا يَعۡلَمَ مِنۢ بَعۡدِ عِلۡمٖ شَيۡـٔٗاۚ وَتَرَى ٱلۡأَرۡضَ هَامِدَةٗ فَإِذَآ أَنزَلۡنَا عَلَيۡهَا ٱلۡمَآءَ ٱهۡتَزَّتۡ وَرَبَتۡ وَأَنۢبَتَتۡ مِن كُلِّ زَوۡجِۭ بَهِيجٖ ٥

**5.** Ẹnyin enia, ti ẹnyin ba nbẹ ninu iyemeji si igbende dajudaju Awa ni A ṣe ẹda nyin lati inu iyẹpẹ̀, lẹhinna lati inu omi gbọlọgbọlọ, lẹhinna lati inu ẹ̀jẹ̀ didi, lẹhinna lati inu basi ẹran, ti a da pè ni ẹda ati eyi ti a kò da pè ni ẹda, nitori ki A le ṣe afihan (agbara Wa) fun nyin. Atipe Anfi ohun ti A fẹ rinlẹ̀ sinu apo ibimọ titi lọ di akoko ti a sọ, lẹhinna A o wa mu nyin jade ni oponlo, lẹhinna ki ẹ le dàgbà. Ẹniti yio ṣankú yio mã bẹ ninu nyin, ẹniti a o dapada lọ si ibi ki o lo ẹmi titi di yẹpẹrẹ yio ma bẹ ninu nyin tobẹ ti kò fi ni mọ nkankan mọ, lẹhin ti o mọ nkan. Irẹ yio ri ilẹ̀ ti o ti gbẹ pe nigbati A ba sọ omi (òjò) kalẹ̀ lẽl'ori yio yirapada, yio si gbèru yio si hu jade ninu gbogbo awọn oriṣiriṣi irugbin ti o dara.

ذَٰلِكَ بِأَنَّ ٱللَّهَ هُوَ ٱلۡحَقُّ وَأَنَّهُۥ يُحۡيِ ٱلۡمَوۡتَىٰ وَأَنَّهُۥ عَلَىٰ كُلِّ شَيۡءٖ قَدِيرٞ ٦

**6.** Eyihun jẹ bẹ̃, nitoripe dajudaju Ọlọhun On ni (Ọba) Otitọ atipe dajudaju On ni yio ji awọn okũ, atipe dajudaju On ni Alagbara l'ori gbogbo nkan.

**7.** Atipe dajudaju àkokò na nbọ wa ti kò si tabitabi ninu rẹ̀; atipe dajudaju Ọlọhun yio gbé ẹniti mbẹ ninu sare dide.

وَأَنَّ ٱلسَّاعَةَ ءَاتِيَةٌ لَّا رَيۡبَ فِيهَا
وَأَنَّ ٱللَّهَ يَبۡعَثُ مَن فِي ٱلۡقُبُورِ ٧

**8.** Ẹniti njiyan nipa Ọlọhun laini mimọ kan mbẹ ninu awọn enia, kò si si imọna kan (fun u), kò si si Tirà kan ti o ni imọlẹ̀ (fun u).

وَمِنَ ٱلنَّاسِ مَن يُجَٰدِلُ فِي ٱللَّهِ بِغَيۡرِ عِلۡمٖ وَلَا هُدٗى
وَلَا كِتَٰبٖ مُّنِيرٖ ٨

**9.** Yio ma fi igberaga yi ọrùn si ọtun ati osi ki o le ṣi wọn l'ọna kuro ni oju ọna Ọlọhun. Abuku mbẹ fun u l'aiye nbi, A o si fun u ni iyà ti njo enia tọwo ni ọjọ ajinde.

ثَانِيَ عِطۡفِهِۦ لِيُضِلَّ عَن سَبِيلِ ٱللَّهِۖ لَهُۥ فِي ٱلدُّنۡيَا
خِزۡيٞۖ وَنُذِيقُهُۥ يَوۡمَ ٱلۡقِيَٰمَةِ عَذَابَ ٱلۡحَرِيقِ ٩

**10.** Eyihun jẹ bẹ̀ nitori ohun ti ọwọ rẹ ti ti ṣiwaju, atipe dajudaju Ọlọhun ki iṣe alabosi fun awọn ẹrusin Rẹ̀.

ذَٰلِكَ بِمَا قَدَّمَتۡ يَدَاكَ
وَأَنَّ ٱللَّهَ لَيۡسَ بِظَلَّٰمٖ لِّلۡعَبِيدِ ١٠

**11.** Atipe ẹniti nfi yẹsuyẹsu sin Ọlọhun mbẹ ninu awọn enia, tobẹ ti rere kan ba wa ba a, a fi ọkàn balẹ̀ si i (ẹsin rẹ̀), ṣugbọn ti adanwo kan ba wa ba á, a yi oju rẹ̀ pada (kuro nibi ẹsin rẹ̀). O ṣe ofo laiye ati ọrun. Eyini ni ofo ti o han gbangba.

وَمِنَ ٱلنَّاسِ مَن يَعۡبُدُ ٱللَّهَ عَلَىٰ حَرۡفٖۖ فَإِنۡ أَصَابَهُۥ خَيۡرٌ
ٱطۡمَأَنَّ بِهِۦۖ وَإِنۡ أَصَابَتۡهُ فِتۡنَةٌ ٱنقَلَبَ عَلَىٰ وَجۡهِهِۦ
خَسِرَ ٱلدُّنۡيَا وَٱلۡأٓخِرَةَۚ ذَٰلِكَ هُوَ ٱلۡخُسۡرَانُ
ٱلۡمُبِينُ ١١

**12.** On kepe l'ẹhin Ọlọhun ohun ti kò le ṣe ni inira kan, ti ko si le ṣe e ni rere; eyini iṣina ti o jinna si otitọ ni.

يَدۡعُواْ مِن دُونِ ٱللَّهِ مَا لَا يَضُرُّهُۥ
وَمَا لَا يَنفَعُهُۥۚ ذَٰلِكَ هُوَ ٱلضَّلَٰلُ ٱلۡبَعِيدُ ١٢

**13.** On kepe ohun ti inira rẹ̀ sunmọ ju rere rẹ̀ lọ, dajudaju o buru ni oluranlọwọ atipe dajudaju o buru ni ẹlẹgbẹ.

يَدۡعُواْ لَمَن ضَرُّهُۥٓ أَقۡرَبُ مِن نَّفۡعِهِۦۚ لَبِئۡسَ ٱلۡمَوۡلَىٰ
وَلَبِئۡسَ ٱلۡعَشِيرُ ١٣

**14.** Dajudaju Ọlọhun yio fi awọn onigbagbọ ododo ti nwọn si nṣe iṣẹ rere wọ inu awọn ọgba idẹra ti awọn odo yio ma ṣan nisalẹ rẹ̀. Dajudaju Ọlọhun nṣe ohun ti O ba fẹ́.

إِنَّ ٱللَّهَ يُدۡخِلُ ٱلَّذِينَ ءَامَنُواْ وَعَمِلُواْ ٱلصَّٰلِحَٰتِ
جَنَّٰتٖ تَجۡرِي مِن تَحۡتِهَا ٱلۡأَنۡهَٰرُۚ إِنَّ ٱللَّهَ
يَفۡعَلُ مَا يُرِيدُ ١٤

**15.** Ẹniti o ba nro pe Ọlọhun kò lẽ ṣe aranṣe fun u (Annabi) ni aiye ati ni ọrun. Nitorina, ki o na okun lọ si sanma, lẹhinnã ki o gé e (ki o pa okun so). Lẹhinnã, ki o wa woye boya iditẹ̀ (ete) rẹ̀ yio le ohun ti nbi ninu lọ?

مَن كَانَ يَظُنُّ أَن لَّن يَنصُرَهُ ٱللَّهُ فِي ٱلدُّنۡيَا وَٱلۡأٓخِرَةِ
فَلۡيَمۡدُدۡ بِسَبَبٍ إِلَى ٱلسَّمَآءِ ثُمَّ لۡيَقۡطَعۡ فَلۡيَنظُرۡ
هَلۡ يُذۡهِبَنَّ كَيۡدُهُۥ مَا يَغِيظُ ١٥

**16.** Gẹgẹbayi ni A sọọ kalẹ̀ ni awọn ami ti o han, atipe dajudaju Ọlọhun yio ma fi ẹniti O ba fẹ mọ̀na.

وَكَذَٰلِكَ أَنزَلۡنَٰهُ ءَايَٰتِۭ بَيِّنَٰتٖ
وَأَنَّ ٱللَّهَ يَهۡدِي مَن يُرِيدُ ١٦

**17.** Dajudaju awọn ẹniti nwọn ni igbagbọ ododo ati awọn ẹniti o jẹ Yahudi ati awọn Sabiawa ati awọn Nasara ati awọn Majusi ati awọn ti nda nkan pọ̀ mọ Ọlọhun, dajudaju Ọlọhun yio ṣe idajọ l'arin wọn ni ọjọ ajinde. Dajudaju Ọlọhun ni Ẹlẹri l'ori gbogbo nkan.

إِنَّ ٱلَّذِينَ ءَامَنُواْ وَٱلَّذِينَ هَادُواْ وَٱلصَّٰبِـِٔينَ
وَٱلنَّصَٰرَىٰ وَٱلۡمَجُوسَ وَٱلَّذِينَ أَشۡرَكُوٓاْ
إِنَّ ٱللَّهَ يَفۡصِلُ بَيۡنَهُمۡ يَوۡمَ ٱلۡقِيَٰمَةِۚ إِنَّ ٱللَّهَ
عَلَىٰ كُلِّ شَيۡءٖ شَهِيدٌ ١٧

**18.** Irẹ kò ri i ni pe dajudaju Ọlọhun ni nwọn fi oribalẹ fun, awọn ẹniti mbẹ ninu sanma ati ẹniti mbẹ ni ori ilẹ̀ ati orun ati oṣupa ati awọn irawọ ati awọn oke apata ati igi ati awọn ẹranko ati ọpọlọpọ ninu awọn enia? Bẹ si ni ọpọlọpọ wọn iyà jẹ ẹtọ l'ori wọn. Ẹniti Ọlọhun ba fi abuku kan

أَلَمۡ تَرَ أَنَّ ٱللَّهَ يَسۡجُدُۤ لَهُۥ مَن فِي ٱلسَّمَٰوَٰتِ
وَمَن فِي ٱلۡأَرۡضِ وَٱلشَّمۡسُ وَٱلۡقَمَرُ وَٱلنُّجُومُ
وَٱلۡجِبَالُ وَٱلشَّجَرُ وَٱلدَّوَآبُّ وَكَثِيرٞ مِّنَ ٱلنَّاسِۖ
وَكَثِيرٌ حَقَّ عَلَيۡهِ ٱلۡعَذَابُۗ وَمَن يُهِنِ ٱللَّهُ فَمَا لَهُۥ
مِن مُّكۡرِمٍۚ إِنَّ ٱللَّهَ يَفۡعَلُ مَا يَشَآءُ ۩ ١٨

nigbana kò ni si alapọnle kankan fun u. Dajudaju Ọlọhun ni O ma nṣe ohun ti O ba fẹ.

**19.** Awọn meji yi jẹ onija-ara-wọn ti nwọn nṣe atako ara wọn nipa Oluwa wọn. Nitorina awọn ti o jẹ alaigbagbọ a o ge aṣọ ina fun wọn. Ao da omi gbigbona le wọn lori lati oke wọn.

۞ هَٰذَانِ خَصْمَانِ ٱخْتَصَمُوا۟ فِى رَبِّهِمْ ۖ فَٱلَّذِينَ
كَفَرُوا۟ قُطِّعَتْ لَهُمْ ثِيَابٌ مِّن نَّارٍ يُصَبُّ
مِن فَوْقِ رُءُوسِهِمُ ٱلْحَمِيمُ ﴿١٩﴾

**20.** A o fi yọ̀ ohun ti mbẹ ninu ikùn wọn ati awọ ara (wọn).

يُصْهَرُ بِهِۦ مَا فِى بُطُونِهِمْ وَٱلْجُلُودُ ﴿٢٠﴾

**21.** Atipe odurọ oni-irin yio ma bẹ fun wọn.

وَلَهُم مَّقَـٰمِعُ مِنْ حَدِيدٍ ﴿٢١﴾

**22.** Igbakigba ti nwọn ba fẹ jade kuro ninu rẹ̀, niti ibanujẹ, a o da wọn pada sinu rẹ̀, (ao si wipe): Ẹ tọ iyà ina ti o njoni wò.

كُلَّمَآ أَرَادُوٓا۟ أَن يَخْرُجُوا۟ مِنْهَا مِنْ غَمٍّ
أُعِيدُوا۟ فِيهَا وَذُوقُوا۟ عَذَابَ ٱلْحَرِيقِ ﴿٢٢﴾

**23.** Dajudaju Ọlọhun yio fi awọn ẹniti o gbagbọ ni ododo ti nwọn si ṣiṣẹ rere wọ awọn ọgba idẹra ti odo nṣan nisalẹ̀ rẹ̀, ao ṣe wọn l'ọṣọ pẹlu ẹgba wura ati alũlũ. Atipe ṣẹda (alari) ni aṣọ wọn yio jẹ nibẹ.

إِنَّ ٱللَّهَ يُدْخِلُ ٱلَّذِينَ ءَامَنُوا۟ وَعَمِلُوا۟
ٱلصَّـٰلِحَـٰتِ جَنَّـٰتٍ تَجْرِى مِن تَحْتِهَا ٱلْأَنْهَـٰرُ
يُحَلَّوْنَ فِيهَا مِنْ أَسَاوِرَ مِن ذَهَبٍ وَلُؤْلُؤًا ۖ
وَلِبَاسُهُمْ فِيهَا حَرِيرٌ ﴿٢٣﴾

**24.** A tọ wọn si eyiti o daradara ninu ọrọ a si tọ wọn si ọna Ọlọhun ti ẹyin tọ si.

وَهُدُوٓا۟ إِلَى ٱلطَّيِّبِ مِنَ ٱلْقَوْلِ وَهُدُوٓا۟
إِلَىٰ صِرَٰطِ ٱلْحَمِيدِ ﴿٢٤﴾

**25.** Dajudaju awọn ti nwọn ṣe aigbagbọ ti nwọn si nṣeri awọn enia kuro ni oju ọna ti Ọlọhun ati (kuro) ni Mọsalasi Abọwọ̀ eyiti Awa ṣe ni dọgbadọgba fun awọn

إِنَّ ٱلَّذِينَ كَفَرُوا۟ وَيَصُدُّونَ عَن سَبِيلِ ٱللَّهِ
وَٱلْمَسْجِدِ ٱلْحَرَامِ ٱلَّذِى جَعَلْنَـٰهُ لِلنَّاسِ سَوَآءً
ٱلْعَـٰكِفُ فِيهِ وَٱلْبَادِ ۚ وَمَن يُرِدْ فِيهِ

enia, awọn ti ngbe inu rẹ̀ ati awọn olubẹwo (rẹ̀); ẹnikẹni ti o ba ni erò (a ti ṣe) iwa buburu niti abosi ninu rẹ̀, Awa yio mu u tọ iyà ẹlẹta elero wò.

بِإِلۡحَادِۭ بِظُلۡمٖ نُّذِقۡهُ مِنۡ عَذَابٍ أَلِيمٖ ٢٥

**26.** Atipe nigbati A fi aye ile na han Ibrahima, pe: Irẹ ko gbọdọ da nkankan pọ̀ mọ Mi atipe ki o fọ Ile Mi mọ fun awọn olurọkirika (a) ati awọn olugberunduro ati awọn olubẹrẹ oluforibalẹ.

وَإِذۡ بَوَّأۡنَا لِإِبۡرَٰهِيمَ مَكَانَ ٱلۡبَيۡتِ أَن لَّا تُشۡرِكۡ بِي شَيۡـٔٗا وَطَهِّرۡ بَيۡتِيَ لِلطَّآئِفِينَ وَٱلۡقَآئِمِينَ وَٱلرُّكَّعِ ٱلسُّجُودِ ٢٦

**27.** Ki o si pe ipe larin awọn enia fun isin Hajji; nwọn yio ma wa ba ọ ni irin ẹsẹ ati l'ori gbogbo ohun gigun, nwọn o ma wa lati ọna ti o jin réré.

وَأَذِّن فِي ٱلنَّاسِ بِٱلۡحَجِّ يَأۡتُوكَ رِجَالٗا وَعَلَىٰ كُلِّ ضَامِرٖ يَأۡتِينَ مِن كُلِّ فَجٍّ عَمِيقٖ ٢٧

**28.** Ki nwọn le ri rere awọn anfani ti o wà fun wọn, ati ki nwọn le ma pe orukọ Ọlọhun ninu awọn ọjọ ti a mọ̀, lori awọn nkan ti O pa l'ese fun wọn ninu ẹran ọsin; nitorina ẹ jẹ ninu wọn ki ẹ si fun ẹniti ara nni (ti o jẹ) talika jẹ.

لِّيَشۡهَدُواْ مَنَٰفِعَ لَهُمۡ وَيَذۡكُرُواْ ٱسۡمَ ٱللَّهِ فِيٓ أَيَّامٖ مَّعۡلُومَٰتٍ عَلَىٰ مَا رَزَقَهُم مِّنۢ بَهِيمَةِ ٱلۡأَنۡعَٰمِۖ فَكُلُواْ مِنۡهَا وَأَطۡعِمُواْ ٱلۡبَآئِسَ ٱلۡفَقِيرَ ٢٨

**29.** Lẹhinna ki nwọn tunra wọn ṣe atipe ki nwọn mu adehun wọn ṣẹ, ki nwọn si rọkirika Ile Lailai na.

ثُمَّ لۡيَقۡضُواْ تَفَثَهُمۡ وَلۡيُوفُواْ نُذُورَهُمۡ وَلۡيَطَّوَّفُواْ بِٱلۡبَيۡتِ ٱلۡعَتِيقِ ٢٩

**30.** Eyini (jẹ bẹ). Ẹniti o ba ṣe awọn ofin Ọlọhun ni pataki, eyini ni o dara fun u lọdọ Oluwa rẹ̀. Atipe a ṣe awọn ẹran ọsin ni ẹtọ fun nyin ayafi awọn ti an ka (ẽwọ̀ rẹ̀) fun nyin, nitorina ẹ jinna si ẹgbin orisa atipe ki ẹ jinna si ọ̀rọ irọ.

ذَٰلِكَۖ وَمَن يُعَظِّمۡ حُرُمَٰتِ ٱللَّهِ فَهُوَ خَيۡرٞ لَّهُۥ عِندَ رَبِّهِۦۗ وَأُحِلَّتۡ لَكُمُ ٱلۡأَنۡعَٰمُ إِلَّا مَا يُتۡلَىٰ عَلَيۡكُمۡۖ فَٱجۡتَنِبُواْ ٱلرِّجۡسَ مِنَ ٱلۡأَوۡثَٰنِ وَٱجۡتَنِبُواْ قَوۡلَ ٱلزُّورِ ٣٠

**31.** Ni ẹniti ofọ ẹsin rẹ mọ kanga fun Ọlọhun ni alai da nkanpọ̀ mọ On (Ọlọhun). Ẹnikẹni ti o ba da nkan pọ mọ Ọlọhun, o dabi ẹnipe o ja lati oke sanma ti ẹiyẹ si gbe e lọ tabi ti atẹgun gbe e lọ si ibiti o jinna.

حُنَفَآءَ لِلَّهِ غَيْرَ مُشْرِكِينَ بِهِۦ ۚ وَمَن يُشْرِكْ بِٱللَّهِ فَكَأَنَّمَا خَرَّ مِنَ ٱلسَّمَآءِ فَتَخْطَفُهُ ٱلطَّيْرُ أَوْ تَهْوِى بِهِ ٱلرِّيحُ فِى مَكَانٍ سَحِيقٍ ﴿٣١﴾

**32.** Eyini (jẹ bẹ). Ẹniti o ba ṣe awọn ami Ọlọhun ni pataki, dajudaju eyi mbẹ ninu ifi ibẹru si ọkàn.

ذَٰلِكَ وَمَن يُعَظِّمْ شَعَٰٓئِرَ ٱللَّهِ فَإِنَّهَا مِن تَقْوَى ٱلْقُلُوبِ ﴿٣٢﴾

**33.** Awọn ôre mbẹ fun nyin lara wọn di akoko kan ti a yan, lẹhinna aye (ibupa) wọn ni Ile Lailai.

لَكُمْ فِيهَا مَنَٰفِعُ إِلَىٰٓ أَجَلٍ مُّسَمًّى ثُمَّ مَحِلُّهَآ إِلَى ٱلْبَيْتِ ٱلْعَتِيقِ ﴿٣٣﴾

**34.** Awa ṣe oju ọna ẹsin fun olukuluku iran pe ki nwọn ma dárukọ Ọlọhun lori ohun ti O pa lese fun wọn ninu awọn ẹran ọsin (ti nwọn ba fẹ pa wọn). Nitorina (ẹ mọ pe) Ọlọhun nyin Ọlọhun kanṣoṣo ni, nitorina On ni ki ẹ juwọjusẹ̀ silẹ̀ fun. Atipe ki ẹ fun awọn ti o ni ọkàn irẹlẹ̀ niro idunnu.

وَلِكُلِّ أُمَّةٍ جَعَلْنَا مَنسَكًا لِّيَذْكُرُوا ٱسْمَ ٱللَّهِ عَلَىٰ مَا رَزَقَهُم مِّنۢ بَهِيمَةِ ٱلْأَنْعَٰمِ ۗ فَإِلَٰهُكُمْ إِلَٰهٌ وَٰحِدٌ فَلَهُۥٓ أَسْلِمُوا ۗ وَبَشِّرِ ٱلْمُخْبِتِينَ ﴿٣٤﴾

**35.** Awọn ẹniti o jẹ pe ti a ba da'rukọ Ọlọhun awọn ọkàn wọn a gbọn riri, ati awọn onifarada l'ori ohun ti o ba ba wọn ati awọn ti o ngbe irun duro ti nwọn si nna ninu ohun ti A pa lese fun wọn.

ٱلَّذِينَ إِذَا ذُكِرَ ٱللَّهُ وَجِلَتْ قُلُوبُهُمْ وَٱلصَّٰبِرِينَ عَلَىٰ مَآ أَصَابَهُمْ وَٱلْمُقِيمِى ٱلصَّلَوٰةِ وَمِمَّا رَزَقْنَٰهُمْ يُنفِقُونَ ﴿٣٥﴾

**36.** Ati awọn rakunmi Awa ṣe wọn ninu ohun ami Ọlọhun fun nyin, ore mbẹ lara wọn fun nyin.

وَٱلْبُدْنَ جَعَلْنَٰهَا لَكُم مِّن شَعَٰٓئِرِ ٱللَّهِ لَكُمْ فِيهَا

Nitorina ẹ darukọ Ọlọhun le wọn lori ni iduro. Nigbati nwọn ba fi ẹgbẹ lelẹ, ẹ jẹ ninu wọn, ki ẹ fun ẹniti o ni itẹlọrun ati olutọrọ. Bayi na ni Awa tẹ wọn lori ba fun nyin ki ẹ le ma ṣe ọpẹ.

خَيْرٌ فَاذْكُرُوا اسْمَ اللَّهِ عَلَيْهَا صَوَافَّ فَإِذَا وَجَبَتْ جُنُوبُهَا فَكُلُوا مِنْهَا وَأَطْعِمُوا الْقَانِعَ وَالْمُعْتَرَّ كَذَٰلِكَ سَخَّرْنَاهَا لَكُمْ لَعَلَّكُمْ تَشْكُرُونَ ٣٦

**37.** Ẹran wọn ati ẹjẹ wọn kò ni de ọ̀dọ Ọlọhun, ṣugbọn ipaiya Ọlọhun nyin ni yio de ọ̀dọ Rẹ̀. Bayi na ni A tẹ wọn lori ba fun nyin ki ẹ le gbe Ọlọhun tobi lori pe O fi ọna mọ̀ nyin, ki o si fun awọn oluṣerere niro idunnu.

لَن يَنَالَ اللَّهَ لُحُومُهَا وَلَا دِمَاؤُهَا وَلَٰكِن يَنَالُهُ التَّقْوَىٰ مِنكُمْ كَذَٰلِكَ سَخَّرَهَا لَكُمْ لِتُكَبِّرُوا اللَّهَ عَلَىٰ مَا هَدَاكُمْ وَبَشِّرِ الْمُحْسِنِينَ ٣٧

**38.** Dajudaju Ọlọhun ma nti (buburu) kuro fun awọn ẹniti o gbãgbọ ni ododo. Dajudaju Ọlọhun na kò ni ifẹ si gbogbo awọn oni-jamba, alaimore.

إِنَّ اللَّهَ يَدْفَعُ عَنِ الَّذِينَ آمَنُوا إِنَّ اللَّهَ لَا يُحِبُّ كُلَّ خَوَّانٍ كَفُورٍ ٣٨

**39.** A yọnda fun awọn ti nwọn gbogun ti (pe ki awọn mã jà) nitoripe a bo wọn si atipe dajudaju Ọlọhun ni Alagbara lati ṣe aranṣe fun wọn.

أُذِنَ لِلَّذِينَ يُقَاتَلُونَ بِأَنَّهُمْ ظُلِمُوا وَإِنَّ اللَّهَ عَلَىٰ نَصْرِهِمْ لَقَدِيرٌ ٣٩

**40.** Awọn ẹniti a le jade kuro ninu ile wọn laijẹ ti ẹtọ ayafi toripe nwọn nsọpe: Oluwa ti wa ni Ọlọhun. Bi ko jẹ pe Ọlọhun nfi apakan awọn enia dabo bo awọn apakan ni, ile isin (awọn jũ) ati ile isin (awọn Nasara) ati awọn ile isin (gbogbo awọn Yahudi) ati awọn mọsalasi ti a nda orukọ Ọlọhun ninu rẹ̀ pupọ, nwọn ibati wo wọn, atipe dajudaju Ọlọhun yio ma

الَّذِينَ أُخْرِجُوا مِن دِيَارِهِم بِغَيْرِ حَقٍّ إِلَّا أَن يَقُولُوا رَبُّنَا اللَّهُ وَلَوْلَا دَفْعُ اللَّهِ النَّاسَ بَعْضَهُم بِبَعْضٍ لَّهُدِّمَتْ صَوَامِعُ وَبِيَعٌ وَصَلَوَاتٌ وَمَسَاجِدُ يُذْكَرُ فِيهَا اسْمُ اللَّهِ كَثِيرًا وَلَيَنصُرَنَّ اللَّهُ مَن يَنصُرُهُ إِنَّ اللَّهَ لَقَوِيٌّ عَزِيزٌ ٤٠

ranlọwọ ẹniti o ba ran A lọwọ. Dajudaju Ọlọhun ni Alagbara, Olubori.

**41.** Awọn na ni ẹniti o jẹ pe bi A ba gba wọn lãyè ni ori ilẹ̀, nwọn o ma gbe irun duro nwọn o si ma yan saka nwọn o si ma kọ enia ni rere nwọn o si ma kọ buburu fun enia atipe atubọtan awọn ọ̀rọ ti Ọlọhun ni.

ٱلَّذِينَ إِن مَّكَّنَّٰهُمْ فِى ٱلْأَرْضِ أَقَامُوا۟ ٱلصَّلَوٰةَ وَءَاتَوُا۟ ٱلزَّكَوٰةَ وَأَمَرُوا۟ بِٱلْمَعْرُوفِ وَنَهَوْا۟ عَنِ ٱلْمُنكَرِ ۗ وَلِلَّهِ عَٰقِبَةُ ٱلْأُمُورِ ٤١

**42.** Bi nwọn ba si peọ ni opurọ, bẹni awọn ijọ Nuha ati (ijọ) Adi ati (ijọ) Samuda ti pe (awọn ojiṣẹ) wọn ni'rọ ṣiwaju wọn.

وَإِن يُكَذِّبُوكَ فَقَدْ كَذَّبَتْ قَبْلَهُمْ قَوْمُ نُوحٍ وَعَادٌ وَثَمُودُ ٤٢

**43.** Ati awọn ijọ Ibrahima ati ijọ Lutu.

وَقَوْمُ إِبْرَٰهِيمَ وَقَوْمُ لُوطٍ ٤٣

**44.** Ati awọn ara ilu Madiyana, a si tun pe Musa ni opurọ; nitorina Emi l'ọra fun awọn alaigbagbọ lẹhinna emi mu wọn giri, njẹ bawo ni ibinu Mi ti ri!

وَأَصْحَٰبُ مَدْيَنَ ۖ وَكُذِّبَ مُوسَىٰ فَأَمْلَيْتُ لِلْكَٰفِرِينَ ثُمَّ أَخَذْتُهُمْ ۖ فَكَيْفَ كَانَ نَكِيرِ ٤٤

**45.** Nitorina melomelo ni ilu ti A ti parẹ nigbati ilu na jẹ alabosi, ti (awọn ile) ilu na wo lúlẹ̀ ati kanga kan ti a pati ati pẹtẹsi ti o ga.

فَكَأَيِّن مِّن قَرْيَةٍ أَهْلَكْنَٰهَا وَهِىَ ظَالِمَةٌ فَهِىَ خَاوِيَةٌ عَلَىٰ عُرُوشِهَا وَبِئْرٍ مُّعَطَّلَةٍ وَقَصْرٍ مَّشِيدٍ ٤٥

**46.** Abi awọn ko rin ori ilẹ̀ wo ni ki awọn ọkàn ti mbẹ fun wọn jẹ ohun ti nwọn yio ma fi ro nkan, abi awọn eti wọn ki nwọn ma fi gbọrọ? Dajudaju awọn oju (ti ode) konfọ, ṣugbọn awọn (oju inu) ọkàn ti mbẹ ni igbaiya ni o nfọ.

أَفَلَمْ يَسِيرُوا۟ فِى ٱلْأَرْضِ فَتَكُونَ لَهُمْ قُلُوبٌ يَعْقِلُونَ بِهَآ أَوْ ءَاذَانٌ يَسْمَعُونَ بِهَا ۖ فَإِنَّهَا لَا تَعْمَى ٱلْأَبْصَٰرُ وَلَٰكِن تَعْمَى ٱلْقُلُوبُ ٱلَّتِى فِى ٱلصُّدُورِ ٤٦

**47.** Atipe nwọn yio ma kan ọ l'oju iyà na, bẹ si ni Ọlọhun ko ni sé adehun Rẹ. Dajudaju ọjọ kan ni ọdọ Oluwa rẹ da gẹgẹbi ẹgbẹrun ọdun ninu ohun ti ẹ nka.

وَيَسْتَعْجِلُونَكَ بِالْعَذَابِ وَلَن يُخْلِفَ اللَّهُ وَعْدَهُ ۚ وَإِنَّ يَوْمًا عِندَ رَبِّكَ كَأَلْفِ سَنَةٍ مِّمَّا تَعُدُّونَ ﴿٤٧﴾

**48.** Melomelo ni ilu ti Emi lọra fun ti ilu na jẹ alabosi, lẹhinna ni Emi wa mu u, atipe ọdọ Mi ni apadasi gbogbo nkan patapata.

وَكَأَيِّن مِّن قَرْيَةٍ أَمْلَيْتُ لَهَا وَهِيَ ظَالِمَةٌ ثُمَّ أَخَذْتُهَا وَإِلَيَّ الْمَصِيرُ ﴿٤٨﴾

**49.** Sọpe: Ẹnyin enia, dajudaju emi jẹ olukilọ ti o han gbangba fun nyin nikan ni.

قُلْ يَا أَيُّهَا النَّاسُ إِنَّمَا أَنَا لَكُمْ نَذِيرٌ مُّبِينٌ ﴿٤٩﴾

**50.** Nitorina awọn ẹniti nwọn gbagbọ ni ododo ti nwọn si nṣiṣẹ rere ti wọn ni aforiji ati ese ti o dara yio jẹ.

فَالَّذِينَ آمَنُوا وَعَمِلُوا الصَّالِحَاتِ لَهُم مَّغْفِرَةٌ وَرِزْقٌ كَرِيمٌ ﴿٥٠﴾

**51.** Atipe awọn ti nwọn sapa (lati ba) awọn ãyah wa (jẹ) lati le kọlẹ ba (awọn enia nipa titẹle ti ojisẹ Ọlọhun) awọn elewọnni ni ero ina Jahimi.

وَالَّذِينَ سَعَوْا فِي آيَاتِنَا مُعَاجِزِينَ أُولَٰئِكَ أَصْحَابُ الْجَحِيمِ ﴿٥١﴾

**52.** Awa ko ran ojiṣẹ kan niṣẹ ṣiwaju rẹ abi Annabi kan ayafi nigbati o ba kewu ki èṣu gbe royiroyi ju sinu kewu rẹ; ṣugbọn Ọlọhun yio pa ohun ti èṣu ju si i rẹ, lẹhinna Ọlọhun ma ntun awọn ãyàh Rẹ ṣe. Atipe Ọlọhun ni Onimimọ̀, Ọjọgbọn.

وَمَا أَرْسَلْنَا مِن قَبْلِكَ مِن رَّسُولٍ وَلَا نَبِيٍّ إِلَّا إِذَا تَمَنَّىٰ أَلْقَى الشَّيْطَانُ فِي أُمْنِيَّتِهِ فَيَنسَخُ اللَّهُ مَا يُلْقِي الشَّيْطَانُ ثُمَّ يُحْكِمُ اللَّهُ آيَاتِهِ ۗ وَاللَّهُ عَلِيمٌ حَكِيمٌ ﴿٥٢﴾

**53.** Ki (Oluwa) le ṣe ohun ti èṣu ngbe ju (si i) na ni adanwo fun awọn ẹniti arun kan mbẹ ninu ọkàn wọn ati awọn ti ọkàn wọn le

لِّيَجْعَلَ مَا يُلْقِي الشَّيْطَانُ فِتْنَةً لِّلَّذِينَ فِي قُلُوبِهِم مَّرَضٌ وَالْقَاسِيَةِ قُلُوبُهُمْ ۗ وَإِنَّ الظَّالِمِينَ لَفِي شِقَاقٍ بَعِيدٍ ﴿٥٣﴾

atipe dajudaju awọn alabosi ni mbẹ ninu iyapa ti o jinna.

**54.** Ati ki awọn ti a fun ni mimọ̀ le mọ pe dajudaju on jẹ otitọ lati ọdọ Oluwa rẹ, ki nwọn si le gbagbọ ni ododo ati ki ọkàn wọn le ba tẹriba fun U. Atipe dajudaju Ọlọhun ni Olutọ si ọna awọn ẹniti o gbagbọ ni ododo lọ si oju ọna ti o tọ.

وَلِيَعْلَمَ ٱلَّذِينَ أُوتُوا۟ ٱلْعِلْمَ أَنَّهُ ٱلْحَقُّ مِن رَّبِّكَ فَيُؤْمِنُوا۟ بِهِۦ فَتُخْبِتَ لَهُۥ قُلُوبُهُمْ ۗ وَإِنَّ ٱللَّهَ لَهَادِ ٱلَّذِينَ ءَامَنُوٓا۟ إِلَىٰ صِرَٰطٍ مُّسْتَقِيمٍ ٥٤

**55.** Atipe awọn ẹniti nwọn ṣe aigbagbọ nwọn kò ni yẹ nwọn kò ni gbo ninu iṣeyemeji si i, titi ti akoko nã yio fi de wa ba wọn lojiji abi ti iyà ọjọ iparun yio fi wa ba wọn.

وَلَا يَزَالُ ٱلَّذِينَ كَفَرُوا۟ فِى مِرْيَةٍ مِّنْهُ حَتَّىٰ تَأْتِيَهُمُ ٱلسَّاعَةُ بَغْتَةً أَوْ يَأْتِيَهُمْ عَذَابُ يَوْمٍ عَقِيمٍ ٥٥

**56.** Ti Ọlọhun ni ọla nse ni ọjọ na. Yio si ṣe idajọ ni arin wọn. Nitorina awọn ẹniti o ba gbagbọ ni ododo ti nwọn si ṣiṣẹ rere nwọn yio ma bẹ ninu awọn ọgba idẹra.

ٱلْمُلْكُ يَوْمَئِذٍ لِّلَّهِ يَحْكُمُ بَيْنَهُمْ ۚ فَٱلَّذِينَ ءَامَنُوا۟ وَعَمِلُوا۟ ٱلصَّـٰلِحَـٰتِ فِى جَنَّـٰتِ ٱلنَّعِيمِ ٥٦

**57.** Atipe awọn ẹniti o ṣe aigbagbọ ti nwọn si pe awọn ami Wa nirọ, nitorina awọn elewọnni ti wọn ni iya tẹnitẹni yio jẹ.

وَٱلَّذِينَ كَفَرُوا۟ وَكَذَّبُوا۟ بِـَٔايَـٰتِنَا فَأُو۟لَـٰٓئِكَ لَهُمْ عَذَابٌ مُّهِينٌ ٥٧

**58.** Ati awọn ẹniti nwọn ṣi kuro nile ni oju ọna ti Ọlọhun lẹhinna ti a si pa wọn tabi nwọn funra wọn kú ni, dajudaju Ọlọhun yio pese fun wọn ni ese ti o dara, dajudaju Ọlọhun On ni O dara julọ ninu awọn olupese.

وَٱلَّذِينَ هَاجَرُوا۟ فِى سَبِيلِ ٱللَّهِ ثُمَّ قُتِلُوٓا۟ أَوْ مَاتُوا۟ لَيَرْزُقَنَّهُمُ ٱللَّهُ رِزْقًا حَسَنًا ۚ وَإِنَّ ٱللَّهَ لَهُوَ خَيْرُ ٱلرَّٰزِقِينَ ٥٨

لَيُدْخِلَنَّهُم مُّدْخَلًا يَرْضَوْنَهُۥ ۗ وَإِنَّ ٱللَّهَ لَعَلِيمٌ حَلِيمٌ ٥٩

**59.** Yio fi wọn wọ̀ si aye ibuwọ̀ kan ti nwọn yio yọnu si, atipe dajudaju Ọlọhun na ni Onimimọ̀, Onifarada.

۞ ذَٰلِكَ وَمَنْ عَاقَبَ بِمِثْلِ مَا عُوقِبَ بِهِۦ ثُمَّ بُغِىَ عَلَيْهِ لَيَنصُرَنَّهُ ٱللَّهُ ۗ إِنَّ ٱللَّهَ لَعَفُوٌّ غَفُورٌ ٦٠

**60.** Eyi jẹ bẹ̃. Ẹniti o ba gba ẹsan iru iya ti a fi jẹ ẹ, lẹhinna ti a tun ni i lara, dajudaju Ọlọhun yio ṣe atilẹhin fun u. Dajudaju Ọlọhun ni alamojukuro, Alaforiji.

ذَٰلِكَ بِأَنَّ ٱللَّهَ يُولِجُ ٱلَّيْلَ فِى ٱلنَّهَارِ وَيُولِجُ ٱلنَّهَارَ فِى ٱلَّيْلِ وَأَنَّ ٱللَّهَ سَمِيعٌۢ بَصِيرٌ ٦١

**61.** Eyi jẹ bẹ̃, nitoripe, dajudaju Ọlọhun ma nfi oru wọ inu ọsan A si ma fi ọsan wọ sinu oru, atipe dajudaju Ọlọhun ni Olugbọrọ, Ariran.

ذَٰلِكَ بِأَنَّ ٱللَّهَ هُوَ ٱلْحَقُّ وَأَنَّ مَا يَدْعُونَ مِن دُونِهِۦ هُوَ ٱلْبَٰطِلُ وَأَنَّ ٱللَّهَ هُوَ ٱلْعَلِىُّ ٱلْكَبِيرُ ٦٢

**62.** Eyi jẹ bẹ̃, nitoripe, dajudaju Ọlọhun On ni ododo, atipe dajudaju ohun ti nwọn npe lẹhin Rẹ̀ on ni irọ, atipe dajudaju Ọlọhun On ni Ọba ti O ga, ti O si tobi.

أَلَمْ تَرَ أَنَّ ٱللَّهَ أَنزَلَ مِنَ ٱلسَّمَآءِ مَآءً فَتُصْبِحُ ٱلْأَرْضُ مُخْضَرَّةً ۗ إِنَّ ٱللَّهَ لَطِيفٌ خَبِيرٌ ٦٣

**63.** Irẹ ko ri i ni pe dajudaju Ọlọhun lo nmu omi sọ̀kalẹ̀ lati sanma, nitorina ilẹ̀ a wa di tutu? Dajudaju Ọlọhun ni Alanu, O si mọ̀ amọ̀tan.

لَّهُۥ مَا فِى ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَمَا فِى ٱلْأَرْضِ ۗ وَإِنَّ ٱللَّهَ لَهُوَ ٱلْغَنِىُّ ٱلْحَمِيدُ ٦٤

**64.** ti Rẹ̀ ni ohun ti o wa ninu sanma ati ninu ilẹ̀. Atipe dajudaju On ni Ọlọrọ ti ọpẹ tọ si.

أَلَمْ تَرَ أَنَّ ٱللَّهَ سَخَّرَ لَكُم مَّا فِى ٱلْأَرْضِ وَٱلْفُلْكَ تَجْرِى

**65.** Irẹ ko ri i ni pe dajudaju Ọlọhun ni O tẹ lori ba fun nyin ohun ti o wa ninu ilẹ ati ọkọ ti o nsare ni ori omi pẹlu aṣẹ Rẹ̀? Atipe

فِي الْبَحْرِ بِأَمْرِهِ وَيُمْسِكُ السَّمَاءَ أَنْ تَقَعَ عَلَى الْأَرْضِ إِلَّا بِإِذْنِهِ ۗ إِنَّ اللَّهَ بِالنَّاسِ لَرَءُوفٌ رَحِيمٌ ﴿٦٥﴾

Onmu sanma dani ti kò fi jalulẹ̀ ayafi pẹlu iyọnda Rẹ̀. Dajudaju Ọlọhun ni Onidẹ̀kun, Ọlọpọlọpọ ikẹ fun awọn enia.

وَهُوَ الَّذِي أَحْيَاكُمْ ثُمَّ يُمِيتُكُمْ ثُمَّ يُحْيِيكُمْ ۗ إِنَّ الْإِنْسَانَ لَكَفُورٌ ﴿٦٦﴾

**66.** On ni Ẹniti O ṣe nyin ni alãyè, lẹhinna yio pa nyin, lẹhinna yio ji nyin. Dajudaju enia jẹ alaimore.

لِكُلِّ أُمَّةٍ جَعَلْنَا مَنْسَكًا هُمْ نَاسِكُوهُ ۖ فَلَا يُنَازِعُنَّكَ فِي الْأَمْرِ ۚ وَادْعُ إِلَىٰ رَبِّكَ ۖ إِنَّكَ لَعَلَىٰ هُدًى مُسْتَقِيمٍ ﴿٦٧﴾

**67.** A fun olukuluku ijọ ni ọna igba jọsin rẹ̀, ma si ṣe jẹ ki nwọn ba ọ ṣe ariyanjiyan nipa ọ̀rọ nã, pe ipe si bi (ẹsin) Oluwa rẹ. Dajudaju irẹ lo wa lori ọna ti o tọna.

وَإِنْ جَادَلُوكَ فَقُلِ اللَّهُ أَعْلَمُ بِمَا تَعْمَلُونَ ﴿٦٨﴾

**68.** Atipe ti nwọn ba nba ọ ṣe ariyanjiyan, nigbana ki o sọpe: Ọlọhun lo mọ ju nipa ohun ti ẹ nṣe.

اللَّهُ يَحْكُمُ بَيْنَكُمْ يَوْمَ الْقِيَامَةِ فِيمَا كُنْتُمْ فِيهِ تَخْتَلِفُونَ ﴿٦٩﴾

**69.** Ọlọhun yio ṣe idajọ larin nyin ni ọjọ ajinde nipa ohun ti ẹ nṣe iyapa ẹnu si.

أَلَمْ تَعْلَمْ أَنَّ اللَّهَ يَعْلَمُ مَا فِي السَّمَاءِ وَالْأَرْضِ ۗ إِنَّ ذَٰلِكَ فِي كِتَابٍ ۚ إِنَّ ذَٰلِكَ عَلَى اللَّهِ يَسِيرٌ ﴿٧٠﴾

**70.** Irẹ kò wa mọ̀ ni pe dajudaju Ọlọhun mọ̀ ohun ti o mbẹ ninu sanma ati ilẹ? Dajudaju eyiun mbẹ ninu tirà kan. Dajudaju eyiun jẹ irọrun fun Ọlọhun.

وَيَعْبُدُونَ مِنْ دُونِ اللَّهِ مَا لَمْ يُنَزِّلْ بِهِ سُلْطَانًا وَمَا لَيْسَ لَهُمْ بِهِ عِلْمٌ ۗ وَمَا لِلظَّالِمِينَ مِنْ نَصِيرٍ ﴿٧١﴾

**71.** Nwọn nsin lẹhin Ọlọhun ohun ti On kò sọ idi pataki kan kalẹ̀ nipa rẹ̀, atipe kò si mimọ̀ kan fun wọn nipa rẹ̀. Atipe kò ni si alaranṣe kan fun awọn alabosi.

وَإِذَا تُتْلَىٰ عَلَيْهِمْ آيَاتُنَا بَيِّنَاتٍ تَعْرِفُ فِي وُجُوهِ

**72.** Atipe nigbati a ba nke awọn ayah wa fun wọn, ti o han

gedegbe, irẹ yio ma mọ kikọ̀ ninu oju awọn alaigbagbọ ti nwọn yio fẹ talu awọn ti o nke awọn ãyàh Wa fun wọn. Sọpe: Emi ki yio ha fun nyin niro ohun ti o buru ju eyi lọ? On ni ina ti Ọlọhun ṣe ni ileri fun awọn alaigbagbọ. O si buru ni apadasi.

ٱلَّذِينَ كَفَرُوا۟ ٱلْمُنكَرَ يَكَادُونَ يَسْطُونَ بِٱلَّذِينَ يَتْلُونَ عَلَيْهِمْ ءَايَٰتِنَا قُلْ أَفَأُنَبِّئُكُم بِشَرٍّ مِّن ذَٰلِكُمُ ٱلنَّارُ وَعَدَهَا ٱللَّهُ ٱلَّذِينَ كَفَرُوا۟ وَبِئْسَ ٱلْمَصِيرُ ﴿٧٢﴾

**73.** Ẹnyin enia, a fi apejuwe kan lelẹ̀, nitorina ẹ tẹti si i. Dajudaju awọn ohun ti ẹ npe lẹhin Ọlọhun kò le da eṣinṣin kan, bi o fẹ bi nwọn parapọ lati ṣe e. Ti eṣinṣin ba si gbe nkankan lọdọ wọn, nwọn kò le gbã lọwọ rẹ̀. Ẹniti o ntọrọ nkan ati ẹniti nwọn ntọrọ lọwọ rẹ̀ ọlẹ ni wọn.

يَٰٓأَيُّهَا ٱلنَّاسُ ضُرِبَ مَثَلٌ فَٱسْتَمِعُوا۟ لَهُۥٓ إِنَّ ٱلَّذِينَ تَدْعُونَ مِن دُونِ ٱللَّهِ لَن يَخْلُقُوا۟ ذُبَابًا وَلَوِ ٱجْتَمَعُوا۟ لَهُۥ وَإِن يَسْلُبْهُمُ ٱلذُّبَابُ شَيْـًٔا لَّا يَسْتَنقِذُوهُ مِنْهُ ضَعُفَ ٱلطَّالِبُ وَٱلْمَطْلُوبُ ﴿٧٣﴾

**74.** Nwọn kò fun Ọlọhun ni papa iwọ̀ Rẹ̀ gẹgẹbi o ti tọ. Dajudaju Ọlọhun ni Alagbara Ọbaọwọn.

مَا قَدَرُوا۟ ٱللَّهَ حَقَّ قَدْرِهِۦٓ إِنَّ ٱللَّهَ لَقَوِىٌّ عَزِيزٌ ﴿٧٤﴾

**75.** Ọlọhun ma ṣa awọn ojiṣẹ lẹṣa ninu awọn malaika ati ninu awọn enia. Dajudaju Ọlọhun ni Olugbọrọ. Oluriran.

ٱللَّهُ يَصْطَفِى مِنَ ٱلْمَلَٰٓئِكَةِ رُسُلًا وَمِنَ ٱلنَّاسِ إِنَّ ٱللَّهَ سَمِيعٌۢ بَصِيرٌ ﴿٧٥﴾

**76.** On mọ̀ ohun ti mbẹ niwaju wọn ati ohun ti mbẹ ni ẹhin nwọn. Apadasi awọn ọ̀rọ ọdọ Ọlọhun ni.

يَعْلَمُ مَا بَيْنَ أَيْدِيهِمْ وَمَا خَلْفَهُمْ وَإِلَى ٱللَّهِ تُرْجَعُ ٱلْأُمُورُ ﴿٧٦﴾

**77.** Ẹnyin ti ẹ gbagbọ ni ododo, ẹ tẹriba ki ẹ si fi oribalẹ, ki ẹ si jọsin fun Oluwa nyin, ki ẹ ṣe iṣẹ rere ki ẹ ba le jere.

يَٰٓأَيُّهَا ٱلَّذِينَ ءَامَنُوا۟ ٱرْكَعُوا۟ وَٱسْجُدُوا۟ وَٱعْبُدُوا۟ رَبَّكُمْ وَٱفْعَلُوا۟ ٱلْخَيْرَ لَعَلَّكُمْ تُفْلِحُونَ ۩ ﴿٧٧﴾

**78.** Ẹ jagun si oju ọna Ọlọhun nipapa ijagun rẹ̀. On si ṣa nyin lẹṣa kò ṣe iṣoro kan fun nyin ninu ẹsin, ẹsin baba nyin Ibrahima. On ni o sọ nyin ni Musulumi niṣiwaju ati ninu eyi, nitori ki Ojiṣe na le jẹ ẹlẹri le nyin lori, ati ki ẹnyin na le jẹ ẹlẹri lori awọn enia; nitorina, ki ẹ ma gbe irun duro ki ẹ si ma yan saka ki ẹ si di opo Ọlọhun mu ṣinṣin. On ni Oludabobo nyin On ni O dara julọ ni Oludabobo On ni O si dara ni Oluranlọwọ.

وَجَٰهِدُوا۟ فِى ٱللَّهِ حَقَّ جِهَادِهِۦ ۚ هُوَ ٱجْتَبَىٰكُمْ وَمَا جَعَلَ عَلَيْكُمْ فِى ٱلدِّينِ مِنْ حَرَجٍ ۚ مِّلَّةَ أَبِيكُمْ إِبْرَٰهِيمَ ۚ هُوَ سَمَّىٰكُمُ ٱلْمُسْلِمِينَ مِن قَبْلُ وَفِى هَٰذَا لِيَكُونَ ٱلرَّسُولُ شَهِيدًا عَلَيْكُمْ وَتَكُونُوا۟ شُهَدَآءَ عَلَى ٱلنَّاسِ ۚ فَأَقِيمُوا۟ ٱلصَّلَوٰةَ وَءَاتُوا۟ ٱلزَّكَوٰةَ وَٱعْتَصِمُوا۟ بِٱللَّهِ هُوَ مَوْلَىٰكُمْ ۖ فَنِعْمَ ٱلْمَوْلَىٰ وَنِعْمَ ٱلنَّصِيرُ ﴿٧٨﴾

## (23) Suratul - Mu'minũna




*Ni orukọ Ọlọhun Ajọkẹ aiye, Aṣakẹ ọrun.*

بِسْمِ ٱللَّهِ ٱلرَّحْمَٰنِ ٱلرَّحِيمِ

**1.** Pãpa awọn onigbagbọ ododo ti jere (là).

قَدْ أَفْلَحَ ٱلْمُؤْمِنُونَ ﴿١﴾

**2.** Awọn ẹniti nwọn npaiya Ọlọhun ninu irun kiki wọn.

ٱلَّذِينَ هُمْ فِى صَلَاتِهِمْ خَٰشِعُونَ ﴿٢﴾

**3.** Ati awọn ẹniti nṣẹri kuro nibi ọ̀rọ isọkusọ.

وَٱلَّذِينَ هُمْ عَنِ ٱللَّغْوِ مُعْرِضُونَ ﴿٣﴾

**4.** Ati awọn ẹniti wọn nyan «Saka».

وَٱلَّذِينَ هُمْ لِلزَّكَوٰةِ فَٰعِلُونَ ﴿٤﴾

**5.** Ati awọn ti nṣọ abẹ wọn.

وَٱلَّذِينَ هُمْ لِفُرُوجِهِمْ حَٰفِظُونَ ﴿٥﴾

**6.** Afi lọdọ awọn aya wọn tabi awọn ti nwọn fi ọwọ ọtun wọn mu logun, nitorina nwọn ki iṣe ẹni ẽbu.

إِلَّا عَلَىٰٓ أَزْوَٰجِهِمْ أَوْ مَا مَلَكَتْ أَيْمَٰنُهُمْ فَإِنَّهُمْ غَيْرُ مَلُومِينَ ﴿٦﴾

**7.** Ṣugbọn ẹnikẹni ti o ba wa nkan miran lẹhin eyini, awọn ni olukọja ẹnuala.

فَمَنِ ٱبْتَغَىٰ وَرَآءَ ذَٰلِكَ فَأُو۟لَٰٓئِكَ هُمُ ٱلْعَادُونَ ﴿٧﴾

وَٱلَّذِينَ هُمۡ لِأَمَٰنَٰتِهِمۡ وَعَهۡدِهِمۡ رَٰعُونَ ٨

**8.** Ati awọn ẹniti nwọn jẹ oluṣọ ohun ti a fun wọn pamọ ati adehun wọn.

وَٱلَّذِينَ هُمۡ عَلَىٰ صَلَوَٰتِهِمۡ يُحَافِظُونَ ٩

**9.** Ati awọn ẹniti nṣọ irun wọn.

أُوْلَٰٓئِكَ هُمُ ٱلۡوَٰرِثُونَ ١٠

**10.** Awọn elewọnyi ni olujogun.

ٱلَّذِينَ يَرِثُونَ ٱلۡفِرۡدَوۡسَ هُمۡ فِيهَا خَٰلِدُونَ ١١

**11.** Awọn ni ẹniti yio jogun Alijana Firdaosa ninu rẹ̀ ni nwọn o si ṣe gbere si.

وَلَقَدۡ خَلَقۡنَا ٱلۡإِنسَٰنَ مِن سُلَٰلَةٖ مِّن طِينٖ ١٢

**12.** Dajudaju Awa da enia lati inu eyiti a yọ ninu erupẹ amọ.

ثُمَّ جَعَلۡنَٰهُ نُطۡفَةٗ فِي قَرَارٖ مَّكِينٖ ١٣

**13.** Lẹhinna A see ni omi gbọlọgbọlọ sinu aye irọrun Kan.

ثُمَّ خَلَقۡنَا ٱلنُّطۡفَةَ عَلَقَةٗ فَخَلَقۡنَا ٱلۡعَلَقَةَ مُضۡغَةٗ فَخَلَقۡنَا ٱلۡمُضۡغَةَ عِظَٰمٗا فَكَسَوۡنَا ٱلۡعِظَٰمَ لَحۡمٗا ثُمَّ أَنشَأۡنَٰهُ خَلۡقًا ءَاخَرَۚ فَتَبَارَكَ ٱللَّهُ أَحۡسَنُ ٱلۡخَٰلِقِينَ ١٤

**14.** Lẹhinna Awa sọ omi gbọlọgbọlọ na di ẹjẹ didi, lẹhinna A sọ ẹjẹ didi na di bãsi-ẹran, lẹhinna A sọ bãsi-ẹran na di ẽgun, lẹhinna A fi ẹran bo ẽgun, lẹhinna A sọ ọ di ẹda miran kan. Ibukun ni fun Ọlọhun, Ẹniti O dara julọ ninu awọn dẹdadẹda[1].

ثُمَّ إِنَّكُم بَعۡدَ ذَٰلِكَ لَمَيِّتُونَ ١٥

**15.** Lẹhinna dajudaju lẹhin eyini, ẹyin yio kú.

ثُمَّ إِنَّكُمۡ يَوۡمَ ٱلۡقِيَٰمَةِ تُبۡعَثُونَ ١٦

**16.** Lẹhinna dajudaju ni ọjọ ajinde a o gbe nyin dide.

وَلَقَدۡ خَلَقۡنَا فَوۡقَكُمۡ سَبۡعَ طَرَآئِقَ وَمَا كُنَّا عَنِ ٱلۡخَلۡقِ غَٰفِلِينَ ١٧

**17.** Dajudaju A ti da awọn sanma meje le nyin lori, Awa kò ṣe aikula nipa ẹda.

---

[1] Itumọ awọn dẹdadeda ninu ayah yi ni: awọn olusenkan ọwọ Lorisirisi.

**18.** Atipe Awa sọ omi kalẹ̀ lati sanma ni iwọntuwọnsi, lẹhinna A jẹki o joko sinu ilẹ, dajudaju Awa ni agbara lati mu u lọ.

وَأَنزَلۡنَا مِنَ ٱلسَّمَآءِ مَآءَۢ بِقَدَرٖ فَأَسۡكَنَّٰهُ فِي ٱلۡأَرۡضِۖ وَإِنَّا عَلَىٰ ذَهَابِۭ بِهِۦ لَقَٰدِرُونَ ١٨

**19.** Lẹhinna Awa da awọn ọgba fun nyin lati inu rẹ, ọgba ti dabinu ati ajara (inabi) ọpọlọpọ eso mbẹ ninu rẹ fun nyin, ti ẹ sin jẹ ninu rẹ.

فَأَنشَأۡنَا لَكُم بِهِۦ جَنَّٰتٖ مِّن نَّخِيلٖ وَأَعۡنَٰبٖ لَّكُمۡ فِيهَا فَوَٰكِهُ كَثِيرَةٞ وَمِنۡهَا تَأۡكُلُونَ ١٩

**20.** Ati igi kan ti nhu ni oke Sinai, ti nmujade epo ati ọbẹ fun awọn ti njẹ ẹ.

وَشَجَرَةٗ تَخۡرُجُ مِن طُورِ سَيۡنَآءَ تَنۢبُتُ بِٱلدُّهۡنِ وَصِبۡغٖ لِّلۡأٓكِلِينَ ٢٠

**21.** Atipe dajudaju ẹkọ wa fun nyin lara awọn ẹran ọsin. Awa nfun nyin mu ninu ohun ti o wa ni inu wọn, atipe õre pupọ wa lara wọn fun nyin atipe ẹnyin njẹ ninu wọn.

وَإِنَّ لَكُمۡ فِي ٱلۡأَنۡعَٰمِ لَعِبۡرَةٗۖ نُّسۡقِيكُم مِّمَّا فِي بُطُونِهَا وَلَكُمۡ فِيهَا مَنَٰفِعُ كَثِيرَةٞ وَمِنۡهَا تَأۡكُلُونَ ٢١

**22.** Atipe lori wọn ati lori ọkọ ni a ngbe nyin (kãkiri).

وَعَلَيۡهَا وَعَلَى ٱلۡفُلۡكِ تُحۡمَلُونَ ٢٢

**23.** Dajudaju Awa ran Nuha si awọn enia rẹ̀, o sọpe: Ẹnyin enia mi, ẹ sin Ọlọhun, ẹ kò ni ọlọhun miran lẹhin Rẹ̀, ẹnyin kò ha ni paiya (Rẹ̀) ni?

وَلَقَدۡ أَرۡسَلۡنَا نُوحًا إِلَىٰ قَوۡمِهِۦ فَقَالَ يَٰقَوۡمِ ٱعۡبُدُواْ ٱللَّهَ مَا لَكُم مِّنۡ إِلَٰهٍ غَيۡرُهُۥٓۚ أَفَلَا تَتَّقُونَ ٢٣

**24.** Awọn olori ti nwọn jẹ alaigbagbọ ninu awọn enia rẹ̀ sọpe: Eleyi ki iṣe ẹnikan ju abara bi ẹnyin lọ, o nfẹ lati jẹ ọga lori nyin ni. bi Ọlọhun ba fẹ ni, On iba sọ awọn Malaika kalẹ̀. Awa kò gbọ iru eleyi lọdọ awọn baba wa ni iṣiwaju ri.

فَقَالَ ٱلۡمَلَؤُاْ ٱلَّذِينَ كَفَرُواْ مِن قَوۡمِهِۦ مَا هَٰذَآ إِلَّا بَشَرٞ مِّثۡلُكُمۡ يُرِيدُ أَن يَتَفَضَّلَ عَلَيۡكُمۡ وَلَوۡ شَآءَ ٱللَّهُ لَأَنزَلَ مَلَٰٓئِكَةٗ مَّا سَمِعۡنَا بِهَٰذَا فِيٓ ءَابَآئِنَا ٱلۡأَوَّلِينَ ٢٤

**25.** On kò jẹ kinikan ju ẹniti amodi (arun-were) mbẹ pẹlu rẹ̀, nitorina ẹ lọra fun u fun igba diẹ.

إِنْ هُوَ إِلَّا رَجُلٌۢ بِهِۦ جِنَّةٌ فَتَرَبَّصُوا۟ بِهِۦ حَتَّىٰ حِينٍ ﴿٢٥﴾

**26.** O sọpe: Oluwa mi, ran mi lowọ lori pipe ti nwọn pe mi lopurọ.

قَالَ رَبِّ ٱنصُرْنِى بِمَا كَذَّبُونِ ﴿٢٦﴾

**27.** Nitorina Awa ranṣẹ si i pe: Kan ọkọ ni oju Wa ati gẹgẹbi Awa ti fi mọ̀ ọ; nigbati aṣẹ Wa ba de, ti aaro si sẹ omi yọ, mu meji-meji takọ-tabo ninu oniruru (ẹda) sinu rẹ̀ ati awọn ẹbi rẹ afi ẹniti aṣẹ Wa ti gba iwaju fun ninu wọn, ki o ma si ba Mi sọrọ nipa awọn ti o ṣe abosi, dajudaju a o tẹ wọn ri.

فَأَوْحَيْنَآ إِلَيْهِ أَنِ ٱصْنَعِ ٱلْفُلْكَ بِأَعْيُنِنَا وَوَحْيِنَا فَإِذَا جَآءَ أَمْرُنَا وَفَارَ ٱلتَّنُّورُ فَٱسْلُكْ فِيهَا مِن كُلٍّ زَوْجَيْنِ ٱثْنَيْنِ وَأَهْلَكَ إِلَّا مَن سَبَقَ عَلَيْهِ ٱلْقَوْلُ مِنْهُمْ وَلَا تُخَـٰطِبْنِى فِى ٱلَّذِينَ ظَلَمُوٓا۟ إِنَّهُم مُّغْرَقُونَ ﴿٢٧﴾

**28.** Nigbati irẹ ba joko ati awọn ti o wa pẹlu rẹ sinu ọkọ na, sọpe: Ọpẹ ni fun Ọlọhun, Ẹniti O ko wa yọ kuro lọwọ awọn ijọ alabosi.

فَإِذَا ٱسْتَوَيْتَ أَنتَ وَمَن مَّعَكَ عَلَى ٱلْفُلْكِ فَقُلِ ٱلْحَمْدُ لِلَّهِ ٱلَّذِى نَجَّىٰنَا مِنَ ٱلْقَوْمِ ٱلظَّـٰلِمِينَ ﴿٢٨﴾

**29.** Atipe ki o wipe: oluwa mi, sọ mi kalẹ̀ ni ibusọ alabukun, Irẹ ni O dara ni Olusọnikalẹ̀.

وَقُل رَّبِّ أَنزِلْنِى مُنزَلًا مُّبَارَكًا وَأَنتَ خَيْرُ ٱلْمُنزِلِينَ ﴿٢٩﴾

**30.** Dajudaju awọn ami kan wa ninu eyi, Awa si ma ndan (enia) wò.

إِنَّ فِى ذَٰلِكَ لَـَٔايَـٰتٍ وَإِن كُنَّا لَمُبْتَلِينَ ﴿٣٠﴾

**31.** Lẹhinna Awa gbe awọn iran miran dide lẹhin wọn.

ثُمَّ أَنشَأْنَا مِنۢ بَعْدِهِمْ قَرْنًا ءَاخَرِينَ ﴿٣١﴾

**32.** Nitorina Awa ran ojiṣẹ kan si wọn lara wọn pe: Ẹ sin Ọlọhun, ẹ kò ni ọlọhun miran lẹhin Rẹ̀; ẹ kò ha ni bẹru (Rẹ̀) ni?

فَأَرْسَلْنَا فِيهِمْ رَسُولًا مِّنْهُمْ أَنِ ٱعْبُدُوا۟ ٱللَّهَ مَا لَكُم مِّنْ إِلَـٰهٍ غَيْرُهُۥٓ أَفَلَا تَتَّقُونَ ﴿٣٢﴾

**33.** Awọn ọlọla-kankàkankà ninu awọn enia rẹ ti nwọn ṣe aigbagbọ ti nwọn si pe ipade ọjọ ajinde nirọ ti A si se idẹra fun ni igbesi aiye yi wipe: Eleyi kò jẹ nkankan ju abara bi ẹnyin na lọ, on njẹ iru ohun ti ẹnyin na njẹ, on si mu ohun ti ẹnyin nmu.

وَقَالَ الْمَلَأُ مِن قَوْمِهِ الَّذِينَ كَفَرُوا وَكَذَّبُوا بِلِقَاءِ الْآخِرَةِ وَأَتْرَفْنَاهُمْ فِي الْحَيَاةِ الدُّنْيَا مَا هَٰذَا إِلَّا بَشَرٌ مِّثْلُكُمْ يَأْكُلُ مِمَّا تَأْكُلُونَ مِنْهُ وَيَشْرَبُ مِمَّا تَشْرَبُونَ ﴿٣٣﴾

**34.** Ti ẹnyin ba tẹle abara kan bi ẹnyin, dajudaju ẹnyin di ẹni ofo nigbana.

وَلَئِنْ أَطَعْتُم بَشَرًا مِّثْلَكُمْ إِنَّكُمْ إِذًا لَّخَاسِرُونَ ﴿٣٤﴾

**35.** On ha ṣe ileri fun nyin pe bi ẹ ba kú ti ẹ ti di iyẹpẹ ati egungun nigbana ni a o mu nyin jade (lãyè) bi?

أَيَعِدُكُمْ أَنَّكُمْ إِذَا مِتُّمْ وَكُنتُمْ تُرَابًا وَعِظَامًا أَنَّكُم مُّخْرَجُونَ ﴿٣٥﴾

**36.** Ohun ti a ṣe ni adehun fun nyin, ọna rẹ jin (pupọ).

۞ هَيْهَاتَ هَيْهَاتَ لِمَا تُوعَدُونَ ﴿٣٦﴾

**37.** Kò si igbesi aiye kan mọ ayafi eyiti a wa ninu rẹ yi: a nkú a nṣe ẹmi atipe awa kò jẹ ẹniti ao gbe dide.

إِنْ هِيَ إِلَّا حَيَاتُنَا الدُّنْيَا نَمُوتُ وَنَحْيَا وَمَا نَحْنُ بِمَبْعُوثِينَ ﴿٣٧﴾

**38.** On kò jẹ kinkikan ju enia kan ti o da adapa irọ mọ Ọlọhun, awa kò ni gba a gbọ.

إِنْ هُوَ إِلَّا رَجُلٌ افْتَرَىٰ عَلَى اللَّهِ كَذِبًا وَمَا نَحْنُ لَهُ بِمُؤْمِنِينَ ﴿٣٨﴾

**39.** O wipe: Oluwa mi, ran mi lọwọ nitori pipe ti nwọn pe mi ni opurọ.

قَالَ رَبِّ انصُرْنِي بِمَا كَذَّبُونِ ﴿٣٩﴾

**40.** O sọ pe: Laipẹ nwọn yio di alabamọ.

قَالَ عَمَّا قَلِيلٍ لَّيُصْبِحُنَّ نَادِمِينَ ﴿٤٠﴾

**41.** Igbe (iya) si mu wọn gẹgẹbi wọn ti lẹtọ sii nitorina A si sọ wọn

فَأَخَذَتْهُمُ الصَّيْحَةُ بِالْحَقِّ فَجَعَلْنَاهُمْ غُثَاءً

فَبُعْدًا لِّلْقَوْمِ الظَّالِمِينَ ﴿٤١﴾

da gẹgẹbi panti nitorina igbe-jinna-si ikẹ mbẹ fun awọn ijọ alabosi.

ثُمَّ أَنشَأْنَا مِن بَعْدِهِمْ قُرُونًا ءَاخَرِينَ ﴿٤٢﴾

**42.** Lẹhinna ni A da awọn iran miran lẹhin wọn.

مَا تَسْبِقُ مِنْ أُمَّةٍ أَجَلَهَا وَمَا يَسْتَـْٔخِرُونَ ﴿٤٣﴾

**43.** Awọn enia kan kò ni lọ şiwaju akoko wọn bẹ si ni nwọn kò ni lọra fun u.

ثُمَّ أَرْسَلْنَا رُسُلَنَا تَتْرَا ۖ كُلَّ مَا جَآءَ أُمَّةً رَّسُولُهَا كَذَّبُوهُ ۚ فَأَتْبَعْنَا بَعْضَهُم بَعْضًا وَجَعَلْنَاهُمْ أَحَادِيثَ ۚ فَبُعْدًا لِّقَوْمٍ لَّا يُؤْمِنُونَ ﴿٤٤﴾

**44.** Lẹhinna ni A ran awọn ojişẹ Wa ni işẹ tẹle ara wọn. Igbayiowu ti ojişẹ awọn ijọ kan ba wa ba wọn, nwọn a pe e ni opurọ, A si fi apakan wọn tẹle apakan A si sọ wọndi itan. Nitorina igbejinna (si ikẹ) ki o ma ba awọn ijọ ti nwọn kò gbagbọ ni ododo.

ثُمَّ أَرْسَلْنَا مُوسَىٰ وَأَخَاهُ هَارُونَ بِـَٔايَاتِنَا وَسُلْطَانٍ مُّبِينٍ ﴿٤٥﴾

**45.** Lẹhinna ni A ran (Annabi) Musa ati ọmọ-iya rẹ Haruna nişẹ pẹlu awọn ami Wa ati awọn idi pataki ti o han.

إِلَىٰ فِرْعَوْنَ وَمَلَإِيْهِۦ فَاسْتَكْبَرُوا وَكَانُوا قَوْمًا عَالِينَ ﴿٤٦﴾

**46.** Lọ si ọdọ Firiaona ati awọn ijọ rẹ, şugbọn nwọn şe igberaga ati pe nwọn jẹ ijọ ti o şe motomoto.

فَقَالُوٓا أَنُؤْمِنُ لِبَشَرَيْنِ مِثْلِنَا وَقَوْمُهُمَا لَنَا عَابِدُونَ ﴿٤٧﴾

**47.** Nwọn si sọ pe: Awa yio ha gba abara meji iru wa gbọ kọ? nigbati o şe pe awọn enia wọn jẹ ẹniti nsin wa?[1].

فَكَذَّبُوهُمَا فَكَانُوا مِنَ الْمُهْلَكِينَ ﴿٤٨﴾

**48.** Nitorina nwọn pe awọn mejẽji ni opurọ nitorina nwọn si di ẹni iparun.

---

[1] Itumọ si sin ti wọn sin wọn ni pe wọn tẹle asẹ wọn, wọn si sọ ara wọn di yẹpẹrẹ fun wọn.

**49.** Atipe dajudaju Awa ti fun Musa ni Tirà na ki nwọn le ba mọ ọna.

وَلَقَدْ ءَاتَيْنَا مُوسَى ٱلْكِتَٰبَ لَعَلَّهُمْ يَهْتَدُونَ ﴿٤٩﴾

**50.** Atipe A ṣe ọmọ Mariyama ati iya rẹ ni ami kan, A si ko wọn jọ si aye kan ti oga ti osi se deede ti o jẹ oni isẹlẹru.

وَجَعَلْنَا ٱبْنَ مَرْيَمَ وَأُمَّهُۥٓ ءَايَةً وَءَاوَيْنَٰهُمَآ إِلَىٰ رَبْوَةٍ ذَاتِ قَرَارٍ وَمَعِينٍ ﴿٥٠﴾

**51.** Ẹnyin ojiṣẹ ẹ ma jẹ ninu ohun ti o dara ati ki ẹ mã ṣe dãdã, dajudaju Emi ti mọ̀ ohun ti ẹ nṣe niṣẹ.

يَٰٓأَيُّهَا ٱلرُّسُلُ كُلُوا۟ مِنَ ٱلطَّيِّبَٰتِ وَٱعْمَلُوا۟ صَٰلِحًا ۖ إِنِّى بِمَا تَعْمَلُونَ عَلِيمٌ ﴿٥١﴾

**52.** Dajudaju ijọ nyin yi o jẹ ijọ kanṣoṣo atipe Emi ni Oluwa nyin, nitorina ki ẹ bẹru Mi.

وَإِنَّ هَٰذِهِۦٓ أُمَّتُكُمْ أُمَّةً وَٰحِدَةً وَأَنَا۠ رَبُّكُمْ فَٱتَّقُونِ ﴿٥٢﴾

**53.** Nwọn si pin si orişirişi ijọ nipa ọran ẹsin wọn larin ara wọn, gbogbo olukuluku ijọ ni nwọn nyọ si ohun ti mbẹ ni ọdọ wọn.

فَتَقَطَّعُوٓا۟ أَمْرَهُم بَيْنَهُمْ زُبُرًا ۖ كُلُّ حِزْبٍۭ بِمَا لَدَيْهِمْ فَرِحُونَ ﴿٥٣﴾

**54.** Nitorina fi wọn silẹ̀ sinu işina wọn lọ di igba diẹ.

فَذَرْهُمْ فِى غَمْرَتِهِمْ حَتَّىٰ حِينٍ ﴿٥٤﴾

**55.** Abi nwọn nro ni pe dajudaju ohun ti A fi nran wọn lọwọ ni owó ati ọmọ.

أَيَحْسَبُونَ أَنَّمَا نُمِدُّهُم بِهِۦ مِن مَّالٍ وَبَنِينَ ﴿٥٥﴾

**56.** A nkanju õre wọn ni (nipa rẹ̀), bẹ tiẹ kọ nwọn ko fura ni.

نُسَارِعُ لَهُمْ فِى ٱلْخَيْرَٰتِ ۚ بَل لَّا يَشْعُرُونَ ﴿٥٦﴾

**57.** Dajudaju awọn ẹniti nwọn paiya nipa ibẹru Oluwa wọn.

إِنَّ ٱلَّذِينَ هُم مِّنْ خَشْيَةِ رَبِّهِم مُّشْفِقُونَ ﴿٥٧﴾

**58.** Atipe awọn ẹniti nwọn ni igbagbọ ododo si awọn ami Oluwa wọn.

وَٱلَّذِينَ هُم بِـَٔايَٰتِ رَبِّهِمْ يُؤْمِنُونَ ﴿٥٨﴾

**59.** Ati awọn ti ki fi nkan pẹlu Oluwa wọn sin.

وَٱلَّذِينَ هُم بِرَبِّهِمۡ لَا يُشۡرِكُونَ ۝٥٩

**60.** Ati awọn ti o jẹ pe ohun yiowu ti nwọn ba fi torẹ tibẹru-tibẹru ọkàn ni nwọn fi ntọrẹ pe dajudaju awọn yio pada tọ Oluwa wọn lọ.

وَٱلَّذِينَ يُؤۡتُونَ مَآ ءَاتَواْ وَّقُلُوبُهُمۡ وَجِلَةٌ أَنَّهُمۡ إِلَىٰ رَبِّهِمۡ رَٰجِعُونَ ۝٦٠

**61.** Awọn elewọnyi ni awọn nyara lọ sibi iṣẹ rere awọn lo si nduna lati gba iwaju nipa rẹ.

أُوْلَٰٓئِكَ يُسَٰرِعُونَ فِي ٱلۡخَيۡرَٰتِ وَهُمۡ لَهَا سَٰبِقُونَ ۝٦١

**62.** Atipe Awa kò la bọ ẹmi kan lọrun ayafi ohun ti o ba lagbara rẹ, Tirà kan ti o nsọ ododo mbẹ lọdọ Wa, bẹ si ni a kò ni bo wọn si.

وَلَا نُكَلِّفُ نَفۡسًا إِلَّا وُسۡعَهَاۚ وَلَدَيۡنَا كِتَٰبٌ يَنطِقُ بِٱلۡحَقِّ وَهُمۡ لَا يُظۡلَمُونَ ۝٦٢

**63.** Bẹtiẹkọ, ọkàn wọn mbẹ ninu aimọkan nipa eyi, awọn iṣẹ mbẹ fun wọn ti nwọn yio ma ṣe lẹhin eyi.

بَلۡ قُلُوبُهُمۡ فِي غَمۡرَةٍ مِّنۡ هَٰذَا وَلَهُمۡ أَعۡمَٰلٌ مِّن دُونِ ذَٰلِكَ هُمۡ لَهَا عَٰمِلُونَ ۝٦٣

**64.** Titi Awa yio fi mu awọn onidẹra inu wọn pẹlu iyà nigbana nwọn yio ma ke ibosi.

حَتَّىٰٓ إِذَآ أَخَذۡنَا مُتۡرَفِيهِم بِٱلۡعَذَابِ إِذَا هُمۡ يَجۡـَٔرُونَ ۝٦٤

**65.** Ẹ mase kigbe loni. Dajudaju ẹnikan ko le gba yin la lọwọ Wa.

لَا تَجۡـَٔرُواْ ٱلۡيَوۡمَۖ إِنَّكُم مِّنَّا لَا تُنصَرُونَ ۝٦٥

**66.** Dajudaju a ti ke awọn ariwoye Mi fun nyin, sibẹsibẹ ẹ jẹ ẹniti o fa sẹhin.

قَدۡ كَانَتۡ ءَايَٰتِي تُتۡلَىٰ عَلَيۡكُمۡ فَكُنتُمۡ عَلَىٰٓ أَعۡقَٰبِكُمۡ تَنكِصُونَ ۝٦٦

**67.** Ti-igberaga-ti-igberaga, gbogbo oru (nyin) ni ẹ fi nsọ isọkusọ nipa rẹ.

مُسۡتَكۡبِرِينَ بِهِۦ سَٰمِرًا تَهۡجُرُونَ ۝٦٧

**68.** Abi awọn kò ronu ọ̀rọ na wo ni? Abi ohun ti kò wa ba awọn baba wọn akọkọ lo wa ba wọn ni?

أَفَلَمۡ يَدَّبَّرُواْ ٱلۡقَوۡلَ أَمۡ جَآءَهُم مَّا لَمۡ يَأۡتِ ءَابَآءَهُمُ ٱلۡأَوَّلِينَ ۝٦٨

**69.** Abi nwọn kò mọ̀ ojişẹ wọn ni depo ti awọn na fi ntako o?

أَمْ لَمْ يَعْرِفُوا رَسُولَهُمْ فَهُمْ لَهُ مُنكِرُونَ ﴿٦٩﴾

**70.** Abi nwọn yio ma sọpe: Amodi mbẹ fun u ni? Bẹtiẹkọ, o de wa ba wọn pẹlu ododo ni, sibẹsibẹ ọpọlọpọ wọn jẹ olukorira ododo.

أَمْ يَقُولُونَ بِهِ جِنَّةٌ بَلْ جَاءَهُم بِالْحَقِّ وَأَكْثَرُهُمْ لِلْحَقِّ كَارِهُونَ ﴿٧٠﴾

**71.** Atipe ti o ba şe pe (Ọlọhun) ododo na ba tẹle ifẹ-inu wọn ni, sanma ati ilẹ̀ iba bajẹ ati awọn ẹniti mbẹ ninu wọn. Şugbọn A ti mu wa fun wọn iranti wọn, nwọn şẹri kuro nibi iranti na.

وَلَوِ اتَّبَعَ الْحَقُّ أَهْوَاءَهُمْ لَفَسَدَتِ السَّمَاوَاتُ وَالْأَرْضُ وَمَن فِيهِنَّ بَلْ أَتَيْنَاهُم بِذِكْرِهِمْ فَهُمْ عَن ذِكْرِهِم مُّعْرِضُونَ ﴿٧١﴾

**72.** Abi irẹ bi wọn lere owó-ọya ni bi? Bẹ si ni owó-ọya Oluwa rẹ lo dara ju atipe Onni O dara julọ ninu awọn olupese.

أَمْ تَسْأَلُهُمْ خَرْجًا فَخَرَاجُ رَبِّكَ خَيْرٌ وَهُوَ خَيْرُ الرَّازِقِينَ ﴿٧٢﴾

**73.** Atipe dajudaju irẹ npe wọn si oju ọna ti o tọ.

وَإِنَّكَ لَتَدْعُوهُمْ إِلَىٰ صِرَاطٍ مُّسْتَقِيمٍ ﴿٧٣﴾

**74.** Atipe dajudaju awọn ẹniti kò gba ọjọ ikẹhin gbọ dajudaju nwọn jẹ oluşẹri kuro ni oju ọna tãrà.

وَإِنَّ الَّذِينَ لَا يُؤْمِنُونَ بِالْآخِرَةِ عَنِ الصِّرَاطِ لَنَاكِبُونَ ﴿٧٤﴾

**75.** Ti o ba şe pe A şe ikẹ wọn, ti A si şi ohun ti o mbẹ fun wọn ni inira kuro, sibẹsibẹ nwọn iba taku sinu orikunkun wọn, nwọn iba si ma damu ninu işina wọn.

۞ وَلَوْ رَحِمْنَاهُمْ وَكَشَفْنَا مَا بِهِم مِّن ضُرٍّ لَّلَجُّوا فِي طُغْيَانِهِمْ يَعْمَهُونَ ﴿٧٥﴾

**76.** Dajudaju A fi ìyà jẹ wọn, sibẹsibẹ nwọn kò tẹriba fun Oluwa wọn, ati pe wọn kosi jirẹbẹ.

وَلَقَدْ أَخَذْنَاهُم بِالْعَذَابِ فَمَا اسْتَكَانُوا لِرَبِّهِمْ وَمَا يَتَضَرَّعُونَ ﴿٧٦﴾

**77.** Titi ti A fi şi ilẹkun iyà ti o le koko le wọn lori,nigbana nwọn sọ ireti nu.

حَتَّىٰ إِذَا فَتَحْنَا عَلَيْهِم بَابًا ذَا عَذَابٍ شَدِيدٍ إِذَا هُمْ فِيهِ مُبْلِسُونَ ﴿٧٧﴾

**78.** Atipe On ni Ẹniti O ṣe fun nyin igbọrọ ati awọn iriran ati awọn ọkan. Idupẹ nyin kere jọjọ.

وَهُوَ ٱلَّذِيٓ أَنشَأَ لَكُمُ ٱلسَّمۡعَ وَٱلۡأَبۡصَٰرَ وَٱلۡأَفۡـِٔدَةَۚ قَلِيلٗا مَّا تَشۡكُرُونَ ٧٨

**79.** Atipe On ni Ẹniti O da nyin si ori ilẹ̀, a o si ko nyin jọ si ọdọ Rẹ̀.

وَهُوَ ٱلَّذِي ذَرَأَكُمۡ فِي ٱلۡأَرۡضِ وَإِلَيۡهِ تُحۡشَرُونَ ٧٩

**80.** Atipe On ni Ẹniti O nṣe alãyè ati oku ati iyapa sira wọn oru ati ọsan ti Rẹ̀ ni. Ẹ kò ṣe lakaye ni?

وَهُوَ ٱلَّذِي يُحۡيِۦ وَيُمِيتُ وَلَهُ ٱخۡتِلَٰفُ ٱلَّيۡلِ وَٱلنَّهَارِۚ أَفَلَا تَعۡقِلُونَ ٨٠

**81.** Rara, nwọn sọ irufẹ ohun ti awọn ẹni akọkọ ti sọ ni.

بَلۡ قَالُواْ مِثۡلَ مَا قَالَ ٱلۡأَوَّلُونَ ٨١

**82.** Nwọn sọpe: Nigbati awa ba ti ku ti a si di iyẹpẹ ati egungun, njẹ a o gbe wa dide bi?

قَالُوٓاْ أَءِذَا مِتۡنَا وَكُنَّا تُرَابٗا وَعِظَٰمًا أَءِنَّا لَمَبۡعُوثُونَ ٨٢

**83.** Dajudaju a ti ba wa ṣe adehun yi, ati awọn baba wa niṣiwaju. Eyi kò jẹ nkankan bikoṣe àlọ awọn ẹni àkọkọ.

لَقَدۡ وُعِدۡنَا نَحۡنُ وَءَابَآؤُنَا هَٰذَا مِن قَبۡلُ إِنۡ هَٰذَآ إِلَّآ أَسَٰطِيرُ ٱلۡأَوَّلِينَ ٨٣

**84.** Wipe: Tani ẹniti o ni ilẹ̀ ati ẹda ti o wa lori rẹ̀, ti ẹnyin ba jẹ ẹniti o mọ.

قُل لِّمَنِ ٱلۡأَرۡضُ وَمَن فِيهَآ إِن كُنتُمۡ تَعۡلَمُونَ ٨٤

**85.** Nwọn o sọpe: Ti Ọlọhun ni. Sọ (fun wọn) pe: Kini o ṣe ti ẹkò gba ikilọ?

سَيَقُولُونَ لِلَّهِۚ قُلۡ أَفَلَا تَذَكَّرُونَ ٨٥

**86.** Sọpe: Tani Oluwa sanma meje ati Oluwa ti O ni Itẹ-Ọla ti o tobi?

قُلۡ مَن رَّبُّ ٱلسَّمَٰوَٰتِ ٱلسَّبۡعِ وَرَبُّ ٱلۡعَرۡشِ ٱلۡعَظِيمِ ٨٦

**87.** Nwọn o sọpe: Ti Ọlọhun ni. Wipe: Kini o ṣe ti ẹ kò paiya Oluwa?

سَيَقُولُونَ لِلَّهِۚ قُلۡ أَفَلَا تَتَّقُونَ ٨٧

**88.** Sọpe: Tani ijọba gbogbo nkan mbẹ ni ọwọ rẹ̀ ti o si ndãbo bo o ti a ki i si gba ni la lọwọ Rẹ, ti ẹnyin ba jẹ ẹniti o mọ.

قُلْ مَنۢ بِيَدِهِۦ مَلَكُوتُ كُلِّ شَىْءٍ وَهُوَ يُجِيرُ وَلَا يُجَارُ عَلَيْهِ إِن كُنتُمْ تَعْلَمُونَ ﴿٨٨﴾

**89.** Nwọn o sọpe: Ti Ọlọhun ni (ni nini ati ni ikapa). Wipe: Bawo ni ẹnyin ṣe jẹ ẹniti nwọn ntanjẹ.

سَيَقُولُونَ لِلَّهِ ۚ قُلْ فَأَنَّىٰ تُسْحَرُونَ ﴿٨٩﴾

**90.** Ko jẹ bẽ, A ti mu ododo wa ba wọn atipe awọn ni nwọn jẹ opurọ.

بَلْ أَتَيْنَٰهُم بِٱلْحَقِّ وَإِنَّهُمْ لَكَٰذِبُونَ ﴿٩٠﴾

**91.** Ọlọhun kò fi ẹni kan ṣe ọmọ, atipe kò si ọlọhun kan pẹlu Rẹ̀, ti o ba jẹ bẽni, ọlọhun kọ̀kãn iba ti mu ẹda wọn lọ, apakan wọn iba siti bori apakeji. Mimọ ti Ọlọhun ju ohun ti nwọn ṣe irohin lọ.

مَا ٱتَّخَذَ ٱللَّهُ مِن وَلَدٍ وَمَا كَانَ مَعَهُۥ مِنْ إِلَٰهٍ ۚ إِذًا لَّذَهَبَ كُلُّ إِلَٰهٍۭ بِمَا خَلَقَ وَلَعَلَا بَعْضُهُمْ عَلَىٰ بَعْضٍ ۚ سُبْحَٰنَ ٱللَّهِ عَمَّا يَصِفُونَ ﴿٩١﴾

**92.** On ni Olumọ̀ ikọ̀kọ̀ ati gbangba; nitorina O ga tayọ ohun ti nwọn fi nṣe orogun(Rẹ̀).

عَٰلِمِ ٱلْغَيْبِ وَٱلشَّهَٰدَةِ فَتَعَٰلَىٰ عَمَّا يُشْرِكُونَ ﴿٩٢﴾

**93.** Sọpe: Oluwa mi, ti O ba fi han mi ohun ti a ṣe ni ileri fun wọn.

قُل رَّبِّ إِمَّا تُرِيَنِّى مَا يُوعَدُونَ ﴿٩٣﴾

**94.** Oluwa mi, maṣe fi mi sinu awọn ijọ alabosi.

رَبِّ فَلَا تَجْعَلْنِى فِى ٱلْقَوْمِ ٱلظَّٰلِمِينَ ﴿٩٤﴾

**95.** Atipe dajudaju Awa ni agbara lori ki A fi han ọ ohun ti A ṣe ni ileri (iyà) fun wọn.

وَإِنَّا عَلَىٰٓ أَن نُّرِيَكَ مَا نَعِدُهُمْ لَقَٰدِرُونَ ﴿٩٥﴾

**96.** Fi iwa rere ti buburu sẹhin. Awa ni A mọju nipa ohun ti nwọn ṣe irohin (rẹ̀).

ٱدْفَعْ بِٱلَّتِى هِىَ أَحْسَنُ ٱلسَّيِّئَةَ ۚ نَحْنُ أَعْلَمُ بِمَا يَصِفُونَ ﴿٩٦﴾

**97.** Sọpe: Oluwa mi, mo sadi Ọ nibi royiroyi buburu ti awọn èṣu.

وَقُل رَّبِّ أَعُوذُ بِكَ مِنْ هَمَزَٰتِ ٱلشَّيَٰطِينِ ﴿٩٧﴾

**98.** Atipe mo sa di Ọ, Oluwa mi, nipa ki nwọn ma le wa ba mi.

وَأَعُوذُ بِكَ رَبِّ أَن يَحْضُرُونِ ﴿٩٨﴾

**99.** Titi nigbati iku ba de waba ọkan ninu won yio wipe: Oluwa mi, ẹda mi pada.

حَتَّىٰٓ إِذَا جَآءَ أَحَدَهُمُ ٱلْمَوْتُ قَالَ رَبِّ ٱرْجِعُونِ ﴿٩٩﴾

**100.** Ki nba le ṣe iṣẹ rere ninu eyiti mo ti fi sẹhin. Rara kò jẹ bẹ̃, dajudaju o jẹ ọ̀rọ kan ti on ti sọ; gaga si mbẹ niwaju wọn titi lọ di ọjọ ti ao gbe wọn dide.

لَعَلِّىٓ أَعْمَلُ صَٰلِحًا فِيمَا تَرَكْتُ ۚ كَلَّآ ۚ إِنَّهَا كَلِمَةٌ هُوَ قَآئِلُهَا ۖ وَمِن وَرَآئِهِم بَرْزَخٌ إِلَىٰ يَوْمِ يُبْعَثُونَ ﴿١٠٠﴾

**101.** Nigbati a ba fun fere sinu iwo ko ni si iwulo okun ibatan ni arin wọn ni ọjọ na, nwọn ko si ni le bi ara wọn lere (kini kan).

فَإِذَا نُفِخَ فِى ٱلصُّورِ فَلَآ أَنسَابَ بَيْنَهُمْ يَوْمَئِذٍ وَلَا يَتَسَآءَلُونَ ﴿١٠١﴾

**102.** Ẹnikẹni ti oṣuwọn (iṣẹ rere) wọn ba tẹ iwọn, awọn ni ẹniti o la.

فَمَن ثَقُلَتْ مَوَٰزِينُهُۥ فَأُو۟لَٰٓئِكَ هُمُ ٱلْمُفْلِحُونَ ﴿١٠٢﴾

**103.** Ẹnikẹni ti oṣuwọn (iṣẹ rere) wọn ba fuyẹ, awọn ni ẹniti nwọn pa ẹmi wọn lofo, inu ina Jahannama ni nwọn yio gbe gbere.

وَمَنْ خَفَّتْ مَوَٰزِينُهُۥ فَأُو۟لَٰٓئِكَ ٱلَّذِينَ خَسِرُوٓا۟ أَنفُسَهُمْ فِى جَهَنَّمَ خَٰلِدُونَ ﴿١٠٣﴾

**104.** Ina ni yio jo oju wọn, nwọn yio wa ninu rẹ̀ pẹlu inira ti wọn o fa oju ro.

تَلْفَحُ وُجُوهَهُمُ ٱلنَّارُ وَهُمْ فِيهَا كَٰلِحُونَ ﴿١٠٤﴾

**105.** Njẹ nwọn kò ke awọn ãyàh Mi fun nyin ni, ṣugbọn ẹ pe wọn nirọ?

أَلَمْ تَكُنْ ءَايَٰتِى تُتْلَىٰ عَلَيْكُمْ فَكُنتُم بِهَا تُكَذِّبُونَ ﴿١٠٥﴾

**106.** Nwọn yio wipe: Oluwa wa, ori-buru wa pọ ju wa lọ, awa jẹ awọn enia kan ti o ṣina lọ.

قَالُوا۟ رَبَّنَا غَلَبَتْ عَلَيْنَا شِقْوَتُنَا وَكُنَّا قَوْمًا ضَآلِّينَ ﴿١٠٦﴾

**107.** Oluwa wa, yọ wa jade kuro ninu rẹ̀; ti awa ba tun pada sibi ounti Irẹ kọ, nigbana a o jẹ ẹniti o bo ori ara wa si.

رَبَّنَآ أَخۡرِجۡنَا مِنۡهَا فَإِنۡ عُدۡنَا فَإِنَّا ظَٰلِمُونَ ﴿١٠٧﴾

**108.** Yio wi (fun wọn) pe: Ẹ tẹri sinu rẹ̀, ẹ ma ba Mi sọ nkankan.

قَالَ ٱخۡسَـُٔواْ فِيهَا وَلَا تُكَلِّمُونِ ﴿١٠٨﴾

**109.** Dajudaju awọn apakan mbẹ ninu awọn ẹrusin Mi ti nwọn ma nwipe: Oluwa wa, awa gbagbọ ni ododo, nitorina fi orijin wa, ki O si ṣiju ãnu wò wa, nitoripe Irẹ lo dara ni Oluṣiju-ãnu wo ni.

إِنَّهُۥ كَانَ فَرِيقٞ مِّنۡ عِبَادِي يَقُولُونَ رَبَّنَآ ءَامَنَّا فَٱغۡفِرۡ لَنَا وَٱرۡحَمۡنَا وَأَنتَ خَيۡرُ ٱلرَّٰحِمِينَ ﴿١٠٩﴾

**110.** Ṣugbọn ẹnyin nfi wọn ṣe ẹ̀fẹ̀, titi o fi jẹ ki ẹnyin gbagbe iranti Mi,ẹrin ni ẹnyin nfi wọn rin.

فَٱتَّخَذۡتُمُوهُمۡ سِخۡرِيًّا حَتَّىٰٓ أَنسَوۡكُمۡ ذِكۡرِي وَكُنتُم مِّنۡهُمۡ تَضۡحَكُونَ ﴿١١٠﴾

**111.** Dajudaju Mo san wọn lẹsan loni nitori ifarada wọn, dajudaju awọn ni olujere.

إِنِّي جَزَيۡتُهُمُ ٱلۡيَوۡمَ بِمَا صَبَرُوٓاْ أَنَّهُمۡ هُمُ ٱلۡفَآئِزُونَ ﴿١١١﴾

**112.** On yio wa wipe: Ọdun melo ni ẹ ṣe lori ilẹ̀?

قَٰلَ كَمۡ لَبِثۡتُمۡ فِي ٱلۡأَرۡضِ عَدَدَ سِنِينَ ﴿١١٢﴾

**113.** Nwọn yio sọpe: Ọjọ kan tabi diẹ ninu ọjọ kan ni a ṣe: bi awọn oniṣiro.

قَالُواْ لَبِثۡنَا يَوۡمًا أَوۡ بَعۡضَ يَوۡمٖ فَسۡـَٔلِ ٱلۡعَآدِّينَ ﴿١١٣﴾

**114.** On yio wipe: Ẹ kò pẹ nibẹ ju igba diẹ lọ, ti o ba ṣe pe ẹ mọ̀ bẽ̩.

قَٰلَ إِن لَّبِثۡتُمۡ إِلَّا قَلِيلٗاۖ لَّوۡ أَنَّكُمۡ كُنتُمۡ تَعۡلَمُونَ ﴿١١٤﴾

**115.** Nigbana, ẹ ha ro pe asan ni A da nyin fun ni, atipe ako ni da yin pada si ọdọ Wa ni bi?

أَفَحَسِبۡتُمۡ أَنَّمَا خَلَقۡنَٰكُمۡ عَبَثٗا وَأَنَّكُمۡ إِلَيۡنَا لَا تُرۡجَعُونَ ﴿١١٥﴾

**116.** Ọlọhun si ga lọla, Ọba, Ododo, kò si ọlọhun miran ayafi On, Oluwa Oni-Itẹ-ọla Alapọnle.

فَتَعَٰلَى ٱللَّهُ ٱلۡمَلِكُ ٱلۡحَقُّۖ لَآ إِلَٰهَ إِلَّا هُوَ رَبُّ ٱلۡعَرۡشِ ٱلۡكَرِيمِ ﴿١١٦﴾

**117.** Ẹniti o ba npe ọlọhun miran lẹhin Ọlọhun, kò ni idi ti o le mu wa fun u, ṣugbọn dajudaju iṣiro rẹ mbẹ lọdọ Oluwa rẹ, dajudaju awọn, alaigbagbọ nwọn kò ni ṣe orire.

وَمَن يَدۡعُ مَعَ ٱللَّهِ إِلَٰهًا ءَاخَرَ لَا بُرۡهَٰنَ لَهُۥ بِهِۦ فَإِنَّمَا حِسَابُهُۥ عِندَ رَبِّهِۦٓۚ إِنَّهُۥ لَا يُفۡلِحُ ٱلۡكَٰفِرُونَ ١١٧

**118.** Wipe: Oluwa mi, ṣe aforijin ki O si se ikẹ, Irẹ ni O dara ju ni olukẹni.

وَقُل رَّبِّ ٱغۡفِرۡ وَٱرۡحَمۡ وَأَنتَ خَيۡرُ ٱلرَّٰحِمِينَ ١١٨

## *(24) Suratul - Nũru*

سُورَةُ النُّورِ

*Ni orukọ Ọlọhun Ajọkẹ aiye, Aṣakẹ ọrun.*

بِسۡمِ ٱللَّهِ ٱلرَّحۡمَٰنِ ٱلرَّحِيمِ

**1.** Surah kan ti Awa sọkalẹ̀ (ni eyi) Awa ṣe e ni ofin, Awa si sọ̀kalẹ̀ sinu rẹ awọn ami ti o han gbangba ki ẹ le ranti.

سُورَةٌ أَنزَلۡنَٰهَا وَفَرَضۡنَٰهَا وَأَنزَلۡنَا فِيهَآ ءَايَٰتِۭ بَيِّنَٰتٖ لَّعَلَّكُمۡ تَذَكَّرُونَ ١

**2.** Panṣaga obirin ati panṣaga ọkunrin ẹ́ na ẹnikọkan ninu awọn mejẽji ni ọgọrun ẹgba, ẹ kò si gbọdọ jẹki ãnu wọn ṣe nyin nipa idajọ Ọlọhun bi o ba jẹ pe ẹnyin gba Ọlọhun ati ọjọ igbẹhin gbọ ni ododo, ki apakan ninu awọn ijọ olugbagbọ ododo si jẹri si iyà wọn.

ٱلزَّانِيَةُ وَٱلزَّانِي فَٱجۡلِدُواْ كُلَّ وَٰحِدٖ مِّنۡهُمَا مِاْئَةَ جَلۡدَةٖۖ وَلَا تَأۡخُذۡكُم بِهِمَا رَأۡفَةٞ فِي دِينِ ٱللَّهِ إِن كُنتُمۡ تُؤۡمِنُونَ بِٱللَّهِ وَٱلۡيَوۡمِ ٱلۡأٓخِرِۖ وَلۡيَشۡهَدۡ عَذَابَهُمَا طَآئِفَةٞ مِّنَ ٱلۡمُؤۡمِنِينَ ٢

**3.** Panṣaga ọkunrin kò gbọdọ fẹ ẹlomiran afi panṣaga obirin (ẹgbẹ rẹ̀) tabi abọriṣa obirin; panṣaga obirin ẹnikan kò gbọdọ fẹ ẹ afi panṣaga ọkunrin (ẹgbẹ rẹ̀) tabi abọriṣa ọkunrin; a ṣe ni ẽwọ̀ fun awọn olugbagbọ ododo.

ٱلزَّانِي لَا يَنكِحُ إِلَّا زَانِيَةً أَوۡ مُشۡرِكَةٗ وَٱلزَّانِيَةُ لَا يَنكِحُهَآ إِلَّا زَانٍ أَوۡ مُشۡرِكٞۚ وَحُرِّمَ ذَٰلِكَ عَلَى ٱلۡمُؤۡمِنِينَ ٣

**4.** Awọn ti nwọn pe (panşaga) mọ awọn obinrin ti wọn kii se oni pansaga, lẹhina ti nwọn ko ri ẹlẹri mẹrin mu wa, ẹ na wọn ni ọgọrin ẹgba ẹ kò si gbọdọ gba ẹri wọn lailai, awọn eleyi ni poki.

وَٱلَّذِينَ يَرۡمُونَ ٱلۡمُحۡصَنَٰتِ ثُمَّ لَمۡ يَأۡتُواْ بِأَرۡبَعَةِ شُهَدَآءَ فَٱجۡلِدُوهُمۡ ثَمَٰنِينَ جَلۡدَةٗ وَلَا تَقۡبَلُواْ لَهُمۡ شَهَٰدَةً أَبَدٗاۚ وَأُوْلَٰٓئِكَ هُمُ ٱلۡفَٰسِقُونَ ٤

**5.** Afi awọn ẹniti o ba ronupiwada lẹhin eyi, ti nwọn si şe rere; dajudaju Ọlọhun ni Alaforiji, Olukẹni.

إِلَّا ٱلَّذِينَ تَابُواْ مِنۢ بَعۡدِ ذَٰلِكَ وَأَصۡلَحُواْ فَإِنَّ ٱللَّهَ غَفُورٞ رَّحِيمٞ ٥

**6.** Ati awọn ẹniti nwọn pe (panşaga) mọ awọn aya wọn ti kò si awọn ẹlẹri fun wọn afi awọn funra wọn, ẹri ẹni kọkan wọn ni ki o fi Ọlọhun jẹri lẹmẹrin pe dajudaju on wa ninu awọn olododo.

وَٱلَّذِينَ يَرۡمُونَ أَزۡوَٰجَهُمۡ وَلَمۡ يَكُن لَّهُمۡ شُهَدَآءُ إِلَّآ أَنفُسُهُمۡ فَشَهَٰدَةُ أَحَدِهِمۡ أَرۡبَعُ شَهَٰدَٰتِۭ بِٱللَّهِ إِنَّهُۥ لَمِنَ ٱلصَّٰدِقِينَ ٦

**7.** Atipe ẹkarun ni pe ki ibi Ọlọhun ma bẹ lori on bi on ba jẹ ọkan ninu awọn opurọ.

وَٱلۡخَٰمِسَةُ أَنَّ لَعۡنَتَ ٱللَّهِ عَلَيۡهِ إِن كَانَ مِنَ ٱلۡكَٰذِبِينَ ٧

**8.** Nigbana a o tari iyà kuro fun on (obirin) ti o ba fi Ọlọhun jẹri lẹmẹrin, pe dajudaju on (ọkọ) jẹ ọkan ninu awọn opurọ.

وَيَدۡرَؤُاْ عَنۡهَا ٱلۡعَذَابَ أَن تَشۡهَدَ أَرۡبَعَ شَهَٰدَٰتِۭ بِٱللَّهِ إِنَّهُۥ لَمِنَ ٱلۡكَٰذِبِينَ ٨

**9.** Ẹlẹkarun ni pe ki ibinu Ọlọhun ma bẹ lori on (obirin) bi on (ọkunrin) ba mbẹ ninu awọn olododo.

وَٱلۡخَٰمِسَةَ أَنَّ غَضَبَ ٱللَّهِ عَلَيۡهَآ إِن كَانَ مِنَ ٱلصَّٰدِقِينَ ٩

**10.** Bi kò ba şe ti õre ajulọ ti Ọlọhun ati ikẹ Rẹ ti o wà lori nyin ni atipe dajudaju Ọlọhun jẹ Olugba ironupiwada, Ọlogbọn.

وَلَوۡلَا فَضۡلُ ٱللَّهِ عَلَيۡكُمۡ وَرَحۡمَتُهُۥ وَأَنَّ ٱللَّهَ تَوَّابٌ حَكِيمٌ ١٠

**11.** Dajudaju awọn ẹniti nwọn wa pẹlu adapa irọ jẹ ijọ kan ninu nyin, Ẹ ma ṣe ro pe (irọ na) buburu ni fun nyin, ọ̀rọ kò jẹ bẽ̩, rere ni fun nyin. Olukuluku ninu wọn ni ere iṣẹ ẹṣẹ rẹ̀ yio ma bẹ fun, atipe ẹniti o ba ṣe eyiti o pọju ninu rẹ̀ ninu wọn, iyà ti o tobi mbẹ fun u.

إِنَّ الَّذِينَ جَاءُو بِالْإِفْكِ عُصْبَةٌ مِّنكُمْ لَا تَحْسَبُوهُ شَرًّا لَّكُم بَلْ هُوَ خَيْرٌ لَّكُمْ لِكُلِّ امْرِئٍ مِّنْهُم مَّا اكْتَسَبَ مِنَ الْإِثْمِ وَالَّذِي تَوَلَّىٰ كِبْرَهُ مِنْهُمْ لَهُ عَذَابٌ عَظِيمٌ ﴿١١﴾

**12.** Kini ṣe nigbati ẹ gbọ ọ ti awọn onigbagbọ ododo ọkunrin ati awọn onigbagbọ obinrin ko fi daradara ro ara wọn ki wọn si wipe: Irọ ti o han gbangba ni eyi?

لَّوْلَا إِذْ سَمِعْتُمُوهُ ظَنَّ الْمُؤْمِنُونَ وَالْمُؤْمِنَاتُ بِأَنفُسِهِمْ خَيْرًا وَقَالُوا هَٰذَا إِفْكٌ مُّبِينٌ ﴿١٢﴾

**13.** Kini ṣe ti nwọn kò ri ẹlẹri mẹrin mu wa fun u? Nitorina, nigbati wọn ko ti ri awọn ẹlẹri mu wa nigbana awọn eleyiun ni opurọ lọdọ Ọlọhun.

لَّوْلَا جَاءُو عَلَيْهِ بِأَرْبَعَةِ شُهَدَاءَ فَإِذْ لَمْ يَأْتُوا بِالشُّهَدَاءِ فَأُولَٰئِكَ عِندَ اللَّهِ هُمُ الْكَاذِبُونَ ﴿١٣﴾

**14.** Ti kò ba si ti õre-ajulọ Ọlọhun ati ãnu Rẹ̀ ti o wa lori nyin ni aiye ati lọrun ni dajudaju iyà nla iba fọwọ ba nyin nitori isọkusọ ti ẹ nsọ kiri.

وَلَوْلَا فَضْلُ اللَّهِ عَلَيْكُمْ وَرَحْمَتُهُ فِي الدُّنْيَا وَالْآخِرَةِ لَمَسَّكُمْ فِي مَا أَفَضْتُمْ فِيهِ عَذَابٌ عَظِيمٌ ﴿١٤﴾

**15.** Nigbati ẹ nfi ahọn nyin ngbe e kiri ẹyin si nfi ẹnu sọ ohun ti ẹ kò ni mimọ̀ nipa rẹ̀, ẹ si ro o si nkan ti o fu yẹ, o si jẹ nkan nla lọdọ Ọlọhun.

إِذْ تَلَقَّوْنَهُ بِأَلْسِنَتِكُمْ وَتَقُولُونَ بِأَفْوَاهِكُم مَّا لَيْسَ لَكُم بِهِ عِلْمٌ وَتَحْسَبُونَهُ هَيِّنًا وَهُوَ عِندَ اللَّهِ عَظِيمٌ ﴿١٥﴾

**16.** Kini ṣe nigbati ẹ gbọ ọ ti ẹ kò wipe: Ki iṣe ẹtọ fun wa ki awa sọ eyi. Ogo ni fun Ọ! Irọ nla ni eyi.

وَلَوْلَا إِذْ سَمِعْتُمُوهُ قُلْتُم مَّا يَكُونُ لَنَا أَن نَّتَكَلَّمَ بِهَٰذَا سُبْحَانَكَ هَٰذَا بُهْتَانٌ عَظِيمٌ ﴿١٦﴾

**17.** Ọlọhun nkilọ fun nyin ki ẹ maṣe pada si iru rẹ̀ mọ lailai, bi ẹ ba jẹ onigbagbọ ododo.

يَعِظُكُمُ ٱللَّهُ أَن تَعُودُوا۟ لِمِثْلِهِۦٓ أَبَدًا إِن كُنتُم مُّؤْمِنِينَ ﴿١٧﴾

**18.** Ọlọhun si nṣe alaye awọn ami Rẹ̀ fun nyin, Ọlọhun ni Oni-mimọ, Ọlọgbọn.

وَيُبَيِّنُ ٱللَّهُ لَكُمُ ٱلْءَايَٰتِ ۚ وَٱللَّهُ عَلِيمٌ حَكِيمٌ ﴿١٨﴾

**19.** Dajudaju awọn ti nwọn fẹran ki a ma sọ ọ̀rọ ẹgan nipa awọn ti o gbagbọ ni ododo, iyà ẹlẹta-elero mbẹ fun wọn ni aiye yi ati ọrun, Ọlọhun si mọ ṣugbọn ẹnyin kò mọ̀.

إِنَّ ٱلَّذِينَ يُحِبُّونَ أَن تَشِيعَ ٱلْفَٰحِشَةُ فِى ٱلَّذِينَ ءَامَنُوا۟ لَهُمْ عَذَابٌ أَلِيمٌ فِى ٱلدُّنْيَا وَٱلْءَاخِرَةِ ۚ وَٱللَّهُ يَعْلَمُ وَأَنتُمْ لَا تَعْلَمُونَ ﴿١٩﴾

**20.** Ti kò ba si õre-ajùlọ Ọlọhun ati anu Rẹ̀ ti o mbẹ lori nyin, atipe dajudaju Ọlọhun jẹ Alãnu, Onikẹ.

وَلَوْلَا فَضْلُ ٱللَّهِ عَلَيْكُمْ وَرَحْمَتُهُۥ وَأَنَّ ٱللَّهَ رَءُوفٌ رَّحِيمٌ ﴿٢٠﴾

**21.** Ẹnyin onigbagbọ ododo, ẹ maṣe tẹle awọn oju ọna ti èṣu atipe ẹnikẹni ti o ba tẹle awọn oju ọna ti eṣu, dajudaju on (èṣu nã) yio ma kọ (nyin) ni iwa ibajẹ ati iwa buburu. Bi kò basi õre-ajùlọ ti Ọlọhun ti mbẹ lori nyin ni ati ãnu Rẹ̀, ẹnikan ninu nyin ki ba ti mọ́ lailai. Ṣugbọn Ọlọhun ma nfọ ẹniti O ba fẹ mọ. Atipe Ọlọhun na ni Olugbọrọ, Oni-mimọ̀.

۞ يَٰٓأَيُّهَا ٱلَّذِينَ ءَامَنُوا۟ لَا تَتَّبِعُوا۟ خُطُوَٰتِ ٱلشَّيْطَٰنِ ۚ وَمَن يَتَّبِعْ خُطُوَٰتِ ٱلشَّيْطَٰنِ فَإِنَّهُۥ يَأْمُرُ بِٱلْفَحْشَآءِ وَٱلْمُنكَرِ ۚ وَلَوْلَا فَضْلُ ٱللَّهِ عَلَيْكُمْ وَرَحْمَتُهُۥ مَا زَكَىٰ مِنكُم مِّنْ أَحَدٍ أَبَدًا وَلَٰكِنَّ ٱللَّهَ يُزَكِّى مَن يَشَآءُ ۗ وَٱللَّهُ سَمِيعٌ عَلِيمٌ ﴿٢١﴾

**22.** Atipe ki awọn ọlọla inu nyin ati awọn ti àyè gbà maṣe bura pe awọn kò ni fun awọn ibatan wọn ati awọn alaini ati awọn oluṣilọ si oju ọna ti Ọlọhun ni (ohun ti wọn tin fun wọn tẹlẹ); ki nwọn si se amojukuro (fun wọn) ki wọn si ma

وَلَا يَأْتَلِ أُو۟لُوا۟ ٱلْفَضْلِ مِنكُمْ وَٱلسَّعَةِ أَن يُؤْتُوٓا۟ أُو۟لِى ٱلْقُرْبَىٰ وَٱلْمَسَٰكِينَ وَٱلْمُهَٰجِرِينَ فِى سَبِيلِ ٱللَّهِ ۖ وَلْيَعْفُوا۟ وَلْيَصْفَحُوٓا۟ ۗ أَلَا تُحِبُّونَ أَن يَغْفِرَ ٱللَّهُ لَكُمْ ۗ وَٱللَّهُ غَفُورٌ رَّحِيمٌ ﴿٢٢﴾

se fi iya jẹ wọn. Abi ẹnyin kofẹ ki Ọlọhun ṣe aforiji fun nyin ni? Atipe Ọlọhun na ni Alaforiji, Onikẹ.

**23.** Dajudaju awọn ẹniti nwọn ndá adapa irọ mọ awọn adelebọ ti nwọn kó ara wọn duro kuro nibi iṣekuṣe ti nwọn jẹ olugbagbọ ododo, a ti ṣẹbi lewọn l'aiye ati l'ọrun, atipe iyà ti o tobi mbẹ fun wọn.

إِنَّ ٱلَّذِينَ يَرۡمُونَ ٱلۡمُحۡصَنَٰتِ ٱلۡغَٰفِلَٰتِ ٱلۡمُؤۡمِنَٰتِ لُعِنُواْ فِي ٱلدُّنۡيَا وَٱلۡأٓخِرَةِ وَلَهُمۡ عَذَابٌ عَظِيمٞ ٢٣

**24.** Ọjọ ti awọn ahọn wọn yio ma jẹri tako wọn ati awọn ọwọ wọn ati awọn ẹsẹ wọn pẹlu ohun ti nwọn ṣe ni iṣẹ.

يَوۡمَ تَشۡهَدُ عَلَيۡهِمۡ أَلۡسِنَتُهُمۡ وَأَيۡدِيهِمۡ وَأَرۡجُلُهُم بِمَا كَانُواْ يَعۡمَلُونَ ٢٤

**25.** Ni ọjọ nã Ọlọhun yio san ẹsan wọn ti o jẹ ododo fun wọn atipe awọn na yio mọ̀ amọ̀daju pe Ọlọhun na On ni (Oluwa) Otitọ, ti O han.

يَوۡمَئِذٖ يُوَفِّيهِمُ ٱللَّهُ دِينَهُمُ ٱلۡحَقَّ وَيَعۡلَمُونَ أَنَّ ٱللَّهَ هُوَ ٱلۡحَقُّ ٱلۡمُبِينُ ٢٥

**26.** Awọn onibajẹ ni obinrin (lotọ) fun awọn onibajẹ l'ọkunrin atipe awọn onibajẹ lọkurin (lotọ) fun awọn onibajẹ lobinrin, atipe awọn obinrin rere (lo dara) fun awọn ọkunrin rere atipe awọn ọkunrin rere (lo dara) fun awọn obirin rere; awọn elewọnyi ni a ti mu awọn mọ nibi (isọkusọ) ti nwọn nsọ si wọn. Ti wọn ni aforiji ati arisiki ti o ni apọnle.

ٱلۡخَبِيثَٰتُ لِلۡخَبِيثِينَ وَٱلۡخَبِيثُونَ لِلۡخَبِيثَٰتِۖ وَٱلطَّيِّبَٰتُ لِلطَّيِّبِينَ وَٱلطَّيِّبُونَ لِلطَّيِّبَٰتِۚ أُوْلَٰٓئِكَ مُبَرَّءُونَ مِمَّا يَقُولُونَۖ لَهُم مَّغۡفِرَةٞ وَرِزۡقٞ كَرِيمٞ ٢٦

**27.** Ẹnyin ẹniti ẹ gbagbọ ni ododo, ẹ kò gbọdọ wo awọn ile kan ti ki se awọn ile nyin, ayafi ki ẹ

يَٰٓأَيُّهَا ٱلَّذِينَ ءَامَنُواْ لَا تَدۡخُلُواْ بُيُوتًا غَيۡرَ بُيُوتِكُمۡ حَتَّىٰ تَسۡتَأۡنِسُواْ وَتُسَلِّمُواْ

wa iyọda (ki ẹ to wọ ile na) atipe ki ẹ ki awọn ara ile na. Eyi lo dara julọ fun nyin ki ẹle ba se iranti (ọrọ Ọlọhun).

عَلَىٰٓ أَهۡلِهَاۚ ذَٰلِكُمۡ خَيۡرٞ لَّكُمۡ لَعَلَّكُمۡ تَذَكَّرُونَ ٢٧

**28.** Bi ẹnyin kò ba si ri ẹnikan ninu ile na, ẹ kò gbọdọ wọ ọ, titi a o fi yọda fun nyin; bi a ba si wi fun nyin pe ki ẹ pada; ki ẹ yara pada; on ni o dara julọ fun nyin atipe Ọlọhun ni Onimimọ̀ ohun ti ẹ nṣe ni iṣẹ.

فَإِن لَّمۡ تَجِدُواْ فِيهَآ أَحَدٗا فَلَا تَدۡخُلُوهَا حَتَّىٰ يُؤۡذَنَ لَكُمۡۖ وَإِن قِيلَ لَكُمُ ٱرۡجِعُواْ فَٱرۡجِعُواْۖ هُوَ أَزۡكَىٰ لَكُمۡۚ وَٱللَّهُ بِمَا تَعۡمَلُونَ عَلِيمٞ ٢٨

**29.** Ẹṣẹ kan kò si fun nyin nitoripe ẹ wọ awọn ile kan ti ki ise ibugbe ti anfaani mbẹ ninu rẹ̀ fun nyin. Atipe Ọlọhun lo mọ ohun ti ẹ nṣe afihan ati ohun ti ẹ fi npamọ.

لَّيۡسَ عَلَيۡكُمۡ جُنَاحٌ أَن تَدۡخُلُواْ بُيُوتًا غَيۡرَ مَسۡكُونَةٖ فِيهَا مَتَٰعٞ لَّكُمۡۚ وَٱللَّهُ يَعۡلَمُ مَا تُبۡدُونَ وَمَا تَكۡتُمُونَ ٢٩

**30.** Sọ fun awọn olugbagbọ ododo lọkunrin pe ki nwọn mã rẹ oju wọn silẹ̀ ati ki nwọn ṣọ́ abẹ́ wọn. Eyini lo mọ ju fun wọn. Dajudaju Ọlọhun na ti mọ̀ ohun ti nwọn nṣe nişẹ.

قُل لِّلۡمُؤۡمِنِينَ يَغُضُّواْ مِنۡ أَبۡصَٰرِهِمۡ وَيَحۡفَظُواْ فُرُوجَهُمۡۚ ذَٰلِكَ أَزۡكَىٰ لَهُمۡۗ إِنَّ ٱللَّهَ خَبِيرُۢ بِمَا يَصۡنَعُونَ ٣٠

**31.** Ati ki o sọ fun awọn olugbagbọ ododo l'obirin pe ki awọn nã mã rẹ oju wọn silẹ̀ ati ki wọn si ṣọ abẹ wọn ati ki nwọn ma si ṣe afihan ọ̀ṣọ wọn ayafi eyiti kò lè ṣài hàn ninu rẹ̀. Ati ki nwọn ma fi ibori wọn le ori ẹ̀wu wọn ki wọn fi bo igbaya ati ọrun wọn. Ati ki nwọn maṣe fi ọ̀ṣọ wọn hàn si ode ayafi fun awọn ọkọ wọn abi awọn baba (ti o bi) wọn abi baba ọkọ wọn, abi awọn ọmọ wọn ọkunrin

وَقُل لِّلۡمُؤۡمِنَٰتِ يَغۡضُضۡنَ مِنۡ أَبۡصَٰرِهِنَّ وَيَحۡفَظۡنَ فُرُوجَهُنَّ وَلَا يُبۡدِينَ زِينَتَهُنَّ إِلَّا مَا ظَهَرَ مِنۡهَاۖ وَلۡيَضۡرِبۡنَ بِخُمُرِهِنَّ عَلَىٰ جُيُوبِهِنَّۖ وَلَا يُبۡدِينَ زِينَتَهُنَّ إِلَّا لِبُعُولَتِهِنَّ أَوۡ ءَابَآئِهِنَّ أَوۡ ءَابَآءِ بُعُولَتِهِنَّ أَوۡ أَبۡنَآئِهِنَّ أَوۡ أَبۡنَآءِ بُعُولَتِهِنَّ أَوۡ إِخۡوَٰنِهِنَّ أَوۡ بَنِيٓ إِخۡوَٰنِهِنَّ أَوۡ بَنِيٓ أَخَوَٰتِهِنَّ أَوۡ نِسَآئِهِنَّ أَوۡ مَا مَلَكَتۡ أَيۡمَٰنُهُنَّ أَوِ ٱلتَّٰبِعِينَ غَيۡرِ أُوْلِي ٱلۡإِرۡبَةِ مِنَ ٱلرِّجَالِ أَوِ ٱلطِّفۡلِ ٱلَّذِينَ لَمۡ يَظۡهَرُواْ

عَلَىٰ عَوۡرَٰتِ ٱلنِّسَآءِۖ وَلَا يَضۡرِبۡنَ بِأَرۡجُلِهِنَّ لِيُعۡلَمَ مَا يُخۡفِينَ مِن زِينَتِهِنَّۚ وَتُوبُوٓاْ إِلَى ٱللَّهِ جَمِيعًا أَيُّهَ ٱلۡمُؤۡمِنُونَ لَعَلَّكُمۡ تُفۡلِحُونَ ٣١

abi awọn ọmọ ọkọ wọn l'ọkunrin, abi awọn ọmọ iya wọn l'ọkunrin abi awọn ọmọkunrin ti awọn ọmọ iya wọn lọkunrin bi, abi awọn ọmọkunrin ti awọn ọmọ iya wọn l'obirin bi, ati awọn obirin bĩ ti wọn nã, abi awọn ti ọwọ ọtun wọn kapa rẹ (l'ọkunrin), abi awọn olutẹle (wọn) ti nwọn ko le fẹ obirin ninu awọn ọkunrin, abi awọn ọmọ oponlo ti nwọn kò tĩ mã naga ri ihòhò awọn obirin. Ati ki nwọn maṣe ma fi ẹsẹ wọn lu ara wọn ki a ba le mọ̀ ohun ti nwọn fi pamọ ni ọ̀ṣọ. Nitorina ẹ ronupiwada lọ si ọdọ Ọlọhun gbogbo nyin patapata, ẹnyin onigbagbọ ododo ki ẹ le ba la.

وَأَنكِحُواْ ٱلۡأَيَٰمَىٰ مِنكُمۡ وَٱلصَّٰلِحِينَ مِنۡ عِبَادِكُمۡ وَإِمَآئِكُمۡۚ إِن يَكُونُواْ فُقَرَآءَ يُغۡنِهِمُ ٱللَّهُ مِن فَضۡلِهِۦۗ وَٱللَّهُ وَٰسِعٌ عَلِيمٞ ٣٢

**32.** Ati ki ẹfẹ̀ iyawo fun awọn apọn inu nyin, ati awọn enia rere l'ọkunrin ninu awọn ẹrukunrin nyin ati awọn ẹrubirin nyin bi nwọn ba jẹ alaini, Ọlọhun yio rọ̀ wọn lọrọ ninu ọla Rẹ̀. Atipe Ọlọhun ni Olugbàyè, Oni-mimọ̀.

وَلۡيَسۡتَعۡفِفِ ٱلَّذِينَ لَا يَجِدُونَ نِكَاحًا حَتَّىٰ يُغۡنِيَهُمُ ٱللَّهُ مِن فَضۡلِهِۦۗ وَٱلَّذِينَ يَبۡتَغُونَ ٱلۡكِتَٰبَ مِمَّا مَلَكَتۡ أَيۡمَٰنُكُمۡ فَكَاتِبُوهُمۡ إِنۡ عَلِمۡتُمۡ فِيهِمۡ خَيۡرٗاۖ وَءَاتُوهُم مِّن مَّالِ ٱللَّهِ ٱلَّذِيٓ ءَاتَىٰكُمۡۚ وَلَا تُكۡرِهُواْ فَتَيَٰتِكُمۡ عَلَى ٱلۡبِغَآءِ إِنۡ أَرَدۡنَ تَحَصُّنٗا لِّتَبۡتَغُواْ عَرَضَ ٱلۡحَيَوٰةِ ٱلدُّنۡيَاۚ وَمَن يُكۡرِههُّنَّ فَإِنَّ ٱللَّهَ مِنۢ بَعۡدِ إِكۡرَٰهِهِنَّ غَفُورٞ رَّحِيمٞ ٣٣

**33.** Ki awọn ti kò ri (owó lati fẹ) iyawo mu oju wọn kuro nibi iṣekuṣe titi Ọlọhun yio fi rọ̀ wọn lọrọ ninu ọla Rẹ̀. Atipe awọn ẹniti nwọn ba nwa iwe (ominira) ninu awọn ti agbara nyin ka (ni ẹru) ẹkọ iwe na fun wọn, bi ẹnyin ba mọ̀ amọdaju õre ni ara wọn ati ki ẹ mã fun wọn ninu owó Ọlọhun eyiti O fun nyin. Ẹ ma si ma tulasi awọn

ẹrunbirin nyin lori iṣekuṣe bi nwọn ba gbero ikora wọn duro, nitoripe ẹnyin nwa dukia ti aiye yi. Atipe ẹniti o ba tulasi wọn, nitorina Ọlọhun ni alaforiji, Onikẹ (fun yin) lẹhin itulasi wọn.

34. Atipe dajudaju Awa ti sọ̀kalẹ̀ fun nyin awọn ami ti o yanju ati apejuwe ti awọn ẹniti o ti rekọja ṣiwaju nyin ati iṣiti fun awọn olubẹru (Oluwa).

وَلَقَدۡ أَنزَلۡنَآ إِلَيۡكُمۡ ءَايَٰتٖ مُّبَيِّنَٰتٖ وَمَثَلٗا مِّنَ ٱلَّذِينَ خَلَوۡاْ مِن قَبۡلِكُمۡ وَمَوۡعِظَةٗ لِّلۡمُتَّقِينَ ٣٤

35. Ọlọhun ni imọlẹ sanma ati ilẹ̀. Apejuwe imọlẹ̀ rẹ̀ da gẹgẹbi opo (ifi atupa kọ) ti atupa kan mbẹ ninu rẹ̀, ti atupa na wà ninu jigi kan, ti jigi na dabi irawọ kan ti o ntan yanranyanran, ti nwọn tan lati inu igi kan ti o ni ibukun, Ohun (igi) naa ni igi zaetun, ti ki iṣe ti iyọ-orun ti kò si nṣe ti iwọ-orun, epo rẹ̀ fẹrẹ ma ṣe imọlẹ̀ bi o fẹ bi ina kò kan a; imolẹ̀ lori imolẹ̀. Ọlọhun ma nfi ẹniti O ba fẹ mọna lọsi ibi imọlẹ Rẹ̀, Ọlọhun si npa òwe fun awọn enia, Ọlọhun ni Onimimọ nipa gbogbo nkan.

۞ٱللَّهُ نُورُ ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَٱلۡأَرۡضِۚ مَثَلُ نُورِهِۦ كَمِشۡكَوٰةٖ فِيهَا مِصۡبَاحٌۖ ٱلۡمِصۡبَاحُ فِي زُجَاجَةٍۖ ٱلزُّجَاجَةُ كَأَنَّهَا كَوۡكَبٞ دُرِّيّٞ يُوقَدُ مِن شَجَرَةٖ مُّبَٰرَكَةٖ زَيۡتُونَةٖ لَّا شَرۡقِيَّةٖ وَلَا غَرۡبِيَّةٖ يَكَادُ زَيۡتُهَا يُضِيٓءُ وَلَوۡ لَمۡ تَمۡسَسۡهُ نَارٞۚ نُّورٌ عَلَىٰ نُورٖۚ يَهۡدِي ٱللَّهُ لِنُورِهِۦ مَن يَشَآءُۚ وَيَضۡرِبُ ٱللَّهُ ٱلۡأَمۡثَٰلَ لِلنَّاسِۗ وَٱللَّهُ بِكُلِّ شَيۡءٍ عَلِيمٞ ٣٥

36. Ninu awọn ile kan ti Ọlọhun yọda pe ki a gbe tobi (Masalasi) ki nwọn si ma ṣe iranti (On) ninu rẹ̀. Ki nwọn si ma ṣe afọmọ fun U ninu rẹ̀, ni ãrọ ati ni aṣãlẹ.

فِي بُيُوتٍ أَذِنَ ٱللَّهُ أَن تُرۡفَعَ وَيُذۡكَرَ فِيهَا ٱسۡمُهُۥ يُسَبِّحُ لَهُۥ فِيهَا بِٱلۡغُدُوِّ وَٱلۡأٓصَالِ ٣٦

37. Awọn enia ti nwọn kò jẹ ki tita rira di awọn lọwọ iranti

رِجَالٞ لَّا تُلۡهِيهِمۡ تِجَٰرَةٞ وَلَا بَيۡعٌ عَن ذِكۡرِ ٱللَّهِ وَإِقَامِ

Ọlọhun, ati lati kirun ati lati yọ saka, nwọn bẹru ọjọ kan ti awọn ọkàn yio ma yi sọtun-sosi ninu rẹ ati awọn oju.

ٱلصَّلَوٰةِ وَإِيتَآءِ ٱلزَّكَوٰةِ يَخَافُونَ يَوْمًا تَتَقَلَّبُ فِيهِ ٱلْقُلُوبُ وَٱلْأَبْصَٰرُ ٣٧

**38.** Ki Ọlọhun le san wọn ni ẹsan eyi ti o daraju ninu ohun ti wọn se nisẹ, ati ki O le se alekun ninu ore-ajulọ Rẹ fun wọn. Ọlọhun lo npa ese fun ẹniti O ba fẹ lai k ò ni iṣiro.

لِيَجْزِيَهُمُ ٱللَّهُ أَحْسَنَ مَا عَمِلُوا۟ وَيَزِيدَهُم مِّن فَضْلِهِۦ ۗ وَٱللَّهُ يَرْزُقُ مَن يَشَآءُ بِغَيْرِ حِسَابٍ ٣٨

**39.** Ati awọn ẹniti nwọn ṣe aigbagbọ, awọn isẹ wọn dabi ahunpẽna, ti o wa ni àyè kan ti o tẹju, ti ẹniti orugbẹ ngbẹ wa nro pe omi ni titi igbati o de ibẹ, kosi ba nkankan nibẹ, atipe o ba Ọlọhun nibẹ, O si ṣe aṣepe iṣiro rẹ. Ọlọhun lo yara ni iṣiro.

وَٱلَّذِينَ كَفَرُوٓا۟ أَعْمَٰلُهُمْ كَسَرَابٍۭ بِقِيعَةٍ يَحْسَبُهُ ٱلظَّمْـَٔانُ مَآءً حَتَّىٰٓ إِذَا جَآءَهُۥ لَمْ يَجِدْهُ شَيْـًٔا وَوَجَدَ ٱللَّهَ عِندَهُۥ فَوَفَّىٰهُ حِسَابَهُۥ ۗ وَٱللَّهُ سَرِيعُ ٱلْحِسَابِ ٣٩

**40.** Tabi o dabi okùnkùn kan ninu ibudò ti o jin ti igbi kan nbo o ni oke rẹ, (ani) igbi kan ti ẹṣu ojo mbẹ l'oke rẹ. Awọn okùnkùn biribiri ti apakan wọn mbẹ lori apakan, nigbati on ba mu ọwọ rẹ jade kò ni le ri i. Ẹniti Ọlọhun kò ba fun ni imọlẹ̀, kò le si imọlẹ̀ fun u.

أَوْ كَظُلُمَٰتٍ فِى بَحْرٍ لُّجِّىٍّ يَغْشَىٰهُ مَوْجٌ مِّن فَوْقِهِۦ مَوْجٌ مِّن فَوْقِهِۦ سَحَابٌ ۚ ظُلُمَٰتٌۢ بَعْضُهَا فَوْقَ بَعْضٍ إِذَآ أَخْرَجَ يَدَهُۥ لَمْ يَكَدْ يَرَىٰهَا ۗ وَمَن لَّمْ يَجْعَلِ ٱللَّهُ لَهُۥ نُورًا فَمَا لَهُۥ مِن نُّورٍ ٤٠

**41.** Irẹ kò ri i ni pe dajudaju Ọlọhun ni gbogbo ẹniti mbẹ ninu sanma ati ilẹ̀ nfi ogo fun ati awọn ẹiyẹ ti nwọn tẹ awọn iyẹ wọn? Ọkõkan wọn lo mọ̀ ọna igbasin I (Ọlọhun) ati fifi ogo fun U. Ọlọhun ni Oni-mimọ̀ nipa ohun ti nwọn ṣe.

أَلَمْ تَرَ أَنَّ ٱللَّهَ يُسَبِّحُ لَهُۥ مَن فِى ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَٱلْأَرْضِ وَٱلطَّيْرُ صَٰٓفَّٰتٍ ۖ كُلٌّ قَدْ عَلِمَ صَلَاتَهُۥ وَتَسْبِيحَهُۥ ۗ وَٱللَّهُ عَلِيمٌۢ بِمَا يَفْعَلُونَ ٤١

**42.** Ti Ọlọhun ni ikapa sanma ati ilẹ̀, ọdọ Ọlọhun ni apada si gbogbo nkan.

وَلِلَّهِ مُلۡكُ ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَٱلۡأَرۡضِۖ وَإِلَى ٱللَّهِ ٱلۡمَصِيرُ ٤٢

**43.** Irẹ kò ri i ni pe dajudaju Ọlọhun ndà ẹṣujo kakiri lẹhinna yio papọ larin ara wọn, lẹhinna yio wa gbe wọn si ori ara wọn, nigbana irẹ yio ri ojo ti yio ma jade lati arin rẹ̀? Atipe yio ma sọ̀kalẹ̀ lati sanma, yiyin leyi ti opọ bi oke, nitorina O si nmu lọbà ẹniti O bafẹ, O si nṣẹri rẹ̀ kuro fun ẹniti O ba fẹ, kikọ yanranyanran mọnamọna rẹ̀ fẹrẹ le fọ oju.

أَلَمۡ تَرَ أَنَّ ٱللَّهَ يُزۡجِي سَحَابٗا ثُمَّ يُؤَلِّفُ بَيۡنَهُۥ ثُمَّ يَجۡعَلُهُۥ رُكَامٗا فَتَرَى ٱلۡوَدۡقَ يَخۡرُجُ مِنۡ خِلَٰلِهِۦ وَيُنَزِّلُ مِنَ ٱلسَّمَآءِ مِن جِبَالٖ فِيهَا مِنۢ بَرَدٖ فَيُصِيبُ بِهِۦ مَن يَشَآءُ وَيَصۡرِفُهُۥ عَن مَّن يَشَآءُۖ يَكَادُ سَنَا بَرۡقِهِۦ يَذۡهَبُ بِٱلۡأَبۡصَٰرِ ٤٣

**44.** Ọlọhun lo nmu oru ati ọsan ki nwọn ma tẹle ara wọn ni ṣisẹ-ntẹle. Dajudaju ẹkọ mbẹ ninu eyi fun awọn ẹniti oni oye.

يُقَلِّبُ ٱللَّهُ ٱلَّيۡلَ وَٱلنَّهَارَۚ إِنَّ فِي ذَٰلِكَ لَعِبۡرَةٗ لِّأُوْلِي ٱلۡأَبۡصَٰرِ ٤٤

**45.** Ọlọhun ni O da gbogbo abẹ̀mi lati inu omi. eyi ti o nfi aiya wọlẹ̀ mbẹ ninu wọn, eyi ti o nfi ẹsẹ meji rin mbẹ ninu wọn eyiti o nfi ẹsẹ mẹrin rin mbẹ ninu wọn. Ọlọhun (tun) mã nda ohun ti o ba wu U. Dajudaju Ọlọhun na ni Alagbara lori gbogbo nkan.

وَٱللَّهُ خَلَقَ كُلَّ دَآبَّةٖ مِّن مَّآءٖۖ فَمِنۡهُم مَّن يَمۡشِي عَلَىٰ بَطۡنِهِۦ وَمِنۡهُم مَّن يَمۡشِي عَلَىٰ رِجۡلَيۡنِ وَمِنۡهُم مَّن يَمۡشِي عَلَىٰٓ أَرۡبَعٖۚ يَخۡلُقُ ٱللَّهُ مَا يَشَآءُۚ إِنَّ ٱللَّهَ عَلَىٰ كُلِّ شَيۡءٖ قَدِيرٞ ٤٥

**46.** Dajudaju A sọ awọn ami ti o han kalẹ̀ Ọlọhun lo nfi ẹniti O fẹ mọna lọsi oju ọna kan ti o tọ.

لَّقَدۡ أَنزَلۡنَآ ءَايَٰتٖ مُّبَيِّنَٰتٖۚ وَٱللَّهُ يَهۡدِي مَن يَشَآءُ إِلَىٰ صِرَٰطٖ مُّسۡتَقِيمٖ ٤٦

**47.** Atipe nwọn nsọpe: Awa ni igbagbọ ododo si Ọlọhun ati Ojiṣẹ nã a si tẹle (e); lẹhinna awọn apakan ninu wọn nsẹri kuro ni

وَيَقُولُونَ ءَامَنَّا بِٱللَّهِ وَبِٱلرَّسُولِ وَأَطَعۡنَا ثُمَّ يَتَوَلَّىٰ فَرِيقٞ مِّنۡهُم مِّنۢ بَعۡدِ ذَٰلِكَۚ وَمَآ أُوْلَٰٓئِكَ بِٱلۡمُؤۡمِنِينَ ٤٧

ẹhin eyi, awọn iyẹn ki iṣe onigbagbọ ododo.

**48.** Atipe nigbati a ba pe wọn lọ si ti Ọlọhun ati si ti Ojiṣẹ Rẹ̀ ki o le dajọ larin wọn, nigbana awọn ijọ kan ninu wọn a ṣẹri.

وَإِذَا دُعُوٓا۟ إِلَى ٱللَّهِ وَرَسُولِهِۦ لِيَحْكُمَ بَيْنَهُمْ إِذَا فَرِيقٌ مِّنْهُم مُّعْرِضُونَ ﴿٤٨﴾

**49.** Ti o ba si jẹ pe awọn ni wọn ni ẹtọ (àre) wọn o ba waa baa ni tọkan tọkan.

وَإِن يَكُن لَّهُمُ ٱلْحَقُّ يَأْتُوٓا۟ إِلَيْهِ مُذْعِنِينَ ﴿٤٩﴾

**50.** Njẹ arùn ha mbẹ ni ọkàn wọn ni, tabi nwọn ṣe iyemeji tabi nwọn bẹru pe ki Ọlọhun maṣe abosi fun wọn ati Ojiṣẹ Rẹ̀? Bẹkọ, awọn wọnyi jẹ alabosi ni.

أَفِى قُلُوبِهِم مَّرَضٌ أَمِ ٱرْتَابُوٓا۟ أَمْ يَخَافُونَ أَن يَحِيفَ ٱللَّهُ عَلَيْهِمْ وَرَسُولُهُۥ ۚ بَلْ أُو۟لَٰٓئِكَ هُمُ ٱلظَّٰلِمُونَ ﴿٥٠﴾

**51.** Iba ohun ti ọ̀rọ awọn onigbagbọ ododo yio jẹ, nigbati a ba pe wọn si ọdọ Ọlọhun ati Ojiṣẹ Rẹ̀ ki o le dajọ larin wọn, nwọn yio sọpe: Awa gbọ awa si tẹle (e). Atipe awọn elewọnni ni nwọn yio la.

إِنَّمَا كَانَ قَوْلَ ٱلْمُؤْمِنِينَ إِذَا دُعُوٓا۟ إِلَى ٱللَّهِ وَرَسُولِهِۦ لِيَحْكُمَ بَيْنَهُمْ أَن يَقُولُوا۟ سَمِعْنَا وَأَطَعْنَا ۚ وَأُو۟لَٰٓئِكَ هُمُ ٱلْمُفْلِحُونَ ﴿٥١﴾

**52.** Ẹniti o ba tẹle ti Ọlọhun ati Ojiṣẹ Rẹ̀, ti o si nbẹru Ọlọhun ti o si npaiya Rẹ̀, nitorina awọn wọnyi ni nwọn yio jere.

وَمَن يُطِعِ ٱللَّهَ وَرَسُولَهُۥ وَيَخْشَ ٱللَّهَ وَيَتَّقْهِ فَأُو۟لَٰٓئِكَ هُمُ ٱلْفَآئِزُونَ ﴿٥٢﴾

**53.** Nwọn a fi Ọlọhun bura (fun ọ) ni eyi ti o le ju ni ibura wọn pe dajudaju bi irẹ ba paṣẹ fun wọn, dajudaju nwọn yio jade. Sọpe: Ẹ maṣe bura; ki ẹ gbọran lo dara. Dajudaju Ọlọhun mọ̀ ohun ti ẹ nṣe.

۞ وَأَقْسَمُوا۟ بِٱللَّهِ جَهْدَ أَيْمَٰنِهِمْ لَئِنْ أَمَرْتَهُمْ لَيَخْرُجُنَّ ۖ قُل لَّا تُقْسِمُوا۟ ۖ طَاعَةٌ مَّعْرُوفَةٌ ۚ إِنَّ ٱللَّهَ خَبِيرٌۢ بِمَا تَعْمَلُونَ ﴿٥٣﴾

**54.** Sọpe: Ẹ tẹle ti Ọlọhun ẹ si tẹle ojisẹ Rẹ, ti wọn ba wa sẹri pada, ohun ti a gbe ru u nikan ni tirẹ̀, atipe ohun ti a gbe ru nyin nikan ni ti nyin. Ti ẹ ba si tẹle e ni ẹ o mọ́na ti o tọ. Kosi ohun ti o jẹ oranyan fun Ojiṣẹ na bikoṣe ijiṣẹ dopin ti o han.

قُلْ أَطِيعُوا۟ ٱللَّهَ وَأَطِيعُوا۟ ٱلرَّسُولَ فَإِن تَوَلَّوْا۟ فَإِنَّمَا عَلَيْهِ مَا حُمِّلَ وَعَلَيْكُم مَّا حُمِّلْتُمْ وَإِن تُطِيعُوهُ تَهْتَدُوا۟ وَمَا عَلَى ٱلرَّسُولِ إِلَّا ٱلْبَلَٰغُ ٱلْمُبِينُ ٥٤

**55.** Ọlọhun ṣe adehun fun awọn ti o gbagbọ ni ododo ninu nyin ti nwọn ṣiṣẹ rere pe dajudaju On yio fi wọn ṣe arole lori ilẹ̀ gẹgẹbi O ti fi awọn ti o ṣiwaju wọn ṣe arole atipe On yio fi idi ẹsin wọn joko fun wọn, eyiti On ti yọnu si fun wọn atipe On yio fun wọn ni ifaiyabalẹ̀ dipo ibẹru nwọn yio ma sin Mi; nwọn kò ni wa orogun kan pẹlu Mi. Ẹniti o ba ṣe aimore lẹhin eyi, awọn wọnyi ni poki.

وَعَدَ ٱللَّهُ ٱلَّذِينَ ءَامَنُوا۟ مِنكُمْ وَعَمِلُوا۟ ٱلصَّٰلِحَٰتِ لَيَسْتَخْلِفَنَّهُمْ فِى ٱلْأَرْضِ كَمَا ٱسْتَخْلَفَ ٱلَّذِينَ مِن قَبْلِهِمْ وَلَيُمَكِّنَنَّ لَهُمْ دِينَهُمُ ٱلَّذِى ٱرْتَضَىٰ لَهُمْ وَلَيُبَدِّلَنَّهُم مِّنۢ بَعْدِ خَوْفِهِمْ أَمْنًا يَعْبُدُونَنِى لَا يُشْرِكُونَ بِى شَيْـًٔا وَمَن كَفَرَ بَعْدَ ذَٰلِكَ فَأُو۟لَٰٓئِكَ هُمُ ٱلْفَٰسِقُونَ ٥٥

**56.** Atipe ki ẹ ma gbe irun duro ki ẹ si ma yan saka ki ẹ si tẹle ọjiṣẹ na, ki a le ṣe ikẹ nyin.

وَأَقِيمُوا۟ ٱلصَّلَوٰةَ وَءَاتُوا۟ ٱلزَّكَوٰةَ وَأَطِيعُوا۟ ٱلرَّسُولَ لَعَلَّكُمْ تُرْحَمُونَ ٥٦

**57.** Irẹ maṣe rope awọn alaigbagbọ le bọ mọ Ọlọhun lọwọ lori ilẹ̀: ina ni ibugbe wọn, apadasi buruku si ni.

لَا تَحْسَبَنَّ ٱلَّذِينَ كَفَرُوا۟ مُعْجِزِينَ فِى ٱلْأَرْضِ وَمَأْوَىٰهُمُ ٱلنَّارُ وَلَبِئْسَ ٱلْمَصِيرُ ٥٧

**58.** Ẹnyin ti ẹ gbagbọ ni ododo, ẹ jẹki awọn ti ọwọ ọtun nyin ni ikapa rẹ̀ ati awọn ti kò ti to iyawo gbe ninu nyin gba aṣẹ lowọ nyin lẹmẹta ṣiwaju irun idaji, ati akoko igbati ẹ ba bọ aṣọ silẹ̀ fun orun

يَٰٓأَيُّهَا ٱلَّذِينَ ءَامَنُوا۟ لِيَسْتَـْٔذِنكُمُ ٱلَّذِينَ مَلَكَتْ أَيْمَٰنُكُمْ وَٱلَّذِينَ لَمْ يَبْلُغُوا۟ ٱلْحُلُمَ مِنكُمْ ثَلَٰثَ مَرَّٰتٍ مِّن قَبْلِ صَلَوٰةِ ٱلْفَجْرِ وَحِينَ تَضَعُونَ ثِيَابَكُم مِّنَ ٱلظَّهِيرَةِ وَمِنۢ بَعْدِ صَلَوٰةِ ٱلْعِشَآءِ ثَلَٰثُ عَوْرَٰتٍ لَّكُمْ

لَيْسَ عَلَيْكُمْ وَلَا عَلَيْهِمْ جُنَاحٌ بَعْدَهُنَّ طَوَّافُونَ عَلَيْكُم بَعْضُكُمْ عَلَىٰ بَعْضٍ كَذَٰلِكَ يُبَيِّنُ اللَّهُ لَكُمُ الْآيَاتِ وَاللَّهُ عَلِيمٌ حَكِيمٌ ﴿٥٨﴾

(ọsan) ati lẹhin irun alẹ. (Akoko) ibọra silẹ̀ ẹmẹta ni eyi jẹ fun nyin. Kosi ẹṣẹ fun nyin ati awọn na, lẹhin (asiko) wọnyi, ki ẹ ma rọkirika ara nyin. Gẹgẹ bayi ni Ọlọhun nṣe alaye arisami (Rẹ̀) fun nyin. Atipe Ọlọhun ni Oni-mimọ̀, Ọlọgbọn.

وَإِذَا بَلَغَ الْأَطْفَالُ مِنكُمُ الْحُلُمَ فَلْيَسْتَأْذِنُوا كَمَا اسْتَأْذَنَ الَّذِينَ مِن قَبْلِهِمْ كَذَٰلِكَ يُبَيِّنُ اللَّهُ لَكُمْ آيَاتِهِ وَاللَّهُ عَلِيمٌ حَكِيمٌ ﴿٥٩﴾

**59.** Ti awọn ọmọde ninu nyin ba to aya ni, ki nwọn mã gba aṣe gẹgẹbi awọn ti o ṣiwaju wọn ti gba aṣẹ. Gẹgẹ bayi ni Ọlọhun nṣe alaye awọn arisami Rẹ fun nyin. Atipe Ọlọhun ni Onimimọ̀, Ọlogbọn.

وَالْقَوَاعِدُ مِنَ النِّسَاءِ اللَّاتِي لَا يَرْجُونَ نِكَاحًا فَلَيْسَ عَلَيْهِنَّ جُنَاحٌ أَن يَضَعْنَ ثِيَابَهُنَّ غَيْرَ مُتَبَرِّجَاتٍ بِزِينَةٍ وَأَن يَسْتَعْفِفْنَ خَيْرٌ لَّهُنَّ وَاللَّهُ سَمِيعٌ عَلِيمٌ ﴿٦٠﴾

**60.** Ati awọn ti o ti kọja ọmọ bibi ninu awọn obirin ti nwọn kò nireti ọkọ nini mọ, kosi ẹṣẹ fun wọn pe ki nwọn bọ aṣọ silẹ̀ lai fi ọṣọ (ara wọn) han, atipe ki nwọn mu oju kuro lo dara ju lọ fun wọn. Atipe Ọlọhun ni Olugbọrọ, Onimimọ̀[1].

لَّيْسَ عَلَى الْأَعْمَىٰ حَرَجٌ وَلَا عَلَى الْأَعْرَجِ حَرَجٌ وَلَا عَلَى الْمَرِيضِ حَرَجٌ وَلَا عَلَىٰ أَنفُسِكُمْ أَن تَأْكُلُوا مِن بُيُوتِكُمْ أَوْ بُيُوتِ آبَائِكُمْ أَوْ بُيُوتِ أُمَّهَاتِكُمْ أَوْ بُيُوتِ إِخْوَانِكُمْ أَوْ بُيُوتِ أَخَوَاتِكُمْ أَوْ بُيُوتِ أَعْمَامِكُمْ أَوْ بُيُوتِ عَمَّاتِكُمْ أَوْ بُيُوتِ أَخْوَالِكُمْ

**61.** Kò si ẹṣẹ fun afọju, kò si ẹṣẹ fun arọ, kò si ẹṣẹ fun alamodi, kò si si ẹṣẹ fun ẹnyin funra nyin pe ki ẹ jẹun ninu ile nyin tabi ninu ile awọn baba nyin tabi ile awọn iya nyin tabi ile awọn ọmọ iya nyin ọkunrin tabi ile awọn ọmọ iya nyin obirin tabi ile awọn arakunrin baba

[1] Iru asọ ti irufẹ awọn obinrin bayi lẹtọ lati bọ silẹ (nibiti awọn ọkunrin wa) ohun ni asọ ti wọn ba da bo ara wọn lẹyin ti wọn tifi ibori ati asọ ti obalẹ dẹdẹ bo ara wọn.

nyin tabi ile awọn arabinrin baba nyin, tabi ile awọn arakunrin iya nyin tabi ile awọn arabinrin iya yin tabi (awọn ile) ti ẹ ni aṣẹ kọkorọ rẹ̀ tabi (ti) ọrẹ nyin. Kò si ẹṣẹ fun nyin ki ẹ jẹun papọ tabi lọtọtọ. Nitorina ti ẹ ba wọ awọn ile kan, ẹ ki ara nyin ni kiki lati ọdọ Ọlọhun, tioni bukun, daradara. Gẹgẹ bayi ni Ọlọhun nṣe alaye awọn arisami (Rẹ) fun yin ki ẹ le ṣe lãkàyè.

أَوْ بُيُوتِ خَالَاتِكُمْ أَوْ مَا مَلَكْتُم مَّفَاتِحَهُۥٓ أَوْ صَدِيقِكُمْ ۚ لَيْسَ عَلَيْكُمْ جُنَاحٌ أَن تَأْكُلُوا۟ جَمِيعًا أَوْ أَشْتَاتًا ۚ فَإِذَا دَخَلْتُم بُيُوتًا فَسَلِّمُوا۟ عَلَىٰٓ أَنفُسِكُمْ تَحِيَّةً مِّنْ عِندِ ٱللَّهِ مُبَـٰرَكَةً طَيِّبَةً ۚ كَذَٰلِكَ يُبَيِّنُ ٱللَّهُ لَكُمُ ٱلْـَٔايَـٰتِ لَعَلَّكُمْ تَعْقِلُونَ ﴿٦١﴾

**62.** Awọn olugbagbọ ododo nikan ni awọn ti nwọn gba Ọlọhun gbọ ni ododo ati Ojiṣẹ Rẹ̀, ti nwọn ba wà pẹlu rẹ̀ (Ojiṣẹ) nipa ọran kan papọ ti o kan gbagbo nyin, nwọn ki lọ (lọdọ rẹ̀) afi ti nwọn ba gba aṣẹ lọdọ rẹ̀. Awọn ti nwọn ngba aṣẹ lọdọ rẹ dajudaju awọn elewọnyi ni nwọn gba Ọlọhun ati ọjiṣẹ Rẹ̀ gbọ ni ododo, nitorina ti nwọn ba bere aṣẹ lọdọ rẹ fun apakan ọ̀ran ara wọn, fun wọn ni aye fun ẹniti o ba fẹ ninu wọn, ki o si tọrọ aforiji fun wọn lọdọ Ọlọhun. Dajudaju Ọlọhun ni alaforiji Onikẹ.

إِنَّمَا ٱلْمُؤْمِنُونَ ٱلَّذِينَ ءَامَنُوا۟ بِٱللَّهِ وَرَسُولِهِۦ وَإِذَا كَانُوا۟ مَعَهُۥ عَلَىٰٓ أَمْرٍ جَامِعٍ لَّمْ يَذْهَبُوا۟ حَتَّىٰ يَسْتَـْٔذِنُوهُ ۚ إِنَّ ٱلَّذِينَ يَسْتَـْٔذِنُونَكَ أُو۟لَـٰٓئِكَ ٱلَّذِينَ يُؤْمِنُونَ بِٱللَّهِ وَرَسُولِهِۦ ۚ فَإِذَا ٱسْتَـْٔذَنُوكَ لِبَعْضِ شَأْنِهِمْ فَأْذَن لِّمَن شِئْتَ مِنْهُمْ وَٱسْتَغْفِرْ لَهُمُ ٱللَّهَ ۚ إِنَّ ٱللَّهَ غَفُورٌ رَّحِيمٌ ﴿٦٢﴾

**63.** Ẹ maṣe pípè Ojiṣẹ na larin nyin gẹgẹbi pípè apakan nyin si apakeji. Dajudaju Ọlọhun mọ̀ awọn ẹniti nyọ salọ ninu nyin ni ifarapamọ. Nitorina ki awọn ti nwọn nsepa aṣẹ rẹ̀ lọ ṣọra, ki idamu ma ba ba wọn tabi ki iyà elero ma ba jẹ wọn.

لَّا تَجْعَلُوا۟ دُعَآءَ ٱلرَّسُولِ بَيْنَكُمْ كَدُعَآءِ بَعْضِكُم بَعْضًا ۚ قَدْ يَعْلَمُ ٱللَّهُ ٱلَّذِينَ يَتَسَلَّلُونَ مِنكُمْ لِوَاذًا ۚ فَلْيَحْذَرِ ٱلَّذِينَ يُخَالِفُونَ عَنْ أَمْرِهِۦٓ أَن تُصِيبَهُمْ فِتْنَةٌ أَوْ يُصِيبَهُمْ عَذَابٌ أَلِيمٌ ﴿٦٣﴾

**64.** Ẹgbọ o dajudaju ti Ọlọhun ni ohun ti o wa ni sanma ati ilẹ̀. Dajudaju O mọ nkan ti ẹwa lori rẹ̀ ati ọjọ ti a o da wọn pada si ọdọ Rẹ̀, On yio si fun wọn niro nipa ohun ti nwọn ṣe. Ọlọhun si ni mimọ nipa gbogbo nkan.

أَلَآ إِنَّ لِلَّهِ مَا فِي ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَٱلْأَرْضِ قَدْ يَعْلَمُ مَآ أَنتُمْ عَلَيْهِ وَيَوْمَ يُرْجَعُونَ إِلَيْهِ فَيُنَبِّئُهُم بِمَا عَمِلُوا۟ وَٱللَّهُ بِكُلِّ شَيْءٍ عَلِيمٌ ﴿٦٤﴾

## (25) Suratul Furkõni

سُورَةُ الفُرْقَانِ

*Ni orukọ Ọlọhun Ajọkẹ aiye, Aṣakẹ ọrun.*

بِسْمِ ٱللَّهِ ٱلرَّحْمَٰنِ ٱلرَّحِيمِ

**1.** Ibukun ni fun Ẹniti O sọ Olupinya ododo kuro ni ara irọ kalẹ̀ fun ẹrusin Rẹ̀ ki o le ba jẹ olukilọ fun gbogbo ẹda.

تَبَارَكَ ٱلَّذِي نَزَّلَ ٱلْفُرْقَانَ عَلَىٰ عَبْدِهِۦ لِيَكُونَ لِلْعَٰلَمِينَ نَذِيرًا ﴿١﴾

**2.** On ni Ẹniti ikapa sanma ati ilẹ̀ nṣe ti Rẹ̀, atipe kò mu ẹnikan ni ọmọ bẹ̀ si ni kò si orogun fun U ninu iṣe ijọba nã, O si da gbogbo nkan, O si diwọn rẹ̀ ni didiwọn.

ٱلَّذِي لَهُۥ مُلْكُ ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَٱلْأَرْضِ وَلَمْ يَتَّخِذْ وَلَدًا وَلَمْ يَكُن لَّهُۥ شَرِيكٌ فِي ٱلْمُلْكِ وَخَلَقَ كُلَّ شَيْءٍ فَقَدَّرَهُۥ تَقْدِيرًا ﴿٢﴾

**3.** Awọn alaigbagbọ si mu awọn oluwa miran lẹ̀hin Rẹ̀ ti nwọn kò le da kinikan, bẹ̀ si ni a da awọn na ni, atipe nwọn kò ni ikapa inira kan ati anfani kan fun ara wọn, nwọn kò si ni ikapa iku ati ãyè ati igbende (ajinde).

وَٱتَّخَذُوا۟ مِن دُونِهِۦٓ ءَالِهَةً لَّا يَخْلُقُونَ شَيْـًٔا وَهُمْ يُخْلَقُونَ وَلَا يَمْلِكُونَ لِأَنفُسِهِمْ ضَرًّا وَلَا نَفْعًا وَلَا يَمْلِكُونَ مَوْتًا وَلَا حَيَوٰةً وَلَا نُشُورًا ﴿٣﴾

**4.** Atipe awọn ẹniti nwọn ṣe aigbagbọ sọpe: Eyi kò jẹ kinikan ayafi adapa irọ ti o da adapa rẹ̀ (mọ Ọlọhun) ti awọn enia miran ṣe atilẹhin fun u le lori. Dajudaju (awọn alaigbagbọ) gbe abosi ati irọ nla de.

وَقَالَ ٱلَّذِينَ كَفَرُوٓا۟ إِنْ هَٰذَآ إِلَّآ إِفْكٌ ٱفْتَرَىٰهُ وَأَعَانَهُۥ عَلَيْهِ قَوْمٌ ءَاخَرُونَ فَقَدْ جَآءُو ظُلْمًا وَزُورًا ﴿٤﴾

**5.** Atipe nwǫn wipe: Alǫ-alǫ̀ awǫn ęni akǫkǫ ni, ti nwǫn ba a kǫ silę̀ eleyini ni nwǫn nka fun u ni owurǫ ati ni aşãlę.

وَقَالُوٓا۟ أَسَٰطِيرُ ٱلْأَوَّلِينَ ٱكْتَتَبَهَا فَهِىَ تُمْلَىٰ عَلَيْهِ بُكْرَةً وَأَصِيلًا ٥

**6.** Sǫpe: Ęniti O mǫ kǫ̀kǫ̀ ti mbę ninu sanma ati ilę̀ ni O sǫ ǫkalę̀. Dajudaju On ni O ję Alaforiji, Onikę.

قُلْ أَنزَلَهُ ٱلَّذِى يَعْلَمُ ٱلسِّرَّ فِى ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَٱلْأَرْضِ ۚ إِنَّهُۥ كَانَ غَفُورًا رَّحِيمًا ٦

**7.** Atipe nwǫn sǫpe: Eşe Ojişę yi ti njęun ti o si nlǫ si awǫn ǫja kiri? Eşe ti a kò sǫ malaika kan kalę̀ fun u ki o ję olukilǫ pęlu rę̀?

وَقَالُوا۟ مَالِ هَٰذَا ٱلرَّسُولِ يَأْكُلُ ٱلطَّعَامَ وَيَمْشِى فِى ٱلْأَسْوَاقِ ۙ لَوْلَآ أُنزِلَ إِلَيْهِ مَلَكٌ فَيَكُونَ مَعَهُۥ نَذِيرًا ٧

**8.** Abi ki a ju pępę ǫrǫ kan si i, tabi ki ǫgba oko ma bę fun u ki o ma ję ninu rę̀? Atipe awǫn alabosi wipe: Ęnyin kò tęle kinikan ayafi ǫkunrin kan ti a ti gba lakaye rę (pęlu idan).

أَوْ يُلْقَىٰٓ إِلَيْهِ كَنزٌ أَوْ تَكُونُ لَهُۥ جَنَّةٌ يَأْكُلُ مِنْهَا ۚ وَقَالَ ٱلظَّٰلِمُونَ إِن تَتَّبِعُونَ إِلَّا رَجُلًا مَّسْحُورًا ٨

**9.** Wo bi nwǫn ti nfi ǫ we, nitorina nwǫn ti şina, nwǫn kò ni agbara (lati mǫ) ǫna kan.

ٱنظُرْ كَيْفَ ضَرَبُوا۟ لَكَ ٱلْأَمْثَٰلَ فَضَلُّوا۟ فَلَا يَسْتَطِيعُونَ سَبِيلًا ٩

**10.** Ibukun ni fun Ęniti O ba şe pe O fę ni, iba şe õre kan fun ǫ ti o daraju eyi lǫ: awǫn ǫgba kan ti awǫn odo yio ma şan ni isalę̀ rę̀ ati pe yio şe awǫn pętęsi kan fun ǫ.

تَبَارَكَ ٱلَّذِىٓ إِن شَآءَ جَعَلَ لَكَ خَيْرًا مِّن ذَٰلِكَ جَنَّٰتٍ تَجْرِى مِن تَحْتِهَا ٱلْأَنْهَٰرُ وَيَجْعَل لَّكَ قُصُورًا ١٠

**11.** Bę tię kǫ, nwǫn pe akoko na nirǫ, A si ti pese ina «sairi» kalę̀ fun ęnikęni ti o ba pe akoko na nirǫ.

بَلْ كَذَّبُوا۟ بِٱلسَّاعَةِ ۖ وَأَعْتَدْنَا لِمَن كَذَّبَ بِٱلسَّاعَةِ سَعِيرًا ١١

**12.** Nigbati (ina) ba ri wǫn lati aye kan to jinna ni nwǫn yio ti ma gbǫ hiho rę̀ ati kunkùn rę̀.

إِذَا رَأَتْهُم مِّن مَّكَانٍۭ بَعِيدٍ سَمِعُوا۟ لَهَا تَغَيُّظًا وَزَفِيرًا ١٢

**13.** Atipe nigbati a ba ju wọn si aye kan ti o ha gadigadi ninu rẹ̀ ni ẹniti a dè lọwọ lẹsẹ, nwọn yio ma kigbe orò o lọhun.

وَإِذَآ أُلۡقُواْ مِنۡهَا مَكَانٗا ضَيِّقٗا مُّقَرَّنِينَ
دَعَوۡاْ هُنَالِكَ ثُبُورٗا ١٣

**14.** (Nwọn yio wi fun wọn pe): Ẹ ma ke ibosi oro lẹkan mọ, ẹ mã ke ibosi oro lọpọlọpọ.

لَّا تَدۡعُواْ ٱلۡيَوۡمَ ثُبُورٗا وَٰحِدٗا وَٱدۡعُواْ ثُبُورٗا
كَثِيرٗا ١٤

**15.** sọpe: Njẹ eyini lo dara ni tabi ọgba idẹra onigbere, eyiti a ṣe ni ileri silẹ̀ fun awọn olubẹru, ti o jẹ ẹsan fun wọn ati apadasi (rere).

قُلۡ أَذَٰلِكَ خَيۡرٌ أَمۡ جَنَّةُ ٱلۡخُلۡدِ ٱلَّتِي وُعِدَ
ٱلۡمُتَّقُونَۚ كَانَتۡ لَهُمۡ جَزَآءٗ وَمَصِيرٗا ١٥

**16.** Ohun ti yio ma wu wọn mbẹ fun wọn ninu rẹ̀, nwọn yio ṣe gbére (nibẹ). (Gbogbo eyi jẹ) adehun ti a o ma tọrọ lọdọ Oluwa rẹ.

لَّهُمۡ فِيهَا مَا يَشَآءُونَ خَٰلِدِينَۚ
كَانَ عَلَىٰ رَبِّكَ وَعۡدٗا مَّسۡـُٔولٗا ١٦

**17.** Atipe ọjọ ti yio ba ko wọn jọ ati ohun ti nwọn nsin lẹhin Ọlọhun, nitorna On yio ma sọpe: Njẹ ẹnyin ni ẹ ṣi awọn ẹrusin Mi wọnyi lọna abi awọn fura wọn lo ṣi ara wọn lọna?

وَيَوۡمَ يَحۡشُرُهُمۡ وَمَا يَعۡبُدُونَ مِن دُونِ ٱللَّهِ
فَيَقُولُ ءَأَنتُمۡ أَضۡلَلۡتُمۡ عِبَادِي هَٰٓؤُلَآءِ
أَمۡ هُمۡ ضَلُّواْ ٱلسَّبِيلَ ١٧

**18.** Nwọn yio wipe: Mimọ rẹ! kò tọ fun wa pe ki a mu alatilẹhin kan lẹhin Rẹ, ṣugbọn Irẹ na ni O fun wọn ni igbadun ati awọn baba wọn titi nwọn fi gbagbe iranti na, ti nwọn si fi jẹ awọn ẹni iparun.

قَالُواْ سُبۡحَٰنَكَ مَا كَانَ يَنۢبَغِي لَنَآ أَن نَّتَّخِذَ
مِن دُونِكَ مِنۡ أَوۡلِيَآءَ وَلَٰكِن مَّتَّعۡتَهُمۡ
وَءَابَآءَهُمۡ حَتَّىٰ نَسُواْ ٱلذِّكۡرَ
وَكَانُواْ قَوۡمَۢا بُورٗا ١٨

**19.** Nitorina nwọn ti pe nyin ni irọ lori ohun ti ẹ nsọ, ẹ kò ni agbara yiyi pada (ibi) tabi iranlọwọ kan atipe ẹnikẹni ti o ba ṣe abosi ninu nyin A o fun u ni iyà ti o tobi tọ wo.

فَقَدۡ كَذَّبُوكُم بِمَا تَقُولُونَ
فَمَا تَسۡتَطِيعُونَ صَرۡفٗا وَلَا نَصۡرٗاۚ وَمَن يَظۡلِم
مِّنكُمۡ نُذِقۡهُ عَذَابٗا كَبِيرٗا ١٩

**20.** Awa kò ran ojiṣẹ kan ni iṣẹ siwaju rẹ ninu awọn ojiṣẹ ayafi ki nwọn ma jẹ onjẹ ki nwọn si ma lọ sinu awọn ọja. A si ṣe apakan nyin ni adanwo fun apakan. Njẹ ẹ o rọju bi? Oluwa rẹ jẹ Oluriran.

وَمَآ أَرۡسَلۡنَا قَبۡلَكَ مِنَ ٱلۡمُرۡسَلِينَ إِلَّآ إِنَّهُمۡ لَيَأۡكُلُونَ ٱلطَّعَامَ وَيَمۡشُونَ فِي ٱلۡأَسۡوَاقِۗ وَجَعَلۡنَا بَعۡضَكُمۡ لِبَعۡضٖ فِتۡنَةً أَتَصۡبِرُونَۗ وَكَانَ رَبُّكَ بَصِيرٗا ٢٠

**21.** Awọn ẹniti nwọn kò ni ireti fun ipade Wa,nwọn sọpe: Kini o ṣe ti a kò sọ Malaika kalẹ̀ fun wa, tabi ki a ri Oluwa wa lojukoroju? Dajudaju nwọn ṣe motomoto ninu ẹmi wọn, nwọn si gbe agbere ti o tobi.

۞وَقَالَ ٱلَّذِينَ لَا يَرۡجُونَ لِقَآءَنَا لَوۡلَآ أُنزِلَ عَلَيۡنَا ٱلۡمَلَٰٓئِكَةُ أَوۡ نَرَىٰ رَبَّنَاۗ لَقَدِ ٱسۡتَكۡبَرُواْ فِيٓ أَنفُسِهِمۡ وَعَتَوۡ عُتُوّٗا كَبِيرٗا ٢١

**22.** Ni ọjọ ti nwọn ba ri Malaika, kò ni si iro-idunnu fun awọn ẹlẹṣẹ ni ọjọ na, nwọn (awọn malaika) yio ma sọ pe: Eewọ eewọ ni fun yin (loni wipe ki iro idunun maa bẹ fun yin).

يَوۡمَ يَرَوۡنَ ٱلۡمَلَٰٓئِكَةَ لَا بُشۡرَىٰ يَوۡمَئِذٖ لِّلۡمُجۡرِمِينَ وَيَقُولُونَ حِجۡرٗا مَّحۡجُورٗا ٢٢

**23.** Dajudaju A o ṣiju wo ohun ti nwọn ṣe ninu iṣẹ, A o wa sọdi eruku ti a kù danu.

وَقَدِمۡنَآ إِلَىٰ مَا عَمِلُواْ مِنۡ عَمَلٖ فَجَعَلۡنَٰهُ هَبَآءٗ مَّنثُورًا ٢٣

**24.** Awọn èro ọgba idẹra ni ọjọ na yio dara fun wọn ni ibugbe, o si dara julọ ni ibusinmi si.

أَصۡحَٰبُ ٱلۡجَنَّةِ يَوۡمَئِذٍ خَيۡرٞ مُّسۡتَقَرّٗا وَأَحۡسَنُ مَقِيلٗا ٢٤

**25.** Atipe ọjọ ti sanma yio faya pẹlu awọn ẹṣu ojo (ti o funfun) a o si sọ Malaika kalẹ̀ ni sisọ̀kalẹ̀.

وَيَوۡمَ تَشَقَّقُ ٱلسَّمَآءُ بِٱلۡغَمَٰمِ وَنُزِّلَ ٱلۡمَلَٰٓئِكَةُ تَنزِيلًا ٢٥

**26.** Ijọba ododo yio jẹ ti Ọba Ajọkẹ aiye ni ọjọ na, ọjọ kan na yio nira fun awọn alaigbagbọ.

ٱلۡمُلۡكُ يَوۡمَئِذٍ ٱلۡحَقُّ لِلرَّحۡمَٰنِۚ وَكَانَ يَوۡمًا عَلَى ٱلۡكَٰفِرِينَ عَسِيرٗا ٢٦

**27.** Atipe ọjọ ti alabosi yio ma ge ika rẹ̀ jẹ, ti yio ma sọpe Ye, nbamọni ti emi kò ba ti ba ọjiṣẹ na tọ oju ọna kanna.

وَيَوْمَ يَعَضُّ ٱلظَّالِمُ عَلَىٰ يَدَيْهِ يَقُولُ يَٰلَيْتَنِي ٱتَّخَذْتُ مَعَ ٱلرَّسُولِ سَبِيلًا ٢٧

**28.** Ye, ẹ wo egbe abamọ mi o ! emi kò ba ti mu lagbaja ni ọ̀rẹ àyò!

يَٰوَيْلَتَىٰ لَيْتَنِي لَمْ أَتَّخِذْ فُلَانًا خَلِيلًا ٢٨

**29.** Dajudaju o ṣi mi lọna kuro nibi iranti na lẹhin igbati o wa ba mi, atipe esu jẹ ẹniti yio da ọmọ ẹnia da ara rẹ.

لَّقَدْ أَضَلَّنِي عَنِ ٱلذِّكْرِ بَعْدَ إِذْ جَآءَنِي ۗ وَكَانَ ٱلشَّيْطَٰنُ لِلْإِنسَٰنِ خَذُولًا ٢٩

**30.** Ojiṣẹ na si sọpe: Oluwa mi, dajudaju awọn enia mi nwọn fi Al-Kurani yi silẹ̀.

وَقَالَ ٱلرَّسُولُ يَٰرَبِّ إِنَّ قَوْمِي ٱتَّخَذُوا۟ هَٰذَا ٱلْقُرْءَانَ مَهْجُورًا ٣٠

**31.** Atipe bayi ni A nṣe ọta fun Annabi kọkan ninu awọn ẹlẹṣẹ, Oluwa rẹ to ni Afinimọna, ati Alatilẹhin (fun ọ).

وَكَذَٰلِكَ جَعَلْنَا لِكُلِّ نَبِيٍّ عَدُوًّا مِّنَ ٱلْمُجْرِمِينَ ۗ وَكَفَىٰ بِرَبِّكَ هَادِيًا وَنَصِيرًا ٣١

**32.** Awọn ẹniti o ṣe aigbagbọ sọpe Kini o ṣe ti a kò sọ Al-Kurani na kalẹ̀ fun u ni apapọ lẹkanna? Eyi jẹ bẹ, nitori ki A lè fi joko sinu ọkàn rẹ, A si tò o lẹsẹsẹ.

وَقَالَ ٱلَّذِينَ كَفَرُوا۟ لَوْلَا نُزِّلَ عَلَيْهِ ٱلْقُرْءَانُ جُمْلَةً وَٰحِدَةً ۚ كَذَٰلِكَ لِنُثَبِّتَ بِهِۦ فُؤَادَكَ ۖ وَرَتَّلْنَٰهُ تَرْتِيلًا ٣٢

**33.** Atipe nwọn kò ni mu ibere kan wa ba ọ ni apejuwe lai jẹ pe A ti fun ọ ni ododo (rẹ̀) ti o si dara ju ni itumọ.

وَلَا يَأْتُونَكَ بِمَثَلٍ إِلَّا جِئْنَٰكَ بِٱلْحَقِّ وَأَحْسَنَ تَفْسِيرًا ٣٣

**34.** Awọn ẹniti a o ko jọ ni idojubolẹ̀ lọ sinu Jahannama, awọn eyini lo buru ni ipo ti nwọn si ṣina julọ.

ٱلَّذِينَ يُحْشَرُونَ عَلَىٰ وُجُوهِهِمْ إِلَىٰ جَهَنَّمَ أُو۟لَٰٓئِكَ شَرٌّ مَّكَانًا وَأَضَلُّ سَبِيلًا ٣٤

**35.** Atipe dajudaju A fun Musa ni Tirà na A si ṣe arakunrin rẹ̀ Haruna ni oluranlọwọ (wọle-wọde) pelu rẹ̀.

وَلَقَدْ ءَاتَيْنَا مُوسَى ٱلْكِتَـٰبَ وَجَعَلْنَا مَعَهُۥٓ أَخَاهُ هَـٰرُونَ وَزِيرًا ﴿٣٥﴾

**36.** A si sọpe: Ẹnyin mejẽji ẹ lọ sì ọdọ awọn enia na awọn ẹniti o pe awọn ami Wa nirọ. A si pa wọn run patapata.

فَقُلْنَا ٱذْهَبَآ إِلَى ٱلْقَوْمِ ٱلَّذِينَ كَذَّبُوا۟ بِـَٔايَـٰتِنَا فَدَمَّرْنَـٰهُمْ تَدْمِيرًا ﴿٣٦﴾

**37.** (Ẹ ṣe iranti) enia Nuha, nigbati nwọn pe awọn ojisẹ na ni opurọ. A tẹ wọn ri, A si ṣe wọn ni ami kan fun awọn enia. A si pese iya ẹlẹta-elero silẹ̀ fun awọn alabosi.

وَقَوْمَ نُوحٍ لَّمَّا كَذَّبُوا۟ ٱلرُّسُلَ أَغْرَقْنَـٰهُمْ وَجَعَلْنَـٰهُمْ لِلنَّاسِ ءَايَةً ۖ وَأَعْتَدْنَا لِلظَّـٰلِمِينَ عَذَابًا أَلِيمًا ﴿٣٧﴾

**38.** Atipe (ẹ ranti) Adi ati awọn Samudu ati awọn ijọ Rasi ati awọn ọpọlọpọ iran miran larin wọn.

وَعَادًا وَثَمُودَا۟ وَأَصْحَـٰبَ ٱلرَّسِّ وَقُرُونًۢا بَيْنَ ذَٰلِكَ كَثِيرًا ﴿٣٨﴾

**39.** Atipe ọkọ̃kan wọn ni A fi apejuwe lelẹ̀ fun atipe ọ̃kọkan wọn ni A parun patapata.

وَكُلًّا ضَرَبْنَا لَهُ ٱلْأَمْثَـٰلَ ۖ وَكُلًّا تَبَّرْنَا تَتْبِيرًا ﴿٣٩﴾

**40.** Atipe dajudaju wọn kọja lẹba ilu ti a rọ ojo buburu le wọn lori. Nwọn kò ha ri wọn ni? Bẹkọ, nwọn kò ni ireti ajinde ni.

وَلَقَدْ أَتَوْا۟ عَلَى ٱلْقَرْيَةِ ٱلَّتِىٓ أُمْطِرَتْ مَطَرَ ٱلسَّوْءِ ۚ أَفَلَمْ يَكُونُوا۟ يَرَوْنَهَا ۚ بَلْ كَانُوا۟ لَا يَرْجُونَ نُشُورًا ﴿٤٠﴾

**41.** Nigbati nwọn ba ri ọ, kò si ohun ti nwọn o fi ọ ṣe ju yẹyẹ lọ (nwọn yio sọpe) Njẹ eyi ni ẹniti Ọlọhun gbe dide ni ojiṣẹ?

وَإِذَا رَأَوْكَ إِن يَتَّخِذُونَكَ إِلَّا هُزُوًا أَهَـٰذَا ٱلَّذِى بَعَثَ ٱللَّهُ رَسُولًا ﴿٤١﴾

**42.** O fẹrẹ yi wa pada kuro nibi oriṣa wa ti ko ba ṣe pe a taku lori rẹ̀. Atipe laipẹ nwọn o mọ̀, nigbati

إِن كَادَ لَيُضِلُّنَا عَنْ ءَالِهَتِنَا لَوْلَآ أَن صَبَرْنَا عَلَيْهَا وَسَوْفَ يَعْلَمُونَ

nwọn ba ri iyà na, pe tani ẹniti o ṣina julọ.

حِينَ يَرَوْنَ الْعَذَابَ مَنْ أَضَلُّ سَبِيلًا ﴿٤٢﴾

**43.** Njẹ irẹ kò ha ri ẹniti o gba ifẹinu rẹ̀ mu ni Ọlọhun rẹ̀? Njẹ irẹ ha le jẹ oluṣọ fun u bi?

أَرَأَيْتَ مَنِ اتَّخَذَ إِلَٰهَهُ هَوَاهُ أَفَأَنْتَ تَكُونُ عَلَيْهِ وَكِيلًا ﴿٤٣﴾

**44.** Tabi irẹ nro ni pe dajudaju ọpọlọpọ wọn ni o ngbọrọ tabi ni nwọn ṣe lakaye? Kò si ohun ti nwọn jẹ bikoṣe bi ẹran (ẹlẹsẹmẹrin); bẹkọ, nwọn ṣina ju (ẹranko) lọ.

أَمْ تَحْسَبُ أَنَّ أَكْثَرَهُمْ يَسْمَعُونَ أَوْ يَعْقِلُونَ ۚ إِنْ هُمْ إِلَّا كَالْأَنْعَامِ ۖ بَلْ هُمْ أَضَلُّ سَبِيلًا ﴿٤٤﴾

**45.** Irẹ ko wòye iṣẹ Oluwa rẹ ni bi O ti ṣe nṣe iboji ni gungun? Ti o ba ṣe pe O fẹ iba ṣe e ni diduro (si oju kan). Lẹhinna A ṣe orun ni itọsọna fun u.

أَلَمْ تَرَ إِلَىٰ رَبِّكَ كَيْفَ مَدَّ الظِّلَّ وَلَوْ شَاءَ لَجَعَلَهُ سَاكِنًا ثُمَّ جَعَلْنَا الشَّمْسَ عَلَيْهِ دَلِيلًا ﴿٤٥﴾

**46.** Lẹhinna A si ngba mọra si ọdọ Wa ni gbigba mọra ti irọrun.

ثُمَّ قَبَضْنَاهُ إِلَيْنَا قَبْضًا يَسِيرًا ﴿٤٦﴾

**47.** Atipe On ni Ẹniti ose oru ni ibora fun nyin, atipe O ṣe orun (sisùn) ni isimi (fun nyin), O si ṣe ọsan ni ohun ti ẹ o ma fiwa jijẹ mimu nina lilò kiri.

وَهُوَ الَّذِي جَعَلَ لَكُمُ اللَّيْلَ لِبَاسًا وَالنَّوْمَ سُبَاتًا وَجَعَلَ النَّهَارَ نُشُورًا ﴿٤٧﴾

**48.** On ni Ẹniti O nran atẹgun ni iro-idunnu ṣiwaju ikẹ Rẹ̀; A si sọ omi ti o mọ kalẹ̀ lati sanma.

وَهُوَ الَّذِي أَرْسَلَ الرِّيَاحَ بُشْرًا بَيْنَ يَدَيْ رَحْمَتِهِ ۚ وَأَنْزَلْنَا مِنَ السَّمَاءِ مَاءً طَهُورًا ﴿٤٨﴾

**49.** Ki A le fi sọ ilu ti o ti ku di ãyè nipa rẹ, atipe ki A le fun awọn ẹran ninu awọn ẹda ti A da mu ninu rẹ ati ọpọlọpọ awọn enia.

لِنُحْيِيَ بِهِ بَلْدَةً مَيْتًا وَنُسْقِيَهُ مِمَّا خَلَقْنَا أَنْعَامًا وَأَنَاسِيَّ كَثِيرًا ﴿٤٩﴾

**50.** Atipe dajudaju A sọ asọtunsọ rẹ̀ larin wọn ki nwọn le ma ranti, şugbọn ọpọlọpọ awọn enia kọ̀, ayafi aigbagbọ ni wọn şe.

وَلَقَدْ صَرَّفْنَٰهُ بَيْنَهُمْ لِيَذَّكَّرُوا۟ فَأَبَىٰٓ أَكْثَرُ ٱلنَّاسِ إِلَّا كُفُورًا ﴿٥٠﴾

**51.** Ti o ba şe pe A fẹ ni, A o ba gbe olukilọ dide ninu awọn ilu kõkan.

وَلَوْ شِئْنَا لَبَعَثْنَا فِى كُلِّ قَرْيَةٍ نَّذِيرًا ﴿٥١﴾

**52.** Nitorina ma şe tẹle awọn alaigbagbọ, şugbọn fi (Al-Kurani) tako wọn ni atakò ti o tobi.

فَلَا تُطِعِ ٱلْكَٰفِرِينَ وَجَٰهِدْهُم بِهِۦ جِهَادًا كَبِيرًا ﴿٥٢﴾

**53.** Atipe On ni Ẹniti O mu awọn odo meji şan, ọkan dun ti odun gaan, ikeji ni iyọ̀ o si mũro. O si fi gaga si arin awọn mejẽji ti a fi di wọn mọ.

۞ وَهُوَ ٱلَّذِى مَرَجَ ٱلْبَحْرَيْنِ هَٰذَا عَذْبٌ فُرَاتٌ وَهَٰذَا مِلْحٌ أُجَاجٌ وَجَعَلَ بَيْنَهُمَا بَرْزَخًا وَحِجْرًا مَّحْجُورًا ﴿٥٣﴾

**54.** Atipe On ni Ẹniti O da enia lati inu omi. lẹhinna O şe e ni ibatan ati ana. Oluwa rẹ jẹ Alagbara.

وَهُوَ ٱلَّذِى خَلَقَ مِنَ ٱلْمَآءِ بَشَرًا فَجَعَلَهُۥ نَسَبًا وَصِهْرًا ۗ وَكَانَ رَبُّكَ قَدِيرًا ﴿٥٤﴾

**55.** Atipe nwọn nsin ohun miran lẹhin Ọlọhun ohun ti kò le şe wọn ni õre tabi ki o şe wọn ni aburu. Alaigbagbọ jẹ oluranlọwọ (èşu) si Oluwa rẹ̀.

وَيَعْبُدُونَ مِن دُونِ ٱللَّهِ مَا لَا يَنفَعُهُمْ وَلَا يَضُرُّهُمْ ۗ وَكَانَ ٱلْكَافِرُ عَلَىٰ رَبِّهِۦ ظَهِيرًا ﴿٥٥﴾

**56.** Atipe Awa kò ran ọ nişẹ ju pe ki o jẹ oniro-idunnu ati olukilọ lọ.

وَمَآ أَرْسَلْنَٰكَ إِلَّا مُبَشِّرًا وَنَذِيرًا ﴿٥٦﴾

**57.** Sọpe: Emi kò bere owo-ọya kan lọwọ nyin lori rẹ̀ ayafi ẹniti o ba fẹ lati tẹle ọna lọ si ọdọ Oluwa rẹ̀.

قُلْ مَآ أَسْـَٔلُكُمْ عَلَيْهِ مِنْ أَجْرٍ إِلَّا مَن شَآءَ أَن يَتَّخِذَ إِلَىٰ رَبِّهِۦ سَبِيلًا ﴿٥٧﴾

**58.** Atipe ki o gbękęle (Ọlọhun) Alãyè Ęniti ko ni ku, ki o si şe afọmọ pęlu ęyin Rę̀. Atipe O to ni Alamọtan nipa ęşę awọn ęrusin Rę̀.

وَتَوَكَّلْ عَلَى ٱلْحَيِّ ٱلَّذِى لَا يَمُوتُ وَسَبِّحْ بِحَمْدِهِۦ ۚ وَكَفَىٰ بِهِۦ بِذُنُوبِ عِبَادِهِۦ خَبِيرًا ﴿٥٨﴾

**59.** Ęniti O da sanma ati ilę̀ ati nkan ti o wa larin awọn mejẽji ni ọjọ męfa, lęhinna O se pętępę̀rę̀ lori aga ọla Rę̀ (ni ọna ti o tọ si I). Ọba Ajọkę aiye, nitorina beere (nipa Rę) lọwọ ęni ti o nimọ nipa Rę.

ٱلَّذِى خَلَقَ ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَٱلْأَرْضَ وَمَا بَيْنَهُمَا فِى سِتَّةِ أَيَّامٍ ثُمَّ ٱسْتَوَىٰ عَلَى ٱلْعَرْشِ ۚ ٱلرَّحْمَٰنُ فَسْـَٔلْ بِهِۦ خَبِيرًا ﴿٥٩﴾

**60.** Atipe nigbati a ba sọ fun wọn pe: Ę foribalę fun (Oluwa) Ajọkę aiye, nwọn yio sọ pe: Tani (Oluwa) Ajọkę aiye na? Şe ki awa foribalę fun ohun ti irę pa laşę fun wa ni? O si şe alekun sisa sęhin fun wọn.

وَإِذَا قِيلَ لَهُمُ ٱسْجُدُوا۟ لِلرَّحْمَٰنِ قَالُوا۟ وَمَا ٱلرَّحْمَٰنُ أَنَسْجُدُ لِمَا تَأْمُرُنَا وَزَادَهُمْ نُفُورًا ۩ ﴿٦٠﴾

**61.** Ibukun ni fun Ęniti O şe awọn irawọ si sanma atipe O şe õrùn ati oşùpa ti onimọlę sinu rę.

تَبَارَكَ ٱلَّذِى جَعَلَ فِى ٱلسَّمَآءِ بُرُوجًا وَجَعَلَ فِيهَا سِرَٰجًا وَقَمَرًا مُّنِيرًا ﴿٦١﴾

**62.** Atipe On ni Ęniti O şe oru ati ọsan ti nwọn nrọpò ara won, fun ęniti o ba fę lati ranti tabi ti o fę lati dupę.

وَهُوَ ٱلَّذِى جَعَلَ ٱلَّيْلَ وَٱلنَّهَارَ خِلْفَةً لِّمَنْ أَرَادَ أَن يَذَّكَّرَ أَوْ أَرَادَ شُكُورًا ﴿٦٢﴾

**63.** Atipe awọn ęrusin (Ọba) Ajọkę aiye ni awọn ęniti nwọn nrin lori ilę ję̃ję̃, nigbati awọn òpè ba si ba wọn sọrọ, nwọn a sọ (ọrọ) alafi a.

وَعِبَادُ ٱلرَّحْمَٰنِ ٱلَّذِينَ يَمْشُونَ عَلَى ٱلْأَرْضِ هَوْنًا وَإِذَا خَاطَبَهُمُ ٱلْجَٰهِلُونَ قَالُوا۟ سَلَٰمًا ﴿٦٣﴾

**64.** Ati awọn ęniti nwọn nlo oru fun Oluwa wọn ni iforibalę̀ ati iduro kirun.

وَٱلَّذِينَ يَبِيتُونَ لِرَبِّهِمْ سُجَّدًا وَقِيَٰمًا ﴿٦٤﴾

**65.** Ati awọn ẹniti nwipe: oluwa wa, ṣẹri iyà ina Jahannama kuro lọdọ wa, dajudaju iyà rẹ̀ kò lopin (aromayẹ̀).

وَٱلَّذِينَ يَقُولُونَ رَبَّنَا ٱصْرِفْ عَنَّا عَذَابَ جَهَنَّمَ إِنَّ عَذَابَهَا كَانَ غَرَامًا ﴿٦٥﴾

**66.** Dajudaju o buru ni ibugbe ati ibuduro.

إِنَّهَا سَآءَتْ مُسْتَقَرًّا وَمُقَامًا ﴿٦٦﴾

**67.** Atipe awọn ẹniti o jẹ pe nigbati nwọn ba nnawo, nwọn kò nna inakuna, nwọn kò si ṣe ahun, nwọn wa larin meji eyi ni dọgbadọgba.

وَٱلَّذِينَ إِذَآ أَنفَقُوا۟ لَمْ يُسْرِفُوا۟ وَلَمْ يَقْتُرُوا۟ وَكَانَ بَيْنَ ذَٰلِكَ قَوَامًا ﴿٦٧﴾

**68.** Ati awọn ẹniti ki npe ọlọhun miran pẹlu Ọlọhun nwọn ki si ipa ẹmi ti Ọlọhun ṣe (pipa rẹ̀) ni ẽwọ̀ afi pẹlu ododo (ẹtọ) nwọn ki nṣe panṣaga. Ẹniti o ba ṣe eyini yio pade (idajọ) ẹṣẹ (rẹ̀).

وَٱلَّذِينَ لَا يَدْعُونَ مَعَ ٱللَّهِ إِلَٰهًا ءَاخَرَ وَلَا يَقْتُلُونَ ٱلنَّفْسَ ٱلَّتِى حَرَّمَ ٱللَّهُ إِلَّا بِٱلْحَقِّ وَلَا يَزْنُونَ ۚ وَمَن يَفْعَلْ ذَٰلِكَ يَلْقَ أَثَامًا ﴿٦٨﴾

**69.** A o ṣe iyà ni ilọpo fun u ni ọjọ igbende yio si ṣe gbere sinu rẹ̀ ni ẹni yẹpẹrẹ.

يُضَٰعَفْ لَهُ ٱلْعَذَابُ يَوْمَ ٱلْقِيَٰمَةِ وَيَخْلُدْ فِيهِۦ مُهَانًا ﴿٦٩﴾

**70.** Afi ẹniti o ba ronupiwada ti o si gbagbọ ni ododo ti o si se iṣẹ rere; awọn elewọnyi ni Ọlọhun yio sọ iṣẹ buburu wọn di iṣẹ rere. Ọlọhun jẹ Alaforiji, Alanu.

إِلَّا مَن تَابَ وَءَامَنَ وَعَمِلَ عَمَلًا صَٰلِحًا فَأُو۟لَٰٓئِكَ يُبَدِّلُ ٱللَّهُ سَيِّـَٔاتِهِمْ حَسَنَٰتٍ ۗ وَكَانَ ٱللَّهُ غَفُورًا رَّحِيمًا ﴿٧٠﴾

**71.** Ẹniti o ba ronupiwada ti o se isẹ rere (ki o mọ) dajudaju pe ọdọ Ọlọhun ni ironupiwada oun si, ni ironupiwada (daradara).

وَمَن تَابَ وَعَمِلَ صَٰلِحًا فَإِنَّهُۥ يَتُوبُ إِلَى ٱللَّهِ مَتَابًا ﴿٧١﴾

**72.** Ati awọn ti ki ijẹri èke, ti nwọn ba si kọja nibi ibajẹ nwọn a kọja pẹlu apọnle.

وَٱلَّذِينَ لَا يَشْهَدُونَ ٱلزُّورَ وَإِذَا مَرُّوا۟ بِٱللَّغْوِ مَرُّوا۟ كِرَامًا ﴿٧٢﴾

**73.** Ati awǫn ęniti o ję pe ti a ba ran wǫn leti nipa awǫn ǫrǫ Oluwa wǫn, nwǫn ki wo lulę̀ nitori rę̀ bi aditi ati afǫju.

وَالَّذِينَ إِذَا ذُكِّرُوا بِآيَاتِ رَبِّهِمْ لَمْ يَخِرُّوا عَلَيْهَا صُمًّا وَعُمْيَانًا ﴿٧٣﴾

**74.** Ati awǫn ęniti nwǫn sǫpe: oluwa wa, ta wa lǫrę imu oju tùtù ninu awǫn aya wa ati awǫn ǫmǫ wa ki O si şe wa ni aşiwaju awǫn olubęru.

وَالَّذِينَ يَقُولُونَ رَبَّنَا هَبْ لَنَا مِنْ أَزْوَاجِنَا وَذُرِّيَّاتِنَا قُرَّةَ أَعْيُنٍ وَاجْعَلْنَا لِلْمُتَّقِينَ إِمَامًا ﴿٧٤﴾

**75.** Awǫn elewǫnyi a o san wǫn lęsan ile pętęsi (ninu Alijanna) nitori nwǫn şe suru, kiki alafia ni a o fi pade wǫn nibę.

أُولَٰئِكَ يُجْزَوْنَ الْغُرْفَةَ بِمَا صَبَرُوا وَيُلَقَّوْنَ فِيهَا تَحِيَّةً وَسَلَامًا ﴿٧٥﴾

**76.** Ibę ni nwǫn yio ma gbe. O dara ni igbugbe ati ibuduro.

خَالِدِينَ فِيهَا حَسُنَتْ مُسْتَقَرًّا وَمُقَامًا ﴿٧٦﴾

**77.** Sǫpe: Oluwa mi kò ba ti bikita fun nyin, ti kò ba si ti adua nyin. Dajudaju ęnyin pe (ami Rę̀) nirǫ, nitorina (ipe nirǫ yi) yi oję iya arǫmǫni (fun yin).

قُلْ مَا يَعْبَأُ بِكُمْ رَبِّي لَوْلَا دُعَاؤُكُمْ فَقَدْ كَذَّبْتُمْ فَسَوْفَ يَكُونُ لِزَامًا ﴿٧٧﴾

## *(26) Suratul Şuarãi*

## سُورَةُ الشُّعَرَاءِ

*Ni orukǫ Ǫlǫhun Ajǫkę aiye, Aşakę ǫrun.*

بِسْمِ اللَّهِ الرَّحْمَٰنِ الرَّحِيمِ

**1.** Tõ, Sìn, Mìm, (Ǫlǫhun ni O mǫ ohun ti O gba lero pęlu awǫn harafi yi).

طسٓمٓ ﴿١﴾

**2.** Awǫnyi ni awǫn ami Tirà na ti o yanju.

تِلْكَ آيَاتُ الْكِتَابِ الْمُبِينِ ﴿٢﴾

**3.** Boya o le pa ara rę nitoripe nwǫn kò ję ęniti o gbagbǫ.

لَعَلَّكَ بَاخِعٌ نَفْسَكَ أَلَّا يَكُونُوا مُؤْمِنِينَ ﴿٣﴾

**4.** Bi o ba şe pe A fẹ ni, A ba sọ ami kan kalẹ̀ fun wọn lati sanma, awọn ọrùn wọn iba di ohun ti o tẹriba fun (àmi na).

إِن نَّشَأْ نُنَزِّلْ عَلَيْهِم مِّنَ ٱلسَّمَآءِ ءَايَةً فَظَلَّتْ أَعْنَٰقُهُمْ لَهَا خَٰضِعِينَ ٤

**5.** Kosi iranti kan ti yio wa ba wọn lati ọdọ Ọlọhun Ajọkẹ aiye ti a o fi ba wọn sọ̀rọ ni ọ̀tún, ayafi ki nwọn jẹ ẹniti nwọn yio gunri kuro (ni ara rẹ̀).

وَمَا يَأْتِيهِم مِّن ذِكْرٍ مِّنَ ٱلرَّحْمَٰنِ مُحْدَثٍ إِلَّا كَانُوا۟ عَنْهُ مُعْرِضِينَ ٥

**6.** Dajudaju nwọn si ti pe e ni irọ nitorina iro ohun ti nwọn fi şe yẹ̀yẹ̃ mbọ̀ wa ba wọn.

فَقَدْ كَذَّبُوا۟ فَسَيَأْتِيهِمْ أَنۢبَٰٓؤُا۟ مَا كَانُوا۟ بِهِۦ يَسْتَهْزِءُونَ ٦

**7.** Abi awọn kò şiju wo ilẹ̀ ni pe melomelo ni orişirişi nkan ti o dara ti A nmu jade ninu rẹ̀?

أَوَلَمْ يَرَوْا۟ إِلَى ٱلْأَرْضِ كَمْ أَنۢبَتْنَا فِيهَا مِن كُلِّ زَوْجٍ كَرِيمٍ ٧

**8.** Dajudaju ami kan nbẹ ninu eyi; sibẹsibẹ ọpọlọpọ wọn kò gbagbọ.

إِنَّ فِى ذَٰلِكَ لَءَايَةً ۖ وَمَا كَانَ أَكْثَرُهُم مُّؤْمِنِينَ ٨

**9.** Atipe dajudaju Oluwa rẹ On ni Abiyi, Onikẹ.

وَإِنَّ رَبَّكَ لَهُوَ ٱلْعَزِيزُ ٱلرَّحِيمُ ٩

**10.** Şe iranti igbati Oluwa rẹ pe Musa pe ki o tọ awọn ijọ alabosi lọ.

وَإِذْ نَادَىٰ رَبُّكَ مُوسَىٰٓ أَنِ ٱئْتِ ٱلْقَوْمَ ٱلظَّٰلِمِينَ ١٠

**11.** Awọn enia Firiaona pe: Nwọn ki yio bẹru (Ọlọhun) ni?

قَوْمَ فِرْعَوْنَ ۚ أَلَا يَتَّقُونَ ١١

**12.** O sọpe: Oluwa mi, dajudaju emi nbẹru pe ki nwọn ma şe pe mi ni opurọ.

قَالَ رَبِّ إِنِّىٓ أَخَافُ أَن يُكَذِّبُونِ ١٢

**13.** Ki igba iya mi ma wa ha, atipe ahan mi kò ja gara, nitorina ranşẹ si Haruna.

وَيَضِيقُ صَدْرِى وَلَا يَنطَلِقُ لِسَانِى فَأَرْسِلْ إِلَىٰ هَٰرُونَ ١٣

**14.** Atipe mo ti ni ẹ̀ṣẹ̀ wọn lọrun, nitorina mo nbẹru pe ki nwọn ma pa mi.

وَلَهُمْ عَلَيَّ ذَنۢبٌ فَأَخَافُ أَن يَقْتُلُونِ ﴿١٤﴾

**15.** (Oluwa) sọpe: Rara o, (nwọn kò le pa ọ), nitorina ẹnyin mejẽji ẹ lọ pẹlu awọn àmi Wa, dajudaju Awa mbẹ pẹlu nyin niti Olugbọrọ.

قَالَ كَلَّاۖ فَٱذْهَبَا بِـَٔايَٰتِنَآۖ إِنَّا مَعَكُم مُّسْتَمِعُونَ ﴿١٥﴾

**16.** Ẹnyin mejẽji ẹ tọ Firiaona lọ ki ẹ sọ fun u pe: Dajudaju awa jẹ ojiṣẹ oluwa gbogbo ẹda.

فَأْتِيَا فِرْعَوْنَ فَقُولَآ إِنَّا رَسُولُ رَبِّ ٱلْعَٰلَمِينَ ﴿١٦﴾

**17.** Ni pe ki o jẹki awọn ọmọ Isiraila ba wa lọ.

أَنْ أَرْسِلْ مَعَنَا بَنِىٓ إِسْرَٰٓءِيلَ ﴿١٧﴾

**18.** (Firiaona) sọpe: Njẹ ki iṣe awa ni a tọ ọ lọdọ wa ni ọmọde, ti o si gbe ọdọ wa fun ọdun pupọ ninu ẹmi rẹ.

قَالَ أَلَمْ نُرَبِّكَ فِينَا وَلِيدًا وَلَبِثْتَ فِينَا مِنْ عُمُرِكَ سِنِينَ ﴿١٨﴾

**19.** Ti o si fi ṣe iṣẹ rẹ ti o ṣe, atipe irẹ mbẹ ninu awọn alaimọ õre.

وَفَعَلْتَ فَعْلَتَكَ ٱلَّتِى فَعَلْتَ وَأَنتَ مِنَ ٱلْكَٰفِرِينَ ﴿١٩﴾

**20.** (Musa) sọpe: mo ṣe e ni igbana emi mbẹ ninu alai mọna.

قَالَ فَعَلْتُهَآ إِذًا وَأَنَا۠ مِنَ ٱلضَّآلِّينَ ﴿٢٠﴾

**21.** Mo si sa fun nyin nigbati mo bẹru nyin, Oluwa mi si ta mi lọrẹ imọ ijinlẹ̀ O si ṣe mi ni (ọkan) ninu awọn ti a ran niṣẹ.

فَفَرَرْتُ مِنكُمْ لَمَّا خِفْتُكُمْ فَوَهَبَ لِى رَبِّى حُكْمًا وَجَعَلَنِى مِنَ ٱلْمُرْسَلِينَ ﴿٢١﴾

**22.** Atipe eyi ni idẹra ti o nsinregun rẹ̀ le mi lori nitoripe o mu awọn ọmọ Isiraila ni ẹrusin ni.

وَتِلْكَ نِعْمَةٌ تَمُنُّهَا عَلَىَّ أَنْ عَبَّدتَّ بَنِىٓ إِسْرَٰٓءِيلَ ﴿٢٢﴾

**23.** Firiaona sọpe: Kini Oluwa gbogbo ẹda na?

قَالَ فِرْعَوْنُ وَمَا رَبُّ ٱلْعَٰلَمِينَ ﴿٢٣﴾

**24.** (Musa) sọpe: Oluwa sanma ati ilẹ̀ ati ohun ti mbẹ ni ãrin awọn mejẽji ti ẹnyin ba jẹ olumọ amọdaju.

قَالَ رَبُّ ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَٱلۡأَرۡضِ وَمَا بَيۡنَهُمَآۖ إِن كُنتُم مُّوقِنِينَ ٢٤

**25.** (Firiaona) sọ fun awọn ti nwọn yi i ka pe: Ẹ kò ha gbọ bayi bi?

قَالَ لِمَنۡ حَوۡلَهُۥٓ أَلَا تَسۡتَمِعُونَ ٢٥

**26.** (Musa) tun sọpe: Oluwa nyin ati Oluwa awọn baba nyin akọkọ ni.

قَالَ رَبُّكُمۡ وَرَبُّ ءَابَآئِكُمُ ٱلۡأَوَّلِينَ ٢٦

**27.** Firiaona sọpe: Dajudaju ojiṣẹ nyin ti a ran si nyin, dajudaju wèrè ni.

قَالَ إِنَّ رَسُولَكُمُ ٱلَّذِيٓ أُرۡسِلَ إِلَيۡكُمۡ لَمَجۡنُونٞ ٢٧

**28.** O (Musa) wipe: oluwa ibuyọ õrùn ati ibuwọ rẹ̀ ati ohun ti mbẹ lagbede awọn mejẽji ni, ti ẹnyin ba jẹ onilakaye.

قَالَ رَبُّ ٱلۡمَشۡرِقِ وَٱلۡمَغۡرِبِ وَمَا بَيۡنَهُمَآۖ إِن كُنتُمۡ تَعۡقِلُونَ ٢٨

**29.** (firiaona) sọpe: Bi irẹ ba mu Ọlọhun miran lẹhin mi, emi yio ṣe ọ ni ẹlẹwọn.

قَالَ لَئِنِ ٱتَّخَذۡتَ إِلَٰهًا غَيۡرِي لَأَجۡعَلَنَّكَ مِنَ ٱلۡمَسۡجُونِينَ ٢٩

**30.** (Musa) sọpe: njẹ ti emi ba mu idi-ọrọ kan ti ohan wa ba ọ nkọ?

قَالَ أَوَلَوۡ جِئۡتُكَ بِشَيۡءٖ مُّبِينٖ ٣٠

**31.** (Firiaona) wipe: Mu u wa bi irẹ ba mbẹ ninu awọn olododo.

قَالَ فَأۡتِ بِهِۦٓ إِن كُنتَ مِنَ ٱلصَّٰدِقِينَ ٣١

**32.** Nitorina on si ju ọ̀pa rẹ̀ silẹ̀, nigbana on (ọ̀pa) si di ejo ti o han.

فَأَلۡقَىٰ عَصَاهُ فَإِذَا هِيَ ثُعۡبَانٞ مُّبِينٞ ٣٢

**33.** O si tun fa ọwọ rẹ̀ yọ, nigbana ọwọ na di funfun fun awọn ti nwo (o).

وَنَزَعَ يَدَهُۥ فَإِذَا هِيَ بَيۡضَآءُ لِلنَّٰظِرِينَ ٣٣

**34.** (Firiaona) wi fun awọn àgbãgbà ti o yi i ka pe dajudaju opidan ni eleyi ti o ni mimọ̀ (idan na).

قَالَ لِلْمَلَإِ حَوْلَهُۥٓ إِنَّ هَٰذَا لَسَٰحِرٌ عَلِيمٌ ٣٤

**35.** On fẹ lati yọ nyin jade kuro ni ori ilẹ̀ nyin pẹlu idan rẹ̀ ni. Nitorina kini imọran nyin?

يُرِيدُ أَن يُخْرِجَكُم مِّنْ أَرْضِكُم بِسِحْرِهِۦ فَمَاذَا تَأْمُرُونَ ٣٥

**36.** Nwọn sọpe: Ẹ lọra fun on ati arakunrin rẹ̀ ati ki o gbe awọn akonijọ dide si awọn ilu.

قَالُوٓا۟ أَرْجِهْ وَأَخَاهُ وَٱبْعَثْ فِى ٱلْمَدَآئِنِ حَٰشِرِينَ ٣٦

**37.** Ki nwọn mu wa fun ọ gbogbo awọn agba opidan ti o ni mimọ̀.

يَأْتُوكَ بِكُلِّ سَحَّارٍ عَلِيمٍ ٣٧

**38.** A si kò awọn opidan jọ fun asiko ọjọ kan ti a mọ̀.

فَجُمِعَ ٱلسَّحَرَةُ لِمِيقَٰتِ يَوْمٍ مَّعْلُومٍ ٣٨

**39.** A si wi fun awọn enia pe: Njẹ ẹnyin yio kojọ bi?

وَقِيلَ لِلنَّاسِ هَلْ أَنتُم مُّجْتَمِعُونَ ٣٩

**40.** Ki awa le tẹle ti awọn opidan bi nwọn ba jẹ ẹniti o bori.

لَعَلَّنَا نَتَّبِعُ ٱلسَّحَرَةَ إِن كَانُوا۟ هُمُ ٱلْغَٰلِبِينَ ٤٠

**41.** Nitorina nigbati awọn opidan na de, nwọn sọ fun Firiaona pe: Njẹ owó ọ̀yà ha mbẹ fun wa bi, ti awa ba jẹ ẹniti o bori.

فَلَمَّا جَآءَ ٱلسَّحَرَةُ قَالُوا۟ لِفِرْعَوْنَ أَئِنَّ لَنَا لَأَجْرًا إِن كُنَّا نَحْنُ ٱلْغَٰلِبِينَ ٤١

**42.** Firiaona sọpe: Bẹni, dajudaju ẹnyin nigbana ẹ o ma bẹ ninu olusunmọ (mi).

قَالَ نَعَمْ وَإِنَّكُمْ إِذًا لَّمِنَ ٱلْمُقَرَّبِينَ ٤٢

**43.** Musa sọ fun wọn pe: Ẹ ju ohun ti ẹnyin fẹ jù silẹ̀.

قَالَ لَهُم مُّوسَىٰٓ أَلْقُوا۟ مَآ أَنتُم مُّلْقُونَ ٤٣

**44.** Nwọn si ju awọn okùn wọn ati awọn ọpa wọn (silẹ̀) nwọn si

فَأَلْقَوْا۟ حِبَالَهُمْ وَعِصِيَّهُمْ وَقَالُوا۟ بِعِزَّةِ فِرْعَوْنَ

إِنَّا لَنَحْنُ الْغَالِبُونَ ﴿٤٤﴾

sọpe: pẹlu agbara Firiaona awa ni a o bori.

فَأَلْقَىٰ مُوسَىٰ عَصَاهُ فَإِذَا هِيَ تَلْقَفُ مَا يَأْفِكُونَ ﴿٤٥﴾

**45.** Musa na si ju ọpa tirẹ silẹ, nigbana ọpa na ngbe mi ohun ti nwọn da adapa irọ rẹ.

فَأُلْقِيَ السَّحَرَةُ سَاجِدِينَ ﴿٤٦﴾

**46.** Awọn opidan na jọwọ silẹ niti iforikanlẹ.

قَالُوا آمَنَّا بِرَبِّ الْعَالَمِينَ ﴿٤٧﴾

**47.** Nwọn sọpe: Awa gba Oluwa gbogbo ẹda gbọ.

رَبِّ مُوسَىٰ وَهَارُونَ ﴿٤٨﴾

**48.** Oluwa Musa ati Haruna.

قَالَ آمَنتُمْ لَهُ قَبْلَ أَنْ آذَنَ لَكُمْ إِنَّهُ لَكَبِيرُكُمُ الَّذِي عَلَّمَكُمُ السِّحْرَ فَلَسَوْفَ تَعْلَمُونَ لَأُقَطِّعَنَّ أَيْدِيَكُمْ وَأَرْجُلَكُم مِّنْ خِلَافٍ وَلَأُصَلِّبَنَّكُمْ أَجْمَعِينَ ﴿٤٩﴾

**49.** (Firiaona) sọpe: Ẹ ti yara gba a gbọ şiwaju ki nto yọnda fun nyin; dajudaju on jẹ ọga nyin ti okọ nyin ni idan na, nitorina laipẹ ẹ nbọ wa mọ̀, dajudaju emi yio ge awọn ọwọ nyin ati awọn ẹsẹ̀ nyin ni ipasipayọ, atipe dajudaju emi yio fi gbogbo nyin şe alore (agbelebu).

قَالُوا لَا ضَيْرَ إِنَّا إِلَىٰ رَبِّنَا مُنقَلِبُونَ ﴿٥٠﴾

**50.** (Awọn opidan na) sọpe: kò buru, dajudaju awa, ọdọ Oluwa wa ni a o padasi.

إِنَّا نَطْمَعُ أَن يَغْفِرَ لَنَا رَبُّنَا خَطَايَانَا أَن كُنَّا أَوَّلَ الْمُؤْمِنِينَ ﴿٥١﴾

**51.** Dajudaju awa ni ireti pe Oluwa wa yio şe aforijin awọn aşişe wa fun wa pe awa jẹ ẹni akọkọ ti o jẹ olugbagbọ.

۞ وَأَوْحَيْنَا إِلَىٰ مُوسَىٰ أَنْ أَسْرِ بِعِبَادِي إِنَّكُم مُّتَّبَعُونَ ﴿٥٢﴾

**52.** A ranşẹ si Musa pe: Ki o mu awọn ẹrusin Mi rin ni oru pe dajudaju nwọn yio lepa nyin.

فَأَرْسَلَ فِرْعَوْنُ فِي الْمَدَائِنِ حَاشِرِينَ ﴿٥٣﴾

**53.** Nitorina firiaona ran awọn akonijọ sinu awọn ilu.

**54.** Dajudaju awọn elewọnyi ijọ diẹ ni wọn.

إِنَّ هَٰٓؤُلَآءِ لَشِرۡذِمَةٞ قَلِيلُونَ ﴿٥٤﴾

**55.** Atipe dajudaju nwọn ti şe ohun ti o bi wa ninu.

وَإِنَّهُمۡ لَنَا لَغَآئِظُونَ ﴿٥٥﴾

**56.** Atipe dajudaju gbogbo wa jẹ oluşọra.

وَإِنَّا لَجَمِيعٌ حَٰذِرُونَ ﴿٥٦﴾

**57.** Nitorina A mu wọn jade kùro ninu awọn ọgba idẹra ati işẹlẹru omi.

فَأَخۡرَجۡنَٰهُم مِّن جَنَّٰتٖ وَعُيُونٖ ﴿٥٧﴾

**58.** Ati awọn pẹpẹ-ọ̀rọ̀ ati ibujoko tio ni ọla.

وَكُنُوزٖ وَمَقَامٖ كَرِيمٖ ﴿٥٨﴾

**59.** Bayi ni A si jẹ ogun wọn fun awọn ọmọ Israila.

كَذَٰلِكَ وَأَوۡرَثۡنَٰهَا بَنِيٓ إِسۡرَٰٓءِيلَ ﴿٥٩﴾

**60.** Nitorina nwọn si tẹle wọn ni (asiko) yiyọ õrùn.

فَأَتۡبَعُوهُم مُّشۡرِقِينَ ﴿٦٠﴾

**61.** Nigbati ijọ meji na ri ara wọn, awọn ijọ Musa wipe: Dajudaju nwọn yio lé wa ba.

فَلَمَّا تَرَٰٓءَا ٱلۡجَمۡعَانِ قَالَ أَصۡحَٰبُ مُوسَىٰٓ إِنَّا لَمُدۡرَكُونَ ﴿٦١﴾

**62.** On (Musa) si wipe: Rara kò jẹ bẹ, Oluwa mi wa pẹlu mi, yio fi ọna mọ mi.

قَالَ كَلَّآۖ إِنَّ مَعِيَ رَبِّي سَيَهۡدِينِ ﴿٦٢﴾

**63.** Nigbana Awa ranşẹ si Musa pe: Fi ọpa rẹ na òkún. Nigbana (o fi na a) o là apa kọ̃kan si dabi oke ti o tobi.

فَأَوۡحَيۡنَآ إِلَىٰ مُوسَىٰٓ أَنِ ٱضۡرِب بِّعَصَاكَ ٱلۡبَحۡرَۖ فَٱنفَلَقَ فَكَانَ كُلُّ فِرۡقٖ كَٱلطَّوۡدِ ٱلۡعَظِيمِ ﴿٦٣﴾

**64.** Atipe A sun awọn ijọ keji mọ ibẹ.

وَأَزۡلَفۡنَا ثَمَّ ٱلۡأٓخَرِينَ ﴿٦٤﴾

**65.** A si la Musa ati gbogbo awọn ti o pẹlu rẹ̀ patapata.

وَأَنجَيۡنَا مُوسَىٰ وَمَن مَّعَهُۥٓ أَجۡمَعِينَ ﴿٦٥﴾

**66.** Lẹhinna A tẹ awọn ijọ keji rì.

ثُمَّ أَغْرَقْنَا ٱلْـَٔاخَرِينَ ﴿٦٦﴾

**67.** Dajudaju ami kan mbẹ ninu eyi atipe ọpọlọpọ wọn kò jẹ onigbagbọ ododo.

إِنَّ فِي ذَٰلِكَ لَـَٔايَةً وَمَا كَانَ أَكْثَرُهُم مُّؤْمِنِينَ ﴿٦٧﴾

**68.** Atipe dajudaju Oluwa rẹ On ni Alagbara, Onikẹ.

وَإِنَّ رَبَّكَ لَهُوَ ٱلْعَزِيزُ ٱلرَّحِيمُ ﴿٦٨﴾

**69.** Atipe ki o ka irohin Ibrahima fun wọn.

وَٱتْلُ عَلَيْهِمْ نَبَأَ إِبْرَٰهِيمَ ﴿٦٩﴾

**70.** Nigbati o sọ fun baba rẹ̀ ati awọn enia rẹ̀ pe: Kini ohun ti ẹ nsin wọnyi?

إِذْ قَالَ لِأَبِيهِ وَقَوْمِهِۦ مَا تَعْبُدُونَ ﴿٧٠﴾

**71.** Nwọn si wipe: Awa nsin awọn orişa, awọn ni awa yio taku ti.

قَالُوا۟ نَعْبُدُ أَصْنَامًا فَنَظَلُّ لَهَا عَٰكِفِينَ ﴿٧١﴾

**72.** O si sọpe: Njẹ nwọn ngbọ ọ̀rọ nyin nigbati ẹ ba pe (wọn).

قَالَ هَلْ يَسْمَعُونَكُمْ إِذْ تَدْعُونَ ﴿٧٢﴾

**73.** Tabi nwọn le şe nyin ni õre tabi nwọn le şe nyin ni aburu kan?

أَوْ يَنفَعُونَكُمْ أَوْ يَضُرُّونَ ﴿٧٣﴾

**74.** Nwọn si sọpe: Rara o, bayi ni a ba awọn baba wa ti nwọn nşe.

قَالُوا۟ بَلْ وَجَدْنَآ ءَابَآءَنَا كَذَٰلِكَ يَفْعَلُونَ ﴿٧٤﴾

**75.** O sọpe: Njẹ ẹnyin şe akiyesi nipa ohun ti ẹnyin nsin.

قَالَ أَفَرَءَيْتُم مَّا كُنتُمْ تَعْبُدُونَ ﴿٧٥﴾

**76.** Ẹnyin ati awọn baba nyin ti o ti şiwaju.

أَنتُمْ وَءَابَآؤُكُمُ ٱلْأَقْدَمُونَ ﴿٧٦﴾

**77.** Dajudaju ọta ni nwọn jẹ fun mi, ayafi Oluwa ti O da gbogbo ẹda (ni emi yio sin).

فَإِنَّهُمْ عَدُوٌّ لِّيٓ إِلَّا رَبَّ ٱلْعَٰلَمِينَ ﴿٧٧﴾

**78.** Ẹniti O da mi, nigbana ti yio si fi ọna mọ̀ mi.

ٱلَّذِى خَلَقَنِى فَهُوَ يَهْدِينِ ﴿٧٨﴾

**79.** Atipe On ni Ẹniti O nfun mi ni jijẹ ati mimu,

وَٱلَّذِى هُوَ يُطْعِمُنِى وَيَسْقِينِ ﴿٧٩﴾

**80.** Atipe nigbati mo ba nṣe aisan nigbana On lo nwò mi sàn.

وَإِذَا مَرِضْتُ فَهُوَ يَشْفِينِ ﴿٨٠﴾

**81.** Atipe On ni Ẹniti yio pa mi lẹhinna yio ji mi.

وَٱلَّذِى يُمِيتُنِى ثُمَّ يُحْيِينِ ﴿٨١﴾

**82.** Atipe On ni Ẹniti mo nṣe ireti pe yio fi ori aşişe mi jìn mi ni ọjọ ẹsan.

وَٱلَّذِىٓ أَطْمَعُ أَن يَغْفِرَ لِى خَطِيٓـَٔتِى يَوْمَ ٱلدِّينِ ﴿٨٢﴾

**83.** Oluwa mi tami lọrẹ imọ ijinlẹ̀, ki O si fi mi pẹlu awọn enia rere.

رَبِّ هَبْ لِى حُكْمًا وَأَلْحِقْنِى بِٱلصَّٰلِحِينَ ﴿٨٣﴾

**84.** Atipe ki O şe ahan ododo fun mi larin awọn ẹni ti mbọ lẹhin (ki wọn mã sọrọ mi ni daradara).

وَٱجْعَل لِّى لِسَانَ صِدْقٍ فِى ٱلْءَاخِرِينَ ﴿٨٤﴾

**85.** Atipe ki O şe mi ni ọkan ninu awọn ti yio jogun alijanna onidẹra.

وَٱجْعَلْنِى مِن وَرَثَةِ جَنَّةِ ٱلنَّعِيمِ ﴿٨٥﴾

**86.** Atipe ki O fi ori jin baba mi, dajudaju on jẹ ọkan ninu awọn ti o şina lọ.

وَٱغْفِرْ لِأَبِىٓ إِنَّهُۥ كَانَ مِنَ ٱلضَّآلِّينَ ﴿٨٦﴾

**87.** Atipe ki O maşe dojuti mi ni ọjọ ti a o gbe wọn dide.

وَلَا تُخْزِنِى يَوْمَ يُبْعَثُونَ ﴿٨٧﴾

**88.** Ọjọ ti owó ati awọn ọmọ kò ni şe ẹni kọ̀kan ni rere.

يَوْمَ لَا يَنفَعُ مَالٌ وَلَا بَنُونَ ﴿٨٨﴾

**89.** Ayafi ẹniti o ba wa ba Ọlọhun pẹlu ọkàn ti o mọ.

إِلَّا مَنْ أَتَى ٱللَّهَ بِقَلْبٍ سَلِيمٍ ﴿٨٩﴾

**90.** Atipe a o sun alijanna mọ awọn olupaiya (Ọlọhun).

وَأُزْلِفَتِ الْجَنَّةُ لِلْمُتَّقِينَ ﴿٩٠﴾

**91.** Ti a si fi ina Jahimi han si awọn alaigba gbọ (ti o sina).

وَبُرِّزَتِ الْجَحِيمُ لِلْغَاوِينَ ﴿٩١﴾

**92.** Atipe nwọn o wi fun wọn pe: Nibo ni ohun ti ẹ nsin wa.

وَقِيلَ لَهُمْ أَيْنَ مَا كُنتُمْ تَعْبُدُونَ ﴿٩٢﴾

**93.** Lẹhin Ọlọhun? Njẹ nwọn o ran nyin lọwọ tabi nwọn o ran ara wọn lọwọ.

مِن دُونِ اللَّهِ هَلْ يَنصُرُونَكُمْ أَوْ يَنتَصِرُونَ ﴿٩٣﴾

**94.** A o ju wọn sinu rẹ̀, awọn ati awọn esu tabi awọn ti wọn jẹ ọga fun wọn.

فَكُبْكِبُوا فِيهَا هُمْ وَالْغَاوُونَ ﴿٩٤﴾

**95.** Ati awọn ọmọ ogun Iblisi patapata.

وَجُنُودُ إِبْلِيسَ أَجْمَعُونَ ﴿٩٥﴾

**96.** Awọn alaigbagbọ yio ma sọ-nigbati wọn ba n ba ara wọn jiiyan ninu rẹ wipe:

قَالُوا وَهُمْ فِيهَا يَخْتَصِمُونَ ﴿٩٦﴾

**97.** A fi Ọlọhun bura, dajudaju awa mbẹ ninu işina ti o han gbangba.

تَاللَّهِ إِن كُنَّا لَفِي ضَلَالٍ مُّبِينٍ ﴿٩٧﴾

**98.** Nigbati awa fi nyin şe dọgbadọgba pẹlu Oluwa gbogbo ẹda.

إِذْ نُسَوِّيكُم بِرَبِّ الْعَالَمِينَ ﴿٩٨﴾

**99.** (Nwọn yio wipe): Ko si ohun ti o şi wa lọna bikoşe awọn ẹlẹşẹ.

وَمَا أَضَلَّنَا إِلَّا الْمُجْرِمُونَ ﴿٩٩﴾

**100.** Ko si siawọn oluşe ipẹ̀ fun wa.

فَمَا لَنَا مِن شَافِعِينَ ﴿١٠٠﴾

**101.** Atipe ko si ọrẹ imulẹ̀ kan (fun wa).

وَلَا صَدِيقٍ حَمِيمٍ ﴿١٠١﴾

**102.** Ti o ba şe pe dajudaju pipada (lọ si aiye) mbẹ fun wa, nigbana a o ba jẹ ọkan ninu awọn onigbagbọ ododo.

فَلَوْ أَنَّ لَنَا كَرَّةً فَنَكُونَ مِنَ ٱلْمُؤْمِنِينَ ١٠٢

**103.** Dajudaju ami kan mbẹ ninu eyi; şugbọn ọpọlọpọ wọn kò jẹ onigbagbọ ododo.

إِنَّ فِي ذَٰلِكَ لَءَايَةً ۖ وَمَا كَانَ أَكْثَرُهُم مُّؤْمِنِينَ ١٠٣

**104.** Atipe dajudaju Oluwa rẹ On ni Alagbara, Onikẹ.

وَإِنَّ رَبَّكَ لَهُوَ ٱلْعَزِيزُ ٱلرَّحِيمُ ١٠٤

**105.** Awọn enia Nuha pe awọn ojişẹ ni opurọ.

كَذَّبَتْ قَوْمُ نُوحٍ ٱلْمُرْسَلِينَ ١٠٥

**106.** Nigbati arakunrin wọn Nuha sọpe: Ẹ ko bẹru Ọlọhun ni?

إِذْ قَالَ لَهُمْ أَخُوهُمْ نُوحٌ أَلَا تَتَّقُونَ ١٠٦

**107.** Dajudaju emi jẹ ojisẹ kan ti a fi ọkan tan fun nyin.

إِنِّي لَكُمْ رَسُولٌ أَمِينٌ ١٠٧

**108.** Nitorina ki ẹ bẹru Ọlọhun ki ẹ si tẹle mi.

فَٱتَّقُوا۟ ٱللَّهَ وَأَطِيعُونِ ١٠٨

**109.** Atipe emi kò bere ẹsan kan lọwọ nyin lori rẹ̀ kò si ẹsan mi lọdọ ẹnikan ayafi lọdọ Oluwa ti O da gbogbo ẹda.

وَمَآ أَسْـَٔلُكُمْ عَلَيْهِ مِنْ أَجْرٍ ۖ إِنْ أَجْرِيَ إِلَّا عَلَىٰ رَبِّ ٱلْعَٰلَمِينَ ١٠٩

**110.** Nitorina ẹ bẹru Ọlọhun ki ẹ si tẹle mi.

فَٱتَّقُوا۟ ٱللَّهَ وَأَطِيعُونِ ١١٠

**111.** Nwọn sọpe: Şe ki awa gba ọ gbọ nigbati o jẹ pe awọn ẹnia yẹpẹrẹ ntẹle ọ?

۞ قَالُوٓا۟ أَنُؤْمِنُ لَكَ وَٱتَّبَعَكَ ٱلْأَرْذَلُونَ ١١١

**112.** O sọpe: Emi kò ni mimọ̀ ohun ti nwọn nşe nişẹ.

قَالَ وَمَا عِلْمِي بِمَا كَانُوا۟ يَعْمَلُونَ ١١٢

**113.** Işiro (işẹ) wọn ọdọ Oluwa mi nikan lo wà, bi ẹ ba mọ̀.

إِنْ حِسَابُهُمْ إِلَّا عَلَىٰ رَبِّي ۖ لَوْ تَشْعُرُونَ ١١٣

**114.** Emi kò gbọdọ le awọn onigbagbọ ododo lọdọ mi.

وَمَآ أَنَا۠ بِطَارِدِ ٱلْمُؤْمِنِينَ ﴿١١٤﴾

**115.** Emi kò jẹ nkankan ju olukilọ ti o yanju lọ.

إِنْ أَنَا۠ إِلَّا نَذِيرٌ مُّبِينٌ ﴿١١٥﴾

**116.** Nwọn sọpe: Bi irẹ Nuha kò ba şiwọ, irẹ yio di ẹniti a o ju ni òkò.

قَالُوا۟ لَئِن لَّمْ تَنتَهِ يَٰنُوحُ لَتَكُونَنَّ مِنَ ٱلْمَرْجُومِينَ ﴿١١٦﴾

**117.** O sọpe: oluwa mi, dajudaju awọn enia mi pe mi ni opurọ.

قَالَ رَبِّ إِنَّ قَوْمِى كَذَّبُونِ ﴿١١٧﴾

**118.** Nitorina şe idajọ larin emi pẹlu wọnni idajọ, ki O si kò mi yọ pẹlu awọn olugbagbọ ododo ti mbẹ pẹlu mi.

فَٱفْتَحْ بَيْنِى وَبَيْنَهُمْ فَتْحًا وَنَجِّنِى وَمَن مَّعِىَ مِنَ ٱلْمُؤْمِنِينَ ﴿١١٨﴾

**119.** Awa si ko o yọ ati awọn ti mbẹ pẹlu rẹ ninu ọkọ ti o kun dẹdẹ.

فَأَنجَيْنَٰهُ وَمَن مَّعَهُۥ فِى ٱلْفُلْكِ ٱلْمَشْحُونِ ﴿١١٩﴾

**120.** Lẹhinna A tẹ awọn ti o şẹku rì lẹhin wọn.

ثُمَّ أَغْرَقْنَا بَعْدُ ٱلْبَاقِينَ ﴿١٢٠﴾

**121.** Dajudaju ariwoye kan mbẹ ni nu eyini,şugbọn ọpọlọpọ wọn ni kò jẹ olugbagbọ ododo.

إِنَّ فِى ذَٰلِكَ لَءَايَةً ۖ وَمَا كَانَ أَكْثَرُهُم مُّؤْمِنِينَ ﴿١٢١﴾

**122.** Atipe dajudaju Oluwa rẹ ni Alagbara, Onikẹ.

وَإِنَّ رَبَّكَ لَهُوَ ٱلْعَزِيزُ ٱلرَّحِيمُ ﴿١٢٢﴾

**123.** Awọn iran Adi pe awọn ojişẹ ni opurọ.

كَذَّبَتْ عَادٌ ٱلْمُرْسَلِينَ ﴿١٢٣﴾

**124.** Nigbati arakunrin wọn Hudu sọ fun wọn pe: Ẹ ko yio ha paiya (Ọlọhun)?

إِذْ قَالَ لَهُمْ أَخُوهُمْ هُودٌ أَلَا تَتَّقُونَ ﴿١٢٤﴾

**125.** Dajudaju emi jẹ ojisẹ kan ti a fi ọkan tan fun nyin.

إِنِّى لَكُمْ رَسُولٌ أَمِينٌ ﴿١٢٥﴾

**126.** Nitorina ẹ paiya Ọlọhun ki ẹ si tẹle mi.

فَاتَّقُوا اللَّهَ وَأَطِيعُونِ ﴿١٢٦﴾

**127.** Atipe emi kò bere ẹsan lọwọ nyin fun u, ẹsan mi ọdọ Oluwa gbogbo ẹda lo wa.

وَمَا أَسْأَلُكُمْ عَلَيْهِ مِنْ أَجْرٍ إِنْ أَجْرِيَ إِلَّا عَلَىٰ رَبِّ الْعَالَمِينَ ﴿١٢٧﴾

**128.** Ẹnyin ha nmọ ile nlanla si gbogbo oke ni isami ẹ nfi nṣe ere (ibajẹ).

أَتَبْنُونَ بِكُلِّ رِيعٍ آيَةً تَعْبَثُونَ ﴿١٢٨﴾

**129.** Ẹnyin si nkọ awọn ile bi ẹnipe ẹ o ṣe gbere (laiye).

وَتَتَّخِذُونَ مَصَانِعَ لَعَلَّكُمْ تَخْلُدُونَ ﴿١٢٩﴾

**130.** Atipe nigbati ẹ ba fẹ jẹ enia niyà ẹ njẹ ẹ niyà pẹlu agbara (niti aikoni aanu).

وَإِذَا بَطَشْتُمْ بَطَشْتُمْ جَبَّارِينَ ﴿١٣٠﴾

**131.** Nitorina ẹ bẹru Ọlọhun ki ẹ tẹle mi.

فَاتَّقُوا اللَّهَ وَأَطِيعُونِ ﴿١٣١﴾

**132.** Ẹ paiya Ẹniti O ran nyin lọwọ Pẹlu ohun ti ẹ mọ.

وَاتَّقُوا الَّذِي أَمَدَّكُمْ بِمَا تَعْلَمُونَ ﴿١٣٢﴾

**133.** O ṣe atilẹhin fun nyin pẹlu agbo ẹran ati awọn ọmọ.

أَمَدَّكُمْ بِأَنْعَامٍ وَبَنِينَ ﴿١٣٣﴾

**134.** Ati awọn ọgba idẹra ati awọn iṣẹlẹru omi.

وَجَنَّاتٍ وَعُيُونٍ ﴿١٣٤﴾

**135.** Dajudaju emi npaiya iya ọjọ nla fun nyin.

إِنِّي أَخَافُ عَلَيْكُمْ عَذَابَ يَوْمٍ عَظِيمٍ ﴿١٣٥﴾

**136.** Nwọn sọpe: Bakanna ni o ri fun wa bi irẹ kilọ tabi o kò jẹ ọkan ninu awọn olukilọ.

قَالُوا سَوَاءٌ عَلَيْنَا أَوَعَظْتَ أَمْ لَمْ تَكُنْ مِنَ الْوَاعِظِينَ ﴿١٣٦﴾

**137.** Eyi ko jẹ nkankan bikoṣe iwa awọn ara atijọ.

إِنْ هَٰذَا إِلَّا خُلُقُ الْأَوَّلِينَ ﴿١٣٧﴾

**138.** Awa ki iṣe ẹniti a o jẹ niya.

وَمَا نَحْنُ بِمُعَذَّبِينَ ﴿١٣٨﴾

**139.** Nitorina nwọn pe e niro, Awa si pa wọn run. Dajudaju arisami mbẹ ninu eyi; sibẹ ọpọlọpọ wọn kò gbagbọ.

فَكَذَّبُوهُ فَأَهْلَكْنَٰهُمْ إِنَّ فِى ذَٰلِكَ لَءَايَةً وَمَا كَانَ أَكْثَرُهُم مُّؤْمِنِينَ ﴿١٣٩﴾

**140.** Dajudaju Oluwa rẹ ni Alagbara, Onikẹ.

وَإِنَّ رَبَّكَ لَهُوَ ٱلْعَزِيزُ ٱلرَّحِيمُ ﴿١٤٠﴾

**141.** Awọn iran Samudu pe awọn ojişẹ niro.

كَذَّبَتْ ثَمُودُ ٱلْمُرْسَلِينَ ﴿١٤١﴾

**142.** Nigbati arakunrin wọn Salihu sọ fun wọn pe, ẹ kò paiya (Ọlọhun) ni?

إِذْ قَالَ لَهُمْ أَخُوهُمْ صَٰلِحٌ أَلَا تَتَّقُونَ ﴿١٤٢﴾

**143.** Dajudaju emi jẹ ojisẹ kan ti a fi ọkan tan fun nyin.

إِنِّى لَكُمْ رَسُولٌ أَمِينٌ ﴿١٤٣﴾

**144.** Nitorina ẹ paiya (Ọlọhun) ki ẹ si tẹle mi.

فَٱتَّقُوا۟ ٱللَّهَ وَأَطِيعُونِ ﴿١٤٤﴾

**145.** Atipe emi ko bi nyin lere ẹsan kan fun u, ẹsan mi ko si nibikan ju ọdọ Oluwa gbogbo ẹda lọ.

وَمَآ أَسْـَٔلُكُمْ عَلَيْهِ مِنْ أَجْرٍ إِنْ أَجْرِىَ إِلَّا عَلَىٰ رَبِّ ٱلْعَٰلَمِينَ ﴿١٤٥﴾

**146.** Njẹ a o fi nyin silẹ̀ ni ifọkan balẹ ninu eyi (ti ẹ wa yi).

أَتُتْرَكُونَ فِى مَا هَٰهُنَآ ءَامِنِينَ ﴿١٤٦﴾

**147.** Ninu awọn ọgba idẹra ati işẹlẹru-omi.

فِى جَنَّٰتٍ وَعُيُونٍ ﴿١٤٧﴾

**148.** Ati oko irugbin ati igi dabinu ti ọgọmọ rẹ tutu.

وَزُرُوعٍ وَنَخْلٍ طَلْعُهَا هَضِيمٌ ﴿١٤٨﴾

**149.** Atipe ẹnyin ngbẹ awọn yara sinu awọn oke pẹlu niti ayọ̀.

وَتَنْحِتُونَ مِنَ ٱلْجِبَالِ بُيُوتًا فَٰرِهِينَ ﴿١٤٩﴾

**150.** Nitorina ẹ paiya Ọlọhun ki ẹ tẹle mi.

فَٱتَّقُوا۟ ٱللَّهَ وَأَطِيعُونِ ﴿١٥٠﴾

**151.** Atipe ki ẹ maṣe tẹle aṣẹ awọn ẹlẹbọ (awọn ti ojẹ olori ninu wọn).

وَلَا تُطِيعُوٓاْ أَمۡرَ ٱلۡمُسۡرِفِينَ ١٥١

**152.** Awọn ẹniti nwọn nṣe ibajẹ lori ilẹ̀ ti nwọn kò ṣe rere.

ٱلَّذِينَ يُفۡسِدُونَ فِي ٱلۡأَرۡضِ وَلَا يُصۡلِحُونَ ١٥٢

**153.** Nwọn sọpe: Irẹ je ọkan ninu awọn ti a gba lakaye wọn (pẹlu idan).

قَالُوٓاْ إِنَّمَآ أَنتَ مِنَ ٱلۡمُسَحَّرِينَ ١٥٣

**154.** Irẹ kò jẹ kinikan ju abara ẹgbẹ wa lọ, njẹ mu arisami kan wa bi o ba jẹ ọkan ninu olododo.

مَآ أَنتَ إِلَّا بَشَرٞ مِّثۡلُنَا فَأۡتِ بِـَٔايَةٍ إِن كُنتَ مِنَ ٱلصَّٰدِقِينَ ١٥٤

**155.** O sọpe: Rakunmi kan niyi, o ni ipin ninu omi, ẹnyin na si ni ipin (ti nyin) ni ọjọ ti a mọ̀.

قَالَ هَٰذِهِۦ نَاقَةٞ لَّهَا شِرۡبٞ وَلَكُمۡ شِرۡبُ يَوۡمٖ مَّعۡلُومٖ ١٥٥

**156.** Ẹ maṣe fi aidara kankan kàn a, ki iyà ọjọ ti o tobi ma ba jẹ nyin.

وَلَا تَمَسُّوهَا بِسُوٓءٖ فَيَأۡخُذَكُمۡ عَذَابُ يَوۡمٍ عَظِيمٖ ١٥٦

**157.** Nwọn si pa a, nitorina nwọn kabamọ̀.

فَعَقَرُوهَا فَأَصۡبَحُواْ نَٰدِمِينَ ١٥٧

**158.** Iyà na si jẹ wọn, dajudaju ariwoye mbẹ ninu eyi, sibẹ ọpọlọpọ wọn kò jẹ olugbagbọ ododo.

فَأَخَذَهُمُ ٱلۡعَذَابُۚ إِنَّ فِي ذَٰلِكَ لَأٓيَةٗۖ وَمَا كَانَ أَكۡثَرُهُم مُّؤۡمِنِينَ ١٥٨

**159.** Atipe dajudaju Oluwa rẹ ni Alagbara, Onikẹ.

وَإِنَّ رَبَّكَ لَهُوَ ٱلۡعَزِيزُ ٱلرَّحِيمُ ١٥٩

**160.** Awọn enia Lutu pe awọn ojiṣẹ nirọ.

كَذَّبَتۡ قَوۡمُ لُوطٍ ٱلۡمُرۡسَلِينَ ١٦٠

**161.** Nigbati arakunrin wọn Lutu sọ fun wọn pe, ẹ kò ni bẹru (Ọlọhun) ni?

إِذۡ قَالَ لَهُمۡ أَخُوهُمۡ لُوطٌ أَلَا تَتَّقُونَ ١٦١

**162.** Dajudaju emi jẹ ojisẹ kan ti a fi ọkan tan fun nyin.

إِنِّي لَكُمْ رَسُولٌ أَمِينٌ ﴿١٦٢﴾

**163.** Nitorina ẹ paiya Ọlọhun ki ẹ tẹle mi.

فَاتَّقُوا اللَّهَ وَأَطِيعُونِ ﴿١٦٣﴾

**164.** Atipe emi kò bi nyin lere ẹsan kan fun u, ẹsan mi kò si nibikan ju ọdọ Oluwa gbogbo ẹda lọ.

وَمَا أَسْأَلُكُمْ عَلَيْهِ مِنْ أَجْرٍ إِنْ أَجْرِيَ إِلَّا عَلَىٰ رَبِّ الْعَالَمِينَ ﴿١٦٤﴾

**165.** Ọkunrin ni ẹnyin yio ha ma tọ̀ lọ (lati le jọ se asepọ gẹgẹbi tọ kọ taya) ninu gbogbo ẹda bi.

أَتَأْتُونَ الذُّكْرَانَ مِنَ الْعَالَمِينَ ﴿١٦٥﴾

**166.** Ẹnyin si pa awọn aya ti Oluwa nyin da fun nyin ti? Ọrọ ko ri bẹ̃, ẹnyin jẹ awọn enia ti o kọja ẹnu ala.

وَتَذَرُونَ مَا خَلَقَ لَكُمْ رَبُّكُمْ مِنْ أَزْوَاجِكُمْ ۚ بَلْ أَنْتُمْ قَوْمٌ عَادُونَ ﴿١٦٦﴾

**167.** Nwọn sọpe: (Irẹ Lutu), bi o kò ba şiwọ, irẹ yio jẹ ọkan ninu awọn ti a o le jade.

قَالُوا لَئِنْ لَمْ تَنْتَهِ يَا لُوطُ لَتَكُونَنَّ مِنَ الْمُخْرَجِينَ ﴿١٦٧﴾

**168.** O sọpe: Emi nbinu si işẹ nyin.

قَالَ إِنِّي لِعَمَلِكُمْ مِنَ الْقَالِينَ ﴿١٦٨﴾

**169.** Oluwa mi, kò emi ati awọn enia mi yọ ninu ohun ti nwọn nşe.

رَبِّ نَجِّنِي وَأَهْلِي مِمَّا يَعْمَلُونَ ﴿١٦٩﴾

**170.** Nitorina Awa si ko o yọ ati awọn enia rẹ̀ patapata.

فَنَجَّيْنَاهُ وَأَهْلَهُ أَجْمَعِينَ ﴿١٧٠﴾

**171.** Afi obirin arugbo kan, ninu awọn ti o fa sẹhin.

إِلَّا عَجُوزًا فِي الْغَابِرِينَ ﴿١٧١﴾

**172.** Lẹhinna Awa pa awọn iyoku run.

ثُمَّ دَمَّرْنَا الْآخَرِينَ ﴿١٧٢﴾

**173.** Awa si rọ ojo kan le wọn lori, ojo buru ni fun awọn ti a kilọ fun.

وَأَمْطَرْنَا عَلَيْهِمْ مَطَرًا ۖ فَسَاءَ مَطَرُ الْمُنْذَرِينَ ﴿١٧٣﴾

**174.** Dajudaju ariwoye kan mbẹ ninu eyi; sibẹ opọlọpọ wọn kò jẹ olugbagbọ ododo.

إِنَّ فِي ذَٰلِكَ لَآيَةً ۖ وَمَا كَانَ أَكْثَرُهُم مُّؤْمِنِينَ ﴿١٧٤﴾

**175.** Atipe dajudaju Oluwa rẹ ni Alagbara Onikẹ.

وَإِنَّ رَبَّكَ لَهُوَ الْعَزِيزُ الرَّحِيمُ ﴿١٧٥﴾

**176.** Awọn ara inu igbo na pe awọn ojişẹ nirọ.

كَذَّبَ أَصْحَابُ لْـَٔيْكَةِ الْمُرْسَلِينَ ﴿١٧٦﴾

**177.** Nigbati şuaibu sọ fun wọn pe: Ẹ kò paiya (Ọlọhun) ni?

إِذْ قَالَ لَهُمْ شُعَيْبٌ أَلَا تَتَّقُونَ ﴿١٧٧﴾

**178.** Dajudaju emi jẹ ojisẹ kan ti a fi ọkan tan fun nyin.

إِنِّي لَكُمْ رَسُولٌ أَمِينٌ ﴿١٧٨﴾

**179.** Nitorina ẹ paiya Ọlọhun ki ẹ tẹle mi.

فَاتَّقُوا اللَّهَ وَأَطِيعُونِ ﴿١٧٩﴾

**180.** Atipe emi kò bi nyin lere ẹsan kan fun u, ẹsan mi kò si nibikan ju ọdọ Ọluwa gbogbo ẹda lọ.

وَمَا أَسْأَلُكُمْ عَلَيْهِ مِنْ أَجْرٍ ۖ إِنْ أَجْرِيَ إِلَّا عَلَىٰ رَبِّ الْعَالَمِينَ ﴿١٨٠﴾

**181.** Ki ẹ mã wọn oşuwọn na pé, ẹ ma si mã bẹ ninu awọn oludin oşuwọn kù.

۞ أَوْفُوا الْكَيْلَ وَلَا تَكُونُوا مِنَ الْمُخْسِرِينَ ﴿١٨١﴾

**182.** Ẹ si maa wọn pẹlu osuwọn ti o dọgba.

وَزِنُوا بِالْقِسْطَاسِ الْمُسْتَقِيمِ ﴿١٨٢﴾

**183.** Ẹ ma ma din ẹtọ awọn enia kù ati ki ẹ ma huwa buruku ni ori ilẹ niti obilẹjẹ.

وَلَا تَبْخَسُوا النَّاسَ أَشْيَاءَهُمْ وَلَا تَعْثَوْا فِي الْأَرْضِ مُفْسِدِينَ ﴿١٨٣﴾

**184.** Ati ki ẹ bẹru Ẹniti O da nyin ati awọn iran akọkọ.

وَاتَّقُوا الَّذِي خَلَقَكُمْ وَالْجِبِلَّةَ الْأَوَّلِينَ ﴿١٨٤﴾

**185.** Nwọn sọpe: Irẹ jẹ ọkan ninu awọn ti a gba lakaye wọn (pẹlu idan).

قَالُوا إِنَّمَا أَنتَ مِنَ الْمُسَحَّرِينَ ﴿١٨٥﴾

**186.** Atipe irẹ ko jẹ kinikan ayafi abara iru wa, atipe dajudaju a nro ọ si ọ̀kan ninu awọn opurọ.

وَمَآ أَنتَ إِلَّا بَشَرٞ مِّثۡلُنَا وَإِن نَّظُنُّكَ لَمِنَ ٱلۡكَٰذِبِينَ ﴿١٨٦﴾

**187.** Nitorina irẹ́ jẹki apakan ninu sanma ya lu wa, bi irẹ ba jẹ ọkan ninu awọn olododo.

فَأَسۡقِطۡ عَلَيۡنَا كِسَفٗا مِّنَ ٱلسَّمَآءِ إِن كُنتَ مِنَ ٱلصَّٰدِقِينَ ﴿١٨٧﴾

**188.** O sọpe: Oluwa mi lo mọ̀ ju nipa ohun ti ẹ nṣe ni iṣẹ.

قَالَ رَبِّيٓ أَعۡلَمُ بِمَا تَعۡمَلُونَ ﴿١٨٨﴾

**189.** Nwọn si pe e ni opurọ nitorina iyà ọjọ ṣiṣu si mu wọn. Dajudaju o jẹ iyà ọjọ kan ti o tobi.

فَكَذَّبُوهُ فَأَخَذَهُمۡ عَذَابُ يَوۡمِ ٱلظُّلَّةِۚ إِنَّهُۥ كَانَ عَذَابَ يَوۡمٍ عَظِيمٍ ﴿١٨٩﴾

**190.** Dajudaju ami kan mbẹ ninu eyi; sibẹsibẹ ọpọlọpọ wọn kò gbagbọ ni ododo.

إِنَّ فِي ذَٰلِكَ لَأٓيَةٗۖ وَمَا كَانَ أَكۡثَرُهُم مُّؤۡمِنِينَ ﴿١٩٠﴾

**191.** Atipe dajudaju Oluwa rẹ On ni Alagbara, Onikẹ.

وَإِنَّ رَبَّكَ لَهُوَ ٱلۡعَزِيزُ ٱلرَّحِيمُ ﴿١٩١﴾

**192.** Atipe dajudaju eyi (Al-Kurani) jẹ ohun ti o sọ̀kalẹ̀ lati ọdọ Oluwa gbogbo ẹda.

وَإِنَّهُۥ لَتَنزِيلُ رَبِّ ٱلۡعَٰلَمِينَ ﴿١٩٢﴾

**193.** Ẹmi ododo (Jibrilu) lo sọ ọ kalẹ̀.

نَزَلَ بِهِ ٱلرُّوحُ ٱلۡأَمِينُ ﴿١٩٣﴾

**194.** Sinu ọkàn rẹ ki o le ba jẹ ọkan ninu awọn olukilọ.

عَلَىٰ قَلۡبِكَ لِتَكُونَ مِنَ ٱلۡمُنذِرِينَ ﴿١٩٤﴾

**195.** Ni ede Larubawa ti o yanju.

بِلِسَانٍ عَرَبِيّٖ مُّبِينٖ ﴿١٩٥﴾

**196.** Atipe on mbẹ ninu Tirà ti awọn ẹni akọkọ.

وَإِنَّهُۥ لَفِي زُبُرِ ٱلۡأَوَّلِينَ ﴿١٩٦﴾

**197.** Abi ko ha jẹ ami kan fun wọn ni pe awọn alufa awọn ọmọ Israila mọ̀ bẹ?

أَوَلَمۡ يَكُن لَّهُمۡ ءَايَةً أَن يَعۡلَمَهُۥ عُلَمَٰٓؤُاْ بَنِيٓ إِسۡرَٰٓءِيلَ ﴿١٩٧﴾

**198.** Ti o ba şe pe A sọ ọ kalẹ̀ fun apakan awọn elede miran ni.

وَلَوْ نَزَّلْنَٰهُ عَلَىٰ بَعْضِ ٱلْأَعْجَمِينَ ١٩٨

**199.** Ki on si ma ke e fun wọn, sibẹsibẹ nwọn kò ni gba a gbọ.

فَقَرَأَهُۥ عَلَيْهِم مَّا كَانُوا۟ بِهِۦ مُؤْمِنِينَ ١٩٩

**200.** Bayi ni A fi wọ̀ sinu ọkàn awọn ẹlẹşẹ.

كَذَٰلِكَ سَلَكْنَٰهُ فِى قُلُوبِ ٱلْمُجْرِمِينَ ٢٠٠

**201.** Nwọn kò ni gba a gbọ titi nwọn yio fi ri ìyà ẹlẹta elero:

لَا يُؤْمِنُونَ بِهِۦ حَتَّىٰ يَرَوُا۟ ٱلْعَذَابَ ٱلْأَلِيمَ ٢٠١

**202.** (Iya na) yio wa ba wọn ni ojiji, bẹ si ni nwọn kò ni fura.

فَيَأْتِيَهُم بَغْتَةً وَهُمْ لَا يَشْعُرُونَ ٢٠٢

**203.** Nitorina nwọn yio wipe: Njẹ a le lọ wa lára bi?

فَيَقُولُوا۟ هَلْ نَحْنُ مُنظَرُونَ ٢٠٣

**204.** Njẹ ìyà ti Wa ni nwọn kanju rẹ bi?

أَفَبِعَذَابِنَا يَسْتَعْجِلُونَ ٢٠٤

**205.** Irẹ kò şe akiyesi pe bi A ba fun nwọn ni igbadun ni ọdun gbõrọ.

أَفَرَءَيْتَ إِن مَّتَّعْنَٰهُمْ سِنِينَ ٢٠٥

**206.** Lẹhinna ti ohun ti a şe ni ileri ìyà ba de wa ba wọn.

ثُمَّ جَآءَهُم مَّا كَانُوا۟ يُوعَدُونَ ٢٠٦

**207.** Ohun ti a şe ni igbadun fun wọn kò şe wọn ni anfani.

مَآ أَغْنَىٰ عَنْهُم مَّا كَانُوا۟ يُمَتَّعُونَ ٢٠٧

**208.** Atipe A kò pa ilu kan rẹ lasan ayafi ki olukilọ mã bẹ (fun ara ilu na).

وَمَآ أَهْلَكْنَا مِن قَرْيَةٍ إِلَّا لَهَا مُنذِرُونَ ٢٠٨

**209.** Niti iranti, Awa kò si jẹ alabosi.

ذِكْرَىٰ وَمَا كُنَّا ظَٰلِمِينَ ٢٠٩

**210.** Awọn èşu kọ lo sọ ọ kalẹ̀.

وَمَا تَنَزَّلَتْ بِهِ ٱلشَّيَٰطِينُ ٢١٠

**211.** Atipe kò tọ si wọn, nwọn kò si tilẹ̀ ni agbara (lati sọ ọ kalẹ̀).

وَمَا يَنۢبَغِي لَهُمۡ وَمَا يَسۡتَطِيعُونَ ٢١١

**212.** Dajudaju awọn na ni atanikete si gbigbọ rẹ̀.

إِنَّهُمۡ عَنِ ٱلسَّمۡعِ لَمَعۡزُولُونَ ٢١٢

**213.** Nitorina ki o maşe kepe oluwa miran pẹlu Ọlọhun nitori ki o ma mã bẹ ninu awọn ti a o jẹ ni iyà.

فَلَا تَدۡعُ مَعَ ٱللَّهِ إِلَٰهًا ءَاخَرَ فَتَكُونَ مِنَ ٱلۡمُعَذَّبِينَ ٢١٣

**214.** Ati ki o şe ikilọ fun awọn ẹbi rẹ ti o sunmọ ọ julọ.

وَأَنذِرۡ عَشِيرَتَكَ ٱلۡأَقۡرَبِينَ ٢١٤

**215.** Ati ki o rẹ iyẽ apa rẹ nilẹ̀ fun awọn ti o ba tẹle tirẹ ninu awọn olugbagbọ ododo.

وَٱخۡفِضۡ جَنَاحَكَ لِمَنِ ٱتَّبَعَكَ مِنَ ٱلۡمُؤۡمِنِينَ ٢١٥

**216.** Ti nwọn basi kọ tirẹ, sọpe dajudaju emi bọri kuro nibi ohun ti ẹ nşe nişẹ.

فَإِنۡ عَصَوۡكَ فَقُلۡ إِنِّي بَرِيٓءٞ مِّمَّا تَعۡمَلُونَ ٢١٦

**217.** Ati ki o fi ara ti Ọba Alagbara, Onikẹ.

وَتَوَكَّلۡ عَلَى ٱلۡعَزِيزِ ٱلرَّحِيمِ ٢١٧

**218.** Ẹniti O nri ọ nigbati o nnaro.

ٱلَّذِي يَرَىٰكَ حِينَ تَقُومُ ٢١٨

**219.** Ati yiyi pada rẹ laarin awọn olufi ori kanlẹ.

وَتَقَلُّبَكَ فِي ٱلسَّٰجِدِينَ ٢١٩

**220.** Dajudaju On ni Olugbọrọ, Onimimọ̀.

إِنَّهُۥ هُوَ ٱلسَّمِيعُ ٱلۡعَلِيمُ ٢٢٠

**221.** Njẹ ki emi fun nyin niro lori ẹniti awọn èşu nsọ̀kalẹ̀ ti?

هَلۡ أُنَبِّئُكُمۡ عَلَىٰ مَن تَنَزَّلُ ٱلشَّيَٰطِينُ ٢٢١

**222.** (Awọn èşu na) a ma sọ̀kalẹ̀ ti gbogbo awọn opurọ ọdẹşẹ.

تَنَزَّلُ عَلَىٰ كُلِّ أَفَّاكٍ أَثِيمٖ ٢٢٢

**223.** Nwọn a ma dẹ eti, atipe ọpọlọpọ wọn jẹ opurọ.

يُلۡقُونَ ٱلسَّمۡعَ وَأَكۡثَرُهُمۡ كَٰذِبُونَ ٢٢٣

**224.** Awọn akọrin awọn ti o şina ni o ma ntẹle wọn kiri.

وَالشُّعَرَاءُ يَتَّبِعُهُمُ الْغَاوُونَ ﴿٢٢٤﴾

**225.** Abi irẹ ko ri pe wọn a ma fi orin wọn ya si orisirisi ọna (bi ẹyin, eebu ati bẹẹbẹẹ lọ).

أَلَمْ تَرَ أَنَّهُمْ فِي كُلِّ وَادٍ يَهِيمُونَ ﴿٢٢٥﴾

**226.** Atipe awọn na a ma sọ ohun ti nwọn kò ni le şe nişẹ.

وَأَنَّهُمْ يَقُولُونَ مَا لَا يَفْعَلُونَ ﴿٢٢٦﴾

**227.** Ayafi awọn ẹniti nwọn gba Ọlọhun gbọ ti nwọn si şe işẹ rere ti nwọn si ranti Ọlọhun pupọ ti nwọn si ri iran lọwọ lẹhin igbati a ti bo wọn si,a tipe kò ni pẹ awọn ti nwọn şe abosi ti nwọn yio fi mọ̀ ewo ni ayè ipadasi ti nwọn yio pada si.

إِلَّا الَّذِينَ آمَنُوا وَعَمِلُوا الصَّالِحَاتِ وَذَكَرُوا اللَّهَ كَثِيرًا وَانْتَصَرُوا مِنْ بَعْدِ مَا ظُلِمُوا ۗ وَسَيَعْلَمُ الَّذِينَ ظَلَمُوا أَيَّ مُنْقَلَبٍ يَنْقَلِبُونَ ﴿٢٢٧﴾

## *(27) Suratul Namli*




*Ni orukọ Ọlọhun Ajọkẹ aiye, Aşakẹ ọrun.*

بِسْمِ اللَّهِ الرَّحْمَٰنِ الرَّحِيمِ

**1.** Tõ, Sin (Ọlọhun ni O mọ ohun ti O gbà léro pẹlu awọn harafi yi), eyi jẹ awọn ãyàh Al-Kùráni ati Tira kan ti o han gbangba.

طس ۚ تِلْكَ آيَاتُ الْقُرْآنِ وَكِتَابٍ مُبِينٍ ﴿١﴾

**2.** O jẹ afini-mọna ati iro idunnu fun awọn onigbagbọ ododo.

هُدًى وَبُشْرَىٰ لِلْمُؤْمِنِينَ ﴿٢﴾

**3.** Awọn ẹniti nwọn nkirun ti nwọn si nyan saka ti nwọn si jẹ awọn ti nwọn mọ amọdaju nipa ọjọ ikẹhin.

الَّذِينَ يُقِيمُونَ الصَّلَاةَ وَيُؤْتُونَ الزَّكَاةَ وَهُمْ بِالْآخِرَةِ هُمْ يُوقِنُونَ ﴿٣﴾

**4.** Dajudaju awọn ti nwọn kò ni igbagbọ si ọjọ ikẹhin, A şe awọn işẹ

إِنَّ الَّذِينَ لَا يُؤْمِنُونَ بِالْآخِرَةِ زَيَّنَّا لَهُمْ

أَعْمَـٰلَهُمْ فَهُمْ يَعْمَهُونَ ﴿٤﴾

(buru) wọn ni ọṣọ fun wọn, nitorina nwọn ndamu.

أُو۟لَـٰٓئِكَ ٱلَّذِينَ لَهُمْ سُوٓءُ ٱلْعَذَابِ
وَهُمْ فِى ٱلْـَٔاخِرَةِ هُمُ ٱلْأَخْسَرُونَ ﴿٥﴾

**5.** Awọn ni ẹniti buburu ìyà mbẹ fun wọn, awọn ni nwọn yio jẹ ẹni ofo julọ ni ọjọ ikẹhin.

وَإِنَّكَ لَتُلَقَّى ٱلْقُرْءَانَ مِن لَّدُنْ حَكِيمٍ عَلِيمٍ ﴿٦﴾

**6.** Atipe dajudaju irẹ yio ma gba Al-Kurani lati ọdọ (Ọlọhun) Ọlọgbọn, Oni-mimọ.

إِذْ قَالَ مُوسَىٰ لِأَهْلِهِۦٓ إِنِّىٓ ءَانَسْتُ نَارًا سَـَٔاتِيكُم مِّنْهَا بِخَبَرٍ
أَوْ ءَاتِيكُم بِشِهَابٍ قَبَسٍ لَّعَلَّكُمْ تَصْطَلُونَ ﴿٧﴾

**7.** (Ṣe iranti) igbati Musa sọ fun awọn enia rẹ̀ pe: Dajudaju emi ri ina kan; mo fẹ lọ mu iro kan wa fun nyin lati ibẹ̀ tabi ki nmu ogunna kan ti ntàn wa fun nyin nitorina ki ẹ le ri ina ya.

فَلَمَّا جَآءَهَا نُودِىَ أَنۢ بُورِكَ مَن فِى ٱلنَّارِ وَمَنْ حَوْلَهَا
وَسُبْحَـٰنَ ٱللَّهِ رَبِّ ٱلْعَـٰلَمِينَ ﴿٨﴾

**8.** Nigbati o de ibẹ, a pẽ pé: Ibukun Ọlọhun ko ma bẹ fun ẹniti o wa ni ibi ina na ati ẹniti o wa ni agbegbe rẹ̀. Atipe mimọ ni fun Oluwa gbogbo ẹda.

يَـٰمُوسَىٰٓ إِنَّهُۥٓ أَنَا ٱللَّهُ ٱلْعَزِيزُ ٱلْحَكِيمُ ﴿٩﴾

**9.** Irẹ Musa, dajudaju Emi ni Ọlọhun Alagbara, Ọlọgbọn.

وَأَلْقِ عَصَاكَ ۚ فَلَمَّا رَءَاهَا تَهْتَزُّ كَأَنَّهَا جَآنٌّ وَلَّىٰ مُدْبِرًا
وَلَمْ يُعَقِّبْ ۚ يَـٰمُوسَىٰ لَا تَخَفْ إِنِّى لَا يَخَافُ
لَدَىَّ ٱلْمُرْسَلُونَ ﴿١٠﴾

**10.** Atipe ju ọpa rẹ silẹ̀. (O si ju u silẹ̀). Nigbati oripe onyi rapada gẹgẹ bi ẹnipe ejo kan ni, on si pẹhinda (ti o nsalọ) ti kò pada. (A si sọpe:) Irẹ Musa,maṣe bẹru. Dajudaju awọn ojiṣẹ ki ibẹru lọdọ Mi.

إِلَّا مَن ظَلَمَ ثُمَّ بَدَّلَ حُسْنًۢا بَعْدَ سُوٓءٍ
فَإِنِّى غَفُورٌ رَّحِيمٌ ﴿١١﴾

**11.** Ayafi ẹniti o bo ara rẹ̀ si, lẹhinna ti o yipada si rere lẹhin aburu; nitorina dajudaju Emi ni Alaforiji, Onikẹ.

**12.** Atipe ki o ki ọwọ rẹ bọ ọrun ẹwu rẹ, yio jade ni funfun ti kò ni ni abawọn kankan, (o jẹ ọkan) ninu àmi mẹsan si Firiaona ati awọn enia rẹ̀, Dajudaju nwọn jẹ awọn obilẹjẹ-agbọmagba-enia.

وَأَدْخِلْ يَدَكَ فِي جَيْبِكَ تَخْرُجْ بَيْضَاءَ مِنْ غَيْرِ سُوٓءٍ فِي تِسْعِ ءَايَٰتٍ إِلَىٰ فِرْعَوْنَ وَقَوْمِهِۦٓ إِنَّهُمْ كَانُوا۟ قَوْمًا فَٰسِقِينَ ﴿١٢﴾

**13.** Nigbati awọn àmi Wa de wa ba wọn, ti o han gedegbe, nwọn sọpe: Eyi jẹ idan kan ti o han gbangba.

فَلَمَّا جَآءَتْهُمْ ءَايَٰتُنَا مُبْصِرَةً قَالُوا۟ هَٰذَا سِحْرٌ مُّبِينٌ ﴿١٣﴾

**14.** Igberaga ati abosi mu wọn ṣe atako si wọn, ọkàn wọn mọ̀ amọdaju rẹ (pe ododo ni), Nitorina woye atubọtan awọn poki bi o ti ri.

وَجَحَدُوا۟ بِهَا وَٱسْتَيْقَنَتْهَآ أَنفُسُهُمْ ظُلْمًا وَعُلُوًّا فَٱنظُرْ كَيْفَ كَانَ عَٰقِبَةُ ٱلْمُفْسِدِينَ ﴿١٤﴾

**15.** Atipe dajudaju A fun Dawuda ati Sulaimana ni mimọ. Awọn mejẽji si sọpe: Ọpẹ ni fun Ọlọhun, Ẹniti O da wa lọla ju ọpọlọpọ lọ ninu awọn ẹrusin Rẹ̀ olugbagbọ ododo.

وَلَقَدْ ءَاتَيْنَا دَاوُۥدَ وَسُلَيْمَٰنَ عِلْمًا وَقَالَا ٱلْحَمْدُ لِلَّهِ ٱلَّذِى فَضَّلَنَا عَلَىٰ كَثِيرٍ مِّنْ عِبَادِهِ ٱلْمُؤْمِنِينَ ﴿١٥﴾

**16.** Atipe Sulaimana jogun Dawuda, o si sọpe: Ẹnyin enia, a fi mọ̀ wa sisọ ọ̀rọ ẹiyẹ, a si fun wa ninu gbogbo nkan. Dajudaju eyi jẹ ajulọ ọla ti o han gbangba.

وَوَرِثَ سُلَيْمَٰنُ دَاوُۥدَ وَقَالَ يَٰٓأَيُّهَا ٱلنَّاسُ عُلِّمْنَا مَنطِقَ ٱلطَّيْرِ وَأُوتِينَا مِن كُلِّ شَىْءٍ إِنَّ هَٰذَا لَهُوَ ٱلْفَضْلُ ٱلْمُبِينُ ﴿١٦﴾

**17.** Atipe a ko awọn ọmọ-ogun jọ fun Sulaimana ninu awọn alijọnu ati enia ati ẹiyẹ, gbogbo wọn ni nwọn pejọ ti i.

وَحُشِرَ لِسُلَيْمَٰنَ جُنُودُهُۥ مِنَ ٱلْجِنِّ وَٱلْإِنسِ وَٱلطَّيْرِ فَهُمْ يُوزَعُونَ ﴿١٧﴾

**18.** Titi nigbati nwọn de afonufoji awọn awurebe (Namli), ọkan ninu awọn awurebe si wipe: Ẹnyin awurebe (Namli), ẹ wọ aye

حَتَّىٰٓ إِذَآ أَتَوْا۟ عَلَىٰ وَادِ ٱلنَّمْلِ قَالَتْ نَمْلَةٌ يَٰٓأَيُّهَا ٱلنَّمْلُ ٱدْخُلُوا۟ مَسَٰكِنَكُمْ لَا يَحْطِمَنَّكُمْ

ibugbe nyin ki Sulaimana ati awọn ọmọ ogun rẹ̀ ma ba tẹ nyin rẹ, nwọn kò si ni mọ̀.

سُلَيْمَٰنُ وَجُنُودُهُۥ وَهُمْ لَا يَشْعُرُونَ ﴿١٨﴾

**19.** Nigbana on si rẹrin muyẹ nitori ọ̀rọ rẹ̀, o si wipe: Oluwa mi, fi mọ̀ mi bi emi yio ti ṣe ma dupẹ idẹra Rẹ, eyiti O ṣe ni ore lori mi ati lori awọn obi mi (mejẽji), ati bi emi yio ti ṣe ma ṣe iṣẹ rere ti O yọnu si, atipe pẹlu ikẹ Rẹ ki O fi mi si aarin, awọn ẹrusin Rẹ ti o jẹ awọn ẹni rere.

فَتَبَسَّمَ ضَاحِكًا مِّن قَوْلِهَا وَقَالَ رَبِّ أَوْزِعْنِىٓ
أَنْ أَشْكُرَ نِعْمَتَكَ ٱلَّتِىٓ أَنْعَمْتَ عَلَىَّ وَعَلَىٰ وَٰلِدَىَّ
وَأَنْ أَعْمَلَ صَٰلِحًا تَرْضَىٰهُ وَأَدْخِلْنِى بِرَحْمَتِكَ
فِى عِبَادِكَ ٱلصَّٰلِحِينَ ﴿١٩﴾

**20.** Atipe o se abẹwo awọn ẹiyẹ na, o si wipe: Kini o ṣe ti emi ko ri (ẹiyẹ) Hudihuda, tabi o jẹ ọkan ninu awọn ti ko wa ni?

وَتَفَقَّدَ ٱلطَّيْرَ فَقَالَ مَا لِىَ لَآ أَرَى ٱلْهُدْهُدَ
أَمْ كَانَ مِنَ ٱلْغَآئِبِينَ ﴿٢٠﴾

**21.** Dajudaju emi yio jẹ ẹ niya ti o le koko, tabi ki ndunbu rẹ̀, ayafi ki o mu idi ọrọ ti o han gbangba wa fun mi.

لَأُعَذِّبَنَّهُۥ عَذَابًا شَدِيدًا أَوْ لَأَا۟ذْبَحَنَّهُۥٓ
أَوْ لَيَأْتِيَنِّى بِسُلْطَٰنٍ مُّبِينٍ ﴿٢١﴾

**22.** Nigbana kò pẹ pupọ ti o fi (de) ti osi wipe: Emi ri idi ohun ti irẹ ko ri idi rẹ̀, mo si mu iro kan ti o daju wa ba ọ lati (ilu) Sabai.

فَمَكَثَ غَيْرَ بَعِيدٍ فَقَالَ أَحَطتُ بِمَا لَمْ تُحِطْ بِهِۦ
وَجِئْتُكَ مِن سَبَإٍۭ بِنَبَإٍ يَقِينٍ ﴿٢٢﴾

**23.** Dajudaju emi ba obirin kan ti o jọba fun wọn, a si fun u ni gbogbo nkan o si ni itẹ ọla kan ti o tobi.

إِنِّى وَجَدتُّ ٱمْرَأَةً تَمْلِكُهُمْ وَأُوتِيَتْ
مِن كُلِّ شَىْءٍ وَلَهَا عَرْشٌ عَظِيمٌ ﴿٢٣﴾

**24.** Atipe mo ba a ati awọn enia rẹ̀ nwọn nfi ori balẹ̀ fun õrùn lẹhin Ọlọhun, èṣu si ṣe awọn iṣẹ wọn ni ọṣọ fun wọn, nitorina o ṣẹri wọn

وَجَدتُّهَا وَقَوْمَهَا يَسْجُدُونَ لِلشَّمْسِ مِن دُونِ ٱللَّهِ
وَزَيَّنَ لَهُمُ ٱلشَّيْطَٰنُ أَعْمَٰلَهُمْ فَصَدَّهُمْ عَنِ ٱلسَّبِيلِ
فَهُمْ لَا يَهْتَدُونَ ﴿٢٤﴾

kuro ni oju ọna nwọn ko si jẹ ẹniti o mọna.

**25.** Kò jẹ ki nwọn foribalẹ̀ fun Ọlọhun, Ẹniti O nmu ohun ti o pamọ sinu sanma ati ilẹ̀ jade ti O si nmọ̀ ohun ti ẹ fi pamọ ati ohun ti ẹ fi nhan.

أَلَّا يَسْجُدُوا لِلَّهِ الَّذِي يُخْرِجُ الْخَبْءَ فِي السَّمَاوَاتِ وَالْأَرْضِ وَيَعْلَمُ مَا تُخْفُونَ وَمَا تُعْلِنُونَ ٢٥

**26.** Ọlọhun na ni Ọba ti, kò si ọlọhun miran bikoṣe On, Oluwa ti O ni Itẹ Ọla ti o tobi.

اللَّهُ لَا إِلَٰهَ إِلَّا هُوَ رَبُّ الْعَرْشِ الْعَظِيمِ ۩ ٢٦

**27.** O sọpe: Awa yio woye bi otitọ ni o ba sọ ni tabi o wa ninu awọn opurọ.

۞ قَالَ سَنَنظُرُ أَصَدَقْتَ أَمْ كُنتَ مِنَ الْكَاذِبِينَ ٢٧

**28.** Mu iwe mi yi lọ ki o si ju u si wọn lẹhinna ki o ṣẹri kuro lọdọ wọn, ki o si wo ohun ti nwọn yio dapada (ni esi).

اذْهَب بِّكِتَابِي هَٰذَا فَأَلْقِهْ إِلَيْهِمْ ثُمَّ تَوَلَّ عَنْهُمْ فَانظُرْ مَاذَا يَرْجِعُونَ ٢٨

**29.** On (Bilkisu) wipe: Ẹnyin ijoye, a ti fun mi ni iwe abiyi kan.

قَالَتْ يَا أَيُّهَا الْمَلَأُ إِنِّي أُلْقِيَ إِلَيَّ كِتَابٌ كَرِيمٌ ٢٩

**30.** Dajudaju lati ọdọ Sulaimana ni o ti wa, dajudaju pẹlu orukọ Ọlọhun, Ajọkẹ aiye, Aṣakẹ ọrun ni.

إِنَّهُ مِن سُلَيْمَانَ وَإِنَّهُ بِسْمِ اللَّهِ الرَّحْمَٰنِ الرَّحِيمِ ٣٠

**31.** Ẹ maṣe gberaga si mi ki ẹ si wa si ọdọ mi ni ẹniti yio gba (fun Ọlọhun).

أَلَّا تَعْلُوا عَلَيَّ وَأْتُونِي مُسْلِمِينَ ٣١

**32.** On (Bilikisu) sọpe: Ẹnyin ijoye, ẹ gbà mi lamọran nipa ọran mi,emi kò ni pinnu ọ̀ran kan laijẹ pe ẹsẹ nyin pe.

قَالَتْ يَا أَيُّهَا الْمَلَأُ أَفْتُونِي فِي أَمْرِي مَا كُنتُ قَاطِعَةً أَمْرًا حَتَّىٰ تَشْهَدُونِ ٣٢

**33.** Nwọn sọpe: alagbara ni awa, awa si ni akọni, ọdọ rẹ ni aṣẹ wa,

قَالُوا نَحْنُ أُولُو قُوَّةٍ وَأُولُو بَأْسٍ شَدِيدٍ وَالْأَمْرُ إِلَيْكِ

فَانظُرِي مَاذَا تَأْمُرِينَ ﴿٣٣﴾

nitorina wo ohun ti irẹ yio pa laṣẹ (fun wa).

قَالَتْ إِنَّ الْمُلُوكَ إِذَا دَخَلُوا قَرْيَةً أَفْسَدُوهَا وَجَعَلُوا أَعِزَّةَ أَهْلِهَا أَذِلَّةً ۖ وَكَذَٰلِكَ يَفْعَلُونَ ﴿٣٤﴾

**34.** On (Bilikisu) sọpe: Dajudaju ti awọn ọba ba wọ ilu kan, nwọn yio ba a jẹ, nwọn yio sọ ọlọla ibẹ di ẹni irẹlẹ̀, bayi na ni nwọn ma nṣe.

وَإِنِّي مُرْسِلَةٌ إِلَيْهِم بِهَدِيَّةٍ فَنَاظِرَةٌ بِمَ يَرْجِعُ الْمُرْسَلُونَ ﴿٣٥﴾

**35.** Atipe emi yio fi ẹbun kan ranṣẹ si wọn, emi yio si ma wo ohun ti awọn iransẹ na yio mu pada (ni esi).

فَلَمَّا جَاءَ سُلَيْمَانَ قَالَ أَتُمِدُّونَنِ بِمَالٍ فَمَا آتَانِيَ اللَّهُ خَيْرٌ مِّمَّا آتَاكُم بَلْ أَنتُم بِهَدِيَّتِكُمْ تَفْرَحُونَ ﴿٣٦﴾

**36.** Nigbati o de ọdọ Sulaimana, o sọpe: Ẹnyin yio ha fi ọrọ̀ ràn mi lọwọ? Ohun ti Ọlọhun fun mi ni õre ju eyiti O fun nyin lọ; bẹkọ, ẹnyin nyọ̀ lori ẹbun nyin.

ارْجِعْ إِلَيْهِمْ فَلَنَأْتِيَنَّهُم بِجُنُودٍ لَّا قِبَلَ لَهُم بِهَا وَلَنُخْرِجَنَّهُم مِّنْهَا أَذِلَّةً وَهُمْ صَاغِرُونَ ﴿٣٧﴾

**37.** Pada tọ wọn lọ, dajudaju awa yio gbe ọmọ ogun ti apa wọn kò ni ka wa ba wọn, awa yio le wọn jade ninu rẹ̀ ni ti abuku, nwọn yio di ẹni yẹpẹrẹ.

قَالَ يَا أَيُّهَا الْمَلَأُ أَيُّكُمْ يَأْتِينِي بِعَرْشِهَا قَبْلَ أَن يَأْتُونِي مُسْلِمِينَ ﴿٣٨﴾

**38.** O sọpe: Ẹnyin ijoye tani yio le gbe aga rẹ̀ wa fun mi ninu nyin ṣiwaju ki nwọn to wa ba mi niti itẹriba?

قَالَ عِفْرِيتٌ مِّنَ الْجِنِّ أَنَا آتِيكَ بِهِ قَبْلَ أَن تَقُومَ مِن مَّقَامِكَ ۖ وَإِنِّي عَلَيْهِ لَقَوِيٌّ أَمِينٌ ﴿٣٩﴾

**39.** Ifiritu, ọkan ninu awọn alijọnu sọpe: Emi yio gbe e wa fun ọ ṣãju ki o to dide ni ibi ti o wa yi, atipe emi ni agbara lati ṣe e ni ẹniti a le fi ọkàn tan.

قَالَ الَّذِي عِندَهُ عِلْمٌ مِّنَ الْكِتَابِ أَنَا آتِيكَ بِهِ قَبْلَ

**40.** Ẹniti o ni mimọ̀ tirà lọdọ wipe: Emi yio gbe e wa fun ọ ṣiwaju ki o to ṣẹju. Nigbati o ri i ni

ọdọ rẹ̀, o sọpe: Eyi jẹ õre-ajulọ Oluwa mi, O fi dan mi wò ni, boya emi yio dupẹ tabi emi yio ṣe aimore. Ẹnikẹni ti o ba dupẹ, o dupẹ fun ori ara rẹ̀ ni, ẹnikẹni ti o ba si ṣe aimore, dajudaju Oluwa mi jẹ Ọlọrọ, Alapọnle.

أَن يَرْتَدَّ إِلَيْكَ طَرْفُكَ ۚ فَلَمَّا رَءَاهُ مُسْتَقِرًّا عِندَهُۥ قَالَ هَٰذَا مِن فَضْلِ رَبِّى لِيَبْلُوَنِىٓ ءَأَشْكُرُ أَمْ أَكْفُرُ ۖ وَمَن شَكَرَ فَإِنَّمَا يَشْكُرُ لِنَفْسِهِۦ ۖ وَمَن كَفَرَ فَإِنَّ رَبِّى غَنِىٌّ كَرِيمٌ ﴿٤٠﴾

**41.** O sọpe: ẹyi aga rẹ̀ pada fun u ki awa le woye bi yio mọ ọ tabi yio jẹ ọkan ninu awọn ti kò ni mọ ọ.

قَالَ نَكِّرُوا۟ لَهَا عَرْشَهَا نَنظُرْ أَتَهْتَدِىٓ أَمْ تَكُونُ مِنَ ٱلَّذِينَ لَا يَهْتَدُونَ ﴿٤١﴾

**42.** Nigbati o de, a wi (fun u) pe: Bayi ni aga rẹ̀ ri bi? O sọpe: O dabi ẹnipe on ni; atipe a ti fun wa ni imọ̀ ṣiwaju rẹ̀, awa si jẹ ẹniti o juwọ jusẹ silẹ̀ (fun Ọlọhun).

فَلَمَّا جَآءَتْ قِيلَ أَهَٰكَذَا عَرْشُكِ ۖ قَالَتْ كَأَنَّهُۥ هُوَ ۚ وَأُوتِينَا ٱلْعِلْمَ مِن قَبْلِهَا وَكُنَّا مُسْلِمِينَ ﴿٤٢﴾

**43.** Awọn ohun ti o nsin lẹhin Ọlọhun ṣi i lọna, dajudaju on si jẹ ọkan ninu awọn alaigbagbọ enia.

وَصَدَّهَا مَا كَانَت تَّعْبُدُ مِن دُونِ ٱللَّهِ ۖ إِنَّهَا كَانَتْ مِن قَوْمٍ كَٰفِرِينَ ﴿٤٣﴾

**44.** A sọ fun u pe: Wọ inu ãfin. Ṣugbọn nigbati o ri i o ṣebi ibu-odo ni, oka aṣọ kuro ni ojugun rẹ̀. O sọpe: Dajudaju ãfin ni ti a tẹ ilẹ̀ rẹ̀ ni jigi. On (Bilikisu) wipe: Oluwa mi, mo ti bo ẹmi ara mi si, mo si juwọ-jusẹ silẹ pẹlu Sulaimana fun Oluwa gbogbo ẹda.

قِيلَ لَهَا ٱدْخُلِى ٱلصَّرْحَ ۖ فَلَمَّا رَأَتْهُ حَسِبَتْهُ لُجَّةً وَكَشَفَتْ عَن سَاقَيْهَا ۚ قَالَ إِنَّهُۥ صَرْحٌ مُّمَرَّدٌ مِّن قَوَارِيرَ ۗ قَالَتْ رَبِّ إِنِّى ظَلَمْتُ نَفْسِى وَأَسْلَمْتُ مَعَ سُلَيْمَٰنَ لِلَّهِ رَبِّ ٱلْعَٰلَمِينَ ﴿٤٤﴾

**45.** Dajudaju Awa ti ran si Samuda arakurin wọn (ti njẹ) Salihu, pe: Ẹ ma sin Ọlọhun. Nigbana nwọn pin si ijọ meji, ti nwọn nba ara wọn jiyan.

وَلَقَدْ أَرْسَلْنَآ إِلَىٰ ثَمُودَ أَخَاهُمْ صَٰلِحًا أَنِ ٱعْبُدُوا۟ ٱللَّهَ فَإِذَا هُمْ فَرِيقَانِ يَخْتَصِمُونَ ﴿٤٥﴾

**46.** O sọpe: Ẹnyin enia mi, kini ṣe ti ẹnyin nkanju wa aburu ṣiwaju

قَالَ يَٰقَوْمِ لِمَ تَسْتَعْجِلُونَ بِٱلسَّيِّئَةِ قَبْلَ ٱلْحَسَنَةِ ۖ

rere? Kini şe ti ẹ kò wa idariji lọdọ Ọlọhun ki a le kẹ nyin.

لَوْلَا تَسْتَغْفِرُونَ ٱللَّهَ لَعَلَّكُمْ تُرْحَمُونَ ﴿٤٦﴾

**47.** Nwọn sọpe: Iwọ ni o ko oriburuku ba wa ati awọn ti o wa pẹlu rẹ. O wipe: Oriburuku nyin wa lọdọ Ọlọhun (ni tori si se aimoore yin) bẹkọ, ẹnyin jẹ awọn enia ti an dan wo ni.

قَالُوا ٱطَّيَّرْنَا بِكَ وَبِمَن مَّعَكَ ۚ قَالَ طَٰٓئِرُكُمْ عِندَ ٱللَّهِ ۖ بَلْ أَنتُمْ قَوْمٌ تُفْتَنُونَ ﴿٤٧﴾

**48.** Awọn enia mẹsan si wa ninu ilu na ti nwọn nşe ibajẹ lori ilẹ̀, nwọn kò si şe rere.

وَكَانَ فِى ٱلْمَدِينَةِ تِسْعَةُ رَهْطٍ يُفْسِدُونَ فِى ٱلْأَرْضِ وَلَا يُصْلِحُونَ ﴿٤٨﴾

**49.** Nwọn sọpe: Ẹ jùmọ̀ fi Ọlọhun bura larin nyin pe awa yio ta lu on (Salihu) pẹlu awọn enia rẹ̀ ni oru, lẹhinna awa yio sọ fun mọ̀lẹbi rẹ̀ pe: Awa ko ri iparun awọn enia rẹ̀ awa si jẹ olododo.

قَالُوا تَقَاسَمُوا بِٱللَّهِ لَنُبَيِّتَنَّهُۥ وَأَهْلَهُۥ ثُمَّ لَنَقُولَنَّ لِوَلِيِّهِۦ مَا شَهِدْنَا مَهْلِكَ أَهْلِهِۦ وَإِنَّا لَصَٰدِقُونَ ﴿٤٩﴾

**50.** Awọn da ète kan, Awa na wé-èwé kan, nwọn ko si fura.

وَمَكَرُوا مَكْرًا وَمَكَرْنَا مَكْرًا وَهُمْ لَا يَشْعُرُونَ ﴿٥٠﴾

**51.** Ẹ wo bi atubọtan ète wọn ti ri, Awa pa awọn ati awọn enia wọn run yanyan.

فَٱنظُرْ كَيْفَ كَانَ عَٰقِبَةُ مَكْرِهِمْ أَنَّا دَمَّرْنَٰهُمْ وَقَوْمَهُمْ أَجْمَعِينَ ﴿٥١﴾

**52.** Nitorina awọn ile wọn ti di ahoro nitoripe nwọn şe abosi. Dajudaju ariwoye kan mbẹ ninu eyi fun awọn enia ti nwọn mọ.

فَتِلْكَ بُيُوتُهُمْ خَاوِيَةًۢ بِمَا ظَلَمُوٓا ۗ إِنَّ فِى ذَٰلِكَ لَءَايَةً لِّقَوْمٍ يَعْلَمُونَ ﴿٥٢﴾

**53.** Atipe Awa ko awọn ẹniti o gbagbọ yọ ti nwọn si paiya (Ọlọhun).

وَأَنجَيْنَا ٱلَّذِينَ ءَامَنُوا وَكَانُوا يَتَّقُونَ ﴿٥٣﴾

**54.** Ati Lutu, nigbati o sọ fun awọn enia rẹ̀ pe: Işẹ buburu ni ẹ o

وَلُوطًا إِذْ قَالَ لِقَوْمِهِۦٓ

أَتَأْتُونَ الْفَاحِشَةَ وَأَنتُمْ تُبْصِرُونَ ﴿٥٤﴾

ma şe ni. Bẹni ẹnyin nri i (pe: kò ba oju mù).

أَئِنَّكُمْ لَتَأْتُونَ الرِّجَالَ شَهْوَةً مِّن دُونِ النِّسَاءِ
بَلْ أَنتُمْ قَوْمٌ تَجْهَلُونَ ﴿٥٥﴾

**55.** Ẹnyin yio ha ma yánhànhàn ba ọkunrin (lòpọ̀) laişe obirin? Bẹkọ, ẹnyin jẹ opè enia.

۞ فَمَا كَانَ جَوَابَ قَوْمِهِ إِلَّا أَن قَالُوا
أَخْرِجُوا آلَ لُوطٍ مِّن قَرْيَتِكُمْ إِنَّهُمْ
أُنَاسٌ يَتَطَهَّرُونَ ﴿٥٦﴾

**56.** Esi awọn enia rẹ kò jẹ kinikan bikoşe pe nwọn sọ pe: Ẹ le awọn ẹni Lutu jade kuro ninu ilu nyin; dajudaju awọn jẹ awọn enia kan ti nwọn nşe imọtoto.

فَأَنجَيْنَاهُ وَأَهْلَهُ إِلَّا امْرَأَتَهُ قَدَّرْنَاهَا
مِنَ الْغَابِرِينَ ﴿٥٧﴾

**57.** Nitorina A si ko (Lutu) ati awọn ẹni rẹ yọ ayafi iyawo rẹ ti a ti kakun awọn ti yio gbẹhin (sinu iyà).

وَأَمْطَرْنَا عَلَيْهِم مَّطَرًا فَسَاءَ مَطَرُ الْمُنذَرِينَ ﴿٥٨﴾

**58.** A si rọ ojo le wọn lori; nitorina ojo búru ni fun awọn ti a kilọ fun.

قُلِ الْحَمْدُ لِلَّهِ وَسَلَامٌ عَلَىٰ عِبَادِهِ الَّذِينَ اصْطَفَىٰ
آللَّهُ خَيْرٌ أَمَّا يُشْرِكُونَ ﴿٥٩﴾

**59.** Sọpe: Ọpẹ ni fun Ọlọhun ati ki alafia ma ba awọn ẹrusin Rẹ awọn ẹniti Ọlọhun şa lẹşa! Ọlọhun na lo dara julọ ni abi ohun ti ẹ fi nşe orogun Rẹ?

أَمَّنْ خَلَقَ السَّمَاوَاتِ وَالْأَرْضَ وَأَنزَلَ لَكُم
مِّنَ السَّمَاءِ مَاءً فَأَنبَتْنَا بِهِ حَدَائِقَ ذَاتَ
بَهْجَةٍ مَّا كَانَ لَكُمْ أَن تُنبِتُوا شَجَرَهَا
أَإِلَٰهٌ مَّعَ اللَّهِ بَلْ هُمْ قَوْمٌ يَعْدِلُونَ ﴿٦٠﴾

**60.** Tabi ẹniti O şe ẹda sanma ati ilẹ ti O si nsọ omi kalẹ lati sanma ti A si nfi omi na hu awọn ọgba oko ti o dara jade, ko si agbara fun nyin lati mu igi rẹ hu jade. Njẹ oluwa kan ha mbẹ pẹlu Ọlọhun bi? Bẹ tiẹkọ, awọn ni ijọ kan ti nwọn nwa orogun fun (Ọlọhun).

أَمَّن جَعَلَ الْأَرْضَ قَرَارًا وَجَعَلَ خِلَالَهَا أَنْهَارًا

**61.** Tabi Ẹniti O şe ilẹ ni pẹtẹpẹrẹ ti O si şe awọn odo si ãrin

rẹ̀, O si ṣe awọn òke si ori rẹ̀, O si fi gàgã kan si arin ibu odo meji? Njẹ oluwa kan ha mbẹ pẹlu Ọlọhun bi? Bẹ̃tiẹkọ, ọpọlọpọ wọn kò mọ.

وَجَعَلَ لَهَا رَوَاسِيَ وَجَعَلَ بَيْنَ ٱلْبَحْرَيْنِ
حَاجِزًا ۗ أَءِلَٰهٌ مَّعَ ٱللَّهِ ۚ بَلْ أَكْثَرُهُمْ
لَا يَعْلَمُونَ ﴿٦١﴾

**62.** Tabi Ẹniti O njẹ ipè ẹniti ara nni nigbati o ba pe E ti O si ṣi buburu lọ fun u ti O si ṣe nyin ni arole ni ori ilẹ̀? Njẹ ọlọhun kan ha mbẹ pẹlu Ọlọhun na bi? Ohun ti ẹ ntẹti gbọ (ninu ọ̀rọ Ọlọhun) kere pupọ.

أَمَّن يُجِيبُ ٱلْمُضْطَرَّ إِذَا دَعَاهُ وَيَكْشِفُ ٱلسُّوٓءَ
وَيَجْعَلُكُمْ خُلَفَآءَ ٱلْأَرْضِ ۗ أَءِلَٰهٌ
مَّعَ ٱللَّهِ ۚ قَلِيلًا مَّا تَذَكَّرُونَ ﴿٦٢﴾

**63.** Njẹ Ẹniti O ntọ nyin si oju ọna ninu okunkun ni ori ilẹ̀ ati inu ibu odo, atipe Ẹniti O nfi atẹgun ranṣẹ niti iroidunnu ṣiwaju ikẹ Rẹ̀? Njẹ ọlọhun kan ha mbẹ pẹlu Ọlọhun bi? Ọlọhun na ga ta yọ ohun ti nwọn fi nṣe orogun Rẹ̀.

أَمَّن يَهْدِيكُمْ فِي ظُلُمَٰتِ ٱلْبَرِّ وَٱلْبَحْرِ
وَمَن يُرْسِلُ ٱلرِّيَٰحَ بُشْرًۢا بَيْنَ يَدَيْ رَحْمَتِهِۦٓ ۗ
أَءِلَٰهٌ مَّعَ ٱللَّهِ ۚ تَعَٰلَى ٱللَّهُ عَمَّا يُشْرِكُونَ ﴿٦٣﴾

**64.** Tabi Ẹniti O pilẹ̀ da ẹda lẹhinna ti yio le tun u da (Lẹhin iku) ati Ẹniti O ṣe ese fun nyin lati sanma ati ilẹ̀? Njẹ ọlọhun kan ha mbẹ pẹlu Ọlọhun na bi? Sọpe: Ẹ mu idi ọrọ nyin wa bi ẹnyin ba jẹ olododo.

أَمَّن يَبْدَؤُا ٱلْخَلْقَ ثُمَّ يُعِيدُهُۥ وَمَن يَرْزُقُكُم مِّنَ ٱلسَّمَآءِ
وَٱلْأَرْضِ ۗ أَءِلَٰهٌ مَّعَ ٱللَّهِ ۚ قُلْ هَاتُوا۟ بُرْهَٰنَكُمْ
إِن كُنتُمْ صَٰدِقِينَ ﴿٦٤﴾

**65.** Sọpe: Gbogbo ẹniti mbẹ ninu sanma ati ori ilẹ̀ ko mọ ohun ti o pamọ ayafi Ọlọhun; bẹ si ni nwọn kò mọ igbawo ni ọjọ ajinde.

قُل لَّا يَعْلَمُ مَن فِي ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَٱلْأَرْضِ ٱلْغَيْبَ إِلَّا ٱللَّهُ ۚ
وَمَا يَشْعُرُونَ أَيَّانَ يُبْعَثُونَ ﴿٦٥﴾

**66.** Bẹ̃tiẹkọ, imọ̀ wọn kò de ọjọ ikẹhin. Bẹ̃ tiẹ kọ, nwọn wa ninu

بَلِ ٱدَّٰرَكَ عِلْمُهُمْ فِي ٱلْءَاخِرَةِ ۚ بَلْ هُمْ

iyemeji nipa rẹ̀. Bẹ̃ tiẹ kọ, nwọn ti fọ ọkan nipa rẹ̀.

فِي شَكٍّ مِّنْهَا بَلْ هُم مِّنْهَا عَمُونَ ﴿٦٦﴾

**67.** Awọn ẹniti nwọn ṣe aigbagbọ sọpe: Nigbati a ba di iyẹpẹ ati awọn baba wa, njẹ a o tun yọ wa jade.

وَقَالَ ٱلَّذِينَ كَفَرُوٓاْ أَءِذَا كُنَّا تُرَٰبًا وَءَابَآؤُنَآ أَئِنَّا لَمُخْرَجُونَ ﴿٦٧﴾

**68.** Dajudaju a ti fi eyi da ẹru ba wa ati awọn baba wa nişãju; eyi kò jẹ kinikan ayafi akọsilẹ̀ awọn ẹni akọkọ.

لَقَدْ وُعِدْنَا هَٰذَا نَحْنُ وَءَابَآؤُنَا مِن قَبْلُ إِنْ هَٰذَآ إِلَّآ أَسَٰطِيرُ ٱلْأَوَّلِينَ ﴿٦٨﴾

**69.** Sọpe: Ẹ rin ori ilẹ̀ lọ ki ẹ wo bawo ni atubọtan awọn ẹlẹṣẹ ti ri.

قُلْ سِيرُواْ فِي ٱلْأَرْضِ فَٱنظُرُواْ كَيْفَ كَانَ عَٰقِبَةُ ٱلْمُجْرِمِينَ ﴿٦٩﴾

**70.** Atipe ki o maşe banujẹ nitori wọn, ma si jẹki ohun ti nwọn da ni ete ni ọ lara.

وَلَا تَحْزَنْ عَلَيْهِمْ وَلَا تَكُن فِي ضَيْقٍ مِّمَّا يَمْكُرُونَ ﴿٧٠﴾

**71.** Atipe nwọn yio ma sọpe: Nigbawo ni ileri yi o de bi ẹnyin ba jẹ olododo.

وَيَقُولُونَ مَتَىٰ هَٰذَا ٱلْوَعْدُ إِن كُنتُمْ صَٰدِقِينَ ﴿٧١﴾

**72.** Sọpe: O le jẹ pe apakan ohun ti ẹ nkanju rẹ̀ o ti sunmọ nyin tan.

قُلْ عَسَىٰٓ أَن يَكُونَ رَدِفَ لَكُم بَعْضُ ٱلَّذِي تَسْتَعْجِلُونَ ﴿٧٢﴾

**73.** Atipe dajudaju Oluwa rẹ ni ọla lori awọn enia, şugbọn ọpọlọpọ wọn ki dupẹ.

وَإِنَّ رَبَّكَ لَذُو فَضْلٍ عَلَى ٱلنَّاسِ وَلَٰكِنَّ أَكْثَرَهُمْ لَا يَشْكُرُونَ ﴿٧٣﴾

**74.** Dajudaju Oluwa rẹ ti mọ ohun ti igbaiya wọn ngbe pamọ ati ohun ti nwọn nṣe afihan rẹ̀.

وَإِنَّ رَبَّكَ لَيَعْلَمُ مَا تُكِنُّ صُدُورُهُمْ وَمَا يُعْلِنُونَ ﴿٧٤﴾

**75.** Atipe ipamọ kan ko ni ma bẹ ninu sanma ati ni ilẹ̀ ayafi ki o ma bẹ ninu tira kan ti o han.

وَمَا مِنْ غَآئِبَةٍ فِي ٱلسَّمَآءِ وَٱلْأَرْضِ إِلَّا فِي كِتَٰبٍ مُّبِينٍ ﴿٧٥﴾

**76.** Dajudaju Al-Kurani yi yio ma şe irohin fun awọn ọmọ Israila nipa ọpọlọpọ ohun ti nwọn şe iyapa ẹnu si.

إِنَّ هَٰذَا ٱلْقُرْءَانَ يَقُصُّ عَلَىٰ بَنِىٓ إِسْرَٰٓءِيلَ
أَكْثَرَ ٱلَّذِى هُمْ فِيهِ يَخْتَلِفُونَ ﴿٧٦﴾

**77.** Atipe dajudaju o jẹ imọna ati ikẹ fun gbogbo onigbagbọ ododo.

وَإِنَّهُۥ لَهُدًى وَرَحْمَةٌ لِّلْمُؤْمِنِينَ ﴿٧٧﴾

**78.** Dajudaju Oluwa rẹ yio şe idajọ ni ãrin wọn pẹlu idajọ Rẹ̀ atipe On ni Alagbara, Oni-mimọ̀.

إِنَّ رَبَّكَ يَقْضِى بَيْنَهُم بِحُكْمِهِۦ ۚ
وَهُوَ ٱلْعَزِيزُ ٱلْعَلِيمُ ﴿٧٨﴾

**79.** Nitorina gbẹkẹle Ọlọhun dajudaju irẹ mbẹ lori ododo ti o han.

فَتَوَكَّلْ عَلَى ٱللَّهِ ۖ إِنَّكَ عَلَى ٱلْحَقِّ ٱلْمُبِينِ ﴿٧٩﴾

**80.** Dajudaju irẹ ko le mu oku gbọrọ bẹ si ni o ko le mu aditi gbọ pipe nigbati nwọn ba yipada biri ni ẹni ti o pẹyin da.

إِنَّكَ لَا تُسْمِعُ ٱلْمَوْتَىٰ وَلَا تُسْمِعُ ٱلصُّمَّ ٱلدُّعَآءَ
إِذَا وَلَّوْا۟ مُدْبِرِينَ ﴿٨٠﴾

**81.** Bẹ si ni o kò le fi afọju mọna kuro ninu işina wọn. O kò le fun (ẹnikan) lọrọ gbọ ayafi ẹniti o ba gba awọn àmi Wa gbọ, ti nwọn juwọ jusẹ silẹ̀ (fun Ọlọhun).

وَمَآ أَنتَ بِهَٰدِى ٱلْعُمْىِ عَن ضَلَٰلَتِهِمْ ۖ إِن تُسْمِعُ
إِلَّا مَن يُؤْمِنُ بِـَٔايَٰتِنَا فَهُم مُّسْلِمُونَ ﴿٨١﴾

**82.** Atipe nigbati ọ̀rọ na ba şẹ le wọn lori, A o mu ẹranko kan jade-fun wọn lati inu ilẹ̀ yio ba wọn sọrọ pe, dajudaju awọn enia jẹ alaimọ̀ amọdaju nipa awọn ãyàh Wa.

۞ وَإِذَا وَقَعَ ٱلْقَوْلُ عَلَيْهِمْ أَخْرَجْنَا لَهُمْ دَآبَّةً
مِّنَ ٱلْأَرْضِ تُكَلِّمُهُمْ أَنَّ ٱلنَّاسَ كَانُوا۟ بِـَٔايَٰتِنَا
لَا يُوقِنُونَ ﴿٨٢﴾

**83.** Atipe (ki o şe iranti) ọjọ ti A o ko awọn ijọ kan jọ ninu ijọ kọkan ninu awọn ẹniti nwọn pe

وَيَوْمَ نَحْشُرُ مِن كُلِّ أُمَّةٍ فَوْجًا مِّمَّن يُكَذِّبُ
بِـَٔايَٰتِنَا فَهُمْ يُوزَعُونَ ﴿٨٣﴾

awọn ãya Wa niro, a o ko gbogbo wọn jọ.

**84.** Titi igbati nwọn ba de, On yio sọ (fun wọn) pe: Ẹnyin ha pe awọn ãyàh Mi niro, ẹ kò si rọkirika mimọ̀ kan nipa rẹ̀? Abi kini ohun ti ẹnyin ṣe nişẹ?

حَتَّىٰٓ إِذَا جَآءُو قَالَ أَكَذَّبۡتُم بِـَٔايَٰتِي وَلَمۡ تُحِيطُواْ بِهَا عِلۡمًا أَمَّاذَا كُنتُمۡ تَعۡمَلُونَ ٨٤

**85.** Atipe ọ̀rọ na ṣẹ le wọn lori nitori abosi wọn, nigbana nwọn kò ni le sọ ọ̀rọ kankan.

وَوَقَعَ ٱلۡقَوۡلُ عَلَيۡهِم بِمَا ظَلَمُواْ فَهُمۡ لَا يَنطِقُونَ ٨٥

**86.** Nwọn kò mọ̀ ni pe Awa ni A da oru nitori ki nwọn le ma sinmi ninu rẹ̀ ati ọsan fun iriran? Dajudaju awọn àmi kan mbẹ ninu eyi fun awọn enia ti nwọn ni igbagbọ ododo.

أَلَمۡ يَرَوۡاْ أَنَّا جَعَلۡنَا ٱلَّيۡلَ لِيَسۡكُنُواْ فِيهِ وَٱلنَّهَارَ مُبۡصِرًاۚ إِنَّ فِي ذَٰلِكَ لَأٓيَٰتٖ لِّقَوۡمٖ يُؤۡمِنُونَ ٨٦

**87.** Atipe ọjọ ti a o fun fere sinu iwo ẹniti o mbẹ ninu sanma ati ẹniti o wa ni ori ilẹ̀ nwọn yio ma jaiya, nitorina ayafi ẹniti Ọlọhun ba fẹ. Atipe ọkõkan wọn yio wa ba On (Ọlọhun) ni ẹniti oti di yẹpẹrẹ.

وَيَوۡمَ يُنفَخُ فِي ٱلصُّورِ فَفَزِعَ مَن فِي ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَمَن فِي ٱلۡأَرۡضِ إِلَّا مَن شَآءَ ٱللَّهُۚ وَكُلٌّ أَتَوۡهُ دَٰخِرِينَ ٨٧

**88.** Ire yio ri awọn oke, -ti irẹ ma rope nwọn fi idi mulẹ sinsin ti wọn yoo maa re kọja bi rirekọja ẹsu ojo niti iṣẹ Ọlọhun, Ẹniti O ṣe gbogbo nkan daradara. Dajudaju On mọ̀ amọtan nipa ohun ti ẹ nṣe.

وَتَرَى ٱلۡجِبَالَ تَحۡسَبُهَا جَامِدَةٗ وَهِيَ تَمُرُّ مَرَّ ٱلسَّحَابِۚ صُنۡعَ ٱللَّهِ ٱلَّذِيٓ أَتۡقَنَ كُلَّ شَيۡءٍۚ إِنَّهُۥ خَبِيرُۢ بِمَا تَفۡعَلُونَ ٨٨

**89.** Ẹniti o ba mu (iṣẹ) rere wa (ẹsan) rere ti o ju u lọ mbẹ fun u; atipe awọn ni nwọn ma ni ifaiyabalẹ̀ ninu ijaiya ni ọjọ na.

مَن جَآءَ بِٱلۡحَسَنَةِ فَلَهُۥ خَيۡرٞ مِّنۡهَا وَهُم مِّن فَزَعٖ يَوۡمَئِذٍ ءَامِنُونَ ٨٩

**90.** Atipe ẹniti o ba mu (iṣẹ) buburu wa, ti asi da oju wọn bolẹ ninu ina. Njẹ a o san nyin ni ẹsan miran ju ohun ti ẹ ba ṣe nisẹ lọ.

وَمَن جَآءَ بِٱلسَّيِّئَةِ فَكُبَّتۡ وُجُوهُهُمۡ فِي ٱلنَّارِ هَلۡ تُجۡزَوۡنَ إِلَّا مَا كُنتُمۡ تَعۡمَلُونَ ﴿٩٠﴾

**91.** Ohun ti a pa mi laṣẹ rẹ̀ ni pe ki nsin Ẹniti O jẹ Oluwa ilu yi, Ẹniti O ṣe e ni abọ̀wọ̀, ti Rẹ̀ si ni gbogbo nkan, a si pa mi laṣẹ pe ki njẹ ọkan ninu ẹniti o jọwọjẹsẹ silẹ̀ (fun Ọlọhun).

إِنَّمَآ أُمِرۡتُ أَنۡ أَعۡبُدَ رَبَّ هَٰذِهِ ٱلۡبَلۡدَةِ ٱلَّذِي حَرَّمَهَا وَلَهُۥ كُلُّ شَيۡءٖۖ وَأُمِرۡتُ أَنۡ أَكُونَ مِنَ ٱلۡمُسۡلِمِينَ ﴿٩١﴾

**92.** Atipe ki nma ke Al-Kurani, Nitorina ẹniti o ba mọna, dajudaju o mọna fun ori ara rẹ̀ ni, ẹniti o ba si ṣina, sọpe: Dajudaju emi mbẹ ninu awọn olukilọ.

وَأَنۡ أَتۡلُوَاْ ٱلۡقُرۡءَانَۖ فَمَنِ ٱهۡتَدَىٰ فَإِنَّمَا يَهۡتَدِي لِنَفۡسِهِۦۖ وَمَن ضَلَّ فَقُلۡ إِنَّمَآ أَنَا۠ مِنَ ٱلۡمُنذِرِينَ ﴿٩٢﴾

**93.** Atipe ki o sọpe: Ọpẹ ni fun Ọlọhun, yio fi awọn àmi Rẹ̀ han nyin ti ẹ o si mọ wọn. Atipe Oluwa rẹ kò gbagbe ohun ti ẹ nṣe nisẹ.

وَقُلِ ٱلۡحَمۡدُ لِلَّهِ سَيُرِيكُمۡ ءَايَٰتِهِۦ فَتَعۡرِفُونَهَاۚ وَمَا رَبُّكَ بِغَٰفِلٍ عَمَّا تَعۡمَلُونَ ﴿٩٣﴾

## *(28) Suratul Kọsọsi*




*Ni orukọ Ọlọhun Ajọkẹ aiye, Aṣakẹ ọrun.*

بِسۡمِ ٱللَّهِ ٱلرَّحۡمَٰنِ ٱلرَّحِيمِ

**1.** Tọ̃, Sĩ, Mĩm (Ọlọhun ni O mọ ohun ti O gbal'ero pẹlu awọn harafi yi).

طسٓمٓ ﴿١﴾

**2.** Awọn eyi ni awọn ãyàh Tirà nã ti o han gbangba.

تِلۡكَ ءَايَٰتُ ٱلۡكِتَٰبِ ٱلۡمُبِينِ ﴿٢﴾

**3.** Awa nke fun ọ ninu ìro (Annabi) Musa ati Firiaona pẹlu otitọ,nitori awọn enia ti o gbagbọ lododo.

نَتۡلُواْ عَلَيۡكَ مِن نَّبَإِ مُوسَىٰ وَفِرۡعَوۡنَ بِٱلۡحَقِّ لِقَوۡمٖ يُؤۡمِنُونَ ﴿٣﴾

**4.** Dajudaju Firiaona se motomoto lori ilẹ̀ o si ṣe awọn enia rẹ̀ ni ijọ kọ̃kan, o ka awọn kan kun ọlẹ̀ ninu wọn, a si ma ndumbu awọn ọmọkunrin wọn, a si ma da awọn ọmọbirin wọn si. Dajudaju o jẹ ọkan ninu awọn òbilẹjẹ.

إِنَّ فِرۡعَوۡنَ عَلَا فِي ٱلۡأَرۡضِ وَجَعَلَ أَهۡلَهَا شِيَعٗا
يَسۡتَضۡعِفُ طَآئِفَةٗ مِّنۡهُمۡ يُذَبِّحُ أَبۡنَآءَهُمۡ
وَيَسۡتَحۡيِۦ نِسَآءَهُمۡۚ إِنَّهُۥ كَانَ مِنَ ٱلۡمُفۡسِدِينَ ٤

**5.** Atipe A nfẹ pe ki A ṣe idẹra lori awọn ẹniti nwọn kàkun alailagbara ni ori ilẹ̀ na, ki A si ṣe wọn ni awọn asiwaju kan atipe ki A ṣe wọn ni ẹniti yio jogun.

وَنُرِيدُ أَن نَّمُنَّ عَلَى ٱلَّذِينَ ٱسۡتُضۡعِفُواْ
فِي ٱلۡأَرۡضِ وَنَجۡعَلَهُمۡ أَئِمَّةٗ
وَنَجۡعَلَهُمُ ٱلۡوَٰرِثِينَ ٥

**6.** Atipe a o fun wọn ni àyè ibugbe ni ori ilẹ̀ na, atipe A o fi han Firiaona ati Hamana ati awọn ọmọ ogun awọn mejẽji ni ati ara wọn (awọn ijọ musa) ohun ti nwọn bẹru rẹ.

وَنُمَكِّنَ لَهُمۡ فِي ٱلۡأَرۡضِ وَنُرِيَ فِرۡعَوۡنَ وَهَٰمَٰنَ
وَجُنُودَهُمَا مِنۡهُم مَّا كَانُواْ يَحۡذَرُونَ ٦

**7.** Atipe a ranṣẹ si iyà Musa pe: fun u ni ọmu; ti irẹ ba jaiya lori rẹ̀, nigbana ki o ju u sinu omi itọ okun ki o si maṣe bẹru ki o ma si banjuẹ; dajudaju Awa yio da a pada fun ọ A o si ṣe e ninu awọn ti A o ran niṣẹ.

وَأَوۡحَيۡنَآ إِلَىٰٓ أُمِّ مُوسَىٰٓ أَنۡ أَرۡضِعِيهِۖ فَإِذَا خِفۡتِ
عَلَيۡهِ فَأَلۡقِيهِ فِي ٱلۡيَمِّ وَلَا تَخَافِي وَلَا تَحۡزَنِيٓۖ
إِنَّا رَآدُّوهُ إِلَيۡكِ وَجَاعِلُوهُ مِنَ ٱلۡمُرۡسَلِينَ ٧

**8.** Nigbana awọn enia Firiaona si ri i he nitori ki o le jẹ ọta fun wọn ati ibanujẹ. Dajudaju Firiaona ati Hamana ati awọn ọmọ ogun awọn mejeji nwọn jẹ alaṣiṣe.

فَٱلۡتَقَطَهُۥٓ ءَالُ فِرۡعَوۡنَ لِيَكُونَ لَهُمۡ عَدُوّٗا
وَحَزَنًاۗ إِنَّ فِرۡعَوۡنَ وَهَٰمَٰنَ وَجُنُودَهُمَا
كَانُواْ خَٰطِـِٔينَ ٨

**9.** Atipe iyawo Firiaona sọpe: A jẹ imu-oju-tutu fun mi ati irẹ na, ẹ maṣe pa a; o le jẹ pe yio ṣe wa lore

وَقَالَتِ ٱمۡرَأَتُ فِرۡعَوۡنَ قُرَّتُ عَيۡنٖ لِّي وَلَكَۖ
لَا تَقۡتُلُوهُ عَسَىٰٓ أَن يَنفَعَنَآ أَوۡ نَتَّخِذَهُۥ وَلَدٗا

tabi ki a fi ṣe ọmọ, Atipe nwọn kò mọ̀.

وَهُمْ لَا يَشْعُرُونَ ﴿٩﴾

**10.** Ọkàn iya Musa di ohun ti opofo o fẹrẹ ṣe afihan rẹ̀ ti kò ba ṣe pe A ki i lọkan, nitori ki o le jẹ ọkan ninu awọn onigbagbọ ododo.

وَأَصْبَحَ فُؤَادُ أُمِّ مُوسَىٰ فَارِغًا إِن كَادَتْ لَتُبْدِي بِهِ لَوْلَا أَن رَّبَطْنَا عَلَىٰ قَلْبِهَا لِتَكُونَ مِنَ الْمُؤْمِنِينَ ﴿١٠﴾

**11.** O si wi fun arabirin rẹ̀ pe: Ba mi tọ ipa rẹ̀, nigbana o si nji i wo ni ẹgbẹ kan (ni okere) atipe nwọn kò fura si.

وَقَالَتْ لِأُخْتِهِ قُصِّيهِ فَبَصُرَتْ بِهِ عَن جُنُبٍ وَهُمْ لَا يَشْعُرُونَ ﴿١١﴾

**12.** Awa kò jẹ ki o mu ọyan (miran) ṣiwaju, arabinrin rẹ si sọpe: Ṣe ki emi fi awọn ara ile kan han nyin ti yio gba a tọ fun nyin, nwọn yio si jẹ olutọju rẹ daradara.

۞ وَحَرَّمْنَا عَلَيْهِ الْمَرَاضِعَ مِن قَبْلُ فَقَالَتْ هَلْ أَدُلُّكُمْ عَلَىٰ أَهْلِ بَيْتٍ يَكْفُلُونَهُ لَكُمْ وَهُمْ لَهُ نَاصِحُونَ ﴿١٢﴾

**13.** Bayi ni Awa ṣe da a pada si ọdọ iya rẹ̀ ki oju rẹ̀ le tutu ati ki o maṣe banujẹ ati ki o le mọ pe ododo ni adehun Ọlọhun. Ṣugbọn ọpọlọpọ wọn kò mọ̀.

فَرَدَدْنَاهُ إِلَىٰ أُمِّهِ كَيْ تَقَرَّ عَيْنُهَا وَلَا تَحْزَنَ وَلِتَعْلَمَ أَنَّ وَعْدَ اللَّهِ حَقٌّ وَلَٰكِنَّ أَكْثَرَهُمْ لَا يَعْلَمُونَ ﴿١٣﴾

**14.** Atipe nigbati o dagba tan ti o di ọkunrin, Awa ta a lorẹ ọgbọn ati mimọ̀. Bayi ni Awa nsẹsan fun awọn oniwa-rere.

وَلَمَّا بَلَغَ أَشُدَّهُ وَاسْتَوَىٰ آتَيْنَاهُ حُكْمًا وَعِلْمًا وَكَذَٰلِكَ نَجْزِي الْمُحْسِنِينَ ﴿١٤﴾

**15.** Atipe o wọ ilu nigbati awọn enia rẹ̀ ti gbagbe (ra), o ri awọn ọkunrin meji ti nwọn njà, ọkan jẹ iran rẹ̀ ikeji jẹ ọta rẹ̀; ẹniti o jẹ iran rẹ̀ ke si i fun iranlọwọ lori ẹniti o jẹ ọta rẹ̀, nitorina Musa kan a lẹṣẹ o si pa a. O wipe: Iṣẹ èṣu ni eyi, dajudaju on jẹ ọta aṣini-lọna ti o han gbangba.

وَدَخَلَ الْمَدِينَةَ عَلَىٰ حِينِ غَفْلَةٍ مِّنْ أَهْلِهَا فَوَجَدَ فِيهَا رَجُلَيْنِ يَقْتَتِلَانِ هَٰذَا مِن شِيعَتِهِ وَهَٰذَا مِنْ عَدُوِّهِ فَاسْتَغَاثَهُ الَّذِي مِن شِيعَتِهِ عَلَى الَّذِي مِنْ عَدُوِّهِ فَوَكَزَهُ مُوسَىٰ فَقَضَىٰ عَلَيْهِ قَالَ هَٰذَا مِنْ عَمَلِ الشَّيْطَانِ إِنَّهُ عَدُوٌّ مُّضِلٌّ مُّبِينٌ ﴿١٥﴾

**16.** O sọpe: oluwa mi, mo ti ṣe abosi fun ori ara mi, nitorina ki O foriji mi, O si foriji i,dajudaju On (Ọlọhun) jẹ Alaforiji, Alãnu.

قال رب إني ظلمت نفسي فاغفر لي فغفر له إنه هو الغفور الرحيم ١٦

**17.** O sọpe: Oluwa mi, nitori ti Irẹ ti ṣe ikẹ le mi lori, emi kò ni jẹ oluranlọwọ fun awọn ẹlẹṣẹ.

قال رب بما أنعمت علي فلن أكون ظهيرا للمجرمين ١٧

**18.** Nitorina o di ẹniti nbẹru ninu ilu na, o si nreti, bẹni ẹniti o pe e fun iranlọwọ ni ana tun ke pe e fun iranlọwọ, Musa sọ fun u pe: Dajudaju ẹni iṣina ti o han ni ọ.

فأصبح في المدينة خائفا يترقب فإذا الذي استنصره بالأمس يستصرخه قال له موسى إنك لغوي مبين ١٨

**19.** Nigbati o fẹ ki ẹniti o jẹ ọta awọn mejẽji mọlẹ̀, o sọpe: Irẹ Musa, ṣe iwọ fẹ pa mi bi o ti pa ẹnikan lana? Iwọ ko gbero kan ju ki o jẹ ajẹninpa ni ori ilẹ lọ iwọ kò tilẹ̀ gbero lati jẹ okan ninu awọn ti nṣe atunse.

فلما أن أراد أن يبطش بالذي هو عدو لهما قال يموسى أتريد أن تقتلني كما قتلت نفسا بالأمس إن تريد إلا أن تكون جبارا في الأرض وما تريد أن تكون من المصلحين ١٩

**20.** Atipe ọkunrin kan sure wa lati ọna jijin ninu ilu na. O sọpe: Irẹ Musa, awọn ijoye ndamọran lati pa ọ, nitorina jade (ni ilu yi), dajudaju alamọran (rere) ni emi jẹ fun ọ.

وجاء رجل من أقصا المدينة يسعى قال يموسى إن الملأ يأتمرون بك ليقتلوك فاخرج إني لك من النصحين ٢٠

**21.** Nitorina o jade kuro ninu rẹ̀ pẹlu ibẹru o nreti. O sọpe: Oluwa mi, ko mi yọ lọwọ awọn alabosi enia.

فخرج منها خائفا يترقب قال رب نجني من القوم الظلمين ٢١

**22.** Atipe nigbati o dojukọ ilu Madiyana, o sọpe: O le jẹ pe Oluwa mi yio fi ọna mọ̀ mi ni ọna ti o tọ.

ولما توجه تلقاء مدين قال عسى ربي أن يهديني سواء السبيل ٢٢

**23.** Atipe nigbati o de ibi omi (ilu) Madiyana, o baijọ awọn enia nibẹ ti nwọn nfun (awọn ẹran ni) omi; lẹhin wọn o ri awọn obirin meji ti nwọn fà sẹhin (pẹlu ẹran wọn). O sọpe: Kini şe nyin? Nwọn ni: Awa kò le fun awọn ẹran wa lomi afi bi awọn adaran wọnyi ba (ko awọn ẹran wọn) lọ (nibi omi); baba wa si jẹ arugbo pupọ.

وَلَمَّا وَرَدَ مَآءَ مَدۡيَنَ وَجَدَ عَلَيۡهِ أُمَّةٗ مِّنَ ٱلنَّاسِ يَسۡقُونَ وَوَجَدَ مِن دُونِهِمُ ٱمۡرَأَتَيۡنِ تَذُودَانِۖ قَالَ مَا خَطۡبُكُمَاۖ قَالَتَا لَا نَسۡقِي حَتَّىٰ يُصۡدِرَ ٱلرِّعَآءُۖ وَأَبُونَا شَيۡخٞ كَبِيرٞ ﴿٢٣﴾

**24.** O si fun awọn ẹran lomi fun wọn, lẹhinna o pada si abẹ iboji, o si wipe: Oluwa mi, emi jẹ ẹniti nwa ohun ti Irẹ ma mu sọkalẹ fun mi ni õre.

فَسَقَىٰ لَهُمَا ثُمَّ تَوَلَّىٰٓ إِلَى ٱلظِّلِّ فَقَالَ رَبِّ إِنِّي لِمَآ أَنزَلۡتَ إِلَيَّ مِنۡ خَيۡرٖ فَقِيرٞ ﴿٢٤﴾

**25.** Ọkan ninu awọn mejẽji wa ba a o nrin pẹlu itiju, o sọpe: Dajudaju baba mi npe ọ, ki o le san ọ lẹsan fun omi ti o fifun (awọn ẹran fun) wa. Nigbati o de ọdọ rẹ, ti osi rohin (nipa ara rẹ) fun u. O sọpe: Ma bẹru, o ti moribọ kuro lọwọ awọn alabosi enia.

فَجَآءَتۡهُ إِحۡدَىٰهُمَا تَمۡشِي عَلَى ٱسۡتِحۡيَآءٖ قَالَتۡ إِنَّ أَبِي يَدۡعُوكَ لِيَجۡزِيَكَ أَجۡرَ مَا سَقَيۡتَ لَنَاۚ فَلَمَّا جَآءَهُۥ وَقَصَّ عَلَيۡهِ ٱلۡقَصَصَ قَالَ لَا تَخَفۡۖ نَجَوۡتَ مِنَ ٱلۡقَوۡمِ ٱلظَّٰلِمِينَ ﴿٢٥﴾

**26.** Ọkan ninu wọn wipe: Baba mi, gba a si işẹ, ẹniti o dara lati gba si işẹ ni, alagbara ti a le fi ọkàn tan.

قَالَتۡ إِحۡدَىٰهُمَا يَٰٓأَبَتِ ٱسۡتَـٔۡجِرۡهُۖ إِنَّ خَيۡرَ مَنِ ٱسۡتَـٔۡجَرۡتَ ٱلۡقَوِيُّ ٱلۡأَمِينُ ﴿٢٦﴾

**27.** O sọpe: Emi ngbero lati fi ọkan ninu awọn ọmọ mi obirin mejẽji yi fun ọ ni aya lori (adehun) pe irẹ yio sin mi fun ọdun mẹjọ, ti o ba şe ọdun mẹwa, o ku si ọwọ rẹ, emi kò si fẹ ni ọ lara. Bi Ọlọhun ba

قَالَ إِنِّيٓ أُرِيدُ أَنۡ أُنكِحَكَ إِحۡدَى ٱبۡنَتَيَّ هَٰتَيۡنِ عَلَىٰٓ أَن تَأۡجُرَنِي ثَمَٰنِيَ حِجَجٖۖ فَإِنۡ أَتۡمَمۡتَ عَشۡرٗا فَمِنۡ عِندِكَۖ وَمَآ أُرِيدُ أَنۡ أَشُقَّ عَلَيۡكَۚ سَتَجِدُنِيٓ إِن شَآءَ ٱللَّهُ

مِنَ ٱلصَّٰلِحِينَ ﴿٢٧﴾

fẹ, irẹ yio ri pe emi jẹ ọkan ninu awọn enia rere.

قَالَ ذَٰلِكَ بَيۡنِي وَبَيۡنَكَۖ أَيَّمَا ٱلۡأَجَلَيۡنِ قَضَيۡتُ فَلَا عُدۡوَٰنَ عَلَيَّۖ وَٱللَّهُ عَلَىٰ مَا نَقُولُ وَكِيلٞ ﴿٢٨﴾

**28.** O sọpe: Eyi ni adehun larin emi ati irẹ, eyikeyi ti mo ba muṣẹ ninu adehun mejẽji kò ni si iwa abosi si mi; atipe Ọlọhun ni ẹlẹri ọ̀rọ̀ ti ansọ yi.

۞ فَلَمَّا قَضَىٰ مُوسَى ٱلۡأَجَلَ وَسَارَ بِأَهۡلِهِۦٓ ءَانَسَ مِن جَانِبِ ٱلطُّورِ نَارٗاۖ قَالَ لِأَهۡلِهِ ٱمۡكُثُوٓاْ إِنِّيٓ ءَانَسۡتُ نَارٗا لَّعَلِّيٓ ءَاتِيكُم مِّنۡهَا بِخَبَرٍ أَوۡ جَذۡوَةٖ مِّنَ ٱلنَّارِ لَعَلَّكُمۡ تَصۡطَلُونَ ﴿٢٩﴾

**29.** Nigbati Musa parị akoko na, o si mu awọn enia rẹ rin, o ri ina kan ni ẹba oke. O sọ fun awọn enia rẹ pe: Ẹ duro (sibi), dajudaju emi ri ina kan boya emi le mu iro kan wa ba nyin lati ibẹ abi ogunna kan ki ẹ le ba ri ohun yana.

فَلَمَّآ أَتَىٰهَا نُودِيَ مِن شَٰطِيِٕ ٱلۡوَادِ ٱلۡأَيۡمَنِ فِي ٱلۡبُقۡعَةِ ٱلۡمُبَٰرَكَةِ مِنَ ٱلشَّجَرَةِ أَن يَٰمُوسَىٰٓ إِنِّيٓ أَنَا ٱللَّهُ رَبُّ ٱلۡعَٰلَمِينَ ﴿٣٠﴾

**30.** Nitorina nigbati o de idi rẹ, a pe e lati ẹba afonifoji ọwọ ọtun ni aye onibukun lati ibi igi na, pe: Irẹ Musa, dajudaju Emi ni Ọlọhun, Oluwa gbogbo ẹda.

وَأَنۡ أَلۡقِ عَصَاكَۖ فَلَمَّا رَءَاهَا تَهۡتَزُّ كَأَنَّهَا جَآنّٞ وَلَّىٰ مُدۡبِرٗا وَلَمۡ يُعَقِّبۡۚ يَٰمُوسَىٰٓ أَقۡبِلۡ وَلَا تَخَفۡۖ إِنَّكَ مِنَ ٱلۡأٓمِنِينَ ﴿٣١﴾

**31.** Atipe ki o ju ọpa rẹ (silẹ̀). Nigbati o ri i ti o mira bi ejo, o si yipada (o nsalọ) lai pada si ẹhin (Oluwa si pe e pe): Irẹ Musa, ma bọ ki o ma si bẹru; dajudaju irẹ mbẹ ninu awọn onifaiyabalẹ̀.

ٱسۡلُكۡ يَدَكَ فِي جَيۡبِكَ تَخۡرُجۡ بَيۡضَآءَ مِنۡ غَيۡرِ سُوٓءٖ وَٱضۡمُمۡ إِلَيۡكَ جَنَاحَكَ مِنَ ٱلرَّهۡبِۖ فَذَٰنِكَ بُرۡهَٰنَانِ مِن رَّبِّكَ إِلَىٰ فِرۡعَوۡنَ وَمَلَإِيْهِۦٓۚ إِنَّهُمۡ كَانُواْ قَوۡمٗا فَٰسِقِينَ ﴿٣٢﴾

**32.** Ti ọwọ rẹ bọ ọrun ẹwu rẹ, yio jade ni funfun lai ni jẹ ti aburu, ki o pã mọra si abiya rẹ nitori ibẹru. Nitorina awọn mejẽji jẹ idi ọrọ meji lati ọdọ Oluwa rẹ si ọdọ Firiaona ati awọn ijoye rẹ. Dajudaju awọn ti jẹ enia kan ti o jẹ obilẹjẹ.

**33.** O sọpe: Oluwa mi, dajudaju emi ti pa ẹnikan ninu wọn, nitorina mo si nbẹru ki nwọn ma ba pa mi.

قَالَ رَبِّ إِنِّي قَتَلْتُ مِنْهُمْ نَفْسًا فَأَخَافُ
أَن يَقْتُلُونِ ٣٣

**34.** Atipe ọmọ iya mi Haruna on da ṣaka ni ahọn ju mi lọ, nitorina ran a pẹlu mi ni alatilẹhin ki o ma jẹri mi. Dajudaju emi nbẹru ki nwọn ma ba pe mi ni opurọ.

وَأَخِي هَٰرُونُ هُوَ أَفْصَحُ مِنِّي لِسَانًا فَأَرْسِلْهُ
مَعِيَ رِدْءًا يُصَدِّقُنِيٓ إِنِّيٓ أَخَافُ أَن يُكَذِّبُونِ ٣٤

**35.** (Oluwa) sọpe: A o fi ọmọ iya rẹ ran ọ lowọ, A o si fun ẹnyin mejẽji ni agbara ti nwọn kò ni le de ọdọ ẹnyin mejẽji pẹlu awọn ami Wa, ẹnyin mejẽji ati ẹniti o ba tẹle ẹnyin mejẽji yio bori.

قَالَ سَنَشُدُّ عَضُدَكَ بِأَخِيكَ وَنَجْعَلُ لَكُمَا
سُلْطَٰنًا فَلَا يَصِلُونَ إِلَيْكُمَا بِـَٔايَٰتِنَآ
أَنتُمَا وَمَنِ ٱتَّبَعَكُمَا ٱلْغَٰلِبُونَ ٣٥

**36.** Nigbati Musa de wa ba wọn pẹlu awọn àmi Wa ti o yanju, nwọn sọpe: Eyi ko jẹ kinikan ayafi idan kan ti a da adapa irọ rẹ, atipe awa ko gbọ eyi ri ni arin awọn baba wa ti akọkọ.

فَلَمَّا جَآءَهُم مُّوسَىٰ بِـَٔايَٰتِنَا بَيِّنَٰتٍ قَالُوا۟
مَا هَٰذَآ إِلَّا سِحْرٌ مُّفْتَرًى وَمَا سَمِعْنَا بِهَٰذَا
فِىٓ ءَابَآئِنَا ٱلْأَوَّلِينَ ٣٦

**37.** Musa si sọpe: Oluwa mi lo mọ jù nipa ẹniti o mu imọna wa lati ọdọ Rẹ̀, ati ẹniti atubọtan ile na yio jẹ ti rẹ, Dajudaju awọn alabosi ko ni moke.

وَقَالَ مُوسَىٰ رَبِّىٓ أَعْلَمُ بِمَن جَآءَ بِٱلْهُدَىٰ
مِنْ عِندِهِۦ وَمَن تَكُونُ لَهُۥ عَٰقِبَةُ ٱلدَّارِ ۖ
إِنَّهُۥ لَا يُفْلِحُ ٱلظَّٰلِمُونَ ٣٧

**38.** Firiaona si sọpe: Ẹnyin ijoye, emi ko mọ Ọlọhun kan fun nyin lẹhin mi; Irẹ Hamana, nitorina da ina si ori amọ fun mi ki o si kọ ile giga kan fun mi, ki nle ba naga ri Ọlọhun Musa, atipe dajudaju emi nro o si ọkan ninu awọn opurọ.

وَقَالَ فِرْعَوْنُ يَٰٓأَيُّهَا ٱلْمَلَأُ مَا عَلِمْتُ لَكُم
مِّنْ إِلَٰهٍ غَيْرِى فَأَوْقِدْ لِى يَٰهَٰمَٰنُ عَلَى ٱلطِّينِ
فَٱجْعَل لِّى صَرْحًا لَّعَلِّىٓ أَطَّلِعُ إِلَىٰٓ إِلَٰهِ
مُوسَىٰ وَإِنِّى لَأَظُنُّهُۥ مِنَ ٱلْكَٰذِبِينَ ٣٨

**39.** On ati awọn ọmọ-ogun rẹ̀ si ṣe igberaga ni ori ilẹ̀ laijẹ ti ẹtọ, nwọn si rope dajudau a ki yio da wọn pada wa si ọdọ Wa.

وَٱسۡتَكۡبَرَ هُوَ وَجُنُودُهُۥ فِي ٱلۡأَرۡضِ بِغَيۡرِ ٱلۡحَقِّ وَظَنُّوٓاْ أَنَّهُمۡ إِلَيۡنَا لَا يُرۡجَعُونَ ﴿٣٩﴾

**40.** Nitorina A si mu u ati awọn ọmọogun rẹ̀, A si ju wọn nu sinu ibu okun, nitorina wo bawo ni atubọtan awọn alabosi ti ri.

فَأَخَذۡنَٰهُ وَجُنُودَهُۥ فَنَبَذۡنَٰهُمۡ فِي ٱلۡيَمِّۖ فَٱنظُرۡ كَيۡفَ كَانَ عَٰقِبَةُ ٱلظَّٰلِمِينَ ﴿٤٠﴾

**41.** A si ṣe wọn ni awọn asiwaju kan ti npe ipe lọ sinu ina, ti o ba si di ọjọ ajinde a kò ni ràn wọn lọwọ.

وَجَعَلۡنَٰهُمۡ أَئِمَّةٗ يَدۡعُونَ إِلَى ٱلنَّارِۖ وَيَوۡمَ ٱلۡقِيَٰمَةِ لَا يُنصَرُونَ ﴿٤١﴾

**42.** Atipe A fi egun tọpa wọn ni aiye nibi atipe ni ọjọ ajinde awọn yio ma bẹ ninu awọn ti o buruju ni iwasi.

وَأَتۡبَعۡنَٰهُمۡ فِي هَٰذِهِ ٱلدُّنۡيَا لَعۡنَةٗۖ وَيَوۡمَ ٱلۡقِيَٰمَةِ هُم مِّنَ ٱلۡمَقۡبُوحِينَ ﴿٤٢﴾

**43.** Atipe dajudaju A ti fun Musa ni Tirà lẹhin igbati A ti pa awọn ijọ akọkọ rẹ, ni ariwoye fun awọn enia ati imọna ati anu ki nwọn le ba gba ikilọ.

وَلَقَدۡ ءَاتَيۡنَا مُوسَى ٱلۡكِتَٰبَ مِنۢ بَعۡدِ مَآ أَهۡلَكۡنَا ٱلۡقُرُونَ ٱلۡأُولَىٰ بَصَآئِرَ لِلنَّاسِ وَهُدٗى وَرَحۡمَةٗ لَّعَلَّهُمۡ يَتَذَكَّرُونَ ﴿٤٣﴾

**44.** Bẹ si ni o kò si ni ẹba iwọ́ õrún nigbati A fi ọ̀rọ nã ranṣẹ si Musa, bẹ si ni o ko jẹ ẹniti o mbẹ ninu awọn ti o wa nibẹ.

وَمَا كُنتَ بِجَانِبِ ٱلۡغَرۡبِيِّ إِذۡ قَضَيۡنَآ إِلَىٰ مُوسَى ٱلۡأَمۡرَ وَمَا كُنتَ مِنَ ٱلشَّٰهِدِينَ ﴿٤٤﴾

**45.** Ṣugbọn Awa ṣe ẹda awọn iran kan ti ẹmi wọn si gun. Bẹ si ni o kò jẹ ẹniti o ngbe ãrin awọn ara ilu Madiyana, ti irẹ nke awọn àmi Wa fun wọn, ṣugbọn Awa jẹ Olufi-ojiṣẹ-ranṣẹ.

وَلَٰكِنَّآ أَنشَأۡنَا قُرُونٗا فَتَطَاوَلَ عَلَيۡهِمُ ٱلۡعُمُرُۚ وَمَا كُنتَ ثَاوِيٗا فِيٓ أَهۡلِ مَدۡيَنَ تَتۡلُواْ عَلَيۡهِمۡ ءَايَٰتِنَا وَلَٰكِنَّا كُنَّا مُرۡسِلِينَ ﴿٤٥﴾

**46.** Bẹ si ni irẹ kò si ni ẹgbẹ Oke (Sinai) nigbati A fi pe, ṣugbọn o jẹ

وَمَا كُنتَ بِجَانِبِ ٱلطُّورِ إِذۡ نَادَيۡنَا وَلَٰكِن رَّحۡمَةٗ

ikẹ lati ọdọ Oluwa rẹ, ki o le bã ṣe ikilọ fun awọn enia kan ti olukilọ kan kò wa ba ri ṣiwaju rẹ, ki nwọn le ba gbọ ikilọ.

مِّن رَّبِّكَ لِتُنذِرَ قَوْمًا مَّآ أَتَىٰهُم مِّن نَّذِيرٍ مِّن قَبْلِكَ لَعَلَّهُمْ يَتَذَكَّرُونَ ﴿٤٦﴾

**47.** Ti o ba se pe ki wọn mọ baa sọ-nigbati inira kan ba wa ba wọn nitori ohun ti nwọn ti fi ọwọ wọn ti siwaju-wipe: Oluwa wa, ese ti O ko ran ojiṣẹ kan si wa, ṣe aba tẹle awọn àmi Rẹ a ba si ma bẹ ninu awọn olugbagbọ ododo.

وَلَوْلَآ أَن تُصِيبَهُم مُّصِيبَةٌۢ بِمَا قَدَّمَتْ أَيْدِيهِمْ فَيَقُولُوا۟ رَبَّنَا لَوْلَآ أَرْسَلْتَ إِلَيْنَا رَسُولًا فَنَتَّبِعَ ءَايَٰتِكَ وَنَكُونَ مِنَ ٱلْمُؤْمِنِينَ ﴿٤٧﴾

**48.** Ṣugbọn nigbati ododo de wa ba wọn lati ọdọ Wa, nwọn sọpe: Ẽṣe ti akò fun u ni iru ohun ti a fun Musa? Njẹ awọn kò ha ti ṣe aigbagbọ si ohun ti a fun Musa ni iṣiwaju bi? nwọn sọpe: idan meji ni, ti nwọn nran ara wọn lọwọ. nwọn si sọpe: Dajudaju awa jẹ alaigba awọn mejẽji gbọ.

فَلَمَّا جَآءَهُمُ ٱلْحَقُّ مِنْ عِندِنَا قَالُوا۟ لَوْلَآ أُوتِىَ مِثْلَ مَآ أُوتِىَ مُوسَىٰٓ ۚ أَوَلَمْ يَكْفُرُوا۟ بِمَآ أُوتِىَ مُوسَىٰ مِن قَبْلُ ۖ قَالُوا۟ سِحْرَانِ تَظَٰهَرَا وَقَالُوٓا۟ إِنَّا بِكُلٍّ كَٰفِرُونَ ﴿٤٨﴾

**49.** Sọpe: Nitorina ẹ mu tirà kan wa lati ọdọ Ọlọhun ti o ntọ ni si ọna ju awọn mejẽji yi lọ ki emi tẹle e, bi ẹnyin ba jẹ olododo.

قُلْ فَأْتُوا۟ بِكِتَٰبٍ مِّنْ عِندِ ٱللَّهِ هُوَ أَهْدَىٰ مِنْهُمَآ أَتَّبِعْهُ إِن كُنتُمْ صَٰدِقِينَ ﴿٤٩﴾

**50.** Nitorina bi nwọn kò ba jẹ ipè rẹ, ki o mọ pe ḍajudaju nwọn kan ntẹle ifẹ inu wọn ni. Bẹ si ni ẹnikan ko ṣina ju ẹniti o ba tẹle ifẹ inu rẹ̀ lọ laisi imọna kan lati ọdọ Ọlọhun wa. Dajudaju Ọlọhun na kò ni fi ijọ awọn alabosi mọ ọna.

فَإِن لَّمْ يَسْتَجِيبُوا۟ لَكَ فَٱعْلَمْ أَنَّمَا يَتَّبِعُونَ أَهْوَآءَهُمْ ۚ وَمَنْ أَضَلُّ مِمَّنِ ٱتَّبَعَ هَوَىٰهُ بِغَيْرِ هُدًى مِّنَ ٱللَّهِ ۚ إِنَّ ٱللَّهَ لَا يَهْدِى ٱلْقَوْمَ ٱلظَّٰلِمِينَ ﴿٥٠﴾

**51.** Atipe dajudaju A ṣe alaye ọrọ na fun wọn nitori ki nwọn le gba iranti.

۞ وَلَقَدْ وَصَّلْنَا لَهُمُ ٱلْقَوْلَ لَعَلَّهُمْ يَتَذَكَّرُونَ ﴿٥١﴾

**52.** Awọn ẹniti A fun ni Tirà ṣiwaju rẹ̀, nwọn ni igbagbọ ododo si i.

ٱلَّذِينَ ءَاتَيْنَٰهُمُ ٱلْكِتَٰبَ مِن قَبْلِهِۦ هُم بِهِۦ يُؤْمِنُونَ ﴿٥٢﴾

**53.** Atipe nigbati aba nke fun wọn nwọn sọpe: Awa ni igbagbọ si i. Dajudaju ododo ni lati ọdọ Oluwa wa, dajudaju awa ti jẹ ẹniti o ju-ọwọ-ju-ẹsẹ silẹ fun Ọlọhun ṣiwaju rẹ̀.

وَإِذَا يُتْلَىٰ عَلَيْهِمْ قَالُوٓا۟ ءَامَنَّا بِهِۦٓ إِنَّهُ ٱلْحَقُّ مِن رَّبِّنَآ إِنَّا كُنَّا مِن قَبْلِهِۦ مُسْلِمِينَ ﴿٥٣﴾

**54.** Awọn wọnyi a o fun wọn ni ẹsan wọn ni ẽmeji, nitori ifarada wọn,atipe nwọn fi (iwa) rere nti buburu sẹhin atipe nwọn nna ninu ohun ti A fun wọn.

أُو۟لَٰٓئِكَ يُؤْتَوْنَ أَجْرَهُم مَّرَّتَيْنِ بِمَا صَبَرُوا۟ وَيَدْرَءُونَ بِٱلْحَسَنَةِ ٱلسَّيِّئَةَ وَمِمَّا رَزَقْنَٰهُمْ يُنفِقُونَ ﴿٥٤﴾

**55.** Atipe nigbati nwọn ba gbọ ọrọ a san nwọn a ṣẹri kuro nibẹ, nwọn a sọpe: Awọn(ẹsan) iṣẹ wa mbẹ fun wa awọn (ẹsan) iṣẹ nyin si mbẹ fun nyin. Alafia ki o ma ba nyin. Awa kò wa awọn alaimọkan (lati ba ṣe).

وَإِذَا سَمِعُوا۟ ٱللَّغْوَ أَعْرَضُوا۟ عَنْهُ وَقَالُوا۟ لَنَآ أَعْمَٰلُنَا وَلَكُمْ أَعْمَٰلُكُمْ سَلَٰمٌ عَلَيْكُمْ لَا نَبْتَغِى ٱلْجَٰهِلِينَ ﴿٥٥﴾

**56.** Dajudaju irẹ kò le fi ọna mọ ẹniti o fẹran, ṣugbọn Ọlọhun lo nfi ọna mọ ẹniti O ba fẹ, atipe On lo mọ ju nipa awọn ti nwọn mọna.

إِنَّكَ لَا تَهْدِى مَنْ أَحْبَبْتَ وَلَٰكِنَّ ٱللَّهَ يَهْدِى مَن يَشَآءُ وَهُوَ أَعْلَمُ بِٱلْمُهْتَدِينَ ﴿٥٦﴾

**57.** Nwọn si sọpe: Ti a ba tẹle ọna mimọ̀ pẹlu rẹ, a o ko wa kuro ninu ilẹ̀ wa. Njẹ A kò ti fun wọn ni àyè ọ̀wọ̀ gbe ti o ni ifọkanbalẹ, a sin fa awọn oriṣiriṣi èso sibẹ, ni èsè lati ọdọ Wa, ṣugbọn ọ̀pọ̀lọpọ̀ wọn kò mọ̀.

وَقَالُوٓا۟ إِن نَّتَّبِعِ ٱلْهُدَىٰ مَعَكَ نُتَخَطَّفْ مِنْ أَرْضِنَآ أَوَلَمْ نُمَكِّن لَّهُمْ حَرَمًا ءَامِنًا يُجْبَىٰٓ إِلَيْهِ ثَمَرَٰتُ كُلِّ شَىْءٍ رِّزْقًا مِّن لَّدُنَّا وَلَٰكِنَّ أَكْثَرَهُمْ لَا يَعْلَمُونَ ﴿٥٧﴾

**58.** Melo-melo ninu ilu ti A ti parẹ ti nwọn yọ ayọpọra fun ijaiye nbẹ. Eyi ni ibugbe wọn, a kò fi ẹnikan gbe ibẹ lẹhin wọn ayafi diẹ. Awa ni A jẹ Ẹniti O jogun (wọn).

وَكَمْ أَهْلَكْنَا مِن قَرْيَةٍ بَطِرَتْ مَعِيشَتَهَا
فَتِلْكَ مَسَٰكِنُهُمْ لَمْ تُسْكَن مِّنۢ بَعْدِهِمْ
إِلَّا قَلِيلًا وَكُنَّا نَحْنُ ٱلْوَٰرِثِينَ ﴿٥٨﴾

**59.** Atipe Oluwa rẹ kò jẹ pa ilu kan run, ayafi ki Oti gbe ojişẹ kan dide sinu Olu ilu na ti yio ma ke awọn ãyàh Wa fun wọn, atipe Awa kò jẹ pa ilu kan run ayafi ki awọn ara ibẹ jẹ alabosi.

وَمَا كَانَ رَبُّكَ مُهْلِكَ ٱلْقُرَىٰ حَتَّىٰ يَبْعَثَ فِىٓ أُمِّهَا
رَسُولًا يَتْلُوا عَلَيْهِمْ ءَايَٰتِنَا وَمَا كُنَّا مُهْلِكِى
ٱلْقُرَىٰٓ إِلَّا وَأَهْلُهَا ظَٰلِمُونَ ﴿٥٩﴾

**60.** Kosi ohun ti a fun nyin, nitori igbadun igbesi aiye lasan ni, ati Oşọ ibẹ, atipe ohun ti mbẹ ni ọdọ Ọlọhun lo dara julọ lo si ma şẹku. Ẹ kò şe lakaye ni?

وَمَآ أُوتِيتُم مِّن شَىْءٍ فَمَتَٰعُ ٱلْحَيَوٰةِ ٱلدُّنْيَا وَزِينَتُهَا
وَمَا عِندَ ٱللَّهِ خَيْرٌ وَأَبْقَىٰٓ أَفَلَا تَعْقِلُونَ ﴿٦٠﴾

**61.** Njẹ ẹniti A ba şe adehun ni adehun ti o dara,ti on na yio ba a pade, o ha dabi ẹniti A fun ni igbadun igbesi aiye, lẹhinna ni ọjọ ajinde on yio jẹ ọkan ninu awọn ti a o kojọ sinu ina.

أَفَمَن وَعَدْنَٰهُ وَعْدًا حَسَنًا فَهُوَ لَٰقِيهِ
كَمَن مَّتَّعْنَٰهُ مَتَٰعَ ٱلْحَيَوٰةِ ٱلدُّنْيَا ثُمَّ هُوَ يَوْمَ ٱلْقِيَٰمَةِ
مِنَ ٱلْمُحْضَرِينَ ﴿٦١﴾

**62.** Ni ọjọ ti On (Ọlọhun) yio ma pè wọn ti yio sọpe: Awọn orogun Mi da awọn eyiti ẹnyin nrò?

وَيَوْمَ يُنَادِيهِمْ فَيَقُولُ أَيْنَ شُرَكَآءِىَ ٱلَّذِينَ
كُنتُمْ تَزْعُمُونَ ﴿٦٢﴾

**63.** Awọn ẹniti ọrọ na şẹ le lori yi o sọpe: Oluwa wa, awọn wọnyi ni ẹniti a ko sọnu, a ko wọn sọnu gẹgẹbi awa na ti sọnu. Awa yọwọ-Yọsẹ niwaju Rẹ, ki işe awa ni nwọn nsin.

قَالَ ٱلَّذِينَ حَقَّ عَلَيْهِمُ ٱلْقَوْلُ رَبَّنَا هَٰٓؤُلَآءِ
ٱلَّذِينَ أَغْوَيْنَآ أَغْوَيْنَٰهُمْ كَمَا غَوَيْنَا تَبَرَّأْنَآ إِلَيْكَ
مَا كَانُوٓا إِيَّانَا يَعْبُدُونَ ﴿٦٣﴾

**64.** A o wi fun wọn pe: Ẹ pe awọn orişa nyin. Nwọn o si pe wọn; şugbọn wọn kò ni le da wọn lohun, nwọn yio si ri iyà nã. Ibaşepe nwọn jẹ ẹniti nwọn mọna ni (iya iba ti jẹ wọn).

وَقِيلَ ٱدْعُواْ شُرَكَآءَكُمْ فَدَعَوْهُمْ فَلَمْ يَسْتَجِيبُواْ
لَهُمْ وَرَأَوُاْ ٱلْعَذَابَ لَوْ أَنَّهُمْ كَانُواْ يَهْتَدُونَ ﴿٦٤﴾

**65.** Ati ni ọjọ ti On (Ọlọhun) yio pe wọn, ti yio si sọpe: Esi wo ni ẹ fun awọn ojişẹ?

وَيَوْمَ يُنَادِيهِمْ فَيَقُولُ مَاذَآ أَجَبْتُمُ ٱلْمُرْسَلِينَ ﴿٦٥﴾

**66.** Esi yio ru wọn loju ni ọjọ na, nitorina nwọn kò ni le bi ara wọn lere (ọ̀rọ kankan).

فَعَمِيَتْ عَلَيْهِمُ ٱلْأَنۢبَآءُ يَوْمَئِذٍ
فَهُمْ لَا يَتَسَآءَلُونَ ﴿٦٦﴾

**67.** Şugbọn ẹniti o ronupiwada ti o si gbagbọ ni ododo ti o si se işẹ rere, yio ni ireti pe on yio jẹ ọkan ninu awọn ti yio la.

فَأَمَّا مَن تَابَ وَءَامَنَ وَعَمِلَ صَٰلِحًا فَعَسَىٰٓ
أَن يَكُونَ مِنَ ٱلْمُفْلِحِينَ ﴿٦٧﴾

**68.** Oluwa rẹ lo nşe ẹda ohunkohun ti O fẹ, On lo si nşa ẹşa. Şişa ẹşa ko tọ si wọn. Mimọ ni fun Ọlọhun, O si ga ju gbogbo ohun ti nwọn fi nşe orogun Rẹ̀ lọ.

وَرَبُّكَ يَخْلُقُ مَا يَشَآءُ وَيَخْتَارُ مَا كَانَ
لَهُمُ ٱلْخِيَرَةُ سُبْحَٰنَ ٱللَّهِ وَتَعَٰلَىٰ
عَمَّا يُشْرِكُونَ ﴿٦٨﴾

**69.** Atipe Oluwa rẹ lo mọ̀ ohun ti igba-aiya wọn fi pamọ ati ohun ti nwọn fihan.

وَرَبُّكَ يَعْلَمُ مَا تُكِنُّ صُدُورُهُمْ
وَمَا يُعْلِنُونَ ﴿٦٩﴾

**70.** Atipe On ni Ọlọhun, kosi ọlọhun miran ayafi On, ọpẹ mbẹ fun U ni akọkọ ati igbẹhin; atipe ti Rẹ̀ ni idajọ, a o si da nyin pada si ọdọ Rẹ̀.

وَهُوَ ٱللَّهُ لَآ إِلَٰهَ إِلَّا هُوَ لَهُ ٱلْحَمْدُ فِى ٱلْأُولَىٰ
وَٱلْءَاخِرَةِ وَلَهُ ٱلْحُكْمُ وَإِلَيْهِ تُرْجَعُونَ ﴿٧٠﴾

**71.** Sọpe: Njẹ ẹnyin kò ri pe ti Ọlọhun ba şe òru pe ki o wa titi fun nyin lọ di ọjọ ajinde, tani

قُلْ أَرَءَيْتُمْ إِن جَعَلَ ٱللَّهُ عَلَيْكُمُ ٱلَّيْلَ سَرْمَدًا
إِلَىٰ يَوْمِ ٱلْقِيَٰمَةِ مَنْ إِلَٰهٌ غَيْرُ ٱللَّهِ يَأْتِيكُم بِضِيَآءٍ

أَفَلَا تَسْمَعُونَ ﴿٧١﴾

ọlọhun miran lẹhin Ọlọhun ti yio mu imọlẹ kan wa fun nyin, tabi ẹnyin ko gbọrọ ni?

قُلْ أَرَءَيْتُمْ إِن جَعَلَ ٱللَّهُ عَلَيْكُمُ ٱلنَّهَارَ سَرْمَدًا إِلَىٰ يَوْمِ ٱلْقِيَٰمَةِ مَنْ إِلَٰهٌ غَيْرُ ٱللَّهِ يَأْتِيكُم بِلَيْلٍ تَسْكُنُونَ فِيهِ ۖ أَفَلَا تُبْصِرُونَ ﴿٧٢﴾

**72.** Sọpe: Njẹ ẹnyin kò ri pe ti Ọlọhun ba ṣe ọsan pe ki o wa titi fun nyin lọ di ọjọ ajinde, tani ọlọhun miran lẹhin Ọlọhun ti yio mu oru wa fun nyin ti ẹnyin yio ma sinmi ninu rẹ̀? Tabi ẹnyin ko riran ni?

وَمِن رَّحْمَتِهِۦ جَعَلَ لَكُمُ ٱلَّيْلَ وَٱلنَّهَارَ لِتَسْكُنُوا۟ فِيهِ وَلِتَبْتَغُوا۟ مِن فَضْلِهِۦ وَلَعَلَّكُمْ تَشْكُرُونَ ﴿٧٣﴾

**73.** Atipe ninu ikẹ Rẹ̀ ni pe O ṣe oru ati ọsan fun nyin, ki ẹ le ma sinmi ninu rẹ̀ (ni oru), ati ki ẹ le ma wa ninu ore-ajulọ Rẹ̀ (ni ọsan) ati nitori ki ẹnyin le ma dupẹ.

وَيَوْمَ يُنَادِيهِمْ فَيَقُولُ أَيْنَ شُرَكَآءِىَ ٱلَّذِينَ كُنتُمْ تَزْعُمُونَ ﴿٧٤﴾

**74.** Atipe ni ọjọ ti On (Ọlọhun) yio pe wọn ti yio si sọpe: Awọn ohun ti ẹ fi ṣe orogun Mi da, awọn ẹniti ẹnyin rò?

وَنَزَعْنَا مِن كُلِّ أُمَّةٍ شَهِيدًا فَقُلْنَا هَاتُوا۟ بُرْهَٰنَكُمْ فَعَلِمُوٓا۟ أَنَّ ٱلْحَقَّ لِلَّهِ وَضَلَّ عَنْهُم مَّا كَانُوا۟ يَفْتَرُونَ ﴿٧٥﴾

**75.** A o mu ẹlẹri kõkan jade ninu awọn ijọ kõkan, A o si sọpe: Ẹ mu idi-ọ̀rọ nyin wa. Nigbana nwọn yio mọ̀ pe dajudaju otitọ niti Ọlọhun, ohun ti nwọn da adapa irọ rẹ̀ yio salọ fun wọn.

۞ إِنَّ قَٰرُونَ كَانَ مِن قَوْمِ مُوسَىٰ فَبَغَىٰ عَلَيْهِمْ ۖ وَءَاتَيْنَٰهُ مِنَ ٱلْكُنُوزِ مَآ إِنَّ مَفَاتِحَهُۥ لَتَنُوٓأُ بِٱلْعُصْبَةِ أُو۟لِى ٱلْقُوَّةِ إِذْ قَالَ لَهُۥ قَوْمُهُۥ لَا تَفْرَحْ ۖ إِنَّ ٱللَّهَ لَا يُحِبُّ ٱلْفَرِحِينَ ﴿٧٦﴾

**76.** Dajudaju Karuna jẹ ọkan ninu awọn enia Musa, ṣugbọn o ṣe igberaga le wọn lori, Awa si fun u ni ọpọlọpọ ọrọ̀ eyiti awọn kọkọrọ rẹ̀ npa awọn alagbara lẹru. Nigbati awọn enia rẹ sọ fun u pe: Maṣe yọ àyọ̀jù; dajudaju Ọlọhun kò fẹran awọn ti nyọ àyọ̀jù.

**77.** wa ile ti ọrun pẹlu ohun ti Ọlọhun fun ọ ki o ma si ṣe gbagbe ipin rẹ ni aiye ki o si ṣe daradara gẹgẹbi Ọlọhun ti ṣe daradara fun iwọ na, maṣe wa lati ṣe ibajẹ lori ilẹ. Dajudaju Ọlọhun ko fẹran awọn onibajẹ.

وَٱبْتَغِ فِيمَآ ءَاتَىٰكَ ٱللَّهُ ٱلدَّارَ ٱلْءَاخِرَةَ ۖ وَلَا تَنسَ نَصِيبَكَ مِنَ ٱلدُّنْيَا ۖ وَأَحْسِن كَمَآ أَحْسَنَ ٱللَّهُ إِلَيْكَ ۖ وَلَا تَبْغِ ٱلْفَسَادَ فِى ٱلْأَرْضِ ۖ إِنَّ ٱللَّهَ لَا يُحِبُّ ٱلْمُفْسِدِينَ ﴿٧٧﴾

**78.** O wipe: A fun mi ni eyi nitori mimọ̀ ti mo ni ni. On kò ha mọ̀ pe dajudaju Ọlọhun ti pa awọn iran kan run ṣãju on ni, awọn ti o lagbara ju u lọ ti nwọn si ko owo jọ juulọọ. A ko nii bi awọn arufin leere ẹsẹ wọn.

قَالَ إِنَّمَآ أُوتِيتُهُۥ عَلَىٰ عِلْمٍ عِندِىٓ ۚ أَوَلَمْ يَعْلَمْ أَنَّ ٱللَّهَ قَدْ أَهْلَكَ مِن قَبْلِهِۦ مِنَ ٱلْقُرُونِ مَنْ هُوَ أَشَدُّ مِنْهُ قُوَّةً وَأَكْثَرُ جَمْعًا ۚ وَلَا يُسْـَٔلُ عَن ذُنُوبِهِمُ ٱلْمُجْرِمُونَ ﴿٧٨﴾

**79.** O si jade si awọn enia rẹ̀ pẹlu ọṣọ rẹ̀. Awọn ti nwọn ni ifẹ si igbesi aiye yi wipe: O maṣe o, awa iba ni iru ohun ti a fun Karuna nkọ, dajudaju on ni ipin ti o tobi.

فَخَرَجَ عَلَىٰ قَوْمِهِۦ فِى زِينَتِهِۦ ۖ قَالَ ٱلَّذِينَ يُرِيدُونَ ٱلْحَيَوٰةَ ٱلدُّنْيَا يَٰلَيْتَ لَنَا مِثْلَ مَآ أُوتِىَ قَٰرُونُ إِنَّهُۥ لَذُو حَظٍّ عَظِيمٍ ﴿٧٩﴾

**80.** Awọn ẹniti a fun ni mimọ̀ sọpe: Egbe ni fun nyin, ẹsan Ọlọhun ni o dara fun ẹniti o gbagbọ ni ododo ti o si sisẹ daradara, kò si ẹniti yio ri i gba ayafi awọn onifarada.

وَقَالَ ٱلَّذِينَ أُوتُوا۟ ٱلْعِلْمَ وَيْلَكُمْ ثَوَابُ ٱللَّهِ خَيْرٌ لِّمَنْ ءَامَنَ وَعَمِلَ صَٰلِحًا وَلَا يُلَقَّىٰهَآ إِلَّا ٱلصَّٰبِرُونَ ﴿٨٠﴾

**81.** Nitorina Awa jẹ ki ilẹ̀ gbe on ati ile rẹ̀ mi. Kosi ni ijọ kan ti o le ran a lọwọ lẹhin Ọlọhun, ko si si ninu awọn ti o leri iranlọwọ (lati ọdọ Ọlọhun).

فَخَسَفْنَا بِهِۦ وَبِدَارِهِ ٱلْأَرْضَ فَمَا كَانَ لَهُۥ مِن فِئَةٍ يَنصُرُونَهُۥ مِن دُونِ ٱللَّهِ وَمَا كَانَ مِنَ ٱلْمُنتَصِرِينَ ﴿٨١﴾

**82.** Awọn ẹniti nwọn rankan si ipo rẹ̀ lana bẹrẹ si sọpe: Ye, Ọlọhun ngboro ọrọ̀ fun ẹniti O fẹ

وَأَصْبَحَ ٱلَّذِينَ تَمَنَّوْا۟ مَكَانَهُۥ بِٱلْأَمْسِ يَقُولُونَ وَيْكَأَنَّ ٱللَّهَ يَبْسُطُ ٱلرِّزْقَ لِمَن يَشَآءُ

ninu awọn ẹrusin Rẹ̀, A si diwọn rẹ̀ fun ẹlomiran; bi kò ba jẹ pe dajudaju ikẹ Ọlọhun wà lori wa, iba ti jẹki ilẹ̀ gbe wa mi. Ye, awọn alaimore kò ni la.

مِنْ عِبَادِهِۦ وَيَقْدِرُ لَوْلَآ أَن مَّنَّ ٱللَّهُ عَلَيْنَا لَخَسَفَ بِنَا وَيْكَأَنَّهُۥ لَا يُفْلِحُ ٱلْكَٰفِرُونَ ﴿٨٢﴾

**83.** Ile ti ọrun A o se e fun awọn ẹniti kò fẹ igberaga lori ilẹ̀ ati ibajẹ. Igbẹhin rere mbẹ fun awọn olubẹru Ọlọhun.

تِلْكَ ٱلدَّارُ ٱلْءَاخِرَةُ نَجْعَلُهَا لِلَّذِينَ لَا يُرِيدُونَ عُلُوًّا فِى ٱلْأَرْضِ وَلَا فَسَادًا وَٱلْعَٰقِبَةُ لِلْمُتَّقِينَ ﴿٨٣﴾

**84.** Ẹnikẹni ti o ba mu iṣẹ rere wa, yio ri rere ti o ju u lọ, ẹnikẹni ti o ba ṣe iṣẹ aburu a kò ni san awọn ti o ṣe iṣẹ buburu ni ẹsan ju ohun ti nwọn ṣe lọ.

مَن جَآءَ بِٱلْحَسَنَةِ فَلَهُۥ خَيْرٌ مِّنْهَا وَمَن جَآءَ بِٱلسَّيِّئَةِ فَلَا يُجْزَى ٱلَّذِينَ عَمِلُوا۟ ٱلسَّيِّـَٔاتِ إِلَّا مَا كَانُوا۟ يَعْمَلُونَ ﴿٨٤﴾

**85.** Dajudaju Ẹniti O ṣe Al-Kurani ni ọranyan le ọ lori yio da ọ pada si Ibupadasi na (ni Makka). Sọpe: Oluwa mi lo mọ̀ julọ nipa ẹniti o mu imọna wa ati ẹniti o wà ninu iṣina ti o han gbangba.

إِنَّ ٱلَّذِى فَرَضَ عَلَيْكَ ٱلْقُرْءَانَ لَرَآدُّكَ إِلَىٰ مَعَادٍ قُل رَّبِّىٓ أَعْلَمُ مَن جَآءَ بِٱلْهُدَىٰ وَمَنْ هُوَ فِى ضَلَٰلٍ مُّبِينٍ ﴿٨٥﴾

**86.** Atipe irẹ kò ni ireti pe a o fun ọ ni Tirà (Al-Kurani) na bikoṣe pe o jẹ ikẹ lati ọdọ Oluwa rẹ, nitorina maṣe jẹ alatilẹhin fun awọn alaigbagbọ.

وَمَا كُنتَ تَرْجُوٓا۟ أَن يُلْقَىٰٓ إِلَيْكَ ٱلْكِتَٰبُ إِلَّا رَحْمَةً مِّن رَّبِّكَ فَلَا تَكُونَنَّ ظَهِيرًا لِّلْكَٰفِرِينَ ﴿٨٦﴾

**87.** Maṣe jẹki nwọn ṣẹ ọ lori kuro nibi awọn ãyàh Ọlọhun lẹhin igbati a ti sọ̀ ọ kalẹ̀ fun ọ, ki o si pe ipe (awọn enia) si ọdọ Oluwa rẹ, ma si ṣe wà ninu awọn ọṣẹbọ.

وَلَا يَصُدُّنَّكَ عَنْ ءَايَٰتِ ٱللَّهِ بَعْدَ إِذْ أُنزِلَتْ إِلَيْكَ وَٱدْعُ إِلَىٰ رَبِّكَ وَلَا تَكُونَنَّ مِنَ ٱلْمُشْرِكِينَ ﴿٨٧﴾

**88.** Maṣe pe ọlọhun miran kan pẹlu Ọlọhun, ko si ọlọhun miran afi On. Gbogbo nkan ni yio parun

وَلَا تَدْعُ مَعَ ٱللَّهِ إِلَٰهًا ءَاخَرَ لَآ إِلَٰهَ إِلَّا هُوَ كُلُّ شَىْءٍ هَالِكٌ إِلَّا وَجْهَهُۥ لَهُ ٱلْحُكْمُ وَإِلَيْهِ تُرْجَعُونَ ﴿٨٨﴾

afi On. Ti Rẹ̀ ni idajọ, ọdọ Rẹ̀ ni a o si da nyin pada si.

## (29) Suratul A'nkabūti

سُورَةُ العَنكَبُوتِ

*Ni orukọ Ọlọhun Ajọkẹ aiye, Aṣakẹ ọrun.*

بِسْمِ ٱللَّهِ ٱلرَّحْمَٰنِ ٱلرَّحِيمِ

**1.** Alif, Lãm, Mĩm (Ọlọhun ni O mọ ohun ti O gba le rò pẹlu awọn harafi yi).

الٓمٓ ﴿١﴾

**2.** Njẹ awọn enia nrò ni pe a o fi wọn silẹ̀ (lasan) pe ki nwọn ma sọpe: Awa gbagbọ ni ododo lai kò ni dan wọn wò rara?

أَحَسِبَ ٱلنَّاسُ أَن يُتْرَكُوٓا۟ أَن يَقُولُوٓا۟ ءَامَنَّا وَهُمْ لَا يُفْتَنُونَ ﴿٢﴾

**3.** Atipe dajudaju Awa ti dan awọn ẹniti nwọn ti siwaju wo nitorina dajudaju Ọlọhun (ti mọ) yi o si se afihan awọn ẹniti nwọn sọ ododo (O si ti mọ̀) yio si se afihan awọn opurọ.

وَلَقَدْ فَتَنَّا ٱلَّذِينَ مِن قَبْلِهِمْ ۖ فَلَيَعْلَمَنَّ ٱللَّهُ ٱلَّذِينَ صَدَقُوا۟ وَلَيَعْلَمَنَّ ٱلْكَٰذِبِينَ ﴿٣﴾

**4.** Abi awọn ẹniti nwọn ṣe buburu ma nrò pe awọn le bọ mọ Wa lọwọ ni? Ohun ti nwọn nda lẹjọ ma buru o.

أَمْ حَسِبَ ٱلَّذِينَ يَعْمَلُونَ ٱلسَّيِّـَٔاتِ أَن يَسْبِقُونَا ۚ سَآءَ مَا يَحْكُمُونَ ﴿٤﴾

**5.** Ẹnikẹni ti o ba nireti pe on yio ba Ọlọhun pade, dajudaju akoko ti Ọlọhun yio de, atipe On ni Olugbọrọ, Oni-mimọ̀.

مَن كَانَ يَرْجُوا۟ لِقَآءَ ٱللَّهِ فَإِنَّ أَجَلَ ٱللَّهِ لَءَاتٍ ۚ وَهُوَ ٱلسَّمِيعُ ٱلْعَلِيمُ ﴿٥﴾

**6.** Atipe ẹnikẹni ti o ba gbiyanju, dajudaju o gbiyanju fun ara rẹ̀. Dajudaju Ọlọhun ti rọrọ̀ tayọ gbogbo ẹda.

وَمَن جَٰهَدَ فَإِنَّمَا يُجَٰهِدُ لِنَفْسِهِۦٓ ۚ إِنَّ ٱللَّهَ لَغَنِىٌّ عَنِ ٱلْعَٰلَمِينَ ﴿٦﴾

**7.** Atipe awọn ẹniti o gbagbọ ni ododo ti nwọn si ṣe iṣẹ rere, dajudaju Awa yio ha buburu iṣẹ wọn kuro fun wọn A o si tun san wọn ni ẹsan wọn ti o dara ju ohun ti nwọn ṣe ni iṣẹ lọ.

وَٱلَّذِينَ ءَامَنُواْ وَعَمِلُواْ ٱلصَّٰلِحَٰتِ لَنُكَفِّرَنَّ عَنۡهُمۡ سَيِّـَٔاتِهِمۡ وَلَنَجۡزِيَنَّهُمۡ أَحۡسَنَ ٱلَّذِي كَانُواْ يَعۡمَلُونَ ٧

**8.** Atipe A pa laṣẹ fun enia pe ki nwọn ṣe rere fun obi wọn mejẽji. Bi awọn mejeji ba si gba ọ niyanju lati pe ki o fi ohun ti o kò mọ̀ nipa rẹ̀ ṣe orogun Mi,maṣe tẹle ti wọn. Ọdọ Mi ni ibupadasi nyin, Emi yio si fun nyin niro ohun ti ẹ nṣe ni iṣẹ.

وَوَصَّيۡنَا ٱلۡإِنسَٰنَ بِوَٰلِدَيۡهِ حُسۡنٗاۖ وَإِن جَٰهَدَاكَ لِتُشۡرِكَ بِي مَا لَيۡسَ لَكَ بِهِۦ عِلۡمٞ فَلَا تُطِعۡهُمَآۚ إِلَيَّ مَرۡجِعُكُمۡ فَأُنَبِّئُكُم بِمَا كُنتُمۡ تَعۡمَلُونَ ٨

**9.** Atipe awọn ẹniti nwọn gbagbọ ni ododo ti nwọn si ṣe iṣẹ rere, dajudaju A o fi nwọn wọ̀ sinu awọn ẹni rere.

وَٱلَّذِينَ ءَامَنُواْ وَعَمِلُواْ ٱلصَّٰلِحَٰتِ لَنُدۡخِلَنَّهُمۡ فِي ٱلصَّٰلِحِينَ ٩

**10.** Atipe o mbẹ ninu awọn enia ẹniti yio ma sọpe: A gba Ọlọhun gbọ bi a ba ni i lara ni oju ọna ti Ọlọhun, a mã fi inira awọn enia ṣe dẽdẽ iyà Ọlọhun. Ṣugbọn bi iranlọwọ kan ba de lati ọdọ Oluwa rẹ nwọn yio sọpe: Dajudaju awa mbẹ pẹlu nyin. Ọlọhun kò ha mọ julọ̀ nipa ohun ti mbẹ ni igbaiya awọn ẹda bi?

وَمِنَ ٱلنَّاسِ مَن يَقُولُ ءَامَنَّا بِٱللَّهِ فَإِذَآ أُوذِيَ فِي ٱللَّهِ جَعَلَ فِتۡنَةَ ٱلنَّاسِ كَعَذَابِ ٱللَّهِ وَلَئِن جَآءَ نَصۡرٞ مِّن رَّبِّكَ لَيَقُولُنَّ إِنَّا كُنَّا مَعَكُمۡۚ أَوَلَيۡسَ ٱللَّهُ بِأَعۡلَمَ بِمَا فِي صُدُورِ ٱلۡعَٰلَمِينَ ١٠

**11.** Atipe dajudaju Ọlọhun (ti mọ) yi o si se afihan awọn ti ogbagbọ lododo, (O si ti mọ) yio si se afihan awọn munafiki (alagabagebe).

وَلَيَعۡلَمَنَّ ٱللَّهُ ٱلَّذِينَ ءَامَنُواْ وَلَيَعۡلَمَنَّ ٱلۡمُنَٰفِقِينَ ١١

**12.** Atipe awọn ẹniti nwọn ṣe aigbagbọ sọ fun awọn ẹniti nwọn gbagbọ ni ododo pe: Ẹ tẹle oju ọna tiwa ki awa le ba gbe ẹru ẹṣẹ nyin. Bẹni awọn kò le gbe kinikan ninu ẹru ẹṣẹ ti wọn na. Dajudaju opurọ ni wọn.

وَقَالَ ٱلَّذِينَ كَفَرُواْ لِلَّذِينَ ءَامَنُواْ ٱتَّبِعُواْ سَبِيلَنَا وَلۡنَحۡمِلۡ خَطَٰيَٰكُمۡ وَمَا هُم بِحَٰمِلِينَ مِنۡ خَطَٰيَٰهُم مِّن شَيۡءٍۖ إِنَّهُمۡ لَكَٰذِبُونَ ١٢

**13.** Atipe dajudaju nwọn yio gbe ẹru wọn ti o wuwo rù ati ẹru wiwuwo miran kan pẹlu ẹrù ti wọn; a o si bi wọn lere nipa ohun ti nwọn da adapa irọ rẹ̀ ni ọjọ ajinde.

وَلَيَحۡمِلُنَّ أَثۡقَالَهُمۡ وَأَثۡقَالٗا مَّعَ أَثۡقَالِهِمۡۖ وَلَيُسۡـَٔلُنَّ يَوۡمَ ٱلۡقِيَٰمَةِ عَمَّا كَانُواْ يَفۡتَرُونَ ١٣

**14.** Atipe dajudaju Awa ti ran Nuha ni iṣẹ lọ si ọdọ awọn enia rẹ̀, o si gbe ẹgbẹrun ọdun o din adọta ọdun ni arin wọn Ẹkunmi si bo wọn mọlẹ̀, bẹ si ni awọn jẹ alabosi.

وَلَقَدۡ أَرۡسَلۡنَا نُوحًا إِلَىٰ قَوۡمِهِۦ فَلَبِثَ فِيهِمۡ أَلۡفَ سَنَةٍ إِلَّا خَمۡسِينَ عَامٗا فَأَخَذَهُمُ ٱلطُّوفَانُ وَهُمۡ ظَٰلِمُونَ ١٤

**15.** Nitorina A gba a là ati awọn ero inu ọkọ na, A si see ni ami kan fun gbogbo ẹda.

فَأَنجَيۡنَٰهُ وَأَصۡحَٰبَ ٱلسَّفِينَةِ وَجَعَلۡنَٰهَآ ءَايَةٗ لِّلۡعَٰلَمِينَ ١٥

**16.** Ati ki o ṣe iranti Ibrahima nigbati o sọ fun awọn enia rẹ̀ pe: Ẹ sin Ọlọhun ki ẹ si bẹru Rẹ̀. Eyihun ni o dara fun nyin ti o ba ṣe pe ẹ ba mọ̀.

وَإِبۡرَٰهِيمَ إِذۡ قَالَ لِقَوۡمِهِ ٱعۡبُدُواْ ٱللَّهَ وَٱتَّقُوهُۖ ذَٰلِكُمۡ خَيۡرٞ لَّكُمۡ إِن كُنتُمۡ تَعۡلَمُونَ ١٦

**17.** Dajudaju ẹnyin kan nsin awọn oriṣa lẹhin Ọlọhun atipe ẹ si nda adapa irọ. Dajudaju awọn ẹniti ẹnyin nsin lẹhin Ọlọhun kò ni ikapa arisiki kan fun nyin; nitorina ẹ wa arisiki (èsè) lọdọ Ọlọhun ki ẹ si sin I ati ki ẹ dupẹ fun U. Ọdọ Rẹ̀ ni a o da nyin pada si.

إِنَّمَا تَعۡبُدُونَ مِن دُونِ ٱللَّهِ أَوۡثَٰنٗا وَتَخۡلُقُونَ إِفۡكًاۚ إِنَّ ٱلَّذِينَ تَعۡبُدُونَ مِن دُونِ ٱللَّهِ لَا يَمۡلِكُونَ لَكُمۡ رِزۡقٗا فَٱبۡتَغُواْ عِندَ ٱللَّهِ ٱلرِّزۡقَ وَٱعۡبُدُوهُ وَٱشۡكُرُواْ لَهُۥٓۖ إِلَيۡهِ تُرۡجَعُونَ ١٧

**18.** Atipe bi ẹ ba si pe ni irọ, dajudaju awọn ijọ kan ti pe (ọrọ Ọlọhun) nirọ şiwaju nyin; atipe ko si kinikan fun ojişẹ ayafi ijişẹ (Ọlọhun) de opin ti o han.

وَإِن تُكَذِّبُوا۟ فَقَدْ كَذَّبَ أُمَمٌ مِّن قَبْلِكُمْ ۖ وَمَا عَلَى ٱلرَّسُولِ إِلَّا ٱلْبَلَٰغُ ٱلْمُبِينُ ﴿١٨﴾

**19.** Abi awọn kò ri bi Ọlọhun ti şe nbẹrẹ ẹda, lẹhinna ti yio tun u da (si ẹda tuntun)? Dajudaju eyi jẹ irọrun fun Ọlọhun.

أَوَلَمْ يَرَوْا۟ كَيْفَ يُبْدِئُ ٱللَّهُ ٱلْخَلْقَ ثُمَّ يُعِيدُهُۥٓ ۚ إِنَّ ذَٰلِكَ عَلَى ٱللَّهِ يَسِيرٌ ﴿١٩﴾

**20.** Sọpe: Ẹ rin ori ilẹ̀ lọ ki ẹ si wo bi On şe bẹrẹ ẹda (ni ipilẹ̀) lẹhinna ni Ọlọhun yio tun da a ni ẹda miran. Dajudaju Ọlọhun ni Alagbara lori gbogbo nkan.

قُلْ سِيرُوا۟ فِى ٱلْأَرْضِ فَٱنظُرُوا۟ كَيْفَ بَدَأَ ٱلْخَلْقَ ۚ ثُمَّ ٱللَّهُ يُنشِئُ ٱلنَّشْأَةَ ٱلْءَاخِرَةَ ۚ إِنَّ ٱللَّهَ عَلَىٰ كُلِّ شَىْءٍ قَدِيرٌ ﴿٢٠﴾

**21.** A ma jẹ ẹniti O ba fẹ niya A si ma kẹ ẹniti O ba fẹ atipe ọdọ Rẹ̀ ni a o da nyin pada si.

يُعَذِّبُ مَن يَشَآءُ وَيَرْحَمُ مَن يَشَآءُ ۖ وَإِلَيْهِ تُقْلَبُونَ ﴿٢١﴾

**22.** Atipe ẹ kò jẹ ẹniti o le bọ (lọwọ Ọlọhun) lori ilẹ ati ni sanma, bẹ si ni ko si oluşọ kan fun nyin ati alaranşe lẹhin Ọlọhun.

وَمَآ أَنتُم بِمُعْجِزِينَ فِى ٱلْأَرْضِ وَلَا فِى ٱلسَّمَآءِ ۖ وَمَا لَكُم مِّن دُونِ ٱللَّهِ مِن وَلِىٍّ وَلَا نَصِيرٍ ﴿٢٢﴾

**23.** Atipe awọn ẹniti nwọn şe aigbagbọ si awọn ami Ọlọhun ati ipade Rẹ̀, awọn eleyini ni nwọn ti sọ ireti nu ninu ikẹ Mi, ati pe awọn elewọnni ni iyà ẹlẹta elero mbẹ fun.

وَٱلَّذِينَ كَفَرُوا۟ بِـَٔايَٰتِ ٱللَّهِ وَلِقَآئِهِۦٓ أُو۟لَٰٓئِكَ يَئِسُوا۟ مِن رَّحْمَتِى وَأُو۟لَٰٓئِكَ لَهُمْ عَذَابٌ أَلِيمٌ ﴿٢٣﴾

**24.** Esi awọn enia rẹ̀ ko jẹ kinikan bikoşe pe nwọn sọpe: Ẹ pa a tabi ki ẹ sun u nina. Nitorina Ọlọhun là a nibi ina na. Dajudaju awọn àmi mbẹ ninu eyi fun awọn enia ti nwọn gbagbọ ni ododo.

فَمَا كَانَ جَوَابَ قَوْمِهِۦٓ إِلَّآ أَن قَالُوا۟ ٱقْتُلُوهُ أَوْ حَرِّقُوهُ فَأَنجَىٰهُ ٱللَّهُ مِنَ ٱلنَّارِ ۚ إِنَّ فِى ذَٰلِكَ لَءَايَٰتٍ لِّقَوْمٍ يُؤْمِنُونَ ﴿٢٤﴾

**25.** Atipe o sọpe: Ẹ kan mu awọn orişa ni ohun inifẹsi lẹhin Ọlọhun ni arin ara nyin ni aiye nibi, lẹhinna ti o ba di ọjọ ajinde apakan nyin yio şe aigbagbọ si apakan atipe apakan nyin yio ma şẹbi le apakan, atipe àyè ibugbe nyin ina ni, bẹ si ni kò ni si alaranşe kan fun nyin.

وَقَالَ إِنَّمَا ٱتَّخَذۡتُم مِّن دُونِ ٱللَّهِ أَوۡثَٰنٗا مَّوَدَّةَ بَيۡنِكُمۡ فِي ٱلۡحَيَوٰةِ ٱلدُّنۡيَاۖ ثُمَّ يَوۡمَ ٱلۡقِيَٰمَةِ يَكۡفُرُ بَعۡضُكُم بِبَعۡضٖ وَيَلۡعَنُ بَعۡضُكُم بَعۡضٗا وَمَأۡوَىٰكُمُ ٱلنَّارُ وَمَا لَكُم مِّن نَّٰصِرِينَ ٢٥

**26.** Lutu si ni igbagbọ si i. (On Ibrahima) si sọpe: emi yio sa tọ Oluwa mi lọ. Dajudaju On ni Alagbara, Ọlọgbọn.

۞ فَـَٔامَنَ لَهُۥ لُوطٞۘ وَقَالَ إِنِّي مُهَاجِرٌ إِلَىٰ رَبِّيٓۖ إِنَّهُۥ هُوَ ٱلۡعَزِيزُ ٱلۡحَكِيمُ ٢٦

**27.** Atipe A fi Isiaka ta a lọrẹ ati yakuba, A si şe ninu awọn arọmọdọmọ rẹ ni ijẹ Annabi ati (Asi fun wọn ni) Tirà, A si fun u ni ẹsan (işẹ rere rẹ) ni aiye yi, atipe dajudaju on yio jẹ ọkan ninu awọn enia rere ni ọrun.

وَوَهَبۡنَا لَهُۥٓ إِسۡحَٰقَ وَيَعۡقُوبَ وَجَعَلۡنَا فِي ذُرِّيَّتِهِ ٱلنُّبُوَّةَ وَٱلۡكِتَٰبَ وَءَاتَيۡنَٰهُ أَجۡرَهُۥ فِي ٱلدُّنۡيَاۖ وَإِنَّهُۥ فِي ٱلۡأٓخِرَةِ لَمِنَ ٱلصَّٰلِحِينَ ٢٧

**28.** Atipe (ki o ranti) Lutu nigbati o sọ fun awọn enia rẹ pe: Dajudaju ẹnyin şe ibajẹ ti ko si ẹnikan ninu awọn ẹda ti o ti (şe iru rẹ) şiwaju nyin.

وَلُوطًا إِذۡ قَالَ لِقَوۡمِهِۦٓ إِنَّكُمۡ لَتَأۡتُونَ ٱلۡفَٰحِشَةَ مَا سَبَقَكُم بِهَا مِنۡ أَحَدٖ مِّنَ ٱلۡعَٰلَمِينَ ٢٨

**29.** Ẹnyin ha ntọ awọn ọkunrin lọ ti ẹ si tun nda ọna bi, ti ẹ si tun nşe ohun ikorira ninu apejọ nyin. Nigbana kòsi ohun ti esi awọn enia rẹ jẹ ayafi pe nwọn sọpe: Mu iyà Ọlọhun wa ba wa, ti irẹ ba jẹ ọkan ninu awọn olododo.

أَئِنَّكُمۡ لَتَأۡتُونَ ٱلرِّجَالَ وَتَقۡطَعُونَ ٱلسَّبِيلَ وَتَأۡتُونَ فِي نَادِيكُمُ ٱلۡمُنكَرَۖ فَمَا كَانَ جَوَابَ قَوۡمِهِۦٓ إِلَّآ أَن قَالُواْ ٱئۡتِنَا بِعَذَابِ ٱللَّهِ إِن كُنتَ مِنَ ٱلصَّٰدِقِينَ ٢٩

**30.** O si sọpe: oluwa mi, ran mi lọwọ lori awọn obilẹjẹ enia.

قَالَ رَبِّ انصُرْنِي عَلَى الْقَوْمِ الْمُفْسِدِينَ ﴿٣٠﴾

**31.** Atipe nigbati awọn ojişẹ Wa de ọdọ Ibrahima pẹlu iro idunnu, nwọn sọpe: Dajudaju awa yio pa awọn ara ilu yi rẹ, dajudaju awọn ara inu rẹ̀ nwọn jẹ alabosi.

وَلَمَّا جَاءَتْ رُسُلُنَا إِبْرَاهِيمَ بِالْبُشْرَىٰ قَالُوا إِنَّا مُهْلِكُو أَهْلِ هَٰذِهِ الْقَرْيَةِ ۖ إِنَّ أَهْلَهَا كَانُوا ظَالِمِينَ ﴿٣١﴾

**32.** On sọpe: Dajudaju Lutu wa nibẹ. Nwọn si sọpe: Awa ti mọ jù nipa awọn ẹniti o wa nibẹ; dajudaju a o gbà a la ati awọn ẹni rẹ̀, ayafi iyawo rẹ̀; o jẹ ọkan ninu awọn ti o mã gbe ẹhin, (sinu ìyà).

قَالَ إِنَّ فِيهَا لُوطًا ۚ قَالُوا نَحْنُ أَعْلَمُ بِمَن فِيهَا ۖ لَنُنَجِّيَنَّهُ وَأَهْلَهُ إِلَّا امْرَأَتَهُ كَانَتْ مِنَ الْغَابِرِينَ ﴿٣٢﴾

**33.** Atipe nigbati awọn ojişẹ Wa de ọdọ Lutu, o banujẹ nitori wọn, ọwariri mu ọkàn rẹ̀, (nitori kole dãbo bo wọn) nwọn si sọpe: Maşe bẹru, ki o maşe banujẹ, dajudaju a o gbà ọ là ati awọn enia rẹ, ayafi iyawo rẹ̀, o jẹ ọkan ninu awọn ti o ma gbe ẹhin (sinu iyà).

وَلَمَّا أَن جَاءَتْ رُسُلُنَا لُوطًا سِيءَ بِهِمْ وَضَاقَ بِهِمْ ذَرْعًا وَقَالُوا لَا تَخَفْ وَلَا تَحْزَنْ ۖ إِنَّا مُنَجُّوكَ وَأَهْلَكَ إِلَّا امْرَأَتَكَ كَانَتْ مِنَ الْغَابِرِينَ ﴿٣٣﴾

**34.** Dajudaju A o sọ iyà kalẹ̀ lori awọn ara ilu yi lati sanma, nitoripe nwọn jẹ obilẹjẹ.

إِنَّا مُنزِلُونَ عَلَىٰ أَهْلِ هَٰذِهِ الْقَرْيَةِ رِجْزًا مِّنَ السَّمَاءِ بِمَا كَانُوا يَفْسُقُونَ ﴿٣٤﴾

**35.** Atipe dajudaju A fi ami kan ti o han silẹ̀ ninu rẹ̀ fun awọn enia ti o ni lakaye.

وَلَقَد تَّرَكْنَا مِنْهَا آيَةً بَيِّنَةً لِّقَوْمٍ يَعْقِلُونَ ﴿٣٥﴾

**36.** Atipe (A ran) arakunrin wọn ti njẹ Şuaibu si awọn ara Madiyana, o si sọpe: Ẹnyin enia mi, ẹ jọsin fun Ọlọhun ki ẹ si ni ireti ọjọ ikẹhin, atipe ki ẹ ma şe ibajẹ ni ori ilẹ niti obilẹjẹ.

وَإِلَىٰ مَدْيَنَ أَخَاهُمْ شُعَيْبًا فَقَالَ يَا قَوْمِ اعْبُدُوا اللَّهَ وَارْجُوا الْيَوْمَ الْآخِرَ وَلَا تَعْثَوْا فِي الْأَرْضِ مُفْسِدِينَ ﴿٣٦﴾

**37.** Șugbọn nwọn pe e ni opurọ, nigbana ọwariri ilẹ si ki wọn molẹ̀ nitorina nwọn si di ẹniti o ku si ori ikunlẹ̀ ninu ile wọn.

فَكَذَّبُوهُ فَأَخَذَتْهُمُ ٱلرَّجْفَةُ
فَأَصْبَحُوا۟ فِى دَارِهِمْ جَٰثِمِينَ ٣٧

**38.** Atipe (A tun ranșẹ) si awọn ara Adi ati Samudu, atipe dajudaju ninu awọn ibugbe wọn (iparun wọn ti) han fun nyin. Atipe eșu șe awọn ișẹ (buburu) wọn ni ọ̀șọ fun wọn, o si șẹ wọn lori kuro ni oju ọna (ti Ọlọhun) nwọn si jẹ ẹniti o riran.

وَعَادًا وَثَمُودَا۟ وَقَد تَّبَيَّنَ لَكُم
مِّن مَّسَٰكِنِهِمْ ۖ وَزَيَّنَ لَهُمُ ٱلشَّيْطَٰنُ
أَعْمَٰلَهُمْ فَصَدَّهُمْ عَنِ ٱلسَّبِيلِ
وَكَانُوا۟ مُسْتَبْصِرِينَ ٣٨

**39.** Atipe (A ranșẹ) si Karuna ati Firiaona ati Hamana, atipe dajudaju Musa wa ba wọn pẹlu àlaye ti o han, nwọn si șe igberaga ni ori ilẹ̀; atipe nwọn kò le bọ (lọwọ Wa).

وَقَٰرُونَ وَفِرْعَوْنَ وَهَٰمَٰنَ ۖ وَلَقَدْ جَآءَهُم
مُّوسَىٰ بِٱلْبَيِّنَٰتِ فَٱسْتَكْبَرُوا۟ فِى ٱلْأَرْضِ
وَمَا كَانُوا۟ سَٰبِقِينَ ٣٩

**40.** A si mu olukuluku wọn nipa ẹșẹ rẹ̀. O si mbẹ ninu wọn ẹniti A ran atẹgun lile le lori, atipe ninu wọn ẹniti ijagbe mọ mu mbẹ ninu wọn, atipe ẹniti A tẹ̀ri sinu ilẹ̀ mbẹ ninu wọn, ẹniti a tẹ̀ri (sinu omi) mbẹ ninu wọn. Ati pe Ọlọhun kò șe abosi fun wọn, șugbọn nwọn jẹ ẹniti nwọn șe abosi fun ori ara wọn.

فَكُلًّا أَخَذْنَا بِذَنۢبِهِۦ ۖ فَمِنْهُم مَّنْ أَرْسَلْنَا عَلَيْهِ
حَاصِبًا وَمِنْهُم مَّنْ أَخَذَتْهُ ٱلصَّيْحَةُ
وَمِنْهُم مَّنْ خَسَفْنَا بِهِ ٱلْأَرْضَ
وَمِنْهُم مَّنْ أَغْرَقْنَا ۚ وَمَا كَانَ ٱللَّهُ لِيَظْلِمَهُمْ
وَلَٰكِن كَانُوٓا۟ أَنفُسَهُمْ يَظْلِمُونَ ٤٠

**41.** Apejuwe awọn ẹniti nwọn mu awọn (orișa) ni alatilẹhin lẹhin Ọlọhun o dabi alantakun (Ankabuti) ti o kọ ile kan, bẹ si ni dajudaju ile ti o yẹpẹrẹ ju ni ile alantakun, ti o ba jẹ pe nwọn mọ ni.

مَثَلُ ٱلَّذِينَ ٱتَّخَذُوا۟ مِن دُونِ ٱللَّهِ أَوْلِيَآءَ
كَمَثَلِ ٱلْعَنكَبُوتِ ٱتَّخَذَتْ بَيْتًا ۖ
وَإِنَّ أَوْهَنَ ٱلْبُيُوتِ لَبَيْتُ ٱلْعَنكَبُوتِ ۖ
لَوْ كَانُوا۟ يَعْلَمُونَ ٤١

**42.** Dajudaju Ọlọhun si mọ ohun ti nwọn kepe lẹhin Rẹ̀. Atipe On ni Alagbara, Ọlọgbọn.

إِنَّ ٱللَّهَ يَعْلَمُ مَا يَدْعُونَ مِن دُونِهِۦ مِن شَيْءٍ ۚ
وَهُوَ ٱلْعَزِيزُ ٱلْحَكِيمُ ﴿٤٢﴾

**43.** Awọn apejuwe wọnyi, A nfi wọn lelẹ̀ fun awọn enia, kò si ẹniti o ṣe lakaye si i ayafi awọn onimimọ̀.

وَتِلْكَ ٱلْأَمْثَٰلُ نَضْرِبُهَا لِلنَّاسِ ۖ
وَمَا يَعْقِلُهَآ إِلَّا ٱلْعَٰلِمُونَ ﴿٤٣﴾

**44.** Ọlọhun da sanma ati ilẹ pẹlu otitọ. Dajudaju àmi kan mbẹ ninu eyi fun awọn onigbagbọ ododo.

خَلَقَ ٱللَّهُ ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَٱلْأَرْضَ بِٱلْحَقِّ ۚ
إِنَّ فِى ذَٰلِكَ لَءَايَةً لِّلْمُؤْمِنِينَ ﴿٤٤﴾

**45.** Mã ke ohun ti a fi ranṣẹ si ọ ninu Tirà na ki o si mã gbe irun duro. Dajudaju irun kiki na yio mã kọ̀ iwa ibajẹ fun enia ati iwa buburu; atipe dajudaju iranti Ọlọhun ni o tobi ju atipe Ọlọhun lo mọ ohun ti ẹ nṣe nisẹ.

ٱتْلُ مَآ أُوحِىَ إِلَيْكَ مِنَ ٱلْكِتَٰبِ وَأَقِمِ ٱلصَّلَوٰةَ ۖ
إِنَّ ٱلصَّلَوٰةَ تَنْهَىٰ عَنِ ٱلْفَحْشَآءِ
وَٱلْمُنكَرِ ۗ وَلَذِكْرُ ٱللَّهِ أَكْبَرُ ۗ وَٱللَّهُ
يَعْلَمُ مَا تَصْنَعُونَ ﴿٤٥﴾

**46.** Ẹ kò gbọdọ ba awọn oni-Tirà jiyan afi ni ọ̀nà ti o daraju afi awọn ẹniti o ṣe abosi ninu wọn. Atipe ki ẹ sọpe: Awa gbagbọ ni ododo ohun ti a sọ̀kalẹ̀ fun wa ati ohun ti a sọ̀kalẹ̀ fun nyin, atipe Ọlọhun wa ati Ọlọhun nyin ọkanṣoṣo ni, On ni awa juwọ-jusẹ silẹ̀ fun.

۞ وَلَا تُجَٰدِلُوٓا۟ أَهْلَ ٱلْكِتَٰبِ إِلَّا بِٱلَّتِى
هِىَ أَحْسَنُ إِلَّا ٱلَّذِينَ ظَلَمُوا۟ مِنْهُمْ ۖ وَقُولُوٓا۟ ءَامَنَّا
بِٱلَّذِىٓ أُنزِلَ إِلَيْنَا وَأُنزِلَ إِلَيْكُمْ
وَإِلَٰهُنَا وَإِلَٰهُكُمْ وَٰحِدٌ وَنَحْنُ لَهُۥ مُسْلِمُونَ ﴿٤٦﴾

**47.** Gẹgẹ bayi ni Awa sọ Tirà na kalẹ̀ fun ọ. Nitorina awọn ti A ti fun ni Tirà gbà a gbọ ni ododo, awọn ti nwọn gba a gbọ ni ododo wa ninu awọn elewọnyi; ko si ẹniti yio tako awọn ãyah Wa afi awọn alaigbagbọ.

وَكَذَٰلِكَ أَنزَلْنَآ إِلَيْكَ ٱلْكِتَٰبَ ۚ فَٱلَّذِينَ
ءَاتَيْنَٰهُمُ ٱلْكِتَٰبَ يُؤْمِنُونَ بِهِۦ ۖ وَمِنْ هَٰٓؤُلَآءِ
مَن يُؤْمِنُ بِهِۦ ۚ وَمَا يَجْحَدُ بِـَٔايَٰتِنَآ
إِلَّا ٱلْكَٰفِرُونَ ﴿٤٧﴾

وَمَا كُنتَ تَتْلُوا۟ مِن قَبْلِهِۦ مِن كِتَٰبٍ وَلَا تَخُطُّهُۥ بِيَمِينِكَ ۖ إِذًا لَّٱرْتَابَ ٱلْمُبْطِلُونَ ﴿٤٨﴾

**48.** Irẹ kò ke tira kan şiwaju rẹ̀ atipe irẹ kò fi ọwọ ọtun rẹ kọ ọ, nitoripe nigbana awọn alaigbagbọ wọn ba şe iyemeji.

بَلْ هُوَ ءَايَٰتٌۢ بَيِّنَٰتٌ فِى صُدُورِ ٱلَّذِينَ أُوتُوا۟ ٱلْعِلْمَ ۚ وَمَا يَجْحَدُ بِـَٔايَٰتِنَآ إِلَّا ٱلظَّٰلِمُونَ ﴿٤٩﴾

**49.** Bẽkọ, awọn ãyah ti o yanju ni (Al-Kurani) ni igba-aiya awọn ti a fun ni mimọ̀. Ẹnikan kò ni tako awọn ãyàh Wa afi awọn alabosi.

وَقَالُوا۟ لَوْلَآ أُنزِلَ عَلَيْهِ ءَايَٰتٌ مِّن رَّبِّهِۦ ۖ قُلْ إِنَّمَا ٱلْءَايَٰتُ عِندَ ٱللَّهِ وَإِنَّمَآ أَنَا۠ نَذِيرٌ مُّبِينٌ ﴿٥٠﴾

**50.** Nwọn sọpe: Kini şe ti a kò sọ awọn àmi kalẹ̀ fun u lati ọdọ Oluwa rẹ̀? Sọpe: Ọlọhun nikan ni ami wa ni ọdọ Rẹ̀ atipe olukilọ ti o han gbangba ni emi jẹ (nikan).

أَوَلَمْ يَكْفِهِمْ أَنَّآ أَنزَلْنَا عَلَيْكَ ٱلْكِتَٰبَ يُتْلَىٰ عَلَيْهِمْ ۚ إِنَّ فِى ذَٰلِكَ لَرَحْمَةً وَذِكْرَىٰ لِقَوْمٍ يُؤْمِنُونَ ﴿٥١﴾

**51.** Abi Tirà (Al-Kurani) na ti Awa sọ̀kalẹ̀ fun ọ ti a nke fun wọn kò to fun wọn ni? Dajudaju anu ati işileti wà ninu eyi fun awọn enia ti o gbagbọ ni ododo.

قُلْ كَفَىٰ بِٱللَّهِ بَيْنِى وَبَيْنَكُمْ شَهِيدًا ۖ يَعْلَمُ مَا فِى ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَٱلْأَرْضِ ۗ وَٱلَّذِينَ ءَامَنُوا۟ بِٱلْبَٰطِلِ وَكَفَرُوا۟ بِٱللَّهِ أُو۟لَٰٓئِكَ هُمُ ٱلْخَٰسِرُونَ ﴿٥٢﴾

**52.** Sọpe: Ọlọhun to lẹlẹri larin emi pẹlu nyin, On ni mimọ ohun ti o wa ni sanma ati ilẹ. Atipe awọn ti nwọn gba irọ gbọ ti nwọn kò gba Ọlọhun gbọ, awọn elewọnyi ni ẹni ofo.

وَيَسْتَعْجِلُونَكَ بِٱلْعَذَابِ ۚ وَلَوْلَآ أَجَلٌ مُّسَمًّى لَّجَآءَهُمُ ٱلْعَذَابُ وَلَيَأْتِيَنَّهُم بَغْتَةً وَهُمْ لَا يَشْعُرُونَ ﴿٥٣﴾

**53.** Atipe nwọn yio ma kan ọ loju iyà. Atipe ti kò ba şe pe a ti yan akoko kan ni, dajudaju iyà na iba de ba wọn. Atipe dajudaju ojiji ni yio de ba wọn nigbati nwọn ko ni mọ.

يَسْتَعْجِلُونَكَ بِٱلْعَذَابِ وَإِنَّ جَهَنَّمَ

**54.** Nwọn o ma kan ọ loju nipa iyà na, atipe dajudaju (ina)

Jahannama ni yio rọkirika awọn alaigbagbọ.

لَمُحِيطَةٌۢ بِٱلْكَٰفِرِينَ ﴿٥٤﴾

**55.** Ni ọjọ ti iya yio bo wọn lati ori wọn ati lati isalẹ̀ ẹsẹ wọn. On yio si sọpe: Ẹ tọ iyà ohun ti ẹ ṣe wo.

يَوْمَ يَغْشَىٰهُمُ ٱلْعَذَابُ مِن فَوْقِهِمْ وَمِن تَحْتِ أَرْجُلِهِمْ وَيَقُولُ ذُوقُوا۟ مَا كُنتُمْ تَعْمَلُونَ ﴿٥٥﴾

**56.** Ẹnyin ẹrusin Mi ti ẹ gbagbọ ni ododo, dajudaju ilẹ̀ Mi fẹ̃ (gborò) nitorina Emi nikan ni ki ẹ mã sin.

يَٰعِبَادِىَ ٱلَّذِينَ ءَامَنُوٓا۟ إِنَّ أَرْضِى وَٰسِعَةٌ فَإِيَّٰىَ فَٱعْبُدُونِ ﴿٥٦﴾

**57.** Gbogbo ẹmi ni yio tọ iku wò; lẹhin na ọdọ Wa ni a o da nyin pada si.

كُلُّ نَفْسٍ ذَآئِقَةُ ٱلْمَوْتِ ثُمَّ إِلَيْنَا تُرْجَعُونَ ﴿٥٧﴾

**58.** Atipe awọn ẹniti o gbagbọ ni ododo ti nwọn ṣiṣẹ rere, Awa o fun wọn ni awọn ibugbe ti o ga ninu ọgba idẹra ti odo nṣan nisalẹ̀ rẹ̀, ibẹ ni nwọn yio ma gbe titi. Ẹsan awọn ti o ṣiṣẹ (rere) ma dara o!

وَٱلَّذِينَ ءَامَنُوا۟ وَعَمِلُوا۟ ٱلصَّٰلِحَٰتِ لَنُبَوِّئَنَّهُم مِّنَ ٱلْجَنَّةِ غُرَفًا تَجْرِى مِن تَحْتِهَا ٱلْأَنْهَٰرُ خَٰلِدِينَ فِيهَا نِعْمَ أَجْرُ ٱلْعَٰمِلِينَ ﴿٥٨﴾

**59.** Awọn ẹniti o rọju, Oluwa wọn ni nwọn sin gbẹkẹle.

ٱلَّذِينَ صَبَرُوا۟ وَعَلَىٰ رَبِّهِمْ يَتَوَكَّلُونَ ﴿٥٩﴾

**60.** Melo-melo ninu ẹranko ni kò le da gbe ijẹ rẹ̀; Ọlọhun ni O npese fun wọn ati ẹnyin na. On ni Olugbọrọ, Olumọ̀.

وَكَأَيِّن مِّن دَآبَّةٍ لَّا تَحْمِلُ رِزْقَهَا ٱللَّهُ يَرْزُقُهَا وَإِيَّاكُمْ وَهُوَ ٱلسَّمِيعُ ٱلْعَلِيمُ ﴿٦٠﴾

**61.** Ti irẹ ba si bi wọn lere pe: Tani da sanma ati ilẹ̀ ti o si tẹ õrùn ati oṣupa loriba (fun nyin)? Dajudaju nwọn a sọpe: Ọlọhun ni. Ẽṣe ti nwọn ṣẹri?

وَلَئِن سَأَلْتَهُم مَّنْ خَلَقَ ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَٱلْأَرْضَ وَسَخَّرَ ٱلشَّمْسَ وَٱلْقَمَرَ لَيَقُولُنَّ ٱللَّهُ فَأَنَّىٰ يُؤْفَكُونَ ﴿٦١﴾

**62.** Ọlọhun ma ngbayè ijẹ-imu fun ẹniti o ba wu U ninu awọn ẹrusin Rẹ̀, O si ndiwọn rẹ̀ fun u. Dajudaju Ọlọhun ni mimọ̀ nipa gbogbo nkan.

ٱللَّهُ يَبْسُطُ ٱلرِّزْقَ لِمَن يَشَآءُ مِنْ عِبَادِهِۦ وَيَقْدِرُ لَهُۥٓ
إِنَّ ٱللَّهَ بِكُلِّ شَىْءٍ عَلِيمٌ ٦٢

**63.** Dajudaju ti irẹ ba bi wọn lere pe: Tani ẹniti osọ omi kalẹ̀ lati sanma ti o fi sọ ilẹ̀ di ãyè lẹhin kiku rẹ̀? Dajudaju nwọn yio sọpe: Ọlọhun ni. Sọpe: Ọpẹ ni fun Ọlọhun! Bẽkọ, ọpọlọpọ wọn kò ni lakaye.

وَلَئِن سَأَلْتَهُم مَّن نَّزَّلَ مِنَ ٱلسَّمَآءِ مَآءً فَأَحْيَا
بِهِ ٱلْأَرْضَ مِنۢ بَعْدِ مَوْتِهَا لَيَقُولُنَّ ٱللَّهُ
قُلِ ٱلْحَمْدُ لِلَّهِ بَلْ أَكْثَرُهُمْ لَا يَعْقِلُونَ ٦٣

**64.** Igbesi aiye yi ki iṣe nkan miran bikoṣe igbadun (diẹ) ati ere, atipe ile ti ikẹhin ni iṣe-ẹmi (ti yi o bẹ gbere) bi o ba ṣe pe nwọn mọ̀.

وَمَا هَٰذِهِ ٱلْحَيَوٰةُ ٱلدُّنْيَآ إِلَّا لَهْوٌ وَلَعِبٌ
وَإِنَّ ٱلدَّارَ ٱلْءَاخِرَةَ لَهِىَ ٱلْحَيَوَانُ
لَوْ كَانُوا۟ يَعْلَمُونَ ٦٤

**65.** Nitorina nigbati nwọn ba wọ inu ọkọ (oju omi), nwọn o ma kepe Ọlọhun ni ẹniti omọ ẹsin wọn kanga fun Un ṣugbọn nigbati O ba ko wọn yọ si ori ilẹ̀, nigbana nwọn a wa orogun (fun U).

فَإِذَا رَكِبُوا۟ فِى ٱلْفُلْكِ دَعَوُا۟ ٱللَّهَ مُخْلِصِينَ لَهُ ٱلدِّينَ
فَلَمَّا نَجَّىٰهُمْ إِلَى ٱلْبَرِّ إِذَا هُمْ يُشْرِكُونَ ٦٥

**66.** Nitori ki nwọn le ṣe aimore nipa ohun ti A fun wọn, ati ki nwọn le gbadun. Ṣugbọn nwọn o mọ̀ laipẹ.

لِيَكْفُرُوا۟ بِمَآ ءَاتَيْنَٰهُمْ وَلِيَتَمَتَّعُوا۟ فَسَوْفَ
يَعْلَمُونَ ٦٦

**67.** Awọn kò ha mọ̀ pe Awa ṣe ilẹ̀ ọwọ na ni onifaiyabalẹ̀ nigbati nwọn nki awọn enia mọlẹ̀ ni agbegbe wọn? Irọ ni awọn yio ha gbagbọ ti nwọn yio si ṣe aimore si idẹra Ọlọhun bi?

أَوَلَمْ يَرَوْا۟ أَنَّا جَعَلْنَا حَرَمًا ءَامِنًا وَيُتَخَطَّفُ
ٱلنَّاسُ مِنْ حَوْلِهِمْ أَفَبِٱلْبَٰطِلِ يُؤْمِنُونَ
وَبِنِعْمَةِ ٱللَّهِ يَكْفُرُونَ ٦٧

وَمَنْ أَظْلَمُ مِمَّنِ ٱفْتَرَىٰ عَلَى ٱللَّهِ كَذِبًا أَوْ كَذَّبَ بِٱلْحَقِّ لَمَّا جَآءَهُۥٓ ۚ أَلَيْسَ فِى جَهَنَّمَ مَثْوًى لِّلْكَٰفِرِينَ ﴿٦٨﴾

**68.** Kosi alabosi ti o tayọ ẹniti o da adapa irọ mọ Ọlọhun lọ tabi ti o pe ododo nirọ nigbati o wa ba a, njẹ ibugbe kan koha wa fun awọn alaigbagbọ ninu ina bi?

وَٱلَّذِينَ جَٰهَدُوا۟ فِينَا لَنَهْدِيَنَّهُمْ سُبُلَنَا ۚ وَإِنَّ ٱللَّهَ لَمَعَ ٱلْمُحْسِنِينَ ﴿٦٩﴾

**69.** Atipe awọn ẹniti ngbiyanju nipa (ẹsin) Wa, dajudaju Awa yio fi wọn mọ awọn ọna Wa. Atipe Ọlọhun wà pẹlu awọn ti nṣe rere.

## سُورَةُ الرُّومِ

## *(30) Suratul Rũmu*

بِسْمِ ٱللَّهِ ٱلرَّحْمَٰنِ ٱلرَّحِيمِ

*Ni orukọ Ọlọhun Ajọkẹ aiye, Aṣakẹ ọrun.*

الٓمٓ ﴿١﴾

**1.** Alif, Lãm, Mĩm (Ọlọhun ni O mọ ohun t'Ogba l'ero pẹlu awọn harafi yi).

غُلِبَتِ ٱلرُّومُ ﴿٢﴾

**2.** A bori awọn ara ilu Rũmu.

فِىٓ أَدْنَى ٱلْأَرْضِ وَهُم مِّنۢ بَعْدِ غَلَبِهِمْ سَيَغْلِبُونَ ﴿٣﴾

**3.** Ni ilẹ̀ tosi, atipe awọn na yio bori lẹhin bibori ti abori wọn.

فِى بِضْعِ سِنِينَ ۗ لِلَّهِ ٱلْأَمْرُ مِن قَبْلُ وَمِنۢ بَعْدُ ۚ وَيَوْمَئِذٍ يَفْرَحُ ٱلْمُؤْمِنُونَ ﴿٤﴾

**4.** Ninu ọdun diẹ. ti Ọlọhun ni aṣẹ ni iṣiwaju ati ti igbẹhin atipe ni ọjọ na awọn olugbagbọ ododo yio ma dunnu.

بِنَصْرِ ٱللَّهِ ۚ يَنصُرُ مَن يَشَآءُ ۖ وَهُوَ ٱلْعَزِيزُ ٱلرَّحِيمُ ﴿٥﴾

**5.** Pẹlu iranlọwọ ti Ọlọhun. On mã nṣe iranlọwọ fun ẹniti O ba fẹ atipe On ni alagbara, Onikẹ.

وَعْدَ ٱللَّهِ ۖ لَا يُخْلِفُ ٱللَّهُ وَعْدَهُۥ وَلَٰكِنَّ أَكْثَرَ ٱلنَّاسِ لَا يَعْلَمُونَ ﴿٦﴾

**6.** Adehun Ọlọhun (ni eyi)! Ọlọhun ki sepa adehun Rẹ̀ ṣugbọn ọpọlọpọ awọn enia kò mọ̀.

يَعْلَمُونَ ظَٰهِرًا مِّنَ ٱلْحَيَوٰةِ ٱلدُّنْيَا وَهُمْ عَنِ ٱلْءَاخِرَةِ هُمْ غَٰفِلُونَ ﴿٧﴾

**7.** Nwọn mọ ohun ti o han kan nipa ti aiye yi, ṣugbọn nwọn jẹ alaikùla nipa ọjọ ikẹhin.

**8.** Abi awọn ko tilẹ ronu ninu ara wọn ni? Ọlọhun kò wulẹ da sanma ati ilẹ ati ohun ti mbẹ ni arin awọn mejẽji lasan ayafi pẹlu ododo, O si bu igbà kan ti a yan. Atipe ọpọlọpo awọn enia ni nwọn ṣe alaigbagbọ si ibà Oluwa pade.

أَوَلَمْ يَتَفَكَّرُوا فِي أَنفُسِهِم مَّا خَلَقَ اللَّهُ السَّمَاوَاتِ وَالْأَرْضَ وَمَا بَيْنَهُمَا إِلَّا بِالْحَقِّ وَأَجَلٍ مُّسَمًّى وَإِنَّ كَثِيرًا مِّنَ النَّاسِ بِلِقَاءِ رَبِّهِمْ لَكَافِرُونَ ٨

**9.** Abi awọn kò rin ni ori ilẹ̀ ni ki nwọn wo bawo ni atubọtan awọn ti o ti ṣiwaju wọn ti ri? Nwọn ni agbara ju wọn lọ, nwọn si lo ilẹ fun irugbin nwọn si tun lo ilẹ na pupọ ju bi awọn ti lo o lọ. Awọn ojiṣẹ wọn si wa ba wọn pẹlu àlàye ti o han. Nitorina Ọlọhun kò jẹ ṣe abosi fun wọn, ṣugbọn awọn lo jẹ ẹniti nwọn ṣe abosi fun ara wọn.

أَوَلَمْ يَسِيرُوا فِي الْأَرْضِ فَيَنظُرُوا كَيْفَ كَانَ عَاقِبَةُ الَّذِينَ مِن قَبْلِهِمْ كَانُوا أَشَدَّ مِنْهُمْ قُوَّةً وَأَثَارُوا الْأَرْضَ وَعَمَرُوهَا أَكْثَرَ مِمَّا عَمَرُوهَا وَجَاءَتْهُمْ رُسُلُهُم بِالْبَيِّنَاتِ فَمَا كَانَ اللَّهُ لِيَظْلِمَهُمْ وَلَٰكِن كَانُوا أَنفُسَهُمْ يَظْلِمُونَ ٩

**10.** Lẹhinna atubọtan awọn ti o ṣe buburu jasi buburu, nitoripe nwọn pe awọn ãyàh Ọlọhun nirọ nwọn si jẹ ẹniti o nfi ṣe yẹ̀yẹ̃.

ثُمَّ كَانَ عَاقِبَةَ الَّذِينَ أَسَاءُوا السُّوأَىٰ أَن كَذَّبُوا بِآيَاتِ اللَّهِ وَكَانُوا بِهَا يَسْتَهْزِئُونَ ١٠

**11.** Ọlọhun A ma pilẹ ẹda dida, lẹhinna yio tun u da, lẹhinna ọdọ Rẹ̀ ni a o da nyin pada si.

اللَّهُ يَبْدَأُ الْخَلْقَ ثُمَّ يُعِيدُهُ ثُمَّ إِلَيْهِ تُرْجَعُونَ ١١

**12.** Atipe ọjọ ti akoko na ba de, awọn ẹlẹṣẹ yio sọ ireti nù.

وَيَوْمَ تَقُومُ السَّاعَةُ يُبْلِسُ الْمُجْرِمُونَ ١٢

**13.** Atipe ko ni si oluṣipẹ̀ fun wọn ninu awọn oriṣa wọn, atipe nwọn yio kọ ti awọn oriṣa wọn na (ni ọjọ na).

وَلَمْ يَكُن لَّهُم مِّن شُرَكَائِهِمْ شُفَعَاءُ وَكَانُوا بِشُرَكَائِهِمْ كَافِرِينَ ١٣

**14.** Atipe ọjọ ti akoko na yio ba de, ọjọ na ni nwọn yio pinya pẹlu ara wọn.

وَيَوْمَ تَقُومُ السَّاعَةُ يَوْمَئِذٍ يَتَفَرَّقُونَ ١٤

**15.** Nitorina awọn ẹniti nwọn ba gbagbọ ni ododo ti nwọn si se işẹ rere, awọn ni yio ma dunnu ninu abata (ti ọgba idẹra).

فَأَمَّا ٱلَّذِينَ ءَامَنُوا۟ وَعَمِلُوا۟ ٱلصَّٰلِحَٰتِ
فَهُمْ فِى رَوْضَةٍ يُحْبَرُونَ ﴿١٥﴾

**16.** Şugbọn awọn ẹniti nwọn şe aigbagbọ ti nwọn si pe awọn àmi Wa nirọ ati ibapade ti ọrun, awọn elewọnni a o o ko wọn jọ sinu iyà.

وَأَمَّا ٱلَّذِينَ كَفَرُوا۟ وَكَذَّبُوا۟ بِـَٔايَٰتِنَا وَلِقَآئِ ٱلْءَاخِرَةِ
فَأُو۟لَٰٓئِكَ فِى ٱلْعَذَابِ مُحْضَرُونَ ﴿١٦﴾

**17.** Nitorina ẹ mã şe afọmọ fun Ọlọhun nigbati alẹ ba lẹ ba nyin ati igbati ilẹ̀ ba mọ ba nyin.

فَسُبْحَٰنَ ٱللَّهِ حِينَ تُمْسُونَ وَحِينَ
تُصْبِحُونَ ﴿١٧﴾

**18.** Atipe ti Rẹ̀ ni ọpẹ ninu sanmọ ati ilẹ̀, (ẹ şe afọmọ fun U) ni aşalẹ ati igbati ọsan ba pọn ba nyin.

وَلَهُ ٱلْحَمْدُ فِى ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَٱلْأَرْضِ
وَعَشِيًّا وَحِينَ تُظْهِرُونَ ﴿١٨﴾

**19.** A ma yọ alãyè jade lati ara oku A si ma yọ oku jade lati ara alãyè, A si ma ji ilẹ̀ lẹhin iku rẹ̀. Bayi si ni a o yọ ẹnyin na jade.

يُخْرِجُ ٱلْحَىَّ مِنَ ٱلْمَيِّتِ وَيُخْرِجُ ٱلْمَيِّتَ مِنَ ٱلْحَىِّ
وَيُحْىِ ٱلْأَرْضَ بَعْدَ مَوْتِهَا ۚ وَكَذَٰلِكَ تُخْرَجُونَ ﴿١٩﴾

**20.** Atipe o mbẹ ninu àmi Rẹ̀ pe, O fi iyẹpẹ da nyin, lẹhinna nigbana ni ẹnyin di abara ti ẹntuka (sori ilẹ̀).

وَمِنْ ءَايَٰتِهِۦٓ أَنْ خَلَقَكُم مِّن تُرَابٍ
ثُمَّ إِذَآ أَنتُم بَشَرٌ تَنتَشِرُونَ ﴿٢٠﴾

**21.** Atipe o mbẹ ninu awọn àmi Rẹ̀ pe, O da awọn aya fun nyin lati ara nyin ki ẹ le ba ma ri ifaiyabalẹ̀ lọdọ wọn, O si şe ifẹ ati ikẹ si ãrin nyin. Dajudaju awọn àmi mbẹ ninu eyi fun awọn enia ti o nronu.

وَمِنْ ءَايَٰتِهِۦٓ أَنْ خَلَقَ لَكُم مِّنْ أَنفُسِكُمْ أَزْوَٰجًا
لِّتَسْكُنُوٓا۟ إِلَيْهَا وَجَعَلَ بَيْنَكُم
مَّوَدَّةً وَرَحْمَةً ۚ إِنَّ فِى ذَٰلِكَ لَءَايَٰتٍ
لِّقَوْمٍ يَتَفَكَّرُونَ ﴿٢١﴾

**22.** O si tun mbẹ ninu awọn ami Rẹ̀ dida sanma ati ilẹ̀ ati iyatọ si ra wọn awọn ede nyin ati awọn àwọ̀

وَمِنْ ءَايَٰتِهِۦ خَلْقُ ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَٱلْأَرْضِ
وَٱخْتِلَٰفُ أَلْسِنَتِكُمْ وَأَلْوَٰنِكُمْ ۚ إِنَّ فِى ذَٰلِكَ

لَآيَاتٍ لِلْعَالِمِينَ ﴿٢٢﴾

nyin. Dajudaju awọn arisanmi mbẹ ninu eyi fun awọn oni mimọ.

وَمِنْ آيَاتِهِ مَنَامُكُمْ بِاللَّيْلِ وَالنَّهَارِ وَابْتِغَاؤُكُمْ مِنْ فَضْلِهِ ۚ إِنَّ فِي ذَٰلِكَ لَآيَاتٍ لِقَوْمٍ يَسْمَعُونَ ﴿٢٣﴾

**23.** Atipe o mbẹ ninu awọn àmi Rẹ̀ õrun nyin ti òru ati ti ọsan ati wiwa ti ẹ nwa õre Rẹ̀. Dajudaju awọn àmi mbẹ ninu eyi fun awọn enia ti o ngbọ (ọ̀rọ).

وَمِنْ آيَاتِهِ يُرِيكُمُ الْبَرْقَ خَوْفًا وَطَمَعًا وَيُنَزِّلُ مِنَ السَّمَاءِ مَاءً فَيُحْيِي بِهِ الْأَرْضَ بَعْدَ مَوْتِهَا ۚ إِنَّ فِي ذَٰلِكَ لَآيَاتٍ لِقَوْمٍ يَعْقِلُونَ ﴿٢٤﴾

**24.** O si mbẹ ninu awọn àmi Rẹ̀ fifi manamana han nyin niti ibẹru ati ireti, ati pe A ma sọ omi kalẹ̀ lati inu sanma, lẹhinna A ma fi ji ilẹ̀ lẹhin ti o ti ku. Dajudaju awọn àmi mbẹ ninu eyi fun awọn enia onilakaye.

وَمِنْ آيَاتِهِ أَنْ تَقُومَ السَّمَاءُ وَالْأَرْضُ بِأَمْرِهِ ۚ ثُمَّ إِذَا دَعَاكُمْ دَعْوَةً مِنَ الْأَرْضِ إِذَا أَنْتُمْ تَخْرُجُونَ ﴿٢٥﴾

**25.** Atipe o mbẹ ninu àmi Rẹ̀ diduro sanma ati ilẹ̀ pẹlu aṣẹ Rẹ̀. Lẹhinna nigbati O ba pe nyin ni pipe ẽkanna nigbana ẹnyin yio jade lati inu ilẹ̀.

وَلَهُ مَنْ فِي السَّمَاوَاتِ وَالْأَرْضِ ۖ كُلٌّ لَهُ قَانِتُونَ ﴿٢٦﴾

**26.** Atipe ti Ọlọhun ni awọn ẹniti mbẹ ninu sanma ati ninu ilẹ̀ gbogbo wọn lo tẹle (ti Ọlọhun).

وَهُوَ الَّذِي يَبْدَأُ الْخَلْقَ ثُمَّ يُعِيدُهُ وَهُوَ أَهْوَنُ عَلَيْهِ ۚ وَلَهُ الْمَثَلُ الْأَعْلَىٰ فِي السَّمَاوَاتِ وَالْأَرْضِ ۚ وَهُوَ الْعَزِيزُ الْحَكِيمُ ﴿٢٧﴾

**27.** Atipe On ni O nbẹrẹ ẹda dida lẹhinna yio tun u da atipe eleyini rọrun julọ fun U. Atipe ti Rẹ̀ ni apejuwe ti o ga-ju ninu sanma ati ilẹ̀; On si ni Alagbara, Ọlọgbọn.

ضَرَبَ لَكُمْ مَثَلًا مِنْ أَنْفُسِكُمْ ۖ هَلْ لَكُمْ مِنْ مَا مَلَكَتْ أَيْمَانُكُمْ مِنْ شُرَكَاءَ

**28.** O fi apejuwe kan lelẹ̀ fun nyin nipa ara nyin. Njẹ o mbẹ fun nyin ninu awọn ti ọwọ ọtun nyin ni, (ẹru yin) ti nwọn ba nyin dọgba

ninu ohun ti A pa ni ese fun nyin, ki ẹnyin (ati awọn na) jẹ dọgbadọgba ninu rẹ̀, ti ẹ o ma paiya wọn gẹgẹbi ipaiya nyin ti ẹ npaiya ara nyin bi? Bayi ni A o ma ṣe alaye awọn àmi na fun awọn enia ti o ni lakaye.

فِي مَا رَزَقْنَٰكُمْ فَأَنتُمْ فِيهِ سَوَآءٌ تَخَافُونَهُمْ كَخِيفَتِكُمْ أَنفُسَكُمْ ۚ كَذَٰلِكَ نُفَصِّلُ ٱلْءَايَٰتِ لِقَوْمٍ يَعْقِلُونَ ﴿٢٨﴾

**29.** Bẹtiẹkọ, awọn ẹniti nwọn ṣe abosi tẹle ifẹ-inu ti wọn laisi mimọ̀ kan; tani ẹniti yio fi ẹniti Ọlọhun ba fi silẹ̀ ninu iṣina mọ̀nà? bẹ si ni konisi alaranṣe fun wọn.

بَلِ ٱتَّبَعَ ٱلَّذِينَ ظَلَمُوٓا۟ أَهْوَآءَهُم بِغَيْرِ عِلْمٍ ۖ فَمَن يَهْدِى مَنْ أَضَلَّ ٱللَّهُ ۖ وَمَا لَهُم مِّن نَّٰصِرِينَ ﴿٢٩﴾

**30.** Nitorina da oju rẹ kọ ẹsin ododo, ni ẹni ti o gunri sii ti osi duro ni deede Lorii rẹ, àdamọ Ọlọhun eyiti O fi da awọn enia. Kosi iyipada ninu àdamọ Ọlọhun. Eyi ni ẹsin ti o duro dede, ṣugbọn ọpọlọpọ awọn enia kò mọ̀.

فَأَقِمْ وَجْهَكَ لِلدِّينِ حَنِيفًا ۚ فِطْرَتَ ٱللَّهِ ٱلَّتِى فَطَرَ ٱلنَّاسَ عَلَيْهَا ۚ لَا تَبْدِيلَ لِخَلْقِ ٱللَّهِ ۚ ذَٰلِكَ ٱلدِّينُ ٱلْقَيِّمُ وَلَٰكِنَّ أَكْثَرَ ٱلنَّاسِ لَا يَعْلَمُونَ ﴿٣٠﴾

**31.** Ni ẹniti nṣẹri pada si ọdọ Rẹ̀; ki ẹ si ma paiya Rẹ̀, ki ẹ si ma gbe irun duro ki ẹ ma si jẹ ọkan ninu awọn ti o nda nkan pọ̀ mọ Ọlọhun.

۞ مُنِيبِينَ إِلَيْهِ وَٱتَّقُوهُ وَأَقِيمُوا۟ ٱلصَّلَوٰةَ وَلَا تَكُونُوا۟ مِنَ ٱلْمُشْرِكِينَ ﴿٣١﴾

**32.** Ninu awọn ẹniti nwọn da ẹsin wọn si kelekele ti nwọn si jẹ ijọ ọtọtọ; ti olukuluku ijọ ti wọn nyọ ṣẹ̀ṣẹ̀ si ohun ti o wa lọdọ wọn.

مِنَ ٱلَّذِينَ فَرَّقُوا۟ دِينَهُمْ وَكَانُوا۟ شِيَعًا ۖ كُلُّ حِزْبٍۭ بِمَا لَدَيْهِمْ فَرِحُونَ ﴿٣٢﴾

**33.** Nigbati inira kan ba si fi ọwọ kan awọn enia, nwọn yio kepe Oluwa wọn, ni ẹniti nṣẹri pada si ọdọ Rẹ̀, lẹhinna nigbati O ba fun wọn ni ikẹ kan tọwọ lati ọdọ Rẹ̀,

وَإِذَا مَسَّ ٱلنَّاسَ ضُرٌّ دَعَوْا۟ رَبَّهُم مُّنِيبِينَ إِلَيْهِ ثُمَّ إِذَآ أَذَاقَهُم مِّنْهُ رَحْمَةً إِذَا فَرِيقٌ مِّنْهُم بِرَبِّهِمْ يُشْرِكُونَ ﴿٣٣﴾

nigbana apakan ninu wọn yio ba Oluwa wọn wa orogun.

**34.** Ki nwọn le ṣe aimore nipa ohun ti A fun wọn. Nitorina ki ẹ mã gbadun, laipẹ ẹ o mọ̀.

لِيَكْفُرُوا بِمَا آتَيْنَاهُمْ فَتَمَتَّعُوا فَسَوْفَ تَعْلَمُونَ ٣٤

**35.** Tabi A sọ awijare kan kalẹ̀ fun wọn ni ti o mba wọn sọrọ nipa ohun ti nwọn fi nṣe orogun si On (Ọlọhun)?

أَمْ أَنزَلْنَا عَلَيْهِمْ سُلْطَانًا فَهُوَ يَتَكَلَّمُ بِمَا كَانُوا بِهِ يُشْرِكُونَ ٣٥

**36.** Atipe nigbati A ba fi ikẹ kan tọ awọn enia wò nwọn o ma yọ ṣẹ̀ṣẹ̀ nitori rẹ̀, ti buburu ba si ba wọn nitori ohun ti ọwọ wọn ti ṣiwaju, nigbana nwọn o sọ ireti nu.

وَإِذَا أَذَقْنَا النَّاسَ رَحْمَةً فَرِحُوا بِهَا وَإِن تُصِبْهُمْ سَيِّئَةٌ بِمَا قَدَّمَتْ أَيْدِيهِمْ إِذَا هُمْ يَقْنَطُونَ ٣٦

**37.** Tabi nwọn kò mọ ni pe dajudaju Ọlọhun lo ngbõrò arisiki fun ẹniti O ba fẹ? Atipe On ndiwọn (rẹ̀ niba-niba) (fun ẹ́lomiran). Dajudaju awọn àmi mbẹ ninu eyi fun awọn enia ti nwọn ni igbagbọ ododo.

أَوَلَمْ يَرَوْا أَنَّ اللَّهَ يَبْسُطُ الرِّزْقَ لِمَن يَشَاءُ وَيَقْدِرُ إِنَّ فِي ذَٰلِكَ لَآيَاتٍ لِّقَوْمٍ يُؤْمِنُونَ ٣٧

**38.** Nitorina ki ẹ fun ẹbi ti o sunmọ nyin ni ẹtọ rẹ̀, ati awọn talika ati awọn ọmọ oju ọna (arin irin ajo ti o tàn). Eyini lo dara julọ fun awọn ẹniti nwọn fẹ oju rere Ọlọhun, atipe awọn yẹn ni nwọn yio la.

فَآتِ ذَا الْقُرْبَىٰ حَقَّهُ وَالْمِسْكِينَ وَابْنَ السَّبِيلِ ذَٰلِكَ خَيْرٌ لِّلَّذِينَ يُرِيدُونَ وَجْهَ اللَّهِ وَأُولَٰئِكَ هُمُ الْمُفْلِحُونَ ٣٨

**39.** Atipe ohunkohun ti ẹ ba mu silẹ ni owó-ele, ki o ba di pupọ lara dukiya awọn enia, ṣugbọn kò ni lekun ni ọdọ Ọlọhun; atipe ohunkohun ti ẹ ba mu silẹ̀ ninu

وَمَا آتَيْتُم مِّن رِّبًا لِّيَرْبُوَ فِي أَمْوَالِ النَّاسِ فَلَا يَرْبُو عِندَ اللَّهِ وَمَا آتَيْتُم مِّن زَكَاةٍ تُرِيدُونَ وَجْهَ اللَّهِ فَأُولَٰئِكَ هُمُ الْمُضْعِفُونَ ٣٩

(owò) sakat, ti ẹ nwa oju rere Ọlọhun, nitorina awọn elewọnyi ni nwọn yio di adipele (ẹsan).

**40.** Ọlọhun ni Ẹniti O da nyin, lẹhinna O pa ese fun nyin, lẹhinna yio pa nyin, lẹhinna yio ji nyin dide. Njẹ awọn ohun ti ẹnyin dapọ mọ Ọlọhun eyiti o ṣe nkan ninu awọn yi mbẹ ninu wọn bi? mimọ ni fun U, atipe O ga ju awọn ohun ti ẹ fi nṣe orogun Rẹ lọ.

اللَّهُ الَّذِي خَلَقَكُمْ ثُمَّ رَزَقَكُمْ ثُمَّ يُمِيتُكُمْ ثُمَّ يُحْيِيكُمْ هَلْ مِن شُرَكَائِكُم مَّن يَفْعَلُ مِن ذَٰلِكُم مِّن شَيْءٍ سُبْحَانَهُ وَتَعَالَىٰ عَمَّا يُشْرِكُونَ ﴿٤٠﴾

**41.** Awọn ibajẹ han ni okelẹ ati ni ibudo (ibajẹ kari) nitori ohun ti ọwọ awọn enia ṣe nişẹ, ki O le fun wọn tọwọ apakan ohun ti nwọn ṣe nişẹ, boya nwọn le ṣẹri pada.

ظَهَرَ الْفَسَادُ فِي الْبَرِّ وَالْبَحْرِ بِمَا كَسَبَتْ أَيْدِي النَّاسِ لِيُذِيقَهُم بَعْضَ الَّذِي عَمِلُوا لَعَلَّهُمْ يَرْجِعُونَ ﴿٤١﴾

**42.** Sọpe: Ẹ rin ni ori ilẹ, nigbana ki ẹ woye atubọtan awọn ẹniti o ti ṣiwaju bawo lo ti jẹ, ti ọpọlọpọ nwọn jẹ ẹniti nda nkan miran pọ mọ (Ọlọhun).

قُلْ سِيرُوا فِي الْأَرْضِ فَانظُرُوا كَيْفَ كَانَ عَاقِبَةُ الَّذِينَ مِن قَبْلُ كَانَ أَكْثَرُهُم مُّشْرِكِينَ ﴿٤٢﴾

**43.** Nitorina ẹ da oju nyin kọ ẹsin ti o duro dede, ṣiwaju ki ọjọ kan to de ti ko ni si oludapada fun u lati ọdọ Ọlọhun. ni ọjọ na awọn (enia) yio pinya.

فَأَقِمْ وَجْهَكَ لِلدِّينِ الْقَيِّمِ مِن قَبْلِ أَن يَأْتِيَ يَوْمٌ لَّا مَرَدَّ لَهُ مِنَ اللَّهِ يَوْمَئِذٍ يَصَّدَّعُونَ ﴿٤٣﴾

**44.** Ẹniti o ṣe aigbagbọ, aigbagbọ rẹ mbẹ lori rẹ; ẹniti o ba ṣe işẹ daradara awọn ni nwọn tẹ itẹ rere fun ara wọn.

مَن كَفَرَ فَعَلَيْهِ كُفْرُهُ وَمَنْ عَمِلَ صَالِحًا فَلِأَنفُسِهِمْ يَمْهَدُونَ ﴿٤٤﴾

**45.** Ki Ó le san ẹsan fun awọn ẹniti o gbagbọ lododo ti nwọn si se işẹ rere lati inu õre Rẹ (ni yio ti san

لِيَجْزِيَ الَّذِينَ آمَنُوا وَعَمِلُوا الصَّالِحَاتِ مِن فَضْلِهِ إِنَّهُ لَا يُحِبُّ الْكَافِرِينَ ﴿٤٥﴾

wọn lẹsan). Dajudaju On kò fẹran awọn alaigbagbọ.

**46.** Atipe ninu awọn ami Rẹ ni pe On ran awọn atẹgun niro idunnu, ati ki O le fun nyin tọ wo ninu ikẹ Rẹ, ati ki ọkọ̀ (oju omi) le ma sare lọ pẹlu aṣẹ Rẹ, ati ki ẹ le mã wa ninu ore-ajulọ Rẹ ati ki ẹ le mã dupẹ.

وَمِنْ ءَايَٰتِهِۦٓ أَن يُرْسِلَ ٱلرِّيَاحَ مُبَشِّرَٰتٍ وَلِيُذِيقَكُم مِّن رَّحْمَتِهِۦ وَلِتَجْرِىَ ٱلْفُلْكُ بِأَمْرِهِۦ وَلِتَبْتَغُوا۟ مِن فَضْلِهِۦ وَلَعَلَّكُمْ تَشْكُرُونَ ﴿٤٦﴾

**47.** Atipe dajudaju A ran awọn ojiṣẹ kan ṣiwaju rẹ si awọn enia wọn, nwọn si wa ba wọn pẹlu alaye ti o yanju, A si gba ẹsan (iyà) lara awọn ẹlẹṣẹ, ṣiṣe atilẹhin fun awọn onigbagbọ ododo jẹ ẹtọ fun Wa.

وَلَقَدْ أَرْسَلْنَا مِن قَبْلِكَ رُسُلًا إِلَىٰ قَوْمِهِمْ فَجَآءُوهُم بِٱلْبَيِّنَٰتِ فَٱنتَقَمْنَا مِنَ ٱلَّذِينَ أَجْرَمُوا۟ ۖ وَكَانَ حَقًّا عَلَيْنَا نَصْرُ ٱلْمُؤْمِنِينَ ﴿٤٧﴾

**48.** Ọlọhun ni Ẹniti O nran awọn atẹgùn, ti o si ntu ẹṣu-ojo ka, ti O si ntẹẹ ninu sanma bi O ti fẹ, ti O si nfi si orikerike (lọtọ̃tọ̀); nigbana o ma ri ojo yio ma jade ni ãrin rẹ̀; nitorina ti O ba dà si (oko) ẹniti O ba fẹ ninu ẹ́rusin Rẹ̀, nigbana nwọn yio ma yọ ṣẹ̀ṣẹ̀.

ٱللَّهُ ٱلَّذِى يُرْسِلُ ٱلرِّيَٰحَ فَتُثِيرُ سَحَابًا فَيَبْسُطُهُۥ فِى ٱلسَّمَآءِ كَيْفَ يَشَآءُ وَيَجْعَلُهُۥ كِسَفًا فَتَرَى ٱلْوَدْقَ يَخْرُجُ مِنْ خِلَٰلِهِۦ ۖ فَإِذَآ أَصَابَ بِهِۦ مَن يَشَآءُ مِنْ عِبَادِهِۦٓ إِذَا هُمْ يَسْتَبْشِرُونَ ﴿٤٨﴾

**49.** Biotilẹjẹpe ni iṣiwaju ki a to sọ ọ kalẹ̀ fun wọn nwọn ti jẹ ọkan ninu awọn ti o ti sọ ireti nu ṣiwaju.

وَإِن كَانُوا۟ مِن قَبْلِ أَن يُنَزَّلَ عَلَيْهِم مِّن قَبْلِهِۦ لَمُبْلِسِينَ ﴿٤٩﴾

**50.** Nitorina woye sibi àmi ikẹ Ọlọhun bi O ti ṣe nji ilẹ̀ lẹhin ti o ti ku. Dajudaju Eleyiun (Ọlọhun) Ohun naa ni yio ji oku dide atipe On ni Alagbara lori gbogbo nkan.

فَٱنظُرْ إِلَىٰٓ ءَاثَٰرِ رَحْمَتِ ٱللَّهِ كَيْفَ يُحْىِ ٱلْأَرْضَ بَعْدَ مَوْتِهَآ ۚ إِنَّ ذَٰلِكَ لَمُحْىِ ٱلْمَوْتَىٰ ۖ وَهُوَ عَلَىٰ كُلِّ شَىْءٍ قَدِيرٌ ﴿٥٠﴾

**51.** Atipe dajudaju ti o ba şe pe Awa ran atęgun ti nwọn si ri tio (irugbin wọn) pọn dajudaju wọn ò ba di ęniti o şe aimoore lęhin rę̀.

وَلَئِنْ أَرْسَلْنَا رِيحًا فَرَأَوْهُ مُصْفَرًّا لَّظَلُّوا۟ مِنۢ بَعْدِهِۦ يَكْفُرُونَ ٥١

**52.** Nitorina dajudaju irę kò le ję ki òku gbọrọ, atipe irę kò le ję ki aditi gbọ ipe nigbati wọn ba ti pęhinda.

فَإِنَّكَ لَا تُسْمِعُ ٱلْمَوْتَىٰ وَلَا تُسْمِعُ ٱلصُّمَّ ٱلدُّعَآءَ إِذَا وَلَّوْا۟ مُدْبِرِينَ ٥٢

**53.** Atipe irę kò le fi ọnà mọ afọju kuro ninu işina wọn. Kosi ęniti ole fun ni ọrọ gbọ ayafi ęniti o ni igbagbọ ododo si awọn ãyàh Wa ti nwọn si ju ọwọ jusę silę fun Ọlọhun.

وَمَآ أَنتَ بِهَٰدِ ٱلْعُمْىِ عَن ضَلَٰلَتِهِمْ ۖ إِن تُسْمِعُ إِلَّا مَن يُؤْمِنُ بِـَٔايَٰتِنَا فَهُم مُّسْلِمُونَ ٥٣

**54.** Ọlọhun ni Ęniti O da nyin lati inu ailagbara lęhinna O fun nyin ni agbara lęhin ailagbara, lęhinna O şe nyin ni alailagbara ati (arugbo) ab'ewu, Lęhin lilagbara O nda ęda ohun ti O ba fę, On ni Olumọ̀, Alagbara.

۞ ٱللَّهُ ٱلَّذِى خَلَقَكُم مِّن ضَعْفٍ ثُمَّ جَعَلَ مِنۢ بَعْدِ ضَعْفٍ قُوَّةً ثُمَّ جَعَلَ مِنۢ بَعْدِ قُوَّةٍ ضَعْفًا وَشَيْبَةً ۚ يَخْلُقُ مَا يَشَآءُ ۖ وَهُوَ ٱلْعَلِيمُ ٱلْقَدِيرُ ٥٤

**55.** Ni ọjọ ti asiko na yio de awọn ęlęşę yio ma bura pe: Awọn ko gbe (aiye) ju wakati kan lọ. Gęgębayi ni nwọn ti man sęri kuro n'ibi otitọ.

وَيَوْمَ تَقُومُ ٱلسَّاعَةُ يُقْسِمُ ٱلْمُجْرِمُونَ مَا لَبِثُوا۟ غَيْرَ سَاعَةٍ ۚ كَذَٰلِكَ كَانُوا۟ يُؤْفَكُونَ ٥٥

**56.** Awọn ti a ta l'ọrę mimọ ati igbagbọ ododo yio sọpe: Dajudaju ęnyin ti gbe (aiye) ninu akọsilę̀ Ọlọhun titi di ọjọ Ajinde, nitorina oni ni ọjọ Ajinde na, şugbọn ęnyin kò mọ̀ ni.

وَقَالَ ٱلَّذِينَ أُوتُوا۟ ٱلْعِلْمَ وَٱلْإِيمَٰنَ لَقَدْ لَبِثْتُمْ فِى كِتَٰبِ ٱللَّهِ إِلَىٰ يَوْمِ ٱلْبَعْثِ ۖ فَهَٰذَا يَوْمُ ٱلْبَعْثِ وَلَٰكِنَّكُمْ كُنتُمْ لَا تَعْلَمُونَ ٥٦

**57.** Nitorina ni ọjọ na àròye wọn ti nwọn yio ma ṣe kò ni ṣe awọn alabosi ni anfani atipe ako si ni wa lọdọ wọn wipe ki wọn sẹri kuro ninu ohun ti wọn ti nse.

فَيَوْمَئِذٍ لَّا يَنفَعُ ٱلَّذِينَ ظَلَمُوا۟ مَعْذِرَتُهُمْ وَلَا هُمْ يُسْتَعْتَبُونَ ٥٧

**58.** Dajudaju Awa fi oniruru apejuwe lelẹ̀ fun awọn enia ninu Al-Kurani yi. Bi irẹ ba mu àmi wa ba wọn, awọn ti ko gbagbọ yio sọpe: Ẹ kò jẹ nkankan ju obilẹjẹ lọ.

وَلَقَدْ ضَرَبْنَا لِلنَّاسِ فِى هَٰذَا ٱلْقُرْءَانِ مِن كُلِّ مَثَلٍ ۚ وَلَئِن جِئْتَهُم بِـَٔايَةٍ لَّيَقُولَنَّ ٱلَّذِينَ كَفَرُوٓا۟ إِنْ أَنتُمْ إِلَّا مُبْطِلُونَ ٥٨

**59.** Gẹgẹbayi ni Ọlọhun nfi odidi di ọkàn awọn ti kò ni mimọ̀.

كَذَٰلِكَ يَطْبَعُ ٱللَّهُ عَلَىٰ قُلُوبِ ٱلَّذِينَ لَا يَعْلَمُونَ ٥٩

**60.** Nitorina ṣe ifarada; dajudaju ododo ni adehun Ọlọhun; maṣe jẹki awọn ti kò mọ amọdaju f'oju diẹ.

فَٱصْبِرْ إِنَّ وَعْدَ ٱللَّهِ حَقٌّ ۖ وَلَا يَسْتَخِفَّنَّكَ ٱلَّذِينَ لَا يُوقِنُونَ ٦٠

## *(31) Suratu - Lukmọnu*




*Ni orukọ Ọlọhun Ajọkẹ aiye, Aṣakẹ ọrun.*

بِسْمِ ٱللَّهِ ٱلرَّحْمَٰنِ ٱلرَّحِيمِ

**1.** Alif, Lãm, Mĩm (Ọlọhun ni O mọ ohun ti O gba lero pẹlu awọn harafi yi).

الٓمٓ ١

**2.** Eyi ni awọn ãyah Tirà ti o kun fun ọgbọn.

تِلْكَ ءَايَٰتُ ٱلْكِتَٰبِ ٱلْحَكِيمِ ٢

**3.** (O jẹ) itọsọna ati ikẹ fun awọn oniwa-rere.

هُدًى وَرَحْمَةً لِّلْمُحْسِنِينَ ٣

**4.** Awọn ti ngbe irun duro ti nwọn si nyọ saka awọn ni nwọn mọ amọdaju nipa ọrun.

ٱلَّذِينَ يُقِيمُونَ ٱلصَّلَوٰةَ وَيُؤْتُونَ ٱلزَّكَوٰةَ وَهُم بِٱلْءَاخِرَةِ هُمْ يُوقِنُونَ ٤

أُولَٰئِكَ عَلَىٰ هُدًى مِّن رَّبِّهِمْ ۖ وَأُولَٰئِكَ هُمُ الْمُفْلِحُونَ ﴿٥﴾

**5.** Awọn elewọnyi mbẹ lori itọsọna lati ọdọ Oluwa wọn atipe awọn elewọnyi ni yio la.

وَمِنَ النَّاسِ مَن يَشْتَرِي لَهْوَ الْحَدِيثِ لِيُضِلَّ عَن سَبِيلِ اللَّهِ بِغَيْرِ عِلْمٍ وَيَتَّخِذَهَا هُزُوًا ۚ أُولَٰئِكَ لَهُمْ عَذَابٌ مُّهِينٌ ﴿٦﴾

**6.** O wa ninu awọn enia, ti nra ọrọ eré lati fi ṣi (awọn enia) lọna ti Ọlọhun laisi mimọ̀ kan o si mu u ni yẹ̀yẹ̀. Awọn elewọnyi iyà tẹnitẹni mbẹ fun wọn.

وَإِذَا تُتْلَىٰ عَلَيْهِ آيَاتُنَا وَلَّىٰ مُسْتَكْبِرًا كَأَن لَّمْ يَسْمَعْهَا كَأَنَّ فِي أُذُنَيْهِ وَقْرًا ۖ فَبَشِّرْهُ بِعَذَابٍ أَلِيمٍ ﴿٧﴾

**7.** Nigbati nwọn ba nka awọn àmi Wa fun u, a yi pada niti igberaga, bi ẹnipe kò gbọ ọ, bi ẹnipe odidi wa ninu eti rẹ̀; nitorina fun u niro iyà ẹlẹta-elero.

إِنَّ الَّذِينَ آمَنُوا وَعَمِلُوا الصَّالِحَاتِ لَهُمْ جَنَّاتُ النَّعِيمِ ﴿٨﴾

**8.** Dajudaju awọn ẹniti o gbagbọ ni ododo ti nwọn si se iṣẹ rere. Alijanna onidẹra mbẹ fun wọn.

خَالِدِينَ فِيهَا ۖ وَعْدَ اللَّهِ حَقًّا ۚ وَهُوَ الْعَزِيزُ الْحَكِيمُ ﴿٩﴾

**9.** Nwọn yio wa ninu rẹ̀ titi, ododo ni adehun Ọlọhun, On ni Alagbara, Ọlọgbọn si ni.

خَلَقَ السَّمَاوَاتِ بِغَيْرِ عَمَدٍ تَرَوْنَهَا ۖ وَأَلْقَىٰ فِي الْأَرْضِ رَوَاسِيَ أَن تَمِيدَ بِكُمْ وَبَثَّ فِيهَا مِن كُلِّ دَابَّةٍ ۚ وَأَنزَلْنَا مِنَ السَّمَاءِ مَاءً فَأَنبَتْنَا فِيهَا مِن كُلِّ زَوْجٍ كَرِيمٍ ﴿١٠﴾

**10.** O da sanma laini opo ti ẹ nri, O si fi awọn oke-nlanla ṣe ẽkàn sinu ilẹ ki o ma ba ma mi mọ nyin, atipe O tan oniruru ẹda ka sarin rẹ̀, Awa si sọ omi kalẹ̀ lati sanma ti Awa fi nhu oniruru (èso) alapọnle fun nyin si ori ilẹ na.

هَٰذَا خَلْقُ اللَّهِ فَأَرُونِي مَاذَا خَلَقَ الَّذِينَ مِن دُونِهِ ۚ بَلِ الظَّالِمُونَ فِي ضَلَالٍ مُّبِينٍ ﴿١١﴾

**11.** Eyi ni ẹda ti Ọlọhun, ẹ wa fi ohun ti awọn ti ki iṣe On (Ọlọhun) da han Mi? Ọ̀rọ kò ri bẹ̃, awọn alabosi wa ninu iṣina ti o han gbangba.

**12.** Dajudaju Awa ti fun Lukumanu ni ọgbọn, pe: Fi ọpẹ fun Ọlọhun. Ẹnikẹni ti o ba ndupẹ, o ndupẹ fun ẹmi ara rẹ̀ ni; ẹnikẹni ti o ba si ṣe aimore, dajudaju (ki ọmọ pe) Ọlọhun ti rọ ọrọ̀, On lo ni ẹyin.

وَلَقَدۡ ءَاتَيۡنَا لُقۡمَٰنَ ٱلۡحِكۡمَةَ أَنِ ٱشۡكُرۡ لِلَّهِۚ وَمَن يَشۡكُرۡ فَإِنَّمَا يَشۡكُرُ لِنَفۡسِهِۦۖ وَمَن كَفَرَ فَإِنَّ ٱللَّهَ غَنِيٌّ حَمِيدٞ ﴿١٢﴾

**13.** Atipe (ki o ranti) nigbati Lukumanu sọ fun ọmọ rẹ̀ nigbati o nṣi i leti pe: Irẹ ọmọ mi, maṣe da nkan pọ̀ mọ Ọlọhun. Dajudaju dida nkan pọ̀mọ (ẹbọ ṣiṣe si) Ọlọhun jẹ abosi ti o tobi.

وَإِذۡ قَالَ لُقۡمَٰنُ لِٱبۡنِهِۦ وَهُوَ يَعِظُهُۥ يَٰبُنَيَّ لَا تُشۡرِكۡ بِٱللَّهِۖ إِنَّ ٱلشِّرۡكَ لَظُلۡمٌ عَظِيمٞ ﴿١٣﴾

**14.** Atipe Awa sọ asọtẹlẹ̀ fun enia nipa obi rẹ̀, iya rẹ̀ gbe e (ninu oyun) pẹlu ailera lori ailera atipe jija ọmu rẹ̀ gba ọdun meji, pe: Dupẹ fun Mi ati fun awọn obi rẹ mejẽji. Ọdọ Mi ni ipadasi.

وَوَصَّيۡنَا ٱلۡإِنسَٰنَ بِوَٰلِدَيۡهِ حَمَلَتۡهُ أُمُّهُۥ وَهۡنًا عَلَىٰ وَهۡنٖ وَفِصَٰلُهُۥ فِي عَامَيۡنِ أَنِ ٱشۡكُرۡ لِي وَلِوَٰلِدَيۡكَ إِلَيَّ ٱلۡمَصِيرُ ﴿١٤﴾

**15.** Bi nwọn ba ngba ọ ni iyanju pe ki o wa orogun pẹlu Mi eyiti irẹ ko ni imọ̀ kan nipa rẹ̀, maṣe tẹle ti awọn mejẽji, ki o si ma ba wọn rẹ̀ ni aiye yi niti daradara, ki o si tẹle ọna ẹni ti o ṣẹri si ọdọ mi, lẹhinna ọdọ mi ni ipadasi nyin, nigbana Emi yio fun nyin niro ohun ti ẹ ṣe nişẹ.

وَإِن جَٰهَدَاكَ عَلَىٰٓ أَن تُشۡرِكَ بِي مَا لَيۡسَ لَكَ بِهِۦ عِلۡمٞ فَلَا تُطِعۡهُمَاۖ وَصَاحِبۡهُمَا فِي ٱلدُّنۡيَا مَعۡرُوفٗاۖ وَٱتَّبِعۡ سَبِيلَ مَنۡ أَنَابَ إِلَيَّۚ ثُمَّ إِلَيَّ مَرۡجِعُكُمۡ فَأُنَبِّئُكُم بِمَا كُنتُمۡ تَعۡمَلُونَ ﴿١٥﴾

**16.** Irẹ ọmọ mi, bi (isẹ) ko ju iba eso «haridali» ti o si wa ninu apata tabi sanma tabi ninu ilẹ, Ọlọhun yio mu u jade. Dajudaju Ọlọhun ni Alãnu, Olumọ̀.

يَٰبُنَيَّ إِنَّهَآ إِن تَكُ مِثۡقَالَ حَبَّةٖ مِّنۡ خَرۡدَلٖ فَتَكُن فِي صَخۡرَةٍ أَوۡ فِي ٱلسَّمَٰوَٰتِ أَوۡ فِي ٱلۡأَرۡضِ يَأۡتِ بِهَا ٱللَّهُۚ إِنَّ ٱللَّهَ لَطِيفٌ خَبِيرٞ ﴿١٦﴾

يَٰبُنَيَّ أَقِمِ ٱلصَّلَوٰةَ وَأۡمُرۡ بِٱلۡمَعۡرُوفِ وَٱنۡهَ عَنِ ٱلۡمُنكَرِ وَٱصۡبِرۡ عَلَىٰ مَآ أَصَابَكَۖ إِنَّ ذَٰلِكَ مِنۡ عَزۡمِ ٱلۡأُمُورِ ١٧

**17.** Irẹ ọmọ mi, mã gbe irun duro ki o si ma paṣẹ iṣẹ rere ki o si ma kọ iṣẹ buburu, ki o si mã ni ifarada lori ohun ti o ba ba ọ. Dajudaju eyini wa ninu ipinu awọn ọ̀rọ[1].

وَلَا تُصَعِّرۡ خَدَّكَ لِلنَّاسِ وَلَا تَمۡشِ فِي ٱلۡأَرۡضِ مَرَحًاۖ إِنَّ ٱللَّهَ لَا يُحِبُّ كُلَّ مُخۡتَالٖ فَخُورٖ ١٨

**18.** Maṣe gbe ẹrẹkẹ rẹ̀ kuro lọdọ awọn enia (niti ifojutẹbẹ) ma si ṣe rin lori ilẹ̀ niti fari Dajudaju Ọlọhun kò fẹran gbogbo onigberaga afọnnu.

وَٱقۡصِدۡ فِي مَشۡيِكَ وَٱغۡضُضۡ مِن صَوۡتِكَۚ إِنَّ أَنكَرَ ٱلۡأَصۡوَٰتِ لَصَوۡتُ ٱلۡحَمِيرِ ١٩

**19.** Rin irin ni iwọntuwọnsi, ki o si rẹ ohùn rẹ nilẹ, dajudaju ohùn ti a korira ju ni ohùn kẹtẹkẹtẹ.

أَلَمۡ تَرَوۡاْ أَنَّ ٱللَّهَ سَخَّرَ لَكُم مَّا فِي ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَمَا فِي ٱلۡأَرۡضِ وَأَسۡبَغَ عَلَيۡكُمۡ نِعَمَهُۥ ظَٰهِرَةٗ وَبَاطِنَةٗۗ وَمِنَ ٱلنَّاسِ مَن يُجَٰدِلُ فِي ٱللَّهِ بِغَيۡرِ عِلۡمٖ وَلَا هُدٗى وَلَا كِتَٰبٖ مُّنِيرٖ ٢٠

**20.** Ẹnyin ko ri pe Ọlọhun tẹ lori ba fun nyin ohun ti mbẹ ni sanma ati ohun ti mbẹ ni ori ilẹ̀. O si pe ikẹ Rẹ̀ le nyin lori ni gbangba ati ni ikọ̀kọ̀? O si wa ninu awọn enia ti njiyan nipa Ọlọhun laini mimọ kan tabi itọsọna kan tabi Tirà kan ti o ni imọlẹ.

وَإِذَا قِيلَ لَهُمُ ٱتَّبِعُواْ مَآ أَنزَلَ ٱللَّهُ قَالُواْ بَلۡ نَتَّبِعُ مَا وَجَدۡنَا عَلَيۡهِ ءَابَآءَنَآۚ أَوَلَوۡ كَانَ ٱلشَّيۡطَٰنُ يَدۡعُوهُمۡ إِلَىٰ عَذَابِ ٱلسَّعِيرِ ٢١

**21.** Atipe nigbati a ba sọ fun wọn pe: Ẹ tẹle ohun ti Ọlọhun sọ̀kalẹ̀, nwọn a wipe: Ọrọ ko ri bẹ, awa yio tẹle ohun ti a ba lọwọ awọn baba wa, biotilẹjẹ pe èṣu npe wọn sibi iyà ina ti o njo.

۞وَمَن يُسۡلِمۡ وَجۡهَهُۥٓ إِلَى ٱللَّهِ وَهُوَ مُحۡسِنٞ فَقَدِ ٱسۡتَمۡسَكَ بِٱلۡعُرۡوَةِ ٱلۡوُثۡقَىٰۗ وَإِلَى ٱللَّهِ عَٰقِبَةُ ٱلۡأُمُورِ ٢٢

**22.** Ẹnikẹni ti o ba juwọ jusẹ silẹ̀ fun Ọlọhun, ti o mọ ẹsin rẹ kanga fun U ti o si jẹ oluṣe rere, nitorina

[1] (tio jẹ ọranyan).

dajudaju o ti gbà okùn ti o nipọn julọ mu. Atipe ọdọ Ọlọhun ni atubọtan awọn ọ̀rọ npada si.

**23.** Atipe ẹniti o ba si ṣe aigbagbọ, ma jẹ ki aigbagbọ rẹ̀ ba ọ ninu jẹ. Ọdọ Wa ni aye ibupadasi wọn, Awa yio si fun wọn ni iro ohun ti nwọn ti ṣe nişẹ. Dajudaju Ọlọhun na ni Oni-mimọ̀ ohun ti mbẹ ni igbãiyà.

وَمَن كَفَرَ فَلَا يَحْزُنكَ كُفْرُهُۥٓ ۚ إِلَيْنَا مَرْجِعُهُمْ
فَنُنَبِّئُهُم بِمَا عَمِلُوٓا۟ ۚ إِنَّ ٱللَّهَ عَلِيمٌۢ بِذَاتِ ٱلصُّدُورِ ٢٣

**24.** A o fun wọn ni igbadun diẹ, lẹhinna A o tari wọn sinu iyà kan ti o nipọn.

نُمَتِّعُهُمْ قَلِيلًا ثُمَّ نَضْطَرُّهُمْ
إِلَىٰ عَذَابٍ غَلِيظٍ ٢٤

**25.** Atipe bi irẹ ba bi wọn lere pe tani da sanma ati ilẹ̀? Dajudaju nwọn yio sọpe: Ọlọhun ni. Sọpe: Ọpẹ ni fun Ọlọhun, şugbọn ọpọlọpọ wọn ni kò mọ̀.

وَلَئِن سَأَلْتَهُم مَّنْ خَلَقَ ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَٱلْأَرْضَ
لَيَقُولُنَّ ٱللَّهُ ۚ قُلِ ٱلْحَمْدُ لِلَّهِ ۚ بَلْ أَكْثَرُهُمْ
لَا يَعْلَمُونَ ٢٥

**26.** Ti Ọlọhun ni ohun it o mbẹ ninu sanma ati ilẹ. Dajudaju Ọlọhun na On ni O rọrọ̀, ti ẹyin tọ si.

لِلَّهِ مَا فِى ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَٱلْأَرْضِ ۚ إِنَّ ٱللَّهَ
هُوَ ٱلْغَنِىُّ ٱلْحَمِيدُ ٢٦

**27.** Atipe ti o ba ṣe pe ohun ti mbẹ ni ori ilẹ̀ ni igi ba jẹ kalamu ki awọn ibudo si jẹ (tadawa rẹ̀), ki a si tun ri ibu odo meje lẹhin rẹ̀ awọn ọ̀rọ Ọlọhun kò ni tan. Dajudaju Ọlọhun na ni Alagbara, Ọlọgbọn.

وَلَوْ أَنَّمَا فِى ٱلْأَرْضِ مِن شَجَرَةٍ أَقْلَٰمٌ
وَٱلْبَحْرُ يَمُدُّهُۥ مِنۢ بَعْدِهِۦ سَبْعَةُ أَبْحُرٍ
مَّا نَفِدَتْ كَلِمَٰتُ ٱللَّهِ ۗ إِنَّ ٱللَّهَ عَزِيزٌ حَكِيمٌ ٢٧

**28.** Dida nyin ati gbigbe dide nyin ko jẹ kinikan bikoṣe gẹgẹbi ẹmi kan ṣoṣo. Dajudaju Ọlọhun ni Olugbọ (ọ̀rọ), Oluriran.

مَّا خَلْقُكُمْ وَلَا بَعْثُكُمْ إِلَّا كَنَفْسٍ وَٰحِدَةٍ ۗ
إِنَّ ٱللَّهَ سَمِيعٌۢ بَصِيرٌ ٢٨

**29.** Abi irẹ kò ri pe dajudaju Ọlọhun A ma fi oru ko sinu ara ọsan, A si ma fi ọsan na ko sinu ara oru, O si tẹ õrùn ati oṣupa lori ba, ọkọkan wọn lo nrin titi lọ di igbakan ti a yan fun wọn, atipe dajudaju Ọlọhun na ni O mọ amọtan ohun ti ẹ nṣe.

أَلَمْ تَرَ أَنَّ ٱللَّهَ يُولِجُ ٱلَّيْلَ فِى ٱلنَّهَارِ وَيُولِجُ ٱلنَّهَارَ
فِى ٱلَّيْلِ وَسَخَّرَ ٱلشَّمْسَ وَٱلْقَمَرَ كُلٌّ يَجْرِىٓ
إِلَىٰٓ أَجَلٍ مُّسَمًّى وَأَنَّ ٱللَّهَ بِمَا تَعْمَلُونَ خَبِيرٌ ﴿٢٩﴾

**30.** Eyi ri bẹ nitoripe Ọlọhun na On ni Ododo, atipe dajudaju ohun ti nwọn kepe lẹhin Rẹ jẹ irọ atipe dajudaju Ọlọhun On ni O ga julọ, ti O si tobi.

ذَٰلِكَ بِأَنَّ ٱللَّهَ هُوَ ٱلْحَقُّ وَأَنَّ مَا يَدْعُونَ مِن دُونِهِ
ٱلْبَٰطِلُ وَأَنَّ ٱللَّهَ هُوَ ٱلْعَلِىُّ ٱلْكَبِيرُ ﴿٣٠﴾

**31.** Abi irẹ kò ri pe dajudaju ọkọ a ma sare loju agbami pẹlu idẹra Ọlọhun ki O le ba fi ninu awọn àmi Rẹ han nyin? Dajudaju awọn àmi mbẹ ninu eyi fun gbogbo awọn onirọju, Olusọpẹ pupọ.

أَلَمْ تَرَ أَنَّ ٱلْفُلْكَ تَجْرِى فِى ٱلْبَحْرِ بِنِعْمَتِ ٱللَّهِ
لِيُرِيَكُم مِّنْ ءَايَٰتِهِۦٓ إِنَّ فِى ذَٰلِكَ لَءَايَٰتٍ
لِّكُلِّ صَبَّارٍ شَكُورٍ ﴿٣١﴾

**32.** Nigbati igbi (omi) ba bo wọn (daru) gẹgẹbi iji (ẹsujo) nwọn o ma kepe Ọlọhun, ti nwọn yio ma sin I niti ododo niti ẹniti nfọ ẹsin na mọ fun U. Nigbati O ba si ko wọn yọ si ori ilẹ, awọn ẹniti o jẹ oni dọgbadọgba yio si ma bẹ ninu wọn, atipe ẹnikan kò ni tako awọn ãyah Wa ayafi gbogbo oni jamba alaimore.

وَإِذَا غَشِيَهُم مَّوْجٌ كَٱلظُّلَلِ دَعَوُا۟ ٱللَّهَ مُخْلِصِينَ
لَهُ ٱلدِّينَ فَلَمَّا نَجَّىٰهُمْ إِلَى ٱلْبَرِّ فَمِنْهُم مُّقْتَصِدٌ
وَمَا يَجْحَدُ بِـَٔايَٰتِنَآ إِلَّا كُلُّ خَتَّارٍ كَفُورٍ ﴿٣٢﴾

**33.** Ẹnyin enia, ẹ paiya Oluwa nyin ki ẹ si tun bẹru ọjọ kan ti obi kan ko ni ṣe anfani fun ọmọ rẹ, bẹ si ni ọmọ kan kò ni ṣe anfani kan fun obi rẹ. Dajudaju adehun

يَٰٓأَيُّهَا ٱلنَّاسُ ٱتَّقُوا۟ رَبَّكُمْ وَٱخْشَوْا۟ يَوْمًا لَّا يَجْزِى
وَالِدٌ عَن وَلَدِهِۦ وَلَا مَوْلُودٌ هُوَ جَازٍ عَن وَالِدِهِۦ شَيْـًٔا
إِنَّ وَعْدَ ٱللَّهِ حَقٌّ فَلَا تَغُرَّنَّكُمُ ٱلْحَيَوٰةُ

ٱلدُّنْيَا وَلَا يَغُرَّنَّكُم بِٱللَّهِ ٱلْغَرُورُ ﴿٣٣﴾

Ọlọhun jẹ otitọ, ẹ maṣe jẹki igbesi aiye ko itanjẹ ba nyin ki ẹ ma si jẹ ki onitanjẹ tan nyin jẹ nipa Ọlọhun.

إِنَّ ٱللَّهَ عِندَهُۥ عِلْمُ ٱلسَّاعَةِ وَيُنَزِّلُ ٱلْغَيْثَ وَيَعْلَمُ مَا فِى ٱلْأَرْحَامِ ۖ وَمَا تَدْرِى نَفْسٌ مَّاذَا تَكْسِبُ غَدًا ۖ وَمَا تَدْرِى نَفْسٌۢ بِأَىِّ أَرْضٍ تَمُوتُ ۚ إِنَّ ٱللَّهَ عَلِيمٌ خَبِيرٌۢ ﴿٣٤﴾

**34.** Dajudaju Ọlọhun na ni mimọ akoko lọdọ, A si ma sọ ojo kalẹ̀, O si mọ ohun ti o mbẹ ni àpò ibimọ. Atipe ẹmi kan kò mọ ohun ti on yio ṣe nișẹ lọla. Bẹ si ni ẹmi kan kò mọ ilẹ wo ni on yio ku si. Dajudaju Ọlọhun ni Onimimọ Ẹniti O mọ amọtan.




## (32) Suratul - Sajdah

بِسْمِ ٱللَّهِ ٱلرَّحْمَٰنِ ٱلرَّحِيمِ

*Ni orukọ Ọlọhun Ajọkẹ aiye, Aṣakẹ ọrun.*

الٓمٓ ﴿١﴾

**1.** Alif, Lãm, Mĩm (Ọlọhun ni O mọ ohun ti O gba l'ero pẹlu awọn harafi yi).

تَنزِيلُ ٱلْكِتَٰبِ لَا رَيْبَ فِيهِ مِن رَّبِّ ٱلْعَٰلَمِينَ ﴿٢﴾

**2.** Sisọkalẹ Tirà na, kò si iyemeji ninu rẹ̀, ọdọ Oluwa gbogbo ẹda ni o ti wa.

أَمْ يَقُولُونَ ٱفْتَرَىٰهُ ۚ بَلْ هُوَ ٱلْحَقُّ مِن رَّبِّكَ لِتُنذِرَ قَوْمًا مَّآ أَتَىٰهُم مِّن نَّذِيرٍ مِّن قَبْلِكَ لَعَلَّهُمْ يَهْتَدُونَ ﴿٣﴾

**3.** Abi nwọn yio ma sọpe: On (Muhammadu) o ro o sọ ni? Bẹtiẹkọ, on jẹ ododo lati ọdọ Oluwa rẹ ki o le ba ma ṣe ikilọ fun awọn enia kan ti olukilọ kan kò wa ba ri ṣiwaju rẹ ki nwọn le ba mọ̀ ọna.

ٱللَّهُ ٱلَّذِى خَلَقَ ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَٱلْأَرْضَ وَمَا بَيْنَهُمَا فِى سِتَّةِ أَيَّامٍ ثُمَّ ٱسْتَوَىٰ عَلَى ٱلْعَرْشِ ۖ مَا لَكُم

**4.** Ọlọhun na ni Ẹniti O da sanma ati ilẹ̀ ati ohun ti mbẹ ni arin awọn mejẽji ni ọjọ mẹfa, lẹhinna O si ṣe pẹtẹpẹ̀rẹ̀ sori itẹ ọla

Rẹ̀ (ni ọna ti o tọsi I). Ko si alaranṣe kan fun nyin lẹhin Rẹ̀ bẹ si ni ko si oṣipẹ kan fun nyin. Eṣe ti ẹ ko gba ikilọ?

مِّن دُونِهِۦ مِن وَلِيٍّ وَلَا شَفِيعٍ ۚ أَفَلَا تَتَذَكَّرُونَ ﴿٤﴾

**5.** A mã ṣe eto ọ̀rọ lati sanma wa si ilẹ̀: lẹhinna yio gunke tọ Ọ lọ ninu ọjọ kan ti idiwọn rẹ̀ yio jẹ gẹgẹbi ẹgbẹrun ọdun ninu ohun ti ẹ nka.

يُدَبِّرُ ٱلْأَمْرَ مِنَ ٱلسَّمَآءِ إِلَى ٱلْأَرْضِ ثُمَّ يَعْرُجُ إِلَيْهِ فِى يَوْمٍ كَانَ مِقْدَارُهُۥٓ أَلْفَ سَنَةٍ مِّمَّا تَعُدُّونَ ﴿٥﴾

**6.** (Oluṣe) eyi ni Olumọ̀ ohun ti o pamọ ati eyiti o han, On ni Alagbara, Onikẹ.

ذَٰلِكَ عَٰلِمُ ٱلْغَيْبِ وَٱلشَّهَٰدَةِ ٱلْعَزِيزُ ٱلرَّحِيمُ ﴿٦﴾

**7.** Ẹniti O ṣe gbogbo nkan ti O da ẹda Rẹ dada ti O si bẹrẹ ẹda enia lati inu amọ̀.

ٱلَّذِىٓ أَحْسَنَ كُلَّ شَىْءٍ خَلَقَهُۥ ۖ وَبَدَأَ خَلْقَ ٱلْإِنسَٰنِ مِن طِينٍ ﴿٧﴾

**8.** Lẹhinna O ṣe awọn arọmọdọmọ rẹ̀' lati ara omi lọgbọlọgbọ ti o jẹ ti omi ọlẹ.

ثُمَّ جَعَلَ نَسْلَهُۥ مِن سُلَٰلَةٍ مِّن مَّآءٍ مَّهِينٍ ﴿٨﴾

**9.** Lẹhinna O ṣe e ni dọgbadọgba O si fẹ ninu ẹmi Rẹ̀ si i. O si ṣe igbọ ọ̀rọ fun nyin ati awọn iriran ati awọn ọkàn, diẹ ni ọpẹ nyin ti ẹ nda.

ثُمَّ سَوَّىٰهُ وَنَفَخَ فِيهِ مِن رُّوحِهِۦ ۖ وَجَعَلَ لَكُمُ ٱلسَّمْعَ وَٱلْأَبْصَٰرَ وَٱلْأَفْـِٔدَةَ ۚ قَلِيلًا مَّا تَشْكُرُونَ ﴿٩﴾

**10.** Atipe nwọn sọpe: Njẹ nigbati a ba pamọ sinu ilẹ̀, njẹ awa yio ha tun ma bẹ ninu ẹda titun bi? Bẹtiẹkọ, awọn jẹ alaini igbagbọ si iba Oluwa wọn pade.

وَقَالُوٓا۟ أَءِذَا ضَلَلْنَا فِى ٱلْأَرْضِ أَءِنَّا لَفِى خَلْقٍ جَدِيدٍۭ ۚ بَلْ هُم بِلِقَآءِ رَبِّهِمْ كَٰفِرُونَ ﴿١٠﴾

**11.** Sọpe: Malaika iku eyi ti a fi ti nyin yio pa nyin, Lẹhina a o da nyin pada si ọdọ Oluwa nyin.

۞ قُلْ يَتَوَفَّىٰكُم مَّلَكُ ٱلْمَوْتِ ٱلَّذِى وُكِّلَ بِكُمْ ثُمَّ إِلَىٰ رَبِّكُمْ تُرْجَعُونَ ﴿١١﴾

**12.** Ti o ba şe pe irẹ ri nigbati awọn ẹlẹşẹ ba soriko ni ọdọ Oluwa wọn: (Ti nwọn yio sọpe): Oluwa wa, awa ri awa si gbọ, şugbọn da wa pada (si aiye) ki awa le şe işẹ rere; dajudaju awa ti mọ amọdaju.

وَلَوْ تَرَىٰٓ إِذِ ٱلْمُجْرِمُونَ نَاكِسُوا۟ رُءُوسِهِمْ عِندَ رَبِّهِمْ رَبَّنَآ أَبْصَرْنَا وَسَمِعْنَا فَٱرْجِعْنَا نَعْمَلْ صَٰلِحًا إِنَّا مُوقِنُونَ ﴿١٢﴾

**13.** Ti o ba şe pe A fẹ ni, dajudaju A ba fun gbogbo ẹmi kõkan ni ọna imọ̀na rẹ̀ şugbọn ọ̀rọ Mi ti şẹ; dajudaju Emi yio fi ninu alijọnu ati awọn enia kun (ina) Jahannama yanyan.

وَلَوْ شِئْنَا لَءَاتَيْنَا كُلَّ نَفْسٍ هُدَىٰهَا وَلَٰكِنْ حَقَّ ٱلْقَوْلُ مِنِّى لَأَمْلَأَنَّ جَهَنَّمَ مِنَ ٱلْجِنَّةِ وَٱلنَّاسِ أَجْمَعِينَ ﴿١٣﴾

**14.** Nitorina ẹ tọ (iyà) wo, nitori igbagbe nyin ti ẹ gbagbe pipade ọjọ nyin oni yi; dajudaju A o fi nyin (sinu iyà); ki ẹ tọ iyà gbere wò nitori ohun ti ẹ şe nişẹ.

فَذُوقُوا۟ بِمَا نَسِيتُمْ لِقَآءَ يَوْمِكُمْ هَٰذَآ إِنَّا نَسِينَٰكُمْ ۖ وَذُوقُوا۟ عَذَابَ ٱلْخُلْدِ بِمَا كُنتُمْ تَعْمَلُونَ ﴿١٤﴾

**15.** Dajudaju awọn kanşoşo ti nwọn ni igbagbọ ododo si awọn ãyàh Wa awọn ni ẹniti o şe wipe nigbati a ba ran wọn leti awọn nkan wọnyi, nwọn a wo lulẹ̀ nitori rẹ̀ niti iforikanlẹ̀, nwọn o si ma şe afọmọ ati fifi ẹyin fun Oluwa wọn atipe nwọn ki nşe igberaga.

إِنَّمَا يُؤْمِنُ بِـَٔايَٰتِنَا ٱلَّذِينَ إِذَا ذُكِّرُوا۟ بِهَا خَرُّوا۟ سُجَّدًا وَسَبَّحُوا۟ بِحَمْدِ رَبِّهِمْ وَهُمْ لَا يَسْتَكْبِرُونَ ۩ ﴿١٥﴾

**16.** Nwọn o fi ibusun wọn silẹ̀, nwọn o ma kepe Oluwa wọn niti ibẹru ati niti ireti, nwọn o si ma na ninu ohun ti A pa lese fun wọn (si oju ọna rere).

تَتَجَافَىٰ جُنُوبُهُمْ عَنِ ٱلْمَضَاجِعِ يَدْعُونَ رَبَّهُمْ خَوْفًا وَطَمَعًا وَمِمَّا رَزَقْنَٰهُمْ يُنفِقُونَ ﴿١٦﴾

**17.** Kosi ẹmi kan ti o mọ ohun ti a fi pamọ fun wọn; ninu ohun ti o

فَلَا تَعْلَمُ نَفْسٌ مَّآ أُخْفِىَ لَهُم مِّن قُرَّةِ أَعْيُنٍ جَزَآءً

بما كانوا يعملون ﴿١٧﴾

nmu oju tutu, ni ẹsan ohun ti nwọn ṣe nişẹ.

أفمن كان مؤمنا كمن كان فاسقا لا يستوون ﴿١٨﴾

**18.** Njẹ ẹniti o jẹ onigbagbọ ododo ha le dabi obilẹjẹ bi? Nwọn kò le dọgba.

أما الذين آمنوا وعملوا الصالحات فلهم جنات المأوى نزلا بما كانوا يعملون ﴿١٩﴾

**19.** Şugbọn awọn ẹniti o jẹ onigbagbọ ododo ti nwọn si se işẹ rere, nitorina ọgba idẹra ni aye ibugbe wọn ti a o gba wọn lalejo si nitori awọn ohun ti nwọn şe nişẹ.

وأما الذين فسقوا فمأواهم النار كلما أرادوا أن يخرجوا منها أعيدوا فيها وقيل لهم ذوقوا عذاب النار الذي كنتم به تكذبون ﴿٢٠﴾

**20.** şugbọn awọn ẹniti o jẹ obilẹjẹ ina ni aye ibugbe wọn. Igbayiowu ti nwọn ba nfẹ jade ninu rẹ̀, a o da wọn pada sinu rẹ̀, a o si wi fun wọn pe: Ki ẹ tọ iyà ina wò, eyiti ẹnyin npe ni irọ.

ولنذيقنهم من العذاب الأدنى دون العذاب الأكبر لعلهم يرجعون ﴿٢١﴾

**21.** Atipe dajudaju A o fun wọn ninu iyà ti o sunmọ tọwo şiwaju iyà ti o tobi, ki nwọn le şẹri pada.

ومن أظلم ممن ذكر بآيات ربه ثم أعرض عنها إنا من المجرمين منتقمون ﴿٢٢﴾

**22.** Atipe tani ẹniti o jẹ alabosi ju ẹniti, a si leti pẹlu awọn ãyàh Oluwa rẹ̀, lẹhinna ti o şẹri kuro nibẹ? Dajudaju A o gba ẹsan iyà lara awọn ọdẹşẹ.

ولقد آتينا موسى الكتاب فلا تكن في مرية من لقائه وجعلناه هدى لبني إسرائيل ﴿٢٣﴾

**23.** Atipe dajudaju A fun Musa ni Tirà na nitorina ki o ma şe si ninu tabitabi si ipade rẹ. A si şe ni afinimọna fun awọn ọmọ Israila.

وجعلنا منهم أئمة يهدون بأمرنا لما صبروا وكانوا بآياتنا يوقنون ﴿٢٤﴾

**24.** Atipe A fi awọn aşiwaju kan ninu wọn şe afinimọna pẹlu aşẹ Wa, nigbati nwọn rọju. Atipe nwọn

ję ęniti o mọ amọdaju nipa awọn ãyàh Wa.

**25.** Dajudaju Oluwa rę On ni yio şe idajọ larin wọn ni ọjọ ajinde nipa ohun ti nwọn şe aiko ęnu si.

إِنَّ رَبَّكَ هُوَ يَفْصِلُ بَيْنَهُمْ يَوْمَ الْقِيَٰمَةِ
فِيمَا كَانُوا فِيهِ يَخْتَلِفُونَ ﴿٢٥﴾

**26.** Kò wa han fun wọn ni pe, melomelo ninu awọn iran ti o ti şiwaju wọn ti A ti parę ti nwọn nrin ninu awọn ibugbe wọn? Dajudaju awọn ami mbę ninu eyi. Tabi nwọn kò gbọ ni?

أَوَلَمْ يَهْدِ لَهُمْ كَمْ أَهْلَكْنَا مِن قَبْلِهِم
مِّنَ الْقُرُونِ يَمْشُونَ فِي مَسَٰكِنِهِمْ إِنَّ فِي ذَٰلِكَ
لَآيَٰتٍ أَفَلَا يَسْمَعُونَ ﴿٢٦﴾

**27.** Tabi nwọn kò ha ri ni pe dajudaju Awa ni A ndari omi (ojo) si orilę̀ ti o ti gbę, nigbana A o wa fimu irugbin jade (nibę) awọn ęran wọn ęlęsę mẹrin yio ma ję ninu rę̀ ati awọn na. Tabi nwọn kò ri i ni?

أَوَلَمْ يَرَوْا أَنَّا نَسُوقُ الْمَاءَ إِلَى الْأَرْضِ الْجُرُزِ
فَنُخْرِجُ بِهِ زَرْعًا تَأْكُلُ مِنْهُ أَنْعَٰمُهُمْ
وَأَنفُسُهُمْ أَفَلَا يُبْصِرُونَ ﴿٢٧﴾

**28.** Atipe nwọn sọpe: nigbawo ni işęgun na ma de, ti ęnyin ba ję olododo?

وَيَقُولُونَ مَتَىٰ هَٰذَا الْفَتْحُ إِن كُنتُمْ
صَٰدِقِينَ ﴿٢٨﴾

**29.** Sọpe: Ni ọjọ işęgun nã igbagbọ awọn ęniti o şe aigbagbọ kò ni şe wọn ni anfani, atipe a kò ni lọra fun wọn.

قُلْ يَوْمَ الْفَتْحِ لَا يَنفَعُ الَّذِينَ كَفَرُوا إِيمَٰنُهُمْ
وَلَا هُمْ يُنظَرُونَ ﴿٢٩﴾

**30.** Nitorina şẹri kuro lọdọ wọn ki o ma reti, Dajudaju awọn na nreti.

فَأَعْرِضْ عَنْهُمْ وَانتَظِرْ إِنَّهُم
مُّنتَظِرُونَ ﴿٣٠﴾

## (33) Suratu - Ahsãbu




*Ni orukọ Ọlọhun Ajọkẹ aiye, Aṣakẹ ọrun.*

بِسۡمِ ٱللَّهِ ٱلرَّحۡمَٰنِ ٱلرَّحِيمِ

**1.** Irẹ Annabi, ma paiya Ọlọhun ma si ṣe tẹle awọn alaigbagbọ ati awọn alagabagebe. Dajudaju Ọlọhun jẹ Onimimọ, Ọlọgbọn.

يَٰٓأَيُّهَا ٱلنَّبِيُّ ٱتَّقِ ٱللَّهَ وَلَا تُطِعِ ٱلۡكَٰفِرِينَ وَٱلۡمُنَٰفِقِينَۚ إِنَّ ٱللَّهَ كَانَ عَلِيمًا حَكِيمٗا ١

**2.** Atipe ki o tẹle ohun ti anfi ranṣẹ si ọ lati ọdọ Oluwa rẹ, dajudaju Ọlọhun jẹ Alamọtan nipa ohun ti ẹ nṣe.

وَٱتَّبِعۡ مَا يُوحَىٰٓ إِلَيۡكَ مِن رَّبِّكَۚ إِنَّ ٱللَّهَ كَانَ بِمَا تَعۡمَلُونَ خَبِيرٗا ٢

**3.** Atipe ki o gbẹkẹle Ọlọhun, atipe Ọlọhun to ni Oluṣọ.

وَتَوَكَّلۡ عَلَى ٱللَّهِۚ وَكَفَىٰ بِٱللَّهِ وَكِيلٗا ٣

**4.** Ọlọhun kò fun enia kan ni ọkàn meji ninu ara rẹ̀, atipe Ọlọhun kò ṣe awọn iyawo nyin ti ẹ fi wọn we iya nyin ni iya nyin, atipe (Ọlọhun) kò ṣe awọn ọmọ ti ẹ npe mọ ara nyin ni ọmọ bibi inu nyin. Ọ̀rọ ẹnu nyin ni iwọnyi. Atipe ododo ni Ọlọhun nsọ, On ni o si nfi ni mọna.

مَّا جَعَلَ ٱللَّهُ لِرَجُلٖ مِّن قَلۡبَيۡنِ فِي جَوۡفِهِۦۚ وَمَا جَعَلَ أَزۡوَٰجَكُمُ ٱلَّٰٓـِٔي تُظَٰهِرُونَ مِنۡهُنَّ أُمَّهَٰتِكُمۡۚ وَمَا جَعَلَ أَدۡعِيَآءَكُمۡ أَبۡنَآءَكُمۡۚ ذَٰلِكُمۡ قَوۡلُكُم بِأَفۡوَٰهِكُمۡۖ وَٱللَّهُ يَقُولُ ٱلۡحَقَّ وَهُوَ يَهۡدِي ٱلسَّبِيلَ ٤

**5.** Ẹ mã fi orukọ baba wọn pe wọn, eyini ṣe dede ju lọdọ Ọlọhun; ṣugbọn ti ẹ kò ba mọ baba wọn njẹẹ ọmọ-iya nyin ninu ẹsin ati ọrẹ nyin ni wọn (ti ẹ bọ okun ẹru kuro lọrun wọn). Atipe kò si ẹṣẹ fun nyin nipa eyiti ẹ ba fi ṣiṣe, ṣugbọn (ẹbi wa fun nyin lori) eyiti ọkàn nyin mọ̃mọ̀ ṣe Atipe Ọlọhun jẹ Alaforiji, Alanu.

ٱدۡعُوهُمۡ لِأٓبَآئِهِمۡ هُوَ أَقۡسَطُ عِندَ ٱللَّهِۚ فَإِن لَّمۡ تَعۡلَمُوٓاْ ءَابَآءَهُمۡ فَإِخۡوَٰنُكُمۡ فِي ٱلدِّينِ وَمَوَٰلِيكُمۡۚ وَلَيۡسَ عَلَيۡكُمۡ جُنَاحٞ فِيمَآ أَخۡطَأۡتُم بِهِۦ وَلَٰكِن مَّا تَعَمَّدَتۡ قُلُوبُكُمۡۚ وَكَانَ ٱللَّهُ غَفُورٗا رَّحِيمًا ٥

**6.** Annabi ni ẹtọ si awọn onigbagbọ ododo ju ara wọn lọ, atipe awọn iyawo rẹ ni awọn iya wọn. Atipe awọn ẹbi apakan wọn l'ẹto si ara wọn (nipa ogun jijẹ) ninu akọlẹ̀ Ọlọhun ju awọn onigbagbọ ododo ati awọn ti nwọn kuro nile (nitori ẹsin), afi ti ẹ o ba se rere si awọn ọrẹ nyin. Bayi ni o jẹ akọsilẹ̀ ninu Tirà (Ọlọhun).

ٱلنَّبِيُّ أَوْلَىٰ بِٱلْمُؤْمِنِينَ مِنْ أَنفُسِهِمْ ۖ وَأَزْوَٰجُهُۥٓ
أُمَّهَٰتُهُمْ ۗ وَأُو۟لُوا۟ ٱلْأَرْحَامِ بَعْضُهُمْ أَوْلَىٰ بِبَعْضٍ
فِى كِتَٰبِ ٱللَّهِ مِنَ ٱلْمُؤْمِنِينَ وَٱلْمُهَٰجِرِينَ
إِلَّآ أَن تَفْعَلُوٓا۟ إِلَىٰٓ أَوْلِيَآئِكُم مَّعْرُوفًا ۚ
كَانَ ذَٰلِكَ فِى ٱلْكِتَٰبِ مَسْطُورًا ﴿٦﴾

**7.** Atipe (ki o ranti) nigbati A ṣe adehun pẹlu awọn Annabi ati pẹlu rẹ ati pẹlu Nuha ati Ibrahima ati Musa ati Isa Omọ Mariyama, atipe Awa gba adehun ti o nipọn pẹlu wọn.

وَإِذْ أَخَذْنَا مِنَ ٱلنَّبِيِّۦنَ مِيثَٰقَهُمْ وَمِنكَ وَمِن نُّوحٍ
وَإِبْرَٰهِيمَ وَمُوسَىٰ وَعِيسَى ٱبْنِ مَرْيَمَ ۖ وَأَخَذْنَا مِنْهُم
مِّيثَٰقًا غَلِيظًا ﴿٧﴾

**8.** Ki O le bere ododo lọwọ awọn olododo, O si ti pese iyà ẹlẹta-elero de awọn alaigbagbọ.

لِّيَسْـَٔلَ ٱلصَّٰدِقِينَ عَن صِدْقِهِمْ ۚ وَأَعَدَّ لِلْكَٰفِرِينَ
عَذَابًا أَلِيمًا ﴿٨﴾

**9.** Ẹnyin ti ẹ gbagbọ ni ododo, ẹ ranti idẹra Ọlọhun lori nyin, nigbati awọn ọmọ ogun kan de ba nyin, Awa si ran atẹgun si wọn ati awọn ọmọ ogun kan ti ẹ kò ri. Atipe Ọlọhun ri ohun ti ẹ nṣe.

يَٰٓأَيُّهَا ٱلَّذِينَ ءَامَنُوا۟ ٱذْكُرُوا۟ نِعْمَةَ ٱللَّهِ عَلَيْكُمْ
إِذْ جَآءَتْكُمْ جُنُودٌ فَأَرْسَلْنَا عَلَيْهِمْ رِيحًا وَجُنُودًا
لَّمْ تَرَوْهَا ۚ وَكَانَ ٱللَّهُ بِمَا تَعْمَلُونَ بَصِيرًا ﴿٩﴾

**10.** Nigbati nwọn yọ si nyin lati oke nyin ati lati isalẹ̀ nyin ati nigbati awọn oju yipada (lori) ti ọkàn si de ọna-ọfun, atipe ẹnyin nro orisirisi ero nipa Ọlọhun.

إِذْ جَآءُوكُم مِّن فَوْقِكُمْ وَمِنْ أَسْفَلَ مِنكُمْ
وَإِذْ زَاغَتِ ٱلْأَبْصَٰرُ وَبَلَغَتِ ٱلْقُلُوبُ
ٱلْحَنَاجِرَ وَتَظُنُّونَ بِٱللَّهِ ٱلظُّنُونَا۠ ﴿١٠﴾

**11.** Nibẹ a dan awọn onigbagbọ ododo wo, a si mi wọn ni mimi ti o le.

هُنَالِكَ ٱبْتُلِىَ ٱلْمُؤْمِنُونَ وَزُلْزِلُوا۟ زِلْزَالًا شَدِيدًا ﴿١١﴾

**12.** Atipe nigbati awọn alagàbagebe ati awọn ti arun mbẹ ni ọkàn wọn nsọpe: Ọlọhun ati Ojiṣẹ Rẹ̀ kò ṣe ileri kan fun wa ju itanjẹ lọ.

وَإِذْ يَقُولُ ٱلْمُنَٰفِقُونَ وَٱلَّذِينَ فِى قُلُوبِهِم مَّرَضٌ مَّا وَعَدَنَا ٱللَّهُ وَرَسُولُهُۥٓ إِلَّا غُرُورًا ﴿١٢﴾

**13.** Atipe nigbati awọn ijọ kan ninu wọn sọpe: Ẹnyin ara Yasiribu, (Yasiribu ni orukọ ti ilu Mẹdina njẹ ki Annabi to ko de ibẹ) kò si iduro fun nyin, nitorina ẹ pada, atipe ijọ kan ninu wọn ntọrọ iyọda lodọ Annabi, nwọn nsọpe: Dajudaju ihoho (alaini oluṣọ) ni awọn ile wa wà. Ṣugbọn (ile wọn) kò si ni ihoho (ni aini oluṣọ). Nwọn kò wa nkankan ju a ti salọ lọ.

وَإِذْ قَالَت طَّآئِفَةٌ مِّنْهُمْ يَٰٓأَهْلَ يَثْرِبَ لَا مُقَامَ لَكُمْ فَٱرْجِعُوا۟ وَيَسْتَـْٔذِنُ فَرِيقٌ مِّنْهُمُ ٱلنَّبِىَّ يَقُولُونَ إِنَّ بُيُوتَنَا عَوْرَةٌ وَمَا هِىَ بِعَوْرَةٍ إِن يُرِيدُونَ إِلَّا فِرَارًا ﴿١٣﴾

**14.** Ti a ba wọle lọ ba wọn lati awọn agbegbe rẹ̀, lẹhinna ti a ba pe wọn lati ṣe ẹbọ pẹlu Ọlọhun nwọn iba ṣe e, nwọn kò ni lọra nipa rẹ̀ afi igba diẹ.

وَلَوْ دُخِلَتْ عَلَيْهِم مِّنْ أَقْطَارِهَا ثُمَّ سُئِلُوا۟ ٱلْفِتْنَةَ لَءَاتَوْهَا وَمَا تَلَبَّثُوا۟ بِهَآ إِلَّا يَسِيرًا ﴿١٤﴾

**15.** Dajudaju nwọn ti ba Ọlọhun ṣe adehun ni akọkọ (pe), awọn kò ni pẹhinda. Atipe a o bere adehun Ọlọhun (lọwọ wọn).

وَلَقَدْ كَانُوا۟ عَٰهَدُوا۟ ٱللَّهَ مِن قَبْلُ لَا يُوَلُّونَ ٱلْأَدْبَٰرَ وَكَانَ عَهْدُ ٱللَّهِ مَسْـُٔولًا ﴿١٥﴾

**16.** Sọpe: Sisalọ (nyin) kò ni ṣe rere fun nyin, bi ẹ ba sa fun iku tabi pipa, nigbana ẹ kò ni gbadun afi fun igba diẹ.

قُل لَّن يَنفَعَكُمُ ٱلْفِرَارُ إِن فَرَرْتُم مِّنَ ٱلْمَوْتِ أَوِ ٱلْقَتْلِ وَإِذًا لَّا تُمَتَّعُونَ إِلَّا قَلِيلًا ﴿١٦﴾

**17.** Sọpe: Tani ẹniti o le dãbo bo nyin lọwọ (iyà) Ọlọhun ti O ba fẹ aburu kan fun nyin tabi ti O ba fẹ

قُلْ مَن ذَا ٱلَّذِى يَعْصِمُكُم مِّنَ ٱللَّهِ إِنْ أَرَادَ بِكُمْ سُوٓءًا أَوْ أَرَادَ بِكُمْ رَحْمَةً وَلَا يَجِدُونَ لَهُم مِّن دُونِ ٱللَّهِ

ikẹ kan fun nyin? Nwọn kò ni ri ẹbi tabi oniranlọwọ lẹhin Ọlọhun fun wọn.

وَلِيًّا وَلَا نَصِيرًا ﴿١٧﴾

**18.** Dajudaju Ọlọhun mọ awọn ti nfa enia sẹhin ninu nyin ati awọn ti nwọn nsọ fun awọn arakunrin wọn pe: Ẹ ma bọ lọdọ wa. Wọn ko si ni ja ogun (pẹlu yin si oju ọna ti Ọlọhun) ayafi diẹ.

۞ قَدْ يَعْلَمُ ٱللَّهُ ٱلْمُعَوِّقِينَ مِنكُمْ وَٱلْقَآئِلِينَ لِإِخْوَٰنِهِمْ
هَلُمَّ إِلَيْنَا ۖ وَلَا يَأْتُونَ ٱلْبَأْسَ إِلَّا قَلِيلًا ﴿١٨﴾

**19.** Nwọn ni ahun si nyin (lati ran nyin ṣe). ṣugbọn nigbati ibẹru ba de, irẹ yio ri wọn pe irẹ ni nwọn yio ma wò, oju wọn yio ma yi kiri bi ẹniti o fẹ ku. Ṣugbọn nigbati ẹrù ba lọ, nwọn yio ma fi ahọn (wọn) ti o mú bú nyin, nwọn ṣe ọkanjua fun nkan rere. Awọnyi kò ni igbagbọ ododo, nitorina Ọlọhun ba awọn isẹ wọn jẹ. Eyini si jẹ irọrun fun Ọlọhun (lati ṣe).

أَشِحَّةً عَلَيْكُمْ ۖ فَإِذَا جَآءَ ٱلْخَوْفُ رَأَيْتَهُمْ يَنظُرُونَ
إِلَيْكَ تَدُورُ أَعْيُنُهُمْ كَٱلَّذِى يُغْشَىٰ عَلَيْهِ مِنَ ٱلْمَوْتِ ۖ
فَإِذَا ذَهَبَ ٱلْخَوْفُ سَلَقُوكُم بِأَلْسِنَةٍ حِدَادٍ
أَشِحَّةً عَلَى ٱلْخَيْرِ ۚ أُو۟لَٰٓئِكَ لَمْ يُؤْمِنُوا۟ فَأَحْبَطَ
ٱللَّهُ أَعْمَٰلَهُمْ ۚ وَكَانَ ذَٰلِكَ عَلَى ٱللَّهِ يَسِيرًا ﴿١٩﴾

**20.** Nwọn ro pe awọn ijọ ti o parapọ̀ nwọn kò ti lọ, ti awọn ijọ ti o parapọ na ba tun de, nwọn yio fẹ ki awọn wa pẹlu awọn Larubawa oko, ti nwọn o ma wadi lati gburo nipa nyin. Ti nwọn ba wa lọdọ nyin, nwọn kò ni jà afi diẹ.

يَحْسَبُونَ ٱلْأَحْزَابَ لَمْ يَذْهَبُوا۟ ۖ وَإِن يَأْتِ ٱلْأَحْزَابُ
يَوَدُّوا۟ لَوْ أَنَّهُم بَادُونَ فِى ٱلْأَعْرَابِ يَسْـَٔلُونَ
عَنْ أَنۢبَآئِكُمْ ۖ وَلَوْ كَانُوا۟ فِيكُم
مَّا قَٰتَلُوٓا۟ إِلَّا قَلِيلًا ﴿٢٠﴾

**21.** Dajudaju ikọṣe rere mbẹ fun nyin lara ojiṣẹ Ọlọhun fun ẹniti o mbẹru Ọlọhun ati ọjọ ikẹhin ti o si ranti Ọlọhun ni ọpọlọpọ (igba).

لَّقَدْ كَانَ لَكُمْ فِى رَسُولِ ٱللَّهِ أُسْوَةٌ حَسَنَةٌ لِّمَن كَانَ
يَرْجُوا۟ ٱللَّهَ وَٱلْيَوْمَ ٱلْءَاخِرَ وَذَكَرَ ٱللَّهَ كَثِيرًا ﴿٢١﴾

**22.** Atipe nigbati awọn onigbagbọ ododo ri awọn ijọ na,

وَلَمَّا رَءَا ٱلْمُؤْمِنُونَ ٱلْأَحْزَابَ قَالُوا۟ هَٰذَا مَا وَعَدَنَا

ٱللَّهُ وَرَسُولُهُۥ وَصَدَقَ ٱللَّهُ وَرَسُولُهُۥ ۚ وَمَا زَادَهُمْ إِلَّآ إِيمَـٰنًا وَتَسْلِيمًا ﴿٢٢﴾

nwọn sọpe: Eyi ni ohun ti Ọlọhun ati ojiṣẹ Rẹ̀ ba wa ṣe ni adehun, Ọlọhun ati Ojiṣẹ Rẹ̀ sọ ododo. Atipe kò lekun nkan miran fun wọn ayafi igbagbọ ododo ati ijuwọjusẹ silẹ̀.

مِّنَ ٱلْمُؤْمِنِينَ رِجَالٌ صَدَقُوا۟ مَا عَـٰهَدُوا۟ ٱللَّهَ عَلَيْهِ ۖ فَمِنْهُم مَّن قَضَىٰ نَحْبَهُۥ وَمِنْهُم مَّن يَنتَظِرُ ۖ وَمَا بَدَّلُوا۟ تَبْدِيلًا ﴿٢٣﴾

**23.** Awọn ọkunrin ti nwọn mu adehun ti nwọn ba Ọlọhun ṣe ṣẹ mbẹ ninu awọn olugbagbọ ododo; nitorina ẹniti o ku sori rẹ̀ mbẹ ninu wọn, ẹniti o si nreti (iku tirẹ) mbẹ ninu wọn, bẹsi ni nwọn kò yi (adehun wọn) pada ni yiyi.

لِّيَجْزِىَ ٱللَّهُ ٱلصَّـٰدِقِينَ بِصِدْقِهِمْ وَيُعَذِّبَ ٱلْمُنَـٰفِقِينَ إِن شَآءَ أَوْ يَتُوبَ عَلَيْهِمْ ۚ إِنَّ ٱللَّهَ كَانَ غَفُورًا رَّحِيمًا ﴿٢٤﴾

**24.** Ki Ọlọhun le ba san ẹsan fun awọn olododo nitori ododo wọn ati ki O le jẹ awọn alagàbagebe ni ìyà, ti O ba fẹ tabi ki O gba ironupiwada wọn. Dajudaju Ọlọhun jẹ Alaforiji, onikẹ.

وَرَدَّ ٱللَّهُ ٱلَّذِينَ كَفَرُوا۟ بِغَيْظِهِمْ لَمْ يَنَالُوا۟ خَيْرًا ۚ وَكَفَى ٱللَّهُ ٱلْمُؤْمِنِينَ ٱلْقِتَالَ ۚ وَكَانَ ٱللَّهُ قَوِيًّا عَزِيزًا ﴿٢٥﴾

**25.** Atipe Ọlọhun da awọn alaigbagbọ pada pẹlu ibinu wọn, nwọn kò ri õre. Ọlọhun si to fun awọn olugbagbọ ododo ni onigbeja (Ohun nikan ni o sẹ ogun naa). Atipe Ọlọhun jẹ Alagbara, Olubori.

وَأَنزَلَ ٱلَّذِينَ ظَـٰهَرُوهُم مِّنْ أَهْلِ ٱلْكِتَـٰبِ مِن صَيَاصِيهِمْ وَقَذَفَ فِى قُلُوبِهِمُ ٱلرُّعْبَ فَرِيقًا تَقْتُلُونَ وَتَأْسِرُونَ فَرِيقًا ﴿٢٦﴾

**26.** (Ọlọhun) O mu awọn ẹniti oran wọn lọwọ ninu awọn onitirà sọ̀kalẹ̀ kuro ninu odi wọn O sọ ọ̀wariri sinu awọn ọkàn wọn; ti ẹ fi npa apakan ninu wọn ẹ si nmu apakan (wọn) lẹ́ru.

**27.** (Ọlọhun) O si jẹ ogun ilẹ̀ wọn fun nyin ati ile wọn ati owo wọn ati ilẹ̀ kan ti ẹ ko tẹ̀ ri. Atipe Ọlọhun jẹ Alagbara lori gbogbo nkan pata.

وَأَوْرَثَكُمْ أَرْضَهُمْ وَدِيَارَهُمْ وَأَمْوَالَهُمْ وَأَرْضًا لَّمْ تَطَـُٔوهَا ۚ وَكَانَ ٱللَّهُ عَلَىٰ كُلِّ شَىْءٍ قَدِيرًا ﴿٢٧﴾

**28.** Irẹ Annabi sọ fun awọn iyawo rẹ pe: ti ẹnyin ba jẹ ẹniti o nfẹ igbesi aiye yi ati ọṣọ rẹ̀, ẹ wa nibi, ki emi o fun nyin ni ipese ki emi si fi nyin silẹ̀ ni fifi silẹ̀ ni irọwọ-irọsẹ.

يَـٰٓأَيُّهَا ٱلنَّبِىُّ قُل لِّأَزْوَٰجِكَ إِن كُنتُنَّ تُرِدْنَ ٱلْحَيَوٰةَ ٱلدُّنْيَا وَزِينَتَهَا فَتَعَالَيْنَ أُمَتِّعْكُنَّ وَأُسَرِّحْكُنَّ سَرَاحًا جَمِيلًا ﴿٢٨﴾

**29.** Ṣugbọn bi ẹnyin ba jẹ ẹniti o nfẹ ti Ọlọhun ati ti Ojiṣẹ Rẹ̀ ati ile ọrun ni; dajudaju Ọlọhun ti pese ẹsan ti o tobi silẹ̀ de awọn oluṣe rere l’obirin ninu nyin.

وَإِن كُنتُنَّ تُرِدْنَ ٱللَّهَ وَرَسُولَهُۥ وَٱلدَّارَ ٱلْـَٔاخِرَةَ فَإِنَّ ٱللَّهَ أَعَدَّ لِلْمُحْسِنَـٰتِ مِنكُنَّ أَجْرًا عَظِيمًا ﴿٢٩﴾

**30.** Ẹnyin iyawo Annabi, ẹnikẹni ti o ba ṣe ibajẹ ti o hàn gbangba ninu nyin, a o di adipele iyà ilọpo meji fun u. Eyi si jẹ irọrun fun Ọlọhun.

يَـٰنِسَآءَ ٱلنَّبِىِّ مَن يَأْتِ مِنكُنَّ بِفَـٰحِشَةٍ مُّبَيِّنَةٍ يُضَـٰعَفْ لَهَا ٱلْعَذَابُ ضِعْفَيْنِ ۚ وَكَانَ ذَٰلِكَ عَلَى ٱللَّهِ يَسِيرًا ﴿٣٠﴾

**31.** Ẹniti o ba tẹle ti Ọlọhun ati Ojiṣẹ rẹ̀ ninu nyin (ẹnyin obirin) ti o si nṣe iṣẹ rere, A o fun u ni ẹsan rẹ̀ ni ilọpo meji, A si tun pese jijẹ mimu ti o ni apọnle fun u.

۞ وَمَن يَقْنُتْ مِنكُنَّ لِلَّهِ وَرَسُولِهِۦ وَتَعْمَلْ صَـٰلِحًا نُّؤْتِهَآ أَجْرَهَا مَرَّتَيْنِ وَأَعْتَدْنَا لَهَا رِزْقًا كَرِيمًا ﴿٣١﴾

**32.** Ẹnyin iyawo Annabi, ẹnyin kò dabi awọn obirin miran. Ti ẹnyin ba npaiya (Ọlọhun) ki ẹ mase se ohùn ni rirọ̀ (pẹlu awọn ọkunrin miran) ki ẹniti arun wa ninu ọkàn rẹ̀ ma ni ireti (si nyin), atipe ki ẹ si mã sọ ọ̀rọ ti o dara.

يَـٰنِسَآءَ ٱلنَّبِىِّ لَسْتُنَّ كَأَحَدٍ مِّنَ ٱلنِّسَآءِ ۚ إِنِ ٱتَّقَيْتُنَّ فَلَا تَخْضَعْنَ بِٱلْقَوْلِ فَيَطْمَعَ ٱلَّذِى فِى قَلْبِهِۦ مَرَضٌ وَقُلْنَ قَوْلًا مَّعْرُوفًا ﴿٣٢﴾

**33.** Atipe ki ẹ gbe inu ile nyin ki ẹ maṣe fi ẹwa nyin hàn sita gẹgẹbi fifihan ti awọn alaimọkan ti akọkọ; ki ẹ si ki irun, ki ẹ si ma yọ «sakati», ki ẹ si tẹle ti Ọlọhun ati Ojiṣẹ Rẹ̀. Dajudaju ohun ti Ọlọhun fẹ ṣe fun nyin ni lati mu iwa ti kò mọ kuro fun nyin, ẹnyin ara ile, atipe ki O le sọ nyin di ẹni mimọ.

وَقَرْنَ فِي بُيُوتِكُنَّ وَلَا تَبَرَّجْنَ تَبَرُّجَ ٱلْجَٰهِلِيَّةِ ٱلْأُولَىٰ وَأَقِمْنَ ٱلصَّلَوٰةَ وَءَاتِينَ ٱلزَّكَوٰةَ وَأَطِعْنَ ٱللَّهَ وَرَسُولَهُۥٓ ۚ إِنَّمَا يُرِيدُ ٱللَّهُ لِيُذْهِبَ عَنكُمُ ٱلرِّجْسَ أَهْلَ ٱلْبَيْتِ وَيُطَهِّرَكُمْ تَطْهِيرًا ﴿٣٣﴾

**34.** Atipe ki ẹnyin (obirin) ṣe iranti ohun ti a nke ninu awọn ãyàh Ọlọhun ninu awọn ile nyin ati ọgbọn. Dajudaju Ọlọhun jẹ Alãnú ti O si mọ gbogbo nkan.

وَٱذْكُرْنَ مَا يُتْلَىٰ فِي بُيُوتِكُنَّ مِنْ ءَايَٰتِ ٱللَّهِ وَٱلْحِكْمَةِ ۚ إِنَّ ٱللَّهَ كَانَ لَطِيفًا خَبِيرًا ﴿٣٤﴾

**35.** Dajudaju awọn ti o ju ọwọ-juṣẹ silẹ̀ fun Ọlọhun ni ọkunrin ati ni obirin, ati awọn onigbagbọ ododo ni ọkunrin ati obirin, ati awọn ti o tẹle ti (Ọlọhun) ni ọkunrin ati obirin, ati awọn olododo ni ọkunrin ati ni obirin, ati awọn onisuru ni ọkunrin ati ni obinrin, ati awọn ti npaiya Ọlọhun lọ̀kunrin ati lòbinrin, ati awọn ti o ntọrẹ ni ọkunrin ati ni obirin, ati awọn ti o ngbawẹ ni ọkunrin ati ni obirin, ati awọn t'onṣọ́ abẹ wọn l'ọkunrin ati l'obinrin, ati awọn ti o nranti Ọlọhun ńi ọpọlọpọ (igba) ni ọkunrin at ni obirin, Ọlọhun ti pa lese de wọn aforiji ati ẹsan ti o tobi.

إِنَّ ٱلْمُسْلِمِينَ وَٱلْمُسْلِمَٰتِ وَٱلْمُؤْمِنِينَ وَٱلْمُؤْمِنَٰتِ وَٱلْقَٰنِتِينَ وَٱلْقَٰنِتَٰتِ وَٱلصَّٰدِقِينَ وَٱلصَّٰدِقَٰتِ وَٱلصَّٰبِرِينَ وَٱلصَّٰبِرَٰتِ وَٱلْخَٰشِعِينَ وَٱلْخَٰشِعَٰتِ وَٱلْمُتَصَدِّقِينَ وَٱلْمُتَصَدِّقَٰتِ وَٱلصَّٰٓئِمِينَ وَٱلصَّٰٓئِمَٰتِ وَٱلْحَٰفِظِينَ فُرُوجَهُمْ وَٱلْحَٰفِظَٰتِ وَٱلذَّٰكِرِينَ ٱللَّهَ كَثِيرًا وَٱلذَّٰكِرَٰتِ أَعَدَّ ٱللَّهُ لَهُم مَّغْفِرَةً وَأَجْرًا عَظِيمًا ﴿٣٥﴾

**36.** Atipe kò tọ fun onigbagbọ ododo kan ni ọkunrin ati obirin, pe nigbati Ọlọhun ati Ojiṣẹ Rẹ̀ ba ti

وَمَا كَانَ لِمُؤْمِنٍ وَلَا مُؤْمِنَةٍ إِذَا قَضَى ٱللَّهُ وَرَسُولُهُۥٓ أَمْرًا أَن يَكُونَ لَهُمُ ٱلْخِيَرَةُ مِنْ أَمْرِهِمْ ۗ وَمَن يَعْصِ

pari ọrọ kan, pe ki awọn na tun ma ṣa ẹ̀ṣà ọ̀rọ miran funra wọn. Atipe ẹniti o ba yapa Ọlọhun ati Ojiṣẹ Rẹ̀, dajudaju o ti ṣina ni iṣina ti o han gbangba.

ٱللَّهَ وَرَسُولَهُۥ فَقَدْ ضَلَّ ضَلَٰلًا مُّبِينًا ﴿٣٦﴾

**37.** Atipe (ki o ṣe iranti) nigbati irẹ nsọ fun ẹniti Ọlọhun ṣe õre fun ti irẹ na si tun ṣe õre fun pe: Mu iyawo rẹ dani ṣinṣin ki o si bẹru Ọlọhun; atipe irẹ (Annabi) nfi pamọ sinu ọkàn rẹ ohun ti Ọlọhun yio ṣe afihan rẹ̀, o wa nbẹru awọn enia, bẹ si ni Ọlọhun ni o tọ pe ki o bẹru Rẹ̀ jù. Nigbati Sedu ti pari bukata rẹ̀ ni ọdọ rẹ̀, A ṣe e ni iyawo fun ọ, nitoripe ki o ma ba jẹ laifi fun awọn onigbagbọ ododo nipa fifẹ iyawo ọmọ ti wọn npe mọ ara wọn (ti o ti kọ̀silẹ̀) nigbati o ti pari bukata tirẹ̀ (pẹlu rẹ̀). Aṣẹ Ọlọhun jẹ ohun ti o nilati sẹ.

وَإِذْ تَقُولُ لِلَّذِىٓ أَنْعَمَ ٱللَّهُ عَلَيْهِ وَأَنْعَمْتَ عَلَيْهِ أَمْسِكْ عَلَيْكَ زَوْجَكَ وَٱتَّقِ ٱللَّهَ وَتُخْفِى فِى نَفْسِكَ مَا ٱللَّهُ مُبْدِيهِ وَتَخْشَى ٱلنَّاسَ وَٱللَّهُ أَحَقُّ أَن تَخْشَىٰهُ فَلَمَّا قَضَىٰ زَيْدٌ مِّنْهَا وَطَرًا زَوَّجْنَٰكَهَا لِكَىْ لَا يَكُونَ عَلَى ٱلْمُؤْمِنِينَ حَرَجٌ فِىٓ أَزْوَٰجِ أَدْعِيَآئِهِمْ إِذَا قَضَوْا۟ مِنْهُنَّ وَطَرًا وَكَانَ أَمْرُ ٱللَّهِ مَفْعُولًا ﴿٣٧﴾

**38.** Ko si laifi fun Annabi nipa ohun ti Ọlọhun ṣe ni ẹtọ fun u, ti O si paa laṣẹ rẹ. (O jẹ) àṣà Ọlọhun nipa awọn ẹniti o ti rekọja ni iṣiwaju. Atipe aṣẹ Ọlọhun jẹ ebubu kan ti a ti bu silẹ̀ ti kò le yi.

مَّا كَانَ عَلَى ٱلنَّبِىِّ مِنْ حَرَجٍ فِيمَا فَرَضَ ٱللَّهُ لَهُۥ سُنَّةَ ٱللَّهِ فِى ٱلَّذِينَ خَلَوْا۟ مِن قَبْلُ وَكَانَ أَمْرُ ٱللَّهِ قَدَرًا مَّقْدُورًا ﴿٣٨﴾

**39.** Awọn ẹniti nwọn jẹ iṣẹ Ọlọhun de opin ti nwọn si nbẹru Rẹ̀, ti nwọn kò si bẹru ẹnikan ayafi Ọlọhun. On Ọlọhun na lo to ni Oluṣiro.

ٱلَّذِينَ يُبَلِّغُونَ رِسَٰلَٰتِ ٱللَّهِ وَيَخْشَوْنَهُۥ وَلَا يَخْشَوْنَ أَحَدًا إِلَّا ٱللَّهَ وَكَفَىٰ بِٱللَّهِ حَسِيبًا ﴿٣٩﴾

**40.** Muhammadu ki iṣe baba ẹnikankan ninu awọn ọkunrin

مَّا كَانَ مُحَمَّدٌ أَبَآ أَحَدٍ مِّن رِّجَالِكُمْ وَلَٰكِن رَّسُولَ

اللَّهِ وَخَاتَمَ النَّبِيِّينَ ۗ وَكَانَ اللَّهُ بِكُلِّ شَيْءٍ عَلِيمًا ﴿٤٠﴾

nyin, şugbọn (o jẹ) Ojişẹ Ọlọhun ati ipẹkun awọn annabi. Ọlọhun si jẹ Oni-mimọ̀ nipa gbogbo nkan.

يَا أَيُّهَا الَّذِينَ آمَنُوا اذْكُرُوا اللَّهَ ذِكْرًا كَثِيرًا ﴿٤١﴾

**41.** Ẹnyin ti ẹ gbagbọ ni ododo, ẹ ma ranti Ọlọhun ni iranti ti o pọ.

وَسَبِّحُوهُ بُكْرَةً وَأَصِيلًا ﴿٤٢﴾

**42.** Ki ẹ si ma şe àfọmọ Rẹ̀ ni ãrọ ati ni irọlẹ.

هُوَ الَّذِي يُصَلِّي عَلَيْكُمْ وَمَلَائِكَتُهُ لِيُخْرِجَكُمْ مِنَ الظُّلُمَاتِ إِلَى النُّورِ ۚ وَكَانَ بِالْمُؤْمِنِينَ رَحِيمًا ﴿٤٣﴾

**43.** On ni Ẹniti nsọ ikẹ kalẹ̀ le nyin lori, ati awọn Malaika Rẹ (ti wọn ntọrọ aforijin fun yin) ki O le yọ nyin jade lati inu okunkun lọ sinu imọlẹ. Ati pe o jẹ Alanu fun awọn onigbagbọ ododo.

تَحِيَّتُهُمْ يَوْمَ يَلْقَوْنَهُ سَلَامٌ ۚ وَأَعَدَّ لَهُمْ أَجْرًا كَرِيمًا ﴿٤٤﴾

**44.** Kiki ti nwọn o ma ki ara wọn ni ọjọ ti nwọn ba pade Rẹ̀ ni pe, Alafia! (ki o ba wọn) O si ti pa èsè ẹsan ti o ni apọnle silẹ̀ fun wọn.

يَا أَيُّهَا النَّبِيُّ إِنَّا أَرْسَلْنَاكَ شَاهِدًا وَمُبَشِّرًا وَنَذِيرًا ﴿٤٥﴾

**45.** Irẹ Annabi, dajudaju Awa ni A ran ọ nişẹ ni olujẹri, ati afunni niro idunnu ati olufunni ni ikilọ.

وَدَاعِيًا إِلَى اللَّهِ بِإِذْنِهِ وَسِرَاجًا مُنِيرًا ﴿٤٦﴾

**46.** Ati olupeni si ti Ọlọhun pẹlu iyọda Rẹ̀, atipe (irẹ) ni atupa ti o ni imọlẹ̀.

وَبَشِّرِ الْمُؤْمِنِينَ بِأَنَّ لَهُمْ مِنَ اللَّهِ فَضْلًا كَبِيرًا ﴿٤٧﴾

**47.** Atipe ki o fun awọn onigbagbọ ododo niro idunnu pe dajudaju õre-ajulọ ti o tobi mbẹ fun wọn ni ọdọ Ọlọhun.

وَلَا تُطِعِ الْكَافِرِينَ وَالْمُنَافِقِينَ وَدَعْ أَذَاهُمْ وَتَوَكَّلْ عَلَى اللَّهِ ۚ وَكَفَىٰ بِاللَّهِ وَكِيلًا ﴿٤٨﴾

**48.** Maşe tẹle awọn alaigbagbọ ati awọn alagabàgebe, fi (ọrọ) inira wọn silẹ̀, ki o si gbẹkẹle Ọlọhun. On Ọlọhun lo to ni olugbe-ọkanle.

**49.** Ẹnyin ẹniti ẹ gbagbọ ni ododo, nigbati ẹnyin ba fẹ awọn onigbagbọ ododo obirin, lẹhinna ti ẹnyin si kọ̀ wọn silẹ şiwaju ki ẹ to fi ọwọ kan wọn nitorina kò si ópó şişe kan ti nwọn o şe fun nyin ti ẹ o maa kaa Nitorina ki ẹnyin fun wọn ni nkan ti nwọn o fi ma gbadun ki ẹ si fi wọn silẹ̀ ni fifisilẹ̀ ti o dara.

يَٰٓأَيُّهَا ٱلَّذِينَ ءَامَنُوٓاْ إِذَا نَكَحۡتُمُ ٱلۡمُؤۡمِنَٰتِ ثُمَّ طَلَّقۡتُمُوهُنَّ مِن قَبۡلِ أَن تَمَسُّوهُنَّ فَمَا لَكُمۡ عَلَيۡهِنَّ مِنۡ عِدَّةٖ تَعۡتَدُّونَهَاۖ فَمَتِّعُوهُنَّ وَسَرِّحُوهُنَّ سَرَاحٗا جَمِيلٗا ﴿٤٩﴾

**50.** Irẹ Annabi, dajudaju a şe awọn iyawo rẹ ni ẹtọ fun ọ awọn eyiti irẹ ti fun ni owó-ifẹ wọn, ati awọn ti ọwọ ọtun rẹ ni ni ikapa ninu awọn ohun ti Ọlọhun dari wọn si ọ, ati awọn ọmọ obirin arakunrin baba rẹ ati awọn ọmọ obirin arabirin baba rẹ ati ọmọ obirin arakunrin ati ọmọ obirin arabirin iya rẹ,awọn ti o şile pẹlu rẹ; ati obirin ti o jẹ onigbagbọ ododo, ti o ba fi ara rẹ̀ fun Annabi, ti Annabi ba fẹ lati fẹ ẹ. O şã lẹşa fun ọ laijẹ ti awọn onigbagbọ ododo, dajudaju A mọ ohun ti A şe ni ọranyan fun wọn nipa awọn iyawo wọn ati ohun ti ọwọ ọtun wọn ni ikapa rẹ̀ nitori ki o ma jẹ isoro fun ọ Ọlọhun si jẹ Alaforiji, Onikẹ.

يَٰٓأَيُّهَا ٱلنَّبِيُّ إِنَّآ أَحۡلَلۡنَا لَكَ أَزۡوَٰجَكَ ٱلَّٰتِيٓ ءَاتَيۡتَ أُجُورَهُنَّ وَمَا مَلَكَتۡ يَمِينُكَ مِمَّآ أَفَآءَ ٱللَّهُ عَلَيۡكَ وَبَنَاتِ عَمِّكَ وَبَنَاتِ عَمَّٰتِكَ وَبَنَاتِ خَالِكَ وَبَنَاتِ خَٰلَٰتِكَ ٱلَّٰتِي هَاجَرۡنَ مَعَكَ وَٱمۡرَأَةٗ مُّؤۡمِنَةً إِن وَهَبَتۡ نَفۡسَهَا لِلنَّبِيِّ إِنۡ أَرَادَ ٱلنَّبِيُّ أَن يَسۡتَنكِحَهَا خَالِصَةٗ لَّكَ مِن دُونِ ٱلۡمُؤۡمِنِينَۗ قَدۡ عَلِمۡنَا مَا فَرَضۡنَا عَلَيۡهِمۡ فِيٓ أَزۡوَٰجِهِمۡ وَمَا مَلَكَتۡ أَيۡمَٰنُهُمۡ لِكَيۡلَا يَكُونَ عَلَيۡكَ حَرَجٞۗ وَكَانَ ٱللَّهُ غَفُورٗا رَّحِيمٗا ﴿٥٠﴾

**51.** Irẹ le lọra fun sisunmọ ẹniti o ba wu ọ ninu wọn, o si le fa ẹniti o ba fẹ mọra ninu wọn. Atipe ẹniti irẹ ba fẹ ninu awọn ti o ti yago fun, kò si ẹşẹ fun ọ (pe ki o sunmọ wọn). Eyi lofi nsunmọ ju lati mu

۞ تُرۡجِي مَن تَشَآءُ مِنۡهُنَّ وَتُـٔۡوِيٓ إِلَيۡكَ مَن تَشَآءُۖ وَمَنِ ٱبۡتَغَيۡتَ مِمَّنۡ عَزَلۡتَ فَلَا جُنَاحَ عَلَيۡكَۚ ذَٰلِكَ

oju wọn tutu ati ki nwọn ma ba banujẹ ati ki nwọn le ni itẹlọrun si ohun ti o ba fun gbogbo wọn. Atipe Ọlọhun mọ ohun ti o wa ninu awọn ọkàn nyin. Ọlọhun si jẹ Olumọ, Onirọju.

أَدْنَىٰٓ أَن تَقَرَّ أَعْيُنُهُنَّ وَلَا يَحْزَنَّ وَيَرْضَيْنَ بِمَآ ءَاتَيْتَهُنَّ كُلُّهُنَّ ۚ وَٱللَّهُ يَعْلَمُ مَا فِى قُلُوبِكُمْ ۚ وَكَانَ ٱللَّهُ عَلِيمًا حَلِيمًا ﴿٥١﴾

**52.** Irẹ kò ni ẹtọ (lati fẹ) awọn obirin lẹhin (awọn) eyi, tabi ki o fi awọn iyawo miran parọ wọn, bio ti wu ki ẹwa wọn wu ọ to, afi awọn ti ọwọ ọtun rẹ ni (ni ikogun). Atipe Ọlọhun jẹ Oluṣọ lori gbogbo nkan.

لَّا يَحِلُّ لَكَ ٱلنِّسَآءُ مِنۢ بَعْدُ وَلَآ أَن تَبَدَّلَ بِهِنَّ مِنْ أَزْوَٰجٍ وَلَوْ أَعْجَبَكَ حُسْنُهُنَّ إِلَّا مَا مَلَكَتْ يَمِينُكَ ۗ وَكَانَ ٱللَّهُ عَلَىٰ كُلِّ شَىْءٍ رَّقِيبًا ﴿٥٢﴾

**53.** Ẹnyin ti ẹ gbagbọ ni ododo, ẹ maṣe wọ awọn ile Annabi afi ti nwọn ba yọda fun nyin lati jẹun laijẹ pe ẹ nreti ki o jina. Ṣugbọn nigbati a ba pe nyin, ẹ wọle, nigbati ẹ ba jẹun tan, ẹ tuka, ki ẹ si ma tun joko lati maa sọ ọrọ (Lẹhin ounjẹ). Dajudaju eyi jẹ inira fun Annabi, ṣugbọn o ntiju fun nyin ni, atipe Ọlọhun kii tiju nipa (sisọ) otitọ. Atipe nigbati ẹ ba fẹ tọrọ nkan lọwọ wọn (awọn aya rẹ) ẹ bere lọwọ wọn lẹhin gàgã. eyi jẹ afọmọ julọ fun ọkàn nyin ati fun ọkàn awọn nã. Ko tọ fun nyin ki ẹ ṣe ohun ti yio jẹ inira fun Ojiṣẹ Ọlọhun atipe ẹ ko gbọdọ fẹ awọn iyawo rẹ lẹhin rẹ lailai. Dajudaju eyi jẹ nkan ti o tobi lọdọ Ọlọhun.

يَـٰٓأَيُّهَا ٱلَّذِينَ ءَامَنُوا۟ لَا تَدْخُلُوا۟ بُيُوتَ ٱلنَّبِىِّ إِلَّآ أَن يُؤْذَنَ لَكُمْ إِلَىٰ طَعَامٍ غَيْرَ نَـٰظِرِينَ إِنَىٰهُ وَلَـٰكِنْ إِذَا دُعِيتُمْ فَٱدْخُلُوا۟ فَإِذَا طَعِمْتُمْ فَٱنتَشِرُوا۟ وَلَا مُسْتَـْٔنِسِينَ لِحَدِيثٍ ۚ إِنَّ ذَٰلِكُمْ كَانَ يُؤْذِى ٱلنَّبِىَّ فَيَسْتَحْىِۦ مِنكُمْ ۖ وَٱللَّهُ لَا يَسْتَحْىِۦ مِنَ ٱلْحَقِّ ۚ وَإِذَا سَأَلْتُمُوهُنَّ مَتَـٰعًا فَسْـَٔلُوهُنَّ مِن وَرَآءِ حِجَابٍ ۚ ذَٰلِكُمْ أَطْهَرُ لِقُلُوبِكُمْ وَقُلُوبِهِنَّ ۚ وَمَا كَانَ لَكُمْ أَن تُؤْذُوا۟ رَسُولَ ٱللَّهِ وَلَآ أَن تَنكِحُوٓا۟ أَزْوَٰجَهُۥ مِنۢ بَعْدِهِۦٓ أَبَدًا ۚ إِنَّ ذَٰلِكُمْ كَانَ عِندَ ٱللَّهِ عَظِيمًا ﴿٥٣﴾

**54.** Ti ẹ ba ṣe afihan kinikan tabi ẹ fi pamọ ni, dajudaju Ọlọhun jẹ Olumọ nipa gbogbo nkan.

إِن تُبْدُوا۟ شَيْـًٔا أَوْ تُخْفُوهُ فَإِنَّ ٱللَّهَ كَانَ بِكُلِّ شَىْءٍ عَلِيمًا ﴿٥٤﴾

**55.** Ko si ẹṣẹ fun wọn nipa (pe ki awọn ti o wọle bere nkan jẹ) awọn baba wọn tabi awọn ọmọkunrin wọn tabi awọn arakunrin wọn tabi awọn ọmọkunrin arakunrin wọn, tabi awọn ọmọkunrin arabirin wọn tabi awọn obirin wọn (awọn obinrin ẹgbẹ wọn) tabi ẹru wọn, atipe ki ẹnyin (obirin) bẹru Ọlọhun. Dajudaju Ọlọhun jẹ Ẹlẹri gbogbo nkan.

لَّا جُنَاحَ عَلَيْهِنَّ فِيٓ ءَابَآئِهِنَّ وَلَآ أَبْنَآئِهِنَّ وَلَآ إِخْوَٰنِهِنَّ وَلَآ أَبْنَآءِ إِخْوَٰنِهِنَّ وَلَآ أَبْنَآءِ أَخَوَٰتِهِنَّ وَلَا نِسَآئِهِنَّ وَلَا مَا مَلَكَتْ أَيْمَٰنُهُنَّ ۗ وَٱتَّقِينَ ٱللَّهَ ۚ إِنَّ ٱللَّهَ كَانَ عَلَىٰ كُلِّ شَيْءٍ شَهِيدًا ﴿٥٥﴾

**56.** Dajudaju Ọlọhun ati awọn malaika Rẹ nfi ibukun fun Annabi. Ẹnyin ti ẹ gbagbọ ni ododo, ẹ ma tọrọ ibukun fun u, ki ẹ si ki i ni kiki alafia.

إِنَّ ٱللَّهَ وَمَلَٰٓئِكَتَهُۥ يُصَلُّونَ عَلَى ٱلنَّبِيِّ ۚ يَٰٓأَيُّهَا ٱلَّذِينَ ءَامَنُوا۟ صَلُّوا۟ عَلَيْهِ وَسَلِّمُوا۟ تَسْلِيمًا ﴿٥٦﴾

**57.** Dajudaju awọn ti nwọn nni Ọlọhun ati Ojiṣẹ Rẹ lara, Ọlọhun ti ṣẹbi le wọn ni aiye yi ati ọrun, atipe Ọlọhun ti pese iyà tẹnitẹni de wọn.

إِنَّ ٱلَّذِينَ يُؤْذُونَ ٱللَّهَ وَرَسُولَهُۥ لَعَنَهُمُ ٱللَّهُ فِي ٱلدُّنْيَا وَٱلْءَاخِرَةِ وَأَعَدَّ لَهُمْ عَذَابًا مُّهِينًا ﴿٥٧﴾

**58.** Atipe awọn ẹniti nni awọn onigbagbọ ododo ọkunrin ati awọn onigbagbọ ododo obirin lara laijẹ nipa ohun ti nwọn ṣe, dajudaju nwọn ru ẹru irọ ati ẹṣẹ ti o han.

وَٱلَّذِينَ يُؤْذُونَ ٱلْمُؤْمِنِينَ وَٱلْمُؤْمِنَٰتِ بِغَيْرِ مَا ٱكْتَسَبُوا۟ فَقَدِ ٱحْتَمَلُوا۟ بُهْتَٰنًا وَإِثْمًا مُّبِينًا ﴿٥٨﴾

**59.** Irẹ Annabi, sọ fun awọn iyawo rẹ ati awọn ọmọbirin rẹ ati awọn obirin awọn olugbagbọ ododo pe ki nwọn jẹ ki awọn aṣọ jalabu wọn ma balẹ. Eyi ni o dara lati le fi mọ̀ wọn yatọ. Ki wọn ma ba ma yọ wọn lẹnu. Ọlọhun jẹ Alaforiji. Onikẹ.

يَٰٓأَيُّهَا ٱلنَّبِيُّ قُل لِّأَزْوَٰجِكَ وَبَنَاتِكَ وَنِسَآءِ ٱلْمُؤْمِنِينَ يُدْنِينَ عَلَيْهِنَّ مِن جَلَٰبِيبِهِنَّ ۚ ذَٰلِكَ أَدْنَىٰٓ أَن يُعْرَفْنَ فَلَا يُؤْذَيْنَ ۗ وَكَانَ ٱللَّهُ غَفُورًا رَّحِيمًا ﴿٥٩﴾

**60.** Bi awọn alagabagebe ko ba ṣi wọ (ninu iwa buburu) ati awọn ẹniti arun mbẹ ninu ọkàn wọn ati awọn oluda idagiri silẹ ninu Madina, (nipa irohin irọ) dajudaju A o dẹ ọ si wọn, (A o si fun ọ lagbara lori wọn), lẹhinna nwọn kò ni le ba ọ ṣe aladugbo pọ ninu rẹ ayafi fun igba diẹ.

۞ لَّئِن لَّمْ يَنتَهِ الْمُنَافِقُونَ وَالَّذِينَ فِي قُلُوبِهِم مَّرَضٌ وَالْمُرْجِفُونَ فِي الْمَدِينَةِ لَنُغْرِيَنَّكَ بِهِمْ ثُمَّ لَا يُجَاوِرُونَكَ فِيهَا إِلَّا قَلِيلًا ﴿٦٠﴾

**61.** Ẹni egun ni wọn, ni aye yiowu ti a ba ba wọn pade ki a mu wọn ki a si pa wọn ni pipa.

مَّلْعُونِينَ ۖ أَيْنَمَا ثُقِفُوا أُخِذُوا وَقُتِّلُوا تَقْتِيلًا ﴿٦١﴾

**62.** Iṣe Ọlọhun ni eyini pẹlu awọn ẹniti nwọn ti rekọja ni iṣiwaju; atipe irẹ ko le ri ayipada kan ninu iṣe Ọlọhun.

سُنَّةَ اللَّهِ فِي الَّذِينَ خَلَوْا مِن قَبْلُ ۖ وَلَن تَجِدَ لِسُنَّةِ اللَّهِ تَبْدِيلًا ﴿٦٢﴾

**63.** Awọn enia yio bi ọ lere nipa akoko na. Sọpe: Dajudaju ọdọ Ọlọhun nikanṣoṣo ni mimọ̀ rẹ̀ mbẹ. Atipe kò si ohun ti o le fi mọ ọ boya akoko na ti sunmọ?

يَسْأَلُكَ النَّاسُ عَنِ السَّاعَةِ ۖ قُلْ إِنَّمَا عِلْمُهَا عِندَ اللَّهِ ۚ وَمَا يُدْرِيكَ لَعَلَّ السَّاعَةَ تَكُونُ قَرِيبًا ﴿٦٣﴾

**64.** Dajudaju Ọlọhun ti ṣẹbi le awọn alaigbagbọ O si ti tọju ina «Sairi» (elejo fofo) silẹ̀ de wọn.

إِنَّ اللَّهَ لَعَنَ الْكَافِرِينَ وَأَعَدَّ لَهُمْ سَعِيرًا ﴿٦٤﴾

**65.** Nwọn yio ṣe gbere ninu rẹ̀ lailai; nwọn kò si ni ri oluṣọ kan tabi alaranṣe kan.

خَالِدِينَ فِيهَا أَبَدًا ۖ لَّا يَجِدُونَ وَلِيًّا وَلَا نَصِيرًا ﴿٦٥﴾

**66.** Ọjọ ti a o yi oju wọn pada ninu ina, nwọn yio ma sọpe: O maṣe lara wa o, kò ba jẹ pe a ti tẹle ti Ọlọhun ati ti Ojiṣe na.

يَوْمَ تُقَلَّبُ وُجُوهُهُمْ فِي النَّارِ يَقُولُونَ يَا لَيْتَنَا أَطَعْنَا اللَّهَ وَأَطَعْنَا الرَّسُولَا ﴿٦٦﴾

**67.** Nwọn o si tun sọpe: Oluwa wa, dajudaju awa ti tẹle ti awọn aṣiwaju wa ati awọn agbãgbà wa, nitorina nwọn si ṣi wa lọna kuro loju ọna (ti o tọ).

وَقَالُواْ رَبَّنَآ إِنَّآ أَطَعۡنَا سَادَتَنَا وَكُبَرَآءَنَا فَأَضَلُّونَا ٱلسَّبِيلَا۠ ٦٧

**68.** Oluwa wa, jọwọ fun wọn ni ilọpo meji iyà ki O si fi wọn gegun ni egun ti o tobi.

رَبَّنَآ ءَاتِهِمۡ ضِعۡفَيۡنِ مِنَ ٱلۡعَذَابِ وَٱلۡعَنۡهُمۡ لَعۡنٗا كَبِيرٗا ٦٨

**69.** Ẹnyin ẹniti ẹ gbagbọ ni ododo, ẹ maṣe da gẹgẹbi awọn ẹniti o ko inira ba Musa, ti Ọlọhun si wẹ ẹ mọ kuro ninu ohun ti nwọn nsọ (si i lara). Bẹ si ni on ti jẹ abiyi lọdọ Ọlọhun.

يَٰٓأَيُّهَا ٱلَّذِينَ ءَامَنُواْ لَا تَكُونُواْ كَٱلَّذِينَ ءَاذَوۡاْ مُوسَىٰ فَبَرَّأَهُ ٱللَّهُ مِمَّا قَالُواْۚ وَكَانَ عِندَ ٱللَّهِ وَجِيهٗا ٦٩

**70.** Ẹnyin onigbagbọ ododo, ẹ bẹru Ọlọhun ki ẹ si ma sọ ọrọ ti o dọgba.

يَٰٓأَيُّهَا ٱلَّذِينَ ءَامَنُواْ ٱتَّقُواْ ٱللَّهَ وَقُولُواْ قَوۡلٗا سَدِيدٗا ٧٠

**71.** Ki O le ba tun awọn iṣẹ nyin ṣe fun nyin ati ki o le ba fi ori awọn ẹṣẹ nyin ji nyin. Atipe ẹnikẹni ti o ba tẹle ti Ọlọhun ati Ojiṣẹ Rẹ, nitorina dajudaju oluwa rẹ ti jere ni ere ti o tobi.

يُصۡلِحۡ لَكُمۡ أَعۡمَٰلَكُمۡ وَيَغۡفِرۡ لَكُمۡ ذُنُوبَكُمۡۗ وَمَن يُطِعِ ٱللَّهَ وَرَسُولَهُۥ فَقَدۡ فَازَ فَوۡزًا عَظِيمًا ٧١

**72.** Dajudaju Awa ti fi iṣẹ ifọkàntan ni lọ sanma ati ilẹ ati awọn oke wò, nwọn rọri lati gbe e, nwọn si paiya rẹ, enia si gbe e, dajudaju on jẹ alabosi alaimọkan.

إِنَّا عَرَضۡنَا ٱلۡأَمَانَةَ عَلَى ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَٱلۡأَرۡضِ وَٱلۡجِبَالِ فَأَبَيۡنَ أَن يَحۡمِلۡنَهَا وَأَشۡفَقۡنَ مِنۡهَا وَحَمَلَهَا ٱلۡإِنسَٰنُۖ إِنَّهُۥ كَانَ ظَلُومٗا جَهُولٗا ٧٢

**73.** Ki Ọlọhun le ba jẹ awọn alagabagebe ọkunrin ni iyà ati awọn alagabagebe obirin ati awọn ọṣẹbọ ọkunrin ati awọn ọṣẹbọ l'obirin, ati ki Ọlọhun le gba

لِّيُعَذِّبَ ٱللَّهُ ٱلۡمُنَٰفِقِينَ وَٱلۡمُنَٰفِقَٰتِ وَٱلۡمُشۡرِكِينَ وَٱلۡمُشۡرِكَٰتِ وَيَتُوبَ ٱللَّهُ عَلَى ٱلۡمُؤۡمِنِينَ وَٱلۡمُؤۡمِنَٰتِۗ وَكَانَ ٱللَّهُ

ironupiwada fun awọn onigbagbọ ododo l'ọkunrin ati onigbagbọ ododo l'obirin, atipe Ọlọhun si jẹ Alaforiji, Onikẹ.

غَفُورًا رَّحِيمًا ﴿٧٣﴾

## (34) Suratu - Sabai




*Ni orukọ Ọlọhun Ajọkẹ aiye, Aṣakẹ ọrun.*

بِسْمِ ٱللَّهِ ٱلرَّحْمَٰنِ ٱلرَّحِيمِ

**1.** Ọpẹ ni fun Ọlọhun, Ẹniti ohun ti mbẹ ninu sanma ati ohun ti o wa lori ilẹ̀ jẹ ti Rẹ̀; ti Rẹ̀ na ni ọpẹ ni ọrun atipe Ón ni Ọjọgbọn, Alamọtan.

ٱلْحَمْدُ لِلَّهِ ٱلَّذِى لَهُۥ مَا فِى ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَمَا فِى ٱلْأَرْضِ وَلَهُ ٱلْحَمْدُ فِى ٱلْءَاخِرَةِ وَهُوَ ٱلْحَكِيمُ ٱلْخَبِيرُ ﴿١﴾

**2.** O mọ ohun ti o nkosinu ilẹ̀ ati ohun ti o njade lati inu rẹ̀ ati ohun ti o nsọkalẹ̀ lati sanma ati ohun ti o ngunke lọ sinu rẹ̀. Atipe On ni Onikẹ, Alaforiji.

يَعْلَمُ مَا يَلِجُ فِى ٱلْأَرْضِ وَمَا يَخْرُجُ مِنْهَا وَمَا يَنزِلُ مِنَ ٱلسَّمَآءِ وَمَا يَعْرُجُ فِيهَا وَهُوَ ٱلرَّحِيمُ ٱلْغَفُورُ ﴿٢﴾

**3.** Atipe awọn alaigbagbọ sọpe: Akoko na kò ni wa ba wa. Sọpe: Bẹni, mo fi Oluwa mi bura, Olumọ ohun ti o pamọ, dajudaju (akoko) yio wa ba nyin. Idiwọn ọmọ inagun kò pamọ fun U ninu sanma ati lori ilẹ̀, kò si si ohun ti o kere ju bẹ lọ tabi o tobi ayafi ki o ma bẹ ninu tirà kan ti o han gbangba.

وَقَالَ ٱلَّذِينَ كَفَرُوا۟ لَا تَأْتِينَا ٱلسَّاعَةُ قُلْ بَلَىٰ وَرَبِّى لَتَأْتِيَنَّكُمْ عَٰلِمِ ٱلْغَيْبِ لَا يَعْزُبُ عَنْهُ مِثْقَالُ ذَرَّةٍ فِى ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَلَا فِى ٱلْأَرْضِ وَلَآ أَصْغَرُ مِن ذَٰلِكَ وَلَآ أَكْبَرُ إِلَّا فِى كِتَٰبٍ مُّبِينٍ ﴿٣﴾

**4.** Ki O le ba san ẹsan fun awọn ẹniti nwọn gbagbọ ni ododo ti nwọn si ṣe iṣẹ rere. Awọn elewọnni ti wọn ni aforiji ati ese ti o dara.

لِّيَجْزِىَ ٱلَّذِينَ ءَامَنُوا۟ وَعَمِلُوا۟ ٱلصَّٰلِحَٰتِ أُو۟لَٰٓئِكَ لَهُم مَّغْفِرَةٌ وَرِزْقٌ كَرِيمٌ ﴿٤﴾

**5.** Atipe awọn ẹniti nwọn sagbara lati ko agara ba awọn àmi

وَٱلَّذِينَ سَعَوْ فِىٓ ءَايَٰتِنَا مُعَٰجِزِينَ أُو۟لَٰٓئِكَ

لَهُمْ عَذَابٌ مِّن رِّجْزٍ أَلِيمٌ ٥

Wa, awọn elewọnyi ni iyà buburu ẹlẹta-elero mbẹ fun.

وَيَرَى الَّذِينَ أُوتُوا الْعِلْمَ الَّذِي أُنزِلَ إِلَيْكَ
مِن رَّبِّكَ هُوَ الْحَقَّ وَيَهْدِي إِلَىٰ صِرَاطِ
الْعَزِيزِ الْحَمِيدِ ٦

**6.** Atipe awọn ti a ti fun ni mimọ̀ ti mọ̀ pe ohun ti a sọ̀kalẹ̀ fun ọ lati ọdọ Oluwa rẹ on ni ododo, a si ma tọni si oju ọna (Ọba) Alagbara, Ẹniti ẹyin tọsi.

وَقَالَ الَّذِينَ كَفَرُوا هَلْ نَدُلُّكُمْ عَلَىٰ رَجُلٍ يُنَبِّئُكُمْ
إِذَا مُزِّقْتُمْ كُلَّ مُمَزَّقٍ إِنَّكُمْ لَفِي خَلْقٍ جَدِيدٍ ٧

**7.** Atipe awọn alaigbagbọ sọpe: njẹ awa le tọka ọkunrin kan fun nyin bi ti yio fun nyin niro pe, nigbati a ba fan nyin ka ni gbogbo fifọnka (ti a jà nyin kelekele), pe dajudaju ẹnyin yio tun ma bẹ ninu ẹda titun.

أَفْتَرَىٰ عَلَى اللَّهِ كَذِبًا أَم بِهِ جِنَّةٌ ۗ بَلِ الَّذِينَ لَا يُؤْمِنُونَ
بِالْآخِرَةِ فِي الْعَذَابِ وَالضَّلَالِ الْبَعِيدِ ٨

**8.** O ha pa irọ mọ Ọlọhun abi o nṣe were ni? Bẹtiẹkọ, awọn ẹniti kò ni igbagbọ ododo si ọ̀run mbẹ ninu iyà ati iṣina ti o jina.

أَفَلَمْ يَرَوْا إِلَىٰ مَا بَيْنَ أَيْدِيهِمْ وَمَا خَلْفَهُم
مِّنَ السَّمَاءِ وَالْأَرْضِ ۚ إِن نَّشَأْ نَخْسِفْ بِهِمُ
الْأَرْضَ أَوْ نُسْقِطْ عَلَيْهِمْ كِسَفًا مِّنَ السَّمَاءِ ۚ
إِنَّ فِي ذَٰلِكَ لَآيَةً لِّكُلِّ عَبْدٍ مُّنِيبٍ ٩

**9.** Abi awọn kò tilẹ woye si ohun ti mbẹ niwaju wọn ati ohun ti mbẹ ni ẹhin wọn ni sanma ati ni ilẹ̀? Ti A ba fẹ ni A ba jẹki ilẹ̀ ri mọ wọn abi ki A jẹki apakan sanma ja lu wọn mọlẹ̀. Dajudaju àmi kan mbẹ ninu eyi fun gbogbo awọn ẹrusin, oluṣẹri si ọdọ Ọlọhun.

۞ وَلَقَدْ آتَيْنَا دَاوُودَ مِنَّا فَضْلًا ۖ يَا جِبَالُ أَوِّبِي
مَعَهُ وَالطَّيْرَ ۖ وَأَلَنَّا لَهُ الْحَدِيدَ ١٠

**10.** Atipe dajudaju A fun Dawuda ni ọla lati ọdọ Wa: Ẹnyin oke ati ẹiyẹ ki ẹ ma ṣe afọmọ pẹlu rẹ̀, atipe A sọ irin di rirọ fun u.

أَنِ اعْمَلْ سَابِغَاتٍ وَقَدِّرْ فِي السَّرْدِ ۖ وَاعْمَلُوا

**11.** Pe: Dajudaju ma ṣe ẹwu irin ti obalẹ ki osi hun oruka irin nã ni

dẽde, ki ẹ si ma ṣe iṣẹ rere. Dajudaju Emi ri ohun it ẹ nṣe niṣẹ.

صَٰلِحًاۖ إِنِّي بِمَا تَعۡمَلُونَ بَصِيرٞ ١١

**12.** Atipe (A tẹ) atẹgun lori ba fun Sulaimana; irin oṣu kan a rin i ni owurọ̀ irin oṣu kan a rin i ni irọlẹ; atipe A ṣe idẹ ni yiyọ fun u ti on san. Atipe ninu awọn alijọnu eyiti o nṣe iṣẹ niwaju rẹ pẹlu aṣẹ Oluwa rẹ̀ (mbẹ). Eyi ti o ba ṣẹri kuro nibi aṣẹ Wa ninu wọn, A o jẹ ki o tọwọ ninu iyà ina elejo-fofo.

وَلِسُلَيۡمَٰنَ ٱلرِّيحَ غُدُوُّهَا شَهۡرٞ وَرَوَاحُهَا شَهۡرٞۖ
وَأَسَلۡنَا لَهُۥ عَيۡنَ ٱلۡقِطۡرِۖ وَمِنَ ٱلۡجِنِّ مَن يَعۡمَلُ
بَيۡنَ يَدَيۡهِ بِإِذۡنِ رَبِّهِۦۖ وَمَن يَزِغۡ مِنۡهُمۡ عَنۡ أَمۡرِنَا
نُذِقۡهُ مِنۡ عَذَابِ ٱلسَّعِيرِ ١٢

**13.** Nwọn nṣe ohun ti o fẹ fun u, ninu awọn ile alagbeka ti o ga ati awọn ère ati awo onjẹ ti o fẹ̀ bi àbàtà ati ikoko ti idi rẹ mulẹ̀. Ẹnyin enia Dawuda, ẹ ṣe ọpẹ, atipe awọn ti o ndupẹ ninu awọn ẹrusin Mi kere pupọ.

يَعۡمَلُونَ لَهُۥ مَا يَشَآءُ مِن مَّحَٰرِيبَ وَتَمَٰثِيلَ وَجِفَانٖ
كَٱلۡجَوَابِ وَقُدُورٖ رَّاسِيَٰتٍۚ ٱعۡمَلُوٓاْ ءَالَ دَاوُۥدَ
شُكۡرٗاۚ وَقَلِيلٞ مِّنۡ عِبَادِيَ ٱلشَّكُورُ ١٣

**14.** Nigbati A dajọ iku fun u (Sulaimana) kò si ẹniti o fi mọ awọn alijọnu nipa iku rẹ̀ bikoṣe kokoro inu ilẹ̀ ti o jẹ ọpa rẹ. Nigbati o ṣubu lulẹ̀, o wa hàn si awọn alijọnu pe ti o ba jẹ pe awọn mọ̀ ohun ti o pamọ ni, awọn o ba ti joko sinu iyà iyẹpẹrẹ.

فَلَمَّا قَضَيۡنَا عَلَيۡهِ ٱلۡمَوۡتَ مَا دَلَّهُمۡ عَلَىٰ مَوۡتِهِۦٓ
إِلَّا دَآبَّةُ ٱلۡأَرۡضِ تَأۡكُلُ مِنسَأَتَهُۥۖ
فَلَمَّا خَرَّ تَبَيَّنَتِ ٱلۡجِنُّ أَن لَّوۡ كَانُواْ يَعۡلَمُونَ
ٱلۡغَيۡبَ مَا لَبِثُواْ فِي ٱلۡعَذَابِ ٱلۡمُهِينِ ١٤

**15.** Dajudaju àmi kan mbẹ fun awọn Sabai ninu ibugbe wọn, oko meji ni ọtun ati osi. Ẹ ma jẹ ninu ipese Oluwa nyin ki ẹ si ma dupẹ fun U. O jẹ ilu kan ti o dara atipe Oluwa ni Alaforiji.

لَقَدۡ كَانَ لِسَبَإٖ فِي مَسۡكَنِهِمۡ ءَايَةٞۖ جَنَّتَانِ عَن يَمِينٖ
وَشِمَالٖۖ كُلُواْ مِن رِّزۡقِ رَبِّكُمۡ وَٱشۡكُرُواْ لَهُۥۚ بَلۡدَةٞ
طَيِّبَةٞ وَرَبٌّ غَفُورٞ ١٥

**16.** Şugbọn nwọn şẹri kuro (nibi imọ Ọlọhun lọkan ati ijọsin fun Un ati sise ọpẹ fun Un) ni A fi ran agbarà omi nla le wọn lori, A si fi oko meji miran parọ oko meji wọn awọn ti eso ibẹ koro ati awọn igi ẹlẹgun ati nkan bi ewuro ti o kere.

فَأَعْرَضُوا فَأَرْسَلْنَا عَلَيْهِمْ سَيْلَ الْعَرِمِ
وَبَدَّلْنَاهُم بِجَنَّتَيْهِمْ جَنَّتَيْنِ ذَوَاتَيْ أُكُلٍ خَمْطٍ
وَأَثْلٍ وَشَيْءٍ مِّن سِدْرٍ قَلِيلٍ ﴿١٦﴾

**17.** Eyi ni A fi san wọnni ẹsan nitoripe nwọn şe aigbagbọ; njẹ Awa yio jẹ ẹnikan niya bikoşe alaimore?

ذَٰلِكَ جَزَيْنَاهُم بِمَا كَفَرُوا ۖ
وَهَلْ نُجَازِي إِلَّا الْكَفُورَ ﴿١٧﴾

**18.** Atipe Awa şe si arin wọn ati awọn ilu ti Awa fi ibukun si, ilu t'ohan (latiri), A si diwọn irinajo rinrin larin rẹ̀; ẹ rin ninu wọn ni oru ati ọsan pẹlu ifaiyabalẹ̀.

وَجَعَلْنَا بَيْنَهُمْ وَبَيْنَ الْقُرَى الَّتِي بَارَكْنَا فِيهَا قُرًى
ظَاهِرَةً وَقَدَّرْنَا فِيهَا السَّيْرَ ۖ سِيرُوا فِيهَا لَيَالِيَ
وَأَيَّامًا آمِنِينَ ﴿١٨﴾

**19.** Şugbọn awọn (ti Ọlọhun binu si) sọpe: oluwa wa, mu irinajo wa jinna larin wa. Nwọn si se abosi fun ori ara wọn A si sọ wọn di itàn (ti A si ti pa wọn rẹ); ti A si fọn wọn ka patapata Dajudaju awọn arikọgbọn mbẹ ninu eyi fun gbogbo ọlọpọlọpọ irọju ti o ndupẹ pupọ.

فَقَالُوا رَبَّنَا بَاعِدْ بَيْنَ أَسْفَارِنَا وَظَلَمُوا أَنفُسَهُمْ
فَجَعَلْنَاهُمْ أَحَادِيثَ وَمَزَّقْنَاهُمْ كُلَّ مُمَزَّقٍ ۚ
إِنَّ فِي ذَٰلِكَ لَآيَاتٍ لِّكُلِّ صَبَّارٍ شَكُورٍ ﴿١٩﴾

**20.** Atipe dajudaju, Ibilisi sọ ero rẹ di otitọ le wọn lori, nwọn si tẹlee, ayafi apakan ninu awọn onigbagbọ ododo.

وَلَقَدْ صَدَّقَ عَلَيْهِمْ إِبْلِيسُ ظَنَّهُ فَاتَّبَعُوهُ إِلَّا فَرِيقًا
مِّنَ الْمُؤْمِنِينَ ﴿٢٠﴾

**21.** Atipe kò si agbara kan fun u lori wọn, bikoşe ki A le mọ ẹniti o ni igbagbọ si ọjọ ikẹhin yatọ si ẹniti

وَمَا كَانَ لَهُ عَلَيْهِم مِّن سُلْطَانٍ إِلَّا لِنَعْلَمَ
مَن يُؤْمِنُ بِالْآخِرَةِ مِمَّنْ هُوَ مِنْهَا فِي شَكٍّ ۗ وَرَبُّكَ

عَلَىٰ كُلِّ شَيْءٍ حَفِيظٌ ﴿٢١﴾

o wa ninu iyemeji si i. Atipe Oluwa rẹ ni Oluṣọ lori gbogbo nkan.

قُلِ ادْعُوا الَّذِينَ زَعَمْتُم مِّن دُونِ اللَّهِ
لَا يَمْلِكُونَ مِثْقَالَ ذَرَّةٍ فِي السَّمَاوَاتِ
وَلَا فِي الْأَرْضِ وَمَا لَهُمْ فِيهِمَا مِن شِرْكٍ
وَمَا لَهُ مِنْهُم مِّن ظَهِيرٍ ﴿٢٢﴾

**22.** sọpe: Ẹ pe awọn ti ẹ npe (ni Oluwa) lẹhin Ọlọhun; nwọn kò ni agbara ikapa oṣuwọn ti o kere bi ọmọ inagun ninu sanma ati lori ilẹ wọn ko si ni nkan adijọpin kan pẹlu Ọlọhun ninu awọn mejeeji (sanma ati ilẹ) kò si si oluranlọwọ kan ninu wọn fun U.

وَلَا تَنفَعُ الشَّفَاعَةُ عِندَهُ إِلَّا لِمَنْ أَذِنَ لَهُ
حَتَّىٰ إِذَا فُزِّعَ عَن قُلُوبِهِمْ قَالُوا مَاذَا قَالَ رَبُّكُمْ
قَالُوا الْحَقَّ وَهُوَ الْعَلِيُّ الْكَبِيرُ ﴿٢٣﴾

**23.** Ṣiṣipẹ ni ọdọ Rẹ kò ni ṣe anfani, ayafi ẹniti O ba yọda fun. Titi nigbati a ba mu ijaiya kuro ninu ọkàn wọn, nwọn yio wa sọpe: Kini Oluwa nyin sọ? Nwọn yio sọpe:Ododo ni, atipe On ni O ga ti O si tobi.

۞ قُلْ مَن يَرْزُقُكُم مِّنَ السَّمَاوَاتِ وَالْأَرْضِ
قُلِ اللَّهُ وَإِنَّا أَوْ إِيَّاكُمْ لَعَلَىٰ هُدًى
أَوْ فِي ضَلَالٍ مُّبِينٍ ﴿٢٤﴾

**24.** sọpe: Tani npese fun nyin lati sanma ati ilẹ? sọpe: Ọlọhun ni. Atipe awa tabi ẹnyin ni mbẹ lori itọsọna tabi ti o wa ninu iṣina ti o han.

قُل لَّا تُسْأَلُونَ عَمَّا أَجْرَمْنَا
وَلَا نُسْأَلُ عَمَّا تَعْمَلُونَ ﴿٢٥﴾

**25.** sọpe: A kò ni bi nyin lere nipa ẹṣẹ wa, nwọn kò si ni bi awa lere ohun ti ẹ ṣe niṣẹ.

قُلْ يَجْمَعُ بَيْنَنَا رَبُّنَا ثُمَّ يَفْتَحُ بَيْنَنَا بِالْحَقِّ
وَهُوَ الْفَتَّاحُ الْعَلِيمُ ﴿٢٦﴾

**26.** Sọpe: Oluwa wa, yio ko wa jọ, lẹhinna yio dajọ larin wa pẹlu ododo. On ni Oludajọ, Olumọ̀.

قُلْ أَرُونِيَ الَّذِينَ أَلْحَقْتُم بِهِ شُرَكَاءَ كَلَّا بَلْ
هُوَ اللَّهُ الْعَزِيزُ الْحَكِيمُ ﴿٢٧﴾

**27.** Sọpe: Ẹ fihan mi awọn ohun ti ẹ fi nṣe orogun fun U (Ọlọhun). Agbẹdọ rara, On ni Ọlọhun, Alagbara,Ọlọgbọn.

**28.** Atipe Awa kò ran ọ nişẹ ayafi si gbogbo enia ni olufunni niro idunnu ati olukilọ, şugbọn ọpọlọpọ enia kò mọ.

وَمَآ أَرۡسَلۡنَٰكَ إِلَّا كَآفَّةٗ لِّلنَّاسِ بَشِيرٗا وَنَذِيرٗا وَلَٰكِنَّ أَكۡثَرَ ٱلنَّاسِ لَا يَعۡلَمُونَ ٢٨

**29.** Atipe nwọn wipe: igbawo ni adehun yi yio şelẹ̀ bi ẹ ba jẹ olododo.

وَيَقُولُونَ مَتَىٰ هَٰذَا ٱلۡوَعۡدُ إِن كُنتُمۡ صَٰدِقِينَ ٢٩

**30.** Sọpe: Asiko ọjọ kan mbẹ fun nyin ti ẹ kò le sun u siwaju ni wakati kan bẹni ẹ kò le fa a sẹhin (ni wakati kan).

قُل لَّكُم مِّيعَادُ يَوۡمٖ لَّا تَسۡتَـٔۡخِرُونَ عَنۡهُ سَاعَةٗ وَلَا تَسۡتَقۡدِمُونَ ٣٠

**31.** Atipe awọn alaigbagbọ sọpe: Awa kò ni gba Al-Kurani yi gbọ, ati eyiti o wa şiwajju rẹ̀. Atipe bi irẹ ba ri i igbati a ba da awọn alabosi duro niwaju Oluwa wọn, apakan wọn yi oma da ọ̀rọ pada si apakeji. Awọn ẹniti ẹnu wọn kò to ilẹ̀ nwọn yio ma sọ fun awọn ti ẹnu wọn to ilẹ́ pe: ti kò ba si ẹnyin ni, awa iba gbagbọ.

وَقَالَ ٱلَّذِينَ كَفَرُواْ لَن نُّؤۡمِنَ بِهَٰذَا ٱلۡقُرۡءَانِ وَلَا بِٱلَّذِي بَيۡنَ يَدَيۡهِۗ وَلَوۡ تَرَىٰٓ إِذِ ٱلظَّٰلِمُونَ مَوۡقُوفُونَ عِندَ رَبِّهِمۡ يَرۡجِعُ بَعۡضُهُمۡ إِلَىٰ بَعۡضٍ ٱلۡقَوۡلَ يَقُولُ ٱلَّذِينَ ٱسۡتُضۡعِفُواْ لِلَّذِينَ ٱسۡتَكۡبَرُواْ لَوۡلَآ أَنتُمۡ لَكُنَّا مُؤۡمِنِينَ ٣١

**32.** Awọn ti ẹnu wọn to ilẹ̀ sọ fun awọn ti ẹnu wọn kò to ilẹ pe: Awa ha şẹ nyin lori kuro ni ọna otitọ lẹhin ti o ti wa ba nyin? Bẹkọ, ẹnyin jẹ ẹlẹşẹ ni.

قَالَ ٱلَّذِينَ ٱسۡتَكۡبَرُواْ لِلَّذِينَ ٱسۡتُضۡعِفُوٓاْ أَنَحۡنُ صَدَدۡنَٰكُمۡ عَنِ ٱلۡهُدَىٰ بَعۡدَ إِذۡ جَآءَكُمۖ بَلۡ كُنتُم مُّجۡرِمِينَ ٣٢

**33.** Atipe awọn ti ẹnu wọn kò to ilẹ̀ sọ fun awọn ti ẹnu wọn to ilẹ̀ pe: Bẹkọ, ete (nyin) ni loru ati ọsan nigbati ẹ npa wa laşẹ pe ki a şe aigba Ọlọhun gbọ atipe ki awa wa awọn orogun fun U. Wọn yio si gbe abamọ (wọn) pamọ (fun ara

وَقَالَ ٱلَّذِينَ ٱسۡتُضۡعِفُواْ لِلَّذِينَ ٱسۡتَكۡبَرُواْ بَلۡ مَكۡرُ ٱلَّيۡلِ وَٱلنَّهَارِ إِذۡ تَأۡمُرُونَنَآ أَن نَّكۡفُرَ بِٱللَّهِ وَنَجۡعَلَ لَهُۥٓ أَندَادٗاۚ وَأَسَرُّواْ ٱلنَّدَامَةَ لَمَّا رَأَوُاْ ٱلۡعَذَابَ وَجَعَلۡنَا ٱلۡأَغۡلَٰلَ فِيٓ أَعۡنَاقِ ٱلَّذِينَ كَفَرُواْۚ هَلۡ يُجۡزَوۡنَ إِلَّا مَا كَانُواْ يَعۡمَلُونَ ٣٣

wọn) nigbati nwọn ba ri iyà. Awa yio si ko ẹwọn si ọrun awọn ẹniti o ṣe aigbagbọ. A kò ni san wọn lẹsan bikoṣe ohun ti nwọn ba ṣe.

**34.** Atipe Awa ko ran olukilọ si ilu kan ki awọn ọlọla (alaṣẹ) inu rẹ̀ ma mã wipe: Awa kò gba ohun ti a fi ran nyin niṣẹ gbọ.

وَمَآ أَرۡسَلۡنَا فِي قَرۡيَةٖ مِّن نَّذِيرٍ إِلَّا قَالَ مُتۡرَفُوهَآ إِنَّا بِمَآ أُرۡسِلۡتُم بِهِۦ كَٰفِرُونَ ٣٤

**35.** Atipe nwọn nsọpe: Awa ni owó ati ọmọ ju (nyin lọ), a kò si le jiyà.

وَقَالُواْ نَحۡنُ أَكۡثَرُ أَمۡوَٰلٗا وَأَوۡلَٰدٗا وَمَا نَحۡنُ بِمُعَذَّبِينَ ٣٥

**36.** Sọpe: Dajudaju Oluwa mi, A mã gboro arisiki fun ẹniti O ba fẹ A si ma fun pinpin (mọ ẹlomiran), ṣugbọn ọ̀pọ̀ enia kò mọ̀.

قُلۡ إِنَّ رَبِّي يَبۡسُطُ ٱلرِّزۡقَ لِمَن يَشَآءُ وَيَقۡدِرُ وَلَٰكِنَّ أَكۡثَرَ ٱلنَّاسِ لَا يَعۡلَمُونَ ٣٦

**37.** Atipe awọn ọrọ̀ (owó) nyin ati awọn ọmọ nyin kọ ni ohun ti yio mu nyin sunmọ ọdọ Wa pẹkipẹki, afi ẹniti o gbagbọ ni ododo ti o si ṣiṣẹ rere, awọn eleyini ẹsan wọn mbẹ fun wọn ni ilọpo iṣẹ ti nwọn ṣe, awọn yio wa ni ifaiyabalẹ̀ ni awọn aye giga[1].

وَمَآ أَمۡوَٰلُكُمۡ وَلَآ أَوۡلَٰدُكُم بِٱلَّتِي تُقَرِّبُكُمۡ عِندَنَا زُلۡفَىٰٓ إِلَّا مَنۡ ءَامَنَ وَعَمِلَ صَٰلِحٗا فَأُوْلَٰٓئِكَ لَهُمۡ جَزَآءُ ٱلضِّعۡفِ بِمَا عَمِلُواْ وَهُمۡ فِي ٱلۡغُرُفَٰتِ ءَامِنُونَ ٣٧

**38.** Atipe awọn ti nsapa lati ko agara ba awọn ami Wa, awọn elewọnyi ni a o mu wa sinu iyà.

وَٱلَّذِينَ يَسۡعَوۡنَ فِيٓ ءَايَٰتِنَا مُعَٰجِزِينَ أُوْلَٰٓئِكَ فِي ٱلۡعَذَابِ مُحۡضَرُونَ ٣٨

**39.** Sọpe: Dajudaju Oluwa mi A mã gba ẹniti O ba fẹ laye orọ̀ ninu awọn ẹru (ẹda) Rẹ̀ atipe A si ma diwọn (rẹ̀) fun u. Atipe ohunkohun

قُلۡ إِنَّ رَبِّي يَبۡسُطُ ٱلرِّزۡقَ لِمَن يَشَآءُ مِنۡ عِبَادِهِۦ وَيَقۡدِرُ لَهُۥۚ وَمَآ أَنفَقۡتُم مِّن شَيۡءٖ فَهُوَ يُخۡلِفُهُۥۖ وَهُوَ خَيۡرُ ٱلرَّٰزِقِينَ ٣٩

---

[1] (ni Alijanna).

ti ẹ ba na, On yio parọ rẹ (ni ilọpo), atipe On ni O tayọ ninu awọn olupese.

**40.** Atipe ni ojọ ti yio ko gbogbo wọn jọ patapata, lẹhinna On yio sọ fun awọn Malaika pe: Awọn elewọnyi ha nsin nyin bi?

وَيَوۡمَ يَحۡشُرُهُمۡ جَمِيعٗا ثُمَّ يَقُولُ لِلۡمَلَٰٓئِكَةِ أَهَٰٓؤُلَآءِ إِيَّاكُمۡ كَانُواْ يَعۡبُدُونَ ٤٠

**41.** Nwọn o sọ pe: Mimọ Rẹ, Irẹ ni Oludãbobo wa, ki işe awọn, bẽkọ, alijọnu ni nwọn nsin. Ọpọlọpọ wọn si gba wọn gbọ.

قَالُواْ سُبۡحَٰنَكَ أَنتَ وَلِيُّنَا مِن دُونِهِمۖ بَلۡ كَانُواْ يَعۡبُدُونَ ٱلۡجِنَّۖ أَكۡثَرُهُم بِهِم مُّؤۡمِنُونَ ٤١

**42.** Nitorina ni oni, apakan yin kò le ni agbara anfani kan tabi ipalara kan fun apakeji. Atipe Awa yio sọ fun awọn alabosi pe: Ẹ tọ iyà ina ti ẹ npe nirọ wò.

فَٱلۡيَوۡمَ لَا يَمۡلِكُ بَعۡضُكُمۡ لِبَعۡضٖ نَّفۡعٗا وَلَا ضَرّٗا وَنَقُولُ لِلَّذِينَ ظَلَمُواْ ذُوقُواْ عَذَابَ ٱلنَّارِ ٱلَّتِي كُنتُم بِهَا تُكَذِّبُونَ ٤٢

**43.** Atipe nigbati a ba ke awọn ãyàh Wa ti o yanju fun wọn, nwọn a wipe: Eyi kò jẹ nkankan ju ọkunrin kan ti nfẹ lati şẹri nyin kuro nibi ohun ti awọn baba nyin nsin. Nwọn si sọpe: Eyi kò nşe nkan miran ju irọ ti o da adapa rẹ lọ, atipe awọn alaigbagbọ nsọ nipa ododo nigbati o wa ba wọn pe: Eyi kò jẹ nkankan bikoşe idan ti o han.

وَإِذَا تُتۡلَىٰ عَلَيۡهِمۡ ءَايَٰتُنَا بَيِّنَٰتٖ قَالُواْ مَا هَٰذَآ إِلَّا رَجُلٞ يُرِيدُ أَن يَصُدَّكُمۡ عَمَّا كَانَ يَعۡبُدُ ءَابَآؤُكُمۡ وَقَالُواْ مَا هَٰذَآ إِلَّآ إِفۡكٞ مُّفۡتَرٗىۚ وَقَالَ ٱلَّذِينَ كَفَرُواْ لِلۡحَقِّ لَمَّا جَآءَهُمۡ إِنۡ هَٰذَآ إِلَّا سِحۡرٞ مُّبِينٞ ٤٣

**44.** Awa kò fun wọn ni awọn tirà kan ti nwọn nke atipe Awa kò ran olukilọ si wọn ti o şiwaju rẹ.

وَمَآ ءَاتَيۡنَٰهُم مِّن كُتُبٖ يَدۡرُسُونَهَاۖ وَمَآ أَرۡسَلۡنَآ إِلَيۡهِمۡ قَبۡلَكَ مِن نَّذِيرٖ ٤٤

**45.** Awọn ti o şiwaju wọn na ti pe (ododo) ni irọ, nwọn kò de ọkan ninu idawa ninu ohun ti A fun awọn (ti o şiwaju wọn), nwọn si pe

وَكَذَّبَ ٱلَّذِينَ مِن قَبۡلِهِمۡ وَمَا بَلَغُواْ مِعۡشَارَ مَآ ءَاتَيۡنَٰهُمۡ فَكَذَّبُواْ رُسُلِيۖ فَكَيۡفَ كَانَ نَكِيرِ ٤٥

awọn ojiṣẹ Mi nirọ. Bawo ni iyà Mi ti ri!

**46.** Sọpe: Ohun kanṣoṣo ni emi nṣi nyin leti nipa rẹ̀, pe ki ẹ duro nitori ti Ọlọhun ni meji-meji ati ni ọ kõkan, lẹhinna ki ẹ ronu jinlẹ̀ pe were kò si lara ẹni nyin. On kò jẹ kinikan ayafi olukilọ fun nyin ṣiwaju iyà kan ti o le kókó.

۞ قُلْ إِنَّمَآ أَعِظُكُم بِوَٰحِدَةٍ ۖ أَن تَقُومُوا۟ لِلَّهِ مَثْنَىٰ وَفُرَٰدَىٰ ثُمَّ تَتَفَكَّرُوا۟ ۚ مَا بِصَاحِبِكُم مِّن جِنَّةٍ ۚ إِنْ هُوَ إِلَّا نَذِيرٌ لَّكُم بَيْنَ يَدَىْ عَذَابٍ شَدِيدٍ ﴿٤٦﴾

**47.** sọpe: Emi kò bi nyin lere owó ọya kan, ti nyin ni eyini. Kò si owo-ọya mi (lọdọ ẹnikan) ayafi lọdọ Ọlọhun, atipe On ni Ẹlẹri lori gbogbo nkan.

قُلْ مَا سَأَلْتُكُم مِّنْ أَجْرٍ فَهُوَ لَكُمْ ۖ إِنْ أَجْرِىَ إِلَّا عَلَى ٱللَّهِ ۖ وَهُوَ عَلَىٰ كُلِّ شَىْءٍ شَهِيدٌ ﴿٤٧﴾

**48.** Sọpe: dajudaju Oluwa mi nfi otitọ ransẹ (si ojisẹ rẹ lati sanma), Olumọ awọn ikọkọ.

قُلْ إِنَّ رَبِّى يَقْذِفُ بِٱلْحَقِّ عَلَّٰمُ ٱلْغُيُوبِ ﴿٤٨﴾

**49.** Sọpe: Ododo ti de atipe irọ (Iblisu-Esu) ko le da ẹda kan bẹ si ni ko le jii pada lẹhin ti oba ti ku.

قُلْ جَآءَ ٱلْحَقُّ وَمَا يُبْدِئُ ٱلْبَٰطِلُ وَمَا يُعِيدُ ﴿٤٩﴾

**50.** Sọpe: Bi emi ba ṣina, nigbana mo ṣina fun ori ara mi; bi emi ba si mọna, o jẹ nitori ohun ti Oluwa mi fin ransẹ si mi. Dajudaju On ni Olugbọrọ, Olusunmọnipẹkipẹki.

قُلْ إِن ضَلَلْتُ فَإِنَّمَآ أَضِلُّ عَلَىٰ نَفْسِى ۖ وَإِنِ ٱهْتَدَيْتُ فَبِمَا يُوحِىٓ إِلَىَّ رَبِّىٓ ۚ إِنَّهُۥ سَمِيعٌ قَرِيبٌ ﴿٥٠﴾

**51.** Ti o ba ṣe pe o le ri nigbati ẹ̀rù ba nba wọn, kò ni si jijabọ fun wọn (lọwọ iyà Ọlọhun) a o si mu wọn lati àyè ti o sunmọ.

وَلَوْ تَرَىٰٓ إِذْ فَزِعُوا۟ فَلَا فَوْتَ وَأُخِذُوا۟ مِن مَّكَانٍ قَرِيبٍ ﴿٥١﴾

**52.** Nwọn yio ma sọpe: Awa ni igbagbọ si I. Bawo ni wọntise le ri

وَقَالُوٓا۟ ءَامَنَّا بِهِۦ وَأَنَّىٰ لَهُمُ ٱلتَّنَاوُشُ مِن

مَّكَانٍ بَعِيدٍ ﴿٥٢﴾

igbagbọ ododo ati igba aforinjin ẹsẹ wọn ni aye ti o jinna.

وَقَدْ كَفَرُوا بِهِۦ مِن قَبْلُ ۖ وَيَقْذِفُونَ بِٱلْغَيْبِ مِن مَّكَانٍۭ بَعِيدٍ ﴿٥٣﴾

**53.** Bẹ si ni nwọn ti ṣe aigbagbọ si I ṣiwaju, nwọn si nsọ abusọ ọ̀rọ si ohun ti o pamọ lati aye ti o jinna.

وَحِيلَ بَيْنَهُمْ وَبَيْنَ مَا يَشْتَهُونَ كَمَا فُعِلَ بِأَشْيَاعِهِم مِّن قَبْلُ ۚ إِنَّهُمْ كَانُوا۟ فِى شَكٍّ مُّرِيبٍۭ ﴿٥٤﴾

**54.** A o si fi gàga si arin wọn ati ohun ti nwọn nṣe oju kokoro rẹ̀ gẹgẹbi a ti ṣe fun awọn ẹgbẹ wọn ni iṣiwaju. Dajudaju awọn jẹ ẹniti o mbẹ ninu iyemeji ti o ruju.




## *(35) Suratu - Fãtiri*

بِسْمِ ٱللَّهِ ٱلرَّحْمَٰنِ ٱلرَّحِيمِ

*Ni orukọ Ọlọhun Ajọkẹ aiye, Aṣakẹ ọrun.*

ٱلْحَمْدُ لِلَّهِ فَاطِرِ ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَٱلْأَرْضِ جَاعِلِ ٱلْمَلَٰٓئِكَةِ رُسُلًا أُو۟لِىٓ أَجْنِحَةٍ مَّثْنَىٰ وَثُلَٰثَ وَرُبَٰعَ ۚ يَزِيدُ فِى ٱلْخَلْقِ مَا يَشَآءُ ۚ إِنَّ ٱللَّهَ عَلَىٰ كُلِّ شَىْءٍ قَدِيرٌ ﴿١﴾

**1.** Ọpẹ ni fun Ọlọhun Olupilẹda awọn sanma ati ilẹ̀, Oluṣe Malaika ni awọn ojiṣẹ kan ti nwọn ni iyẹ meji ati mẹta ati mẹrin. A ma ṣe alekun ohun ti O ba fẹ ninu ẹda. Dajudaju Ọlọhun ni Alagbara lori gbogbo nkan.

مَّا يَفْتَحِ ٱللَّهُ لِلنَّاسِ مِن رَّحْمَةٍ فَلَا مُمْسِكَ لَهَا ۖ وَمَا يُمْسِكْ فَلَا مُرْسِلَ لَهُۥ مِنۢ بَعْدِهِۦ ۚ وَهُوَ ٱلْعَزِيزُ ٱلْحَكِيمُ ﴿٢﴾

**2.** Ohunkohun ti Ọlọhun ba ṣi ọna rẹ̀ silẹ fun awọn enia niti ikẹ, kò si ohun ti o le da a duro, atipe ohunkohun ti (Ọlọhun) ba mudani kòsi ẹniti o le mu u wa lẹhin Rẹ̀. Atipe On ni Alagbara, Ọlọgbọn.

يَٰٓأَيُّهَا ٱلنَّاسُ ٱذْكُرُوا۟ نِعْمَتَ ٱللَّهِ عَلَيْكُمْ ۚ هَلْ مِنْ خَٰلِقٍ غَيْرُ ٱللَّهِ يَرْزُقُكُم مِّنَ ٱلسَّمَآءِ وَٱلْأَرْضِ ۚ لَآ إِلَٰهَ إِلَّا هُوَ ۖ فَأَنَّىٰ تُؤْفَكُونَ ﴿٣﴾

**3.** Ẹnyin enia, ẹ ma ranti idẹra ti Ọlọhun ti o mbẹ lori nyin, njẹ oluda kan ha mbẹ yatọ si Ọlọhun ti o le ma pese fun nyin lati sanma ati ilẹ̀? Kòsi ọlọhun miran ayafi On.

Ẽṣe ti ẹ fi nṣẹri (Kuro ni bi imọ Ọlọhun ọba yin lọkan ati ijọsin fun U)?

**4.** Bi nwọn ba si pe ọ ni opurọ, dajudaju nwọn ti pe awọn ojiṣẹ ni opurọ ṣiwaju rẹ. Atipe ọdọ Ọlọhun ni a o da gbogbo awọn ọ̀rọ̀ padasi.

وَإِن يُكَذِّبُوكَ فَقَدْ كُذِّبَتْ رُسُلٌ مِّن قَبْلِكَ وَإِلَى ٱللَّهِ تُرْجَعُ ٱلْأُمُورُ ﴿٤﴾

**5.** Ẹnyin enia, dajudaju adehun ti Ọlọhun jẹ otitọ, ẹ maṣe jẹki igbesi aiye tan nyin jẹ. Atipe ki ẹ maṣe jẹ ki atannijẹ tan nyin jẹ si Ọlọhun.

يَٰٓأَيُّهَا ٱلنَّاسُ إِنَّ وَعْدَ ٱللَّهِ حَقٌّ فَلَا تَغُرَّنَّكُمُ ٱلْحَيَوٰةُ ٱلدُّنْيَا وَلَا يَغُرَّنَّكُم بِٱللَّهِ ٱلْغَرُورُ ﴿٥﴾

**6.** Dajudaju èṣu jẹ ọta kan fun nyin, nitorina ki ẹnyin na mu u ni ọta. Dajudaju on a ma pe awọn ijọ rẹ̀ ki nwọn le ba jẹ ọkan ninu erò ina jonijoni.

إِنَّ ٱلشَّيْطَٰنَ لَكُمْ عَدُوٌّ فَٱتَّخِذُوهُ عَدُوًّا إِنَّمَا يَدْعُوا۟ حِزْبَهُۥ لِيَكُونُوا۟ مِنْ أَصْحَٰبِ ٱلسَّعِيرِ ﴿٦﴾

**7.** Awọn ẹniti nwọn ṣe aigbagbọ, iyà ti o le gidigidi mbẹ fun wọn. Atipe awọn ẹniti nwọn gbagbọ ni ododo ti nwọn si ṣe iṣẹ rere, aforiji ati ẹsan ti o tobi mbẹ fun wọn.

ٱلَّذِينَ كَفَرُوا۟ لَهُمْ عَذَابٌ شَدِيدٌ وَٱلَّذِينَ ءَامَنُوا۟ وَعَمِلُوا۟ ٱلصَّٰلِحَٰتِ لَهُم مَّغْفِرَةٌ وَأَجْرٌ كَبِيرٌ ﴿٧﴾

**8.** Njẹ ẹniti a ṣe iṣẹ buru rẹ̀ ni ọṣọ fun u ti o si nwo o si iṣẹ rere? Nitorina dajudaju Ọlọhun ma nfi ẹniti O ba fẹ silẹ̀ ninu iṣina A si ma fi ẹniti O ba fẹ mọna, nitorina ma lo ẹmi rẹ danu niti ibanujẹ lori wọn. Dajudaju Ọlọhun na ti mọ ohun tin wọn nṣe nisẹ.

أَفَمَن زُيِّنَ لَهُۥ سُوٓءُ عَمَلِهِۦ فَرَءَاهُ حَسَنًا فَإِنَّ ٱللَّهَ يُضِلُّ مَن يَشَآءُ وَيَهْدِى مَن يَشَآءُ فَلَا تَذْهَبْ نَفْسُكَ عَلَيْهِمْ حَسَرَٰتٍ إِنَّ ٱللَّهَ عَلِيمٌۢ بِمَا يَصْنَعُونَ ﴿٨﴾

**9.** Atipe Ọlọhun ni Ẹniti nfi awọn atẹgun ranṣẹ ti A fi ntu (dari rẹ̀) awọn ẹṣu ojo ka A si ma nfi

وَٱللَّهُ ٱلَّذِىٓ أَرْسَلَ ٱلرِّيَٰحَ فَتُثِيرُ سَحَابًا فَسُقْنَٰهُ إِلَىٰ بَلَدٍ

omi na fun ilu kan ti o ti kú mu A si ma fi ji ilẹ̀ lẹhin ikù rẹ̀. Bayi na ni igbende.

مَّيِّتٍ فَأَحْيَيْنَا بِهِ ٱلْأَرْضَ بَعْدَ مَوْتِهَا كَذَٰلِكَ ٱلنُّشُورُ ﴿٩﴾

**10.** Ẹniti o ba nfẹ titobi, (ki o mọ pe) ti Ọlọhun ni gbogbo titobi. Ọdọ Rẹ̀ ni ọ̀rọ ti o dara ngunkè lọ isẹ rere asi maa gbe (ọrọ ti o dara) lọ si oke (lọdọ Ọlọhun). Atipe awọn ti nwọn npete buburu, iyà ti o le mbẹ fun wọn atipe ete awọn elewọnyi ni yio parun.

مَن كَانَ يُرِيدُ ٱلْعِزَّةَ فَلِلَّهِ ٱلْعِزَّةُ جَمِيعًا إِلَيْهِ يَصْعَدُ ٱلْكَلِمُ ٱلطَّيِّبُ وَٱلْعَمَلُ ٱلصَّٰلِحُ يَرْفَعُهُۥ وَٱلَّذِينَ يَمْكُرُونَ ٱلسَّيِّـَٔاتِ لَهُمْ عَذَابٌ شَدِيدٌ وَمَكْرُ أُو۟لَٰٓئِكَ هُوَ يَبُورُ ﴿١٠﴾

**11.** Atipe Ọlọhun lo ṣe ẹda nyin lati inu iyẹpẹ, lẹhinna lati inu omi gbọlọgbọlọ, lẹhinna O ṣe nyin ni takọtabo, atipe obirin kan kò ni ni oyun bẹ si ni kò ni bi ọmọ ayafi ki (Ọlọhun) mọ̀ nipa rẹ̀. Atipe ẹmi ẹnikan kò ni gun bẹni ẹmi kan ko ni kuru ayafi ki o ma bẹ ninu tirà kan. Dajudaju eleyi jẹ irọrun fun Ọlọhun.

وَٱللَّهُ خَلَقَكُم مِّن تُرَابٍ ثُمَّ مِن نُّطْفَةٍ ثُمَّ جَعَلَكُمْ أَزْوَٰجًا وَمَا تَحْمِلُ مِنْ أُنثَىٰ وَلَا تَضَعُ إِلَّا بِعِلْمِهِۦ وَمَا يُعَمَّرُ مِن مُّعَمَّرٍ وَلَا يُنقَصُ مِنْ عُمُرِهِۦٓ إِلَّا فِى كِتَٰبٍ إِنَّ ذَٰلِكَ عَلَى ٱللَّهِ يَسِيرٌ ﴿١١﴾

**12.** Atipe awọn ibu odo meji kò le ba ara wọn dọgba: eyi jẹ omi tutu ti o dun ti o rọrun lati mu; atipe eleyi jẹ omi iyọ ti o mu'ro. Atipe lati inu gbogbo wọn ni ẹ ti njẹ awọn ẹran tutu (Ẹja), ẹ si tun nmu jade ohun ọṣọ ti ẹ nlo. Irẹ yio si tun ri awọn ọkọ ti o nlã omi lọ ninu rẹ̀, ki ẹ le ma wa ninu ore ajulọ Rẹ̀ ki ẹ si le ba ṣe ọpẹ.

وَمَا يَسْتَوِى ٱلْبَحْرَانِ هَٰذَا عَذْبٌ فُرَاتٌ سَآئِغٌ شَرَابُهُۥ وَهَٰذَا مِلْحٌ أُجَاجٌ وَمِن كُلٍّ تَأْكُلُونَ لَحْمًا طَرِيًّا وَتَسْتَخْرِجُونَ حِلْيَةً تَلْبَسُونَهَا وَتَرَى ٱلْفُلْكَ فِيهِ مَوَاخِرَ لِتَبْتَغُوا۟ مِن فَضْلِهِۦ وَلَعَلَّكُمْ تَشْكُرُونَ ﴿١٢﴾

**13.** On mu oru ko sinu ọsan, A si ma fi ọsan na ko sinu oru, O si tun tẹ õrùn ati oṣupa lori ba, ọkõkan

يُولِجُ ٱلَّيْلَ فِى ٱلنَّهَارِ وَيُولِجُ ٱلنَّهَارَ فِى ٱلَّيْلِ

wọn nrin fun igba kan ti a yan. Eyi ni Ọlọhun Oluwa nyin; ti Rẹ̀ ni ijọba. Atipe awọn nkan ti ẹ nkepe lẹhin Rẹ̀ nwọn kò ni agbara lori ẽpo horo dabinu kan.

وَسَخَّرَ ٱلشَّمْسَ وَٱلْقَمَرَ كُلٌّ يَجْرِى لِأَجَلٍ مُّسَمًّى ذَٰلِكُمُ ٱللَّهُ رَبُّكُمْ لَهُ ٱلْمُلْكُ وَٱلَّذِينَ تَدْعُونَ مِن دُونِهِۦ مَا يَمْلِكُونَ مِن قِطْمِيرٍ ﴿١٣﴾

**14.** Bi ẹnyin ba pe wọn, nwọn kò le gbọ ipe nyin rara; bi nwọn tilẹ gbọ, nwọn kò ni da nyin lohun. Ti o ba si di ọjọ ajinde nwọn yio kọ̀ fifi wọn ṣe orogun ti ẹ fi wọn ṣe (pẹlu Ọlọhun). Bẹ si ni kòsi ẹniti o le fun ọ ni iro gẹgẹbi ti (Ọlọhun) Alamọtan.

إِن تَدْعُوهُمْ لَا يَسْمَعُوا۟ دُعَآءَكُمْ وَلَوْ سَمِعُوا۟ مَا ٱسْتَجَابُوا۟ لَكُمْ وَيَوْمَ ٱلْقِيَٰمَةِ يَكْفُرُونَ بِشِرْكِكُمْ وَلَا يُنَبِّئُكَ مِثْلُ خَبِيرٍ ﴿١٤﴾

**15.** Ẹnyin enia, alaini ni ẹ jẹ si Ọlọhun. Ọlọhun si ni Ọlọrọ Ọba-Ọlọpẹ.

۞ يَٰٓأَيُّهَا ٱلنَّاسُ أَنتُمُ ٱلْفُقَرَآءُ إِلَى ٱللَّهِ وَٱللَّهُ هُوَ ٱلْغَنِىُّ ٱلْحَمِيدُ ﴿١٥﴾

**16.** Bi O ba fẹ yio mu nyin lọ, yio si mu ẹda tutun wa.

إِن يَشَأْ يُذْهِبْكُمْ وَيَأْتِ بِخَلْقٍ جَدِيدٍ ﴿١٦﴾

**17.** Atipe eyini kò nira fun Ọlọhun.

وَمَا ذَٰلِكَ عَلَى ٱللَّهِ بِعَزِيزٍ ﴿١٧﴾

**18.** Atipe olu ru ẹru ẹṣẹ kan kò ni le ru ẹru ẹṣẹ ti ẹlomiran. Ti ẹniti ẹru pa ba pe ẹlomiran si gbigbe rẹ̀, kò ni le gbe nkankan ninu rẹ̀ bi o fẹ ki o jẹ ẹbi ti o sunmọ. (Ṣugbọn) iwọ yio kan le se kilọ kilọ fun awọn ẹniti nwọn nbẹru Oluwa wọn ni ipamọ ti nwọn si gbe irun duro. Atipe ẹniti o ba fọ ara rẹ̀ mọ dajudaju o fọ̀ ọ mọ fun ori ara rẹ̀ ni, ọdọ Ọlọhun ni apadasi.

وَلَا تَزِرُ وَازِرَةٌ وِزْرَ أُخْرَىٰ وَإِن تَدْعُ مُثْقَلَةٌ إِلَىٰ حِمْلِهَا لَا يُحْمَلْ مِنْهُ شَىْءٌ وَلَوْ كَانَ ذَا قُرْبَىٰٓ إِنَّمَا تُنذِرُ ٱلَّذِينَ يَخْشَوْنَ رَبَّهُم بِٱلْغَيْبِ وَأَقَامُوا۟ ٱلصَّلَوٰةَ وَمَن تَزَكَّىٰ فَإِنَّمَا يَتَزَكَّىٰ لِنَفْسِهِۦ وَإِلَى ٱللَّهِ ٱلْمَصِيرُ ﴿١٨﴾

**19.** Atipe afọju ati ẹniti o riran nwọn kò le dọgba.

وَمَا يَسْتَوِى ٱلْأَعْمَىٰ وَٱلْبَصِيرُ ﴿١٩﴾

**20.** Atipe okunkun ati imọlẹ̀ (nwọn kò le dọgba).

وَلَا ٱلظُّلُمَٰتُ وَلَا ٱلنُّورُ ﴿٢٠﴾

**21.** Atipe ibõji ati õrùn yanyan (nwọn kò le dọgba).

وَلَا ٱلظِّلُّ وَلَا ٱلْحَرُورُ ﴿٢١﴾

**22.** Atipe awọn alãye enia ati awọn oku enia nwọn kò le dọgba. Dajudaju Ọlọhun lo nfun ẹniti O fẹ ni ọ̀rọ gbọ, atipe irẹ kò le fun ẹniti o wa ninu sare ni ọ̀rọ gbọ.

وَمَا يَسْتَوِى ٱلْأَحْيَآءُ وَلَا ٱلْأَمْوَٰتُ ۚ إِنَّ ٱللَّهَ يُسْمِعُ مَن يَشَآءُ ۖ وَمَآ أَنتَ بِمُسْمِعٍ مَّن فِى ٱلْقُبُورِ ﴿٢٢﴾

**23.** Kò si ohun ti irẹ jẹ ju oluṣe ikilọ lọ.

إِنْ أَنتَ إِلَّا نَذِيرٌ ﴿٢٣﴾

**24.** Dajudaju A ran ọ nişẹ pẹlu ododo ni olufunni niro idunnu ati oluṣe ikilọ. Kòsi iran kan ti oluṣe ikilọ kò ti rekọja larin wọn.

إِنَّآ أَرْسَلْنَٰكَ بِٱلْحَقِّ بَشِيرًا وَنَذِيرًا ۚ وَإِن مِّنْ أُمَّةٍ إِلَّا خَلَا فِيهَا نَذِيرٌ ﴿٢٤﴾

**25.** Atipe ti nwọn ba pe ọ ni opurọ, dajudaju awọn ẹniti o ti şiwaju wọn tipe (awọn ojiṣẹ wọn) ni opurọ, (nigbati) awọn ojiṣẹ wọn wa ba wọn pẹlu alaye ti o yanju ati awọn tira ati akọsilẹ̀ ti o ni imọlẹ.

وَإِن يُكَذِّبُوكَ فَقَدْ كَذَّبَ ٱلَّذِينَ مِن قَبْلِهِمْ جَآءَتْهُمْ رُسُلُهُم بِٱلْبَيِّنَٰتِ وَبِٱلزُّبُرِ وَبِٱلْكِتَٰبِ ٱلْمُنِيرِ ﴿٢٥﴾

**26.** Lẹhinna Mo mu awọn ẹniti nwọn ṣe aigbagbọ, nitorina bawo ni iyà ti Mo fi jẹ awọn ẹniti o ṣe atako ọ̀rọ Mi ti le koko to?

ثُمَّ أَخَذْتُ ٱلَّذِينَ كَفَرُوا۟ ۖ فَكَيْفَ كَانَ نَكِيرِ ﴿٢٦﴾

**27.** Irẹ kò ha ri (i) ni pe dajudaju Ọlọhun l'o sọ omi kalẹ̀ lati sanma, nigbana Awa si fi mu awọn eso jade ti nwọn jẹ orisiri si ni awọ? Ati pe ninu awọn oke oju-ọna wa ni funfun ati pupa ti àwọ̀ wọn yatọ si ara wọn ati awọn dudu kirikiri.

أَلَمْ تَرَ أَنَّ ٱللَّهَ أَنزَلَ مِنَ ٱلسَّمَآءِ مَآءً فَأَخْرَجْنَا بِهِۦ ثَمَرَٰتٍ مُّخْتَلِفًا أَلْوَٰنُهَا ۚ وَمِنَ ٱلْجِبَالِ جُدَدٌۢ بِيضٌ وَحُمْرٌ مُّخْتَلِفٌ أَلْوَٰنُهَا وَغَرَابِيبُ سُودٌ ﴿٢٧﴾

**28.** Atipe o wa ninu awọn enia ati awọn ẹranko ati awọn ẹran ọlẹṣẹ-mẹrin ti àwọ̀ wọn yatọ si ara wọn gẹgẹbi awọn eleyi. Şugbọn awọn ti o nbẹru Ọlọhun nikan ninu awọn ẹrusin Rẹ̀ ni awọn oni mimọ̀. Dajudaju Ọlọhun ni alagbara, Alaforiji.

وَمِنَ ٱلنَّاسِ وَٱلدَّوَآبِّ وَٱلْأَنْعَٰمِ مُخْتَلِفٌ أَلْوَٰنُهُۥ كَذَٰلِكَ ۗ إِنَّمَا يَخْشَى ٱللَّهَ مِنْ عِبَادِهِ ٱلْعُلَمَٰٓؤُا۟ ۗ إِنَّ ٱللَّهَ عَزِيزٌ غَفُورٌ ﴿٢٨﴾

**29.** Dajudaju awọn ẹniti nwọn nke tirà Ọlọhun ti nwọn si gbe irun duro ti nwọn si na ninu ohun ti A pese fun wọn ni kọ̀kọ̀ ati ni gbangba, nwọn nse ireti òwò kan ti kò ni parun.

إِنَّ ٱلَّذِينَ يَتْلُونَ كِتَٰبَ ٱللَّهِ وَأَقَامُوا۟ ٱلصَّلَوٰةَ وَأَنفَقُوا۟ مِمَّا رَزَقْنَٰهُمْ سِرًّا وَعَلَانِيَةً يَرْجُونَ تِجَٰرَةً لَّن تَبُورَ ﴿٢٩﴾

**30.** Ki O le şe aşepe ẹsan wọn fun wọn ki O si le şe alekun fun wọn ninu õre-ajulọ Rẹ̀. Dajudaju On ni Alaforiji, Oludupẹ lọpọlọpọ.

لِيُوَفِّيَهُمْ أُجُورَهُمْ وَيَزِيدَهُم مِّن فَضْلِهِۦٓ ۚ إِنَّهُۥ غَفُورٌ شَكُورٌ ﴿٣٠﴾

**31.** Atipe ohun ti A fi ransẹ si ọ ninu tira nã on ni ododo ti o pe awọn (tira) ti o siwaju rẹ lododo. Dajudaju Ọlọhun ni Alamọtan, Oluriran nipa awọn ẹru Rẹ.

وَٱلَّذِىٓ أَوْحَيْنَآ إِلَيْكَ مِنَ ٱلْكِتَٰبِ هُوَ ٱلْحَقُّ مُصَدِّقًا لِّمَا بَيْنَ يَدَيْهِ ۗ إِنَّ ٱللَّهَ بِعِبَادِهِۦ لَخَبِيرٌۢ بَصِيرٌ ﴿٣١﴾

**32.** Lẹhinna A jẹ tirà na logun fun awọn ẹniti A şà lẹşa ninu awọn ẹrusin Wa: ẹniti o jẹ alabosi fun ori ara rẹ̀ wà ninu wọn, oluşe dede wà ninu wọn, oluşe yarayara si (işẹ) rere wà ninu wọn pẹlu iyọda Ọlọhun. eyini, on ni õreajulọ ti o tobi.

ثُمَّ أَوْرَثْنَا ٱلْكِتَٰبَ ٱلَّذِينَ ٱصْطَفَيْنَا مِنْ عِبَادِنَا ۖ فَمِنْهُمْ ظَالِمٌ لِّنَفْسِهِۦ وَمِنْهُم مُّقْتَصِدٌ وَمِنْهُمْ سَابِقٌۢ بِٱلْخَيْرَٰتِ بِإِذْنِ ٱللَّهِ ۚ ذَٰلِكَ هُوَ ٱلْفَضْلُ ٱلْكَبِيرُ ﴿٣٢﴾

**33.** Awọn ọgba-idẹra ibugbe ti o wa titi, nwọn yio wọ inu rẹ̀, a o şe

جَنَّٰتُ عَدْنٍ يَدْخُلُونَهَا يُحَلَّوْنَ فِيهَا مِنْ أَسَاوِرَ

wọn lọṣọ awọn kerewu wura ati okuta owó iyebiye ninu rẹ̀, atipe aṣọ ti nwọn yio ma wọ̀ ninu rẹ̀ ṣẹda-alari.

مِن ذَهَبٖ وَلُؤۡلُؤٗاۖ وَلِبَاسُهُمۡ فِيهَا حَرِيرٞ ٣٣

**34.** Nwọn yio si sọpe: Ọpẹ ni fun Ọlọhun ti Ó mu ibanjujẹ kuro fun wa. Dajudaju Oluwa wa ni Alaforiji, Oludupẹ lọpọlọpọ.

وَقَالُواْ ٱلۡحَمۡدُ لِلَّهِ ٱلَّذِيٓ أَذۡهَبَ عَنَّا ٱلۡحَزَنَۖ إِنَّ رَبَّنَا لَغَفُورٞ شَكُورٌ ٣٤

**35.** Ẹniti O sọ wa kalẹ̀ si ile ibugbe ti yio ma wa titi; ninu õre-ajulọ Rẹ̀, ti wahala kò ni kan wa ninu rẹ̀ ti a kò si ni karẹ ninu rẹ̀.

ٱلَّذِيٓ أَحَلَّنَا دَارَ ٱلۡمُقَامَةِ مِن فَضۡلِهِۦ لَا يَمَسُّنَا فِيهَا نَصَبٞ وَلَا يَمَسُّنَا فِيهَا لُغُوبٞ ٣٥

**36.** Awọn ẹniti nwọn si ṣe aigbagbọ, ina Jahannama mbẹ fun wọn; a kò ni pin ẹmi wọn depo ti nwọn yio fi ku, a kò si ni gbe ninu iyà bẹ fuyẹ fun wọn. Bayi ni A o san awọn alaimore ni ẹsan.

وَٱلَّذِينَ كَفَرُواْ لَهُمۡ نَارُ جَهَنَّمَ لَا يُقۡضَىٰ عَلَيۡهِمۡ فَيَمُوتُواْ وَلَا يُخَفَّفُ عَنۡهُم مِّنۡ عَذَابِهَاۚ كَذَٰلِكَ نَجۡزِي كُلَّ كَفُورٖ ٣٦

**37.** Atipe nwọn yio ma wa iranlọwọ ninu rẹ̀ (wọn yio sọpe): Oluwa wa mu wa jade, ki awa ba le ṣe iṣẹ rere ti o yatọ si iru eyi ti a ti ṣe ri. Njẹ A kò ti fun nyin ni ẹmi lo ni asiko ti ẹniti yio gba iranti ti fi gba iranti Oluṣe kilọkilọ si wa ba nyin nitorina ẹ tọ iyà wò; kò ni si alatilẹhin fun awọn alabosi.

وَهُمۡ يَصۡطَرِخُونَ فِيهَا رَبَّنَآ أَخۡرِجۡنَا نَعۡمَلۡ صَٰلِحًا غَيۡرَ ٱلَّذِي كُنَّا نَعۡمَلُۚ أَوَلَمۡ نُعَمِّرۡكُم مَّا يَتَذَكَّرُ فِيهِ مَن تَذَكَّرَ وَجَآءَكُمُ ٱلنَّذِيرُۖ فَذُوقُواْ فَمَا لِلظَّٰلِمِينَ مِن نَّصِيرٍ ٣٧

**38.** Dajudaju Ọlọhun ni Oni-mimọ̀ ohun ti o pamọ si sanma ati ilẹ̀. Dajudaju On ni Oni-mimọ̀ nipa ohun ti o wà ninu igbaiya.

إِنَّ ٱللَّهَ عَٰلِمُ غَيۡبِ ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَٱلۡأَرۡضِۚ إِنَّهُۥ عَلِيمُۢ بِذَاتِ ٱلصُّدُورِ ٣٨

**39.** On ni Ẹniti O ṣe nyin ni arole ni orilẹ̀. Ẹniti o ṣe aigbagbọ,

هُوَ ٱلَّذِي جَعَلَكُمۡ خَلَٰٓئِفَ فِي ٱلۡأَرۡضِۚ فَمَن كَفَرَ فَعَلَيۡهِ

كُفْرُهُۥ ۖ وَلَا يَزِيدُ ٱلْكَٰفِرِينَ كُفْرُهُمْ عِندَ رَبِّهِمْ إِلَّا مَقْتًا ۖ وَلَا يَزِيدُ ٱلْكَٰفِرِينَ كُفْرُهُمْ إِلَّا خَسَارًا ﴿٣٩﴾

aigbagbọ rẹ wa lori rẹ̀. Aigbagbọ wọn kò le ṣe alekun fun awọn alaigbagbọ ni ọdọ Oluwa wọn ayafi ibinu; aigbagbọ wọn kò le ṣe alekun fun awọn alaigbagbọ ayafi àdanù.

قُلْ أَرَءَيْتُمْ شُرَكَآءَكُمُ ٱلَّذِينَ تَدْعُونَ مِن دُونِ ٱللَّهِ أَرُونِى مَاذَا خَلَقُوا۟ مِنَ ٱلْأَرْضِ أَمْ لَهُمْ شِرْكٌ فِى ٱلسَّمَٰوَٰتِ أَمْ ءَاتَيْنَٰهُمْ كِتَٰبًا فَهُمْ عَلَىٰ بَيِّنَتٍ مِّنْهُ ۚ بَلْ إِن يَعِدُ ٱلظَّٰلِمُونَ بَعْضُهُم بَعْضًا إِلَّا غُرُورًا ﴿٤٠﴾

**40.** Sọpe: Njẹ ẹnyin ri ohun ti ẹnyin fi nṣe orogun si Ọlọhun awọn ti ẹnyin nkepe lẹhin Ọlọhun? Njẹ ẹ le fi han mi kini ohun ti nwọn da ni ẹda ni orilẹ̀, tabi nwọn ni ipin ninu sanma? Tabi A ti fun wọn ni Tirà kan ti nwọn wa lori alaye nipa rẹ̀? Bẹkọ, apakan awọn alabosi nwọn ko se ileri kankan fun apakeji ayafi itanjẹ.

۞ إِنَّ ٱللَّهَ يُمْسِكُ ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَٱلْأَرْضَ أَن تَزُولَا ۚ وَلَئِن زَالَتَآ إِنْ أَمْسَكَهُمَا مِنْ أَحَدٍ مِّنۢ بَعْدِهِۦٓ ۚ إِنَّهُۥ كَانَ حَلِيمًا غَفُورًا ﴿٤١﴾

**41.** Dajudaju Ọlọhun lo mu sanma ati ilẹ duro ṣinṣin ti nwọn kò fi yẹ kuro (ni aye wọn). Ti nwọn ba si yẹ kuro (ni aye wọn), kò si ẹnikan ti o le mu wọn duro lẹhin Rẹ̀. Dajudaju On jẹ Onisuru, Oludarijini.

وَأَقْسَمُوا۟ بِٱللَّهِ جَهْدَ أَيْمَٰنِهِمْ لَئِن جَآءَهُمْ نَذِيرٌ لَّيَكُونُنَّ أَهْدَىٰ مِنْ إِحْدَى ٱلْأُمَمِ ۖ فَلَمَّا جَآءَهُمْ نَذِيرٌ مَّا زَادَهُمْ إِلَّا نُفُورًا ﴿٤٢﴾

**42.** Atipe nwọn fi Ọlọhun bura ni ibura wọn ti o le julọ pe ti olukilọ kan ba wa ba wọn, nwọn o tọna ju iran-kiran lọ. ṣugbọn nigbati olukilọ wa ba wọn, kò le wọn kun ni nkankan afi sisa ni nwọn nsa (fun u).

ٱسْتِكْبَارًا فِى ٱلْأَرْضِ وَمَكْرَ ٱلسَّيِّئِ ۚ وَلَا يَحِيقُ ٱلْمَكْرُ ٱلسَّيِّئُ إِلَّا بِأَهْلِهِۦ ۚ فَهَلْ يَنظُرُونَ إِلَّا سُنَّتَ

**43.** Tigberaga-tigberaga lori ilẹ̀ ati ipete buburu, atipe ete buburu kò ni yi ẹnikan ka afi ẹniti o ṣe e.

Nitorina nwọn kò reti nkan miran ayafi iṣesi (Ọlọhun pẹlu) awọn ẹni akọkọ. Irẹ kò le ri iparọ ninu iṣesi ti Ọlọhun, atipe irẹ kò le ri iyipada ninu iṣesi ti Ọlọhun.

ٱلْأَوَّلِينَ ۚ فَلَن تَجِدَ لِسُنَّتِ ٱللَّهِ تَبْدِيلًا ۖ وَلَن تَجِدَ لِسُنَّتِ ٱللَّهِ تَحْوِيلًا ﴿٤٣﴾

**44.** Abi awọn kò yio ha rin kiri lori ilẹ̀ ki nwọn ri bi igbẹhin awọn ti o ṣiwaju wọn ti ri. Ti nwọn ni agbara ju awọn (eyi) lọ; kò si ohun ti o le tayọ Ọlọhun ni sanma tabi ni ilẹ̀. Dajudaju On jẹ Olumọ̀, Alagbara.

أَوَلَمْ يَسِيرُوا۟ فِى ٱلْأَرْضِ فَيَنظُرُوا۟ كَيْفَ كَانَ عَٰقِبَةُ ٱلَّذِينَ مِن قَبْلِهِمْ وَكَانُوٓا۟ أَشَدَّ مِنْهُمْ قُوَّةً ۚ وَمَا كَانَ ٱللَّهُ لِيُعْجِزَهُۥ مِن شَىْءٍ فِى ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَلَا فِى ٱلْأَرْضِ ۚ إِنَّهُۥ كَانَ عَلِيمًا قَدِيرًا ﴿٤٤﴾

**45.** Bi o ba ṣe pe Ọlọhun yio mu awọn enia fun iṣẹ-ẹṣẹ wọn ni, ko ni ṣẹku ẹda kan lori rẹ̀. Ṣugbọn O nlọ wọn lara di akoko kan ti a sọ; nitorina ti akoko wọn ba de, dajudaju Ọlọhun jẹ Oluriran nipa awọn ẹrusin Rẹ̀.

وَلَوْ يُؤَاخِذُ ٱللَّهُ ٱلنَّاسَ بِمَا كَسَبُوا۟ مَا تَرَكَ عَلَىٰ ظَهْرِهَا مِن دَآبَّةٍ وَلَٰكِن يُؤَخِّرُهُمْ إِلَىٰٓ أَجَلٍ مُّسَمًّى ۖ فَإِذَا جَآءَ أَجَلُهُمْ فَإِنَّ ٱللَّهَ كَانَ بِعِبَادِهِۦ بَصِيرًۢا ﴿٤٥﴾

## *(36) Suratu - Yãsin*




*Ni orukọ Ọlọhun Ajọkẹ aiye, Aṣakẹ ọrun.*

بِسْمِ ٱللَّهِ ٱلرَّحْمَٰنِ ٱلرَّحِيمِ

**1.** Yã, Sĩn (Ọlọhun ni O mọ ohun ti O gbal'erò pẹlu awọn harafi yi).

يسٓ ﴿١﴾

**2.** Al-Kurani ti o kun fun ọgbọn ni Mo fi bura.

وَٱلْقُرْءَانِ ٱلْحَكِيمِ ﴿٢﴾

**3.** Dajudaju irẹ jẹ ọkan ninu awọn ojiṣẹ.

إِنَّكَ لَمِنَ ٱلْمُرْسَلِينَ ﴿٣﴾

**4.** Ti o wa ni oju ọna ti o tọ.

عَلَىٰ صِرَٰطٍ مُّسْتَقِيمٍ ﴿٤﴾

**5.** Ohun ti a sọ̀kalẹ̀ lati ọdọ Alagbara, Alãnú.

تَنزِيلَ ٱلۡعَزِيزِ ٱلرَّحِيمِ ۝٥

**6.** Ki irẹ le ma fi ṣe kilọkilọ fun awọn enia kan ti nwọn kò ṣe ikilọ fun awọn baba wọn ri, ti nwọn fi ya alaikula.

لِتُنذِرَ قَوۡمٗا مَّآ أُنذِرَ ءَابَآؤُهُمۡ فَهُمۡ غَٰفِلُونَ ۝٦

**7.** Dajudaju ọrọ na ti ṣẹ le ọpọlọpọ wọn lori, wọn ko si ni gbagbọ.

لَقَدۡ حَقَّ ٱلۡقَوۡلُ عَلَىٰٓ أَكۡثَرِهِمۡ فَهُمۡ لَا يُؤۡمِنُونَ ۝٧

**8.** Dajudaju Awa ti ko ẹwọn si wọn l'ọrun ti o ga de agbọn (wọn), a si gà wọn lori soke.

إِنَّا جَعَلۡنَا فِيٓ أَعۡنَٰقِهِمۡ أَغۡلَٰلٗا فَهِيَ إِلَى ٱلۡأَذۡقَانِ فَهُم مُّقۡمَحُونَ ۝٨

**9.** Awa fi gàga kan si iwaju wọn ati gàga kan si ẹhin wọn, nitorina Awa bo oju wọn, ti nwọn kò fi riran mọ.

وَجَعَلۡنَا مِنۢ بَيۡنِ أَيۡدِيهِمۡ سَدّٗا وَمِنۡ خَلۡفِهِمۡ سَدّٗا فَأَغۡشَيۡنَٰهُمۡ فَهُمۡ لَا يُبۡصِرُونَ ۝٩

**10.** Bakanna ni o ri fun wọn bi o kilọ fun wọn tabi o kò kilọ fun wọn, nwọn kò ni gbagbọ.

وَسَوَآءٌ عَلَيۡهِمۡ ءَأَنذَرۡتَهُمۡ أَمۡ لَمۡ تُنذِرۡهُمۡ لَا يُؤۡمِنُونَ ۝١٠

**11.** Ẹnikanṣoṣo ti irẹ le kilọ fun ni ẹniti o tẹle iṣinileti na ti o nbẹru (Ọlọhun) Ajọkẹ aiye ni ikọ̀kọ̀; nitorina fun u niro idunnu idariji ati ẹsan ti o ni apọnle.

إِنَّمَا تُنذِرُ مَنِ ٱتَّبَعَ ٱلذِّكۡرَ وَخَشِيَ ٱلرَّحۡمَٰنَ بِٱلۡغَيۡبِۖ فَبَشِّرۡهُ بِمَغۡفِرَةٖ وَأَجۡرٖ كَرِيمٍ ۝١١

**12.** Dajudaju Awa ni A nsọ oku di ãyè, Awa nkọ iṣẹ ti nwọn ti ṣiwaju silẹ̀ ati iṣiṣẹ wọn, atipe Awa kọ gbogbo nkan silẹ̀ ninu tirà ti o han.

إِنَّا نَحۡنُ نُحۡيِ ٱلۡمَوۡتَىٰ وَنَكۡتُبُ مَا قَدَّمُواْ وَءَاثَٰرَهُمۡۚ وَكُلَّ شَيۡءٍ أَحۡصَيۡنَٰهُ فِيٓ إِمَامٖ مُّبِينٖ ۝١٢

**13.** Fi apejuwe kan lelẹ fun wọn nipa awọn ara ilu kan nigbati awọn ojiṣẹ wa ba a.

وَٱضۡرِبۡ لَهُم مَّثَلًا أَصۡحَٰبَ ٱلۡقَرۡيَةِ إِذۡ جَآءَهَا ٱلۡمُرۡسَلُونَ ۝١٣

**14.** Nigbati Awa ran awọn ojiṣẹ meji si wọn, nwọn pe wọn ni opurọ; nitorina A fi ikẹta kun wọn. Nwọn ni: Ojiṣẹ ni awa jẹ fun nyin.

إِذۡ أَرۡسَلۡنَآ إِلَيۡهِمُ ٱثۡنَيۡنِ فَكَذَّبُوهُمَا فَعَزَّزۡنَا بِثَالِثٖ فَقَالُوٓاْ إِنَّآ إِلَيۡكُم مُّرۡسَلُونَ ١٤

**15.** Nwọn sọpe: Ẹnyin kò jẹ nkankan ju abara ẹgbẹ wa lọ, (Ọlọhun) Ajọkẹ aiye kò sọ nkankan kalẹ̀, irọ ni ẹ wulẹ npa.

قَالُواْ مَآ أَنتُمۡ إِلَّا بَشَرٞ مِّثۡلُنَا وَمَآ أَنزَلَ ٱلرَّحۡمَٰنُ مِن شَيۡءٍ إِنۡ أَنتُمۡ إِلَّا تَكۡذِبُونَ ١٥

**16.** Nwọn sọpe: Oluwa wa mọ̀ pe dajudaju awa jẹ ẹniti a ran si nyin.

قَالُواْ رَبُّنَا يَعۡلَمُ إِنَّآ إِلَيۡكُمۡ لَمُرۡسَلُونَ ١٦

**17.** A kò fi iṣẹ miran ran wa ju iṣẹ jijẹ dopin lọ.

وَمَا عَلَيۡنَآ إِلَّا ٱلۡبَلَٰغُ ٱلۡمُبِينُ ١٧

**18.** Nwọn wipe: a ri pe ẹ o ko ibi ba wa. Ti ẹ kò ba ṣiwọ awa yio sọ nyin l'oko, iyà ẹlẹta-elero yio jẹ nyin lati ọdọ wa.

قَالُوٓاْ إِنَّا تَطَيَّرۡنَا بِكُمۡۖ لَئِن لَّمۡ تَنتَهُواْ لَنَرۡجُمَنَّكُمۡ وَلَيَمَسَّنَّكُم مِّنَّا عَذَابٌ أَلِيمٞ ١٨

**19.** Nwọn sọpe: Oriburu nyin mbẹ pẹlu nyin. Njẹ bi a ba ran nyin leti Bẹkọ, ẹyin kanjẹ ijọ kan ti o kọja ẹnu ãla.

قَالُواْ طَٰٓئِرُكُم مَّعَكُمۡۚ أَئِن ذُكِّرۡتُمۚ بَلۡ أَنتُمۡ قَوۡمٞ مُّسۡرِفُونَ ١٩

**20.** Atipe ọkunrin kan wa lati ipẹkun ilu na ti nsare. O wipe: Ẹnyin enia mi, ẹ tẹle awọn ojiṣẹ na.

وَجَآءَ مِنۡ أَقۡصَا ٱلۡمَدِينَةِ رَجُلٞ يَسۡعَىٰ قَالَ يَٰقَوۡمِ ٱتَّبِعُواْ ٱلۡمُرۡسَلِينَ ٢٠

**21.** Ẹ tẹle awọn ti kò bere owó-ọyà, nwọn jẹ ẹniti o tọna.

ٱتَّبِعُواْ مَن لَّا يَسۡـَٔلُكُمۡ أَجۡرٗا وَهُم مُّهۡتَدُونَ ٢١

**22.** Kini o le fa a ti emi kò fi ni sin Ẹniti Ó pilẹ da mi atipe ọdọ Rẹ̀ ni a o da nyin pada si.

وَمَا لِيَ لَآ أَعۡبُدُ ٱلَّذِي فَطَرَنِي وَإِلَيۡهِ تُرۡجَعُونَ ٢٢

**23.** Emi yio ha mu awọn ọlọhun miran lẹhin Rẹ̀ ti ipẹ-ṣiṣe wọn kò le

ءَأَتَّخِذُ مِن دُونِهِۦٓ ءَالِهَةً إِن يُرِدۡنِ

şe anfani fun mi bi (Ọlọhun) Ajọkẹ aiye ba fẹ jẹ mi niyà kan atipe nwọn kò le gba mi silẹ̀.

ٱلرَّحْمَٰنُ بِضُرٍّ لَّا تُغْنِ عَنِّى شَفَٰعَتُهُمْ شَيْـًٔا وَلَا يُنقِذُونِ ﴿٢٣﴾

**24.** Nigbana emi yio ma bẹ ninu işina ti o han.

إِنِّىٓ إِذًا لَّفِى ضَلَٰلٍ مُّبِينٍ ﴿٢٤﴾

**25.** Dajudaju emi gbagbọ ni ododo nipa Oluwa nyin, nitorina ẹ gbọ temi.

إِنِّىٓ ءَامَنتُ بِرَبِّكُمْ فَٱسْمَعُونِ ﴿٢٥﴾

**26.** A si sọpe: wọ ọgba idẹra na. O sọpe: O maşe o, kò ba jẹ pe awọn enia mi mọ̀ nkọ?

قِيلَ ٱدْخُلِ ٱلْجَنَّةَ ۖ قَالَ يَٰلَيْتَ قَوْمِى يَعْلَمُونَ ﴿٢٦﴾

**27.** Bi Oluwa mi ti foriji mi ti O si ti şe mi ni ọkan ninu awọn ẹni apọnle.

بِمَا غَفَرَ لِى رَبِّى وَجَعَلَنِى مِنَ ٱلْمُكْرَمِينَ ﴿٢٧﴾

**28.** Awa kò sọ ọmọ ogun kan kalẹ̀ lati sanma fun awọn enia rẹ̀ lẹhin rẹ̀, atipe Awa ki isọ (ọ) kalẹ̀.

۞ وَمَآ أَنزَلْنَا عَلَىٰ قَوْمِهِۦ مِنۢ بَعْدِهِۦ مِن جُندٍ مِّنَ ٱلسَّمَآءِ وَمَا كُنَّا مُنزِلِينَ ﴿٢٨﴾

**29.** (Iparun wọn) kò jẹ kinikan bikoşe ibosi kanşoşo, nigbana ni nwọn di okú.

إِن كَانَتْ إِلَّا صَيْحَةً وَٰحِدَةً فَإِذَا هُمْ خَٰمِدُونَ ﴿٢٩﴾

**30.** O maşe o, fun awọn ẹru na (ti o şepe) ojişẹ kò ni wa ba wọn ayafi ki nwọn jẹ ẹniti yio fi şe yẹ̀yẹ̃.

يَٰحَسْرَةً عَلَى ٱلْعِبَادِ ۚ مَا يَأْتِيهِم مِّن رَّسُولٍ إِلَّا كَانُوا۟ بِهِۦ يَسْتَهْزِءُونَ ﴿٣٠﴾

**31.** Abi nwọn kò ri i ni pe o pọ̀ ni iran-iran ti A ti parẹ şiwaju wọn ti nwọn kò tun ni pada si ọdọ wọn mọ.

أَلَمْ يَرَوْا۟ كَمْ أَهْلَكْنَا قَبْلَهُم مِّنَ ٱلْقُرُونِ أَنَّهُمْ إِلَيْهِمْ لَا يَرْجِعُونَ ﴿٣١﴾

**32.** Gbogbo wọn patapata ni a o ko jọ şiwaju Wa.

وَإِن كُلٌّ لَّمَّا جَمِيعٌ لَّدَيْنَا مُحْضَرُونَ ﴿٣٢﴾

**33.** Atipe ilẹ̀ ti o ti ku jẹ ariwoye fun wọn, ti A ta a ji A si nmu irugbin jade lati inu rẹ̀ ti nwọn njẹ ninu rẹ̀.

وَءَايَةٌ لَّهُمُ ٱلْأَرْضُ ٱلْمَيْتَةُ أَحْيَيْنَٰهَا وَأَخْرَجْنَا مِنْهَا حَبًّا فَمِنْهُ يَأْكُلُونَ ٣٣

**34.** A si tun ṣe awọn ọgba dabinu ati ti ajara sinu rẹ̀ A si tun ṣẹ omi iṣẹlẹru yọ jade ninu ilẹ̀ na.

وَجَعَلْنَا فِيهَا جَنَّٰتٍ مِّن نَّخِيلٍ وَأَعْنَٰبٍ وَفَجَّرْنَا فِيهَا مِنَ ٱلْعُيُونِ ٣٤

**35.** Ki nwọn le ba ma jẹ ninu eso rẹ̀, bẹ si ni ọwọ nwọn kọ lo ṣe e. Ẽṣe ti nwọn kò fi dupẹ?

لِيَأْكُلُوا۟ مِن ثَمَرِهِۦ وَمَا عَمِلَتْهُ أَيْدِيهِمْ ۖ أَفَلَا يَشْكُرُونَ ٣٥

**36.** Mimọ fun Ẹniti O ṣe ẹda gbogbo nkan ni oriṣiriṣi ninu ohun ti ilẹ̀ nmu jade, ati ninu awọn ẹmi wọn ati ninu ohun ti wọn kò mọ.

سُبْحَٰنَ ٱلَّذِى خَلَقَ ٱلْأَزْوَٰجَ كُلَّهَا مِمَّا تُنۢبِتُ ٱلْأَرْضُ وَمِنْ أَنفُسِهِمْ وَمِمَّا لَا يَعْلَمُونَ ٣٦

**37.** Atipe oru na jẹ àmi kan fun wọn: A nyọ ọsan jade lati inu rẹ̀, nigbana awọn a wa ninu okunkun.

وَءَايَةٌ لَّهُمُ ٱلَّيْلُ نَسْلَخُ مِنْهُ ٱلنَّهَارَ فَإِذَا هُم مُّظْلِمُونَ ٣٧

**38.** Atipe õrùn a ma rin lọ si aye rẹ̀. Eyi ni eto ti (Ọba) Alagbara, Oni-mimọ̀.

وَٱلشَّمْسُ تَجْرِى لِمُسْتَقَرٍّ لَّهَا ۚ ذَٰلِكَ تَقْدِيرُ ٱلْعَزِيزِ ٱلْعَلِيمِ ٣٨

**39.** Atipe oṣupa, A ti diwọn ibusọ fun u titi yio fi pada di gẹgẹbi imọ (ọpẹ) gbigbẹ.

وَٱلْقَمَرَ قَدَّرْنَٰهُ مَنَازِلَ حَتَّىٰ عَادَ كَٱلْعُرْجُونِ ٱلْقَدِيمِ ٣٩

**40.** Õrùn kò ni lè lé oṣupa ba, bẹ si ni oru kò ni gba iwaju Ọsan. Atipe ọkõkan wọn ni o mbẹ ninu awowo kan ti wọn nluwẹ.

لَا ٱلشَّمْسُ يَنۢبَغِى لَهَآ أَن تُدْرِكَ ٱلْقَمَرَ وَلَا ٱلَّيْلُ سَابِقُ ٱلنَّهَارِ ۚ وَكُلٌّ فِى فَلَكٍ يَسْبَحُونَ ٤٠

**41.** Atipe awọn àmi tun mbẹ fun wọn (pe) Awa gbe awọn arọmọdọmọ wọn sinu ọkọ (oju omi) ti o kun kẹkẹ.

وَءَايَةٌ لَّهُمْ أَنَّا حَمَلْنَا ذُرِّيَّتَهُمْ فِى ٱلْفُلْكِ ٱلْمَشْحُونِ ٤١

**42.** A si tun da iru rẹ̀ fun wọn ni ohun ti nwọn yio ma gun.

وَخَلَقْنَا لَهُم مِّن مِّثْلِهِۦ مَا يَرْكَبُونَ ﴿٤٢﴾

**43.** Bi Awa ba fẹ ni Awa le tẹ wọn ri, bẹ si ni kò ni si alaranșe kan fun wọn, atipe awọn kò ni le yọ jade.

وَإِن نَّشَأْ نُغْرِقْهُمْ فَلَا صَرِيخَ لَهُمْ
وَلَا هُمْ يُنقَذُونَ ﴿٤٣﴾

**44.** Ayafi pẹlu ikẹ kan lati ọdọ Wa ati igbadun lọ di igba (diẹ) kan.

إِلَّا رَحْمَةً مِّنَّا وَمَتَٰعًا إِلَىٰ حِينٍ ﴿٤٤﴾

**45.** Atipe nigbati a ba sọ fun wọn pe: Ẹ bẹru ohun ti mbẹ ni iwaju nyin ati ni ẹhin nyin ki a le ba kẹ nyin.

وَإِذَا قِيلَ لَهُمُ ٱتَّقُوا۟ مَا بَيْنَ أَيْدِيكُمْ وَمَا خَلْفَكُمْ
لَعَلَّكُمْ تُرْحَمُونَ ﴿٤٥﴾

**46.** Atipe àmi kan kò ni wa ba wọn ninu awọn àmi ti Oluwa wọn ayafi ki nwọn jẹ olugunri kuro nibẹ.

وَمَا تَأْتِيهِم مِّنْ ءَايَةٍ مِّنْ ءَايَٰتِ
رَبِّهِمْ إِلَّا كَانُوا۟ عَنْهَا مُعْرِضِينَ ﴿٤٦﴾

**47.** Atipe nigbati a ba wi fun wọn pe: Ẹ ma na ninu ohun ti Ọlọhun pa ni ese fun nyin, alaigbagbọ nwọn a sọ fun awọn ti o gbagbọ ni ododo pe: Awa ni a o ha fun ẹniti o șepe bi Ọlọhun ba fẹ ni, O le fun u ni onjẹ jẹ? Ẹnyin kò si ninu kinikan bikoșe ișina ti o han gba-ngba.

وَإِذَا قِيلَ لَهُمْ أَنفِقُوا۟ مِمَّا رَزَقَكُمُ ٱللَّهُ قَالَ ٱلَّذِينَ
كَفَرُوا۟ لِلَّذِينَ ءَامَنُوٓا۟ أَنُطْعِمُ مَن لَّوْ يَشَآءُ ٱللَّهُ
أَطْعَمَهُۥٓ إِنْ أَنتُمْ إِلَّا فِى ضَلَٰلٍ مُّبِينٍ ﴿٤٧﴾

**48.** Atipe nwọn a ma sọpe: Nigbawo ni ileri yi yio de, bi ẹ ba jẹ olododo.

وَيَقُولُونَ مَتَىٰ هَٰذَا ٱلْوَعْدُ إِن كُنتُمْ صَٰدِقِينَ ﴿٤٨﴾

**49.** Nwọn kò reti nkankan bikoșe ijagbe kan ti yio mu wọn

مَا يَنظُرُونَ إِلَّا صَيْحَةً وَٰحِدَةً تَأْخُذُهُمْ

giri nigbati wọn yio ma ba ara wọn se fanfa (anriyanjiyan) lọwọ.

وَهُمْ يَخِصِّمُونَ ﴿٤٩﴾

**50.** Nitorina nwọn kò ni le ni agbara lati sọ asọsilẹ̀, bẹ si ni nwọn kò ni le pada tọ awọn ẹni wọn lọ mọ.

فَلَا يَسْتَطِيعُونَ تَوْصِيَةً وَلَآ إِلَىٰٓ أَهْلِهِمْ يَرْجِعُونَ ﴿٥٠﴾

**51.** Atipe a o fun fere sinu iwo nigbana awọn (enia) yio ma yọ jade lati inu sare lọ si ọdọ Oluwa wọn.

وَنُفِخَ فِى ٱلصُّورِ فَإِذَا هُم مِّنَ ٱلْأَجْدَاثِ إِلَىٰ رَبِّهِمْ يَنسِلُونَ ﴿٥١﴾

**52.** Nwọn yio sọpe: Egbe wa o, tani ji wa lati oju orun wa? Eyi ni ohun ti (Oluwa) Alanu ṣe ni adehun atipe awọn ojiṣẹ sọ ododo.

قَالُوا۟ يَٰوَيْلَنَا مَنۢ بَعَثَنَا مِن مَّرْقَدِنَا ۜ هَٰذَا مَا وَعَدَ ٱلرَّحْمَٰنُ وَصَدَقَ ٱلْمُرْسَلُونَ ﴿٥٢﴾

**53.** Eyi kò jẹ kinikan bikoṣe ijagbe kanṣoṣo, nigbana gbogbo wọn yio pesẹ si ọdọ Wa.

إِن كَانَتْ إِلَّا صَيْحَةً وَٰحِدَةً فَإِذَا هُمْ جَمِيعٌ لَّدَيْنَا مُحْضَرُونَ ﴿٥٣﴾

**54.** Nitorina ni oni a kò ni bo ẹmikan si ṣinṣinni; bẹ si ni a kò ni san nyin lẹsan ayafi ohun ti ẹ ba ṣe niṣẹ.

فَٱلْيَوْمَ لَا تُظْلَمُ نَفْسٌ شَيْـًٔا وَلَا تُجْزَوْنَ إِلَّا مَا كُنتُمْ تَعْمَلُونَ ﴿٥٤﴾

**55.** Dajudaju awọn ọmọ Alijanna wà ninu iroju (idẹra) loni ti nwọn ndunnu.

إِنَّ أَصْحَٰبَ ٱلْجَنَّةِ ٱلْيَوْمَ فِى شُغُلٍ فَٰكِهُونَ ﴿٥٥﴾

**56.** Awọn ati awọn iyawo wọn mbẹ ni abẹ iboji ti nwọn rọgbọku si ori ibusun (wọn).

هُمْ وَأَزْوَٰجُهُمْ فِى ظِلَٰلٍ عَلَى ٱلْأَرَآئِكِ مُتَّكِـُٔونَ ﴿٥٦﴾

**57.** Oniruru eso mbẹ fun wọn ninu rẹ̀, ohun ti nwọn yio ma bere fun mbẹ fun wọn ninu rẹ̀.

لَهُمْ فِيهَا فَٰكِهَةٌ وَلَهُم مَّا يَدَّعُونَ ﴿٥٧﴾

**58.** Kiki ti alafia ni ọ̀rọ ti yio ma wa lati ọdọ Oluwa Onikẹ.

سَلَٰمٌ قَوْلًا مِّن رَّبٍّ رَّحِيمٍ ﴿٥٨﴾

**59.** Ẹnyin ọdẹṣẹ, ẹ bọ si ọtọ loni.

وَٱمۡتَٰزُواْ ٱلۡيَوۡمَ أَيُّهَا ٱلۡمُجۡرِمُونَ ٥٩

**60.** Ẹnyin ọmọ Adama, njẹ emi kò ha ṣe adehun fun nyin, pe ẹ kò gbọdọ sin èṣu? Dajudaju on jẹ ọta ti o han gbangba fun nyin.

۞أَلَمۡ أَعۡهَدۡ إِلَيۡكُمۡ يَٰبَنِيٓ ءَادَمَ أَن لَّا تَعۡبُدُواْ ٱلشَّيۡطَٰنَۖ إِنَّهُۥ لَكُمۡ عَدُوّٞ مُّبِينٞ ٦٠

**61.** Atipe ki ẹ jọsin fun Mi. Eyi ni ọna kan ti o tọ.

وَأَنِ ٱعۡبُدُونِيۚ هَٰذَا صِرَٰطٞ مُّسۡتَقِيمٞ ٦١

**62.** Atipe dajudaju on ti ṣi ọpọlọpọ ẹda ninu nyin lọna. Ẹyin ko ti ni lakaye nibi?

وَلَقَدۡ أَضَلَّ مِنكُمۡ جِبِلّٗا كَثِيرًاۖ أَفَلَمۡ تَكُونُواْ تَعۡقِلُونَ ٦٢

**63.** Eyi ni ina Jahannama ti a leri rẹ̀ fun nyin.

هَٰذِهِۦ جَهَنَّمُ ٱلَّتِي كُنتُمۡ تُوعَدُونَ ٦٣

**64.** Ẹ wọ inu rẹ̀ loni nitoripe ẹnyin jẹ alaigbagbọ.

ٱصۡلَوۡهَا ٱلۡيَوۡمَ بِمَا كُنتُمۡ تَكۡفُرُونَ ٦٤

**65.** Loni ni A o di ẹnu wọn, a o jẹki ọwọ wọn ma sọrọ fun Wa, ẹsẹ wọn yio ma jẹri nipa ohun ti nwọn ṣe nişẹ.

ٱلۡيَوۡمَ نَخۡتِمُ عَلَىٰٓ أَفۡوَٰهِهِمۡ وَتُكَلِّمُنَآ أَيۡدِيهِمۡ وَتَشۡهَدُ أَرۡجُلُهُم بِمَا كَانُواْ يَكۡسِبُونَ ٦٥

**66.** Ti o ba ṣe pe Awa fẹ ni, A o ba pa oju wọn rẹ, nwọn iba si yara si oju ọna na, bawo ni nwọn iba ṣe riran?

وَلَوۡ نَشَآءُ لَطَمَسۡنَا عَلَىٰٓ أَعۡيُنِهِمۡ فَٱسۡتَبَقُواْ ٱلصِّرَٰطَ فَأَنَّىٰ يُبۡصِرُونَ ٦٦

**67.** Atipe ti o ba ṣepe Awa fẹ ni, Awa iba yi wọn pada si ẹda miran ninu ibugbe wọn, nwọn kò si ni ni agbara lilọ, nwọn kò si ni bọ̀.

وَلَوۡ نَشَآءُ لَمَسَخۡنَٰهُمۡ عَلَىٰ مَكَانَتِهِمۡ فَمَا ٱسۡتَطَٰعُواْ مُضِيّٗا وَلَا يَرۡجِعُونَ ٦٧

**68.** Ẹniti A ba fun ni ẹmi gigun lò, A o si tun da a pada sinu ẹda (ti o di ọlẹ) kilo ṣe ti nwọn kò ronu.

وَمَن نُّعَمِّرۡهُ نُنَكِّسۡهُ فِي ٱلۡخَلۡقِۚ أَفَلَا يَعۡقِلُونَ ٦٨

| | |
|---|---|
| **69.** Awa kò kọ ọ ni orin, atipe ko jẹ ẹtọ fun u. Kò si ohun ti o jẹ ju iranti ati Al-Kurani ti o han lọ. | وَمَا عَلَّمْنَـٰهُ ٱلشِّعْرَ وَمَا يَنۢبَغِى لَهُۥٓ ۚ إِنْ هُوَ إِلَّا ذِكْرٌ وَقُرْءَانٌ مُّبِينٌ ﴿٦٩﴾ |
| **70.** Ki o le ma fi ṣe kilọkilọ fun ẹniti o jẹ alãyè enia,atipe ki gbolohun na le ṣẹ lori awọn alaigbagbọ. | لِّيُنذِرَ مَن كَانَ حَيًّا وَيَحِقَّ ٱلْقَوْلُ عَلَى ٱلْكَـٰفِرِينَ ﴿٧٠﴾ |
| **71.** Nwọn kò mọ ni pe Awa ni A da fun wọn ninu ohun ti ọwọ Wa ṣe (ẹda rẹ̀) ni awọn ẹran, ti nwọn jẹ́ ẹniti o kapa wọn. | أَوَلَمْ يَرَوْا۟ أَنَّا خَلَقْنَا لَهُم مِّمَّا عَمِلَتْ أَيْدِينَآ أَنْعَـٰمًا فَهُمْ لَهَا مَـٰلِكُونَ ﴿٧١﴾ |
| **72.** A si tẹ̀ wọn lori ba fun wọn, nwọn ngun ninu wọn, nwọn si njẹ ninu wọn. | وَذَلَّلْنَـٰهَا لَهُمْ فَمِنْهَا رَكُوبُهُمْ وَمِنْهَا يَأْكُلُونَ ﴿٧٢﴾ |
| **73.** Anfani wà fun wọn ninu wọn ati ohun ti a nmu. Kilo ṣe ti nwọn kò dupẹ. | وَلَهُمْ فِيهَا مَنَـٰفِعُ وَمَشَارِبُ ۖ أَفَلَا يَشْكُرُونَ ﴿٧٣﴾ |
| **74.** Nwọn si mu awọn ọlọhun miran (ni sisin) lẹhin Ọlọhun boya nwọn yio ṣe atilẹhin fun wọn. | وَٱتَّخَذُوا۟ مِن دُونِ ٱللَّهِ ءَالِهَةً لَّعَلَّهُمْ يُنصَرُونَ ﴿٧٤﴾ |
| **75.** nwọn kò ni ni agbara lati ran wọn lọwọ, awọn (alaigbagbo) si jẹ ọmọ ogun ti o pésẹ̀ fun wọn (awọn orisa). | لَا يَسْتَطِيعُونَ نَصْرَهُمْ وَهُمْ لَهُمْ جُندٌ مُّحْضَرُونَ ﴿٧٥﴾ |
| **76.** Nitorina ki o ma jẹ ki ọ̀rọ wọn ba ọ ninujẹ. Dajudaju Awa mọ ohun ti nwọn fi pamọ ati ohun ti nwọn nfi han. | فَلَا يَحْزُنكَ قَوْلُهُمْ ۘ إِنَّا نَعْلَمُ مَا يُسِرُّونَ وَمَا يُعْلِنُونَ ﴿٧٦﴾ |
| **77.** Enia kò mọ ni pe dajudaju Awa ni A da on ni lati inu omi | أَوَلَمْ يَرَ ٱلْإِنسَـٰنُ أَنَّا خَلَقْنَـٰهُ مِن نُّطْفَةٍ |

gbọlọgbọlọ? Nigbana on wa jẹ alatako ti o han gbangba.

فَإِذَا هُوَ خَصِيمٌ مُّبِينٌ ٧٧

**78.** Atipe o ṣe apejuwe fun Wa o si gbagbe ẹda rẹ. O wa wipe: Tani yio ji egungun ti o ti kẹfun.

وَضَرَبَ لَنَا مَثَلًا وَنَسِيَ خَلْقَهُۥ قَالَ مَن يُحْيِ ٱلْعِظَٰمَ وَهِيَ رَمِيمٌ ٧٨

**79.** Sọpe: On yio ji i dide, Ẹniti O ṣe ẹda rẹ ni akọkọ, On si ni Oni-mimọ̀ nipa gbogbo ẹda.

قُلْ يُحْيِيهَا ٱلَّذِىٓ أَنشَأَهَآ أَوَّلَ مَرَّةٍ وَهُوَ بِكُلِّ خَلْقٍ عَلِيمٌ ٧٩

**80.** Ẹniti O nmu ina jade ninu igi tutu fun nyin, Nigbana ni ẹyin sin wan fi ko ina.

ٱلَّذِى جَعَلَ لَكُم مِّنَ ٱلشَّجَرِ ٱلْأَخْضَرِ نَارًا فَإِذَآ أَنتُم مِّنْهُ تُوقِدُونَ ٨٠

**81.** Njẹ Ẹniti O da sanma ati ilẹ̀ kò ha ni agbara lati da iru wọn? Bẹni On ni O da awọn ẹda, (On ni) Oni-mimọ̀.

أَوَلَيْسَ ٱلَّذِى خَلَقَ ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَٱلْأَرْضَ بِقَٰدِرٍ عَلَىٰٓ أَن يَخْلُقَ مِثْلَهُم بَلَىٰ وَهُوَ ٱلْخَلَّٰقُ ٱلْعَلِيمُ ٨١

**82.** Ohun ti o jẹ aṣẹ Rẹ̀ ni pe nigbati O ba gbero nkankan, yio sọ fun u pe: Ki o jẹ bẹ, nigbana yio si jẹ bẹ.

إِنَّمَآ أَمْرُهُۥٓ إِذَآ أَرَادَ شَيْـًٔا أَن يَقُولَ لَهُۥ كُن فَيَكُونُ ٨٢

**83.** Nitorina ogo ni fun Ẹniti ijọba gbogbo nkan mbẹ ni ọwọ Rẹ̀ atipe ọdọ Rẹ̀ ni a o da yin pada si.

فَسُبْحَٰنَ ٱلَّذِى بِيَدِهِۦ مَلَكُوتُ كُلِّ شَىْءٍ وَإِلَيْهِ تُرْجَعُونَ ٨٣

## *(37) Suratul - Sọ̃fãti*




*Ni orukọ Ọlọhun Ajọkẹ aiye, Aṣakẹ ọrun.*

بِسْمِ ٱللَّهِ ٱلرَّحْمَٰنِ ٱلرَّحِيمِ

**1.** Dajudaju Mo fi awọn Malaika ti o to dọgbadọgba bura.

وَٱلصَّٰٓفَّٰتِ صَفًّا ١

**2.** Ati awọn (Malaika) ti wọn ndari ẹsu ojo ni didari.

فَٱلزَّٰجِرَٰتِ زَجْرًا ٢

**3.** Ati awọn (Malaika) ti nwọn nka iranti.

فَٱلتَّٰلِيَٰتِ ذِكۡرًا ٣

**4.** Dajudaju Ọlọhun nyin ọkanṣoṣo ni.

إِنَّ إِلَٰهَكُمۡ لَوَٰحِدٞ ٤

**5.** Oluwa sanma ati ilẹ̀ ati ohun ti o wa larin awọn mejẽji ati Oluwa ibuyọ õrùn.

رَّبُّ ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَٱلۡأَرۡضِ وَمَا بَيۡنَهُمَا وَرَبُّ ٱلۡمَشَٰرِقِ ٥

**6.** Dajudaju A ṣe sanma ti o sunmọ ni ọṣọ pẹlu awọn irawọ.

إِنَّا زَيَّنَّا ٱلسَّمَآءَ ٱلدُّنۡيَا بِزِينَةٍ ٱلۡكَوَاكِبِ ٦

**7.** Ati niti iṣọ kuro ni ọdọ gbogbo èṣu olorikunkun.

وَحِفۡظٗا مِّن كُلِّ شَيۡطَٰنٖ مَّارِدٖ ٧

**8.** Ki nwọn ma fi le tẹti si ijọ ti o ga, a si tu (imọlẹ rẹ̀) ba wọn lọtun losi.

لَّا يَسَّمَّعُونَ إِلَى ٱلۡمَلَإِ ٱلۡأَعۡلَىٰ وَيُقۡذَفُونَ مِن كُلِّ جَانِبٖ ٨

**9.** Ni lilé wọn; atipe iyà ti kò ni ja mbẹ fun wọn.

دُحُورٗاۖ وَلَهُمۡ عَذَابٞ وَاصِبٌ ٩

**10.** Ayafi ẹniti o ji ọ̀rọ gbọ, nigbana a o wa fi itanna (Ogunna) ti o mọlẹ tẹle e.

إِلَّا مَنۡ خَطِفَ ٱلۡخَطۡفَةَ فَأَتۡبَعَهُۥ شِهَابٞ ثَاقِبٞ ١٠

**11.** Bi wọn lere bi awọn ni nwọn leju lati da ni tabi awọn ti A da. Dajudaju Awa ni A da wọn (babanla wọn Adama) lati inu amọ ti o lẹ (mọ ara wọn).

فَٱسۡتَفۡتِهِمۡ أَهُمۡ أَشَدُّ خَلۡقًا أَم مَّنۡ خَلَقۡنَآۚ إِنَّا خَلَقۡنَٰهُم مِّن طِينٖ لَّازِبِۭ ١١

**12.** Bẹkọ, Irẹ se ẽmọ ni, awọn si nse yẹyẹ.

بَلۡ عَجِبۡتَ وَيَسۡخَرُونَ ١٢

**13.** Atipe nigbati a ba nṣe iranti fun wọn, nwọn ki igba iranti.

وَإِذَا ذُكِّرُواْ لَا يَذۡكُرُونَ ١٣

**14.** Nigbati nwọn ba ri àmi kan, nwọn yio ma ṣe yẹ̀yẽ.

وَإِذَا رَأَوۡاْ ءَايَةٗ يَسۡتَسۡخِرُونَ ١٤

| | |
|---|---|
| **15.** Nwọn yio si sọpe: Eyi kò jẹ nkankan bikoṣe idan ti o han gbangba. | وَقَالُوٓاْ إِنۡ هَٰذَآ إِلَّا سِحۡرٞ مُّبِينٌ ١٥ |
| **16.** Njẹ nigbati awa ba ku ti a di iyẹpẹ ati egungun, njẹ dajudaju nwọn yio tun gbe wa dide? | أَءِذَا مِتۡنَا وَكُنَّا تُرَابٗا وَعِظَٰمًا أَءِنَّا لَمَبۡعُوثُونَ ١٦ |
| **17.** Ati awọn baba wa awọn ẹni akọkọ? | أَوَءَابَآؤُنَا ٱلۡأَوَّلُونَ ١٧ |
| **18.** Sọpe: Bẹni, ẹnyin yio di yẹpẹrẹ. | قُلۡ نَعَمۡ وَأَنتُمۡ دَٰخِرُونَ ١٨ |
| **19.** Nitorina eyini jẹ ijagbe kanṣoṣo, Nigbana nwọn yio ma woye. | فَإِنَّمَا هِيَ زَجۡرَةٞ وَٰحِدَةٞ فَإِذَا هُمۡ يَنظُرُونَ ١٩ |
| **20.** Nwọn yio si sọpe: egbe wa, eyi ni ọjọ ẹsan. | وَقَالُواْ يَٰوَيۡلَنَا هَٰذَا يَوۡمُ ٱلدِّينِ ٢٠ |
| **21.** Eyi ni ọjọ ipinya, eyiti ẹnyin pe nirọ. | هَٰذَا يَوۡمُ ٱلۡفَصۡلِ ٱلَّذِي كُنتُم بِهِۦ تُكَذِّبُونَ ٢١ |
| **22.** Ẹ ko awọn alabosi jọ ati awọn ẹnikeji (iyawo) wọn ati ohun ti nwọn njọsin fun. | ۞ٱحۡشُرُواْ ٱلَّذِينَ ظَلَمُواْ وَأَزۡوَٰجَهُمۡ وَمَا كَانُواْ يَعۡبُدُونَ ٢٢ |
| **23.** Lẹhin Ọlọhun, nitorina ẹ mu wọn lọ sibi ina Jahimi. | مِن دُونِ ٱللَّهِ فَٱهۡدُوهُمۡ إِلَىٰ صِرَٰطِ ٱلۡجَحِيمِ ٢٣ |
| **24.** Ẹ da wọn duro, ẹniti a o bi lere ọ̀rọ ni wọn: | وَقِفُوهُمۡۖ إِنَّهُم مَّسۡـُٔولُونَ ٢٤ |
| **25.** Kini o ṣe nyin ti ẹ kò ran ara nyin lọwọ? | مَا لَكُمۡ لَا تَنَاصَرُونَ ٢٥ |
| **26.** Bẹkọ, loni ni nwọn yio juwọ jusẹ silẹ. | بَلۡ هُمُ ٱلۡيَوۡمَ مُسۡتَسۡلِمُونَ ٢٦ |

**27.** Apakan wọn yio dojukọ apakan, nwọn o ma bi ara wọn lere.

وَأَقۡبَلَ بَعۡضُهُمۡ عَلَىٰ بَعۡضٖ يَتَسَآءَلُونَ ٢٧

**28.** Nwọn o sọpe: Dajudaju ẹnyin ni ẹ ngba ọtun wa ba wa.

قَالُوٓاْ إِنَّكُمۡ كُنتُمۡ تَأۡتُونَنَا عَنِ ٱلۡيَمِينِ ٢٨

**29.** Nwọn o sọpe: Bẹkọ, ẹnyin ni kò jẹ olugbagbọ ododo.

قَالُواْ بَل لَّمۡ تَكُونُواْ مُؤۡمِنِينَ ٢٩

**30.** Atipe awa kò ni agbara le nyin lori, bẹkọ, ẹnyin funra nyin jẹ ijọ alagbere.

وَمَا كَانَ لَنَا عَلَيۡكُم مِّن سُلۡطَٰنِۭۖ
بَلۡ كُنتُمۡ قَوۡمٗا طَٰغِينَ ٣٠

**31.** Ọ̀rọ̀ Oluwa wa ti ṣẹ le wa lori; dajudaju awa yio tọwo.

فَحَقَّ عَلَيۡنَا قَوۡلُ رَبِّنَآۖ إِنَّا لَذَآئِقُونَ ٣١

**32.** Awa ti mu nyin ṣina, awa na jẹ ẹni anù.

فَأَغۡوَيۡنَٰكُمۡ إِنَّا كُنَّا غَٰوِينَ ٣٢

**33.** Nigbana, ni ọjọ na nwọn yio papọ sinu iyà.

فَإِنَّهُمۡ يَوۡمَئِذٖ فِي ٱلۡعَذَابِ مُشۡتَرِكُونَ ٣٣

**34.** Dajudaju gẹgẹ bayi ni Awa nṣe pẹlu awọn ẹlẹṣẹ.

إِنَّا كَذَٰلِكَ نَفۡعَلُ بِٱلۡمُجۡرِمِينَ ٣٤

**35.** Nigbati a ba sọ fun wọn pe: Kò si ọlọhun miran afi Ọlọhun, nwọn a ṣe igberaga.

إِنَّهُمۡ كَانُوٓاْ إِذَا قِيلَ لَهُمۡ
لَآ إِلَٰهَ إِلَّا ٱللَّهُ يَسۡتَكۡبِرُونَ ٣٥

**36.** Atipe nwọn sọpe: Ṣe ki awa fi awọn oriṣa wa silẹ̀ nitori akọrin ayiri kan.

وَيَقُولُونَ أَئِنَّا لَتَارِكُوٓاْ ءَالِهَتِنَا لِشَاعِرٖ مَّجۡنُونِۭ ٣٦

**37.** Bẹkọ, o mu ododo wa, atipe o jẹri awọn iranṣẹ (ti o ṣaju).

بَلۡ جَآءَ بِٱلۡحَقِّ وَصَدَّقَ ٱلۡمُرۡسَلِينَ ٣٧

**38.** Dajudaju ẹnyin yio tọwo, iyà ẹlẹta-elero.

إِنَّكُمۡ لَذَآئِقُواْ ٱلۡعَذَابِ ٱلۡأَلِيمِ ٣٨

**39.** A kò ni san nyin lẹsan kan afi ohun ti ẹ ba ṣe.

وَمَا تُجۡزَوۡنَ إِلَّا مَا كُنتُمۡ تَعۡمَلُونَ ٣٩

**40.** Afi awọn ẹrusin Ọlọhun ti a fọ̀ mọ.

إِلَّا عِبَادَ ٱللَّهِ ٱلۡمُخۡلَصِينَ ٤٠

**41.** Awọn elewọnyi, arisiki ti a mọ̀ yio wa fun wọn:

أُوْلَٰٓئِكَ لَهُمۡ رِزۡقٞ مَّعۡلُومٞ ٤١

**42.** Awọn eso (ipapanu). Awọn yio jẹ ẹni apọnle.

فَوَٰكِهُۖ وَهُم مُّكۡرَمُونَ ٤٢

**43.** Ninu awọn ọgba idẹra.

فِي جَنَّٰتِ ٱلنَّعِيمِ ٤٣

**44.** Lori itẹ, nwọn o kọju si ara wọn.

عَلَىٰ سُرُرٖ مُّتَقَٰبِلِينَ ٤٤

**45.** A o ma gbe ife kan yi wọn ka ti nkan mumu aladun.

يُطَافُ عَلَيۡهِم بِكَأۡسٖ مِّن مَّعِينِۭ ٤٥

**46.** Funfun ti o dun lẹnu ẹniti nmu u.

بَيۡضَآءَ لَذَّةٖ لِّلشَّٰرِبِينَ ٤٦

**47.** Kò ni gba iyè (wọn) kò si ni pa wọn.

لَا فِيهَا غَوۡلٞ وَلَا هُمۡ عَنۡهَا يُنزَفُونَ ٤٧

**48.** Atipe awọn obirin ti nwọn ki iwo ibomiran (ju ọkọ wọn lọ) ti wọn jẹ ẹlẹyinju ẹgẹ yio wa lọdọ wọn.

وَعِندَهُمۡ قَٰصِرَٰتُ ٱلطَّرۡفِ عِينٞ ٤٨

**49.** Nwọn dabi ẹyin ti a fi pamọ.

كَأَنَّهُنَّ بَيۡضٞ مَّكۡنُونٞ ٤٩

**50.** Nwọn yio dojukọ ara wọn ti nwọn yio ma bi ara wọn lere.

فَأَقۡبَلَ بَعۡضُهُمۡ عَلَىٰ بَعۡضٖ يَتَسَآءَلُونَ ٥٠

**51.** Olufọhun kan ninu wọn yio sọpe: Emi ni ọrẹ kan.

قَالَ قَآئِلٞ مِّنۡهُمۡ إِنِّي كَانَ لِي قَرِينٞ ٥١

**52.** Ti o sọpe: irẹ ha jẹ ọkan ninu awọn ti o gba ododo?

يَقُولُ أَءِنَّكَ لَمِنَ ٱلۡمُصَدِّقِينَ ٥٢

**53.** Nigbati a ba ku ti a di iyẹpẹ ati ẽgun, njẹ a o san wa lẹsan bi?

أَءِذَا مِتْنَا وَكُنَّا تُرَابًا وَعِظَٰمًا أَءِنَّا لَمَدِينُونَ ٥٣

**54.** On yio sọpe: Ẹnyin ki yio ha ma naga wo o.

قَالَ هَلْ أَنتُم مُّطَّلِعُونَ ٥٤

**55.** On yio naga wo o, yio si ri i ni arin ina Jahimi.

فَٱطَّلَعَ فَرَءَاهُ فِى سَوَآءِ ٱلْجَحِيمِ ٥٥

**56.** O sọpe: Ọlọhun ni mofi bura, irẹ fẹrẹ ko iparun ba mi.

قَالَ تَٱللَّهِ إِن كِدتَّ لَتُرْدِينِ ٥٦

**57.** Atipe ti kò ba jẹ ãnú Oluwa mi, ṣe bayi ni emi o ba wa pẹlu nyin.

وَلَوْلَا نِعْمَةُ رَبِّى لَكُنتُ مِنَ ٱلْمُحْضَرِينَ ٥٧

**58.** Awa kò ha ni ku mọ.

أَفَمَا نَحْنُ بِمَيِّتِينَ ٥٨

**59.** Afi iku ti a ti ku ni akọkọ. A kò ni jẹ wa niyà mọ bi?

إِلَّا مَوْتَتَنَا ٱلْأُولَىٰ وَمَا نَحْنُ بِمُعَذَّبِينَ ٥٩

**60.** Eyi ni èrè jijẹ ti o tobi.

إِنَّ هَٰذَا لَهُوَ ٱلْفَوْزُ ٱلْعَظِيمُ ٦٠

**61.** Nitori iru eyi, ẹniti yio ba ṣe iṣẹ ki o ṣe (daradara).

لِمِثْلِ هَٰذَا فَلْيَعْمَلِ ٱلْعَٰمِلُونَ ٦١

**62.** Njẹ eyi lo dara ni ṣiṣe alejo ni abi igi ọrọ (ẹlẹgun)?

أَذَٰلِكَ خَيْرٌ نُّزُلًا أَمْ شَجَرَةُ ٱلزَّقُّومِ ٦٢

**63.** Dajudaju Awa ṣe e ni adanwo fun awọn alabosi.

إِنَّا جَعَلْنَٰهَا فِتْنَةً لِّلظَّٰلِمِينَ ٦٣

**64.** On ni igi ti nhu ni isalẹ̀-salẹ̀ ina Jahimi.

إِنَّهَا شَجَرَةٌ تَخْرُجُ فِىٓ أَصْلِ ٱلْجَحِيمِ ٦٤

**65.** Akọkọ yọ eso rẹ̀ dabi ori awọn èṣu.

طَلْعُهَا كَأَنَّهُۥ رُءُوسُ ٱلشَّيَٰطِينِ ٦٥

**66.** Dajudaju nwọn yio jẹ ninu rẹ̀ yo.

فَإِنَّهُمْ لَءَاكِلُونَ مِنْهَا فَمَالِـُٔونَ مِنْهَا ٱلْبُطُونَ ٦٦

**67.** Lẹhinna dajudaju nwọn yio mu omi hiho le e.

ثُمَّ إِنَّ لَهُمْ عَلَيْهَا لَشَوْبًا مِّنْ حَمِيمٍ ٦٧

**68.** Lẹhinna dajudaju àyè ipadasi wọn ni ina Jahimi.

ثُمَّ إِنَّ مَرْجِعَهُمْ لَإِلَى ٱلْجَحِيمِ ٦٨

**69.** Dajudaju nwọn ba awọn baba wọn ninu isina.

إِنَّهُمْ أَلْفَوْا۟ ءَابَآءَهُمْ ضَآلِّينَ ٦٩

**70.** Awọn na nsure tẹle ọna wọn.

فَهُمْ عَلَىٰٓ ءَاثَٰرِهِمْ يُهْرَعُونَ ٧٠

**71.** Dajudaju ọpọlọpọ awọn ẹni akọkọ ti sina siwaju wọn.

وَلَقَدْ ضَلَّ قَبْلَهُمْ أَكْثَرُ ٱلْأَوَّلِينَ ٧١

**72.** Dajudaju Awa ti ran olukilọ si arin wọn.

وَلَقَدْ أَرْسَلْنَا فِيهِم مُّنذِرِينَ ٧٢

**73.** Nitorina wo atubọtan awọn ti nwọn kilọ fun.

فَٱنظُرْ كَيْفَ كَانَ عَٰقِبَةُ ٱلْمُنذَرِينَ ٧٣

**74.** Afi awọn ẹrusin Ọlọhun ti o mọ.

إِلَّا عِبَادَ ٱللَّهِ ٱلْمُخْلَصِينَ ٧٤

**75.** Dajudaju Nuha pe Wa, Awa si jẹ ipe (rẹ̀) daradara.

وَلَقَدْ نَادَىٰنَا نُوحٌ فَلَنِعْمَ ٱلْمُجِيبُونَ ٧٥

**76.** Awa gba a là ati awọn ara rẹ̀ kuro ninu inira ti o tobi.

وَنَجَّيْنَٰهُ وَأَهْلَهُۥ مِنَ ٱلْكَرْبِ ٱلْعَظِيمِ ٧٦

**77.** Atipe Awa da awọn ọmọ rẹ̀ si lẹhin rẹ̀.

وَجَعَلْنَا ذُرِّيَّتَهُۥ هُمُ ٱلْبَاقِينَ ٧٧

**78.** Atipe Awa fi (ẹyin) silẹ̀ fun un ninu iran igbẹhin.

وَتَرَكْنَا عَلَيْهِ فِى ٱلْءَاخِرِينَ ٧٨

**79.** Alafia ki o ma ba Nuha larin gbogbo ẹda.

سَلَٰمٌ عَلَىٰ نُوحٍ فِى ٱلْعَٰلَمِينَ ٧٩

**80.** Gẹgẹ bayi ni Awa nsẹsan fun awọn ẹni rere.

إِنَّا كَذَٰلِكَ نَجْزِى ٱلْمُحْسِنِينَ ٨٠

**81.** Dajudaju on jẹ ọkan ninu awọn ẹrusin Wa ti o gbagbọ.

إِنَّهُۥ مِنۡ عِبَادِنَا ٱلۡمُؤۡمِنِينَ ٨١

**82.** Lẹhinna Awa tẹ awọn iyoku rì.

ثُمَّ أَغۡرَقۡنَا ٱلۡأٓخَرِينَ ٨٢

**83.** Dajudaju Ibrahima mbẹ ninu awọn ijọ rẹ̀[1].

۞وَإِنَّ مِن شِيعَتِهِۦ لَإِبۡرَٰهِيمَ ٨٣

**84.** Nigbati o de wa ba Oluwa rẹ̀ pẹlu ọkàn mimọ.

إِذۡ جَآءَ رَبَّهُۥ بِقَلۡبٖ سَلِيمٍ ٨٤

**85.** Nigbati o sọ fun baba rẹ̀ ati awọn enia rẹ̀ pe: Kini ohun ti ẹ nsin?

إِذۡ قَالَ لِأَبِيهِ وَقَوۡمِهِۦ مَاذَا تَعۡبُدُونَ ٨٥

**86.** Njẹ awọn ọlọhun irọ miran ni ẹnyin fẹ lẹhin Ọlọhun.

أَئِفۡكًا ءَالِهَةٗ دُونَ ٱللَّهِ تُرِيدُونَ ٨٦

**87.** Nitorina kini erò nyin si Oluwa gbogbo ẹda?

فَمَا ظَنُّكُم بِرَبِّ ٱلۡعَٰلَمِينَ ٨٧

**88.** O si wo awọn irawọ ni wiwo ẹkan.

فَنَظَرَ نَظۡرَةٗ فِي ٱلنُّجُومِ ٨٨

**89.** O si wipe: Dajudaju emi jẹ alãrẹ̀.

فَقَالَ إِنِّي سَقِيمٞ ٨٩

**90.** Nwọn si yipada kuro ni ọdọ rẹ̀, nwọn lọ.

فَتَوَلَّوۡاْ عَنۡهُ مُدۡبِرِينَ ٩٠

**91.** Nitorina o si ṣẹri si awọn orișa wọn o si sọpe: Ẽṣe ti ẹnyin kò jẹun?

فَرَاغَ إِلَىٰٓ ءَالِهَتِهِمۡ فَقَالَ أَلَا تَأۡكُلُونَ ٩١

**92.** kiniṣe nyin ti ẹ kò le fi sọ̀rọ?

مَا لَكُمۡ لَا تَنطِقُونَ ٩٢

**93.** Nitorina o si ṣẹri si wọn, niti lilù pẹlu ọwọ-ọtun.

فَرَاغَ عَلَيۡهِمۡ ضَرۡبَۢا بِٱلۡيَمِينِ ٩٣

---

[1] (ninu awọn ti o tẹle ilana rẹ).

**94.** Nwọn si dojukọ ọ, nwọn yara tọ ọ lọ.

فَأَقْبَلُوٓا۟ إِلَيْهِ يَزِفُّونَ ﴿٩٤﴾

**95.** On sọpe: Ẹ ha le ma sin ohun ti ẹn (fi ọwọ nyin) gbẹ?

قَالَ أَتَعْبُدُونَ مَا تَنْحِتُونَ ﴿٩٥﴾

**96.** Atipe Ọlọhun ni O da nyin ati ohun ti ẹ nṣe.

وَٱللَّهُ خَلَقَكُمْ وَمَا تَعْمَلُونَ ﴿٩٦﴾

**97.** Nwọn sọpe: Ẹ mọ ile kan fun u ki ẹ si ju u sinu ina Ti ongbona riri.

قَالُوا۟ ٱبْنُوا۟ لَهُۥ بُنْيَٰنًا فَأَلْقُوهُ فِى ٱلْجَحِيمِ ﴿٩٧﴾

**98.** Nitorina nwọn gbero etekete kan si i, nitorina A sọ wọn di ẹni irẹlẹ̀.

فَأَرَادُوا۟ بِهِۦ كَيْدًا فَجَعَلْنَٰهُمُ ٱلْأَسْفَلِينَ ﴿٩٨﴾

**99.** O si sọpe: Dajudaju emi o sa tọ Oluwa mi lọ, yio fi mi mọna.

وَقَالَ إِنِّى ذَاهِبٌ إِلَىٰ رَبِّى سَيَهْدِينِ ﴿٩٩﴾

**100.** Oluwa mi, ta mi l'ọrẹ (ọmọ) ninu awọn ẹnirere.

رَبِّ هَبْ لِى مِنَ ٱلصَّٰلِحِينَ ﴿١٠٠﴾

**101.** Nitorina A si fun u niro idunnu ọmọkunrin kan ti o ni ifarada.

فَبَشَّرْنَٰهُ بِغُلَٰمٍ حَلِيمٍ ﴿١٠١﴾

**102.** Nigbati o to ba a ṣiṣẹ, o sọpe: irẹ ọmọ mi dajudaju emi la ala pe dajudaju emi ndumbu rẹ̀: nitorina wo o kini o ri si i. (Ọmọ na) sọpe: irẹ baba mi, ṣe ohun ti a ba pa ọ ni aṣẹ rẹ̀; irẹ yio ba mi ni onifarada, bi Oluwa ba fẹ.

فَلَمَّا بَلَغَ مَعَهُ ٱلسَّعْىَ قَالَ يَٰبُنَىَّ إِنِّىٓ أَرَىٰ فِى ٱلْمَنَامِ أَنِّىٓ أَذْبَحُكَ فَٱنظُرْ مَاذَا تَرَىٰ ۚ قَالَ يَٰٓأَبَتِ ٱفْعَلْ مَا تُؤْمَرُ ۖ سَتَجِدُنِىٓ إِن شَآءَ ٱللَّهُ مِنَ ٱلصَّٰبِرِينَ ﴿١٠٢﴾

**103.** Nigbati awọn mejẽji gbà, o si da oju rẹ delẹ.

فَلَمَّآ أَسْلَمَا وَتَلَّهُۥ لِلْجَبِينِ ﴿١٠٣﴾

**104.** A si pe e pe: irẹ ibrahima.

وَنَٰدَيْنَٰهُ أَن يَٰٓإِبْرَٰهِيمُ ﴿١٠٤﴾

**105.** Dajudaju o ti mu ala rẹ ṣẹ. Dajudaju bayi ni Awa nsan ẹsan fun awọn oluṣe rere.

قَدْ صَدَّقْتَ ٱلرُّءْيَآ ۚ إِنَّا كَذَٰلِكَ نَجْزِى ٱلْمُحْسِنِينَ ﴿١٠٥﴾

**106.** Dajudaju eyi jẹ adanwo ti o han gbangba.

إِنَّ هَٰذَا لَهُوَ ٱلْبَلَٰٓؤُا۟ ٱلْمُبِينُ ﴿١٠٦﴾

**107.** A si fi agbo (ẹran ileya-ọdun) ti o tobi rọpo rẹ̀.

وَفَدَيْنَٰهُ بِذِبْحٍ عَظِيمٍ ﴿١٠٧﴾

**108.** Awa si ṣe e ni ẹniti awọn ara ẹhin yio ma yin.

وَتَرَكْنَا عَلَيْهِ فِى ٱلْءَاخِرِينَ ﴿١٠٨﴾

**109.** Alafia ki o ma ba (Annabi) Ibrahima.

سَلَٰمٌ عَلَىٰٓ إِبْرَٰهِيمَ ﴿١٠٩﴾

**110.** Bayi ni A ma nsan ẹsan fun awọn oluṣe rere.

كَذَٰلِكَ نَجْزِى ٱلْمُحْسِنِينَ ﴿١١٠﴾

**111.** Dajudaju on mbẹ ninu awọn ẹrusin Wa ti nwọn jẹ onigbagbọ ododo.

إِنَّهُۥ مِنْ عِبَادِنَا ٱلْمُؤْمِنِينَ ﴿١١١﴾

**112.** A si fun u ni iro idunnu Isihaka ti yio jẹ Annabi kan ti o mbẹ ninu awọn ẹni rere.

وَبَشَّرْنَٰهُ بِإِسْحَٰقَ نَبِيًّا مِّنَ ٱلصَّٰلِحِينَ ﴿١١٢﴾

**113.** Atipe A ṣe ibukun rere fun u ati fun Isihaka. Oluṣe rere mbẹ ninu arọmọdọmọ awọn mejeji ati ẹniti yio ma bo ori ara rẹ̀ si ni eyiti o han gbangba.

وَبَٰرَكْنَا عَلَيْهِ وَعَلَىٰٓ إِسْحَٰقَ ۚ وَمِن ذُرِّيَّتِهِمَا مُحْسِنٌ وَظَالِمٌ لِّنَفْسِهِۦ مُبِينٌ ﴿١١٣﴾

**114.** Atipe A ti ṣe õre fun Musa ati Haruna.

وَلَقَدْ مَنَنَّا عَلَىٰ مُوسَىٰ وَهَٰرُونَ ﴿١١٤﴾

**115.** A si gba awọn mejẽji là ati awọn enia awọn mejẽji kuro ninu ibanujẹ ti o tobi.

وَنَجَّيْنَٰهُمَا وَقَوْمَهُمَا مِنَ ٱلْكَرْبِ ٱلْعَظِيمِ ﴿١١٥﴾

**116.** Atipe A şe iranlǫwǫ fun wǫn, nwǫn di ęniti o bori.

وَنَصَرْنَٰهُمْ فَكَانُوا۟ هُمُ ٱلْغَٰلِبِينَ ١١٦

**117.** A si tun fun awǫn mejẽji ni Tirà ti o han.

وَءَاتَيْنَٰهُمَا ٱلْكِتَٰبَ ٱلْمُسْتَبِينَ ١١٧

**118.** A si fi awǫn mejẽji mǫna ti o tǫ tara.

وَهَدَيْنَٰهُمَا ٱلصِّرَٰطَ ٱلْمُسْتَقِيمَ ١١٨

**119.** Atipe A şe awǫn mejẽji ni ęniti awǫn ara ęhin yio ma yin.

وَتَرَكْنَا عَلَيْهِمَا فِى ٱلْءَاخِرِينَ ١١٩

**120.** Alafia ki o ma ba Musa ati Haruna.

سَلَٰمٌ عَلَىٰ مُوسَىٰ وَهَٰرُونَ ١٢٠

**121.** Dajudaju bayi ni A ma nsan ęsan fun awǫn oluşe rere.

إِنَّا كَذَٰلِكَ نَجْزِى ٱلْمُحْسِنِينَ ١٢١

**122.** Dajudaju awǫn mejẽji ję ǫkan ninu awǫn ęrusin Wa ti o ję olugbagbǫ ododo.

إِنَّهُمَا مِنْ عِبَادِنَا ٱلْمُؤْمِنِينَ ١٢٢

**123.** Atipe dajudaju (Annabi) Iliyasa mbę ninu awǫn ojişę.

وَإِنَّ إِلْيَاسَ لَمِنَ ٱلْمُرْسَلِينَ ١٢٣

**124.** Nigbati o sǫ fun awǫn enia rę̀ pe: Ę ki yio wa bęru Ǫlǫhun bi?

إِذْ قَالَ لِقَوْمِهِۦٓ أَلَا تَتَّقُونَ ١٢٤

**125.** Ęnyin o ha ma kepe (orişa ti nję) «Ba'là» ni atipe ęnyin fisilę Ęniti O daraju ni oluda ęda.

أَتَدْعُونَ بَعْلًا وَتَذَرُونَ أَحْسَنَ ٱلْخَٰلِقِينَ ١٢٥

**126.** Ǫlǫhun na ni Oluwa nyin ati Oluwa awǫn baba nyin ti akǫkǫ?

ٱللَّهَ رَبَّكُمْ وَرَبَّ ءَابَآئِكُمُ ٱلْأَوَّلِينَ ١٢٦

**127.** Şugbǫn nwǫn pe e ni opurǫ, nitorina gbogbo wǫn ni a o kojǫ (sinu iyà).

فَكَذَّبُوهُ فَإِنَّهُمْ لَمُحْضَرُونَ ١٢٧

**128.** Ayafi awọn ẹrusin Ọlọhun niti ododo.

إِلَّا عِبَادَ ٱللَّهِ ٱلْمُخْلَصِينَ ١٢٨

**129.** Atipe A ṣe on ni ẹniti awọn ero ẹhin yio ma yin.

وَتَرَكْنَا عَلَيْهِ فِى ٱلْآخِرِينَ ١٢٩

**130.** Alafia ki o ma ba Iliyasa.

سَلَٰمٌ عَلَىٰٓ إِلْ يَاسِينَ ١٣٠

**131.** Bayi ni Awa ma nsan ẹsan fun awọn oluṣe rere.

إِنَّا كَذَٰلِكَ نَجْزِى ٱلْمُحْسِنِينَ ١٣١

**132.** Dajudaju on jẹ ọkan ninu awọn ẹrusin Wa ti nwọn jẹ olugbagbọ ododo.

إِنَّهُۥ مِنْ عِبَادِنَا ٱلْمُؤْمِنِينَ ١٣٢

**133.** Atipe dajudaju (Annabi) Lutu jẹ ọkan ninu awọn ojiṣẹ.

وَإِنَّ لُوطًا لَّمِنَ ٱلْمُرْسَلِينَ ١٣٣

**134.** Nigbati A ko o yọ ati awọn ara rẹ̀ patapata.

إِذْ نَجَّيْنَٰهُ وَأَهْلَهُۥٓ أَجْمَعِينَ ١٣٤

**135.** Ayafi arugbo kan lo ṣẹku gbẹhin.

إِلَّا عَجُوزًا فِى ٱلْغَٰبِرِينَ ١٣٥

**136.** Lẹhinna ni A pa awọn ti o ṣẹku run.

ثُمَّ دَمَّرْنَا ٱلْآخَرِينَ ١٣٦

**137.** Atipe dajudaju ẹnyin na ẹ nrekọja ni ọdọ wọn lãrọ̀ lãrọ̀.

وَإِنَّكُمْ لَتَمُرُّونَ عَلَيْهِم مُّصْبِحِينَ ١٣٧

**138.** Ati loru na. Ẽṣe ti ẹ kò lo lakaye.

وَبِٱلَّيْلِ ۗ أَفَلَا تَعْقِلُونَ ١٣٨

**139.** Atipe dajudaju (Annabi) Yunusa jẹ ọkan ninu awọn ojiṣẹ.

وَإِنَّ يُونُسَ لَمِنَ ٱلْمُرْسَلِينَ ١٣٩

**140.** Nigbati o sa lọ sinu ọkọ ti o kun kẹ́kẹ́.

إِذْ أَبَقَ إِلَى ٱلْفُلْكِ ٱلْمَشْحُونِ ١٤٠

**141.** O si ba wọn mu aje pọ̀ ni o ba si di ẹniti aje mu.

فَسَاهَمَ فَكَانَ مِنَ ٱلْمُدْحَضِينَ ١٤١

**142.** Nitorina ẹja si gbe e mi, o si di ẹni ibawi.

فَٱلْتَقَمَهُ ٱلْحُوتُ وَهُوَ مُلِيمٌ ﴿١٤٢﴾

**143.** Nitorina bikobaṣe pe on jẹ ọkan ninu awọn oluṣe afọmọ fun Oluwa ni.

فَلَوْلَآ أَنَّهُۥ كَانَ مِنَ ٱلْمُسَبِّحِينَ ﴿١٤٣﴾

**144.** Dajudaju iba ṣe gbere sinu ẹja na titi di ọjọ ajinde.

لَلَبِثَ فِى بَطْنِهِۦٓ إِلَىٰ يَوْمِ يُبْعَثُونَ ﴿١٤٤﴾

**145.** Nitorina A gbe e ju si oke ilẹ ni etido, on si nṣe amodi.

۞ فَنَبَذْنَٰهُ بِٱلْعَرَآءِ وَهُوَ سَقِيمٌ ﴿١٤٥﴾

**146.** A si jẹ ki igi kan hu fun u ni igi gbọ̃rọ̀-ayaba.

وَأَنۢبَتْنَا عَلَيْهِ شَجَرَةً مِّن يَقْطِينٍ ﴿١٤٦﴾

**147.** Atipe A ran a nisẹ si ẹgbẹrun ọna ọgọrun (enia) tabi ki nwọn lekun jù bẹ lọ.

وَأَرْسَلْنَٰهُ إِلَىٰ مِا۟ئَةِ أَلْفٍ أَوْ يَزِيدُونَ ﴿١٤٧﴾

**148.** Nigbana nwọn gbà ni ododo, A si fun wọn ni igbadun di igba diẹ.

فَـَٔامَنُوا۟ فَمَتَّعْنَٰهُمْ إِلَىٰ حِينٍ ﴿١٤٨﴾

**149.** Ki o wadi ni ọdọ wọn pe awọn ọmọ obirin lo ha tọ si Oluwa rẹ ki awọn ọmọ ọkunrin wa jẹ ti wọn?

فَٱسْتَفْتِهِمْ أَلِرَبِّكَ ٱلْبَنَاتُ وَلَهُمُ ٱلْبَنُونَ ﴿١٤٩﴾

**150.** Tabi A da awọn Malaika ni obirin, ti awọn wa wa nibẹ?

أَمْ خَلَقْنَا ٱلْمَلَٰٓئِكَةَ إِنَٰثًا وَهُمْ شَٰهِدُونَ ﴿١٥٠﴾

**151.** Ko jẹ bẹ, dajudaju iwọnyi wà ninu adapa irọ wọn ti nwọn sọ ni:

أَلَآ إِنَّهُم مِّنْ إِفْكِهِمْ لَيَقُولُونَ ﴿١٥١﴾

**152.** Pe Ọlọhun bimọ. Atipe dajudaju opurọ ni wọn.

وَلَدَ ٱللَّهُ وَإِنَّهُمْ لَكَٰذِبُونَ ﴿١٥٢﴾

**153.** On ha le ma ṣa ẹṣa ọmọbirin ju ọmọkunrin lọ bi?

أَصْطَفَى ٱلْبَنَاتِ عَلَى ٱلْبَنِينَ ﴿١٥٣﴾

**154.** Kiloṣe nyin ti ẹ nda ẹjọ bẹ̄?

مَا لَكُمْ كَيْفَ تَحْكُمُونَ ﴿١٥٤﴾

**155.** Kiloṣe ti ẹnyin kò gba iranti?

أَفَلَا تَذَكَّرُونَ ﴿١٥٥﴾

**156.** Tabi idi ọ̀rọ ti o han ha wà fun nyin ni?

أَمْ لَكُمْ سُلْطَٰنٌ مُّبِينٌ ﴿١٥٦﴾

**157.** Nitorina ẹ mu tirà akọsilẹ̀ nyin wa, ti ẹnyin ba jẹ olododo.

فَأْتُوا بِكِتَٰبِكُمْ إِن كُنتُمْ صَٰدِقِينَ ﴿١٥٧﴾

**158.** Nwọn fi ibatan si arin On ati alijọnu. Atipe dajudaju awọn alijọnu mọ pe dajudaju awọn yio pesẹ.

وَجَعَلُوا بَيْنَهُۥ وَبَيْنَ ٱلْجِنَّةِ نَسَبًا ۚ وَلَقَدْ عَلِمَتِ ٱلْجِنَّةُ إِنَّهُمْ لَمُحْضَرُونَ ﴿١٥٨﴾

**159.** Ogo ni fun Ọlọhun (O) ju awọn ohun ti wọn fi rohin (Rẹ̀).

سُبْحَٰنَ ٱللَّهِ عَمَّا يَصِفُونَ ﴿١٥٩﴾

**160.** Ayafi awọn ẹrusin Ọlọhun ti a ti fọmọ.

إِلَّا عِبَادَ ٱللَّهِ ٱلْمُخْلَصِينَ ﴿١٦٠﴾

**161.** Atipe dajudaju ẹnyin ati ohun ti ẹ nsin.

فَإِنَّكُمْ وَمَا تَعْبُدُونَ ﴿١٦١﴾

**162.** Ẹnyin kò le ko wahala ba ẹnikan lori rẹ̀.

مَآ أَنتُمْ عَلَيْهِ بِفَٰتِنِينَ ﴿١٦٢﴾

**163.** Ayafi ẹniti o ma wọ ina Jahimi.

إِلَّا مَنْ هُوَ صَالِ ٱلْجَحِيمِ ﴿١٦٣﴾

**164.** Atipe kò si ẹnikẹni ninu wa bikoṣepe ki ipo kan ti a mọ ma bẹ fun u.

وَمَا مِنَّآ إِلَّا لَهُۥ مَقَامٌ مَّعْلُومٌ ﴿١٦٤﴾

**165.** Atipe dajudaju awa jẹ ẹniti o ma nto jọ.

وَإِنَّا لَنَحْنُ ٱلصَّآفُّونَ ﴿١٦٥﴾

**166.** Atipe dajudaju awa nfi ogo fun (U).

وَإِنَّا لَنَحْنُ ٱلْمُسَبِّحُونَ ﴿١٦٦﴾

**167.** Atipe dajudaju bo tilẹ jẹpe nwọn jẹ ẹniti o ma sọpe:

وَإِن كَانُوا۟ لَيَقُولُونَ ١٦٧

**168.** Ti o ba jẹ pe a ni oluranti kan gẹgẹbi ti awọn ẹni akọkọ.

لَوْ أَنَّ عِندَنَا ذِكْرًا مِّنَ ٱلْأَوَّلِينَ ١٦٨

**169.** Dajudaju awa iba jẹ ẹrusin Ọlọhun ti a fọmọ.

لَكُنَّا عِبَادَ ٱللَّهِ ٱلْمُخْلَصِينَ ١٦٩

**170.** Ṣugbọn nwọn ṣe aigbagbọ si i, nitorina nwọn nbọ wa mọ.

فَكَفَرُوا۟ بِهِۦ ۖ فَسَوْفَ يَعْلَمُونَ ١٧٠

**171.** Atipe dajudaju ọ̀rọ Wa ti ṣiwaju lọ ba awọn ẹrusin Wa ti nwọn jẹ awọn ojiṣẹ.

وَلَقَدْ سَبَقَتْ كَلِمَتُنَا لِعِبَادِنَا ٱلْمُرْسَلِينَ ١٧١

**172.** pe dajudaju nwọn yio jẹ ẹniti a o ranṣe.

إِنَّهُمْ لَهُمُ ٱلْمَنصُورُونَ ١٧٢

**173.** Atipe dajudaju awọn ọmọ ogun Wa, awọn lo ma bori.

وَإِنَّ جُندَنَا لَهُمُ ٱلْغَٰلِبُونَ ١٧٣

**174.** Nitorina ṣẹri kuro ni ọdọ wọn fun igba diẹ.

فَتَوَلَّ عَنْهُمْ حَتَّىٰ حِينٍ ١٧٤

**175.** Atipe ki o mã wo wọn, awọn na nbọ wa riran.

وَأَبْصِرْهُمْ فَسَوْفَ يُبْصِرُونَ ١٧٥

**176.** Njẹ iyà ti Wani nwọn nkanju si?

أَفَبِعَذَابِنَا يَسْتَعْجِلُونَ ١٧٦

**177.** Nigbati o ba sọ̀kalẹ̀ si agbole wọn, owurọ ọjọ na yio buru fun awọn ti a ti ki nilọ.

فَإِذَا نَزَلَ بِسَاحَتِهِمْ فَسَآءَ صَبَاحُ ٱلْمُنذَرِينَ ١٧٧

**178.** Atipe ki o kuro lọdọ wọn fun igba diẹ.

وَتَوَلَّ عَنْهُمْ حَتَّىٰ حِينٍ ١٧٨

**179.** Ki o si wo, awọn na nbọ wa riran.

وَأَبْصِرْ فَسَوْفَ يُبْصِرُونَ ١٧٩

**180.** Ogo ni fun Oluwa rẹ; Oluwa ti O ni agbara (bibori), O ju ohun ti nwọn fi nṣe irohin Rẹ̀ lọ.

سُبْحَٰنَ رَبِّكَ رَبِّ ٱلْعِزَّةِ عَمَّا يَصِفُونَ ﴿١٨٠﴾

**181.** Alaafia ki o ma ba awọn ojiṣẹ.

وَسَلَٰمٌ عَلَى ٱلْمُرْسَلِينَ ﴿١٨١﴾

**182.** Ọpẹ ni fun Ọlọhun, Oluwa gbogbo awọn ẹda.

وَٱلْحَمْدُ لِلَّهِ رَبِّ ٱلْعَٰلَمِينَ ﴿١٨٢﴾

## *(38) Suratul Sọ̃d*

سُورَةُ صٓ

*Ni orukọ Ọlọhun Ajọkẹ aiye, Aṣakẹ ọrun.*

بِسْمِ ٱللَّهِ ٱلرَّحْمَٰنِ ٱلرَّحِيمِ

**1.** Sọ̃d (Ọlọhun ni O Mọ ohun ti O gba l'ero pẹlu harafi yi). Mo fi Al-Kurani ti o kun fun iranti bura.

صٓ وَٱلْقُرْءَانِ ذِى ٱلذِّكْرِ ﴿١﴾

**2.** Bẹkọ, awọn ẹniti o ṣe aigbagbọ wà ninu motomoto ati iyapa.

بَلِ ٱلَّذِينَ كَفَرُوا۟ فِى عِزَّةٍ وَشِقَاقٍ ﴿٢﴾

**3.** Melomelo ninu iran ti A ti parẹ, siwaju wọn nigbana nwọn kegbe nigbati kosi ibusasi.

كَمْ أَهْلَكْنَا مِن قَبْلِهِم مِّن قَرْنٍ فَنَادَوا۟ وَّلَاتَ حِينَ مَنَاصٍ ﴿٣﴾

**4.** Atipe nwọn ṣe ẽmọ pe olukilọ kan ninu wọn wa ba wọn, atipe awọn alaigbagbọ sọpe: Opidan niyi, opurọ ni.

وَعَجِبُوٓا۟ أَن جَآءَهُم مُّنذِرٌ مِّنْهُمْ ۖ وَقَالَ ٱلْكَٰفِرُونَ هَٰذَا سَٰحِرٌ كَذَّابٌ ﴿٤﴾

**5.** On wa fi awọn oriṣa ṣe Ọlọhun kan-ṣoṣo bi? eyi jẹ nkan ti o yanilẹnu.

أَجَعَلَ ٱلْءَالِهَةَ إِلَٰهًا وَٰحِدًا ۖ إِنَّ هَٰذَا لَشَىْءٌ عُجَابٌ ﴿٥﴾

**6.** Awọn aṣiwaju wọn si nsọpe: Ẹ ma lọ ki ẹ si duro ṣinṣin lori awọn oriṣa nyin: eyi jẹ nkan ti nwọn gba lero.

وَٱنطَلَقَ ٱلْمَلَأُ مِنْهُمْ أَنِ ٱمْشُوا۟ وَٱصْبِرُوا۟ عَلَىٰٓ ءَالِهَتِكُمْ ۖ إِنَّ هَٰذَا لَشَىْءٌ يُرَادُ ﴿٦﴾

**7.** Akò gbọ eyi ninu ẹsin ti o gbẹhin: Kòsi ohun ti eyi jẹ ju adapa irọ lọ.

مَا سَمِعْنَا بِهَٰذَا فِي ٱلْمِلَّةِ ٱلْـَٔاخِرَةِ إِنْ هَٰذَآ إِلَّا ٱخْتِلَٰقٌ ﴿٧﴾

**8.** Njẹ nwọn ha le sọ iranti na kalẹ̀ fun u ni arin wa bi? Bẹkọ, nwọn wa ninu iyemeji sinu iranti Mi. Bẹkọ, nwọn kò ti tọ iyà Mi wo.

أَءُنزِلَ عَلَيْهِ ٱلذِّكْرُ مِنۢ بَيْنِنَا ۚ بَلْ هُمْ فِي شَكٍّ مِّن ذِكْرِي ۖ بَل لَّمَّا يَذُوقُوا۟ عَذَابِ ﴿٨﴾

**9.** Tabi pẹpẹ ọrọ̀ ikẹ anu Oluwa rẹ wa ni ọdọ wọn ni, Alagbara, Ọlọrẹ?

أَمْ عِندَهُمْ خَزَآئِنُ رَحْمَةِ رَبِّكَ ٱلْعَزِيزِ ٱلْوَهَّابِ ﴿٩﴾

**10.** Tabi ijọba sanma ati ilẹ̀ ati ohun ti o wa larin mejẽji wọn ti nwọn ni? Nigbana ki nwọn wa nkan gunke.

أَمْ لَهُم مُّلْكُ ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَٱلْأَرْضِ وَمَا بَيْنَهُمَا ۖ فَلْيَرْتَقُوا۟ فِي ٱلْأَسْبَٰبِ ﴿١٠﴾

**11.** Nwọn jẹ ọmọ-ogun kan ti a o sẹgun lọhun ninu awọn ijọ ti o parapọ.

جُندٌ مَّا هُنَالِكَ مَهْزُومٌ مِّنَ ٱلْأَحْزَابِ ﴿١١﴾

**12.** Awọn enia Nuha ati awọn Adi at Firaona ti o ni ẽkàn ti pe (awọn Annabi) ni opurọ ṣiwaju wọn.

كَذَّبَتْ قَبْلَهُمْ قَوْمُ نُوحٍ وَعَادٌ وَفِرْعَوْنُ ذُو ٱلْأَوْتَادِ ﴿١٢﴾

**13.** Ati Samudu at awọn enia Lutu ati awọn ara igbo kiji kiji. Ijọ ni awọn wọnyi (ti o tako ododo).

وَثَمُودُ وَقَوْمُ لُوطٍ وَأَصْحَٰبُ لْـَٔيْكَةِ ۚ أُو۟لَٰٓئِكَ ٱلْأَحْزَابُ ﴿١٣﴾

**14.** Kòsi ẹnikankan ninu wọn ti ko pe awọn ojiṣẹ nirọ. Nitorina iyà Mi sidi ẹtọ fun wọn.

إِن كُلٌّ إِلَّا كَذَّبَ ٱلرُّسُلَ فَحَقَّ عِقَابِ ﴿١٤﴾

**15.** Awọn elewọnyi nwọn kò reti nkankan ju ijagbe kanṣoṣo ti kò ni si iduro fun u.

وَمَا يَنظُرُ هَٰٓؤُلَآءِ إِلَّا صَيْحَةً وَٰحِدَةً مَّا لَهَا مِن فَوَاقٍ ﴿١٥﴾

**16.** Nwọn sọpe: Oluwa wa, yara pin akọ silẹ isẹ wa fun wa şiwaju ọjọ isiro na.

وَقَالُوا۟ رَبَّنَا عَجِّل لَّنَا قِطَّنَا قَبْلَ يَوْمِ ٱلْحِسَابِ ١٦

**17.** Şe suru lori ohun ti nwọn sọ, sise iranti ẹrusin Wa Dawuda alagbara. Dajudaju on jẹ oluronupiwada.

ٱصْبِرْ عَلَىٰ مَا يَقُولُونَ وَٱذْكُرْ عَبْدَنَا دَاوُۥدَ ذَا ٱلْأَيْدِ ۖ إِنَّهُۥٓ أَوَّابٌ ١٧

**18.** Dajudaju A tẹ̀ oke lori ba fun u, nwọn fi ogo fun Oluwa ni aşalẹ ati ni iyọ orùn.

إِنَّا سَخَّرْنَا ٱلْجِبَالَ مَعَهُۥ يُسَبِّحْنَ بِٱلْعَشِىِّ وَٱلْإِشْرَاقِ ١٨

**19.** Ati ẹiyẹ na a ko wọn jọ. Ọkọkan wọn a ma şẹri si ọdọ rẹ̀.

وَٱلطَّيْرَ مَحْشُورَةً ۖ كُلٌّ لَّهُۥٓ أَوَّابٌ ١٩

**20.** Atipe A fun ijọba rẹ̀ ni agbara A si fun u ni ọgbọn ati mimọ-ẹjọ-da daradara.

وَشَدَدْنَا مُلْكَهُۥ وَءَاتَيْنَٰهُ ٱلْحِكْمَةَ وَفَصْلَ ٱلْخِطَابِ ٢٠

**21.** Njẹ Awa sọ itan awọn onija fun ọ nigbati nwọn pọn ogiri (wa ba a) ninu ile isin.

۞ وَهَلْ أَتَىٰكَ نَبَؤُا۟ ٱلْخَصْمِ إِذْ تَسَوَّرُوا۟ ٱلْمِحْرَابَ ٢١

**22.** Nigbati nwọn wọle lọ ba Dawuda, ẹru wọn si ba a. Nwọn sọpe: Ma jaiya, onija meji (ni awa), ọkan ninu wa bo ọkan si, nitorina da ẹjọ na fun wa pẹlu otitọ, ma si şe abosi, ki o si tọ wa si ọna ti oşe tãrà.

إِذْ دَخَلُوا۟ عَلَىٰ دَاوُۥدَ فَفَزِعَ مِنْهُمْ ۖ قَالُوا۟ لَا تَخَفْ ۖ خَصْمَانِ بَغَىٰ بَعْضُنَا عَلَىٰ بَعْضٍ فَٱحْكُم بَيْنَنَا بِٱلْحَقِّ وَلَا تُشْطِطْ وَٱهْدِنَآ إِلَىٰ سَوَآءِ ٱلصِّرَٰطِ ٢٢

**23.** Dajudaju arakunrin mi ni eyi. O ni ewurẹ mọkandilọgọrun emi si ni ẹyọ ewurẹ kanşoşo. Şugbọn o sọpe: fun mi ni (ọkan tirẹ) jẹ ki nba ọtọ ọ, o si fi ọ̀rọ̀ (rẹ̀) bori mi.

إِنَّ هَٰذَآ أَخِى لَهُۥ تِسْعٌ وَتِسْعُونَ نَعْجَةً وَلِىَ نَعْجَةٌ وَٰحِدَةٌ فَقَالَ أَكْفِلْنِيهَا وَعَزَّنِى فِى ٱلْخِطَابِ ٢٣

**24.** Dajudaju (Dawuda) sọpe: O ti bo ọ si fun bibere ewurẹ tirẹ mọ ewurẹ tirẹ̀. Atipe dajudaju pupọ ninu awọn alabarin ni apakan wọn nbo apakeji si afi awọn to gbagbọ ni ododo ti nwọn si nṣiṣẹ rere, diẹ si ni wọn, atipe Dawuda yọri ọ̀rọ nã si pe A kan dan on wo ni, nitorina o wa aforijin lọdọ Oluwa rẹ̀, o wolulẹ ni rukuu o si ronupiwada (si ọdọ Ọlọhun).

قَالَ لَقَدْ ظَلَمَكَ بِسُؤَالِ نَعْجَتِكَ إِلَىٰ نِعَاجِهِۦ ۖ وَإِنَّ كَثِيرًا مِّنَ ٱلْخُلَطَآءِ لَيَبْغِى بَعْضُهُمْ عَلَىٰ بَعْضٍ إِلَّا ٱلَّذِينَ ءَامَنُوا۟ وَعَمِلُوا۟ ٱلصَّٰلِحَٰتِ وَقَلِيلٌ مَّا هُمْ ۗ وَظَنَّ دَاوُۥدُ أَنَّمَا فَتَنَّٰهُ فَٱسْتَغْفَرَ رَبَّهُۥ وَخَرَّ رَاكِعًا وَأَنَابَ ۩ ﴿٢٤﴾

**25.** A si ṣe aforijin fun u ninu eyi, atipe dajudaju o jẹ ẹni isunmọ lọdọ Wa ati ipo ti o dara (ni ibusẹrisi).

فَغَفَرْنَا لَهُۥ ذَٰلِكَ ۖ وَإِنَّ لَهُۥ عِندَنَا لَزُلْفَىٰ وَحُسْنَ مَـَٔابٍ ﴿٢٥﴾

**26.** Irẹ (Annabi) Dawuda, dajudaju Awa ti fi ọ ṣe arole lori ilẹ̀; nitorina ki o ma dajọ ododo larin awọn enia atipe ki o maṣe tẹle ifẹ-inu ki o ma ba sọ ọ nù kuro ni oju ọna Ọlọhun. Dajudaju awọn ti nwọn sọnu kuro ni oju ọna Ọlọhun, iyà ti o le wa fun wọn nitori igbagbe wọn ti nwọn gbagbe ọjọ iṣiro.

يَٰدَاوُۥدُ إِنَّا جَعَلْنَٰكَ خَلِيفَةً فِى ٱلْأَرْضِ فَٱحْكُم بَيْنَ ٱلنَّاسِ بِٱلْحَقِّ وَلَا تَتَّبِعِ ٱلْهَوَىٰ فَيُضِلَّكَ عَن سَبِيلِ ٱللَّهِ ۚ إِنَّ ٱلَّذِينَ يَضِلُّونَ عَن سَبِيلِ ٱللَّهِ لَهُمْ عَذَابٌ شَدِيدٌۢ بِمَا نَسُوا۟ يَوْمَ ٱلْحِسَابِ ﴿٢٦﴾

**27.** Atipe Awa kò da sanma ati ilẹ ati ohun ti o wa lagbedemeji wọn lasan. Èrò awọn ti kò gbagbọ niyẹn. Nitorina egbe ni fun awọn ti kò gbagbọ ninu ina (ti nwọn yio wọ̀).

وَمَا خَلَقْنَا ٱلسَّمَآءَ وَٱلْأَرْضَ وَمَا بَيْنَهُمَا بَٰطِلًا ۚ ذَٰلِكَ ظَنُّ ٱلَّذِينَ كَفَرُوا۟ ۚ فَوَيْلٌ لِّلَّذِينَ كَفَرُوا۟ مِنَ ٱلنَّارِ ﴿٢٧﴾

**28.** Njẹ Awa le ṣe awọn ti o

أَمْ نَجْعَلُ ٱلَّذِينَ ءَامَنُوا۟ وَعَمِلُوا۟ ٱلصَّٰلِحَٰتِ

كَالْمُفْسِدِينَ فِي الْأَرْضِ أَمْ نَجْعَلُ الْمُتَّقِينَ كَالْفُجَّارِ ﴿٢٨﴾

gbagbọ ni ododo ti nwọn ṣiṣẹ rere gẹgẹbi awọn obilẹjẹ lori ilẹ abi Awa le ṣe awọn olubẹru Ọlọhun gẹgẹbi awọn ẹni buburu bi?

كِتَابٌ أَنزَلْنَاهُ إِلَيْكَ مُبَارَكٌ لِّيَدَّبَّرُوا آيَاتِهِ وَلِيَتَذَكَّرَ أُولُو الْأَلْبَابِ ﴿٢٩﴾

**29.** (Eyi jẹ) tirà kan ti A sọkalẹ fun ọ, onibukun, ki nwọn le ronu si awọn ãyàh rẹ ati ki awọn ti o ni lakaye le ma ranti.

وَوَهَبْنَا لِدَاوُودَ سُلَيْمَانَ ۚ نِعْمَ الْعَبْدُ ۖ إِنَّهُ أَوَّابٌ ﴿٣٠﴾

**30.** Atipe Awa fi Sulaimana ta Dawuda lọrẹ. Ẹrusin rere, on si jẹ oluṣẹri (si ọdọ Wa).

إِذْ عُرِضَ عَلَيْهِ بِالْعَشِيِّ الصَّافِنَاتُ الْجِيَادُ ﴿٣١﴾

**31.** Nigbati nwọn mu awọn ẹṣin ti a ti bọ́ ti nwọn le sure wa fun u ni irọlẹ.

فَقَالَ إِنِّي أَحْبَبْتُ حُبَّ الْخَيْرِ عَن ذِكْرِ رَبِّي حَتَّىٰ تَوَارَتْ بِالْحِجَابِ ﴿٣٢﴾

**32.** O sọpe: Emi ni ifẹ ohun daradara kuro nibi iranti Oluwa mi, titi ti (õrùn) fi wọ̀.

رُدُّوهَا عَلَيَّ ۖ فَطَفِقَ مَسْحًا بِالسُّوقِ وَالْأَعْنَاقِ ﴿٣٣﴾

**33.** Ẹ mu wọn pada wa ba mi. O si bẹrẹ si fi ọwọ pa wọn ni ẹsẹ ati ọrùn.

وَلَقَدْ فَتَنَّا سُلَيْمَانَ وَأَلْقَيْنَا عَلَىٰ كُرْسِيِّهِ جَسَدًا ثُمَّ أَنَابَ ﴿٣٤﴾

**34.** Atipe dajudaju A dan Sulaimana wò Awa si fi abara (esu) kan si ori aga rẹ, lẹhinna o ṣẹri (si inu ọla rẹ).

قَالَ رَبِّ اغْفِرْ لِي وَهَبْ لِي مُلْكًا لَّا يَنبَغِي لِأَحَدٍ مِّن بَعْدِي ۖ إِنَّكَ أَنتَ الْوَهَّابُ ﴿٣٥﴾

**35.** O sọpe: Oluwa mi, dariji mi ki O si fun mi ni ijọba kan ti kò ni tọ si ẹnikan mọ lẹhin mi; dajudaju Irẹ ni Ọba Ọlọrẹ.

فَسَخَّرْنَا لَهُ الرِّيحَ تَجْرِي بِأَمْرِهِ رُخَاءً حَيْثُ أَصَابَ ﴿٣٦﴾

**36.** Nitorina Awa tẹ ẹfufu lori ba fun u, a ma fẹ pẹlu aṣẹ rẹ ni irọrun lọ sibi ti o ba fẹ.

**37.** Ati awọn alijọnnu, gbogbo awọn kọle-kọle ati awọn wọmi-wọmi.

وَٱلشَّيَٰطِينَ كُلَّ بَنَّآءٍ وَغَوَّاصٍ ﴿٣٧﴾

**38.** Ati awọn kan ti a fi ẹwọn dè.

وَءَاخَرِينَ مُقَرَّنِينَ فِي ٱلْأَصْفَادِ ﴿٣٨﴾

**39.** Eyi ni ọrẹ Wa, mã fi tọrẹ tabi ki o mu u dani laisi işiro.

هَٰذَا عَطَآؤُنَا فَٱمْنُنْ أَوْ أَمْسِكْ بِغَيْرِ حِسَابٍ ﴿٣٩﴾

**40.** Atipe dajudaju o jẹ ẹni isunmọ lọdọ Wa ati ipo ti o ga.

وَإِنَّ لَهُۥ عِندَنَا لَزُلْفَىٰ وَحُسْنَ مَـَٔابٍ ﴿٤٠﴾

**41.** Atipe ki o ranti ẹrusin Wa Ayuba. Nigbati o kegbe pe Oluwa rẹ pe: Èşu ko inira ba mi, pẹlu àrùn ati iyà.

وَٱذْكُرْ عَبْدَنَآ أَيُّوبَ إِذْ نَادَىٰ رَبَّهُۥٓ أَنِّي مَسَّنِيَ ٱلشَّيْطَٰنُ بِنُصْبٍ وَعَذَابٍ ﴿٤١﴾

**42.** (Awa wi fun u pe): Fi ẹsẹ rẹ janlẹ̀, (omi) fifi wẹ̀ tutu niyi ati mimu.

ٱرْكُضْ بِرِجْلِكَ هَٰذَا مُغْتَسَلٌۢ بَارِدٌ وَشَرَابٌ ﴿٤٢﴾

**43.** Atipe Awa fun u ni awọn ara rẹ pada ati iru wọn kun u, ikẹ l'ojẹ lati ọdọ Wa ati iranti fun awọn onilakaye.

وَوَهَبْنَا لَهُۥٓ أَهْلَهُۥ وَمِثْلَهُم مَّعَهُمْ رَحْمَةً مِّنَّا وَذِكْرَىٰ لِأُوْلِي ٱلْأَلْبَٰبِ ﴿٤٣﴾

**44.** Fi ọwọ rẹ mu oşuşu ọwọ ki o fi nà a, o ko gbọdọ yẹ ileri. Awa ri i pe onifarada ni, ẹrusin daradara ni. Dajudaju on nşẹri (wa si ọdọ Wa).

وَخُذْ بِيَدِكَ ضِغْثًا فَٱضْرِب بِّهِۦ وَلَا تَحْنَثْ إِنَّا وَجَدْنَٰهُ صَابِرًا نِّعْمَ ٱلْعَبْدُ إِنَّهُۥٓ أَوَّابٌ ﴿٤٤﴾

**45.** Atipe ki o ranti awọn ẹrusin Wa Ibrahima ati Isiaka ati Yakuba, awọn alagbara enia, awọn oluriran[1].

وَٱذْكُرْ عِبَٰدَنَآ إِبْرَٰهِيمَ وَإِسْحَٰقَ وَيَعْقُوبَ أُوْلِي ٱلْأَيْدِي وَٱلْأَبْصَٰرِ ﴿٤٥﴾

[1] (nipa ọrọ ẹsin).

**46.** Dajudaju Awa ṣà wọn ni ẹṣa iranti ile na (Ọrun).

إِنَّا أَخْلَصْنَٰهُم بِخَالِصَةٍ ذِكْرَى ٱلدَّارِ ﴿٤٦﴾

**47.** Dajudaju nwọn jẹ ọkan ninu awọn ẹniti a ṣa ni ẹṣa lọdọ Wa, ti o daraju.

وَإِنَّهُمْ عِندَنَا لَمِنَ ٱلْمُصْطَفَيْنَ ٱلْأَخْيَارِ ﴿٤٧﴾

**48.** Atipe ki o ranti Ismaila ati Alyasaa ati Sulkifuli, gbogbo wọn jẹ ẹni rere.

وَٱذْكُرْ إِسْمَٰعِيلَ وَٱلْيَسَعَ وَذَا ٱلْكِفْلِ ۖ وَكُلٌّ مِّنَ ٱلْأَخْيَارِ ﴿٤٨﴾

**49.** Iranti kan ni eyi, atipe dajudaju o mbẹ fun awọn olubẹru Ọlọhun ibufabọsi ti o dara.

هَٰذَا ذِكْرٌ ۚ وَإِنَّ لِلْمُتَّقِينَ لَحُسْنَ مَـَٔابٍ ﴿٤٩﴾

**50.** Awọn Alijanna ibugbe, ti a ṣi awọn oju ọna rẹ̀ silẹ̀ fun wọn.

جَنَّٰتِ عَدْنٍ مُّفَتَّحَةً لَّهُمُ ٱلْأَبْوَٰبُ ﴿٥٠﴾

**51.** Nwọn yio rọgbọku ninu rẹ̀, nwọn yi o ma bere fun awọn eso pupọ ati nkan mimu.

مُتَّكِـِٔينَ فِيهَا يَدْعُونَ فِيهَا بِفَٰكِهَةٍ كَثِيرَةٍ وَشَرَابٍ ﴿٥١﴾

**52.** Atipe awọn (obirin) ako-ojuduro ti nwọn jẹ ẹgbẹ kanna mbẹ ni ọdọ wọn.

۞ وَعِندَهُمْ قَٰصِرَٰتُ ٱلطَّرْفِ أَتْرَابٌ ﴿٥٢﴾

**53.** Eyi ni ohun ti a ṣe ni adehun fun nyin ni ọjọ iṣiro.

هَٰذَا مَا تُوعَدُونَ لِيَوْمِ ٱلْحِسَابِ ﴿٥٣﴾

**54.** Dajudaju eyi ni ese ti Wa ti ki itan.

إِنَّ هَٰذَا لَرِزْقُنَا مَا لَهُۥ مِن نَّفَادٍ ﴿٥٤﴾

**55.** Eyi (mbẹ fun awọn onigbagbọ ododo). Dajudaju abọ buburu mbẹ fun awọn onigberaga.

هَٰذَا ۚ وَإِنَّ لِلطَّٰغِينَ لَشَرَّ مَـَٔابٍ ﴿٥٥﴾

**56.** Ina Jahannama. Nwọn yio joo. O si buru ni itẹ.

جَهَنَّمَ يَصْلَوْنَهَا فَبِئْسَ ٱلْمِهَادُ ﴿٥٦﴾

**57.** Eleyi ni omi gbigbona ati awọyun-wẹjẹ, ki nwọn tọ ọ wo.

هَٰذَا فَلْيَذُوقُوهُ حَمِيمٌ وَغَسَّاقٌ ﴿٥٧﴾

وَءَاخَرُ مِن شَكۡلِهِۦٓ أَزۡوَٰجٌ ﴿٥٨﴾

**58.** Ati (ìyà) miran ti o jẹ orişirişi.

هَٰذَا فَوۡجٞ مُّقۡتَحِمٞ مَّعَكُمۡ لَا مَرۡحَبَۢا بِهِمۡۚ إِنَّهُمۡ صَالُواْ ٱلنَّارِ ﴿٥٩﴾

**59.** Eleyi ni awọn ijọ kan ti yio wọ (ina) pẹlu nyin, kò ni si ma-wo-lẹ̀ ma-rọra fun wọn. Dajudaju awọn yio jo ina.

قَالُواْ بَلۡ أَنتُمۡ لَا مَرۡحَبَۢا بِكُمۡۖ أَنتُمۡ قَدَّمۡتُمُوهُ لَنَاۖ فَبِئۡسَ ٱلۡقَرَارُ ﴿٦٠﴾

**60.** Nwọn a sọpe: Bẹ ti ẹ kọ, kò si ma-wolẹ ma-rọra fun nyin, ẹyin ni ẹ fa eleyi fun wa o si buru ni aye ibugbe.

قَالُواْ رَبَّنَا مَن قَدَّمَ لَنَا هَٰذَا فَزِدۡهُ عَذَابٗا ضِعۡفٗا فِي ٱلنَّارِ ﴿٦١﴾

**61.** Nwọn a sọpe: Oluwa wa, ẹniti o ti eyi si iwaju wa, şe alekun iyà fun u niti adipele ninu ina.

وَقَالُواْ مَا لَنَا لَا نَرَىٰ رِجَالٗا كُنَّا نَعُدُّهُم مِّنَ ٱلۡأَشۡرَارِ ﴿٦٢﴾

**62.** Atipe nwọn a tun sọpe: Kinişe wa ti awa kò fi ri awọn ọkunrin kan ti a ka wọn kun inu awọn ẹni buruku.

أَتَّخَذۡنَٰهُمۡ سِخۡرِيًّا أَمۡ زَاغَتۡ عَنۡهُمُ ٱلۡأَبۡصَٰرُ ﴿٦٣﴾

**63.** Ti a nfi wọn dapãra abi awọn oju fo wọn da ni?

إِنَّ ذَٰلِكَ لَحَقّٞ تَخَاصُمُ أَهۡلِ ٱلنَّارِ ﴿٦٤﴾

**64.** Dajudaju eyi jẹ otitọ pe awọn erò ina yio ma ba ara wọn şe tami-o-rọmi.

قُلۡ إِنَّمَآ أَنَا۠ مُنذِرٞۖ وَمَا مِنۡ إِلَٰهٍ إِلَّا ٱللَّهُ ٱلۡوَٰحِدُ ٱلۡقَهَّارُ ﴿٦٥﴾

**65.** Sọpe: Dajudaju emi kan jẹ olukilọ kan; atipe kò si ọlọhun miran ayafi Ọlọhun, Ọkanşoşo, Olubori.

رَبُّ ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَٱلۡأَرۡضِ وَمَا بَيۡنَهُمَا ٱلۡعَزِيزُ ٱلۡغَفَّٰرُ ﴿٦٦﴾

**66.** Oluwa awọn sanma ati ilẹ̀ ati ohun ti mbẹ lagbedemeji awọn mejẽji, Alagbara, Alaforiji.

قُلۡ هُوَ نَبَؤٌاْ عَظِيمٌ ﴿٦٧﴾

**67.** Sọpe: on ni irohin ti o pataki.

**68.** Eyiti ẹnyin nṣẹri kuro nibẹ.

أَنتُمْ عَنْهُ مُعْرِضُونَ ﴿٦٨﴾

**69.** Kò si mimọ̀ kan fun mi nipa awọn ijọ ti o ga (ti o wa ni ọ̀run) nigbati nwọn nṣe tami-o-rọmi.

مَا كَانَ لِيَ مِنْ عِلْمٍۭ بِالْمَلَإِ الْأَعْلَىٰٓ إِذْ يَخْتَصِمُونَ ﴿٦٩﴾

**70.** Nwọn kò fi ranṣẹ si mi bikoṣe pe ki emi jẹ olukilọ ti o han.

إِن يُوحَىٰٓ إِلَيَّ إِلَّآ أَنَّمَآ أَنَا۠ نَذِيرٌ مُّبِينٌ ﴿٧٠﴾

**71.** Nigbati Oluwa rẹ sọ fun awọn Malaika pe: Dajudaju Emi nfẹ da abara kan lati inu ẹrẹ̀.

إِذْ قَالَ رَبُّكَ لِلْمَلَٰٓئِكَةِ إِنِّي خَٰلِقٌۢ بَشَرًا مِّن طِينٍ ﴿٧١﴾

**72.** Nigbati Mo ba see dọgba ti Mo si fẹ ninu ẹmi Mi sinu rẹ̀, nitorina ẹwo lulẹ̀ niti iforikanlẹ fun u.

فَإِذَا سَوَّيْتُهُۥ وَنَفَخْتُ فِيهِ مِن رُّوحِي فَقَعُوا۟ لَهُۥ سَٰجِدِينَ ﴿٧٢﴾

**73.** Gbogbo awọn Malaika patapata si forikanlẹ.

فَسَجَدَ الْمَلَٰٓئِكَةُ كُلُّهُمْ أَجْمَعُونَ ﴿٧٣﴾

**74.** Ayafi èṣu ni o ṣe igberaga atipe o jẹ ọkan ninu awọn alaimore.

إِلَّآ إِبْلِيسَ اسْتَكْبَرَ وَكَانَ مِنَ الْكَٰفِرِينَ ﴿٧٤﴾

**75.** (Ọlọhun) sọpe: Irẹ èṣu, kini kò fun ọ ti kò jẹ ki o forikanlẹ fun ohun ti Mo fi ọwọ Mi da? O ha ṣe igberaga ni tabi o jẹ (ọkan) ninu awọn ti o ga julọ.

قَالَ يَٰٓإِبْلِيسُ مَا مَنَعَكَ أَن تَسْجُدَ لِمَا خَلَقْتُ بِيَدَيَّ أَسْتَكْبَرْتَ أَمْ كُنتَ مِنَ الْعَالِينَ ﴿٧٥﴾

**76.** O sọpe: Emi dara ju u lọ; O da mi lati ara ina, O si da on lati ara ẹrẹ̀.

قَالَ أَنَا۠ خَيْرٌ مِّنْهُ خَلَقْتَنِي مِن نَّارٍ وَخَلَقْتَهُۥ مِن طِينٍ ﴿٧٦﴾

**77.** (Ọlọhun) sọpe: jade kuro nibẹ, nitoripe dajudaju irẹ ẹniti a le danu ni ọ.

قَالَ فَاخْرُجْ مِنْهَا فَإِنَّكَ رَجِيمٌ ﴿٧٧﴾

**78.** Atipe dajudaju egun Mi yio ma bẹ lori rẹ titi lọ di ọjọ ẹsan.

وَإِنَّ عَلَيۡكَ لَعۡنَتِيٓ إِلَىٰ يَوۡمِ ٱلدِّينِ ٧٨

**79.** (Esu) sọpe: Oluwa mi, lọmi lara titi di ọjọ ajinde.

قَالَ رَبِّ فَأَنظِرۡنِيٓ إِلَىٰ يَوۡمِ يُبۡعَثُونَ ٧٩

**80.** (Ọlọhun) sọpe nigbana irẹ wa ninu awọn ti Ao lọ lara.

قَالَ فَإِنَّكَ مِنَ ٱلۡمُنظَرِينَ ٨٠

**81.** Titi di ọjọ asiko na ti a mọ yẹn.

إِلَىٰ يَوۡمِ ٱلۡوَقۡتِ ٱلۡمَعۡلُومِ ٨١

**82.** (Eṣu) sọpe: Pẹlu agbara Rẹ, dajudaju emi yio ṣi gbogbo wọn ni ọna patapata.

قَالَ فَبِعِزَّتِكَ لَأُغۡوِيَنَّهُمۡ أَجۡمَعِينَ ٨٢

**83.** Ayafi awọn ẹrusin Rẹ olododo (ti ase afọmọ).

إِلَّا عِبَادَكَ مِنۡهُمُ ٱلۡمُخۡلَصِينَ ٨٣

**84.** (Oluwa) sọpe: Ododo niyi, atipe ododo na ni Emi nsọ.

قَالَ فَٱلۡحَقُّ وَٱلۡحَقَّ أَقُولُ ٨٤

**85.** Dajudaju emi yio fi kun ina Jahannama irẹ ati gbogbo awọn ti o ba tẹle ọ ninu wọn.

لَأَمۡلَأَنَّ جَهَنَّمَ مِنكَ وَمِمَّن تَبِعَكَ مِنۡهُمۡ أَجۡمَعِينَ ٨٥

**86.** Sọpe: Emi kò bi nyin lere ẹsan kan lori rẹ bẹ si ni emi kò jẹ ninu awọn ti npe ara wọn ni ohun ti nwọn kò jẹ.

قُلۡ مَآ أَسۡـَٔلُكُمۡ عَلَيۡهِ مِنۡ أَجۡرٖ وَمَآ أَنَا۠ مِنَ ٱلۡمُتَكَلِّفِينَ ٨٦

**87.** On kò jẹ kinikan ayafi iṣinileti fun gbogbo ẹda.

إِنۡ هُوَ إِلَّا ذِكۡرٞ لِّلۡعَٰلَمِينَ ٨٧

**88.** Atipe dajudaju ẹnyin yio mọ irohin rẹ lẹhin igba diẹ.

وَلَتَعۡلَمُنَّ نَبَأَهُۥ بَعۡدَ حِينِۭ ٨٨

## *(39) Suratul - Sumari*



*Ni orukọ Ọlọhun Ajọkẹ aiye,*
*Aṣakẹ ọrun.*

بِسْمِ ٱللَّهِ ٱلرَّحْمَٰنِ ٱلرَّحِيمِ

**1.** Isọ̀kalẹ̀ Tirà na lati ọdọ Ọlọhun, Alagbara, Ọjọgbọn ni.

تَنزِيلُ ٱلْكِتَٰبِ مِنَ ٱللَّهِ ٱلْعَزِيزِ ٱلْحَكِيمِ ١

**2.** Dajudaju Awa ni A sọ Tirà na kalẹ̀ fun ọ pẹlu otitọ, nitorina ma jọsin fun Ọlọhun na, ni ẹniti nṣe afọmọ ẹsin na fun U.

إِنَّآ أَنزَلْنَآ إِلَيْكَ ٱلْكِتَٰبَ بِٱلْحَقِّ فَٱعْبُدِ ٱللَّهَ مُخْلِصًا لَّهُ ٱلدِّينَ ٢

**3.** jẹki nsọ fun ẹ, ti Ọlọhun ni ẹ̀sin ti o mọ. Atipe awọn ẹniti nwọn mu alafẹhinti lẹhin Ọlọhun (nwọn yio ma sọpe): A wa ko sin wọn bikoṣe pe ki nwọn le sun wa mọ Ọlọhun ni pẹkipẹki. Dajudaju Ọlọhun ni yio ṣe idajọ ni arin wọn nipa ohun ti nwọn yapa ẹnu si. Dajudaju Ọlọhun na kò ni tọ ẹniti o jẹ opurọ alaigbagbọ sọna.

أَلَا لِلَّهِ ٱلدِّينُ ٱلْخَالِصُ ۚ وَٱلَّذِينَ ٱتَّخَذُوا۟ مِن دُونِهِۦٓ أَوْلِيَآءَ مَا نَعْبُدُهُمْ إِلَّا لِيُقَرِّبُونَآ إِلَى ٱللَّهِ زُلْفَىٰٓ إِنَّ ٱللَّهَ يَحْكُمُ بَيْنَهُمْ فِى مَا هُمْ فِيهِ يَخْتَلِفُونَ ۗ إِنَّ ٱللَّهَ لَا يَهْدِى مَنْ هُوَ كَٰذِبٌ كَفَّارٌ ٣

**4.** Ti o ba ṣe pe Ọlọhun fẹ lati fi ẹnikan ṣe ọmọ ni, iba ṣa ohun ti O ba fẹ ninu ohun ti O da ni ẹṣa. Mimọ Rẹ̀, On ni Ọlọhun Ọba Aṣọ, Olubori.

لَّوْ أَرَادَ ٱللَّهُ أَن يَتَّخِذَ وَلَدًا لَّٱصْطَفَىٰ مِمَّا يَخْلُقُ مَا يَشَآءُ ۚ سُبْحَٰنَهُۥ ۖ هُوَ ٱللَّهُ ٱلْوَٰحِدُ ٱلْقَهَّارُ ٤

**5.** O da sanma ati ilẹ̀ pẹlu otitọ; A ma fi oru bo ọsan, bakanna A si ma fi ọsan na bo oru, O si tẹ orun ati oṣupa lori ba (fun nyin); ọkọkan wọn lo nrin fun akoko ti a sami si. Jẹki nsọ fun ẹ, On ni Alagbara, Alaforiji.

خَلَقَ ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَٱلْأَرْضَ بِٱلْحَقِّ ۖ يُكَوِّرُ ٱلَّيْلَ عَلَى ٱلنَّهَارِ وَيُكَوِّرُ ٱلنَّهَارَ عَلَى ٱلَّيْلِ ۖ وَسَخَّرَ ٱلشَّمْسَ وَٱلْقَمَرَ ۖ كُلٌّ يَجْرِى لِأَجَلٍ مُّسَمًّى ۗ أَلَا هُوَ ٱلْعَزِيزُ ٱلْغَفَّٰرُ ٥

**6.** O şe ẹda nyin lati ara ẹmi kan şoşo, lẹhinna ni O da iyawo rẹ̀ lati ara rẹ̀. O si da fun nyin orişi mẹjọ kan ninu awọn ẹran. O nşe ẹda nyin sinu awọn ikun awọn iya nyin ni ẹda kan lẹhin dida kan sinu okunkun mẹta. Eyi ni Ọlọhun nyin ti O jẹ Oluwa nyin; ti Rẹ̀ ni ijọba. Kò si ọlọhun miran ayafi On, kilo şe ti ẹ fi nşẹri?

خَلَقَكُم مِّن نَّفْسٍ وَٰحِدَةٍ ثُمَّ جَعَلَ مِنْهَا زَوْجَهَا
وَأَنزَلَ لَكُم مِّنَ ٱلْأَنْعَٰمِ ثَمَٰنِيَةَ أَزْوَٰجٍ يَخْلُقُكُمْ
فِى بُطُونِ أُمَّهَٰتِكُمْ خَلْقًا مِّنۢ بَعْدِ خَلْقٍ
فِى ظُلُمَٰتٍ ثَلَٰثٍ ذَٰلِكُمُ ٱللَّهُ رَبُّكُمْ لَهُ
ٱلْمُلْكُ لَآ إِلَٰهَ إِلَّا هُوَ فَأَنَّىٰ تُصْرَفُونَ ﴿٦﴾

**7.** Bi ẹnyin ba şe aikomore, dajudaju Ọlọhun na rọrọ̀ lai si nyin. Atipe kò ni yọnu si awọn ẹrusin Rẹ̀ pe kiwọn şe aikomore. Atipe bi ẹnyin ba şe ọpẹ yio yọnu si fun nyin. Bẹ si ni aru-ẹru ẹşẹ kan kò ni le ru ti ẹlomiran. Lẹhinna ọdọ Oluwa nyin ni apada si nyin, yio si fun nyin ni iro ohun ti ẹ şe nişẹ. Dajudaju On ni mimọ̀ ohun ti mbẹ ni igba aiya.

إِن تَكْفُرُوا۟ فَإِنَّ ٱللَّهَ غَنِىٌّ عَنكُمْ وَلَا يَرْضَىٰ لِعِبَادِهِ
ٱلْكُفْرَ وَإِن تَشْكُرُوا۟ يَرْضَهُ لَكُمْ وَلَا تَزِرُ وَازِرَةٌ
وِزْرَ أُخْرَىٰ ثُمَّ إِلَىٰ رَبِّكُم مَّرْجِعُكُمْ فَيُنَبِّئُكُم
بِمَا كُنتُمْ تَعْمَلُونَ إِنَّهُۥ عَلِيمٌۢ بِذَاتِ ٱلصُّدُورِ ﴿٧﴾

**8.** Atipe nigbati inira kan ba fọwọkan enia a kepe Oluwa rẹ ni ẹniti nşẹri si ọdọ Rẹ̀; lẹhinna nigbati O ba şe idẹkun fun u lati ọ̀dọ Rẹ̀, a gbàgbẽ ohun ti nkepe E si (ninu inira) ni işiwaju, a si fi orogun lelẹ̀ fun Ọlọhun ki o le şi awọn (ẹlomiran) ni ọ̀nà kuro ni oju ọna Rẹ̀. Sọpe: Mã gbadun pẹlu aigbagbọ rẹ fun igba diẹ, dajudaju irẹ jẹ ọkan ninu awọn ero ina.

۞ وَإِذَا مَسَّ ٱلْإِنسَٰنَ ضُرٌّ دَعَا رَبَّهُۥ مُنِيبًا إِلَيْهِ
ثُمَّ إِذَا خَوَّلَهُۥ نِعْمَةً مِّنْهُ نَسِىَ مَا كَانَ يَدْعُوٓا۟ إِلَيْهِ
مِن قَبْلُ وَجَعَلَ لِلَّهِ أَندَادًا لِّيُضِلَّ عَن سَبِيلِهِۦ
قُلْ تَمَتَّعْ بِكُفْرِكَ قَلِيلًا إِنَّكَ مِنْ
أَصْحَٰبِ ٱلنَّارِ ﴿٨﴾

**9.** Njẹ ẹniti o jẹ olutẹle ti Ọlọhun, ti o nfi ori balẹ̀ ni akoko

أَمَّنْ هُوَ قَٰنِتٌ ءَانَآءَ ٱلَّيْلِ سَاجِدًا وَقَآئِمًا يَحْذَرُ

oru, ti o si ngbe irun duro, ti o si njaiya ọrun ti o si nṣe agbẹkẹle ãnú Oluwa rẹ̀? Sọpe: Njẹ awọn ẹniti nwọn ni mimọ̀ ati awọn ẹniti nwọn kò ni mimọ̀ nwọn ha le dọgba bi? Awọn onilakaye nikan ni nwọn yio ma ṣe iranti.

ٱلْـَٔاخِرَةَ وَيَرْجُوا رَحْمَةَ رَبِّهِۦ ۗ قُلْ هَلْ يَسْتَوِى ٱلَّذِينَ يَعْلَمُونَ وَٱلَّذِينَ لَا يَعْلَمُونَ ۗ إِنَّمَا يَتَذَكَّرُ أُولُوا ٱلْأَلْبَٰبِ ﴿٩﴾

**10.** Sọpe: Ẹnyin ẹrusin Mi ti ẹ gbagbọ ni igbagbọ ododo, ẹ bẹru Oluwa nyin. Ẹsan rere wa fun awọn ẹniti nwọn ṣe rere ni aiye nbi, (ki ẹ ri) ilẹ Ọlọhun o gboro. On yio ṣa san awọn oluṣe suru ni ẹsan wọn ti ki yio ni iṣiro.

قُلْ يَٰعِبَادِ ٱلَّذِينَ ءَامَنُوا ٱتَّقُوا رَبَّكُمْ ۚ لِلَّذِينَ أَحْسَنُوا فِى هَٰذِهِ ٱلدُّنْيَا حَسَنَةٌ ۗ وَأَرْضُ ٱللَّهِ وَٰسِعَةٌ ۗ إِنَّمَا يُوَفَّى ٱلصَّٰبِرُونَ أَجْرَهُم بِغَيْرِ حِسَابٍ ﴿١٠﴾

**11.** Sọpe: Dajudaju a pa mi laṣẹ pe ki njọsin fun Ọlọhun, ki nfi tododo tododo ṣe ẹsin fun U.

قُلْ إِنِّىٓ أُمِرْتُ أَنْ أَعْبُدَ ٱللَّهَ مُخْلِصًا لَّهُ ٱلدِّينَ ﴿١١﴾

**12.** Atipe a pa mi laṣẹ pe ki njẹ akọkọ awọn ti o jọwọ jẹṣẹ silẹ fun Ọlọhun.

وَأُمِرْتُ لِأَنْ أَكُونَ أَوَّلَ ٱلْمُسْلِمِينَ ﴿١٢﴾

**13.** Sọpe: Dajudaju emi nbẹru ìyà ọjọ kan ti o tobi ti emi ba ṣẹ Oluwa mi.

قُلْ إِنِّىٓ أَخَافُ إِنْ عَصَيْتُ رَبِّى عَذَابَ يَوْمٍ عَظِيمٍ ﴿١٣﴾

**14.** Sọpe: Emi njọsin fun Ọlọhun, emi yio ma fi ododo ṣe ẹsin mi fun U.

قُلِ ٱللَّهَ أَعْبُدُ مُخْلِصًا لَّهُۥ دِينِى ﴿١٤﴾

**15.** Ki ẹnyin mã sin ohun ti ẹnyin ba fẹ lẹhin Rẹ̀. Sọpe: Dajudaju awọn ẹni ti oṣòfò ni awọn ẹniti nwọn ṣofò ẹmi wọn ati awọn enia wọn ni ọjọ ajinde. Jẹki nsọ fun ẹ dajudaju eyini on ni ofò ti o han gbangba.

فَٱعْبُدُوا مَا شِئْتُم مِّن دُونِهِۦ ۗ قُلْ إِنَّ ٱلْخَٰسِرِينَ ٱلَّذِينَ خَسِرُوٓا أَنفُسَهُمْ وَأَهْلِيهِمْ يَوْمَ ٱلْقِيَٰمَةِ ۗ أَلَا ذَٰلِكَ هُوَ ٱلْخُسْرَانُ ٱلْمُبِينُ ﴿١٥﴾

لَهُم مِّن فَوْقِهِمْ ظُلَلٌ مِّنَ النَّارِ وَمِن تَحْتِهِمْ ظُلَلٌ ذَٰلِكَ يُخَوِّفُ اللَّهُ بِهِ عِبَادَهُ يَا عِبَادِ فَاتَّقُونِ ١٦

**16.** Atẹ ina yio wa fun wọn ni oke ori wọn ati ni isalẹ̀ wọn. Ọlọhun fi eyini ndẹruba awọn ẹrusin Rẹ̀: Ẹnyin ẹrusin Mi, ki ẹ ma paiya Mi.

وَالَّذِينَ اجْتَنَبُوا الطَّاغُوتَ أَن يَعْبُدُوهَا وَأَنَابُوا إِلَى اللَّهِ لَهُمُ الْبُشْرَىٰ فَبَشِّرْ عِبَادِ ١٧

**17.** Awọn ti nwọn yago fun orişa ti nwọn kò sin i, ti nwọn sẹripada si ọdọ Ọlọhun, iro iduunu mbẹ fun wọn. Nitorina rohin idunnu fun awọn ẹrusin Mi.

الَّذِينَ يَسْتَمِعُونَ الْقَوْلَ فَيَتَّبِعُونَ أَحْسَنَهُ أُولَٰئِكَ الَّذِينَ هَدَاهُمُ اللَّهُ وَأُولَٰئِكَ هُمْ أُولُو الْأَلْبَابِ ١٨

**18.** Awọn ẹniti nwọn ngbọ ọ̀rọ ti nwọn si tẹle eyiti o dara ju ninu rẹ̀. Awọn iyẹn ni ẹniti Ọlọhun fi wọn mọna, atipe awọn iyẹn ni nwọn ni lakaye.

أَفَمَنْ حَقَّ عَلَيْهِ كَلِمَةُ الْعَذَابِ أَفَأَنتَ تُنقِذُ مَن فِي النَّارِ ١٩

**19.** Gbolohun iyà na, ẹniti o ba di ẹtọ fun, njẹ irẹ ha le gbãlà ẹniti o wa ninu ina?

لَٰكِنِ الَّذِينَ اتَّقَوْا رَبَّهُمْ لَهُمْ غُرَفٌ مِّن فَوْقِهَا غُرَفٌ مَّبْنِيَّةٌ تَجْرِي مِن تَحْتِهَا الْأَنْهَارُ وَعْدَ اللَّهِ لَا يُخْلِفُ اللَّهُ الْمِيعَادَ ٢٠

**20.** Şugbọn awọn ẹniti nwọn paiya Oluwa wọn, ile alagbekà yio wa fun wọn, ninu oke rẹ̀ agbeka ti a ti mọ yio wa nibẹ, awọn abata odo yio ma şan ni isalẹ̀ rẹ̀. Adehun Ọlọhun ni. Ọlọhun kò ni yẹ adehun (Rẹ̀).

أَلَمْ تَرَ أَنَّ اللَّهَ أَنزَلَ مِنَ السَّمَاءِ مَاءً فَسَلَكَهُ يَنَابِيعَ فِي الْأَرْضِ ثُمَّ يُخْرِجُ بِهِ زَرْعًا مُّخْتَلِفًا أَلْوَانُهُ ثُمَّ يَهِيجُ فَتَرَاهُ مُصْفَرًّا ثُمَّ يَجْعَلُهُ حُطَامًا إِنَّ فِي ذَٰلِكَ لَذِكْرَىٰ لِأُولِي الْأَلْبَابِ ٢١

**21.** Irẹ kò mọ̀ ni pe dajudaju Ọlọhun lo nsọ omi kalẹ̀ lati sanma, yio si fi wọ inu ilẹ̀ lọ; lẹhinna yi osi ma fi mu irugbin jade ti awọn àwọ̀ rẹ̀ yatọ si ara wọn; lẹhinna yio si tun gbẹ nigbana iwọ o wa ri i ti yio pọn, lẹhinna yio wa sọ ọ di rirun? Dajudaju iranti wa ninu eyi fun awọn onilakaye.

**22.** Nję ęniti Ọlọhun gba ọkàn rę̀ laye fun ęsin Islam ti oluwarę̀ si wà lori imọlę̀ ti o ti ọdọ Oluwa rę̀ wa (ha le dabi ęniti ko ri bę)? Egbe ni fun awọn ti ọkàn wọn le si iranti Ọlọhun, awọn wọnyęn, wa ninu işina ti o han gbangba.

أَفَمَن شَرَحَ ٱللَّهُ صَدْرَهُۥ لِلْإِسْلَٰمِ فَهُوَ عَلَىٰ نُورٍ مِّن رَّبِّهِۦ ۚ فَوَيْلٌ لِّلْقَٰسِيَةِ قُلُوبُهُم مِّن ذِكْرِ ٱللَّهِ ۚ أُو۟لَٰٓئِكَ فِى ضَلَٰلٍ مُّبِينٍ ﴿٢٢﴾

**23.** Ọlọhun ti sọ ọ̀rọ ti o daraju kalę̀ ni akọlę ti o jọ ara wọn, ni mejimeji, awọ ara awọn ęniti nwọn bęru Oluwa wọn yio ma wariri nitori rę̀, lęhinna awọn awọ ara wọn ati ọkàn wọn yio rọ̀ si iranti Ọlọhun. Eyi ni itọsọna Ọlọhun, ama fi ęniti O ba fę mọna pęlu rę̀. Ęniti Ọlọhun ba şi lọna kò ni si afinimọna fun u.

ٱللَّهُ نَزَّلَ أَحْسَنَ ٱلْحَدِيثِ كِتَٰبًا مُّتَشَٰبِهًا مَّثَانِىَ تَقْشَعِرُّ مِنْهُ جُلُودُ ٱلَّذِينَ يَخْشَوْنَ رَبَّهُمْ ثُمَّ تَلِينُ جُلُودُهُمْ وَقُلُوبُهُمْ إِلَىٰ ذِكْرِ ٱللَّهِ ۚ ذَٰلِكَ هُدَى ٱللَّهِ يَهْدِى بِهِۦ مَن يَشَآءُ ۚ وَمَن يُضْلِلِ ٱللَّهُ فَمَا لَهُۥ مِنْ هَادٍ ﴿٢٣﴾

**24.** Nję ęniti yio pade buburu iyà ni ọjọ ajinde pęlu oju rę̀? Nwọn yio sọ fun awọn alabosi pe: Ę tọ iyà ohun ti ę şe nişę wo.

أَفَمَن يَتَّقِى بِوَجْهِهِۦ سُوٓءَ ٱلْعَذَابِ يَوْمَ ٱلْقِيَٰمَةِ ۚ وَقِيلَ لِلظَّٰلِمِينَ ذُوقُوا۟ مَا كُنتُمْ تَكْسِبُونَ ﴿٢٤﴾

**25.** Bayi ni awọn ti o ti şiwaju wọn ti pe (ọrọ Ọlọhun) nirọ, nitorina iyà si wa ba wọn ni aye ti nwọn kò fura.

كَذَّبَ ٱلَّذِينَ مِن قَبْلِهِمْ فَأَتَىٰهُمُ ٱلْعَذَابُ مِنْ حَيْثُ لَا يَشْعُرُونَ ﴿٢٥﴾

**26.** Nitorina Ọlọhun fun wọn ni abuku tọwo ninu igbesi aiye yi, atipe iyà ti ọrun lo tobi julọ ti o ba şe pe nwọn mọ ni.

فَأَذَاقَهُمُ ٱللَّهُ ٱلْخِزْىَ فِى ٱلْحَيَوٰةِ ٱلدُّنْيَا ۖ وَلَعَذَابُ ٱلْءَاخِرَةِ أَكْبَرُ ۚ لَوْ كَانُوا۟ يَعْلَمُونَ ﴿٢٦﴾

**27.** Atipe dajudaju Afi ọpọlọpọ apejuwe lelę̀ fun awọn enia ninu Al-Kurani yi nitori ki nwọn le gba ikilọ.

وَلَقَدْ ضَرَبْنَا لِلنَّاسِ فِى هَٰذَا ٱلْقُرْءَانِ مِن كُلِّ مَثَلٍ لَّعَلَّهُمْ يَتَذَكَّرُونَ ﴿٢٧﴾

**28.** Al-Kurani ti (ede) Larubawa, ti kò yapa si ara wọn, nitori ki nwọn le paiya.

قُرْءَانًا عَرَبِيًّا غَيْرَ ذِي عِوَجٍ لَّعَلَّهُمْ يَتَّقُونَ ﴿٢٨﴾

**29.** Oluwa fi apejuwe ọkunrin kan (ẹru) lelẹ̀ ti o jẹ ajọ ni fun awọn onifanfa (ti wọn ni iwọ bakan nã lori ẹru-kurin kan yi), ati (ẹru) ọkunrin kan ti o da gede-gbe jẹ (ẹru) ọkunrin kan. Njẹ awọn (ẹru) mejẽji dọgba ni apejuwe bi? Ọpẹ fun Oluwa. Bẹkọ, ọpọlọpọ wọn kò mọ̀ ni.

ضَرَبَ ٱللَّهُ مَثَلًا رَّجُلًا فِيهِ شُرَكَآءُ مُتَشَٰكِسُونَ وَرَجُلًا سَلَمًا لِّرَجُلٍ هَلْ يَسْتَوِيَانِ مَثَلًا ۚ ٱلْحَمْدُ لِلَّهِ ۚ بَلْ أَكْثَرُهُمْ لَا يَعْلَمُونَ ﴿٢٩﴾

**30.** Dajudaju oku ni irẹ atipe dajudaju awọn na nwọn yio ku.

إِنَّكَ مَيِّتٌ وَإِنَّهُم مَّيِّتُونَ ﴿٣٠﴾

**31.** Lẹhinna ti o ba di ni ọjọ ajinde ẹ o ma ba ara nyin ṣe ariyanjiyan ni ọdọ Oluwa nyin.

ثُمَّ إِنَّكُمْ يَوْمَ ٱلْقِيَٰمَةِ عِندَ رَبِّكُمْ تَخْتَصِمُونَ ﴿٣١﴾

**32.** Tani jẹ alabosi ju ẹniti o purọ mọ Ọlọhun lọ ti o si npe otitọ nirọ, nigbati o wa ba a? Kò ha nṣe ina ni yio jẹ ibugbe awọn alaigbagbọ bi?

۞ فَمَنْ أَظْلَمُ مِمَّن كَذَبَ عَلَى ٱللَّهِ وَكَذَّبَ بِٱلصِّدْقِ إِذْ جَآءَهُۥٓ ۚ أَلَيْسَ فِي جَهَنَّمَ مَثْوًى لِّلْكَٰفِرِينَ ﴿٣٢﴾

**33.** Atipe ẹniti o mu otitọ wa ti o si gba otitọ na gbọ, awọn elewọnyi ni olubẹru (Ọlọhun).

وَٱلَّذِي جَآءَ بِٱلصِّدْقِ وَصَدَّقَ بِهِۦٓ ۙ أُولَٰٓئِكَ هُمُ ٱلْمُتَّقُونَ ﴿٣٣﴾

**34.** Ohunkohun ti nwọn ba nfẹ nwọn yio ri gbà lọdọ Oluwa wọn, eyiyi ni ẹsan awọn ẹni rere.

لَهُم مَّا يَشَآءُونَ عِندَ رَبِّهِمْ ۚ ذَٰلِكَ جَزَآءُ ٱلْمُحْسِنِينَ ﴿٣٤﴾

**35.** Ki Ọlọhun le parẹ fun wọn eyiti o buru ninu iṣẹ ti nwọn ṣe atipe On yio fun wọn ni ẹsan wọn

لِيُكَفِّرَ ٱللَّهُ عَنْهُمْ أَسْوَأَ ٱلَّذِي عَمِلُوا۟ وَيَجْزِيَهُمْ أَجْرَهُم بِأَحْسَنِ ٱلَّذِي

pẹlu eyiti ofin dara ju ninu ohun ti wọn se ni sẹ.

كَانُوا۟ يَعْمَلُونَ ﴿٣٥﴾

**36.** Ọlọhun ha kọ ni O to fun ẹru Rẹ̀? Awọn (abọrisa) yio ma fẹ lati fi awọn nkan miran lẹhin Rẹ̀ dẹruba ọ. Ẹnikẹni ti Ọlọhun ba si lọna, kò le si amọna kan fun u.

أَلَيْسَ ٱللَّهُ بِكَافٍ عَبْدَهُۥ ۖ وَيُخَوِّفُونَكَ بِٱلَّذِينَ مِن دُونِهِۦ ۚ وَمَن يُضْلِلِ ٱللَّهُ فَمَا لَهُۥ مِنْ هَادٍ ﴿٣٦﴾

**37.** Ẹnikẹni ti Ọlọhun ba fi ọna mọ̀, kò le si aṣinilọna fun u. Ọlọhun ha kọ ni alagbara, Ọba Agba ẹsan?

وَمَن يَهْدِ ٱللَّهُ فَمَا لَهُۥ مِن مُّضِلٍّ ۗ أَلَيْسَ ٱللَّهُ بِعَزِيزٍ ذِى ٱنتِقَامٍ ﴿٣٧﴾

**38.** Bi irẹ ba bere lọwọ wọn pe, tani da sanma ati ilẹ̀? Nwọn yio sọpe: Ọlọhun ni. Sọpe: Njẹ ẹnyin ri pe bi Ọlọhun ba fi inira kan kan mi awọn ohun ti ẹ npe lẹhin Ọlọhun ha le gbe inira Rẹ̀ lọ bi? Tabi ti O ba ro ikẹ kan ro mi, nwọn ha le ko ikẹ Rẹ̀ duro bi? Sọpe: Ọlọhun to mi, On ni awọn ti nfọkanbalẹ̀ nfọkanbalẹ̀ si.

وَلَئِن سَأَلْتَهُم مَّنْ خَلَقَ ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَٱلْأَرْضَ لَيَقُولُنَّ ٱللَّهُ ۚ قُلْ أَفَرَءَيْتُم مَّا تَدْعُونَ مِن دُونِ ٱللَّهِ إِنْ أَرَادَنِىَ ٱللَّهُ بِضُرٍّ هَلْ هُنَّ كَٰشِفَٰتُ ضُرِّهِۦٓ أَوْ أَرَادَنِى بِرَحْمَةٍ هَلْ هُنَّ مُمْسِكَٰتُ رَحْمَتِهِۦ ۚ قُلْ حَسْبِىَ ٱللَّهُ ۖ عَلَيْهِ يَتَوَكَّلُ ٱلْمُتَوَكِّلُونَ ﴿٣٨﴾

**39.** Sọpe: Ẹnyin enia mi, ẹ ma ṣe ti nyin ni aye nyin, dajudaju emi na yio ma ṣe temi, ẹnyin mbọ wa mọ̀.

قُلْ يَٰقَوْمِ ٱعْمَلُوا۟ عَلَىٰ مَكَانَتِكُمْ إِنِّى عَٰمِلٌ ۖ فَسَوْفَ تَعْلَمُونَ ﴿٣٩﴾

**40.** Tani ìyà yio wa ba ti yio dojuti i, ti iyà aromayẹ yio sọkalẹ le lori.

مَن يَأْتِيهِ عَذَابٌ يُخْزِيهِ وَيَحِلُّ عَلَيْهِ عَذَابٌ مُّقِيمٌ ﴿٤٠﴾

**41.** Dajudaju Awa sọ Tirà na kalẹ̀ fun ọ fun (ore) awọn enia pẹlu otitọ. Nitorina ẹniti o ba tẹle imọna, o tẹle e fun ori ara rẹ̀ ni, ẹniti o ba si sọnu, o sọnu fun ori

إِنَّآ أَنزَلْنَا عَلَيْكَ ٱلْكِتَٰبَ لِلنَّاسِ بِٱلْحَقِّ ۖ فَمَنِ ٱهْتَدَىٰ فَلِنَفْسِهِۦ ۖ وَمَن ضَلَّ فَإِنَّمَا يَضِلُّ عَلَيْهَا ۖ وَمَآ أَنتَ عَلَيْهِم بِوَكِيلٍ ﴿٤١﴾

ara rẹ̀ nikan ni. Irẹ̀ ki iṣe oluṣọ (aṣoju) fun wọn.

**42.** Ọlọhun nmu awọn ẹmi lọ ni akoko iku rẹ̀ ati awọn ti kò ku ni oju orun. O si nmu (ẹmi) awọn ti O paṣẹ iku le lori dani, O si nda (ẹmi) awọn ẹlomiran silẹ̀ di asiko ti a sọ. Dajudaju arisami mbẹ ninu eyi fun awọn enia ti o ni ironu.

ٱللَّهُ يَتَوَفَّى ٱلْأَنفُسَ حِينَ مَوْتِهَا وَٱلَّتِي لَمْ تَمُتْ
فِي مَنَامِهَا فَيُمْسِكُ ٱلَّتِي قَضَىٰ عَلَيْهَا ٱلْمَوْتَ
وَيُرْسِلُ ٱلْأُخْرَىٰٓ إِلَىٰٓ أَجَلٍ مُّسَمًّى إِنَّ فِي ذَٰلِكَ
لَءَايَٰتٍ لِّقَوْمٍ يَتَفَكَّرُونَ ﴿٤٢﴾

**43.** Abi nwọn mu onipẹ miran lẹhin Ọlọhun ni? Sọpe: (Ẹyin yio ha mu wọn ni onipẹ ni) koda bojẹwipe nwọn kò ni agbara kankan ti nwọn kò si ni lakaye!.

أَمِ ٱتَّخَذُوا۟ مِن دُونِ ٱللَّهِ شُفَعَآءَ قُلْ أَوَلَوْ كَانُوا۟
لَا يَمْلِكُونَ شَيْـًٔا وَلَا يَعْقِلُونَ ﴿٤٣﴾

**44.** Sọpe: Ọlọhun lo ni gbogbo ipẹ ṣiṣe. Ti Rẹ̀ ni ijọba ọrun ati ilẹ̀ iṣe, lẹhinna ọdọ Rẹ̀ ni a o da nyin pada si.

قُل لِّلَّهِ ٱلشَّفَٰعَةُ جَمِيعًا لَّهُۥ مُلْكُ ٱلسَّمَٰوَٰتِ
وَٱلْأَرْضِ ثُمَّ إِلَيْهِ تُرْجَعُونَ ﴿٤٤﴾

**45.** Atipe nigbati a ba pe orukọ Ọlọhun kanṣoṣo, ọkan awọn ti kò gbagbọ nipa ọrun a sunki, nigbati a ba si pe orukọ awọn ti ki iṣe On (Ọlọhun), nigbana inu wọn a dun.

وَإِذَا ذُكِرَ ٱللَّهُ وَحْدَهُ ٱشْمَأَزَّتْ قُلُوبُ ٱلَّذِينَ
لَا يُؤْمِنُونَ بِٱلْءَاخِرَةِ وَإِذَا ذُكِرَ ٱلَّذِينَ
مِن دُونِهِۦٓ إِذَا هُمْ يَسْتَبْشِرُونَ ﴿٤٥﴾

**46.** Sọpe: Ọlọhun, Ẹlẹda sanma ati ilẹ̀,Ẹniti O mọ ohun ti o pamọ ati ohun ti o han, Irẹ ni Onse idajọ larin awọn ẹrusin Rẹ nipa ohun ti nwọn njiyan si.

قُلِ ٱللَّهُمَّ فَاطِرَ ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَٱلْأَرْضِ عَٰلِمَ ٱلْغَيْبِ
وَٱلشَّهَٰدَةِ أَنتَ تَحْكُمُ بَيْنَ عِبَادِكَ
فِي مَا كَانُوا۟ فِيهِ يَخْتَلِفُونَ ﴿٤٦﴾

**47.** Ti o ba jẹ pe dajudaju ohun ti o wa lori ilẹ̀ jẹ ti awọn alabosi patapata ati iru rẹ̀ pẹlu rẹ̀, nwọn yio fẹ fi ṣe paṣiparọ̀ nibi aburu iyà

وَلَوْ أَنَّ لِلَّذِينَ ظَلَمُوا۟ مَا فِي ٱلْأَرْضِ جَمِيعًا
وَمِثْلَهُۥ مَعَهُۥ لَٱفْتَدَوْا۟ بِهِۦ مِن سُوٓءِ ٱلْعَذَابِ
يَوْمَ ٱلْقِيَٰمَةِ وَبَدَا لَهُم مِّنَ ٱللَّهِ

ọjọ igbende. Ohun ti nwọn kò ronu si yio han fun wọn lati ọdọ Ọlọhun.

مَا لَمْ يَكُونُوا۟ يَحْتَسِبُونَ ﴿٤٧﴾

**48.** Atipe buburu ohun ti nwọn ṣe yio han fun wọn, ohun ti nwọn fi se yẹyẹ̃ yi o yi wọn ka.

وَبَدَا لَهُمْ سَيِّـَٔاتُ مَا كَسَبُوا۟ وَحَاقَ بِهِم
مَّا كَانُوا۟ بِهِۦ يَسْتَهْزِءُونَ ﴿٤٨﴾

**49.** Atipe nigbati inira kan ba fọwọkan enia yio ma kepe Wa; lẹhinna ti A ba jẹki o ri idẹra kan lati ọdọ Wa, yio sọpe: A fun mi lori mimọ̀ mi ni. Bẹkọ, adanwo ni, ṣugbọn pupọ wọn kò mọ̀.

فَإِذَا مَسَّ ٱلْإِنسَـٰنَ ضُرٌّ دَعَانَا ثُمَّ إِذَا خَوَّلْنَـٰهُ
نِعْمَةً مِّنَّا قَالَ إِنَّمَآ أُوتِيتُهُۥ عَلَىٰ عِلْمٍۭ ۚ
بَلْ هِىَ فِتْنَةٌ وَلَـٰكِنَّ أَكْثَرَهُمْ لَا يَعْلَمُونَ ﴿٤٩﴾

**50.** Dajudaju bẹna ni awọn ti o ṣiwaju wọn wi, ṣugbọn ohun ti nwọn ṣe nisẹ kò rọ̀wọn lọrọ̀.

قَدْ قَالَهَا ٱلَّذِينَ مِن قَبْلِهِمْ فَمَآ أَغْنَىٰ
عَنْهُم مَّا كَانُوا۟ يَكْسِبُونَ ﴿٥٠﴾

**51.** Buburu ohun ti nwọn ṣe nisẹ ba wọn. Atipe awọn ti nwọn ṣe abosi ninu awọn elewọnyi, buburu ohun ti nwọn ṣe yio ba wọn, nwọn kò le moribọ.

فَأَصَابَهُمْ سَيِّـَٔاتُ مَا كَسَبُوا۟ ۚ وَٱلَّذِينَ ظَلَمُوا۟
مِنْ هَـٰٓؤُلَآءِ سَيُصِيبُهُمْ سَيِّـَٔاتُ مَا كَسَبُوا۟
وَمَا هُم بِمُعْجِزِينَ ﴿٥١﴾

**52.** Abi nwọn kò mọ pe dajudaju Ọlọhun lontẹ ọrọ̀ fun ẹniti O ba fẹ ni, atipe O nṣe e niwọntuwọnsi (fun ẹniti O ba fẹ); dajudaju awọn arisami wa ninu eyi fun awọn enia ti o gbagbọ ni ododo.

أَوَلَمْ يَعْلَمُوٓا۟ أَنَّ ٱللَّهَ يَبْسُطُ ٱلرِّزْقَ لِمَن يَشَآءُ
وَيَقْدِرُ ۚ إِنَّ فِى ذَٰلِكَ لَـَٔايَـٰتٍ لِّقَوْمٍ يُؤْمِنُونَ ﴿٥٢﴾

**53.** Sọpe: Ẹnyin ẹrusin Mi, ti ẹ d'ẹṣẹ bọ ẹmi yin (l'ọrun), ẹ ma ṣe sọ ireti nu nipa ikẹ Ọlọhun; dajudaju Ọlọhun na A ma ṣe aforijin ẹṣẹ patapata. Dajudaju On ni alaforijin, Onikẹ.

۞ قُلْ يَـٰعِبَادِىَ ٱلَّذِينَ أَسْرَفُوا۟ عَلَىٰٓ أَنفُسِهِمْ
لَا تَقْنَطُوا۟ مِن رَّحْمَةِ ٱللَّهِ ۚ إِنَّ ٱللَّهَ يَغْفِرُ ٱلذُّنُوبَ
جَمِيعًا ۚ إِنَّهُۥ هُوَ ٱلْغَفُورُ ٱلرَّحِيمُ ﴿٥٣﴾

**54.** Atipe ki ẹ ṣẹri si ọdọ Oluwa nyin ki ẹ si juwọ-jusẹ silẹ̀ fun U ṣiwaju ki iyà nã to wa ba nyin, lẹhinna a kò ni ran nyin lọwọ.

وَأَنِيبُوٓا۟ إِلَىٰ رَبِّكُمْ وَأَسْلِمُوا۟ لَهُۥ مِن قَبْلِ أَن يَأْتِيَكُمُ ٱلْعَذَابُ ثُمَّ لَا تُنصَرُونَ ٥٤

**55.** Atipe ki ẹ tẹle ohun ti o darajulọ ti a sọkalẹ̀ fun nyin lati ọdọ Oluwa nyin ṣiwaju ki iyà to wa ba nyin ni ojiji nigbati ẹnyin na kò ni mọ̀.

وَٱتَّبِعُوٓا۟ أَحْسَنَ مَآ أُنزِلَ إِلَيْكُم مِّن رَّبِّكُم مِّن قَبْلِ أَن يَأْتِيَكُمُ ٱلْعَذَابُ بَغْتَةً وَأَنتُمْ لَا تَشْعُرُونَ ٥٥

**56.** Nitori ki ẹmi kan ba ma mã sọpe: Ye, ẹ wo adanu mi o, lori ohun ti mo fi jafara nibi aitẹle ti Ọlọhun, atipe mo jẹ ọkan ninu awọn ti (nfi ọ̀rọ Ọlọhun) ṣe yẹ̀yẹ̃.

أَن تَقُولَ نَفْسٌ يَٰحَسْرَتَىٰ عَلَىٰ مَا فَرَّطتُ فِى جَنۢبِ ٱللَّهِ وَإِن كُنتُ لَمِنَ ٱلسَّٰخِرِينَ ٥٦

**57.** Abi ki o ma sọpe: Ti o ba ṣe pe dajudaju Ọlọhun ba fi mi mọna ni, mba ma bẹ ninu awọn olupaiya (Ọlọhun).

أَوْ تَقُولَ لَوْ أَنَّ ٱللَّهَ هَدَىٰنِى لَكُنتُ مِنَ ٱلْمُتَّقِينَ ٥٧

**58.** Tabi ki o ma sọ nigbati o ba fi oju kan iyà pe: Dajudaju ti o ba ṣe pe mo ni agbara lati pada lọ (si aiye lẹkan si i), emi iba jẹ ọkan ninu awọn oluṣe rere.

أَوْ تَقُولَ حِينَ تَرَى ٱلْعَذَابَ لَوْ أَنَّ لِى كَرَّةً فَأَكُونَ مِنَ ٱلْمُحْسِنِينَ ٥٨

**59.** Bẹni, Moṣebi dajudaju awọn ọrọ Mi ti wa ba ọ, o si pe wọn nirọ, o si tun ṣe igberaga o si ti jẹ ọkan ninu awọn alaigbagbọ.

بَلَىٰ قَدْ جَآءَتْكَ ءَايَٰتِى فَكَذَّبْتَ بِهَا وَٱسْتَكْبَرْتَ وَكُنتَ مِنَ ٱلْكَٰفِرِينَ ٥٩

**60.** Atipe ni ọjọ ajinde irẹ yio ri awọn ẹniti nwọn pa irọ mọ Ọlọhun ti oju wọn yio dudu. Njẹ inu Jahannama kọ ni ibugbe awọn onigberaga bi?

وَيَوْمَ ٱلْقِيَٰمَةِ تَرَى ٱلَّذِينَ كَذَبُوا۟ عَلَى ٱللَّهِ وُجُوهُهُم مُّسْوَدَّةٌ ۚ أَلَيْسَ فِى جَهَنَّمَ مَثْوًى لِّلْمُتَكَبِّرِينَ ٦٠

**61.** Atipe Ọlọhun yio gbalà awọn ẹniti nwọn bẹru (Ọlọhun) pẹlu erenjẹ wọn, bẹ si ni buburu kò ni fi ọwọ kan wọn, bẹ si ni nwọn kò ni banujẹ.

وَيُنَجِّى ٱللَّهُ ٱلَّذِينَ ٱتَّقَوْا۟ بِمَفَازَتِهِمْ لَا يَمَسُّهُمُ
ٱلسُّوٓءُ وَلَا هُمْ يَحْزَنُونَ ٦١

**62.** Ọlọhun ni Ẹlẹda gbogbo nkan atipe On si ni Oluṣọ gbogbo nkan.

ٱللَّهُ خَٰلِقُ كُلِّ شَىْءٍ ۖ وَهُوَ عَلَىٰ كُلِّ شَىْءٍ
وَكِيلٌ ٦٢

**63.** Ti Rẹ ni awọn kọkọrọ ti sanma ati ti ilẹ. Atipe awọn ẹniti nwọn ṣe aigbagbọ si awọn ãyah Ọlọhun, awọn elewọnyi ni olofo.

لَّهُۥ مَقَالِيدُ ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَٱلْأَرْضِ ۗ وَٱلَّذِينَ كَفَرُوا۟
بِـَٔايَٰتِ ٱللَّهِ أُو۟لَٰٓئِكَ هُمُ ٱلْخَٰسِرُونَ ٦٣

**64.** Sọpe: Njẹ ohun ti ki iṣe Ọlọhun ni ẹnyin palaṣẹ fun mi pe ki nma sin, ẹnyin alaimọkan.

قُلْ أَفَغَيْرَ ٱللَّهِ تَأْمُرُوٓنِّىٓ أَعْبُدُ أَيُّهَا ٱلْجَٰهِلُونَ ٦٤

**65.** Atipe dajudaju a ti ranṣẹ si ọ ati si awọn ẹniti nwọn ti ṣiwaju rẹ pe: Dajudaju ti o ba ṣe pe irẹ ba ba (Ọlọhun) wa orogun, dajudaju iṣẹ rẹ yio bajẹ atipe o ba ma bẹ ninu awọn ti o ṣe òfo.

وَلَقَدْ أُوحِىَ إِلَيْكَ وَإِلَى ٱلَّذِينَ مِن قَبْلِكَ لَئِنْ
أَشْرَكْتَ لَيَحْبَطَنَّ عَمَلُكَ وَلَتَكُونَنَّ مِنَ
ٱلْخَٰسِرِينَ ٦٥

**66.** Bẹ tiẹkọ, Ọlọhun ni ki irẹ ma sin ki o si jẹ ọkan ninu awọn ti o nṣe ọpẹ.

بَلِ ٱللَّهَ فَٱعْبُدْ وَكُن مِّنَ ٱلشَّٰكِرِينَ ٦٦

**67.** Atipe nwọn kò bu iyi fun Ọlọhun ni bi o ti tọ si I; atipe gbogbo ilẹ patapata (Ọlọhun) yoo gba mu ni ọjọ ajinde atipe sanma na yio jẹ kika ni ọwọ-ọtun Rẹ. Mimọ Rẹ, atipe O ga tayọ ohun ti nwọn fi nṣe orogun (Rẹ).

وَمَا قَدَرُوا۟ ٱللَّهَ حَقَّ قَدْرِهِۦ وَٱلْأَرْضُ جَمِيعًا
قَبْضَتُهُۥ يَوْمَ ٱلْقِيَٰمَةِ وَٱلسَّمَٰوَٰتُ
مَطْوِيَّٰتٌۢ بِيَمِينِهِۦ ۚ سُبْحَٰنَهُۥ وَتَعَٰلَىٰ
عَمَّا يُشْرِكُونَ ٦٧

**68.** Atipe a o fun fere sinu iwo, awọn ti o wa ninu sanma ati awọn ti o wa ni ori ilẹ̀, nwọn yio daku, ayafi ẹniti Ọlọhun ba fẹ. Lẹhinna a o tun fun u ni ẹkeji, nigbana ni awọn yi o dide ti nwọn yio ma wo ṣùn.

وَنُفِخَ فِي ٱلصُّورِ فَصَعِقَ مَن فِي ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَمَن فِي ٱلۡأَرۡضِ إِلَّا مَن شَآءَ ٱللَّهُۖ ثُمَّ نُفِخَ فِيهِ أُخۡرَىٰ فَإِذَا هُمۡ قِيَامٞ يَنظُرُونَ ٦٨

**69.** Atipe ilẹ̀ nã yio ma tan yanranyanran pẹlu imọlẹ̀ ti Oluwa rẹ̀, a o gbe Tirà na lelẹ̀, a o si mu awọn Annabi wa ati awọn ẹlẹri, atipe a o ṣe idajọ ni arin wọn pẹlu ododo, bẹ si ni a kò ni bo wọn si.

وَأَشۡرَقَتِ ٱلۡأَرۡضُ بِنُورِ رَبِّهَا وَوُضِعَ ٱلۡكِتَٰبُ وَجِاْيٓءَ بِٱلنَّبِيِّـۧنَ وَٱلشُّهَدَآءِ وَقُضِيَ بَيۡنَهُم بِٱلۡحَقِّ وَهُمۡ لَا يُظۡلَمُونَ ٦٩

**70.** Atipe a o san ẹsan (lẹkun) fun olukuluku ẹmi ohun ti o ṣe nişẹ, atipe On (Ọlọhun) ni O mọ julọ nipa ohun ti nwọn nṣe nişẹ.

وَوُفِّيَتۡ كُلُّ نَفۡسٖ مَّا عَمِلَتۡ وَهُوَ أَعۡلَمُ بِمَا يَفۡعَلُونَ ٧٠

**71.** Atipe a o da awọn ẹniti nwọn ṣe aigbagbọ lọ si inu ina Jahannama nijọnijọ titi nwọn yio fi de ibẹ, ao wa si ilẹkun rẹ silẹ, atipe awọn oluṣọ rẹ̀ yio sọ fun wọn pe: Njẹ awọn ojişẹ kan kò ti waba nyin lati inu nyin ti nwọn nke fun nyin awọn ãyah Oluwa nyin ti nwọn si ṣe ikilọ ipade ọjọ nyin ti oni yi fun nyin? Nwọn o sọpe: Bẹni, ṣugbọn gbolohun ti iyà ti ṣẹ le awọn alaigbagbọ lori.

وَسِيقَ ٱلَّذِينَ كَفَرُوٓاْ إِلَىٰ جَهَنَّمَ زُمَرًاۖ حَتَّىٰٓ إِذَا جَآءُوهَا فُتِحَتۡ أَبۡوَٰبُهَا وَقَالَ لَهُمۡ خَزَنَتُهَآ أَلَمۡ يَأۡتِكُمۡ رُسُلٞ مِّنكُمۡ يَتۡلُونَ عَلَيۡكُمۡ ءَايَٰتِ رَبِّكُمۡ وَيُنذِرُونَكُمۡ لِقَآءَ يَوۡمِكُمۡ هَٰذَاۚ قَالُواْ بَلَىٰ وَلَٰكِنۡ حَقَّتۡ كَلِمَةُ ٱلۡعَذَابِ عَلَى ٱلۡكَٰفِرِينَ ٧١

**72.** A o wi fun wọn pe: Ẹ wọ ẹnu awọn ọna Jahannama ki ẹ si ṣe gbere ni ibẹ; o si buru ni aye fun awọn onigberaga.

قِيلَ ٱدۡخُلُوٓاْ أَبۡوَٰبَ جَهَنَّمَ خَٰلِدِينَ فِيهَاۖ فَبِئۡسَ مَثۡوَى ٱلۡمُتَكَبِّرِينَ ٧٢

**73.** Atipe a o ko awọn ẹniti o paiya Oluwa wọn lọ sinu ọgba idẹra nijọ-nijọ titi nwọn yio fi de ibẹ, awọn oju ọna ibẹ, nwọn yio ti şi silẹ, awọn ti o nşọ ibẹ yio sọ fun wọn pe: Alafia ki o ma ba nyin, Isẹ yin (ti ẹse laye) dara, ki ẹ si wọ inu rẹ̀ ki ẹ şe gbere ninu rẹ̀.

وَسِيقَ ٱلَّذِينَ ٱتَّقَوۡاْ رَبَّهُمۡ إِلَى ٱلۡجَنَّةِ زُمَرًاۖ حَتَّىٰٓ إِذَا جَآءُوهَا وَفُتِحَتۡ أَبۡوَٰبُهَا وَقَالَ لَهُمۡ خَزَنَتُهَا سَلَٰمٌ عَلَيۡكُمۡ طِبۡتُمۡ فَٱدۡخُلُوهَا خَٰلِدِينَ ٧٣

**74.** Nwọn yio sọpe: Ọpẹ ni fun Ọlọhun, Ẹniti O mu adehun Rẹ̀ şẹ fun wa ti O si j'ogun ilẹ̀ nã fun wa; ti awa fi nsọ (kalẹ) sinu aye ti o wu wa ninu ọgba idẹra nã, Nitorina ẹsan awọn oluşe işẹ rere ma dara o.

وَقَالُواْ ٱلۡحَمۡدُ لِلَّهِ ٱلَّذِي صَدَقَنَا وَعۡدَهُۥ وَأَوۡرَثَنَا ٱلۡأَرۡضَ نَتَبَوَّأُ مِنَ ٱلۡجَنَّةِ حَيۡثُ نَشَآءُۖ فَنِعۡمَ أَجۡرُ ٱلۡعَٰمِلِينَ ٧٤

**75.** Atipe irẹ yio ri awọn Malaika ti nwọn nrọkirika ẹbẹba «Aliaraşi», ti nwọn yio ma şe afọmọ pẹlu ọpẹ fun Oluwa wọn. Atipe a o şe idajọ ni arin wọn pẹlu ododo, atipe a o sọpe: Ọpẹ ni fun Ọlọhun Oluwa gbogbo ẹda.

وَتَرَى ٱلۡمَلَٰٓئِكَةَ حَآفِّينَ مِنۡ حَوۡلِ ٱلۡعَرۡشِ يُسَبِّحُونَ بِحَمۡدِ رَبِّهِمۡۖ وَقُضِيَ بَيۡنَهُم بِٱلۡحَقِّۚ وَقِيلَ ٱلۡحَمۡدُ لِلَّهِ رَبِّ ٱلۡعَٰلَمِينَ ٧٥

## *(40) Suratu - Gãfiri*




*Ni orukọ Ọlọhun Ajọkẹ aiye, Aşakẹ ọrun.*

بِسۡمِ ٱللَّهِ ٱلرَّحۡمَٰنِ ٱلرَّحِيمِ

**1.** Hã, Mĩm, (Ọlọhun ni O mọ ohun ti O gbàlérò pẹlu awọn harafi yi).

حمٓ ١

**2.** Isọkalẹ̀ Tirà nã lati ọdọ Ọlọhun Alagbara, Oni-mimọ̀ ni.

تَنزِيلُ ٱلۡكِتَٰبِ مِنَ ٱللَّهِ ٱلۡعَزِيزِ ٱلۡعَلِيمِ ٢

**3.** Oluşe-aforijin (Gãfiri) ẹşẹ̀, Olugbà ironupiwada, O si le lati gba ẹsan ìyà, Ọlọrẹ ni, ko si ọlọhun

غَافِرِ ٱلذَّنۢبِ وَقَابِلِ ٱلتَّوۡبِ شَدِيدِ ٱلۡعِقَابِ ذِي ٱلطَّوۡلِۖ لَآ إِلَٰهَ إِلَّا هُوَۖ إِلَيۡهِ ٱلۡمَصِيرُ ٣

miran bikoşe On; ọdọ Rẹ̀ ni ipadasi.

**4.** Kosi ẹniti yio şe atako sinu awọn ọrọ Ọlọhun ayafi awọn ẹniti nwọn şe aigbagbọ, nitorina ki o maşe jẹki bibọ sihinsọhun wọn (niti igbadun) ninu Ilu na tan ọ jẹ.

مَا يُجَٰدِلُ فِيٓ ءَايَٰتِ ٱللَّهِ إِلَّا ٱلَّذِينَ كَفَرُواْ
فَلَا يَغۡرُرۡكَ تَقَلُّبُهُمۡ فِي ٱلۡبِلَٰدِ ٤

**5.** Awọn enia Nuha ti pe (awọn ojisẹ) ni opurọ şiwaju wọn, ati awọn ijọ miran lẹhin wọn, awọn iran kõkan ti gbero si ojişẹ wọn lati ki i mọlẹ, atipe nwọn ti ba wọn se ariyanjiyan pẹlu irọ lati fi ba otitọ jẹ, nitorina Mo ki nwọn molẹ̀, atipe bawo ni igbẹsan iyà Mi ti ri i.

كَذَّبَتۡ قَبۡلَهُمۡ قَوۡمُ نُوحٖ وَٱلۡأَحۡزَابُ
مِنۢ بَعۡدِهِمۡۖ وَهَمَّتۡ كُلُّ أُمَّةِۭ بِرَسُولِهِمۡ
لِيَأۡخُذُوهُۖ وَجَٰدَلُواْ بِٱلۡبَٰطِلِ لِيُدۡحِضُواْ بِهِ ٱلۡحَقَّ
فَأَخَذۡتُهُمۡۖ فَكَيۡفَ كَانَ عِقَابِ ٥

**6.** Atipe bayi ni ọ̀rọ Oluwa rẹ ti şẹ lori awọn ẹniti o şe aigbagbọ pe dajudaju awọn ni ero ina.

وَكَذَٰلِكَ حَقَّتۡ كَلِمَتُ رَبِّكَ عَلَى ٱلَّذِينَ كَفَرُوٓاْ
أَنَّهُمۡ أَصۡحَٰبُ ٱلنَّارِ ٦

**7.** Awọn ẹniti nwọn gbe 'Al-Araşi' ru ati awọn ti o wa ni agbegbe rẹ̀ nwọn nşe afọmọ pẹlu fifi ọpẹ fun Oluwa nwọn, awọn si ni igbagbọ si I, nwọn si ntọrọ aforiji fun awọn ẹniti nwọn gbagbọ lododo: pe: Oluwa wa, anu Rẹ ati imọ Rẹ şo gbogbo nkan, nitorina fi oriji awọn ẹniti nwọn ronupiwada ti nwọn si tẹle oju ọna Rẹ, ki O şọ wọn ninu iyà (ina) Jahimi.

ٱلَّذِينَ يَحۡمِلُونَ ٱلۡعَرۡشَ وَمَنۡ حَوۡلَهُۥ يُسَبِّحُونَ بِحَمۡدِ
رَبِّهِمۡ وَيُؤۡمِنُونَ بِهِۦ وَيَسۡتَغۡفِرُونَ لِلَّذِينَ ءَامَنُواْ
رَبَّنَا وَسِعۡتَ كُلَّ شَيۡءٖ رَّحۡمَةٗ وَعِلۡمٗا
فَٱغۡفِرۡ لِلَّذِينَ تَابُواْ وَٱتَّبَعُواْ سَبِيلَكَ
وَقِهِمۡ عَذَابَ ٱلۡجَحِيمِ ٧

**8.** Oluwa wa, fi wọn sinu ọgba idẹra ibugbe ti yio ma bẹ titi, eyiti O ba wọn şe adehun rẹ̀ ati awọn ti

رَبَّنَا وَأَدۡخِلۡهُمۡ جَنَّٰتِ عَدۡنٍ ٱلَّتِي وَعَدتَّهُمۡ
وَمَن صَلَحَ مِنۡ ءَابَآئِهِمۡ وَأَزۡوَٰجِهِمۡ

o şe dada ninu awọn baba wọn ati awọn iyawo wọn ati arọmọdọmọ wọn, dajudaju Irẹ ni Alagbara, Ọlọgbọn.

وَذُرِّيَّٰتِهِمْۚ إِنَّكَ أَنتَ ٱلْعَزِيزُ ٱلْحَكِيمُ ٨

**9.** Ki O si şọ wọn nibi buburu, ẹniti O ba şọ nibi buburu ọjọ nã, dajudaju O ti sikẹ rẹ̀, atipe eyini ni erenjẹ ti o tobi.

وَقِهِمُ ٱلسَّيِّـَٔاتِۚ وَمَن تَقِ ٱلسَّيِّـَٔاتِ يَوْمَئِذٍ فَقَدْ رَحِمْتَهُۥۚ وَذَٰلِكَ هُوَ ٱلْفَوْزُ ٱلْعَظِيمُ ٩

**10.** Dajudaju awọn ẹniti o se aigbagbọ, a o maa pe wọn (lọjọ ajinde nigbati wọn ba ti wọ ina) wipe: ibinu ti Ọlọhun si yin otobi ju ibinu ti arayin si arayin lọ, nigbati a pe yin sibi igbagbọ ododo ti ẹsi se aigbagbọ.

إِنَّ ٱلَّذِينَ كَفَرُوا۟ يُنَادَوْنَ لَمَقْتُ ٱللَّهِ أَكْبَرُ مِن مَّقْتِكُمْ أَنفُسَكُمْ إِذْ تُدْعَوْنَ إِلَى ٱلْإِيمَٰنِ فَتَكْفُرُونَ ١٠

**11.** Nwọn o sọpe: Oluwa wa, Irẹ ti pa wa lẹmeji, O si ti ji wa ni ẹmeji; awa si jẹwọ ẹşẹ wa. Nitorina njẹ oju ọna kan wa lati jade bi?

قَالُوا۟ رَبَّنَآ أَمَتَّنَا ٱثْنَتَيْنِ وَأَحْيَيْتَنَا ٱثْنَتَيْنِ فَٱعْتَرَفْنَا بِذُنُوبِنَا فَهَلْ إِلَىٰ خُرُوجٍ مِّن سَبِيلٍ ١١

**12.** Awọnyi jẹ bẹ nitoripe dajudaju nigbati a ba pe Ọlọhun nikanşoşo ẹnyin ẹ şe aigbagbọ. Şugbọn ti nwọn ba nda nkan miran pọ mọ Ọ, ẹnyin yio gbagbọ. Nitorina idajọ ti Ọlọhun ni, Ẹniti O ga, ti O si tobi.

ذَٰلِكُم بِأَنَّهُۥٓ إِذَا دُعِىَ ٱللَّهُ وَحْدَهُۥ كَفَرْتُمْۖ وَإِن يُشْرَكْ بِهِۦ تُؤْمِنُوا۟ۚ فَٱلْحُكْمُ لِلَّهِ ٱلْعَلِىِّ ٱلْكَبِيرِ ١٢

**13.** On ni Ẹniti O nfi awọn ãyah Rẹ̀, han nyin atipe O nsọ ipese kalẹ̀ fun nyin lati sanma, atipe kò si ẹniti yio gba iranti ayafi ẹniti o şẹri kuro nibi dida nkan pọ mọ Ọlọhun.

هُوَ ٱلَّذِى يُرِيكُمْ ءَايَٰتِهِۦ وَيُنَزِّلُ لَكُم مِّنَ ٱلسَّمَآءِ رِزْقًاۚ وَمَا يَتَذَكَّرُ إِلَّا مَن يُنِيبُ ١٣

14. Nitorina ẹ kepe Ọlọhun niti ẹniti yio fi ododo ṣe ẹsin fun U, bi o fẹ bi awọn alaigbagbọ kọ̀.

فَٱدۡعُواْ ٱللَّهَ مُخۡلِصِينَ لَهُ ٱلدِّينَ وَلَوۡ كَرِهَ ٱلۡكَٰفِرُونَ ١٤

15. Ẹniti oni awọn ipo giga, Oni itẹ ọla, A ma ju ẹmi (iṣẹ riran Rẹ̀) pẹlu aṣẹ Rẹ̀ si ẹniti O ba fẹ ninu awọn ẹrusin Rẹ̀, ki o le ma fi ṣe kilọkilọ (fun) ọjọ Ipade.

رَفِيعُ ٱلدَّرَجَٰتِ ذُو ٱلۡعَرۡشِ يُلۡقِي ٱلرُّوحَ مِنۡ أَمۡرِهِۦ عَلَىٰ مَن يَشَآءُ مِنۡ عِبَادِهِۦ لِيُنذِرَ يَوۡمَ ٱلتَّلَاقِ ١٥

16. Ni ọjọ ti nwọn o jade (lati inu sare). Ti kinikan kò ni pamọ fun Ọlọhun lọdọ wọn. (Ọlọhun yio sọpe:) Tani ẹniti o ni ọla ni ọjọ oni? Ti Ọlọhun Ọkanṣoṣo, Olubori (ni iṣe).

يَوۡمَ هُم بَٰرِزُونَۖ لَا يَخۡفَىٰ عَلَى ٱللَّهِ مِنۡهُمۡ شَيۡءٞۚ لِّمَنِ ٱلۡمُلۡكُ ٱلۡيَوۡمَۖ لِلَّهِ ٱلۡوَٰحِدِ ٱلۡقَهَّارِ ١٦

17. Loni yi ni a o san ẹsan olukuluku ẹmi nipa ohun ti o ṣe nişẹ. Kò si abosi kankan ni oni. Dajudaju Ọlọhun ni O yara ni iṣiro.

ٱلۡيَوۡمَ تُجۡزَىٰ كُلُّ نَفۡسِۭ بِمَا كَسَبَتۡۚ لَا ظُلۡمَ ٱلۡيَوۡمَۚ إِنَّ ٱللَّهَ سَرِيعُ ٱلۡحِسَابِ ١٧

18. Atipe ki o fi ọjọ ti o nsunmọ na ṣe kilọ kilọ fun wọn, nigbati awọn ọkàn ti o ba ga de gògongò, lẹni ti o kun fun ibanujẹ. Kò ni si ọrẹ imulẹ̀ fun awọn alabosi, atipe kò ni si oluṣipẹ ti a o gba fun.

وَأَنذِرۡهُمۡ يَوۡمَ ٱلۡأٓزِفَةِ إِذِ ٱلۡقُلُوبُ لَدَى ٱلۡحَنَاجِرِ كَٰظِمِينَۚ مَا لِلظَّٰلِمِينَ مِنۡ حَمِيمٖ وَلَا شَفِيعٖ يُطَاعُ ١٨

19. On si nmọ ijamba awọn oju ati awọn ohun ti ọkan fi pamọ.

يَعۡلَمُ خَآئِنَةَ ٱلۡأَعۡيُنِ وَمَا تُخۡفِي ٱلصُّدُورُ ١٩

20. Atipe Ọlọhun yio dajọ pẹlu ododo. Atipe awọn ti nwọn nkepe lẹhin Rẹ̀ nwọn kò le ṣe idajọ kankan Dajudaju Ọlọhun ni Olugbọrọ, Ariran.

وَٱللَّهُ يَقۡضِي بِٱلۡحَقِّۖ وَٱلَّذِينَ يَدۡعُونَ مِن دُونِهِۦ لَا يَقۡضُونَ بِشَيۡءٍۗ إِنَّ ٱللَّهَ هُوَ ٱلسَّمِيعُ ٱلۡبَصِيرُ ٢٠

**21.** Abi nwọn kò rin lọ lori ilẹ ki wọn woye si bi atubọtan awọn ti o ti wa ṣiwaju wọn ti ri? Nwọn ni agbara ju wọn lọ nwọn si juwọn lọ ni ilapa lori ilẹ, sibẹsibẹ Ọlọhun jẹ wọn niya nitori ẹṣẹ wọn. Nwọn kò si ri ẹni gba wọn silẹ lọwọ Ọlọhun.

۞ أَوَلَمۡ يَسِيرُواْ فِي ٱلۡأَرۡضِ فَيَنظُرُواْ كَيۡفَ كَانَ عَٰقِبَةُ ٱلَّذِينَ كَانُواْ مِن قَبۡلِهِمۡۚ كَانُواْ هُمۡ أَشَدَّ مِنۡهُمۡ قُوَّةٗ وَءَاثَارٗا فِي ٱلۡأَرۡضِ فَأَخَذَهُمُ ٱللَّهُ بِذُنُوبِهِمۡ وَمَا كَانَ لَهُم مِّنَ ٱللَّهِ مِن وَاقٖ ٢١

**22.** Eyi jẹ bẹ nitoripe awọn ojiṣẹ wọn wa ba wọn pẹlu alaye ti o han, ṣugbọn nwọn kò gbagbọ, nitorina Ọlọhun pa wọn rẹ. Dajudaju On jẹ Alagbara ti O le kókó ni iya.

ذَٰلِكَ بِأَنَّهُمۡ كَانَت تَّأۡتِيهِمۡ رُسُلُهُم بِٱلۡبَيِّنَٰتِ فَكَفَرُواْ فَأَخَذَهُمُ ٱللَّهُۚ إِنَّهُۥ قَوِيّٞ شَدِيدُ ٱلۡعِقَابِ ٢٢

**23.** Dajudaju Awa ran Musa niṣẹ pẹlu awọn ãyah Wa ati awijare ti o han.

وَلَقَدۡ أَرۡسَلۡنَا مُوسَىٰ بِـَٔايَٰتِنَا وَسُلۡطَٰنٖ مُّبِينٍ ٢٣

**24.** Lọ si ọdọ Firiaona ati Hamana ati Karuna, ṣugbọn nwọn sọpe: Opidan opurọ ni.

إِلَىٰ فِرۡعَوۡنَ وَهَٰمَٰنَ وَقَٰرُونَ فَقَالُواْ سَٰحِرٞ كَذَّابٞ ٢٤

**25.** Nigbati o mu otitọ na de ọdọ wọn lati ọdọ Wa, nwọn sọpe: Ẹ pa awọn ọmọkunrin awọn ti nwọn gba a gbọ ki ẹ si da awọn ọmọbirin wọn si. Ete awọn alaigbagbọ kò ṣe nkankan ju iṣina lọ.

فَلَمَّا جَآءَهُم بِٱلۡحَقِّ مِنۡ عِندِنَا قَالُواْ ٱقۡتُلُوٓاْ أَبۡنَآءَ ٱلَّذِينَ ءَامَنُواْ مَعَهُۥ وَٱسۡتَحۡيُواْ نِسَآءَهُمۡۚ وَمَا كَيۡدُ ٱلۡكَٰفِرِينَ إِلَّا فِي ضَلَٰلٖ ٢٥

**26.** Atipe Firiaona sọpe: Ẹ ju mi silẹ ki npa Musa ki o kepe Oluwa rẹ. Dajudaju ẹru mba mi ki o ma ba yi ẹsin nyin pada tabi ki o fi ibajẹ gba ilẹ kan.

وَقَالَ فِرۡعَوۡنُ ذَرُونِيٓ أَقۡتُلۡ مُوسَىٰ وَلۡيَدۡعُ رَبَّهُۥٓۖ إِنِّيٓ أَخَافُ أَن يُبَدِّلَ دِينَكُمۡ أَوۡ أَن يُظۡهِرَ فِي ٱلۡأَرۡضِ ٱلۡفَسَادَ ٢٦

**27.** Atipe Musa sọpe: Emi sadi Oluwa mi ati Oluwa nyin lọwọ gbogbo onigberaga ti kò gbagbọ nipa ọjọ iṣiro.

وَقَالَ مُوسَىٰٓ إِنِّي عُذۡتُ بِرَبِّي وَرَبِّكُم مِّن كُلِّ مُتَكَبِّرٖ لَّا يُؤۡمِنُ بِيَوۡمِ ٱلۡحِسَابِ ٢٧

**28.** Atipe ọkunrin kan onigbagbọ ti o fi igbagbọ rẹ̀ pamọ ninu awọn ẹni Firiaona sọpe: Ẹ o ha pa enia kan nitori pe o sọpe: Oluwa mi ni Ọlọhun, dajudaju on si mu otitọ ti o han wa fun nyin lati ọdọ Oluwa nyin? Atipe ti o ba jẹ opurọ ni, irọ rẹ wa lori rẹ̀, ti o ba si jẹ olododo ni, apakan ohun ti o nṣe ileri rẹ fun nyin yio ṣẹ le nyin lori. Dajudaju Ọlọhun kò nfi awọn alaṣeju opurọ mọna.

وَقَالَ رَجُلٌ مُّؤْمِنٌ مِّنْ ءَالِ فِرْعَوْنَ يَكْتُمُ إِيمَٰنَهُۥٓ أَتَقْتُلُونَ رَجُلًا أَن يَقُولَ رَبِّىَ ٱللَّهُ وَقَدْ جَآءَكُم بِٱلْبَيِّنَٰتِ مِن رَّبِّكُمْ ۖ وَإِن يَكُ كَٰذِبًا فَعَلَيْهِ كَذِبُهُۥ ۖ وَإِن يَكُ صَادِقًا يُصِبْكُم بَعْضُ ٱلَّذِى يَعِدُكُمْ ۖ إِنَّ ٱللَّهَ لَا يَهْدِى مَنْ هُوَ مُسْرِفٌ كَذَّابٌ ﴿٢٨﴾

**29.** Ẹnyin enia mi, ẹnyin ni ẹ ni ijọba loni ti ẹ si jẹ alaṣẹ lori ilẹ̀ na, ṣugbọn tani le ran wa lọwọ ti iyà Ọlọhun ba de wa ba wa? Firiaona sọpe: Emi kò fi nkankan han nyin ju ohun ti mo ri lọ, atipe emi kò fi nyin mọna miran bikoṣe ọna ti o tọ.

يَٰقَوْمِ لَكُمُ ٱلْمُلْكُ ٱلْيَوْمَ ظَٰهِرِينَ فِى ٱلْأَرْضِ فَمَن يَنصُرُنَا مِنۢ بَأْسِ ٱللَّهِ إِن جَآءَنَا ۚ قَالَ فِرْعَوْنُ مَآ أُرِيكُمْ إِلَّا مَآ أَرَىٰ وَمَآ أَهْدِيكُمْ إِلَّا سَبِيلَ ٱلرَّشَادِ ﴿٢٩﴾

**30.** Atipe ẹniti o gbagbọ ni ododo wipe: Ẹnyin enia mi, emi npaiya iru ọjọ (iyà) awọn ijọ Ahsãb (ti odi mọ pọ) na.

وَقَالَ ٱلَّذِىٓ ءَامَنَ يَٰقَوْمِ إِنِّىٓ أَخَافُ عَلَيْكُم مِّثْلَ يَوْمِ ٱلْأَحْزَابِ ﴿٣٠﴾

**31.** Ni iru eyiti o ṣe awọn enia Nuha ati Adi ati Samudu ati awọn ti o tẹle wọn. Ọlọhun kò si gbero lati ṣe abosi pẹlu awọn ẹru (Rẹ̀).

مِثْلَ دَأْبِ قَوْمِ نُوحٍ وَعَادٍ وَثَمُودَ وَٱلَّذِينَ مِنۢ بَعْدِهِمْ ۚ وَمَا ٱللَّهُ يُرِيدُ ظُلْمًا لِّلْعِبَادِ ﴿٣١﴾

**32.** Atipe ẹnyin enia mi, ẹru mba mi fun nyin nitori ọjọ ti a o ma pe ara ẹni.

وَيَٰقَوْمِ إِنِّىٓ أَخَافُ عَلَيْكُمْ يَوْمَ ٱلتَّنَادِ ﴿٣٢﴾

**33.** Ọjọ ti ẹ o pẹhinda ti ẹ o ma sa lọ, kò ni si olugbani-silẹ̀ fun

يَوْمَ تُوَلُّونَ مُدْبِرِينَ مَا لَكُم مِّنَ ٱللَّهِ مِنْ عَاصِمٍ

nyin lọdọ Ọlọhun atipe ẹniti Ọlọhun ba şi lọna kò le si afinimọna kan fun u.

وَمَن يُضْلِلِ ٱللَّهُ فَمَا لَهُۥ مِنْ هَادٍ ٣٣

**34.** Atipe dajudaju Yusufu tọ̀ nyin wa ni işiwaju pẹlu ami ti o han, şugbọn ẹnyin kò ye şe tabi-tabi nipa ohun ti o mu wa fun nyin, titi o fi ku, ẹ sọpe: Ọlọhun ko ni gbe ojişẹ kan dide lẹhin rẹ̀ mọ. Gẹgẹbayi ni Ọlọhun nşi alaşeju oni-tabi-tabi lọna.

وَلَقَدْ جَآءَكُمْ يُوسُفُ مِن قَبْلُ بِٱلْبَيِّنَٰتِ فَمَا زِلْتُمْ فِى شَكٍّ مِّمَّا جَآءَكُم بِهِۦ حَتَّىٰٓ إِذَا هَلَكَ قُلْتُمْ لَن يَبْعَثَ ٱللَّهُ مِنۢ بَعْدِهِۦ رَسُولًا كَذَٰلِكَ يُضِلُّ ٱللَّهُ مَنْ هُوَ مُسْرِفٌ مُّرْتَابٌ ٣٤

**35.** Awọn ti nwọn ma njiyan nipa awọn ami Ọlọhun laisi idi-ọ̀rọ ti o wa ba wọn. Ẹşẹ nla ni lọdọ Ọlọhun ati lọdọ awọn onigbagbọ ododo. Gẹgẹbayi ni Ọlọhun nfi odidi di ọkàn gbogbo onigberaga, ajẹninpa.

ٱلَّذِينَ يُجَٰدِلُونَ فِىٓ ءَايَٰتِ ٱللَّهِ بِغَيْرِ سُلْطَٰنٍ أَتَىٰهُمْ كَبُرَ مَقْتًا عِندَ ٱللَّهِ وَعِندَ ٱلَّذِينَ ءَامَنُوا۟ كَذَٰلِكَ يَطْبَعُ ٱللَّهُ عَلَىٰ كُلِّ قَلْبِ مُتَكَبِّرٍ جَبَّارٍ ٣٥

**36.** Atipe Firiaona sọpe: Irẹ hamana: mọ ile ti o ga kan fun mi ki nle de ọna na.

وَقَالَ فِرْعَوْنُ يَٰهَٰمَٰنُ ٱبْنِ لِى صَرْحًا لَّعَلِّىٓ أَبْلُغُ ٱلْأَسْبَٰبَ ٣٦

**37.** Ọna sanma; nigbana emi yio le de ọdọ Ọlọhun Musa, atipe dajudaju emi ro o si opurọ kan. Gẹgẹbayi ni a şe jẹ ki buburu işẹ Firiaona kun u loju, a si şẹ ẹ lori kuro loju ọna. Atipe ete Firiaona kò jẹ nkankan bikoşe òfò.

أَسْبَٰبَ ٱلسَّمَٰوَٰتِ فَأَطَّلِعَ إِلَىٰٓ إِلَٰهِ مُوسَىٰ وَإِنِّى لَأَظُنُّهُۥ كَٰذِبًا وَكَذَٰلِكَ زُيِّنَ لِفِرْعَوْنَ سُوٓءُ عَمَلِهِۦ وَصُدَّ عَنِ ٱلسَّبِيلِ وَمَا كَيْدُ فِرْعَوْنَ إِلَّا فِى تَبَابٍ ٣٧

**38.** Atipe ẹniti o gbagbọ ni ododo sọpe: Ẹnyin enia mi, ẹ tẹle mi, emi yio fi ọna mọ nyin ni ọna ti o tọ.

وَقَالَ ٱلَّذِىٓ ءَامَنَ يَٰقَوْمِ ٱتَّبِعُونِ أَهْدِكُمْ سَبِيلَ ٱلرَّشَادِ ٣٨

**39.** Ẹnyin enia mi, iṣẹmi aiye yi igbadun lasan diẹ ni atipe dajudaju ọrun ni ile ti (yio wa titi) orinlẹ̀.

يَٰقَوۡمِ إِنَّمَا هَٰذِهِ ٱلۡحَيَوٰةُ ٱلدُّنۡيَا مَتَٰعٞ وَإِنَّ ٱلۡأٓخِرَةَ هِيَ دَارُ ٱلۡقَرَارِ ﴿٣٩﴾

**40.** Ẹniti o ba ṣe buburu kan a kò ni san a lẹsan ayafi iru rẹ̀ atipe ẹniti o ba si ṣe rere ni ọkunrin tabi obirin ti o si jẹ olugbagbọ ododo, awọn eleyi ni yio wọ ọgba idẹra, a o ma pese fun wọn ninu rẹ̀ laini onka.

مَنۡ عَمِلَ سَيِّئَةٗ فَلَا يُجۡزَىٰٓ إِلَّا مِثۡلَهَاۖ وَمَنۡ عَمِلَ صَٰلِحٗا مِّن ذَكَرٍ أَوۡ أُنثَىٰ وَهُوَ مُؤۡمِنٞ فَأُوْلَٰٓئِكَ يَدۡخُلُونَ ٱلۡجَنَّةَ يُرۡزَقُونَ فِيهَا بِغَيۡرِ حِسَابٖ ﴿٤٠﴾

**41.** Atipe ẹnyin enia mi, ẽṣe ti mo fi npe nyin wa si ọna ọla ti ẹnyin si npe mi lọ si inu ina?

۞وَيَٰقَوۡمِ مَا لِيٓ أَدۡعُوكُمۡ إِلَى ٱلنَّجَوٰةِ وَتَدۡعُونَنِيٓ إِلَى ٱلنَّارِ ﴿٤١﴾

**42.** Ẹnyin npe mi pe ki nṣe aikomore si Ọlọhun ati ki emi fi ohun ti emi kò ni mimọ rẹ̀ ṣe orogun fun U, ṣugbọn emi npe nyin lọ si ọdọ (Ọba) Alagbara, Alaforiji.

تَدۡعُونَنِي لِأَكۡفُرَ بِٱللَّهِ وَأُشۡرِكَ بِهِۦ مَا لَيۡسَ لِي بِهِۦ عِلۡمٞ وَأَنَا۠ أَدۡعُوكُمۡ إِلَى ٱلۡعَزِيزِ ٱلۡغَفَّٰرِ ﴿٤٢﴾

**43.** Laisi tabitabi, dajudaju ohun ti ẹ npe mi si ẹtọ jijẹ ipe kò si fun u ni aiye ati ni ọrun, atipe dajudaju apadasi wa ọdọ Ọlọhun ni, atipe dajudaju awọn olukọja ẹnu ala awọn ni ọmọ ina.

لَا جَرَمَ أَنَّمَا تَدۡعُونَنِيٓ إِلَيۡهِ لَيۡسَ لَهُۥ دَعۡوَةٞ فِي ٱلدُّنۡيَا وَلَا فِي ٱلۡأٓخِرَةِ وَأَنَّ مَرَدَّنَآ إِلَى ٱللَّهِ وَأَنَّ ٱلۡمُسۡرِفِينَ هُمۡ أَصۡحَٰبُ ٱلنَّارِ ﴿٤٣﴾

**44.** Nitorina laipẹ ẹ o ranti ohun ti emi nba nyin sọ, atipe mo ti fi ọrọ mi ti si ọdọ Ọlọhun. Dajudaju Ọlọhun ni Oluriran ri awọn ẹda.

فَسَتَذۡكُرُونَ مَآ أَقُولُ لَكُمۡۚ وَأُفَوِّضُ أَمۡرِيٓ إِلَى ٱللَّهِۚ إِنَّ ٱللَّهَ بَصِيرُۢ بِٱلۡعِبَادِ ﴿٤٤﴾

**45.** Ọlọhun si dabo bo o nibi buburu ohun ti nwọn da lete; iya buburu si sọkalẹ̀ le awọn ẹni Firiaona lori.

فَوَقَىٰهُ ٱللَّهُ سَيِّـَٔاتِ مَا مَكَرُواْۖ وَحَاقَ بِـَٔالِ فِرۡعَوۡنَ سُوٓءُ ٱلۡعَذَابِ ﴿٤٥﴾

**46.** Ina na ni a o şẹ wọn lori lọsi ọdọ rẹ̀ ni owurọ ati ni aşalẹ, atipe ọjọ ti akoko na yio ba de (nwọn o sọpe): Ẹ fi awọn enia Firiaona wọ inu eyi ti o le ni iyà.

ٱلنَّارُ يُعْرَضُونَ عَلَيْهَا غُدُوًّا وَعَشِيًّا ۖ وَيَوْمَ تَقُومُ ٱلسَّاعَةُ أَدْخِلُوٓا۟ ءَالَ فِرْعَوْنَ أَشَدَّ ٱلْعَذَابِ ﴿٤٦﴾

**47.** Ati nigbati nwọn ba mba ara wọn şe tami-o-rọmi ninu ina, awọn ti kò ni agbara yio ma sọ fun awọn ẹniti o se igberaga pe: Dajudaju awa jẹ ẹniti o tẹle ti nyin; njẹ ẹnyin ha le ti ipin kan ninu ina na sẹhin fun wa bi?

وَإِذْ يَتَحَآجُّونَ فِى ٱلنَّارِ فَيَقُولُ ٱلضُّعَفَٰٓؤُا۟ لِلَّذِينَ ٱسْتَكْبَرُوٓا۟ إِنَّا كُنَّا لَكُمْ تَبَعًا فَهَلْ أَنتُم مُّغْنُونَ عَنَّا نَصِيبًا مِّنَ ٱلنَّارِ ﴿٤٧﴾

**48.** Awọn ti o şe igberaga na yio sọpe: Dajudaju gbogbo wa ni a wa ninu rẹ̀: Dajudaju Ọlọhun na ti şe idajọ ni arin awọn ẹru (Rẹ̀).

قَالَ ٱلَّذِينَ ٱسْتَكْبَرُوٓا۟ إِنَّا كُلٌّ فِيهَآ إِنَّ ٱللَّهَ قَدْ حَكَمَ بَيْنَ ٱلْعِبَادِ ﴿٤٨﴾

**49.** Atipe awọn ti o wa ninu ina na yio sọ fun awọn oluşọ ina pe: Ẹ ba wa bẹ Oluwa nyin ki o şe iyà ni fifuyẹ ni ọjọ kan fun wa.

وَقَالَ ٱلَّذِينَ فِى ٱلنَّارِ لِخَزَنَةِ جَهَنَّمَ ٱدْعُوا۟ رَبَّكُمْ يُخَفِّفْ عَنَّا يَوْمًا مِّنَ ٱلْعَذَابِ ﴿٤٩﴾

**50.** Nwọn yio sọpe: Njẹ awọn ojişẹ nyin ko ti jẹ ẹniti o ti wa ba nyin pẹlu alaye? Nwọn o sọpe: Bẹni. Nwọn o sọpe: Ẹnyin na ẹ bẹbẹ (fun ara nyin). Bẹ si ni ẹbẹ awọn alaigbagbọ kò jẹ kinikan ayafi işina.

قَالُوٓا۟ أَوَلَمْ تَكُ تَأْتِيكُمْ رُسُلُكُم بِٱلْبَيِّنَٰتِ ۖ قَالُوا۟ بَلَىٰ ۚ قَالُوا۟ فَٱدْعُوا۟ ۗ وَمَا دُعَٰٓؤُا۟ ٱلْكَٰفِرِينَ إِلَّا فِى ضَلَٰلٍ ﴿٥٠﴾

**51.** Dajudaju Awa A o şe aranşe fun awọn ojişẹ Wa, ati awọn ẹniti o gbagbọ ni ododo, ni igbesi aiye yi ati ni ọjọ ti awọn ẹlẹri yio ba dide.

إِنَّا لَنَنصُرُ رُسُلَنَا وَٱلَّذِينَ ءَامَنُوا۟ فِى ٱلْحَيَوٰةِ ٱلدُّنْيَا وَيَوْمَ يَقُومُ ٱلْأَشْهَٰدُ ﴿٥١﴾

**52.** Ọjọ na aroye wọn kò ni şe awọn alabosi ni anfani, atipe egun

يَوْمَ لَا يَنفَعُ ٱلظَّٰلِمِينَ مَعْذِرَتُهُمْ ۖ

وَلَهُمُ ٱللَّعۡنَةُ وَلَهُمۡ سُوٓءُ ٱلدَّارِ ﴿٥٢﴾

yio wa fun wọn atipe ile buburu mbẹ fun wọn.

وَلَقَدۡ ءَاتَيۡنَا مُوسَى ٱلۡهُدَىٰ وَأَوۡرَثۡنَا بَنِيٓ إِسۡرَٰٓءِيلَ ٱلۡكِتَٰبَ ﴿٥٣﴾

**53.** Atipe dajudaju A ti fun (Annabi) Musa ni imọna, A si jogun Tirà na fun awọn ọmọ Israila.

هُدٗى وَذِكۡرَىٰ لِأُوْلِي ٱلۡأَلۡبَٰبِ ﴿٥٤﴾

**54.** O jẹ imọna ati iranti fun awọn oni-lakaye.

فَٱصۡبِرۡ إِنَّ وَعۡدَ ٱللَّهِ حَقّٞ وَٱسۡتَغۡفِرۡ لِذَنۢبِكَ وَسَبِّحۡ بِحَمۡدِ رَبِّكَ بِٱلۡعَشِيِّ وَٱلۡإِبۡكَٰرِ ﴿٥٥﴾

**55.** Nitoribẹ ki o rọju; dajudaju adehun ti Ọlọhun jẹ otitọ ati ki o tọrọ idariji fun ẹṣẹ rẹ ki o si ma ṣe afọmọ (fun U) pẹlu fifi ọpẹ fun Oluwa rẹ ni aṣalẹ ati ni owurọ kutukutu.

إِنَّ ٱلَّذِينَ يُجَٰدِلُونَ فِيٓ ءَايَٰتِ ٱللَّهِ بِغَيۡرِ سُلۡطَٰنٍ أَتَىٰهُمۡ إِن فِي صُدُورِهِمۡ إِلَّا كِبۡرٞ مَّا هُم بِبَٰلِغِيهِۚ فَٱسۡتَعِذۡ بِٱللَّهِۖ إِنَّهُۥ هُوَ ٱلسَّمِيعُ ٱلۡبَصِيرُ ﴿٥٦﴾

**56.** Dajudaju awọn ẹniti nwọn nṣe atako nipa awọn ãyah Ọlọhun laini idi kan pataki ti o wa ba wọn, kò si kinikan ninu igbaiya wọn ayafi motomoto wọn ko le lepa ba a (ohun ti wọn binu rẹ lelori). Nitorina sadi Ọlọhun Dajudaju On ni Olugbọ,Ariran.

لَخَلۡقُ ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَٱلۡأَرۡضِ أَكۡبَرُ مِنۡ خَلۡقِ ٱلنَّاسِ وَلَٰكِنَّ أَكۡثَرَ ٱلنَّاسِ لَا يَعۡلَمُونَ ﴿٥٧﴾

**57.** Dajudaju ẹda sanma ati ilẹ̀ tobi ju ẹda enia lọ; ṣugbọn ọpọlọpọ awọn enia kò mọ̀ bẹ.

وَمَا يَسۡتَوِي ٱلۡأَعۡمَىٰ وَٱلۡبَصِيرُ وَٱلَّذِينَ ءَامَنُواْ وَعَمِلُواْ ٱلصَّٰلِحَٰتِ وَلَا ٱلۡمُسِيٓءُۚ قَلِيلٗا مَّا تَتَذَكَّرُونَ ﴿٥٨﴾

**58.** Atipe afọju ati ariran kò le ba ara wọn dọgba, bẹ si ni awọn ti o gbagbọ ni ododo ti nwọn si ṣe iṣẹ rere ati awọn aṣe buburu (ko le dọgba). Itẹti nyin si ọrọ Ọlọhun kere pupọ.

**59.** Dajudaju akoko na yio de, ko si si iyemeji ninu rẹ̀, ṣugbọn ọpọlọpọ awọn enia ni kò gbagbọ.

إِنَّ ٱلسَّاعَةَ لَءَاتِيَةٌ لَّا رَيْبَ فِيهَا وَلَٰكِنَّ أَكْثَرَ ٱلنَّاسِ لَا يُؤْمِنُونَ ﴿٥٩﴾

**60.** Atipe Oluwa nyin sọpe: Ẹ pe Mi ki Emi jẹ ipe nyin. Dajudaju awọn ẹniti nwọn nṣe igberaga ṣẹri kuro nibi ijọsin Mi laipẹ nwọn yio wọ Jahannama ni ẹni yẹpẹrẹ.

وَقَالَ رَبُّكُمُ ٱدْعُونِىٓ أَسْتَجِبْ لَكُمْ ۚ إِنَّ ٱلَّذِينَ يَسْتَكْبِرُونَ عَنْ عِبَادَتِى سَيَدْخُلُونَ جَهَنَّمَ دَاخِرِينَ ﴿٦٠﴾

**61.** Ọlọhun ni Ẹniti O ṣe oru fun nyin ki ẹ le ma sinmi ninu rẹ̀ ati ọsan ni iriran. Dajudaju Ọlọhun na ni Alajulọ ọla lori gbogbo awọn enia, ṣugbọn awọn ọpọlọpọ enia ki iṣe ọpẹ.

ٱللَّهُ ٱلَّذِى جَعَلَ لَكُمُ ٱلَّيْلَ لِتَسْكُنُوا۟ فِيهِ وَٱلنَّهَارَ مُبْصِرًا ۚ إِنَّ ٱللَّهَ لَذُو فَضْلٍ عَلَى ٱلنَّاسِ وَلَٰكِنَّ أَكْثَرَ ٱلنَّاسِ لَا يَشْكُرُونَ ﴿٦١﴾

**62.** Eyi ni Ọlọhun Oluwa nyin, Ẹlẹda gbogbo nkan. Ko si ọlọhun miran ayafi On. Ẽṣe ti ẹ fi ngunri.

ذَٰلِكُمُ ٱللَّهُ رَبُّكُمْ خَٰلِقُ كُلِّ شَىْءٍ لَّآ إِلَٰهَ إِلَّا هُوَ ۖ فَأَنَّىٰ تُؤْفَكُونَ ﴿٦٢﴾

**63.** Bayi ni a ṣe nṣẹri awọn ti nwọn ntako awọn ãyah Ọlọhun.

كَذَٰلِكَ يُؤْفَكُ ٱلَّذِينَ كَانُوا۟ بِـَٔايَٰتِ ٱللَّهِ يَجْحَدُونَ ﴿٦٣﴾

**64.** Ọlọhun na ni Ẹniti O ṣe ilẹ fun nyin ni pẹtẹpẹrẹ ti O si ṣe sanma ni ohun ti a mọ (leyin lori), ti O si ya aworan nyin O si ṣe aworan nyin na ni daradara, O si ṣe arisiki fun nyin ni eyiti o mọ. (Ẹniti o ṣe eyi fun nyin) ni Ọlọhun Oluwa nyin, nitorina ibukun ni fun Ọlọhun Oluwa gbogbo ẹda.

ٱللَّهُ ٱلَّذِى جَعَلَ لَكُمُ ٱلْأَرْضَ قَرَارًا وَٱلسَّمَآءَ بِنَآءً وَصَوَّرَكُمْ فَأَحْسَنَ صُوَرَكُمْ وَرَزَقَكُم مِّنَ ٱلطَّيِّبَٰتِ ۚ ذَٰلِكُمُ ٱللَّهُ رَبُّكُمْ ۖ فَتَبَارَكَ ٱللَّهُ رَبُّ ٱلْعَٰلَمِينَ ﴿٦٤﴾

**65.** On ni Alãye, kò si ọlọhun miran ayafi On; nitorina ẹ ma kepe E niti ẹniti o ṣe afọmọ ẹsin fun U. Ọpẹ jẹ ti Ọlọhun Oluwa gbogbo ẹda.

هُوَ ٱلْحَىُّ لَآ إِلَٰهَ إِلَّا هُوَ فَٱدْعُوهُ مُخْلِصِينَ لَهُ ٱلدِّينَ ۗ ٱلْحَمْدُ لِلَّهِ رَبِّ ٱلْعَٰلَمِينَ ﴿٦٥﴾

**66.** Sọpe: Dajudaju a kọ̀ fun mi pe ki nsin awọn ohun ti ẹnyin nsin lẹhin Ọlọhun, nigbati awọn alaye ti o yanju ti wa ba mi lati ọdọ Oluwa mi; atipe a pa mi laṣẹ pe ki nju ọwọ ju ẹsẹ silẹ fun Oluwa gbogbo ẹda.

۞ قل إني نهيت أن أعبد الذين تدعون من دون الله لما جاءني البينت من ربي وأمرت أن أسلم لرب العلمين ﴿٦٦﴾

**67.** On ni Ẹniti O da nyin lati inu iyẹpẹ lẹhinna lati inu omi gbọlọgbọlọ, lẹhinna ninu ẹjẹ didi, lẹhinna O mu nyin jade ni oponlo, lẹhinna ki ẹnyin le de gongo agbara nyin, lẹhinna ki ẹ wa di agbalagba ti o di ogbo; atipe o wa ninu nyin ẹniti a o pa ṣiwaju (ki o to di agba) atipe ki ẹyin le di akoko kan ti ati ṣọ atipe ki ẹnyin le ṣe lakaye.

هو الذي خلقكم من تراب ثم من نطفة ثم من علقة ثم يخرجكم طفلا ثم لتبلغوا أشدكم ثم لتكونوا شيوخا ومنكم من يتوفى من قبل ولتبلغوا أجلا مسمى ولعلكم تعقلون ﴿٦٧﴾

**68.** On ni Ẹniti O ṣe nyin ni abẹmi, yio si tun pa nyin, nigbati O ba pinnu nkankan, yio kan sọ fun u pe jẹ bẹẹ, nigbana yio si jẹ bẹ.

هو الذي يحي ويميت فإذا قضى أمرا فإنما يقول له كن فيكون ﴿٦٨﴾

**69.** Irẹ kò woye si awọn ẹniti nwọn ṣe ariyanjiyan nipa awọn ãyàh Ọlọhun, bawo ni nwọn ṣe nyipada?

ألم تر إلى الذين يجدلون في ءايت الله أنى يصرفون ﴿٦٩﴾

**70.** Awọn ẹniti nwọn pe Tirà nã nirọ ati ohun ti A fi ran awọn ojiṣẹ Wa. Nitorina nwọn mbọ wa mọ.

الذين كذبوا بالكتب وبما أرسلنا به رسلنا فسوف يعلمون ﴿٧٠﴾

**71.** Nigbati ṣẹkẹṣẹkẹ ati ẹwọn ba wa ni ọrun wọn. A o fi wọ wọn.

إذ الأغلل في أعنقهم والسلسل يسحبون ﴿٧١﴾

**72.** Sinu igbona (Jahannama), lẹhinna a o ma fi wọn kona.

في الحميم ثم في النار يسجرون ﴿٧٢﴾

ثُمَّ قِيلَ لَهُمۡ أَيۡنَ مَا كُنتُمۡ تُشۡرِكُونَ ﴿٧٣﴾

**73.** Lẹhinna a o sọ fun wọn pe: Nibo ni ohun ti ẹnyin fi nṣe orogun wa.

مِن دُونِ ٱللَّهِۖ قَالُواْ ضَلُّواْ عَنَّا بَل لَّمۡ نَكُن نَّدۡعُواْ مِن قَبۡلُ شَيۡـٔٗاۚ كَذَٰلِكَ يُضِلُّ ٱللَّهُ ٱلۡكَٰفِرِينَ ﴿٧٤﴾

**74.** Lẹhin Ọlọhun? Nwọn o sọpe: nwọn ti fi wa silẹ; bẹkọ, awa ko jẹ ẹniti o npe nkankan ṣiwaju. Bayi ni Ọlọhun ṣe nfi awọn alaigbagbọ silẹ ninu iṣina.

ذَٰلِكُم بِمَا كُنتُمۡ تَفۡرَحُونَ فِي ٱلۡأَرۡضِ بِغَيۡرِ ٱلۡحَقِّ وَبِمَا كُنتُمۡ تَمۡرَحُونَ ﴿٧٥﴾

**75.** Awọn yi jẹ bẹ nitoripe ẹnyin nyọ ni orilẹ̀ lai jẹ ẹtọ ati nitori ayọ ayọpọrọ nyin.

ٱدۡخُلُوٓاْ أَبۡوَٰبَ جَهَنَّمَ خَٰلِدِينَ فِيهَاۖ فَبِئۡسَ مَثۡوَى ٱلۡمُتَكَبِّرِينَ ﴿٧٦﴾

**76.** Ẹ wọ awọn oju ọna Jahannama ki ẹ ṣe gbere sinu rẹ̀; o si buru ni ibugbe fun awọn onigberaga.

فَٱصۡبِرۡ إِنَّ وَعۡدَ ٱللَّهِ حَقّٞۚ فَإِمَّا نُرِيَنَّكَ بَعۡضَ ٱلَّذِي نَعِدُهُمۡ أَوۡ نَتَوَفَّيَنَّكَ فَإِلَيۡنَا يُرۡجَعُونَ ﴿٧٧﴾

**77.** Nitorina ki o ṣe ifarada, dajudaju adehun Ọlọhun otitọ ni. Ninu ki a fi han ọ apakan ohun ti A ṣe ni adehun fun wọn tabi ki A pa ọ, nitorina a o ṣẹri wọn pada si ọdọ Wa.

وَلَقَدۡ أَرۡسَلۡنَا رُسُلٗا مِّن قَبۡلِكَ مِنۡهُم مَّن قَصَصۡنَا عَلَيۡكَ وَمِنۡهُم مَّن لَّمۡ نَقۡصُصۡ عَلَيۡكَۗ وَمَا كَانَ لِرَسُولٍ أَن يَأۡتِيَ بِـَٔايَةٍ إِلَّا بِإِذۡنِ ٱللَّهِۚ فَإِذَا جَآءَ أَمۡرُ ٱللَّهِ قُضِيَ بِٱلۡحَقِّ وَخَسِرَ هُنَالِكَ ٱلۡمُبۡطِلُونَ ﴿٧٨﴾

**78.** Atipe dajudaju A ti ran awọn ojiṣẹ ṣiwaju rẹ, awọn ti A sọtan wọn fun ọ wa ninu wọn. Awọn ti A ko sọtan wọn fun ọ wa ninu wọn. Atipe kò tọ si ojiṣẹ kan pe ki o mu ãyah kan wa ayafi pẹlu iyọda Ọlọhun; atipe nigbati aṣẹ Ọlọhun ba de, a o dajọ pẹlu ododo, awọn obilẹjẹ ti ṣòfò nibẹ.

ٱللَّهُ ٱلَّذِي جَعَلَ لَكُمُ ٱلۡأَنۡعَٰمَ لِتَرۡكَبُواْ مِنۡهَا وَمِنۡهَا تَأۡكُلُونَ ﴿٧٩﴾

**79.** Ọlọhun ni Ẹniti O da awọn ẹran ẹlẹsẹ-mẹrin fun nyin ki ẹ le ma gùn ninu wọn, ki ẹ si ma jẹ ninu wọn.

**80.** Atipe awọn anfani miran wa fun nyin lara wọn, ati nitori ki ẹ le ma wa bukata ti o jẹ idunran ọkan nyin lara wọn, atipe lori wọn, ati ni ori ọkọ ni ẹ o jẹ ẹniti a o ma gbe (kakiri).

وَلَكُمْ فِيهَا مَنَٰفِعُ وَلِتَبْلُغُوا۟ عَلَيْهَا حَاجَةً فِى صُدُورِكُمْ وَعَلَيْهَا وَعَلَى ٱلْفُلْكِ تُحْمَلُونَ ﴿٨٠﴾

**81.** Atipe O sin fi awọn ãyah Rẹ han nyin; atipe ewo ninu awọn ãyah Ọlọhun ni ẹ le ma se atako?

وَيُرِيكُمْ ءَايَٰتِهِۦ فَأَىَّ ءَايَٰتِ ٱللَّهِ تُنكِرُونَ ﴿٨١﴾

**82.** Nwọn kò ha rin ni ori ilẹ ni, ki nwọn woye bawo ni atubọtan awọn ẹniti o ti şiwaju wọn ti jẹ? Nwọn jẹ ẹniti o pọ ju wọn lọ nwọn si ni agbara ju wọn lọ nwọn si lapa lori ilẹ juwọn lọ, ohun ti nwọn kojọ kò rọrọ̀ nkankan fun wọn.

أَفَلَمْ يَسِيرُوا۟ فِى ٱلْأَرْضِ فَيَنظُرُوا۟ كَيْفَ كَانَ عَٰقِبَةُ ٱلَّذِينَ مِن قَبْلِهِمْ ۚ كَانُوٓا۟ أَكْثَرَ مِنْهُمْ وَأَشَدَّ قُوَّةً وَءَاثَارًا فِى ٱلْأَرْضِ فَمَآ أَغْنَىٰ عَنْهُم مَّا كَانُوا۟ يَكْسِبُونَ ﴿٨٢﴾

**83.** Nigbati awọn ojişẹ wọn de wa ba wọn pẹlu alaye ti o han, nwọn yọ si mimọ ti o wa ni ọdọ wọn, ohun ti nwọn fi şe yẹ̀yẹ̃ si sọkalẹ̀ le wọn lori.

فَلَمَّا جَآءَتْهُمْ رُسُلُهُم بِٱلْبَيِّنَٰتِ فَرِحُوا۟ بِمَا عِندَهُم مِّنَ ٱلْعِلْمِ وَحَاقَ بِهِم مَّا كَانُوا۟ بِهِۦ يَسْتَهْزِءُونَ ﴿٨٣﴾

**84.** Nigbati nwọn si ri iyà Wa, nwọn sọpe: Awa ni igbagbọ ododo si Ọlọhun On-ni kanşoşo, atipe awa şe aigbagbọ si awọn ohun ti awa fi nşe orogun si I.

فَلَمَّا رَأَوْا۟ بَأْسَنَا قَالُوٓا۟ ءَامَنَّا بِٱللَّهِ وَحْدَهُۥ وَكَفَرْنَا بِمَا كُنَّا بِهِۦ مُشْرِكِينَ ﴿٨٤﴾

**85.** Igbagbọ wọn kò şe wọn ni anfani nigbati nwọn ti ri iyà Wa, bayi ni işe Ọlọhun eyiti O mã nşe pẹlu awọn ẹru Rẹ awọn alaigbagbọ ti şe òfò nibẹ.

فَلَمْ يَكُ يَنفَعُهُمْ إِيمَٰنُهُمْ لَمَّا رَأَوْا۟ بَأْسَنَا ۖ سُنَّتَ ٱللَّهِ ٱلَّتِى قَدْ خَلَتْ فِى عِبَادِهِۦ ۖ وَخَسِرَ هُنَالِكَ ٱلْكَٰفِرُونَ ﴿٨٥﴾

## (41) Suratu Fusilat




*Ni orukọ Ọlọhun Ajọkẹ aiye,*
*Aṣakẹ ọrun.*

بِسۡمِ ٱللَّهِ ٱلرَّحۡمَٰنِ ٱلرَّحِيمِ

**1.** Hã, Mĩm (Ọlọhun ni O mọ ohun ti O gbà lérò pẹlu awọn harafi yi).

حمٓ ١

**2.** Ohun ti o sọkalẹ̀ lati ọdọ (Oluwa) Ajọkẹ aiye, Aṣakẹ ọrun.

تَنزِيلٞ مِّنَ ٱلرَّحۡمَٰنِ ٱلرَّحِيمِ ٢

**3.** Eyi ni Tirà kan ti a ṣe àlàyẽ (Fussilat) awọn ọrọ̀ inu rẹ̀, Al-Kùrani ni ede Larubawa fun awọn enia ti nwọn ni mimọ̀.

كِتَٰبٞ فُصِّلَتۡ ءَايَٰتُهُۥ قُرۡءَانًا عَرَبِيّٗا لِّقَوۡمٖ يَعۡلَمُونَ ٣

**4.** O jẹ olufun-ni ni iro-idunnu ati oluṣe ikilọ. Ṣugbọn ọpọlọpọ wọn ṣẹri kuro, nwọn kò gbọ.

بَشِيرٗا وَنَذِيرٗا فَأَعۡرَضَ أَكۡثَرُهُمۡ فَهُمۡ لَا يَسۡمَعُونَ ٤

**5.** Atipe nwọn sọpe: Ọkàn wa wà ninu didipa sinu ohun ti o npe wa si, ati pe eti wa di gbọingbọin atipe gaga wa larin awa ati irẹ, nitorina ki o ma ṣe iṣẹ (tirẹ), dajudaju awa na yio ṣe iṣẹ ti wa.

وَقَالُواْ قُلُوبُنَا فِيٓ أَكِنَّةٖ مِّمَّا تَدۡعُونَآ إِلَيۡهِ وَفِيٓ ءَاذَانِنَا وَقۡرٞ وَمِنۢ بَيۡنِنَا وَبَيۡنِكَ حِجَابٞ فَٱعۡمَلۡ إِنَّنَا عَٰمِلُونَ ٥

**6.** Sọpe: Abara bi ti nyin na ni emi. A ranṣẹ si mi ni pe Ọlọhun nyin Ọlọhun kanṣoṣo ni, ki ẹ si duro ti I (ẹsin Rẹ), ki ẹ si tọrọ aforiji Rẹ̀. Ègbẽ nifun awọn ti o ba A wa orogun.

قُلۡ إِنَّمَآ أَنَا۠ بَشَرٞ مِّثۡلُكُمۡ يُوحَىٰٓ إِلَيَّ أَنَّمَآ إِلَٰهُكُمۡ إِلَٰهٞ وَٰحِدٞ فَٱسۡتَقِيمُوٓاْ إِلَيۡهِ وَٱسۡتَغۡفِرُوهُۗ وَوَيۡلٞ لِّلۡمُشۡرِكِينَ ٦

**7.** Awọn ẹniti nwọn ki nyọ saka, ti nwọn si ṣe aigbagbọ si ọjọ ikẹhin.

ٱلَّذِينَ لَا يُؤۡتُونَ ٱلزَّكَوٰةَ وَهُم بِٱلۡأٓخِرَةِ هُمۡ كَٰفِرُونَ ٧

إِنَّ الَّذِينَ آمَنُوا وَعَمِلُوا الصَّالِحَاتِ لَهُمْ أَجْرٌ غَيْرُ مَمْنُونٍ ﴿٨﴾

**8.** Dajudaju awọn ẹniti nwọn ni igbagbọ ododo ti nwọn si nṣe iṣẹ rere, ẹsan ti kò ni ja lẹkan wa fun wọn.

قُلْ أَئِنَّكُمْ لَتَكْفُرُونَ بِالَّذِي خَلَقَ الْأَرْضَ فِي يَوْمَيْنِ وَتَجْعَلُونَ لَهُ أَندَادًا ۚ ذَٰلِكَ رَبُّ الْعَالَمِينَ ﴿٩﴾

**9.** Sọpe: Njẹ lotitọ ni ẹnyin ṣe aigbagbọ si Ẹniti O da ilẹ̀ ni ọjọ meji, ẹnyin si nfun U ni orogun? eleyini ma ni Oluwa gbogbo aiye.

وَجَعَلَ فِيهَا رَوَاسِيَ مِن فَوْقِهَا وَبَارَكَ فِيهَا وَقَدَّرَ فِيهَا أَقْوَاتَهَا فِي أَرْبَعَةِ أَيَّامٍ سَوَاءً لِّلسَّائِلِينَ ﴿١٠﴾

**10.** Atipe O da awọn òkè nlanla si ori rẹ̀ (ilẹ̀ na), O si fi ibukun si i O si pin awọn onjẹ rẹ̀ sibẹ ni awọn ọjọ mẹrin ni dọgbadọgba fun awọn ti nbere.

ثُمَّ اسْتَوَىٰ إِلَى السَّمَاءِ وَهِيَ دُخَانٌ فَقَالَ لَهَا وَلِلْأَرْضِ ائْتِيَا طَوْعًا أَوْ كَرْهًا قَالَتَا أَتَيْنَا طَائِعِينَ ﴿١١﴾

**11.** Lẹhinna O gbero sanma o si jẹ ẽfin, O si wa sọ fun on ati ilẹ̀ pe: Ẹ wa, bi ẹ fẹ bi ẹ kọ̀. Awọn mejeji wipe: Awa wa, ni ẹniti ofinu fẹdọ tẹle aṣẹ.

فَقَضَاهُنَّ سَبْعَ سَمَاوَاتٍ فِي يَوْمَيْنِ وَأَوْحَىٰ فِي كُلِّ سَمَاءٍ أَمْرَهَا ۚ وَزَيَّنَّا السَّمَاءَ الدُّنْيَا بِمَصَابِيحَ وَحِفْظًا ۚ ذَٰلِكَ تَقْدِيرُ الْعَزِيزِ الْعَلِيمِ ﴿١٢﴾

**12.** Nitorina O pari wọn si sanma meje ni ọjọ meji, O si fi iṣẹ onikaluku sanma han a. Atipe Awa fi awọn atupa (irawọ) ṣe sanma akọkọ ni ọṣọ ati ki o jẹ idabo bo. Eyini jẹ eto ti Ọba Alagbara, Onimimọ.

فَإِنْ أَعْرَضُوا فَقُلْ أَنذَرْتُكُمْ صَاعِقَةً مِّثْلَ صَاعِقَةِ عَادٍ وَثَمُودَ ﴿١٣﴾

**13.** Ti nwọn ba si ṣẹri nigbana sọpe: Emi nṣe kilọkilọ iyà kan fun nyin gẹgẹbi iyà ti Ãdi ati Samudu.

إِذْ جَاءَتْهُمُ الرُّسُلُ مِن بَيْنِ أَيْدِيهِمْ وَمِنْ خَلْفِهِمْ أَلَّا تَعْبُدُوا إِلَّا اللَّهَ ۖ قَالُوا لَوْ شَاءَ رَبُّنَا لَأَنزَلَ مَلَائِكَةً فَإِنَّا بِمَا أُرْسِلْتُم بِهِ كَافِرُونَ ﴿١٤﴾

**14.** Nigbati awọn ojiṣẹ wọn wa ba wọn niwaju wọn ati lẹhin wọn pe, ẹ kò gbọdọ sin nkankan afi Ọlọhun, nwọn sọpe: Bi Oluwa wa ba fẹ ni dajudaju iba ti sọ awọn

Malaika kalẹ̀. Nitorina awa ko gba ohun ti a fi ran nyin nişẹ gbọ.

**15.** Ki ẹ ri awọn Adi, nwọn şe igberaga lori ilẹ laijẹ pẹlu ẹtọ, nwọn si sọpe: Tani o lagbara ju wa lọ? Nwọn kò ri pe Ọlọhun ti O da wọn lagbara ju wọn lọ? Atipe nwọn nşe atako si awọn ami Wa.

فَأَمَّا عَادٌ فَٱسْتَكْبَرُوا۟ فِى ٱلْأَرْضِ بِغَيْرِ ٱلْحَقِّ
وَقَالُوا۟ مَنْ أَشَدُّ مِنَّا قُوَّةً ۖ أَوَلَمْ يَرَوْا۟ أَنَّ ٱللَّهَ
ٱلَّذِى خَلَقَهُمْ هُوَ أَشَدُّ مِنْهُمْ قُوَّةً ۖ وَكَانُوا۟
بِـَٔايَٰتِنَا يَجْحَدُونَ ﴿١٥﴾

**16.** Awa si ran atẹgun ti o le si wọn ni awọn ọjọ ti o buru ki A le je ki nwọn tọ iyà itiju wo ni igbesi aiye. Atipe dajudaju iya ọrun ni tẹnitẹni julọ, atipe a kò ni ran wọn lọwọ.

فَأَرْسَلْنَا عَلَيْهِمْ رِيحًا صَرْصَرًا فِىٓ أَيَّامٍ نَّحِسَاتٍ
لِّنُذِيقَهُمْ عَذَابَ ٱلْخِزْىِ فِى ٱلْحَيَوٰةِ ٱلدُّنْيَا ۖ وَلَعَذَابُ
ٱلْءَاخِرَةِ أَخْزَىٰ ۖ وَهُمْ لَا يُنصَرُونَ ﴿١٦﴾

**17.** Ki ẹ ri awọn Samudu, A fi wọn mọna, şugbọn oju fifọ wu wọn ju itọsọna lọ, nitorina igbe iyà tẹnitẹni ba gba wọn mu nitori işẹ ti nwọn şe.

وَأَمَّا ثَمُودُ فَهَدَيْنَٰهُمْ فَٱسْتَحَبُّوا۟ ٱلْعَمَىٰ عَلَى ٱلْهُدَىٰ
فَأَخَذَتْهُمْ صَٰعِقَةُ ٱلْعَذَابِ ٱلْهُونِ بِمَا كَانُوا۟
يَكْسِبُونَ ﴿١٧﴾

**18.** Atipe Awa ko awọn ti o gbagbọ ni ododo yọ ti nwọn si nbẹru (Ọlọhun).

وَنَجَّيْنَا ٱلَّذِينَ ءَامَنُوا۟ وَكَانُوا۟ يَتَّقُونَ ﴿١٨﴾

**19.** Atipe ni ọjọ ti a o ko awọn ọta Ọlọhun jọ sidi ina, ao si ko wọn pọ; akọkọ wọn ati igbẹhin wọn.

وَيَوْمَ يُحْشَرُ أَعْدَآءُ ٱللَّهِ إِلَى ٱلنَّارِ فَهُمْ
يُوزَعُونَ ﴿١٩﴾

**20.** Titi di igbati nwọn de ibẹ, awọn eti wọn ati awọn oju wọn ati awọn awọ ara wọn yio ma jẹri le wọn lori nipa ohun ti nwọn şe.

حَتَّىٰٓ إِذَا مَا جَآءُوهَا شَهِدَ عَلَيْهِمْ سَمْعُهُمْ وَأَبْصَٰرُهُمْ
وَجُلُودُهُم بِمَا كَانُوا۟ يَعْمَلُونَ ﴿٢٠﴾

**21.** Nwọn yio sọ fun awọ ara wọn pe: Kini şe ti ẹ jẹri le wa lori?

وَقَالُوا۟ لِجُلُودِهِمْ لِمَ شَهِدتُّمْ عَلَيْنَا ۖ قَالُوٓا۟ أَنطَقَنَا

Nwọn yio sọpe: Ọlọhun ti o njẹki gbogbo nkan sọrọ lo mu wa sọrọ, atipe On ni O da nyin ni akọkọ atipe ọdọ Rẹ̀ ni a o da nyin pada si.

ٱللَّهُ ٱلَّذِىٓ أَنطَقَ كُلَّ شَىْءٍ وَهُوَ خَلَقَكُمْ أَوَّلَ مَرَّةٍ وَإِلَيْهِ تُرْجَعُونَ ﴿٢١﴾

**22.** Ẹ kò si fi ara nyin pamọ ki awọn eti nyin ati awọn oju nyin ati awọn awọ ara nyin ma le jẹri le nyin lori, ṣugbọn ẹnyin ro pe Ọlọhun kò ni mọ pupọ ninu iṣẹ ti ẹ nṣe.

وَمَا كُنتُمْ تَسْتَتِرُونَ أَن يَشْهَدَ عَلَيْكُمْ سَمْعُكُمْ وَلَآ أَبْصَٰرُكُمْ وَلَا جُلُودُكُمْ وَلَٰكِن ظَنَنتُمْ أَنَّ ٱللَّهَ لَا يَعْلَمُ كَثِيرًا مِّمَّا تَعْمَلُونَ ﴿٢٢﴾

**23.** Eyi ni ero ti ẹ nro si Oluwa nyin ni o ko iparun ba nyin, nitorina ẹ di ẹni òfò.

وَذَٰلِكُمْ ظَنُّكُمُ ٱلَّذِى ظَنَنتُم بِرَبِّكُمْ أَرْدَىٰكُمْ فَأَصْبَحْتُم مِّنَ ٱلْخَٰسِرِينَ ﴿٢٣﴾

**24.** Ti nwọn ba ṣe suru (fun iyà, sibẹsibẹ) ina ni ibugbe fun wọn, bi nwọn ba fẹ ṣẹri pada si iyọnu Ọlọhun wọn ki yio jẹ ẹniti a ogba iṣẹri pada wọn.

فَإِن يَصْبِرُوا۟ فَٱلنَّارُ مَثْوًى لَّهُمْ ۖ وَإِن يَسْتَعْتِبُوا۟ فَمَا هُم مِّنَ ٱلْمُعْتَبِينَ ﴿٢٤﴾

**25.** Atipe A yan awọn alabarin fun wọn, ti nwọn si ṣe lọṣọ fun wọn, ohun ti o mbẹ ni iwaju wọn ati ohun ti o mbẹ ni ẹhin wọn, atipe ọ̀rọ (Oluwa) ti di otitọ le wọn lori ninu awọn ijọ kan ti o ti rekọja ṣiwaju wọn ninu alijọnu ati awọn enia; dajudaju awọn na ti jẹ olòfò.

۞ وَقَيَّضْنَا لَهُمْ قُرَنَآءَ فَزَيَّنُوا۟ لَهُم مَّا بَيْنَ أَيْدِيهِمْ وَمَا خَلْفَهُمْ وَحَقَّ عَلَيْهِمُ ٱلْقَوْلُ فِىٓ أُمَمٍ قَدْ خَلَتْ مِن قَبْلِهِم مِّنَ ٱلْجِنِّ وَٱلْإِنسِ ۖ إِنَّهُمْ كَانُوا۟ خَٰسِرِينَ ﴿٢٥﴾

**26.** Atipe awọn ẹniti nwọn ṣe aigbagbọ sọpe: Ẹ maṣe tẹti gbọ al-Kùráni yi atipe ẹ mã sọ isọkusọ si i, boya ẹnyin le bori.

وَقَالَ ٱلَّذِينَ كَفَرُوا۟ لَا تَسْمَعُوا۟ لِهَٰذَا ٱلْقُرْءَانِ وَٱلْغَوْا۟ فِيهِ لَعَلَّكُمْ تَغْلِبُونَ ﴿٢٦﴾

**27.** Nitorina Awa yio fun awọn ẹniti nwọn ṣe aigbagbọ ni iyà ti o le koko tọwo, atipe dajudaju A o san

فَلَنُذِيقَنَّ ٱلَّذِينَ كَفَرُوا۟ عَذَابًا شَدِيدًا وَلَنَجْزِيَنَّهُمْ أَسْوَأَ ٱلَّذِى كَانُوا۟ يَعْمَلُونَ ﴿٢٧﴾

wọn ni ẹsan fun eyiti o buru ju lọ ninu ohun ti nwọn ṣe nisẹ.

**28.** Iyẹn ni ẹsan awọn ọta ti Ọlọhun ina na yio jẹ ti wọn, ile gbere wa ninu rẹ̀ fun wọn. ọ jẹ ẹsan fun atako wọn si awọn ami Wa.

ذَٰلِكَ جَزَآءُ أَعۡدَآءِ ٱللَّهِ ٱلنَّارُۖ لَهُمۡ فِيهَا دَارُ ٱلۡخُلۡدِ جَزَآءَۢ بِمَا كَانُواْ بِـَٔايَٰتِنَا يَجۡحَدُونَ ٢٨

**29.** Atipe awọn ẹniti nwọn ṣe aigbàgbọ yio tun sọpe: Oluwa wa, fi awọn ẹni meji ti nwọn ṣi wa lọna han wa ninu awọn alijọnu at ninu awọn enia ki a le fi awọn mejẽji si isalẹ̀ gigirisẹ wa, ki nwọn le ma bẹ ni isalẹ̀-isalẹ̀ wa.

وَقَالَ ٱلَّذِينَ كَفَرُواْ رَبَّنَآ أَرِنَا ٱلَّذَيۡنِ أَضَلَّانَا مِنَ ٱلۡجِنِّ وَٱلۡإِنسِ نَجۡعَلۡهُمَا تَحۡتَ أَقۡدَامِنَا لِيَكُونَا مِنَ ٱلۡأَسۡفَلِينَ ٢٩

**30.** Dajudaju awọn ẹniti nwọn sọpe: Oluwa wa ni Ọlọhun lẹhinna ti nwọn si duro ṣinṣin, awọn Malaika yio ma sọ̀kalẹ̀ wa ba wọn (nwọn yio sọpe): Ẹ maṣe foiya ki ẹ ma si ba inujẹ, atipe ki ẹ dunnu si ọgba idẹra eyiti a ti ṣe ni adehun fun nyin.

إِنَّ ٱلَّذِينَ قَالُواْ رَبُّنَا ٱللَّهُ ثُمَّ ٱسۡتَقَٰمُواْ تَتَنَزَّلُ عَلَيۡهِمُ ٱلۡمَلَٰٓئِكَةُ أَلَّا تَخَافُواْ وَلَا تَحۡزَنُواْ وَأَبۡشِرُواْ بِٱلۡجَنَّةِ ٱلَّتِي كُنتُمۡ تُوعَدُونَ ٣٠

**31.** Awa ni ọrẹ nyin ni ile aiye ati ni ọrun na pẹlu, ohun ti awọn ẹmi nyin yio ma fẹ yio ma wa fun nyin nibẹ atipe ohun ti ẹ o ma bere fun tun wa fun nyin nibẹ.

نَحۡنُ أَوۡلِيَآؤُكُمۡ فِي ٱلۡحَيَوٰةِ ٱلدُّنۡيَا وَفِي ٱلۡأٓخِرَةِۖ وَلَكُمۡ فِيهَا مَا تَشۡتَهِيٓ أَنفُسُكُمۡ وَلَكُمۡ فِيهَا مَا تَدَّعُونَ ٣١

**32.** Niti ikònà alejo lati ọdọ (Ọba) Alaforiji, Onikẹ.

نُزُلٗا مِّنۡ غَفُورٖ رَّحِيمٖ ٣٢

**33.** Atipe kò si ẹniti o dara ni ọrọ ju ẹniti o pe ipe wa si (idi ẹsin) Ọlọhun ti o ṣe iṣẹ rere ti o si sọpe: Dajudaju emi jẹ ọkan ninu olujuwọ-jusẹ silẹ (fun Ọlọhun).

وَمَنۡ أَحۡسَنُ قَوۡلٗا مِّمَّن دَعَآ إِلَى ٱللَّهِ وَعَمِلَ صَٰلِحٗا وَقَالَ إِنَّنِي مِنَ ٱلۡمُسۡلِمِينَ ٣٣

**34.** Iwa rere ati iwa buburu kò le ba ara wọn dọgba. Mã fi iwa rere ti iwa buburu lọ, atipe ki o sọ ẹniti ọta kan ba wa ni arin irẹ pẹlu rẹ̀, dà gẹgẹbi ọrẹ imulẹ̀.

وَلَا تَسْتَوِي الْحَسَنَةُ وَلَا السَّيِّئَةُ ادْفَعْ بِالَّتِي هِيَ أَحْسَنُ فَإِذَا الَّذِي بَيْنَكَ وَبَيْنَهُ عَدَاوَةٌ كَأَنَّهُ وَلِيٌّ حَمِيمٌ ٣٤

**35.** A kò ni fi ṣe kongẹ ẹnikan ayafi awọn ẹniti wọn ṣe suru, ani a kò ni fi ṣe kongẹ ẹnikan ayafi awọn olorire nla.

وَمَا يُلَقَّاهَا إِلَّا الَّذِينَ صَبَرُوا وَمَا يُلَقَّاهَا إِلَّا ذُو حَظٍّ عَظِيمٍ ٣٥

**36.** Atipe ti ṣiṣẹri kan ba fẹ wa ba ọ lati ọdọ èṣu, nigbana ki o sadi Ọlọhun. Dajudaju On ni Olugbọrọ, Oni-mimọ̀.

وَإِمَّا يَنزَغَنَّكَ مِنَ الشَّيْطَانِ نَزْغٌ فَاسْتَعِذْ بِاللَّهِ إِنَّهُ هُوَ السَّمِيعُ الْعَلِيمُ ٣٦

**37.** Atipe oru ati ọsan mbẹ ninu awọn ami Rẹ̀ ati orun ati oṣupa, Ẹ maṣe fi orikanlẹ̀ fun orun ati fun oṣupa, atipe Ọlọhun ti O ṣe ẹda wọn ni ki ẹ fi orikanlẹ̀ fun, bi ẹnyin ba jẹ ẹniti njọsin fun U.

وَمِنْ آيَاتِهِ اللَّيْلُ وَالنَّهَارُ وَالشَّمْسُ وَالْقَمَرُ لَا تَسْجُدُوا لِلشَّمْسِ وَلَا لِلْقَمَرِ وَاسْجُدُوا لِلَّهِ الَّذِي خَلَقَهُنَّ إِن كُنتُمْ إِيَّاهُ تَعْبُدُونَ ٣٧

**38.** Bi nwọn ba si ṣe igberaga, nitorina awọn ti o mbẹ ni ọdọ Oluwa rẹ nwọn nṣe afọmọ fun U loru ati lọsan, bẹ si ni awọn kò nko agara (susu).

فَإِنِ اسْتَكْبَرُوا فَالَّذِينَ عِندَ رَبِّكَ يُسَبِّحُونَ لَهُ بِاللَّيْلِ وَالنَّهَارِ وَهُمْ لَا يَسْأَمُونَ ۩ ٣٨

**39.** Atipe o mbẹ ninu awọn ami Rẹ̀ pe dajudaju irẹ yio ri ilẹ̀ ti o ti gbẹ pẹ́rẹ́pẹ́rẹ́ nigbati A ba si sọ omi kalẹ̀ le e lori, a mira, a ru. Dajudaju Ẹniti O ji (ilẹ̀ na) dajudaju On ni yio ji awọn oku dide. Dajudaju On ni Alagbara lori gbogbo nkan.

وَمِنْ آيَاتِهِ أَنَّكَ تَرَى الْأَرْضَ خَاشِعَةً فَإِذَا أَنزَلْنَا عَلَيْهَا الْمَاءَ اهْتَزَّتْ وَرَبَتْ إِنَّ الَّذِي أَحْيَاهَا لَمُحْيِي الْمَوْتَىٰ إِنَّهُ عَلَىٰ كُلِّ شَيْءٍ قَدِيرٌ ٣٩

**40.** Dajudaju awọn ti nwọn yi awọn ọ̀rọ Wa pada nwọn kò pamọ fun Wa. Njẹ ẹniti a ju sinu ina lo dara ni abi ẹniti o wa pẹlu ifaiyabalẹ ni ọjọ ajinde? Ẹ ma ṣe ohun ti ẹ ba fẹ, dajudaju On ni Oluri ohun ti ẹ nṣe.

إِنَّ ٱلَّذِينَ يُلۡحِدُونَ فِيٓ ءَايَٰتِنَا لَا يَخۡفَوۡنَ عَلَيۡنَآۗ أَفَمَن
يُلۡقَىٰ فِي ٱلنَّارِ خَيۡرٌ أَم مَّن يَأۡتِيٓ ءَامِنٗا يَوۡمَ ٱلۡقِيَٰمَةِۚ
ٱعۡمَلُواْ مَا شِئۡتُمۡ إِنَّهُۥ بِمَا تَعۡمَلُونَ بَصِيرٌ ٤٠

**41.** Dajudaju awọn ẹniti nwọn ṣe aigbagbọ si iranti na nigbati o wa ba wọn, atipe dajudaju on jẹ Tirà kan ti o ni agbara.

إِنَّ ٱلَّذِينَ كَفَرُواْ بِٱلذِّكۡرِ لَمَّا جَآءَهُمۡۖ
وَإِنَّهُۥ لَكِتَٰبٌ عَزِيزٞ ٤١

**42.** Ibajẹ ko le wa ba a lati iwaju rẹ, bẹ si ni ko le gba ẹhin wa ba a: ohun ti a sọkalẹ ni lati ọdọ (Ọba) Ọjọgbọn, (Ọba) ti ẹyin tọ si.

لَّا يَأۡتِيهِ ٱلۡبَٰطِلُ مِنۢ بَيۡنِ يَدَيۡهِ وَلَا مِنۡ خَلۡفِهِۦۖ تَنزِيلٞ
مِّنۡ حَكِيمٍ حَمِيدٖ ٤٢

**43.** «Nwọn ko sọ kinikan fun ọ bikose iru ohun ti a ti sọ fun awọn ojisẹ ti nwọn ti siwaju rẹ. Dajudaju Oluwa rẹ ni Alaforiji ati Oluni iya ẹlẹta elero.

مَّا يُقَالُ لَكَ إِلَّا مَا قَدۡ قِيلَ لِلرُّسُلِ مِن قَبۡلِكَۚ إِنَّ رَبَّكَ
لَذُو مَغۡفِرَةٖ وَذُو عِقَابٍ أَلِيمٖ ٤٣

**44.** Ti o ba ṣe pe A ṣe Al-Kurani na ni ohun ti a le ma ke ni ahọn ede miran ni, nwọn ba sọpe: Eṣe ti nwọn ko ṣe alaye ayàh rẹ̀? Bawo ni Al-Kurani ṣele jẹ ede miran ki Annabi si jẹ Larubawa. Sọpe: On jẹ itọsọna ati iwosan fun awọn ẹniti nwọn gbagbọ ni ododo, atipe awọn ẹniti nwọn ko gbagbọ, odidi mbẹ ninu eti wọn atipe osi jẹ ifọ loju fun wọn. Awọn elewọnni ni a o ma pe lati aye ti o jinna.

وَلَوۡ جَعَلۡنَٰهُ قُرۡءَانًا أَعۡجَمِيّٗا لَّقَالُواْ لَوۡلَا فُصِّلَتۡ
ءَايَٰتُهُۥٓۖ ءَا۬عۡجَمِيّٞ وَعَرَبِيّٞۗ قُلۡ هُوَ لِلَّذِينَ ءَامَنُواْ
هُدٗى وَشِفَآءٞۚ وَٱلَّذِينَ لَا يُؤۡمِنُونَ
فِيٓ ءَاذَانِهِمۡ وَقۡرٞ وَهُوَ عَلَيۡهِمۡ عَمًىۚ أُوْلَٰٓئِكَ
يُنَادَوۡنَ مِن مَّكَانِۭ بَعِيدٖ ٤٤

**45.** Dajudaju A ti fun Musa ni Tirà na, nwọn si yapa ẹnu si i, Ti kò ba ṣe pe gbolohun kan ti o ti gba iwaju lati ọdọ Oluwa rẹ ni, a ba ti ṣe idajọ ni arin wọn. Atipe awọn na mbẹ ninu iyemeji ti nwọn nṣe tabitabi si.

وَلَقَدْ ءَاتَيْنَا مُوسَى ٱلْكِتَٰبَ فَٱخْتُلِفَ فِيهِ ۗ وَلَوْلَا كَلِمَةٌ سَبَقَتْ مِن رَّبِّكَ لَقُضِىَ بَيْنَهُمْ ۚ وَإِنَّهُمْ لَفِى شَكٍّ مِّنْهُ مُرِيبٍ ﴿٤٥﴾

**46.** Ẹnikẹni ti o ba ṣe iṣẹ rere, o ṣe e fun ara rẹ̀; ẹniti o ba ṣe iṣẹ buburu, o ṣe fun ara rẹ̀. Atipe Oluwa rẹ ki ṣe alabosi fun awọn ẹru (Rẹ).

مَّنْ عَمِلَ صَٰلِحًا فَلِنَفْسِهِۦ ۖ وَمَنْ أَسَآءَ فَعَلَيْهَا ۗ وَمَا رَبُّكَ بِظَلَّٰمٍ لِّلْعَبِيدِ ﴿٤٦﴾

**47.** Mimò akoko igbe nde na a o dapada si ọdọ Rẹ̀. Kosi eso kan ti yio jade ninu apopo rẹ̀, kò si si obirin kan ti yio loyun tabi ki o bimọ ayafi pẹlu mimọ̀ Rẹ̀ ni. Atipe ni ọjọ ti yio pè wọn pé: Nibo ni awọn orogun Mi wa? Nwọn yio sọpe: Awa jẹwọ fun Ọ pe, kò si olujẹri kan ninu wa.

۞ إِلَيْهِ يُرَدُّ عِلْمُ ٱلسَّاعَةِ ۚ وَمَا تَخْرُجُ مِن ثَمَرَٰتٍ مِّنْ أَكْمَامِهَا وَمَا تَحْمِلُ مِنْ أُنثَىٰ وَلَا تَضَعُ إِلَّا بِعِلْمِهِۦ ۚ وَيَوْمَ يُنَادِيهِمْ أَيْنَ شُرَكَآءِى قَالُوٓا۟ ءَاذَنَّٰكَ مَا مِنَّا مِن شَهِيدٍ ﴿٤٧﴾

**48.** Ohun ti nwọn nkepe ni iṣiwaju yio salọ fun wọn, nwọn yio si mọ amọdaju pe kosi ibusapamọ si kan fun awọn.

وَضَلَّ عَنْهُم مَّا كَانُوا۟ يَدْعُونَ مِن قَبْلُ ۖ وَظَنُّوا۟ مَا لَهُم مِّن مَّحِيصٍ ﴿٤٨﴾

**49.** Enia ki kãrẹ̀ nipa itọrọ rere, ti buburu ba si kan a, yio barajẹ yio sọ ireti nu.

لَّا يَسْـَٔمُ ٱلْإِنسَٰنُ مِن دُعَآءِ ٱلْخَيْرِ وَإِن مَّسَّهُ ٱلشَّرُّ فَيَـُٔوسٌ قَنُوطٌ ﴿٤٩﴾

**50.** Ṣugbọn dajudaju ti A ba fun u ni ikẹ kan tọwo lati ọdọ Wa lẹhin inira ti o ti ba a, dajudaju yio sọpe: eyi jẹ temi, atipe emi kò ro asiko

وَلَئِنْ أَذَقْنَٰهُ رَحْمَةً مِّنَّا مِنۢ بَعْدِ ضَرَّآءَ مَسَّتْهُ لَيَقُولَنَّ هَٰذَا لِى وَمَآ أَظُنُّ ٱلسَّاعَةَ قَآئِمَةً وَلَئِن رُّجِعْتُ إِلَىٰ رَبِّىٓ إِنَّ لِى عِندَهُۥ لَلْحُسْنَىٰ فَلَنُنَبِّئَنَّ

ٱلَّذِينَ كَفَرُوا۟ بِمَا عَمِلُوا۟ وَلَنُذِيقَنَّهُم مِّنْ عَذَابٍ غَلِيظٍ ﴿٥٠﴾

na pe yio de, dajudaju ti a ba da mi pada si ọdọ Oluwa mi, dajudaju ore tun wa fun mi ni ọdọ Rẹ̀. Nipa bayi dajudaju A o si fun awọn alaigbagbọ ni iro nipa ohun ti nwọn ṣe nişẹ, atipe dajudaju A o fun wọn ni iyà ti o le tọwo.

وَإِذَآ أَنْعَمْنَا عَلَى ٱلْإِنسَـٰنِ أَعْرَضَ وَنَـَٔا بِجَانِبِهِۦ وَإِذَا مَسَّهُ ٱلشَّرُّ فَذُو دُعَآءٍ عَرِيضٍ ﴿٥١﴾

**51.** Atipe nigbati A ba ṣe idẹra fun enia, yio ṣẹri (kò ni dupẹ) yio ma yi sọtũn yi si osi; atipe nigbati buburu ba wa ba a, nigbana ã wa di oni ọpọlọpọ adua.

قُلْ أَرَءَيْتُمْ إِن كَانَ مِنْ عِندِ ٱللَّهِ ثُمَّ كَفَرْتُم بِهِۦ مَنْ أَضَلُّ مِمَّنْ هُوَ فِى شِقَاقٍۭ بَعِيدٍ ﴿٥٢﴾

**52.** Sọpe: Ẹnyin o wa ri ni pe, ti o ba jẹpe (Al-Kurani) wa lati ọdọ Ọlọhun ni lẹhinna ti ẹnyin ṣe aigbagbọ si i, kosi ẹniti o ṣina ju ẹniti o wa ninu iyapa ti o jinna.

سَنُرِيهِمْ ءَايَـٰتِنَا فِى ٱلْـَٔافَاقِ وَفِىٓ أَنفُسِهِمْ حَتَّىٰ يَتَبَيَّنَ لَهُمْ أَنَّهُ ٱلْحَقُّ ۗ أَوَلَمْ يَكْفِ بِرَبِّكَ أَنَّهُۥ عَلَىٰ كُلِّ شَىْءٍ شَهِيدٌ ﴿٥٣﴾

**53.** A o fi awọn ami Wa han wọn ni oferefe ati ninu ara wọn, titi yio fi han si wọn pe ododo ni. Njẹ ko ha to; pe Oluwa rẹ ni Ẹlẹri lori gbogbo nkan.

أَلَآ إِنَّهُمْ فِى مِرْيَةٍ مِّن لِّقَآءِ رَبِّهِمْ ۗ أَلَآ إِنَّهُۥ بِكُلِّ شَىْءٍ مُّحِيطٌۢ ﴿٥٤﴾

**54.** Bẹni dajudaju nwọn wa ninu iye meji nibi ipade Oluwa wọn. Bẹni dajudaju On (fi imọ̀ Rẹ̀) rọkirika gbogbo nkan.

## (42) Suratul - Şũrã



*Ni orukọ Ọlọhun Ajọkẹ aiye, Aşakẹ ọrun.*

بِسْمِ ٱللَّهِ ٱلرَّحْمَٰنِ ٱلرَّحِيمِ

**1.** Hã, Mĩm.

حمٓ ﴿١﴾

**2.** A’in, Sĩn, kõf (Ọlọhun ni O mọ ohun ti O gbà lero pẹlu awọn harafi yi).

عٓسٓقٓ ﴿٢﴾

**3.** Bayi ni O şe fi ranşẹ si ọ, ati si awọn ẹniti o ti şiwaju rẹ, Ọlọhun, Alagbara, Ọlọgbọn.

كَذَٰلِكَ يُوحِيٓ إِلَيْكَ وَإِلَى ٱلَّذِينَ مِن قَبْلِكَ ٱللَّهُ ٱلْعَزِيزُ ٱلْحَكِيمُ ﴿٣﴾

**4.** On lo ni ohun ti o wa ni sanma ati ohun ti o wa ni ori ilẹ atipe On lo Ga, ni O si Tobi.

لَهُۥ مَا فِى ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَمَا فِى ٱلْأَرْضِ ۖ وَهُوَ ٱلْعَلِىُّ ٱلْعَظِيمُ ﴿٤﴾

**5.** Sanma fẹrẹ faya lati oke wọn, atipe awọn Malaika nfi ogo ati ọpẹ fun Oluwa wọn nwọn si ntọrọ aforiji fun awọn ẹniti o wa ni ori ilẹ̀. Bẹni dajudaju Ọlọhun On ni Alaforiji, Onikẹ.

تَكَادُ ٱلسَّمَٰوَٰتُ يَتَفَطَّرْنَ مِن فَوْقِهِنَّ ۚ وَٱلْمَلَٰٓئِكَةُ يُسَبِّحُونَ بِحَمْدِ رَبِّهِمْ وَيَسْتَغْفِرُونَ لِمَن فِى ٱلْأَرْضِ ۗ أَلَآ إِنَّ ٱللَّهَ هُوَ ٱلْغَفُورُ ٱلرَّحِيمُ ﴿٥﴾

**6.** Awọn ẹniti wọn gba nkan mi mu ni alatilẹhin lẹhin Rẹ̀, Ọlọhun si ni Oludabobo lori wọn; atipe irẹ ki işe oluşọ lori wọn.

وَٱلَّذِينَ ٱتَّخَذُوا۟ مِن دُونِهِۦٓ أَوْلِيَآءَ ٱللَّهُ حَفِيظٌ عَلَيْهِمْ وَمَآ أَنتَ عَلَيْهِم بِوَكِيلٍ ﴿٦﴾

**7.** Bayi ni A fi Al-Kurani ranşẹ si ọ ni ede Larubawa, ki o le ma fi şe kilọkilọ fun iya-ilu na ati awọn ti o wa ni agbegbe rẹ̀, ki o si ma şe kilọkilọ nipa ọjọ akojọ, ti kò si iyemeji ninu rẹ̀. Awọn ijọ kan (yio wa) ni alijanna ọgba idẹra ti awọn ijọ kan yio wa ninu ina ti o njo.

وَكَذَٰلِكَ أَوْحَيْنَآ إِلَيْكَ قُرْءَانًا عَرَبِيًّا لِّتُنذِرَ أُمَّ ٱلْقُرَىٰ وَمَنْ حَوْلَهَا وَتُنذِرَ يَوْمَ ٱلْجَمْعِ لَا رَيْبَ فِيهِ ۚ فَرِيقٌ فِى ٱلْجَنَّةِ وَفَرِيقٌ فِى ٱلسَّعِيرِ ﴿٧﴾

**8.** Atipe ti o ba şe pe Ọlọhun fẹ ni dajudaju iba şe wọn ni ijọ kanşoşo, şugbọn yio fi ẹniti O ba fẹ wọ sinu ikẹ Rẹ̀. Atipe awọn alabosi kò ni si oluranlọwọ fun wọn ati alatilẹhin.

وَلَوْ شَآءَ ٱللَّهُ لَجَعَلَهُمْ أُمَّةً وَٰحِدَةً وَلَٰكِن يُدْخِلُ مَن يَشَآءُ فِى رَحْمَتِهِۦ ۚ وَٱلظَّٰلِمُونَ مَا لَهُم مِّن وَلِىٍّ وَلَا نَصِيرٍ ﴿٨﴾

**9.** Nwọn ha gba nkan miran mu ni oluranlọwọ lẹhin Rẹ̀ ni? Şugbọn Ọlọhun On ni Oluranlọwọ, On si ni yio ji awọn oku ti o ti ku, On si ni Alagbara lori gbogbo nkan.

أَمِ ٱتَّخَذُوا۟ مِن دُونِهِۦٓ أَوْلِيَآءَ ۖ فَٱللَّهُ هُوَ ٱلْوَلِىُّ وَهُوَ يُحْىِ ٱلْمَوْتَىٰ وَهُوَ عَلَىٰ كُلِّ شَىْءٍ قَدِيرٌ ﴿٩﴾

**10.** Atipe ohunkohun kan ti ẹnu nyin ko ba ko si, idajọ rẹ̀ di ọdọ Ọlọhun; Ọlọhun Oluwa mi ni eyini, mo si gbẹkẹle E, emi yio si pada si ọdọ Rẹ̀.

وَمَا ٱخْتَلَفْتُمْ فِيهِ مِن شَىْءٍ فَحُكْمُهُۥٓ إِلَى ٱللَّهِ ۚ ذَٰلِكُمُ ٱللَّهُ رَبِّى عَلَيْهِ تَوَكَّلْتُ وَإِلَيْهِ أُنِيبُ ﴿١٠﴾

**11.** Olupilẹda sanma ati ilẹ̀. O si şe nyin ni takọ-tabo lati inu ara nyin, awọn ẹran na O şe wọn lakọ-labo, On se ẹda yin sibẹ. Kòsi kinikan ti o dabi Rẹ̀; (Ọlọhun) On ni Olugbọrọ, Ariran.

فَاطِرُ ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَٱلْأَرْضِ ۚ جَعَلَ لَكُم مِّنْ أَنفُسِكُمْ أَزْوَٰجًا وَمِنَ ٱلْأَنْعَٰمِ أَزْوَٰجًا ۖ يَذْرَؤُكُمْ فِيهِ ۚ لَيْسَ كَمِثْلِهِۦ شَىْءٌ ۖ وَهُوَ ٱلسَّمِيعُ ٱلْبَصِيرُ ﴿١١﴾

**12.** Ti Rẹ̀ ni kọkọrọ sanma ati ilẹ̀ On ni O ngborò 'arisiki' fun ẹniti O ba fẹ, A si mã diwọn (rẹ̀ fun ẹniti O ba fẹ). Dajudaju On ni Oni-mimọ̀ nipa gbogbo nkan.

لَهُۥ مَقَالِيدُ ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَٱلْأَرْضِ ۖ يَبْسُطُ ٱلرِّزْقَ لِمَن يَشَآءُ وَيَقْدِرُ ۚ إِنَّهُۥ بِكُلِّ شَىْءٍ عَلِيمٌ ﴿١٢﴾

**13.** O şe lofin fun nyin nipa ẹsin ohun ti O pa laşẹ fun Nuha ati eyiti A fi ranşẹ si ọ ati eyiti A sọ asọtẹlẹ rẹ̀ fun Ibrahima ati Musa ati Isa, pe ki ẹ gbe ẹsin duro atipe ki ẹ maşe pin yẹlẹyẹlẹ nidi rẹ̀.

۞ شَرَعَ لَكُم مِّنَ ٱلدِّينِ مَا وَصَّىٰ بِهِۦ نُوحًا وَٱلَّذِىٓ أَوْحَيْنَآ إِلَيْكَ وَمَا وَصَّيْنَا بِهِۦٓ إِبْرَٰهِيمَ وَمُوسَىٰ وَعِيسَىٰٓ ۖ أَنْ أَقِيمُوا۟ ٱلدِّينَ وَلَا تَتَفَرَّقُوا۟ فِيهِ ۚ كَبُرَ عَلَى ٱلْمُشْرِكِينَ مَا تَدْعُوهُمْ إِلَيْهِ ۚ ٱللَّهُ يَجْتَبِىٓ

إِلَيۡهِ مَن يَشَآءُ وَيَهۡدِيٓ إِلَيۡهِ مَن يُنِيبُ ١٣

Ohun ti irẹ npe awọn ọṣẹbọ si jẹ inira fun wọn. Ọlọhun si nyan ẹniti O ba fẹ funra Rẹ̀, O si ntọ ẹniti o nṣẹri (si ọdọ Rẹ̀) si ọna ọdọ ara Rẹ̀.

وَمَا تَفَرَّقُوٓاْ إِلَّا مِنۢ بَعۡدِ مَا جَآءَهُمُ ٱلۡعِلۡمُ بَغۡيَۢا بَيۡنَهُمۡۚ وَلَوۡلَا كَلِمَةٞ سَبَقَتۡ مِن رَّبِّكَ إِلَىٰٓ أَجَلٖ مُّسَمّٗى لَّقُضِيَ بَيۡنَهُمۡۚ وَإِنَّ ٱلَّذِينَ أُورِثُواْ ٱلۡكِتَٰبَ مِنۢ بَعۡدِهِمۡ لَفِي شَكّٖ مِّنۡهُ مُرِيبٖ ١٤

**14.** Atipe nwọn kò ya si ọtọtọ ayafi lẹhin ti mimọ de wa ba wọn, niti keta larin ara wọn. Ti kò ba ṣe pe ọ̀rọ kan ti gba iwaju lati ọdọ Oluwa rẹ ni, titi di asiko ti a sọ ni, a ba ti dajọ larin wọn. Atipe dajudaju awọn ti a jogun Tirà fun lẹhin wọn wa ninu iyemeji si i pẹlu tabitabi.

فَلِذَٰلِكَ فَٱدۡعُۖ وَٱسۡتَقِمۡ كَمَآ أُمِرۡتَۖ وَلَا تَتَّبِعۡ أَهۡوَآءَهُمۡۖ وَقُلۡ ءَامَنتُ بِمَآ أَنزَلَ ٱللَّهُ مِن كِتَٰبٖۖ وَأُمِرۡتُ لِأَعۡدِلَ بَيۡنَكُمُۖ ٱللَّهُ رَبُّنَا وَرَبُّكُمۡۖ لَنَآ أَعۡمَٰلُنَا وَلَكُمۡ أَعۡمَٰلُكُمۡۖ لَا حُجَّةَ بَيۡنَنَا وَبَيۡنَكُمُۖ ٱللَّهُ يَجۡمَعُ بَيۡنَنَاۖ وَإِلَيۡهِ ٱلۡمَصِيرُ ١٥

**15.** Nitori eyi, ma pe ipe, ki o si duro dede gẹgẹbi a ti pa ọ laṣẹ, ki o ma si tẹle ifẹ-inu wọn, atipe ki o sọpe: emi ni igbagbọ ododo si ohun ti Ọlọhun sọkalẹ̀ ni Tirà, atipe a pa mi laṣẹ lati ṣe dọgbadọgba larin nyin. Ọlọhun ni Oluwa wa ati Oluwa nyin. Ẹsan iṣẹ wa mbẹ fun wa; ẹsan iṣẹ nyin mbẹ fun nyin, ko si ijiyan larin awa ati ẹnyin, Ọlọhun yio ko wa jọ papọ, ọdọ Rẹ̀ ni ibu padasi.

وَٱلَّذِينَ يُحَآجُّونَ فِي ٱللَّهِ مِنۢ بَعۡدِ مَا ٱسۡتُجِيبَ لَهُۥ حُجَّتُهُمۡ دَاحِضَةٌ عِندَ رَبِّهِمۡ وَعَلَيۡهِمۡ غَضَبٞ وَلَهُمۡ عَذَابٞ شَدِيدٌ ١٦

**16.** Atipe awọn ti o njiyan nipa Ọlọhun lẹhin ti a ti ju ara silẹ fun U, ijiyan wọn bajẹ lọdọ Oluwa wọn, ibinu si mbẹ lori wọn, atipe iyà ti o le koko mbẹ fun wọn.

ٱللَّهُ ٱلَّذِيٓ أَنزَلَ ٱلۡكِتَٰبَ بِٱلۡحَقِّ وَٱلۡمِيزَانَۗ وَمَا يُدۡرِيكَ لَعَلَّ ٱلسَّاعَةَ قَرِيبٞ ١٧

**17.** Ọlọhun ni Ẹniti O sọ Tirà na kalẹ̀ pẹlu otitọ ati oṣuwọn, kini yio jẹki o mọ̀ pe boya akoko na ti sunmọ?

**18.** Awọn ti kò gba a gbọ nkanju si i, atipe awọn ti o gbagbọ ni ododo npaiya rẹ̀, nwọn si mọ pe ododo ni. Jẹki nsọ fun ẹ dajudaju awọn ti njiyan si akoko na wà ninu işina ti o jinna.

يَسْتَعْجِلُ بِهَا ٱلَّذِينَ لَا يُؤْمِنُونَ بِهَا ۖ وَٱلَّذِينَ
ءَامَنُوا۟ مُشْفِقُونَ مِنْهَا وَيَعْلَمُونَ أَنَّهَا ٱلْحَقُّ ۗ
أَلَآ إِنَّ ٱلَّذِينَ يُمَارُونَ فِى ٱلسَّاعَةِ
لَفِى ضَلَٰلٍۭ بَعِيدٍ ﴿١٨﴾

**19.** Ọlọhun jẹ Alanu fun awọn ẹru Rẹ; O npese fun ẹniti O ba fẹ; On ni Alagbara, ti O si pataki.

ٱللَّهُ لَطِيفٌۢ بِعِبَادِهِۦ يَرْزُقُ مَن يَشَآءُ ۖ
وَهُوَ ٱلْقَوِىُّ ٱلْعَزِيزُ ﴿١٩﴾

**20.** Ẹniti o ba nfẹ irugbin ti ọrun, Awa yio fun u ni alekun ninu eso rẹ̀; ẹniti o ba nfẹ eso ti aiye yi Awa yio fun u ninu rẹ̀; atipe kò ni ni ipin kan l'ọrun.

مَن كَانَ يُرِيدُ حَرْثَ ٱلْـَٔاخِرَةِ نَزِدْ لَهُۥ فِى حَرْثِهِۦ ۖ
وَمَن كَانَ يُرِيدُ حَرْثَ ٱلدُّنْيَا نُؤْتِهِۦ مِنْهَا وَمَا لَهُۥ
فِى ٱلْـَٔاخِرَةِ مِن نَّصِيبٍ ﴿٢٠﴾

**21.** Abi nwọn ni awọn orişa ti npaşẹ ẹsin kan fun wọn ti Ọlọhun kò pa laşẹ? Ti kò ba jẹ pe ọ̀rọ idajọ ni a ba ti pari (rẹ̀) larin wọn. Atipe dajudajudaju awọn alabosi ti wọn ni iya ẹlẹta-elero.

أَمْ لَهُمْ شُرَكَٰٓؤُا۟ شَرَعُوا۟ لَهُم مِّنَ ٱلدِّينِ
مَا لَمْ يَأْذَنۢ بِهِ ٱللَّهُ ۚ وَلَوْلَا كَلِمَةُ ٱلْفَصْلِ
لَقُضِىَ بَيْنَهُمْ ۗ وَإِنَّ ٱلظَّٰلِمِينَ لَهُمْ عَذَابٌ
أَلِيمٌ ﴿٢١﴾

**22.** Irẹ yio ri awọn alabosi ti nwọn o ma gbọn nitori işẹ ti nwọn şe, yio si bọ lu wọn. Atipe awọn ti o gbagbọ ni ododo ti nwọn si nşişẹ rere yio wà ni arin awọn abata ọgba idẹra, ohun ti nwọn nfẹ wà fun wọn lọdọ Ọlọhun Ọba wọn, eleyini jẹ ore ajulọ ti otobi.

تَرَى ٱلظَّٰلِمِينَ مُشْفِقِينَ مِمَّا كَسَبُوا۟
وَهُوَ وَاقِعٌۢ بِهِمْ ۗ وَٱلَّذِينَ ءَامَنُوا۟ وَعَمِلُوا۟
ٱلصَّٰلِحَٰتِ فِى رَوْضَاتِ ٱلْجَنَّاتِ ۖ
لَهُم مَّا يَشَآءُونَ عِندَ رَبِّهِمْ ۚ ذَٰلِكَ
هُوَ ٱلْفَضْلُ ٱلْكَبِيرُ ﴿٢٢﴾

**23.** Eyi ni Ọlọhun şe ni iro-idunnu fun awọn ẹrusin Rẹ̀ ti nwọn gbagbọ ni ododo ti nwọn si şişẹ rere. Sọpe: Emi kò bere owo-ọya lọwọ nyin lori rẹ afi ki ẹ niifẹ mi

ذَٰلِكَ ٱلَّذِى يُبَشِّرُ ٱللَّهُ عِبَادَهُ ٱلَّذِينَ ءَامَنُوا۟ وَعَمِلُوا۟
ٱلصَّٰلِحَٰتِ ۗ قُل لَّآ أَسْـَٔلُكُمْ عَلَيْهِ أَجْرًا إِلَّا ٱلْمَوَدَّةَ
فِى ٱلْقُرْبَىٰ ۗ وَمَن يَقْتَرِفْ حَسَنَةً نَّزِدْ لَهُۥ فِيهَا حُسْنًا

nitori okun ẹbi towa laarin wa. Ẹniti o ba ṣe rere kan Awa yio ṣe adipele rẹ fun u ni rere nibẹ Dajudaju Ọlọhun ni Alaforiji, Olu se ọpẹ lọpọlọpọ.

إِنَّ ٱللَّهَ غَفُورٞ شَكُورٌ ٢٣

**24.** Abi nwọn nsọpe: O da adapa irọ mọ Ọlọhun ni? Nitorina ti Ọlọhun ba fẹ yio fi odidi di ọkàn rẹ (si wọn). Atipe Ọlọhun yio mã pa irọ rẹ́ yio si jẹki ododo rinlẹ̀ pẹlu awọn ọ̀rọ Rẹ̀. Dajudaju On ni Onimimọ nipa ohun ti o wa ni aiya.

أَمۡ يَقُولُونَ ٱفۡتَرَىٰ عَلَى ٱللَّهِ كَذِبٗاۖ فَإِن يَشَإِ ٱللَّهُ يَخۡتِمۡ عَلَىٰ قَلۡبِكَۗ وَيَمۡحُ ٱللَّهُ ٱلۡبَٰطِلَ وَيُحِقُّ ٱلۡحَقَّ بِكَلِمَٰتِهِۦٓۚ إِنَّهُۥ عَلِيمُۢ بِذَاتِ ٱلصُّدُورِ ٢٤

**25.** On ni O ngba ironupiwada awọn ẹrusin Rẹ̀ atipe O nṣe aforiji awọn ẹṣẹ, atipe O mọ ohun ti ẹnyin nṣe.

وَهُوَ ٱلَّذِي يَقۡبَلُ ٱلتَّوۡبَةَ عَنۡ عِبَادِهِۦ وَيَعۡفُواْ عَنِ ٱلسَّيِّـَٔاتِ وَيَعۡلَمُ مَا تَفۡعَلُونَ ٢٥

**26.** Atipe Ongba adua awọn ti o gbãgbọ ni ododo ti nwọn si nṣiṣẹ rere, atipe A si ma ṣe alekun fun wọn ninu ọla Rẹ̀. Atipe iyà ti o le wa fun awọn alaigbagbọ.

وَيَسۡتَجِيبُ ٱلَّذِينَ ءَامَنُواْ وَعَمِلُواْ ٱلصَّٰلِحَٰتِ وَيَزِيدُهُم مِّن فَضۡلِهِۦۚ وَٱلۡكَٰفِرُونَ لَهُمۡ عَذَابٞ شَدِيدٞ ٢٦

**27.** Ti o ba ṣe pe Ọlọhun gboro arisiki fun awọn ẹru Rẹ̀ ni, nwọn ba ṣe agbere ni ori ilẹ̀; ṣugbọn On sọkalẹ̀ ni iwọntúwọ̀nsi bi On ba ti fẹ, dajudaju On ni Olumọ amọtan O si nri awọn ẹru Rẹ̀.

۞ وَلَوۡ بَسَطَ ٱللَّهُ ٱلرِّزۡقَ لِعِبَادِهِۦ لَبَغَوۡاْ فِي ٱلۡأَرۡضِ وَلَٰكِن يُنَزِّلُ بِقَدَرٖ مَّا يَشَآءُۚ إِنَّهُۥ بِعِبَادِهِۦ خَبِيرُۢ بَصِيرٞ ٢٧

**28.** Atipe On ni Ẹniti O nsọ ojo kalẹ̀ lẹhin igbati nwọn ti sọ ireti nù, A si ma fọn ikẹ Rẹ̀ ka. Atipe On ni Ọrẹ ti ọpẹ tọ si.

وَهُوَ ٱلَّذِي يُنَزِّلُ ٱلۡغَيۡثَ مِنۢ بَعۡدِ مَا قَنَطُواْ وَيَنشُرُ رَحۡمَتَهُۥۚ وَهُوَ ٱلۡوَلِيُّ ٱلۡحَمِيدُ ٢٨

**29.** Atipe o mbẹ ninu awọn àmi Rẹ dida ti O da sanma ati ilẹ ati ohun ti O tan ka ninu awọn mejẽji ni awọn abẹmi. Atipe On ni Alagbara lori kiko wọn jọ nigbati O ba fẹ.

وَمِنۡ ءَايَٰتِهِۦ خَلۡقُ ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَٱلۡأَرۡضِ وَمَا بَثَّ فِيهِمَا مِن دَآبَّةٖۚ وَهُوَ عَلَىٰ جَمۡعِهِمۡ إِذَا يَشَآءُ قَدِيرٞ ٢٩

**30.** Atipe ohunkohun ti o ba ba nyin ni inira, nitori ohun ti ẹ fi awọn ọwọ nyin şe nişẹ ni, A ma şe amojukuro ninu ọpọlọpọ (ẹşẹ nyin).

وَمَآ أَصَٰبَكُم مِّن مُّصِيبَةٖ فَبِمَا كَسَبَتۡ أَيۡدِيكُمۡ وَيَعۡفُواْ عَن كَثِيرٖ ٣٠

**31.** Atipe ẹnyin kò jẹ ẹniti o le bọmọ (Ọlọhun) lọwọ ni ori ilẹ, bẹ si ni kò ni si oluşọ kan fun nyin lẹhin Ọlọhun atipe kò ni si alaranşe kan fun nyin.

وَمَآ أَنتُم بِمُعۡجِزِينَ فِي ٱلۡأَرۡضِۖ وَمَا لَكُم مِّن دُونِ ٱللَّهِ مِن وَلِيّٖ وَلَا نَصِيرٖ ٣١

**32.** Atipe o mbẹ ninu awọn ami Rẹ awọn ọkọ to dabi oke ni oju agbami.

وَمِنۡ ءَايَٰتِهِ ٱلۡجَوَارِ فِي ٱلۡبَحۡرِ كَٱلۡأَعۡلَٰمِ ٣٢

**33.** Bi O ba fẹ yio mu atẹgun duro (awọn ọkọ na) nwọn a di ohun ti kò ni le lọ lori (omi), dajudaju awọn ami mbẹ ninu eyi fun gbogbo awọn onisuru oluşọpẹ.

إِن يَشَأۡ يُسۡكِنِ ٱلرِّيحَ فَيَظۡلَلۡنَ رَوَاكِدَ عَلَىٰ ظَهۡرِهِۦٓۚ إِنَّ فِي ذَٰلِكَ لَأٓيَٰتٖ لِّكُلِّ صَبَّارٖ شَكُورٍ ٣٣

**34.** Abi ki O pa awọn ọkọ na run nitori ohun ti nwọn şe nişẹ, A si tun ma şe amojukuro fun ọpọlọpọ.

أَوۡ يُوبِقۡهُنَّ بِمَا كَسَبُواْ وَيَعۡفُ عَن كَثِيرٖ ٣٤

**35.** Atipe awọn ẹniti nwọn nşe atako si awọn ami Wa ti mọ pe kò si aye ibu sasi fun wọn.

وَيَعۡلَمَ ٱلَّذِينَ يُجَٰدِلُونَ فِيٓ ءَايَٰتِنَا مَا لَهُم مِّن مَّحِيصٖ ٣٥

فَمَآ أُوتِيتُم مِّن شَيْءٍ فَمَتَٰعُ ٱلْحَيَوٰةِ ٱلدُّنْيَا ۖ وَمَا عِندَ ٱللَّهِ خَيْرٌ وَأَبْقَىٰ لِلَّذِينَ ءَامَنُوا۟ وَعَلَىٰ رَبِّهِمْ يَتَوَكَّلُونَ ٣٦

**36.** Nitorina ohunkohun ti a ba fun nyin nitori igbadun aiye nikan ni, atipe ohun ti mbẹ ni ọdọ Ọlọhun lo dara julọ ni yio si şẹku fun awọn ẹniti nwọn gbagbọ ni ododo ti nwọn si fi ara ti Oluwa wọn.

وَٱلَّذِينَ يَجْتَنِبُونَ كَبَٰٓئِرَ ٱلْإِثْمِ وَٱلْفَوَٰحِشَ وَإِذَا مَا غَضِبُوا۟ هُمْ يَغْفِرُونَ ٣٧

**37.** Atipe awọn ẹniti nwọn takete si awọn ẹşẹ nla ati awọn iwa ibajẹ, atipe nigbati nwọn ba binu, awọn a maşe amojukuro.

وَٱلَّذِينَ ٱسْتَجَابُوا۟ لِرَبِّهِمْ وَأَقَامُوا۟ ٱلصَّلَوٰةَ وَأَمْرُهُمْ شُورَىٰ بَيْنَهُمْ وَمِمَّا رَزَقْنَٰهُمْ يُنفِقُونَ ٣٨

**38.** Ati awọn ẹniti o njẹpe ti Oluwa wọn ti nwọn si ngbe irun duro, atipe ọrọ̀ wọn ni igbimọran (Şũrã) ni arin ara wọn, atipe awọn a ma na ninu ohun ti A şe ni èse fun wọn.

وَٱلَّذِينَ إِذَآ أَصَابَهُمُ ٱلْبَغْىُ هُمْ يَنتَصِرُونَ ٣٩

**39.** Ati awọn ẹniti o jẹ pe ti abosi kan ba ba wọn, nwọn a ma gbẹsan fun ara wọn.

وَجَزَٰٓؤُا۟ سَيِّئَةٍ سَيِّئَةٌ مِّثْلُهَا ۖ فَمَنْ عَفَا وَأَصْلَحَ فَأَجْرُهُۥ عَلَى ٱللَّهِ ۚ إِنَّهُۥ لَا يُحِبُّ ٱلظَّٰلِمِينَ ٤٠

**40.** Atipe ohun ti o jẹ buburu, buburu ni ẹsan rẹ ẹnikẹni ti o ba si mojukuro ti o si şe atunse, ẹsan rẹ̀ mbẹ ni ọdọ Ọlọhun, dajudaju On kò ni ifẹ si awọn alabosi.

وَلَمَنِ ٱنتَصَرَ بَعْدَ ظُلْمِهِۦ فَأُو۟لَٰٓئِكَ مَا عَلَيْهِم مِّن سَبِيلٍ ٤١

**41.** Atipe ẹnikẹni ti o ba gbẹsan lẹhin ti a ti bo o si ko si ọna ibawi kan fun awọn elewọnni.

إِنَّمَا ٱلسَّبِيلُ عَلَى ٱلَّذِينَ يَظْلِمُونَ ٱلنَّاسَ وَيَبْغُونَ فِى ٱلْأَرْضِ بِغَيْرِ ٱلْحَقِّ ۚ أُو۟لَٰٓئِكَ لَهُمْ عَذَابٌ أَلِيمٌ ٤٢

**42.** Şugbọn Ona iba wi wa, nikan fun awọn ẹniti nşe abosi fun awọn enia ti nwọn si şe abosi kiri lori ilẹ̀ laini idi. Awọn elewọnni ti wọn ni iyà ẹlẹta-elero.

**43.** Atipe ẹnikẹni ti o ba şe suru ti o si şe amojukuro, dajudaju eyi mbẹ ninu awọn ọrọ ti odara ti Ọlọhun si palasẹ.

وَلَمَن صَبَرَ وَغَفَرَ إِنَّ ذَٰلِكَ لَمِنْ عَزْمِ ٱلْأُمُورِ ﴿٤٣﴾

**44.** Atipe ẹnikẹni ti Ọlọhun ba fi silẹ̀ ninu işina, kò ni si alaranşe kan fun u lẹhin Rẹ̀. Atipe irẹ yio ri awọn alabosi ti nwọn ba ri iyà nwọn yio sọpe: Njẹ ọna kan ha mbẹ bi ti a le fi pada (si aiye)?

وَمَن يُضْلِلِ ٱللَّهُ فَمَا لَهُۥ مِن وَلِيٍّ مِّنۢ بَعْدِهِۦ ۗ وَتَرَى
ٱلظَّٰلِمِينَ لَمَّا رَأَوُا۟ ٱلْعَذَابَ يَقُولُونَ
هَلْ إِلَىٰ مَرَدٍّ مِّن سَبِيلٍ ﴿٤٤﴾

**45.** Atipe iwọ na yio ri wọn ti a o şẹ wọn lori si (ina na), ti nwọn yio tẹriba niti yẹpẹrẹ, nwọn yio ma jiwo lati ẹba oju topamọ. Atipe awọn ẹniti nwọn gbagbọ ni ododo sọpe: Dajudaju awọn olòfò ni awọn ẹniti nwọn şe òfò ẹmi wọn ati awọn ẹni wọn ni ọjọ ajinde. Jẹki nsọ fun ẹ dajudaju awọn alabosi yio ma bẹ ninu iya aromayẹ.

وَتَرَىٰهُمْ يُعْرَضُونَ عَلَيْهَا خَٰشِعِينَ مِنَ ٱلذُّلِّ
يَنظُرُونَ مِن طَرْفٍ خَفِيٍّ ۗ وَقَالَ ٱلَّذِينَ ءَامَنُوٓا۟
إِنَّ ٱلْخَٰسِرِينَ ٱلَّذِينَ خَسِرُوٓا۟ أَنفُسَهُمْ وَأَهْلِيهِمْ
يَوْمَ ٱلْقِيَٰمَةِ ۗ أَلَآ إِنَّ ٱلظَّٰلِمِينَ فِى عَذَابٍ
مُّقِيمٍ ﴿٤٥﴾

**46.** Atipe kò ni si alatilẹhin kan fun wọn ti yio ran wọn lọwọ lẹhin Ọlọhun. Atipe ẹniti Ọlọhun ba fi silẹ sinu işina ko si ọna kan fun u.

وَمَا كَانَ لَهُم مِّنْ أَوْلِيَآءَ يَنصُرُونَهُم
مِّن دُونِ ٱللَّهِ ۗ وَمَن يُضْلِلِ ٱللَّهُ فَمَا لَهُۥ مِن سَبِيلٍ ﴿٤٦﴾

**47.** Ẹ jẹpe Oluwa yin şiwaju ki ọjọ kan ti kò ni si oludapada fun u ni ọdọ Ọlọhun too de. Kò ni si aye ibusala fun nyin ni ọjọna, bẹ si ni kò ni si ẹniti yio kọ̀ iya nã fun yin.

ٱسْتَجِيبُوا۟ لِرَبِّكُم مِّن قَبْلِ أَن يَأْتِىَ يَوْمٌ لَّا مَرَدَّ
لَهُۥ مِنَ ٱللَّهِ ۚ مَا لَكُم مِّن مَّلْجَإٍ يَوْمَئِذٍ
وَمَا لَكُم مِّن نَّكِيرٍ ﴿٤٧﴾

**48.** Nitorina bi nwọn ba si gunri, A kò ran ọ ni oluşọ fun wọn. Kosi kini kan fun ọ ayafi ijişẹ de opin. Atipe dajudaju nigbati Awa ba fun

فَإِنْ أَعْرَضُوا۟ فَمَآ أَرْسَلْنَٰكَ عَلَيْهِمْ حَفِيظًا ۖ
إِنْ عَلَيْكَ إِلَّا ٱلْبَلَٰغُ ۗ وَإِنَّآ إِذَآ أَذَقْنَا ٱلْإِنسَٰنَ
مِنَّا رَحْمَةً فَرِحَ بِهَا ۖ وَإِن تُصِبْهُمْ سَيِّئَةٌۢ

enia ni ikę tọwo lati ọdọ Wa, inu rę a dun si i, şugbọn ti buburu kan ba si ba wọn nitori ohun ti awọn ọwọ wọn ti ti şiwaju, dajudaju awọn enia ję alaimore.

بِمَا قَدَّمَتْ أَيْدِيهِمْ فَإِنَّ ٱلْإِنسَٰنَ كَفُورٌ ﴿٤٨﴾

**49.** Ti Ọlọhun ni ikapa sanma ati ilę. A ma da ohun ti O ba fę (ni ẹda). A ta ẹniti O ba fę lọrę ọmọbirin A si ma ta ẹniti O ba fę lọrę ọmọkunrin.

لِّلَّهِ مُلْكُ ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَٱلْأَرْضِ ۚ يَخْلُقُ مَا يَشَآءُ ۚ يَهَبُ لِمَن يَشَآءُ إِنَٰثًا وَيَهَبُ لِمَن يَشَآءُ ٱلذُّكُورَ ﴿٤٩﴾

**50.** Tabi ki O şe wọn ni akọ ati abo, A si ma şe ẹniti O ba fę ni àgàn. Dajudaju On ni Oni-mimọ̀, Alagbara.

أَوْ يُزَوِّجُهُمْ ذُكْرَانًا وَإِنَٰثًا ۖ وَيَجْعَلُ مَن يَشَآءُ عَقِيمًا ۚ إِنَّهُۥ عَلِيمٌ قَدِيرٌ ﴿٥٠﴾

**51.** Atipe kò tọ fun abara kan pe ki Ọlọhun ba a sọrọ (ni ojufo) ayafi ki O ranşẹ (si i) tabi ni ẹhin gãgã, tabi ki O ran ojişẹ kan (si i) ki o si la ohun ti O fę ye (e) pẹlu iyọda Rẹ̀. Dajudaju On Ọlọhun ga, Ọlọgbọn si ni.

۞ وَمَا كَانَ لِبَشَرٍ أَن يُكَلِّمَهُ ٱللَّهُ إِلَّا وَحْيًا أَوْ مِن وَرَآئِ حِجَابٍ أَوْ يُرْسِلَ رَسُولًا فَيُوحِىَ بِإِذْنِهِۦ مَا يَشَآءُ ۚ إِنَّهُۥ عَلِىٌّ حَكِيمٌ ﴿٥١﴾

**52.** Atipe bayi ni A şe fi işẹ riran Wa ninu aşẹ Wa ranşẹ si ọ. Irẹ kò mọ ohun ti Tirà na jẹ ati igbagbọ ododo, şugbọn a şe e ni imọlẹ, A nfi ẹniti A fę mọna nipa rẹ̀ ninu awọn ẹru Wa. Atipe dajudaju irẹ yio ma tọ awọn enia si oju ọna ti o tọ.

وَكَذَٰلِكَ أَوْحَيْنَآ إِلَيْكَ رُوحًا مِّنْ أَمْرِنَا ۚ مَا كُنتَ تَدْرِى مَا ٱلْكِتَٰبُ وَلَا ٱلْإِيمَٰنُ وَلَٰكِن جَعَلْنَٰهُ نُورًا نَّهْدِى بِهِۦ مَن نَّشَآءُ مِنْ عِبَادِنَا ۚ وَإِنَّكَ لَتَهْدِىٓ إِلَىٰ صِرَٰطٍ مُّسْتَقِيمٍ ﴿٥٢﴾

**53.** Oju ọna Ọlọhun, Ẹniti ohun ti o wa ni sanma ati ohun ti o wa ni ori ilẹ̀ jẹ ti Rẹ̀. Bẹni, ọdọ Ọlọhun ni gbogbo ọran yio pada si.

صِرَٰطِ ٱللَّهِ ٱلَّذِى لَهُۥ مَا فِى ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَمَا فِى ٱلْأَرْضِ ۗ أَلَآ إِلَى ٱللَّهِ تَصِيرُ ٱلْأُمُورُ ﴿٥٣﴾

## (43) Suratul - Sukhurufi




*Ni orukọ Ọlọhun Ajọkẹ aiye, Aṣakẹ ọrun.*

بِسۡمِ ٱللَّهِ ٱلرَّحۡمَٰنِ ٱلرَّحِيمِ

**1.** Hã Mĩm, (Ọlọhun ni O mọ ohun ti O gbà l'éro pẹlu awọn harafi yi).

حمٓ ۝١

**2.** Mo fi Tirà na ti o ṣe afihan bura.

وَٱلۡكِتَٰبِ ٱلۡمُبِينِ ۝٢

**3.** Dajudaju A ṣe on Al-Kurani ni ede Larubawa nitori ki ẹnyin le ṣe lakaye.

إِنَّا جَعَلۡنَٰهُ قُرۡءَٰنًا عَرَبِيّٗا لَّعَلَّكُمۡ تَعۡقِلُونَ ۝٣

**4.** Atipe dajudaju on, ninu iya Tira na ni ọdọ Wa o ga osi kun fun ọgbọn.

وَإِنَّهُۥ فِيٓ أُمِّ ٱلۡكِتَٰبِ لَدَيۡنَا لَعَلِيٌّ حَكِيمٌ ۝٤

**5.** Njẹ Awa ha le ko Iranti duro lọdọ nyin bi nitoripe ẹnyin jẹ ẹni kan ti o wa orogun pẹlu Ọlọhun.

أَفَنَضۡرِبُ عَنكُمُ ٱلذِّكۡرَ صَفۡحًا أَن كُنتُمۡ قَوۡمٗا مُّسۡرِفِينَ ۝٥

**6.** Melo-melo ninu Annabi ti A ti ran si awọn ẹni akọkọ.

وَكَمۡ أَرۡسَلۡنَا مِن نَّبِيّٖ فِي ٱلۡأَوَّلِينَ ۝٦

**7.** Kosi Annabi kan ti o wa ba wọn ayafi ki nwọn jẹ ẹniti yio ma fi ṣe ẹ̀fẹ̀.

وَمَا يَأۡتِيهِم مِّن نَّبِيٍّ إِلَّا كَانُواْ بِهِۦ يَسۡتَهۡزِءُونَ ۝٧

**8.** Nitorina A ti pa wọn rẹ́; awọn ti o ni agbara ju awọnyi lọ, apejuwe awọn ẹni akọkọ ti rekọja lọ.

فَأَهۡلَكۡنَآ أَشَدَّ مِنۡهُم بَطۡشٗا وَمَضَىٰ مَثَلُ ٱلۡأَوَّلِينَ ۝٨

**9.** Atipe dajudaju ti irẹ ba bi wọn lere pe, tani da sanma ati ilẹ̀? Dajudaju nwọn o sọpe: (Ọlọhun) Alagbara, Onimimọ̀ lo da wọn.

وَلَئِن سَأَلۡتَهُم مَّنۡ خَلَقَ ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَٱلۡأَرۡضَ لَيَقُولُنَّ خَلَقَهُنَّ ٱلۡعَزِيزُ ٱلۡعَلِيمُ ۝٩

**10.** Ẹniti O ṣe ilẹ̀ ni itẹ fun nyin ti O si fi oju ọna sinu rẹ̀ fun nyin nitori ki ẹ le ma mọna.

ٱلَّذِى جَعَلَ لَكُمُ ٱلْأَرْضَ مَهْدًا وَجَعَلَ لَكُمْ فِيهَا سُبُلًا لَّعَلَّكُمْ تَهْتَدُونَ ﴿١٠﴾

**11.** Atipe Ẹni na lo nsọ omi kalẹ̀ lati sanma pẹlu idiwọn, nigbana A o wa fi ji ilẹ ti o ti ku; bayi ni ao mu nyin jade.

وَٱلَّذِى نَزَّلَ مِنَ ٱلسَّمَآءِ مَآءًۢ بِقَدَرٍ فَأَنشَرْنَا بِهِۦ بَلْدَةً مَّيْتًا ۚ كَذَٰلِكَ تُخْرَجُونَ ﴿١١﴾

**12.** Atipe On ni Ẹniti O da orişirişi gbogbo nkan, O si ṣe ọkọ̀ fun nyin ati awọn ẹran (ẹlẹsẹ mẹrin) eyiti ẹ ngun.

وَٱلَّذِى خَلَقَ ٱلْأَزْوَٰجَ كُلَّهَا وَجَعَلَ لَكُم مِّنَ ٱلْفُلْكِ وَٱلْأَنْعَٰمِ مَا تَرْكَبُونَ ﴿١٢﴾

**13.** Ki ẹ le joko pẹtẹpẹrẹ lori rẹ̀, lẹhinna ki ẹ mã ṣe iranti idẹra Oluwa nyin nigbati ẹnyin ba joko pẹtẹpẹrẹ lori rẹ̀, ki ẹ si ma sọpe: Ogo ni fun Ẹniti O tẹ̀ eyi lori ba fun wa atipe awa kò ni agbara rẹ̀.

لِتَسْتَوُۥا۟ عَلَىٰ ظُهُورِهِۦ ثُمَّ تَذْكُرُوا۟ نِعْمَةَ رَبِّكُمْ إِذَا ٱسْتَوَيْتُمْ عَلَيْهِ وَتَقُولُوا۟ سُبْحَٰنَ ٱلَّذِى سَخَّرَ لَنَا هَٰذَا وَمَا كُنَّا لَهُۥ مُقْرِنِينَ ﴿١٣﴾

**14.** Atipe dajudaju awa yio ṣẹri pada si ọdọ Oluwa wa.

وَإِنَّآ إِلَىٰ رَبِّنَا لَمُنقَلِبُونَ ﴿١٤﴾

**15.** Atipe nwọn fi apakan kan ninu awọn ẹrusin Rẹ ṣe (ọmọ) fun U. Dajudaju enia jẹ alaimore ti o han gbangba.

وَجَعَلُوا۟ لَهُۥ مِنْ عِبَادِهِۦ جُزْءًا ۚ إِنَّ ٱلْإِنسَٰنَ لَكَفُورٌ مُّبِينٌ ﴿١٥﴾

**16.** Tabi O ha le fi ninu ohun ti O da ṣe ọmọbirin funra Rẹ̀ ki O wa ṣa ẹṣa awọn ọmọkunrin fun nyin bi?

أَمِ ٱتَّخَذَ مِمَّا يَخْلُقُ بَنَاتٍ وَأَصْفَىٰكُم بِٱلْبَنِينَ ﴿١٦﴾

**17.** Atipe nigbati a ba fun ẹnikan wọn ni iro idunnu nipa ohun ti nwọn fi lelẹ ni apẹrẹ fun (Ọlọhun) Ajọkẹ aiye, oju rẹ̀ yio dudu on na yio kun fun ibanujẹ.

وَإِذَا بُشِّرَ أَحَدُهُم بِمَا ضَرَبَ لِلرَّحْمَٰنِ مَثَلًا ظَلَّ وَجْهُهُۥ مُسْوَدًّا وَهُوَ كَظِيمٌ ﴿١٧﴾

**18.** Abi ẹni (obirin) ti a tọ lãrin awọn ọ̀ṣọ, ti o si jẹpe ti ijà bade kò lẽ wi awiye (ni ẹyin npe ni ọmọ Ọlọhun)?

أَوَمَن يُنَشَّؤُاْ فِي ٱلۡحِلۡيَةِ وَهُوَ فِي ٱلۡخِصَامِ غَيۡرُ مُبِينٖ ١٨

**19.** Ti nwọn wa nfi awọn Malaika, awọn ti nwọn jẹ ẹrusin (Ọlọhun) Ajọkẹ aiye, ṣe ọmọ birin. nwọn ha wa nibi dida wọn ni? A o kọ ẹri jijẹ wọn silẹ̀ a o si bi wọn lere.

وَجَعَلُواْ ٱلۡمَلَٰٓئِكَةَ ٱلَّذِينَ هُمۡ عِبَٰدُ ٱلرَّحۡمَٰنِ إِنَٰثًاۚ أَشَهِدُواْ خَلۡقَهُمۡۚ سَتُكۡتَبُ شَهَٰدَتُهُمۡ وَيُسۡـَٔلُونَ ١٩

**20.** Nwọn si sọpe: Ti Ọlọhun Onikẹ ba fẹ ni awa kò ba ti sin wọn. Kòsi mimọ̀ fun wọn nipa eyi; kò si ohun ti nwọn jẹ ju opurọ lọ.

وَقَالُواْ لَوۡ شَآءَ ٱلرَّحۡمَٰنُ مَا عَبَدۡنَٰهُمۗ مَّا لَهُم بِذَٰلِكَ مِنۡ عِلۡمٍۖ إِنۡ هُمۡ إِلَّا يَخۡرُصُونَ ٢٠

**21.** Tabi A fun wọn ni Tirà kan ṣiwaju rẹ̀ ti awọn wa mu dani ṣinṣin?

أَمۡ ءَاتَيۡنَٰهُمۡ كِتَٰبٗا مِّن قَبۡلِهِۦ فَهُم بِهِۦ مُسۡتَمۡسِكُونَ ٢١

**22.** Bẹkọ, nwọn sọpe: Dajudaju awa ba awọn baba wa lori ilana kan, atipe awa na si nrin ni oripa wọn.

بَلۡ قَالُوٓاْ إِنَّا وَجَدۡنَآ ءَابَآءَنَا عَلَىٰٓ أُمَّةٖ وَإِنَّا عَلَىٰٓ ءَاثَٰرِهِم مُّهۡتَدُونَ ٢٢

**23.** Atipe bayi ni kosi olukilọ kan ti A o fi ranṣẹ sinu ilu kan ṣiwaju rẹ ayafi ki awọn ti ara dẹ nibẹ sọpe: Dajudaju awa ba awọn baba wa lori ilana ẹsin kan awa si kọṣe oripa wọn.

وَكَذَٰلِكَ مَآ أَرۡسَلۡنَا مِن قَبۡلِكَ فِي قَرۡيَةٖ مِّن نَّذِيرٍ إِلَّا قَالَ مُتۡرَفُوهَآ إِنَّا وَجَدۡنَآ ءَابَآءَنَا عَلَىٰٓ أُمَّةٖ وَإِنَّا عَلَىٰٓ ءَاثَٰرِهِم مُّقۡتَدُونَ ٢٣

**24.** O sọpe: Njẹ bi mo ba mu wa fun yin ohun ti ò tọna ti o dara ju eyiti ẹ ba awọn baba nyin lori rẹ̀ nkọ? Nwọn sọpe: Dajudaju awa kò

۞ قَٰلَ أَوَلَوۡ جِئۡتُكُم بِأَهۡدَىٰ مِمَّا وَجَدتُّمۡ عَلَيۡهِ ءَابَآءَكُمۡۖ قَالُوٓاْ إِنَّا بِمَآ أُرۡسِلۡتُم بِهِۦ كَٰفِرُونَ ٢٤

ni gba ohun ti a fi ran nyin nişẹ gbọ.

**25.** Nitori bẹ Awa gbẹsan (iyà) ni ara wọn, irẹ wo bi igbẹhin awọn ti o pe (awọn ọ̀rọ Wa) nirọ ti ri.

فَٱنتَقَمۡنَا مِنۡهُمۡۖ فَٱنظُرۡ كَيۡفَ
كَانَ عَٰقِبَةُ ٱلۡمُكَذِّبِينَ ٢٥

**26.** Atipe (ki o şe iranti) nigbati Ibrahima sọ fun baba rẹ̀ ati awọn enia rẹ̀ pe: Dajudaju emi kò ni ọwọ ninu ohun ti ẹ nsin.

وَإِذۡ قَالَ إِبۡرَٰهِيمُ لِأَبِيهِ وَقَوۡمِهِۦٓ
إِنَّنِي بَرَآءٞ مِّمَّا تَعۡبُدُونَ ٢٦

**27.** Afi Ẹniti O da mi, dajudaju On yio si fi ọna han mi.

إِلَّا ٱلَّذِي فَطَرَنِي فَإِنَّهُۥ سَيَهۡدِينِ ٢٧

**28.** Atipe o şe e ni ọ̀rọ ti yio mã wà lọ gbere ni ẹhin rẹ̀ ki nwọn le pada.

وَجَعَلَهَا كَلِمَةَۢ بَاقِيَةٗ فِي عَقِبِهِۦ لَعَلَّهُمۡ
يَرۡجِعُونَ ٢٨

**29.** Bẹkọ, Emi fun awọn eleyi ati awọn baba wọn ni igbadun titi otitọ fi wa ba wọn ati ojişẹ ti nşe alaye.

بَلۡ مَتَّعۡتُ هَٰٓؤُلَآءِ وَءَابَآءَهُمۡ حَتَّىٰ جَآءَهُمُ
ٱلۡحَقُّ وَرَسُولٞ مُّبِينٞ ٢٩

**30.** Şugbọn nigbati otitọ de wa ba wọn, nwọn sọpe: Idan ni eyi, atipe dajudaju awa kò gba a gbọ.

وَلَمَّا جَآءَهُمُ ٱلۡحَقُّ قَالُواْ هَٰذَا سِحۡرٞ وَإِنَّا بِهِۦ
كَٰفِرُونَ ٣٠

**31.** Atipe nwọn sọpe: Kini şe ti a kò sọ Al-Kurani yi kalẹ̀ fun ọkunrin pataki kan ninu awọn ilu mejẽji?

وَقَالُواْ لَوۡلَا نُزِّلَ هَٰذَا ٱلۡقُرۡءَانُ عَلَىٰ رَجُلٖ
مِّنَ ٱلۡقَرۡيَتَيۡنِ عَظِيمٍ ٣١

**32.** Njẹ awọn ni yio ha ma pin ikẹ Oluwa rẹ bi? Awa ni A pin ipin ijẹ-imu wọn ni ãrin wọn ni igbesi aiye, A si gbe apakan wọn ga ju apakan lọ niti ipo ki apakan le ma

أَهُمۡ يَقۡسِمُونَ رَحۡمَتَ رَبِّكَۚ نَحۡنُ قَسَمۡنَا بَيۡنَهُم
مَّعِيشَتَهُمۡ فِي ٱلۡحَيَوٰةِ ٱلدُّنۡيَاۚ وَرَفَعۡنَا بَعۡضَهُمۡ فَوۡقَ
بَعۡضٖ دَرَجَٰتٖ لِّيَتَّخِذَ بَعۡضُهُم بَعۡضٗا سُخۡرِيّٗاۗ
وَرَحۡمَتُ رَبِّكَ خَيۡرٞ مِّمَّا يَجۡمَعُونَ ٣٢

şişẹ fun ara wọn, atipe ikẹ Oluwa rẹ dara ju ohun ti nwọn nkojọ lọ.

**33.** Bi kò ba şe pe gbogbo enia yio jẹ ijọ (alaigbagbọ) kanşoşo ni, dajudaju Awa iba jẹki orule ile awọn ti nse aimore si (Ọba) Ajọkẹ aiye jẹ fadaka ati akaba (fadaka) ti nwọn yio ma fi gun u.

وَلَوۡلَآ أَن يَكُونَ ٱلنَّاسُ أُمَّةٗ وَٰحِدَةٗ لَّجَعَلۡنَا لِمَن يَكۡفُرُ بِٱلرَّحۡمَٰنِ لِبُيُوتِهِمۡ سُقُفٗا مِّن فِضَّةٖ وَمَعَارِجَ عَلَيۡهَا يَظۡهَرُونَ ٣٣

**34.** Atipe awọn ẹnu ọna ati ibusun awọn ile wọn ti nwọn yio ma rọgbọku le (iba jẹ fadaka).

وَلِبُيُوتِهِمۡ أَبۡوَٰبٗا وَسُرُرًا عَلَيۡهَا يَتَّكِـُٔونَ ٣٤

**35.** Ati iworò (goolu). Atipe gbogbo eyini kò jẹ nkankan ju adun igbesi aiye yi lọ; atipe ọrun lọdọ Oluwa rẹ fun awọn olupaiya (Rẹ) ni.

وَزُخۡرُفٗاۚ وَإِن كُلُّ ذَٰلِكَ لَمَّا مَتَٰعُ ٱلۡحَيَوٰةِ ٱلدُّنۡيَاۚ وَٱلۡأٓخِرَةُ عِندَ رَبِّكَ لِلۡمُتَّقِينَ ٣٥

**36.** Ẹnikẹni ti o ba şẹri kuro nibi iranti (Ọlọhun) Ajọkẹ aiye, Awa yio yan èşu fun u, ọn yio si di alabarin fun u.

وَمَن يَعۡشُ عَن ذِكۡرِ ٱلرَّحۡمَٰنِ نُقَيِّضۡ لَهُۥ شَيۡطَٰنٗا فَهُوَ لَهُۥ قَرِينٞ ٣٦

**37.** Atipe dajudaju awọn (eşu) yio ma şẹ wọn lori kuro ni oju ọna (ti o tọ), atipe nwọn yio ma ro pe dajudaju a ti fi awọn mọna.

وَإِنَّهُمۡ لَيَصُدُّونَهُمۡ عَنِ ٱلسَّبِيلِ وَيَحۡسَبُونَ أَنَّهُم مُّهۡتَدُونَ ٣٧

**38.** Titi yio fi wa ba Wa, on yio sọpe: A! iba şẽşe ki ọna jijin wa larin emi pẹlu rẹ, ni jijin Iyọ-orun ati Iwọ-orun, nitorina ọrẹ buru lojẹ fun mi.

حَتَّىٰٓ إِذَا جَآءَنَا قَالَ يَٰلَيۡتَ بَيۡنِي وَبَيۡنَكَ بُعۡدَ ٱلۡمَشۡرِقَيۡنِ فَبِئۡسَ ٱلۡقَرِينُ ٣٨

**39.** (Abamọ nyin) kò le şe nyin ni anfani ni oni, nigbati ẹ ti şe abosi, pe ẹ jọ pin iya na.

وَلَن يَنفَعَكُمُ ٱلۡيَوۡمَ إِذ ظَّلَمۡتُمۡ أَنَّكُمۡ فِي ٱلۡعَذَابِ مُشۡتَرِكُونَ ٣٩

**40.** Iwọ hale fun aditi ni ọrọgbọ, o kosi lẽ fi afọju mọ ọna, ati ẹniti o wa ninu işina ti ohan?

أَفَأَنتَ تُسْمِعُ ٱلصُّمَّ أَوْ تَهْدِى ٱلْعُمْىَ وَمَن كَانَ فِى ضَلَٰلٍ مُّبِينٍ ﴿٤٠﴾

**41.** Nitorina bi Awa ba mu ọ lọ, şibẹ A o gbẹsan lara wọn.

فَإِمَّا نَذْهَبَنَّ بِكَ فَإِنَّا مِنْهُم مُّنتَقِمُونَ ﴿٤١﴾

**42.** Abi A le fi ohun ti A şe ni adehun fun wọn han ọ; dajudaju Awa jẹ Alagbara lori wọn.

أَوْ نُرِيَنَّكَ ٱلَّذِى وَعَدْنَٰهُمْ فَإِنَّا عَلَيْهِم مُّقْتَدِرُونَ ﴿٤٢﴾

**43.** Nitorina ki o mu ohun ti a fi ranşẹ si ọ dani şinşin; dajudaju irẹ wa lori ọna tãrà.

فَٱسْتَمْسِكْ بِٱلَّذِىٓ أُوحِىَ إِلَيْكَ ۖ إِنَّكَ عَلَىٰ صِرَٰطٍ مُّسْتَقِيمٍ ﴿٤٣﴾

**44.** Atipe dajudaju on (Al-Kurani) jẹ iranti fun ọ ati fun awọn enia rẹ, atipe laipẹ a o bi nyin lere.

وَإِنَّهُۥ لَذِكْرٌ لَّكَ وَلِقَوْمِكَ ۖ وَسَوْفَ تُسْـَٔلُونَ ﴿٤٤﴾

**45.** Atipe ki o bere lọwọ awọn ti A ti ran nişẹ şiwaju rẹ ninu awọn ojişẹ Wa. Awa ha şe ọlọhun miran kan lẹhin (Ọlọhun) Ajọkẹ aiye ti nwọn yio ma sin bi?

وَسْـَٔلْ مَنْ أَرْسَلْنَا مِن قَبْلِكَ مِن رُّسُلِنَآ أَجَعَلْنَا مِن دُونِ ٱلرَّحْمَٰنِ ءَالِهَةً يُعْبَدُونَ ﴿٤٥﴾

**46.** Dajudaju A fi awọn àmi Wa ran Musa si Firiaona ati awọn ẹmẹwa rẹ̀, o si sọ pe: Dajudaju emi jẹ ojişẹ Oluwa gbogbo ẹda.

وَلَقَدْ أَرْسَلْنَا مُوسَىٰ بِـَٔايَٰتِنَآ إِلَىٰ فِرْعَوْنَ وَمَلَإِي۟هِۦ فَقَالَ إِنِّى رَسُولُ رَبِّ ٱلْعَٰلَمِينَ ﴿٤٦﴾

**47.** Şugbọn nigbati o mu awọn àmi Wa wa ba wọn, nigbana nwọn nfi wọn rẹ̀rin.

فَلَمَّا جَآءَهُم بِـَٔايَٰتِنَآ إِذَا هُم مِّنْهَا يَضْحَكُونَ ﴿٤٧﴾

**48.** Atipe A kò fi ami kan han wọn ayafi ki o jẹ eyiti o ju ti akọkọ lọ, atipe Awa fi iyà jẹ wọn ki nwọn le pada.

وَمَا نُرِيهِم مِّنْ ءَايَةٍ إِلَّا هِىَ أَكْبَرُ مِنْ أُخْتِهَا ۖ وَأَخَذْنَٰهُم بِٱلْعَذَابِ لَعَلَّهُمْ يَرْجِعُونَ ﴿٤٨﴾

**49.** Atipe nwọn sọpe: Irẹ onidan, kepe Oluwa rẹ fun wa gẹgẹbi adehun ti O ṣe pẹlu rẹ, dajudaju awa yio tẹle ọna (rẹ).

وَقَالُوا۟ يَٰٓأَيُّهَ ٱلسَّاحِرُ ٱدْعُ لَنَا رَبَّكَ بِمَا عَهِدَ عِندَكَ إِنَّنَا لَمُهْتَدُونَ ﴿٤٩﴾

**50.** Ṣugbọn nigbati A mu iyà na kuro fun wọn, nwọn yẹ adehun.

فَلَمَّا كَشَفْنَا عَنْهُمُ ٱلْعَذَابَ إِذَا هُمْ يَنكُثُونَ ﴿٥٠﴾

**51.** Atipe Firiaona pe ipe larin awọn enia rẹ̀; o sọpe: Ẹnyin enia mi, temi ha kọ ni ijọba Misira ati awọn odo yi ti nṣan labẹ (ile) mi? Ẹnyin kò ri i ni?

وَنَادَىٰ فِرْعَوْنُ فِى قَوْمِهِۦ قَالَ يَٰقَوْمِ أَلَيْسَ لِى مُلْكُ مِصْرَ وَهَٰذِهِ ٱلْأَنْهَٰرُ تَجْرِى مِن تَحْتِىٓ ۖ أَفَلَا تُبْصِرُونَ ﴿٥١﴾

**52.** Njẹ emi kò san ju eleyi lọ, eyi (enia) yẹpẹrẹ yi atipe o fẹrẹ ma le ṣe alaye ọ̀rọ.

أَمْ أَنَا۠ خَيْرٌ مِّنْ هَٰذَا ٱلَّذِى هُوَ مَهِينٌ وَلَا يَكَادُ يُبِينُ ﴿٥٢﴾

**53.** Kiniṣe ti a kò fun u ni kerewu iwõrò tabi ki awọn Malaika ba a wa ki nwọn ma tẹle e.

فَلَوْلَآ أُلْقِىَ عَلَيْهِ أَسْوِرَةٌ مِّن ذَهَبٍ أَوْ جَآءَ مَعَهُ ٱلْمَلَٰٓئِكَةُ مُقْتَرِنِينَ ﴿٥٣﴾

**54.** Nitorina o fi mu awọn enia rẹ̀ ni fufuyẹ (o tọn wọn) nwọn si tẹle e. Dajudaju nwọn jẹ poki enia kan.

فَٱسْتَخَفَّ قَوْمَهُۥ فَأَطَاعُوهُ ۚ إِنَّهُمْ كَانُوا۟ قَوْمًا فَٰسِقِينَ ﴿٥٤﴾

**55.** Nitorina nigbati nwọn mu Wa binu, A wa gbẹsan lara wọn, nitorina Awa tẹ gbogbo wọn ri.

فَلَمَّآ ءَاسَفُونَا ٱنتَقَمْنَا مِنْهُمْ فَأَغْرَقْنَٰهُمْ أَجْمَعِينَ ﴿٥٥﴾

**56.** Atipe Awa sọ wọn di ohun irekọja ati apejuwe fun awọn ti igbẹhin.

فَجَعَلْنَٰهُمْ سَلَفًا وَمَثَلًا لِّلْءَاخِرِينَ ﴿٥٦﴾

**57.** Atipe nigbati a bafi ọmọ Maryama ṣe apejuwe nigbana ni awọn enia rẹ nwọn nrẹrin niparẹ (apejuwe yi).

۞ وَلَمَّا ضُرِبَ ٱبْنُ مَرْيَمَ مَثَلًا إِذَا قَوْمُكَ مِنْهُ يَصِدُّونَ ﴿٥٧﴾

وَقَالُوٓا۟ ءَأَـٰلِهَتُنَا خَيْرٌ أَمْ هُوَ ۚ مَا ضَرَبُوهُ لَكَ إِلَّا جَدَلًۢا ۚ بَلْ هُمْ قَوْمٌ خَصِمُونَ ﴿٥٨﴾

**58.** Nwọn sọpe: Nję awọn ọlọhun wa ni o dara ni abi on? Nwọn kò wulę şe apejuwe rę̀ fun ọ lasan bikoşe atako. Bę̃tiękọ, awọn ję enia kan alariyanjiyan.

إِنْ هُوَ إِلَّا عَبْدٌ أَنْعَمْنَا عَلَيْهِ وَجَعَلْنَـٰهُ مَثَلًا لِّبَنِىٓ إِسْرَٰٓءِيلَ ﴿٥٩﴾

**59.** On ko ję kinikan ju ęrusin kan ti A şe idęra fun lọ atipe A şe e ni apejuwe fun awọn ọmọ Israila.

وَلَوْ نَشَآءُ لَجَعَلْنَا مِنكُم مَّلَـٰٓئِكَةً فِى ٱلْأَرْضِ يَخْلُفُونَ ﴿٦٠﴾

**60.** Atipe ti o ba şe pe A ba fę ni, A ba şe awọn Malaika ni arole ni ori ilę̀ rọpo nyin.

وَإِنَّهُۥ لَعِلْمٌ لِّلسَّاعَةِ فَلَا تَمْتَرُنَّ بِهَا وَٱتَّبِعُونِ ۚ هَـٰذَا صِرَٰطٌ مُّسْتَقِيمٌ ﴿٦١﴾

**61.** Atipe on ję mimọ kan fun akoko na, nitorina ę má şe iyemeji si i atipe ki ę tęle mi. Eyi ni oju ọna ti o tọ tara.

وَلَا يَصُدَّنَّكُمُ ٱلشَّيْطَـٰنُ ۖ إِنَّهُۥ لَكُمْ عَدُوٌّ مُّبِينٌ ﴿٦٢﴾

**62.** Atipe ę maşe jęki eşu şę nyin lori; dajudaju on ję ọta nyin ti o han.

وَلَمَّا جَآءَ عِيسَىٰ بِٱلْبَيِّنَـٰتِ قَالَ قَدْ جِئْتُكُم بِٱلْحِكْمَةِ وَلِأُبَيِّنَ لَكُم بَعْضَ ٱلَّذِى تَخْتَلِفُونَ فِيهِ ۖ فَٱتَّقُوا۟ ٱللَّهَ وَأَطِيعُونِ ﴿٦٣﴾

**63.** Atipe nigbati (Annabi) Isa na de pęlu alaye, o sọpe: Dajudaju mo de wa ba nyin pęlu ọgbọn, atipe lati le şe alaye fun nyin apakan ohun ti ę yapa-ęnu si. Nitorina ę bęru Ọlọhun ki ę si tęle temi.

إِنَّ ٱللَّهَ هُوَ رَبِّى وَرَبُّكُمْ فَٱعْبُدُوهُ ۚ هَـٰذَا صِرَٰطٌ مُّسْتَقِيمٌ ﴿٦٤﴾

**64.** Dajudaju Ọlọhun na On ni Oluwa mi ati Oluwa nyin nitorina ki ę ma sin I. Eyi ni oju ọna ti o tọ.

فَٱخْتَلَفَ ٱلْأَحْزَابُ مِنۢ بَيْنِهِمْ ۖ فَوَيْلٌ لِّلَّذِينَ ظَلَمُوا۟ مِنْ عَذَابِ يَوْمٍ أَلِيمٍ ﴿٦٥﴾

**65.** Awọn ijọ na si yapa ęnu ni arin ara wọn, nitorina egbé ki o ma bę fun awọn ęniti o şe abosi nipa ìyà ọjọ kan ęlęta-elero.

**66.** Nwọn kò reti kinikan ayafi akoko na, ki o wa ba wọn lojiji, bẹ si ni nwọn kò ni mọ.

هَلْ يَنظُرُونَ إِلَّا ٱلسَّاعَةَ أَن تَأْتِيَهُم بَغْتَةً وَهُمْ لَا يَشْعُرُونَ ٦٦

**67.** Awọn ọ̀rẹ, apakan wọn yio di ọta apakan ni ọjọ na, ayafi awọn olubẹru (Ọlọhun).

ٱلْأَخِلَّآءُ يَوْمَئِذٍۭ بَعْضُهُمْ لِبَعْضٍ عَدُوٌّ إِلَّا ٱلْمُتَّقِينَ ٦٧

**68.** Ẹnyin ẹrusin Mi, kò si ibẹru fun nyin loni, bẹ si ni ẹnyin kò ni banujẹ.

يَٰعِبَادِ لَا خَوْفٌ عَلَيْكُمُ ٱلْيَوْمَ وَلَآ أَنتُمْ تَحْزَنُونَ ٦٨

**69.** Awọn ẹniti nwọn ni igbagbọ ododo si awọn ãyah Wa ti nwọn si jẹ olujuwọ-jusẹ silẹ (fun Ọlọhun).

ٱلَّذِينَ ءَامَنُوا۟ بِـَٔايَٰتِنَا وَكَانُوا۟ مُسْلِمِينَ ٦٩

**70.** Ẹ wọ ọgba idẹra na, ẹnyin ati awọn aya nyin ki ẹ si jẹ ẹniti yio ma dunnu.

ٱدْخُلُوا۟ ٱلْجَنَّةَ أَنتُمْ وَأَزْوَٰجُكُمْ تُحْبَرُونَ ٧٠

**71.** Nwọn yio ma rọkirika wọn pẹlu awọn awo iwõrò ati awọn ife imumi atipe ohun ti yio ma bẹ nibẹ yio jẹ ohun ti ẹmi nfẹ ati ohun ti yio ma dun mọ oju, ẹnyin yio ṣe gbere ninu rẹ̀.

يُطَافُ عَلَيْهِم بِصِحَافٍ مِّن ذَهَبٍ وَأَكْوَابٍ ۖ وَفِيهَا مَا تَشْتَهِيهِ ٱلْأَنفُسُ وَتَلَذُّ ٱلْأَعْيُنُ ۖ وَأَنتُمْ فِيهَا خَٰلِدُونَ ٧١

**72.** Atipe eyi ni ọgba idẹra eyiti a jogun rẹ̀ fun nyin nitori ohun ti ẹ ṣe nişẹ.

وَتِلْكَ ٱلْجَنَّةُ ٱلَّتِىٓ أُورِثْتُمُوهَا بِمَا كُنتُمْ تَعْمَلُونَ ٧٢

**73.** Eso ti o pọ mbẹ ninu rẹ̀ fun nyin ti ẹnyin yio ma jẹ ninu rẹ̀.

لَكُمْ فِيهَا فَٰكِهَةٌ كَثِيرَةٌ مِّنْهَا تَأْكُلُونَ ٧٣

**74.** Dajudaju awọn ẹlẹṣẹ yio ṣe gbere ninu iyà Jahannama.

إِنَّ ٱلْمُجْرِمِينَ فِى عَذَابِ جَهَنَّمَ خَٰلِدُونَ ٧٤

**75.** A kò ni gbe e fuyẹ fun wọn bẹ si ni awọn yio sọ ireti nu ninu rẹ̀.

لَا يُفَتَّرُ عَنْهُمْ وَهُمْ فِيهِ مُبْلِسُونَ ٧٥

**76.** Awa kò bo wọn si şugbọn awọn ni nwọn bo ori ara wọn si.

وما ظلمناهم ولكن كانوا هم الظالمين ﴿٧٦﴾

**77.** Atipe nwọn yio kepe (awọn Malaika) pe: :Irẹ Mãliku, jẹki Oluwa rẹ pa wa. (Mãliku) yio sọpe: Dajudaju ẹnyin yio ma gbe inu rẹ̀.

ونادوا يا مالك ليقض علينا ربك قال إنكم ماكثون ﴿٧٧﴾

**78.** Dajudaju Awa ti mu ododo wa ba nyin, şugbọn ọpọlọpọ nyin ni o kọ̀ ododo na.

لقد جئناكم بالحق ولكن أكثركم للحق كارهون ﴿٧٨﴾

**79.** Abi awọn ti pinnu ọrọ̀ kan ni? Dajudaju Awa na a npinnu-ọrọ.

أم أبرموا أمرا فإنا مبرمون ﴿٧٩﴾

**80.** Abi nwọn nro pe Awa kò gbọ (ohun ti nwọn wi) ni aşiri wọn ati ọrọ̀ jẹ̃jẹ wọn? Bẹni awọn ojişẹ Wa ti mbẹ ni ọdọ wọn ti nwọn nkọ ọ silẹ̀.

أم يحسبون أنا لا نسمع سرهم ونجواهم بلى ورسلنا لديهم يكتبون ﴿٨٠﴾

**81.** Sọpe: ti o ba jẹ pe ọmọ ba mbẹ fun (Oluwa) Ajọkẹ aiye ni; nitorina emi ni akọkọ awọn ẹrusin (Rẹ̀).

قل إن كان للرحمن ولد فأنا أول العابدين ﴿٨١﴾

**82.** Mimọ fun Oluwa sanma ati ilẹ̀, Oluwa itẹ-ọla ti ga ju irohin ti nwọn nfu U lọ.

سبحان رب السماوات والأرض رب العرش عما يصفون ﴿٨٢﴾

**83.** Nitorina fi nwọn silẹ̀ ki nwọn ma sọ isọkusọ ki nwọn si ma şe erekere titi nwọn yio fi ba ọjọ wọn pade eyiti a şe ni adehun fun wọn.

فذرهم يخوضوا ويلعبوا حتى يلاقوا يومهم الذي يوعدون ﴿٨٣﴾

**84.** Atipe On ni Ẹniti O jẹ Ọlọhun ninu sanma ati Ọlọhun lori ilẹ atipe On ni Ọjọgbọn, Oni-mimọ.

وهو الذي في السماء إله وفي الأرض إله وهو الحكيم العليم ﴿٨٤﴾

**85.** Ibukun ni fun Ẹniti ikapa ijọba sanma ati ilẹ nṣe ti Rẹ ati ohun ti mbẹ ni agbedemeji awọn mejeji; atipe mimọ̀ akokò na mbẹ ni ọdọ Rẹ̀, atipe ọdọ Rẹ̀ ni a o da nyin pada si.

وَتَبَارَكَ ٱلَّذِى لَهُۥ مُلْكُ ٱلسَّمَـٰوَٰتِ وَٱلْأَرْضِ وَمَا بَيْنَهُمَا وَعِندَهُۥ عِلْمُ ٱلسَّاعَةِ وَإِلَيْهِ تُرْجَعُونَ ﴿٨٥﴾

**86.** Awọn ẹniti nwọn nkepe lẹhin Rẹ kò ni ikapa ipẹ ṣiṣe ayafi ẹniti o ba jẹri ododo bẹ si ni awọn ti mọ bẹ.

وَلَا يَمْلِكُ ٱلَّذِينَ يَدْعُونَ مِن دُونِهِ ٱلشَّفَـٰعَةَ إِلَّا مَن شَهِدَ بِٱلْحَقِّ وَهُمْ يَعْلَمُونَ ﴿٨٦﴾

**87.** Atipe bi o ba bi nwọn lere pe tani ẹniti o da wọn, dajudaju nwọn yio sọpe: Ọlọhun ni. Nitorina kiniṣe ti nwọn fi nṣẹri (kuro nibi ododo).

وَلَئِن سَأَلْتَهُم مَّنْ خَلَقَهُمْ لَيَقُولُنَّ ٱللَّهُ ۖ فَأَنَّىٰ يُؤْفَكُونَ ﴿٨٧﴾

**88.** Atipe ọrọ rẹ̀ ni pe, Oluwa mi Dajudaju awọn elewọnyi jẹ awọn enia ti nwọn kò gbagbọ.

وَقِيلِهِۦ يَـٰرَبِّ إِنَّ هَـٰٓؤُلَآءِ قَوْمٌ لَّا يُؤْمِنُونَ ﴿٨٨﴾

**89.** Nitorina ki o ṣe amojukuro fun wọn ki o si wipe: Alafia, Laipẹ awọn yio mọ̀.

فَٱصْفَحْ عَنْهُمْ وَقُلْ سَلَـٰمٌ ۚ فَسَوْفَ يَعْلَمُونَ ﴿٨٩﴾

## *(44) Suratul - Dukhãnu*




*Ni orukọ Ọlọhun Ajọkẹ aiye,*
*Aṣakẹ ọrun.*

بِسْمِ ٱللَّهِ ٱلرَّحْمَـٰنِ ٱلرَّحِيمِ

**1.** Hã, Mĩm. (Ọlọhun ni Omọ ohun ti O gbà l'ero pẹlu awọn harafi yi).

حمٓ ﴿١﴾

**2.** Mofi Tirà alalaye na bura.

وَٱلْكِتَـٰبِ ٱلْمُبِينِ ﴿٢﴾

**3.** Pe dajudaju A sọ ọ kalẹ̀ ninu oru onibukun kan, daudaju Awa ni Oluṣeikilọ.

إِنَّآ أَنزَلْنَـٰهُ فِى لَيْلَةٍ مُّبَـٰرَكَةٍ ۚ إِنَّا كُنَّا مُنذِرِينَ ﴿٣﴾

**4.** Ninu (oru) rẹ̀ ni a nṣe ofin awọn ọrọ ti Ati pinnu.

فِيهَا يُفْرَقُ كُلُّ أَمْرٍ حَكِيمٍ ٤

**5.** Aṣẹ lati ọdọ Wa, atipe dajudaju Awa ni Oluran awọn ojiṣẹ niṣẹ.

أَمْرًا مِّنْ عِندِنَآ إِنَّا كُنَّا مُرْسِلِينَ ٥

**6.** Niti ikẹ lati ọdọ Oluwa rẹ, dajudaju On ni Olugbọ (ọrọ), Onimimọ.

رَحْمَةً مِّن رَّبِّكَ إِنَّهُۥ هُوَ ٱلسَّمِيعُ ٱلْعَلِيمُ ٦

**7.** Oluwa awọn sanma ati ilẹ̀ ati ohun ti mbẹ ni agbedemeji awọn mejẽji bi ẹnyin ba jẹ olumọ-amọdaju.

رَبِّ ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَٱلْأَرْضِ وَمَا بَيْنَهُمَآ إِن كُنتُم مُّوقِنِينَ ٧

**8.** Kòsi ọlọhun miran ayafi On; A ma yè (ẹmi) A si ma pa (ẹmi), Oluwa nyin ati Oluwa awọn baba nyin ti akọkọ.

لَآ إِلَٰهَ إِلَّا هُوَ يُحْيِۦ وَيُمِيتُ رَبُّكُمْ وَرَبُّ ءَابَآئِكُمُ ٱلْأَوَّلِينَ ٨

**9.** Bẹtiẹkọ, awọn wa ninu iṣiyemeji ti nwọn nṣe erekere.

بَلْ هُمْ فِى شَكٍّ يَلْعَبُونَ ٩

**10.** Nitorina mã reti ọjọ ti sanma yio mu efin (Dukhan) ti o han gbangba wa.

فَٱرْتَقِبْ يَوْمَ تَأْتِى ٱلسَّمَآءُ بِدُخَانٍ مُّبِينٍ ١٠

**11.** Ti yio bo awọn enia mọlẹ daru. Eyi ni iyà kan ẹlẹta-elero.

يَغْشَى ٱلنَّاسَ هَٰذَا عَذَابٌ أَلِيمٌ ١١

**12.** (Awọn enia yio sọpe): Oluwa wa (jọwọ) ṣi iyà na kuro fun wa, dajudaju awa yio gbagbọ ni ododo.

رَّبَّنَا ٱكْشِفْ عَنَّا ٱلْعَذَابَ إِنَّا مُؤْمِنُونَ ١٢

**13.** Bawo ni iranti yio ṣe ṣe wọn ni õre, nigbati o jẹ pe dajudaju ni ojiṣẹ kan alalaye ti wa ba wọn?

أَنَّىٰ لَهُمُ ٱلذِّكْرَىٰ وَقَدْ جَآءَهُمْ رَسُولٌ مُّبِينٌ ١٣

**14.** Ię̀hinna ni nwọn şẹri kuro ni ọdọ rẹ̀ ti nwọn si sọpe: Ak'ẹkọ (Ẹniti wọn nkọ) ti o jẹ were ni.

ثُمَّ تَوَلَّوْا عَنْهُ وَقَالُوا مُعَلَّمٌ مَّجْنُونٌ ١٤

**15.** Dajudaju Awa yio gbe iyà kuro diẹ, dajudaju ẹnyin o tun pada (si aigbagbọ).

إِنَّا كَاشِفُوا الْعَذَابِ قَلِيلًا ۚ إِنَّكُمْ عَائِدُونَ ١٥

**16.** Ọjọ ti A o ba fi iyà ti o tobi jẹ (awọn ẹlẹşẹ); dajudaju Awa yio gba ẹsan iyà ni ara wọn.

يَوْمَ نَبْطِشُ الْبَطْشَةَ الْكُبْرَىٰ إِنَّا مُنتَقِمُونَ ١٦

**17.** Atipe dajudaju A dan awọn enia Firiaona wò şiwaju wọn atipe ojişẹ kan ti o ni apọnle wa ba wọn.

۞ وَلَقَدْ فَتَنَّا قَبْلَهُمْ قَوْمَ فِرْعَوْنَ وَجَاءَهُمْ رَسُولٌ كَرِيمٌ ١٧

**18.** On sọpe: Ẹ ko awọn ẹrusin Ọlọhun le mi lọwọ. Dajudaju emi jẹ ojişẹ kan ti a ni lati fi ọkàn tan fun nyin.

أَنْ أَدُّوا إِلَيَّ عِبَادَ اللَّهِ ۖ إِنِّي لَكُمْ رَسُولٌ أَمِينٌ ١٨

**19.** Atipe ki ẹ maşe şe igberaga si Ọlọhun, dajudaju emi mu idi-ọrọ̀ ti o han gbangba wa ba nyin.

وَأَن لَّا تَعْلُوا عَلَى اللَّهِ ۖ إِنِّي آتِيكُم بِسُلْطَانٍ مُّبِينٍ ١٩

**20.** Atipe dajudaju mo sadi Oluwa mi ti o jẹ Oluwa nyin pe ki ẹ ma sọ mi ni okuta pa.

وَإِنِّي عُذْتُ بِرَبِّي وَرَبِّكُمْ أَن تَرْجُمُونِ ٢٠

**21.** Atipe ti ẹnyin kò ba gba mi gbọ, nigbana ki ẹnyin fi mi silẹ̀ jẹ̃.

وَإِن لَّمْ تُؤْمِنُوا لِي فَاعْتَزِلُونِ ٢١

**22.** Nitorina o pe Oluwa rẹ̀ pe dajudaju awọn wọnyi jẹ enia kan ti o jẹ ọdẹşẹ.

فَدَعَا رَبَّهُ أَنَّ هَٰؤُلَاءِ قَوْمٌ مُّجْرِمُونَ ٢٢

**23.** Nitorina mu awọn ẹrusin Mi rin loru; dajudaju ẹnyin yio jẹ ẹniti nwọn ma tẹle.

فَأَسْرِ بِعِبَادِي لَيْلًا إِنَّكُم مُّتَّبَعُونَ ٢٣

**24.** Atipe ki o fi okun silẹ̀ ni didakẹ jẹ̃jẹ̃. Dajudaju awọn jẹ ọmọ ogun ti a ma tẹ̀ri.

وَٱتْرُكِ ٱلْبَحْرَ رَهْوًا ۖ إِنَّهُمْ جُندٌ مُّغْرَقُونَ ﴿٢٤﴾

**25.** Melo-melo ninu awọn oko ati iṣẹlẹru ti nwọn ti fi silẹ̀.

كَمْ تَرَكُوا۟ مِن جَنَّٰتٍ وَعُيُونٍ ﴿٢٥﴾

**26.** Ati awọn irugbin ati awọn a aye ti o ni apọnle.

وَزُرُوعٍ وَمَقَامٍ كَرِيمٍ ﴿٢٦﴾

**27.** Ati awọn nkan idẹra ti nwọn gbadun ninu rẹ̀.

وَنَعْمَةٍ كَانُوا۟ فِيهَا فَٰكِهِينَ ﴿٢٧﴾

**28.** Bayi ni A si jẹ wọn logun fun awọn enia miran.

كَذَٰلِكَ ۖ وَأَوْرَثْنَٰهَا قَوْمًا ءَاخَرِينَ ﴿٢٨﴾

**29.** Nigbana sanma ati ilẹ kò sunkun wọn, atipe a kò ni lọra fun wọn.

فَمَا بَكَتْ عَلَيْهِمُ ٱلسَّمَآءُ وَٱلْأَرْضُ وَمَا كَانُوا۟ مُنظَرِينَ ﴿٢٩﴾

**30.** Atipe dajudaju A ko awọn ọmọ Israila yọ ninu iyà yẹpẹrẹ.

وَلَقَدْ نَجَّيْنَا بَنِىٓ إِسْرَٰٓءِيلَ مِنَ ٱلْعَذَابِ ٱلْمُهِينِ ﴿٣٠﴾

**31.** Kuro lọwọ Firiaona. Dajudaju on jẹ onigberaga ninu awọn ti o kọja ala.

مِن فِرْعَوْنَ ۚ إِنَّهُۥ كَانَ عَالِيًا مِّنَ ٱلْمُسْرِفِينَ ﴿٣١﴾

**32.** Atipe dajudaju A ṣa wọn lẹṣa pẹlu mimọ̀ (kan) ti nwọn fi tayọ gbogbo ẹda.

وَلَقَدِ ٱخْتَرْنَٰهُمْ عَلَىٰ عِلْمٍ عَلَى ٱلْعَٰلَمِينَ ﴿٣٢﴾

**33.** Atipe A fun wọn ni awọn ami ti adanwo ti o han gbangba wa ninu rẹ̀.

وَءَاتَيْنَٰهُم مِّنَ ٱلْءَايَٰتِ مَا فِيهِ بَلَٰٓؤٌا۟ مُّبِينٌ ﴿٣٣﴾

**34.** Dajudaju awọn wọnyi nwọn ma nsọpe:

إِنَّ هَٰٓؤُلَآءِ لَيَقُولُونَ ﴿٣٤﴾

**35.** Kòsi (iku kan) ayafi iku ti akọkọ ti awa ti ku atipe awa kò jẹ ẹniti nwọn ma ji dide.

إِنْ هِىَ إِلَّا مَوْتَتُنَا ٱلْأُولَىٰ وَمَا نَحْنُ بِمُنشَرِينَ ﴿٣٥﴾

**36.** Nitorina ẹ mu awọn baba wa wa ti ẹnyin ba jẹ olododo.

فَأْتُوا۟ بِـَٔابَآئِنَآ إِن كُنتُمْ صَٰدِقِينَ ﴿٣٦﴾

**37.** Njẹ awọn ni o dara ni tabi awọn enia 'Tubai', ati awọn ẹniti nwọn ti ṣiwaju wọn? A pa wọn rẹ, dajudaju nwọn jẹ ẹlẹṣẹ.

أَهُمْ خَيْرٌ أَمْ قَوْمُ تُبَّعٍ وَٱلَّذِينَ مِن قَبْلِهِمْ ۚ أَهْلَكْنَٰهُمْ ۖ إِنَّهُمْ كَانُوا۟ مُجْرِمِينَ ﴿٣٧﴾

**38.** Atipe A kò da sanma ati ilẹ̀ ati ohun ti o wa larin mejẽji fun aré ṣiṣe.

وَمَا خَلَقْنَا ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَٱلْأَرْضَ وَمَا بَيْنَهُمَا لَٰعِبِينَ ﴿٣٨﴾

**39.** Kòsi ohun ti A da mejẽji fun bikoṣe pẹlu otitọ, ṣugbọn ọpọlọpọ wọn kò mọ̀.

مَا خَلَقْنَٰهُمَآ إِلَّا بِٱلْحَقِّ وَلَٰكِنَّ أَكْثَرَهُمْ لَا يَعْلَمُونَ ﴿٣٩﴾

**40.** Dajudaju ọjọ Ipinya ni akoko gbogbo wọn patapata.

إِنَّ يَوْمَ ٱلْفَصْلِ مِيقَٰتُهُمْ أَجْمَعِينَ ﴿٤٠﴾

**41.** Ọjọ ti ọ̀rẹ kan kò ni le ṣe anfani kan fun ọ̀rẹ rẹ̀, atipe nwọn kò si le ran ara wọn lọwọ.

يَوْمَ لَا يُغْنِى مَوْلًى عَن مَّوْلًى شَيْـًٔا وَلَا هُمْ يُنصَرُونَ ﴿٤١﴾

**42.** Ayafi ẹniti Ọlọhun ba kẹ. Dajudaju On ni Alagbara, Onikẹ.

إِلَّا مَن رَّحِمَ ٱللَّهُ ۚ إِنَّهُۥ هُوَ ٱلْعَزِيزُ ٱلرَّحِيمُ ﴿٤٢﴾

**43.** Dajudaju igi Ọ́rọ̀ nã.

إِنَّ شَجَرَتَ ٱلزَّقُّومِ ﴿٤٣﴾

**44.** Ni ohun jijẹ awọn ẹlẹṣẹ.

طَعَامُ ٱلْأَثِيمِ ﴿٤٤﴾

**45.** Ti o dabi epo gbigba ti yio ma ho ninu wọn.

كَٱلْمُهْلِ يَغْلِى فِى ٱلْبُطُونِ ﴿٤٥﴾

**46.** Gẹgẹbi hihò omi ti nhò.

كَغَلْىِ ٱلْحَمِيمِ ﴿٤٦﴾

**47.** Ẹ ki i mọlẹ̀, ki ẹ wọ ọ si arin ina Jahimi.

خُذُوهُ فَٱعْتِلُوهُ إِلَىٰ سَوَآءِ ٱلْجَحِيمِ ﴿٤٧﴾

**48.** Lẹhinna ki ẹ da iyà olomi gbigbona le e lori.

ثُمَّ صُبُّوا۟ فَوْقَ رَأْسِهِۦ مِنْ عَذَابِ ٱلْحَمِيمِ ﴿٤٨﴾

**49.** Tọwo, dajudaju irẹ jẹ alagbara ti o si ni apọnle (Ti onpe ara rẹ bẹẹ).

ذُقْ إِنَّكَ أَنتَ ٱلْعَزِيزُ ٱلْكَرِيمُ ﴿٤٩﴾

**50.** Dajudaju eyi ni ohun ti ẹnyin ṣe tabi-tabi si.

إِنَّ هَٰذَا مَا كُنتُم بِهِۦ تَمْتَرُونَ ﴿٥٠﴾

**51.** Dajudaju awọn olupaiya (Ọlọhun) nwọn yio wa ninu aaye ifaiyabalẹ.

إِنَّ ٱلْمُتَّقِينَ فِى مَقَامٍ أَمِينٍ ﴿٥١﴾

**52.** Ninu awọn ọgba kan ati awọn omi iṣẹlẹru.

فِى جَنَّٰتٍ وَعُيُونٍ ﴿٥٢﴾

**53.** Nwọn yio da aṣọ aran fẹlẹfẹlẹ ati eyiti onipọn bora, nwọn yio dojukọra wọn.

يَلْبَسُونَ مِن سُندُسٍ وَإِسْتَبْرَقٍ مُّتَقَٰبِلِينَ ﴿٥٣﴾

**54.** Bayi ni A o fi awọn obirin ẹlẹyinju ẹgẹ́ ṣe iyawo fun wọn.

كَذَٰلِكَ وَزَوَّجْنَٰهُم بِحُورٍ عِينٍ ﴿٥٤﴾

**55.** Nwọn yio ma pe ninu rẹ̀ (bere fun) oriṣiriṣi eso niti ẹni ifaiyabalẹ.

يَدْعُونَ فِيهَا بِكُلِّ فَٰكِهَةٍ ءَامِنِينَ ﴿٥٥﴾

**56.** Nwọn kò ni tọ iku wo nibẹ ayafi iku ti akọkọ (ti aiye) atipe On yio ṣọ wọn ninu iyà ina-Jahimi.

لَا يَذُوقُونَ فِيهَا ٱلْمَوْتَ إِلَّا ٱلْمَوْتَةَ ٱلْأُولَىٰ ۖ وَوَقَىٰهُمْ عَذَابَ ٱلْجَحِيمِ ﴿٥٦﴾

**57.** O jẹ ọla lati ọdọ Oluwa rẹ. Iyẹn ni ère ti o tobi.

فَضْلًا مِّن رَّبِّكَ ۚ ذَٰلِكَ هُوَ ٱلْفَوْزُ ٱلْعَظِيمُ ﴿٥٧﴾

**58.** Nitorina A ṣe e (Al-Kurani) ni irọrun fun ahọn rẹ nitori ki nwọn le gba ikilọ.

فَإِنَّمَا يَسَّرْنَٰهُ بِلِسَانِكَ لَعَلَّهُمْ يَتَذَكَّرُونَ ﴿٥٨﴾

**59.** Nitorina ma reti (iparun wọn), dajudaju awọn na nwọn nreti.

فَٱرْتَقِبْ إِنَّهُم مُّرْتَقِبُونَ ﴿٥٩﴾

## (45) Suratul - Jãsiyah



*Ni orukọ Ọlọhun Ajọkẹ aiye, Aṣakẹ ọrun.*

بِسۡمِ ٱللَّهِ ٱلرَّحۡمَٰنِ ٱلرَّحِيمِ

**1.** Hã, Mĩm (Ọlọhun ni O mọ ohun ti O gbà l'ero pẹlu awọn harafi yi).

حمٓ ١

**2.** Tirà na sọkalẹ̀ lati ọdọ Ọlọhun, Alagbara, Ọlọgbọn.

تَنزِيلُ ٱلۡكِتَٰبِ مِنَ ٱللَّهِ ٱلۡعَزِيزِ ٱلۡحَكِيمِ ٢

**3.** Dajudaju ninu sanma ati ilẹ̀ ami mbẹ fun awọn onigbagbọ ododo.

إِنَّ فِي ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَٱلۡأَرۡضِ لَأٓيَٰتٖ لِّلۡمُؤۡمِنِينَ ٣

**4.** Ati ninu dida nyin ati ẹda (ile ati ti igbo) ti O tan kakiri (orilẹ̀) jẹ awọn ami kan fun awọn enia ti nwọn mọ amọdaju.

وَفِي خَلۡقِكُمۡ وَمَا يَبُثُّ مِن دَآبَّةٍ ءَايَٰتٞ لِّقَوۡمٖ يُوقِنُونَ ٤

**5.** Ati yiyapa sira wọn oru ati ọsan ati ohun ti Ọlọhun sọkalẹ̀ lati sanma ni eese ti O si fi nji ilẹ̀ lẹhin ti o ti ku ati yiyipada awọn atẹgun, o jẹ awọn ami fun awọn enia ti nwọn ni lakaye.

وَٱخۡتِلَٰفِ ٱلَّيۡلِ وَٱلنَّهَارِ وَمَآ أَنزَلَ ٱللَّهُ مِنَ ٱلسَّمَآءِ مِن رِّزۡقٖ فَأَحۡيَا بِهِ ٱلۡأَرۡضَ بَعۡدَ مَوۡتِهَا وَتَصۡرِيفِ ٱلرِّيَٰحِ ءَايَٰتٞ لِّقَوۡمٖ يَعۡقِلُونَ ٥

**6.** Eyi ni awọn ãyah Ọlọhun, A nke e fun ẹ pẹlu ododo. Nitorina ewo ni ọrọ̀ lẹhin ti Ọlọhun ati awọn ãyah Rẹ̀ ti nwọn le gbagbọ.

تِلۡكَ ءَايَٰتُ ٱللَّهِ نَتۡلُوهَا عَلَيۡكَ بِٱلۡحَقِّۖ فَبِأَيِّ حَدِيثِۭ بَعۡدَ ٱللَّهِ وَءَايَٰتِهِۦ يُؤۡمِنُونَ ٦

**7.** Egbe ni fun gbogbo aladapa irọ ẹlẹṣẹ.

وَيۡلٞ لِّكُلِّ أَفَّاكٍ أَثِيمٖ ٧

**8.** Ti o ngbọ awọn ọrọ̀ Ọlọhun ti nwọn ke fun u lẹhinna o wa duro ṣinṣin s'ori igberaga gẹgẹbi ẹnipe

يَسۡمَعُ ءَايَٰتِ ٱللَّهِ تُتۡلَىٰ عَلَيۡهِ ثُمَّ يُصِرُّ مُسۡتَكۡبِرٗا كَأَن لَّمۡ يَسۡمَعۡهَاۖ فَبَشِّرۡهُ بِعَذَابٍ أَلِيمٖ ٨

kò gbọ ọ. Ṣe irohin fun u pe iyà ẹlẹta-elero mbẹ fun u.

**9.** Atipe nigbati o ba mọ kinikan ninu awọn ãyah Wa, o fi nṣe yẹyẽ. Awọn eleyini iyà tẹni-tẹni wà fun wọn.

وَإِذَا عَلِمَ مِنْ ءَايَٰتِنَا شَيْـًٔا ٱتَّخَذَهَا هُزُوًا ۚ أُو۟لَٰٓئِكَ لَهُمْ عَذَابٌ مُّهِينٌ ﴿٩﴾

**10.** Ina Jahannama wa niwaju wọn, ohun ti nwọn ṣe nişẹ kò le ṣe wọn ni anfani kankan, ati ohun ti nwọn mu lọrẹ lẹhin Ọlọhun, iyà ti o tobi wà fun wọn.

مِّن وَرَآئِهِمْ جَهَنَّمُ ۖ وَلَا يُغْنِى عَنْهُم مَّا كَسَبُوا۟ شَيْـًٔا وَلَا مَا ٱتَّخَذُوا۟ مِن دُونِ ٱللَّهِ أَوْلِيَآءَ ۖ وَلَهُمْ عَذَابٌ عَظِيمٌ ﴿١٠﴾

**11.** Eyi ni itọsọna; atipe awọn ẹniti nwọn ṣe aigbagbọ si awọn ãyah Oluwa wọn, iyà ẹgbin ẹlẹta-elero kan wà fun wọn.

هَٰذَا هُدًى ۖ وَٱلَّذِينَ كَفَرُوا۟ بِـَٔايَٰتِ رَبِّهِمْ لَهُمْ عَذَابٌ مِّن رِّجْزٍ أَلِيمٌ ﴿١١﴾

**12.** Ọlọhun ni Ẹniti O tẹ okun lori ba fun nyin ti awọn ọkọ fi nsare ninu rẹ pẹlu aṣẹ Rẹ ati ki ẹ le ma wa õre-ajulọ Rẹ ati ki ẹ le ma dupẹ.

۞ ٱللَّهُ ٱلَّذِى سَخَّرَ لَكُمُ ٱلْبَحْرَ لِتَجْرِىَ ٱلْفُلْكُ فِيهِ بِأَمْرِهِۦ وَلِتَبْتَغُوا۟ مِن فَضْلِهِۦ وَلَعَلَّكُمْ تَشْكُرُونَ ﴿١٢﴾

**13.** Atipe O tẹ lori ba fun nyin ohun ti o wà ni sanma ati ohun ti o wa ni ilẹ patapata, lati ọdọ ara Rẹ. Dajudaju awọn ami wà ninu eyi fun awọn enia ti o nronu.

وَسَخَّرَ لَكُم مَّا فِى ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَمَا فِى ٱلْأَرْضِ جَمِيعًا مِّنْهُ ۚ إِنَّ فِى ذَٰلِكَ لَـَٔايَٰتٍ لِّقَوْمٍ يَتَفَكَّرُونَ ﴿١٣﴾

**14.** Sọ fun awọn ti o gbagbọ ni ododo ki nwọn mojukuro fun awọn ti kò bẹru awọn ọjọ ti Ọlọhun ki O le san ẹsan fun awọn enia kan nitori ohun ti nwọn ṣe.

قُل لِّلَّذِينَ ءَامَنُوا۟ يَغْفِرُوا۟ لِلَّذِينَ لَا يَرْجُونَ أَيَّامَ ٱللَّهِ لِيَجْزِىَ قَوْمًۢا بِمَا كَانُوا۟ يَكْسِبُونَ ﴿١٤﴾

**15.** Ẹniti o ba ṣe işẹ daradara, (o ṣe e) nitori ara rẹ ni, atipe ẹniti o

مَنْ عَمِلَ صَٰلِحًا فَلِنَفْسِهِۦ ۖ وَمَنْ أَسَآءَ فَعَلَيْهَا ۖ

ba şe buburu, fun ara rẹ̀ ni; lẹhinna ọdọ Oluwa nyin ni ao da nyin pada si.

ثُمَّ إِلَىٰ رَبِّكُمْ تُرْجَعُونَ ﴿١٥﴾

**16.** Atipe dajudaju Awa fun awọn ọmọ Israila ni Tirà ati idajọ ati jijẹ Annabi atipe Awa şe arisiki fun wọn ninu ohun ti o dara, Awa si şe agbega fun wọn lori gbogbo ẹda.

وَلَقَدْ ءَاتَيْنَا بَنِيٓ إِسْرَٰٓءِيلَ ٱلْكِتَٰبَ وَٱلْحُكْمَ وَٱلنُّبُوَّةَ
وَرَزَقْنَٰهُم مِّنَ ٱلطَّيِّبَٰتِ وَفَضَّلْنَٰهُمْ عَلَى ٱلْعَٰلَمِينَ ﴿١٦﴾

**17.** Awa fun wọn ni alaye ninu ọrọ̀ nã. Nitorina nwọn kò si yapa afi lẹhin ti mimọ wa ba wọn, niti ilara larin ara wọn. Dajudaju Oluwa rẹ yio dajọ larin wọn ni ọjọ igben'de nipa ohun ti ẹnu wọn pakasọ si.

وَءَاتَيْنَٰهُم بَيِّنَٰتٍ مِّنَ ٱلْأَمْرِ ۖ فَمَا ٱخْتَلَفُوٓا۟
إِلَّا مِنۢ بَعْدِ مَا جَآءَهُمُ ٱلْعِلْمُ بَغْيًۢا بَيْنَهُمْ ۚ
إِنَّ رَبَّكَ يَقْضِى بَيْنَهُمْ يَوْمَ ٱلْقِيَٰمَةِ
فِيمَا كَانُوا۟ فِيهِ يَخْتَلِفُونَ ﴿١٧﴾

**18.** Lẹhinna A fi ọ si oju ọna nipa ọran na, nitorina tẹle e, atipe o kò gbọdọ tẹle ifẹ inu awọn ti kò ni mimọ.

ثُمَّ جَعَلْنَٰكَ عَلَىٰ شَرِيعَةٍ مِّنَ ٱلْأَمْرِ فَٱتَّبِعْهَا
وَلَا تَتَّبِعْ أَهْوَآءَ ٱلَّذِينَ لَا يَعْلَمُونَ ﴿١٨﴾

**19.** Dajudaju nwọn kò ni şe ọ ni rere (anfani) kan lọdọ Ọlọhun Atipe dajudaju awọn alabosi ni ọrẹ ara wọn, atipe Ọlọhun ni Ọrẹ awọn olupaiya (Rẹ̀).

إِنَّهُمْ لَن يُغْنُوا۟ عَنكَ مِنَ ٱللَّهِ شَيْـًٔا ۚ وَإِنَّ ٱلظَّٰلِمِينَ
بَعْضُهُمْ أَوْلِيَآءُ بَعْضٍ ۖ وَٱللَّهُ وَلِىُّ ٱلْمُتَّقِينَ ﴿١٩﴾

**20.** Eyi jẹ idi - ọrọ (atọni sọna) fun awọn enia ati imọna ati ikẹ fun awọn enia ti o mọ̀ amọdaju.

هَٰذَا بَصَٰٓئِرُ لِلنَّاسِ وَهُدًى وَرَحْمَةٌ
لِّقَوْمٍ يُوقِنُونَ ﴿٢٠﴾

**21.** Abi awọn ẹlẹşẹ nro pe A o şe wọn gẹgẹbi awọn ti nwọn gbagbọ ni ododo ti nwọn şişẹ rere ni, ãyè wọn ati oku wọn bakanna ni; nkan ti kodara ni nwọn nda l'ẹjọ.

أَمْ حَسِبَ ٱلَّذِينَ ٱجْتَرَحُوا۟ ٱلسَّيِّـَٔاتِ أَن نَّجْعَلَهُمْ
كَٱلَّذِينَ ءَامَنُوا۟ وَعَمِلُوا۟ ٱلصَّٰلِحَٰتِ سَوَآءً
مَّحْيَاهُمْ وَمَمَاتُهُمْ ۚ سَآءَ مَا يَحْكُمُونَ ﴿٢١﴾

**22.** Atipe Ọlọhun da sanma ati ilẹ̀ pẹlu otitọ ati ki a le fi san olukuluku ẹmi lẹsan ohun ti o ṣe nisẹ, atipe a kò ni bò wọn si.

وَخَلَقَ ٱللَّهُ ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَٱلْأَرْضَ بِٱلْحَقِّ وَلِتُجْزَىٰ كُلُّ نَفْسٍۭ بِمَا كَسَبَتْ وَهُمْ لَا يُظْلَمُونَ ﴿٢٢﴾

**23.** Njẹ irẹ ri ẹniti o fi ifẹ-inu rẹ̀ ṣe Ọlọhun rẹ̀, Ọlọhun si mọmọ̀ fi i silẹ ninu iṣina, atipe Ọlọhun fi odidi di eti rẹ̀ ati ọkan rẹ̀, O si fi ebibo bo oju rẹ̀? Tani ẹniti yio fi ọna mọ ọ lẹhin Ọlọhun? Ẹnyin ko niran ni?

أَفَرَءَيْتَ مَنِ ٱتَّخَذَ إِلَٰهَهُۥ هَوَىٰهُ وَأَضَلَّهُ ٱللَّهُ عَلَىٰ عِلْمٍ وَخَتَمَ عَلَىٰ سَمْعِهِۦ وَقَلْبِهِۦ وَجَعَلَ عَلَىٰ بَصَرِهِۦ غِشَٰوَةً فَمَن يَهْدِيهِ مِنۢ بَعْدِ ٱللَّهِ ۚ أَفَلَا تَذَكَّرُونَ ﴿٢٣﴾

**24.** Atipe nwọn sọpe: Kòsi iṣe ẹmi kan mọ ju igbesi aiye wa yi lọ; a nku a si tun nṣe ẹmi, atipe kinikan kò le pa wa rẹ ayafi akoko, atipe nwọn kò ni mimọ̀ nipa eyi; nwọn kan nro arosọ ni.

وَقَالُوا۟ مَا هِىَ إِلَّا حَيَاتُنَا ٱلدُّنْيَا نَمُوتُ وَنَحْيَا وَمَا يُهْلِكُنَآ إِلَّا ٱلدَّهْرُ ۚ وَمَا لَهُم بِذَٰلِكَ مِنْ عِلْمٍ ۖ إِنْ هُمْ إِلَّا يَظُنُّونَ ﴿٢٤﴾

**25.** Atipe nigbati a ba ke awọn ãyah Wa ti o han fun wọn, awijare wọn kò ju ki nwọn sọpe: Ẹ mu awọn baba wa (pada) wa bi ẹ ba jẹ olotitọ.

وَإِذَا تُتْلَىٰ عَلَيْهِمْ ءَايَٰتُنَا بَيِّنَٰتٍ مَّا كَانَ حُجَّتَهُمْ إِلَّآ أَن قَالُوا۟ ٱئْتُوا۟ بِـَٔابَآئِنَآ إِن كُنتُمْ صَٰدِقِينَ ﴿٢٥﴾

**26.** Sọpe: Ọlọhun lo nfun nyin ni ẹmi lẹhinna O nsọ nyin di oku lẹhinna yio ko nyin jọ ni igbende (Alikiyama), eyiti ko si tabitabi nipa rẹ̀, ṣugbọn ọpọlopọ enia ko mọ.

قُلِ ٱللَّهُ يُحْيِيكُمْ ثُمَّ يُمِيتُكُمْ ثُمَّ يَجْمَعُكُمْ إِلَىٰ يَوْمِ ٱلْقِيَٰمَةِ لَا رَيْبَ فِيهِ وَلَٰكِنَّ أَكْثَرَ ٱلنَّاسِ لَا يَعْلَمُونَ ﴿٢٦﴾

**27.** Atipe Ọlọhun lo ni ijọba sanma ati ilẹ̀. Atipe ni ọjọ ti akoko na yio de, ni ọjọ na awọn alaiko gbagbọ yio ṣofo.

وَلِلَّهِ مُلْكُ ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَٱلْأَرْضِ ۚ وَيَوْمَ تَقُومُ ٱلسَّاعَةُ يَوْمَئِذٍ يَخْسَرُ ٱلْمُبْطِلُونَ ﴿٢٧﴾

**28.** Atipe irẹ yio ri gbogbo iran ni ikunlẹ̀ (Jãsiyah). Onikaluku iran ni a o pe sibi akọlẹ̀ rẹ̀. Oni yi ni a o san nyin ni ẹsan ohun ti ẹ ṣe nişẹ.

وَتَرَىٰ كُلَّ أُمَّةٍ جَاثِيَةً ۚ كُلُّ أُمَّةٍ تُدْعَىٰ إِلَىٰ كِتَٰبِهَا ٱلْيَوْمَ تُجْزَوْنَ
مَا كُنتُمْ تَعْمَلُونَ ﴿٢٨﴾

**29.** Tirà Wa yi nsọ otitọ nipa nyin. Dajudaju Awa nkọ ohun ti ẹ nşe silẹ̀.

هَٰذَا كِتَٰبُنَا يَنطِقُ عَلَيْكُم بِٱلْحَقِّ ۚ إِنَّا كُنَّا نَسْتَنسِخُ
مَا كُنتُمْ تَعْمَلُونَ ﴿٢٩﴾

**30.** Ki ẹ ri awọn ti o gbagbọ ni ododo ti nwọn si ṣe iṣẹ rere Oluwa wọn yio fi wọn wọ̀ sinu ikẹ Rẹ̀. Eyi jẹ ere-njẹ ti o han gbangba.

فَأَمَّا ٱلَّذِينَ ءَامَنُوا۟ وَعَمِلُوا۟ ٱلصَّٰلِحَٰتِ فَيُدْخِلُهُمْ
رَبُّهُمْ فِى رَحْمَتِهِۦ ۚ ذَٰلِكَ هُوَ ٱلْفَوْزُ ٱلْمُبِينُ ﴿٣٠﴾

**31.** Atipe ki ẹ ri awọn ti kò gbagbọ, (a o bi wọn pe): njẹ nwọn ko ka awọn ọrọ Mi fun nyin bi? Şugbọn ẹ gberaga, ẹ si jẹ ẹlẹṣẹ enia.

وَأَمَّا ٱلَّذِينَ كَفَرُوٓا۟ أَفَلَمْ تَكُنْ ءَايَٰتِى تُتْلَىٰ عَلَيْكُمْ
فَٱسْتَكْبَرْتُمْ وَكُنتُمْ قَوْمًا مُّجْرِمِينَ ﴿٣١﴾

**32.** Atipe nigbati a ba sọpe: Otitọ ni adehun Ọlọhun atipe akoko na, kò si tabitabi nipa rẹ̀, ẹnyin nsọpe: Awa kò mọ̀ ohun ti akoko na jẹ. Awa kò ro si nkankan ju àba dida lọ awa kò si ni amọdaju.

وَإِذَا قِيلَ إِنَّ وَعْدَ ٱللَّهِ حَقٌّ وَٱلسَّاعَةُ لَا رَيْبَ فِيهَا قُلْتُم
مَّا نَدْرِى مَا ٱلسَّاعَةُ إِن نَّظُنُّ إِلَّا ظَنًّا
وَمَا نَحْنُ بِمُسْتَيْقِنِينَ ﴿٣٢﴾

**33.** Atipe buburu oun ti nwọn ṣe yio han si wọn, atipe ohun ti nwọn fi nşe yẹ̀yẹ̃ yio yi wọn ka.

وَبَدَا لَهُمْ سَيِّـَٔاتُ مَا عَمِلُوا۟ وَحَاقَ بِهِم
مَّا كَانُوا۟ بِهِۦ يَسْتَهْزِءُونَ ﴿٣٣﴾

**34.** Atipe a o sọpe: A o gbagbe nyin (sinu ina) loni gẹgẹbi ẹ ti gbagbe ipade ọjọ nyin yi, atipe ina ni ibugbe nyin, ẹ ko si ni ri oluranlọwọ.

وَقِيلَ ٱلْيَوْمَ نَنسَىٰكُمْ كَمَا نَسِيتُمْ لِقَآءَ يَوْمِكُمْ هَٰذَا
وَمَأْوَىٰكُمُ ٱلنَّارُ وَمَا لَكُم مِّن نَّٰصِرِينَ ﴿٣٤﴾

**35.** Bẹni eyi jẹ, nitoripe ẹnyin mu awọn ãyah Ọlọhun ni yẹyẹ

ذَٰلِكُم بِأَنَّكُمُ ٱتَّخَذْتُمْ ءَايَٰتِ ٱللَّهِ هُزُوًا وَغَرَّتْكُمُ

atipe igbesi aiye tan nyin jẹ. Nitorina ni oni a kò ni mu wọn jade ninu rẹ̀ a kò si ni wa tuba wọn.

الْحَيَاةُ الدُّنْيَا ۚ فَالْيَوْمَ لَا يُخْرَجُونَ مِنْهَا وَلَا هُمْ يُسْتَعْتَبُونَ ٣٥

**36.** Nitorina ti Ọlọhun ni ọpẹ, Oluwa sanma ati Oluwa ilẹ̀, Oluwa gbogbo ẹda.

فَلِلَّهِ الْحَمْدُ رَبِّ السَّمَاوَاتِ وَرَبِّ الْأَرْضِ رَبِّ الْعَالَمِينَ ٣٦

**37.** Atipe On lo ni titobi ni sanma ati ni ilẹ̀; atipe On ni Alagbara, Ọlọgbọn.

وَلَهُ الْكِبْرِيَاءُ فِي السَّمَاوَاتِ وَالْأَرْضِ ۖ وَهُوَ الْعَزِيزُ الْحَكِيمُ ٣٧

## *(46) Suratul - Ahkõfi*




*Ni orukọ Ọlọhun Ajọkẹ aiye, Aṣakẹ ọrun.*

بِسْمِ اللَّهِ الرَّحْمَٰنِ الرَّحِيمِ

**1.** Hã, Mĩm (Ọlọhun ni O mọ ohun ti O gba l'ero pẹlu awọn harafi yi).

حم ١

**2.** Isọkalẹ̀ Tirà na lati ọdọ Ọlọhun Alagbara, Ọjọgbọn ni.

تَنْزِيلُ الْكِتَابِ مِنَ اللَّهِ الْعَزِيزِ الْحَكِيمِ ٢

**3.** Awa kò da sanma ati ilẹ̀ lasan ati ohun ti mbẹ ni agbedemeji awọn mejẽji ayafi pẹlu ododo ati akoko kan ti a sami si. Atipe awọn ti nwọn ṣe aigbagbọ ti ṣẹri kuro nibi ohun ti a fi se ikilọ fun wọn.

مَا خَلَقْنَا السَّمَاوَاتِ وَالْأَرْضَ وَمَا بَيْنَهُمَا إِلَّا بِالْحَقِّ وَأَجَلٍ مُسَمًّى ۚ وَالَّذِينَ كَفَرُوا عَمَّا أُنْذِرُوا مُعْرِضُونَ ٣

**4.** Sọpe: Ẹnyin hari ohun ti ẹ nkepe lẹhin Ọlọhun? Ẹ fihan mi kini nwọn da ni ori ilẹ̀, abi ajọṣe kan mbẹ fun wọn ninu (dida) sanma na ni? Ẹ mu Tira kan ti o ti ṣãju eyi wa, tabi àṣẹ̀kù mimọ kan ti ẹnyin ba jẹ olododo.

قُلْ أَرَأَيْتُمْ مَا تَدْعُونَ مِنْ دُونِ اللَّهِ أَرُونِي مَاذَا خَلَقُوا مِنَ الْأَرْضِ أَمْ لَهُمْ شِرْكٌ فِي السَّمَاوَاتِ ۖ ائْتُونِي بِكِتَابٍ مِنْ قَبْلِ هَٰذَا أَوْ أَثَارَةٍ مِنْ عِلْمٍ إِنْ كُنْتُمْ صَادِقِينَ ٤

**5.** Atipe kò si ẹniti o ṣina ju ẹniti o npe nkan miran lẹhin Ọlọhun, ẹniti kò le jẹ ẹ nipe titi di ọjọ igbende, bẹ si ni awọn na jẹ onigbagbera nipa ikepe wọn?

وَمَنْ أَضَلُّ مِمَّن يَدْعُوا مِن دُونِ اللَّهِ مَن لَّا يَسْتَجِيبُ
لَهُ إِلَىٰ يَوْمِ الْقِيَامَةِ وَهُمْ عَن دُعَائِهِمْ غَافِلُونَ ﴿٥﴾

**6.** Nigbati a ba ko awọn enia jọ nwọn yio di ọta fun wọn, nwọn yio si tako sisin ti nwọn nsin wọn.

وَإِذَا حُشِرَ النَّاسُ كَانُوا لَهُمْ أَعْدَاءً وَكَانُوا
بِعِبَادَتِهِمْ كَافِرِينَ ﴿٦﴾

**7.** Atipe nigbati a ba nke awọn ãyah Wa ti o han ni fun wọn, awọn alaigbagbọ a sọ isọkusọ si ododo nigbati o ba de wa ba wọn pe: Eyi jẹ idan ti o han.

وَإِذَا تُتْلَىٰ عَلَيْهِمْ آيَاتُنَا بَيِّنَاتٍ قَالَ الَّذِينَ كَفَرُوا لِلْحَقِّ
لَمَّا جَاءَهُمْ هَٰذَا سِحْرٌ مُّبِينٌ ﴿٧﴾

**8.** Abi nwọn yio ma sọpe: O da a ṣe funra rẹ̀ ni. Sọpe: Bi emi ba da a ṣe ẹnyin kò ni ikapa kinikan fun mi l'ọdọ Ọlọhun On lo mọ isọkusọ ti ẹ nsọ si i. On to ni ẹlẹri ni arin emi pẹlu nyin. Atipe On ni Alaforiji, Onikẹ.

أَمْ يَقُولُونَ افْتَرَاهُ ۖ قُلْ إِنِ افْتَرَيْتُهُ فَلَا تَمْلِكُونَ
لِي مِنَ اللَّهِ شَيْئًا ۖ هُوَ أَعْلَمُ بِمَا تُفِيضُونَ فِيهِ ۖ كَفَىٰ بِهِ
شَهِيدًا بَيْنِي وَبَيْنَكُمْ ۖ وَهُوَ الْغَفُورُ الرَّحِيمُ ﴿٨﴾

**9.** Sọpe: Emi kọ ni ẹni akọkọ ninu awọn ojiṣẹ, bẹ si ni emi kò mọ̀ ohun ti a o ṣe fun mi ati fun ẹnyin nã. Atipe emi kò tẹle kinikan ayafi ohun ti a ba fi ranṣẹ si mi, emi kò jẹ kinikan ayafi olukilọ ti o han.

قُلْ مَا كُنتُ بِدْعًا مِّنَ الرُّسُلِ وَمَا أَدْرِي
مَا يُفْعَلُ بِي وَلَا بِكُمْ ۖ إِنْ أَتَّبِعُ إِلَّا مَا يُوحَىٰ إِلَيَّ
وَمَا أَنَا إِلَّا نَذِيرٌ مُّبِينٌ ﴿٩﴾

**10.** Sọpe: Ẹnyin kò ṣe akiyesi pe ti o ba jẹ ọdọ Ọlọhun lo ti wa ti ẹ si tako o, ti ẹlẹri kan si jẹri ninu awọn ọmọ Israila lori iru rẹ, ti o si gbagbọ ti ẹnyin siṣe igberaga (si i). Dajudaju Ọlọhun na kò ni fi awọn enia alabosi mọ ọna.

قُلْ أَرَأَيْتُمْ إِن كَانَ مِنْ عِندِ اللَّهِ وَكَفَرْتُم بِهِ
وَشَهِدَ شَاهِدٌ مِّن بَنِي إِسْرَائِيلَ عَلَىٰ مِثْلِهِ فَآمَنَ
وَاسْتَكْبَرْتُمْ ۖ إِنَّ اللَّهَ لَا يَهْدِي الْقَوْمَ الظَّالِمِينَ ﴿١٠﴾

**11.** Atipe awọn ẹniti o ṣe aigbagbọ sọ fun awọn ẹniti o gbagbọ pe: Ti o ba ṣe pe o jẹ rere ni, ẹnikan ki ba ti gba iwaju wa de idi rẹ̀. Atipe nigbati nwọn kò mọna de ibẹ́ nitorina nwọn yio ma sọpe: Eyi ni adapa irọ ti lailai.

وَقَالَ ٱلَّذِينَ كَفَرُوا۟ لِلَّذِينَ ءَامَنُوا۟ لَوْ كَانَ خَيْرًا مَّا سَبَقُونَآ إِلَيْهِ ۚ وَإِذْ لَمْ يَهْتَدُوا۟ بِهِۦ فَسَيَقُولُونَ هَٰذَآ إِفْكٌ قَدِيمٌ ﴿١١﴾

**12.** Tirà Musa ti ṣiwaju rẹ̀ ni aṣiwaju, ati niti ikẹ Atipe eyi ni Tirà kan ti o jẹ olupe lododo ni ahọn Larubawa, ki o le ma fi ṣe ikilọ fun awọn ẹniti nwọn ṣe abosi, atipe oniro-idunnu ni fun awọn oluṣerere.

وَمِن قَبْلِهِۦ كِتَٰبُ مُوسَىٰٓ إِمَامًا وَرَحْمَةً ۚ وَهَٰذَا كِتَٰبٌ مُّصَدِّقٌ لِّسَانًا عَرَبِيًّا لِّيُنذِرَ ٱلَّذِينَ ظَلَمُوا۟ وَبُشْرَىٰ لِلْمُحْسِنِينَ ﴿١٢﴾

**13.** Dajudaju awọn ti o sọpe: Oluwa ti wa ni Ọlọhun, lẹhinna ti nwọn si duro dede, nitorina kò ni si ipaiya fun wọn bẹ̃ si ni nwọn kò ni banujẹ.

إِنَّ ٱلَّذِينَ قَالُوا۟ رَبُّنَا ٱللَّهُ ثُمَّ ٱسْتَقَٰمُوا۟ فَلَا خَوْفٌ عَلَيْهِمْ وَلَا هُمْ يَحْزَنُونَ ﴿١٣﴾

**14.** Awọn elewọnyi ni ero 'Alijanna', nwọn yio si ṣe gbere ninu rẹ̀, o jẹ ẹsan nitori ohun ti nwọn ṣe nişẹ.

أُو۟لَٰٓئِكَ أَصْحَٰبُ ٱلْجَنَّةِ خَٰلِدِينَ فِيهَا جَزَآءًۢ بِمَا كَانُوا۟ يَعْمَلُونَ ﴿١٤﴾

**15.** Atipe A pa laṣẹ fun enia pe ki o ma ṣe dãda si awọn obi rẹ̀ mejẽji. Iya rẹ̀ ni oyun rẹ̀ ni pẹlu inira o si bi i ni pẹlu inira. Ati oyun rẹ̀ ati jija ọyan rẹ̀ jẹ ọgbọn oṣu. Titi di igbati o fi dagba ti o si di ọmọ ogoji ọdun, o sọpe: Oluwa mi fi mọ mi ki nle ma dupẹ idẹra Rẹ, eyiti O ṣe ni idẹra le mi l'ori ati lé awọn obi mi mejẽji ati ki nle ṣe iṣẹ rere ti yio dun mọ Ọ; ki O si ṣe

وَوَصَّيْنَا ٱلْإِنسَٰنَ بِوَٰلِدَيْهِ إِحْسَٰنًا ۖ حَمَلَتْهُ أُمُّهُۥ كُرْهًا وَوَضَعَتْهُ كُرْهًا ۖ وَحَمْلُهُۥ وَفِصَٰلُهُۥ ثَلَٰثُونَ شَهْرًا ۚ حَتَّىٰٓ إِذَا بَلَغَ أَشُدَّهُۥ وَبَلَغَ أَرْبَعِينَ سَنَةً قَالَ رَبِّ أَوْزِعْنِىٓ أَنْ أَشْكُرَ نِعْمَتَكَ ٱلَّتِىٓ أَنْعَمْتَ عَلَىَّ وَعَلَىٰ وَٰلِدَىَّ وَأَنْ أَعْمَلَ صَٰلِحًا تَرْضَىٰهُ وَأَصْلِحْ لِى فِى ذُرِّيَّتِىٓ ۖ إِنِّى تُبْتُ إِلَيْكَ وَإِنِّى مِنَ ٱلْمُسْلِمِينَ ﴿١٥﴾

rere fun mi ninu awọn arọmọdọmọ mi. Dajudaju emi ti ronupiwada si ọdọ Rẹ atipe dajudaju emi jẹ olujuwọ-jusẹ silẹ̀ fun Ọ.

أُوْلَٰٓئِكَ ٱلَّذِينَ نَتَقَبَّلُ عَنۡهُمۡ أَحۡسَنَ مَا عَمِلُواْ وَنَتَجَاوَزُ عَن سَيِّـَٔاتِهِمۡ فِيٓ أَصۡحَٰبِ ٱلۡجَنَّةِۖ وَعۡدَ ٱلصِّدۡقِ ٱلَّذِي كَانُواْ يُوعَدُونَ ﴿١٦﴾

**16.** Awọn elewọnyi ni ẹniti A o gba iṣẹ rere wọn ti nwọn ṣe A o si ṣe amojukuro ninu buburu iṣẹ wọn, (A o fi wọn) sinu ero ọgba idẹra. Adehun ododo ti a ṣe ni adehun fun wọn ni yi.

وَٱلَّذِي قَالَ لِوَٰلِدَيۡهِ أُفّٖ لَّكُمَآ أَتَعِدَانِنِيٓ أَنۡ أُخۡرَجَ وَقَدۡ خَلَتِ ٱلۡقُرُونُ مِن قَبۡلِي وَهُمَا يَسۡتَغِيثَانِ ٱللَّهَ وَيۡلَكَ ءَامِنۡ إِنَّ وَعۡدَ ٱللَّهِ حَقّٞ فَيَقُولُ مَا هَٰذَآ إِلَّآ أَسَٰطِيرُ ٱلۡأَوَّلِينَ ﴿١٧﴾

**17.** Atipe ẹniti o sọ fun awọn obi rẹ̀ mejẽji pe: Ṣiọ nyin! ẹ o ha ma dẹruba mi ni bi ẹnipe a o yọ mi jade (lati inu sare), bẹ si ni ọpọlọpọ awọn iran ti rekọja ṣiwaju mi? Atipe awọn (obi rẹ̀) mejẽji a ma wa Ọlọhun ni alaranṣe (fun ọmọ yi). nwọn a sọpe: Egbe rẹ, gbagbọ lododo; dajudaju adehun Ọlọhun jẹ otitọ. On yio si tun sọ pe: Eyi kò jẹ kinikan ayafi alọalọ̀ awọn ẹni akọkọ.

أُوْلَٰٓئِكَ ٱلَّذِينَ حَقَّ عَلَيۡهِمُ ٱلۡقَوۡلُ فِيٓ أُمَمٖ قَدۡ خَلَتۡ مِن قَبۡلِهِم مِّنَ ٱلۡجِنِّ وَٱلۡإِنسِۖ إِنَّهُمۡ كَانُواْ خَٰسِرِينَ ﴿١٨﴾

**18.** Awọn elewọnyi ni awọn ẹniti ọrọ̀ na ti ṣẹ le lori ninu awọn ijọ ti o ti rekọja ṣiwaju wọn ninu awọn alijọnu ati awọn enia. Dajudaju awọn ni nwọn jẹ olòfò.

وَلِكُلّٖ دَرَجَٰتٞ مِّمَّا عَمِلُواْۖ وَلِيُوَفِّيَهُمۡ أَعۡمَٰلَهُمۡ وَهُمۡ لَا يُظۡلَمُونَ ﴿١٩﴾

**19.** Ipo yio ma bẹ fun olukuluku (ẹmi) gẹgẹbi ohun ti nwọn ti ṣe nişẹ, Atipe ki O le san ẹsan iṣẹ wọn fun wọn ni ẹkun. Atipe a kò ni bo wọn si.

**20.** Ni ọjọ ti a o ba ṣẹ awọn alaigbagbọ lori si ina nã: (A o sọ fun wọn) pe: Ẹ ti lo igbadun nyin tan ni igbesi aiye nyin ẹ si ti gbadun rẹ̀; nitorina loni ni ao san nyin l'ẹsan iyà alabuku nitori jijẹ ti ẹ jẹ onigberaga ni ori ilẹ̀ laijẹ ti ẹtọ ati nitori jijẹ ti ẹ jẹ oluṣe ibajẹ.

وَيَوْمَ يُعْرَضُ ٱلَّذِينَ كَفَرُوا۟ عَلَى ٱلنَّارِ أَذْهَبْتُمْ طَيِّبَٰتِكُمْ فِى حَيَاتِكُمُ ٱلدُّنْيَا وَٱسْتَمْتَعْتُم بِهَا فَٱلْيَوْمَ تُجْزَوْنَ عَذَابَ ٱلْهُونِ بِمَا كُنتُمْ تَسْتَكْبِرُونَ فِى ٱلْأَرْضِ بِغَيْرِ ٱلْحَقِّ وَبِمَا كُنتُمْ تَفْسُقُونَ ﴿٢٠﴾

**21.** Atipe ki o ṣe iranti arakunrin (awọn ijọ) Adi; nigbati o nṣe iṣiti fun awọn enia rẹ̀ ninu ilẹ̀ ebutu (Ahkõfi), dajudaju ọ̀pọ̀lọpọ̀ awọn oniṣiti ti rekọja niwaju rẹ̀ ati ni ẹhin rẹ̀, pe: Ẹ kò gbọdọ sin nkan miran ju Ọlọhun lọ. Atipe dajudaju emi nbẹru iyà ọjọ kan ti o tobi fun nyin.

۞ وَٱذْكُرْ أَخَا عَادٍ إِذْ أَنذَرَ قَوْمَهُۥ بِٱلْأَحْقَافِ وَقَدْ خَلَتِ ٱلنُّذُرُ مِنۢ بَيْنِ يَدَيْهِ وَمِنْ خَلْفِهِۦٓ أَلَّا تَعْبُدُوٓا۟ إِلَّا ٱللَّهَ إِنِّىٓ أَخَافُ عَلَيْكُمْ عَذَابَ يَوْمٍ عَظِيمٍ ﴿٢١﴾

**22.** Nwọn sọpe: O ha wa ba wa lati ṣẹ wa lori kuro nibi oriṣa wa ni? Nitorina mu ohun ti o fi ndẹruba wa na wa ba wa ti irẹ ba jẹ ọkan ninu awọn olododo.

قَالُوٓا۟ أَجِئْتَنَا لِتَأْفِكَنَا عَنْ ءَالِهَتِنَا فَأْتِنَا بِمَا تَعِدُنَآ إِن كُنتَ مِنَ ٱلصَّٰدِقِينَ ﴿٢٢﴾

**23.** O sọpe: Mimọ rẹ̀ wa ni ọdọ Ọlọhun nikan, emi yio si jẹ iṣẹ ti a fi nran mi de opin fun nyin, ṣugbọn emi ri nyin ni awọn enia ti o jẹ alaimọkan.

قَالَ إِنَّمَا ٱلْعِلْمُ عِندَ ٱللَّهِ وَأُبَلِّغُكُم مَّآ أُرْسِلْتُ بِهِۦ وَلَٰكِنِّىٓ أَرَىٰكُمْ قَوْمًا تَجْهَلُونَ ﴿٢٣﴾

**24.** Nigbati nwọn ri (iyà nã) ni ẹ̀ṣu (ojo) ti o nwõ bọ ni gbangba ilu wọn, nwọn sọpe: Eyi ni ẹṣu-òjò ti o ma rọ fun wa. Bẽkọ, ohun ti ẹnyin kanju rẹ̀ ni, atẹgun ti iyà ẹlẹta-elero wa ninu rẹ̀ ni.

فَلَمَّا رَأَوْهُ عَارِضًا مُّسْتَقْبِلَ أَوْدِيَتِهِمْ قَالُوا۟ هَٰذَا عَارِضٌ مُّمْطِرُنَا ۚ بَلْ هُوَ مَا ٱسْتَعْجَلْتُم بِهِۦ ۖ رِيحٌ فِيهَا عَذَابٌ أَلِيمٌ ﴿٢٤﴾

**25.** Ti o npa gbogbo nkan rẹ pẹlu aṣẹ Oluwa rẹ̀. nigbana nwọn di ẹniti a ko ri kinikan ju ibugbe wọn lọ. Bayi ni A nsan awọn ẹlẹṣẹ enia lẹsan.

تُدَمِّرُ كُلَّ شَيْءٍ بِأَمْرِ رَبِّهَا فَأَصْبَحُوا لَا يُرَىٰ
إِلَّا مَسَاكِنُهُمْ كَذَٰلِكَ نَجْزِي الْقَوْمَ الْمُجْرِمِينَ ﴿٢٥﴾

**26.** Atipe dajudaju A fun wọn ni ipo iru eyiti A kò fun ẹnyin, A si fun wọn ni igbọrọ ati iriran ati awọn ọkàn, sibẹsibẹ igbọrọ wọn ati iriran wọn ati ọkàn wọn kò ṣe anfani kankan fun wọn, nitoripe nwọn ṣe atako awọn ãyah Ọlọhun, atipe ohun ti nwọn fi nṣe yẹ̀yẹ̃ (jẹ iyà) ti o rọkirika wọn.

وَلَقَدْ مَكَّنَّاهُمْ فِيمَا إِن مَّكَّنَّاكُمْ فِيهِ وَجَعَلْنَا لَهُمْ
سَمْعًا وَأَبْصَارًا وَأَفْئِدَةً فَمَا أَغْنَىٰ عَنْهُمْ سَمْعُهُمْ
وَلَا أَبْصَارُهُمْ وَلَا أَفْئِدَتُهُم مِّن شَيْءٍ
إِذْ كَانُوا يَجْحَدُونَ بِآيَاتِ اللَّهِ
وَحَاقَ بِهِم مَّا كَانُوا بِهِ يَسْتَهْزِئُونَ ﴿٢٦﴾

**27.** Atipe dajudaju A ti parẹ ninu awọn ilu ti o wa ni agbegbe nyin, atipe A ṣe alaye awọn ãyah (Wa) ni orisirisiọna ki nwọn le ṣẹri.

وَلَقَدْ أَهْلَكْنَا مَا حَوْلَكُم مِّنَ الْقُرَىٰ وَصَرَّفْنَا
الْآيَاتِ لَعَلَّهُمْ يَرْجِعُونَ ﴿٢٧﴾

**28.** Awọn orisa ti wọn mu ni ohun isunmọ (Ọlọhun) lẹhin Ọlọhun, kilo ṣe ti nwọn kò ṣe iranlọwọ fun wọn? Bẹkọ, nwọn salọ fun wọn ni. Atipe eyi ni adapa irọ wọn ati ohun ti wọn da adapa rẹ.

فَلَوْلَا نَصَرَهُمُ الَّذِينَ اتَّخَذُوا مِن دُونِ اللَّهِ قُرْبَانًا
آلِهَةً بَلْ ضَلُّوا عَنْهُمْ وَذَٰلِكَ إِفْكُهُمْ
وَمَا كَانُوا يَفْتَرُونَ ﴿٢٨﴾

**29.** Atipe (ki o ṣe iranti) nigbati A ṣẹri awọn ijọ kan ninu awọn alijọnu si ọ, ti nwọn gbọ Al-Kurani; nigbati nwọn pe sibẹ, nwọn sọpe: Ẹ dakẹ nigbati a pari rẹ̀, nwọn yipada lọ si ọdọ awọn enia wọn, ni oluṣe ikilọ (fun wọn).

وَإِذْ صَرَفْنَا إِلَيْكَ نَفَرًا مِّنَ الْجِنِّ يَسْتَمِعُونَ
الْقُرْآنَ فَلَمَّا حَضَرُوهُ قَالُوا أَنصِتُوا
فَلَمَّا قُضِيَ وَلَّوْا إِلَىٰ قَوْمِهِم مُّنذِرِينَ ﴿٢٩﴾

**30.** Nwọn sọpe: Ẹnyin enia wa, dajudaju awa gbọ akọlẹ̀ kan ti a

قَالُوا يَا قَوْمَنَا إِنَّا سَمِعْنَا كِتَابًا أُنزِلَ

sọkalẹ lẹhin Musa, ti o njẹri ododo fun ohun ti o ti ṣiwaju rẹ, o nfini mọna sibi otitọ ati si ojuọna ti o tọ.

مِنۢ بَعۡدِ مُوسَىٰ مُصَدِّقٗا لِّمَا بَيۡنَ يَدَيۡهِ يَهۡدِيٓ إِلَى ٱلۡحَقِّ وَإِلَىٰ طَرِيقٖ مُّسۡتَقِيمٖ ٣٠

**31.** Ẹnyin enia wa, ẹ jẹ ipe olupeni si ti Ọlọhun ki ẹ si ni'gbagbọ ododo si I. Ki O ba le fi ori jin nyin ninu ẹṣẹ nyin atipe ki O ṣọ nyin ninu iyà ẹlẹta-elero.

يَٰقَوۡمَنَآ أَجِيبُواْ دَاعِيَ ٱللَّهِ وَءَامِنُواْ بِهِۦ يَغۡفِرۡ لَكُم مِّن ذُنُوبِكُمۡ وَيُجِرۡكُم مِّنۡ عَذَابٍ أَلِيمٖ ٣١

**32.** Atipe ẹniti kò ba jẹ ipe olupeni si ti Ọlọhun, ko le bọ mọ (Ọlọhun) lọwọ ni ilẹ, ko si si oluranlọwọ fun u lẹhin Rẹ. Awọn elewọnyi wà ninu iṣina ti o han gbangba.

وَمَن لَّا يُجِبۡ دَاعِيَ ٱللَّهِ فَلَيۡسَ بِمُعۡجِزٖ فِي ٱلۡأَرۡضِ وَلَيۡسَ لَهُۥ مِن دُونِهِۦٓ أَوۡلِيَآءُۚ أُوْلَٰٓئِكَ فِي ضَلَٰلٖ مُّبِينٍ ٣٢

**33.** Nwọn kò ha mọ ni pe dajudaju Ọlọhun Ẹniti O da sanma ati ilẹ, atipe kò si ko ãrẹ nipa dida wọn, O ni agbara lori pe ki O ji awọn oku? Bẹni dajudaju On ni Alagbara lori gbogbo nkan.

أَوَلَمۡ يَرَوۡاْ أَنَّ ٱللَّهَ ٱلَّذِي خَلَقَ ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَٱلۡأَرۡضَ وَلَمۡ يَعۡيَ بِخَلۡقِهِنَّ بِقَٰدِرٍ عَلَىٰٓ أَن يُحۡـِۧيَ ٱلۡمَوۡتَىٰۚ بَلَىٰٓۚ إِنَّهُۥ عَلَىٰ كُلِّ شَيۡءٖ قَدِيرٞ ٣٣

**34.** Ni ọjọ ti a o ṣẹri awọn ti o ṣe aigbagbọ si ibi ina (a o sọ fun wọn pe): Njẹ eyi kò ha nṣe otitọ bi? Nwọn yio sọpe: Bẹni abura pẹlu Oluwa wa! Yio sọpe: Nitorina ẹ tọ iyà wo nitoripe ẹnyin ṣe aigbagbọ.

وَيَوۡمَ يُعۡرَضُ ٱلَّذِينَ كَفَرُواْ عَلَى ٱلنَّارِ أَلَيۡسَ هَٰذَا بِٱلۡحَقِّۖ قَالُواْ بَلَىٰ وَرَبِّنَاۚ قَالَ فَذُوقُواْ ٱلۡعَذَابَ بِمَا كُنتُمۡ تَكۡفُرُونَ ٣٤

**35.** Nitorina ki o ṣe ifarada, gẹgẹbi ifarada awọn ti nwọn ni aniyan (ọkàn) ninu awọn ojiṣẹ, atipe ki o maṣe kanju (wa iyà) fun wọn. Ṣugbọn ọjọ ti nwọn ba ri ohun ti a ba wọn ṣe adehun rẹ, yio dabi ẹni pe nwọn kò gbe aiye ju

فَٱصۡبِرۡ كَمَا صَبَرَ أُوْلُواْ ٱلۡعَزۡمِ مِنَ ٱلرُّسُلِ وَلَا تَسۡتَعۡجِل لَّهُمۡۚ كَأَنَّهُمۡ يَوۡمَ يَرَوۡنَ مَا يُوعَدُونَ لَمۡ يَلۡبَثُوٓاْ إِلَّا سَاعَةٗ مِّن نَّهَارِۭۚ بَلَٰغٞۚ فَهَلۡ يُهۡلَكُ إِلَّا ٱلۡقَوۡمُ ٱلۡفَٰسِقُونَ ٣٥

wakati kan lọ ninu ọsan. o jẹ imu dopin. A kò ni pa ẹnikan rẹ ju awọn poki enia lọ.

## *(47) Suratul Muhammadu*



*Ni orukọ Ọlọhun Ajọkẹ aiye, Aṣakẹ ọrun.*

بِسۡمِ ٱللَّهِ ٱلرَّحۡمَٰنِ ٱلرَّحِيمِ

**1.** Awọn ẹniti nwọn ṣe aigbagbọ ti nwọn si nṣẹri awọn ẹlomiran kuro ni oju ọna Ọlọhun, O (Ọlọhun) ti ba iṣẹ wọn jẹ.

ٱلَّذِينَ كَفَرُواْ وَصَدُّواْ عَن سَبِيلِ ٱللَّهِ أَضَلَّ أَعۡمَٰلَهُمۡ ١

**2.** Awọn ẹniti nwọn gbagbọ ni ododo ti nwọn si nṣe iṣẹ rere ti nwọn si ni igbagbọ ododo si ohun ti a sọkalẹ fun Muhammadu on ni ododo ti o wa lati ọdọ Oluwa wọn (Ọlọhun) yio pa buburu wọn rẹ yio si tun isesi wọn ṣe.

وَٱلَّذِينَ ءَامَنُواْ وَعَمِلُواْ ٱلصَّٰلِحَٰتِ وَءَامَنُواْ بِمَا نُزِّلَ عَلَىٰ مُحَمَّدٖ وَهُوَ ٱلۡحَقُّ مِن رَّبِّهِمۡ كَفَّرَ عَنۡهُمۡ سَيِّـَٔاتِهِمۡ وَأَصۡلَحَ بَالَهُمۡ ٢

**3.** Eyi ni jẹ bẹ nitoripe dajudaju awọn ẹniti nwọn ṣe aigbagbọ nwọn tẹle irọ, atipe awọn ẹniti nwọn gbagbọ lododo nwọn tẹle ododo ti o ti ọdọ Oluwa wọn wa. Bayi ni Ọlọhun nfi apejuwe wọn lelẹ fun awọn enia.

ذَٰلِكَ بِأَنَّ ٱلَّذِينَ كَفَرُواْ ٱتَّبَعُواْ ٱلۡبَٰطِلَ وَأَنَّ ٱلَّذِينَ ءَامَنُواْ ٱتَّبَعُواْ ٱلۡحَقَّ مِن رَّبِّهِمۡۚ كَذَٰلِكَ يَضۡرِبُ ٱللَّهُ لِلنَّاسِ أَمۡثَٰلَهُمۡ ٣

**4.** Atipe ti ẹnyin ba pade awọn ẹniti nwọn ṣe aigbagbọ (l'ogun) ki ẹ lu wọn ni ọrun, titi di igbati ẹ ma fi bori wọn, ki ẹ de wọn ni igbekun, (nigbati ẹ ba ni isẹgun ifọkantan lati ọdọ wọn), lẹhinna ninu ki ẹ da wọn silẹ, tabi kiwọn fi nkan ra ara wọn titi ti ogun yio fi pari. Eyi jẹ

فَإِذَا لَقِيتُمُ ٱلَّذِينَ كَفَرُواْ فَضَرۡبَ ٱلرِّقَابِ حَتَّىٰٓ إِذَآ أَثۡخَنتُمُوهُمۡ فَشُدُّواْ ٱلۡوَثَاقَ فَإِمَّا مَنَّۢا بَعۡدُ وَإِمَّا فِدَآءً حَتَّىٰ تَضَعَ ٱلۡحَرۡبُ أَوۡزَارَهَاۚ ذَٰلِكَۖ وَلَوۡ يَشَآءُ ٱللَّهُ لَٱنتَصَرَ مِنۡهُمۡ وَلَٰكِن لِّيَبۡلُوَاْ بَعۡضَكُم بِبَعۡضٖۗ وَٱلَّذِينَ قُتِلُواْ فِي سَبِيلِ ٱللَّهِ فَلَن يُضِلَّ أَعۡمَٰلَهُمۡ ٤

bẹ. Ti oba ṣe pe Ọlọhun fẹ ni iba gba ẹsan lara wọn, ṣugbọn (ko ṣe bẹ) ki On le dan apakan yin wo lara apakeji. Awọn ẹniti nwọn pa (si ogun) ni oju ọna Ọlọhun nitorina On kò ni pa iṣẹ wọn l'ofo.

**5.** On yio wa fi wọn mọna yio si tun iṣesi wọn ṣe.

سَيَهْدِيهِمْ وَيُصْلِحُ بَالَهُمْ ٥

**6.** Atipe yio fi wọn wọ ọgba idẹra ti Ojuwe fun wọn.

وَيُدْخِلُهُمُ الْجَنَّةَ عَرَّفَهَا لَهُمْ ٦

**7.** Ẹnyin ẹniti ẹ gbagbọ ni ododo, ti ẹnyin ba ran Ọlọhun lọwọ, On yio ran nyin lọwọ, yio si mu ẹsẹ nyin duro ṣinṣin.

يَا أَيُّهَا الَّذِينَ آمَنُوا إِن تَنصُرُوا اللَّهَ يَنصُرْكُمْ وَيُثَبِّتْ أَقْدَامَكُمْ ٧

**8.** Atipe awọn ẹniti nwọn ṣe aigbagbọ, nitorina egbe ni fun wọn, atipe On ti ra iṣẹ wọn lare.

وَالَّذِينَ كَفَرُوا فَتَعْسًا لَّهُمْ وَأَضَلَّ أَعْمَالَهُمْ ٨

**9.** Eyi jẹ bẹ nitoripe dajudaju nwọn korira ohun ti Ọlọhun sọkalẹ̀, nitorina On si ti ba iṣẹ wọn jẹ.

ذَٰلِكَ بِأَنَّهُمْ كَرِهُوا مَا أَنزَلَ اللَّهُ فَأَحْبَطَ أَعْمَالَهُمْ ٩

**10.** Nwọn ko rin kiri lori ilẹ̀ nigbana ki nwọn wo bi atubọtan awọn ti o ṣiwaju wọn ti ri? Ọlọhun pa wọn rẹ. Iru rẹ wa fun awọn alaigbagbọ.

۞ أَفَلَمْ يَسِيرُوا فِي الْأَرْضِ فَيَنظُرُوا كَيْفَ كَانَ عَاقِبَةُ الَّذِينَ مِن قَبْلِهِمْ ۚ دَمَّرَ اللَّهُ عَلَيْهِمْ ۖ وَلِلْكَافِرِينَ أَمْثَالُهَا ١٠

**11.** Bayi ni o ri nitoripe Ọlọhun ni oniranlọwọ fun awọn onigbagbọ ododo, atipe kòsi oluranlọwọ kankan fun awọn alaigbagbọ.

ذَٰلِكَ بِأَنَّ اللَّهَ مَوْلَى الَّذِينَ آمَنُوا وَأَنَّ الْكَافِرِينَ لَا مَوْلَىٰ لَهُمْ ١١

**12.** Dajudaju Ọlọhun yio jẹ ki awọn onigbagbọ ododo ti nwọn si nṣe iṣẹ rere wọ awọn ọgba idẹra ti odo nṣan ni abẹ wọn. Atipe awọn ti kò gbagbọ yio ma gbadun nwọn yio ma jẹ onjẹ bi ẹranko ti njẹ onjẹ, atipe ina ni ibugbe fun wọn.

إِنَّ ٱللَّهَ يُدۡخِلُ ٱلَّذِينَ ءَامَنُواْ وَعَمِلُواْ ٱلصَّٰلِحَٰتِ جَنَّٰتٖ تَجۡرِي مِن تَحۡتِهَا ٱلۡأَنۡهَٰرُۖ وَٱلَّذِينَ كَفَرُواْ يَتَمَتَّعُونَ وَيَأۡكُلُونَ كَمَا تَأۡكُلُ ٱلۡأَنۡعَٰمُ وَٱلنَّارُ مَثۡوٗى لَّهُمۡ ١٢

**13.** Melomelo ni awọn ilu ti o lagbara ju ilu tirẹ ti o le ọ jade lọ, Awa pa wọn rẹ, kò si si oluranlọwọ fun wọn.

وَكَأَيِّن مِّن قَرۡيَةٍ هِيَ أَشَدُّ قُوَّةٗ مِّن قَرۡيَتِكَ ٱلَّتِيٓ أَخۡرَجَتۡكَ أَهۡلَكۡنَٰهُمۡ فَلَا نَاصِرَ لَهُمۡ ١٣

**14.** Njẹ ẹniti o wa lori àlàye ọrọ̀ lati ọdọ Oluwa rẹ̀ le dabi ẹniti a ṣe aidara rẹ̀ lọṣọ fun? Atipe nwọn tẹle fifẹ inu wọn.

أَفَمَن كَانَ عَلَىٰ بَيِّنَةٖ مِّن رَّبِّهِۦ كَمَن زُيِّنَ لَهُۥ سُوٓءُ عَمَلِهِۦ وَٱتَّبَعُوٓاْ أَهۡوَآءَهُم ١٤

**15.** Apejuwe Alijanna eyiti a ṣe ni adehun fun awọn olupaiya Ọlọhun: Omi odo ti o wa nibẹ ki iyipada ati odo wara ti didun rẹ̀ ki iyipada, ati odo ọti-didun ti o ndun lẹnu awọn ti yio mu u, ati odo oyin ti o mọ; atipe oniruru eso lo wa ninu rẹ̀ fun wọn ati aforijin lati ọdọ Oluwa wọn. (Eyi ha) dabi ẹniti yio ṣe gbere si inu ina ti a nfun ni omi gbigbona mu ti o fa ifun wọn ja bi?

مَّثَلُ ٱلۡجَنَّةِ ٱلَّتِي وُعِدَ ٱلۡمُتَّقُونَۖ فِيهَآ أَنۡهَٰرٞ مِّن مَّآءٍ غَيۡرِ ءَاسِنٖ وَأَنۡهَٰرٞ مِّن لَّبَنٖ لَّمۡ يَتَغَيَّرۡ طَعۡمُهُۥ وَأَنۡهَٰرٞ مِّنۡ خَمۡرٖ لَّذَّةٖ لِّلشَّٰرِبِينَ وَأَنۡهَٰرٞ مِّنۡ عَسَلٖ مُّصَفّٗىۖ وَلَهُمۡ فِيهَا مِن كُلِّ ٱلثَّمَرَٰتِ وَمَغۡفِرَةٞ مِّن رَّبِّهِمۡۖ كَمَنۡ هُوَ خَٰلِدٞ فِي ٱلنَّارِ وَسُقُواْ مَآءً حَمِيمٗا فَقَطَّعَ أَمۡعَآءَهُمۡ ١٥

**16.** Atipe o wa ninu wọn ti o nfetisi ọrọ̀ rẹ titi nwọn yio fi jade ni ọdọ rẹ, nwọn yio ma sọ fun awọn ti o ni mimọ̀ pe: Kini o sọ lẹkan ri? Awọn elewọnyi ni awọn ti Ọlọhun ti di ọkàn wọn pa, atipe nwọn tẹle ifẹ-inu wọn.

وَمِنۡهُم مَّن يَسۡتَمِعُ إِلَيۡكَ حَتَّىٰٓ إِذَا خَرَجُواْ مِنۡ عِندِكَ قَالُواْ لِلَّذِينَ أُوتُواْ ٱلۡعِلۡمَ مَاذَا قَالَ ءَانِفًاۚ أُوْلَٰٓئِكَ ٱلَّذِينَ طَبَعَ ٱللَّهُ عَلَىٰ قُلُوبِهِمۡ وَٱتَّبَعُوٓاْ أَهۡوَآءَهُمۡ ١٦

**17.** Atipe awọn ti nwọn tẹle itọsọna, On yio ṣe alekun itọsọna wọn On yio fun wọn ni ibẹru (Ọlọhun) wọn.

وَٱلَّذِينَ ٱهْتَدَوْا۟ زَادَهُمْ هُدًى وَءَاتَىٰهُمْ تَقْوَىٰهُمْ ﴿١٧﴾

**18.** Nwọn kò reti nkankan ju akoko na ki o wa ba wọn lojiji? Dajudaju apẹrẹ rẹ̀ ti de. Bawo ni nwọn yio ti gba iranti nigbati o ba wa ba wọn?

فَهَلْ يَنظُرُونَ إِلَّا ٱلسَّاعَةَ أَن تَأْتِيَهُم بَغْتَةً ۖ فَقَدْ جَآءَ
أَشْرَاطُهَا ۚ فَأَنَّىٰ لَهُمْ إِذَا جَآءَتْهُمْ ذِكْرَىٰهُمْ ﴿١٨﴾

**19.** Mọ amọdaju pe kòsi ọlọhun miran lẹhin Ọlọhun, ki o si wa aforijin kuro nibi ẹṣẹ dida fun ara rẹ ati fun awọn onigbagbọ ododo l'ọkunrin ati awọn onigbagbọ ododo lobirin. Atipe Ọlọhun mọ lilọ bibọ nyin ati ibusinmi nyin.

فَٱعْلَمْ أَنَّهُۥ لَآ إِلَٰهَ إِلَّا ٱللَّهُ وَٱسْتَغْفِرْ لِذَنۢبِكَ
وَلِلْمُؤْمِنِينَ وَٱلْمُؤْمِنَٰتِ ۗ وَٱللَّهُ يَعْلَمُ مُتَقَلَّبَكُمْ
وَمَثْوَىٰكُمْ ﴿١٩﴾

**20.** Atipe awọn ti o gbagbọ ni ododo wipe: Kiniṣe ti a kò ṣọ surah kan kalẹ̀? Ṣugbọn nigbati a ba sọ surah kan kalẹ̀ ti o yanju, ti a paṣẹ ogun jijà ninu rẹ̀, irẹ yio ri awọn ti arun wa ni ọkàn wọn pe nwọn ma wo ọ bi ẹni fẹ daku, fun ẹru iku, nitorina ohun ti o dara fun wọn ju ni.

وَيَقُولُ ٱلَّذِينَ ءَامَنُوا۟ لَوْلَا نُزِّلَتْ سُورَةٌ ۖ فَإِذَآ
أُنزِلَتْ سُورَةٌ مُّحْكَمَةٌ وَذُكِرَ فِيهَا ٱلْقِتَالُ ۙ
رَأَيْتَ ٱلَّذِينَ فِى قُلُوبِهِم مَّرَضٌ يَنظُرُونَ إِلَيْكَ
نَظَرَ ٱلْمَغْشِىِّ عَلَيْهِ مِنَ ٱلْمَوْتِ ۖ فَأَوْلَىٰ لَهُمْ ﴿٢٠﴾

**21.** Itẹle (ti Ọlọhun) ati ọrọ daradara. Nitorina nigbati a ba pari ọrọ, nigbana ti nwọn ba mu ti Ọlọhun ṣẹ iba dara ju fun wọn.

طَاعَةٌ وَقَوْلٌ مَّعْرُوفٌ ۚ فَإِذَا عَزَمَ ٱلْأَمْرُ
فَلَوْ صَدَقُوا۟ ٱللَّهَ لَكَانَ خَيْرًا لَّهُمْ ﴿٢١﴾

**22.** Njẹ ẹ ha le ma reti pe ti ẹba jọga, ki ẹyin wa ṣe ibajẹ lori ilẹ̀, ẹ o si tun ja okun ẹbi yin bi?

فَهَلْ عَسَيْتُمْ إِن تَوَلَّيْتُمْ أَن تُفْسِدُوا۟
فِى ٱلْأَرْضِ وَتُقَطِّعُوٓا۟ أَرْحَامَكُمْ ﴿٢٢﴾

**23.** Awọn elewọnyi ni Ọlọhun ti şẹbi le, nitorina O di wọn leti O si fọ oju wọn.

أُولَٰٓئِكَ ٱلَّذِينَ لَعَنَهُمُ ٱللَّهُ فَأَصَمَّهُمْ وَأَعْمَىٰٓ أَبْصَٰرَهُمْ ﴿٢٣﴾

**24.** Awọn kò ronu nipa Al-Kurani ni abi awọn agadagodo wa lori awọn ọkàn wọn ni?

أَفَلَا يَتَدَبَّرُونَ ٱلْقُرْءَانَ أَمْ عَلَىٰ قُلُوبٍ أَقْفَالُهَآ ﴿٢٤﴾

**25.** Dajudaju awọn ti nwọn şẹri pada lẹhin ti itọsọna ti han fun wọn; èşu jẹki o rẹwà loju wọn atipe o fun wọn ni ireti asan.

إِنَّ ٱلَّذِينَ ٱرْتَدُّوا۟ عَلَىٰٓ أَدْبَٰرِهِم مِّنۢ بَعْدِ مَا تَبَيَّنَ لَهُمُ ٱلْهُدَى ۙ ٱلشَّيْطَٰنُ سَوَّلَ لَهُمْ وَأَمْلَىٰ لَهُمْ ﴿٢٥﴾

**26.** Eyi yio jẹ bẹ nitoripe nwọn nsọ fun awọn ti nwọn korira ohun ti Ọlọhun sọkalẹ̀: pe awa yio tẹle nyin ninu apakan ọrọ̀ na. Atipe Ọlọhun mọ asiri wọn.

ذَٰلِكَ بِأَنَّهُمْ قَالُوا۟ لِلَّذِينَ كَرِهُوا۟ مَا نَزَّلَ ٱللَّهُ سَنُطِيعُكُمْ فِى بَعْضِ ٱلْأَمْرِ ۖ وَٱللَّهُ يَعْلَمُ إِسْرَارَهُمْ ﴿٢٦﴾

**27.** Bawo ni yio ti ri nigbati awọn Malaika ba pa wọn ti nwọn yio ma gba wọn ni oju ati ẹhin wọn.

فَكَيْفَ إِذَا تَوَفَّتْهُمُ ٱلْمَلَٰٓئِكَةُ يَضْرِبُونَ وُجُوهَهُمْ وَأَدْبَٰرَهُمْ ﴿٢٧﴾

**28.** Eyi yio jẹ bẹ nitoripe nwọn tẹle ohun ti kò dunmọ Ọlọhun, nwọn si korira itẹlọrun Rẹ̀, nitorina O sọ işẹ wọn di asan.

ذَٰلِكَ بِأَنَّهُمُ ٱتَّبَعُوا۟ مَآ أَسْخَطَ ٱللَّهَ وَكَرِهُوا۟ رِضْوَٰنَهُۥ فَأَحْبَطَ أَعْمَٰلَهُمْ ﴿٢٨﴾

**29.** Abi awọn ti arun wa ni ọkàn wọn nro pe Ọlọhun kò ni fi adisọkan buburu wọn han ni?

أَمْ حَسِبَ ٱلَّذِينَ فِى قُلُوبِهِم مَّرَضٌ أَن لَّن يُخْرِجَ ٱللَّهُ أَضْغَٰنَهُمْ ﴿٢٩﴾

**30.** Atipe ti Awa ba fẹ Awa iba fi wọn han ọ irẹ iba si mọ wọn pẹlu ami wọn atipe dajudaju irẹ yio mọ wọn nipa ọrọ̀ asan wọn. Ọlọhun lo mọ awọn işẹ nyin.

وَلَوْ نَشَآءُ لَأَرَيْنَٰكَهُمْ فَلَعَرَفْتَهُم بِسِيمَٰهُمْ ۚ وَلَتَعْرِفَنَّهُمْ فِى لَحْنِ ٱلْقَوْلِ ۚ وَٱللَّهُ يَعْلَمُ أَعْمَٰلَكُمْ ﴿٣٠﴾

**31.** Atipe dajudaju Awa o dan nyin wo titi Awa yio fi mọ awọn olugbiyanju ninu nyin ati awọn onisuru atipe Awa o fi irohin nyin han.

وَلَنَبْلُوَنَّكُمْ حَتَّىٰ نَعْلَمَ ٱلْمُجَٰهِدِينَ مِنكُمْ وَٱلصَّٰبِرِينَ
وَنَبْلُوَا۟ أَخْبَارَكُمْ ﴿٣١﴾

**32.** Dajudaju awọn alaigbagbọ ti nwọn şẹri (awọn enia) kuro loju ọna ti Ọlọhun ti nwọn si ni ojişẹ (Ọlọhun) lara lẹhin ti itọsọna ti han fun wọn, nwọn kò le şe inira kan fun Ọlọhun, atipe yio sọ işẹ wọn di asan.

إِنَّ ٱلَّذِينَ كَفَرُوا۟ وَصَدُّوا۟ عَن سَبِيلِ ٱللَّهِ وَشَآقُّوا۟
ٱلرَّسُولَ مِنۢ بَعْدِ مَا تَبَيَّنَ لَهُمُ ٱلْهُدَىٰ لَن يَضُرُّوا۟ ٱللَّهَ
شَيْـًٔا وَسَيُحْبِطُ أَعْمَٰلَهُمْ ﴿٣٢﴾

**33.** Ẹnyin onigbagbọ ododo, ẹ tẹle ti Ọlọhun ẹ tẹle ti ojişẹ, ki ẹ si ma pa işẹ nyin lofo.

۞ يَٰٓأَيُّهَا ٱلَّذِينَ ءَامَنُوٓا۟ أَطِيعُوا۟ ٱللَّهَ وَأَطِيعُوا۟ ٱلرَّسُولَ
وَلَا تُبْطِلُوٓا۟ أَعْمَٰلَكُمْ ﴿٣٣﴾

**34.** Dajudaju awọn ti wọn şe aigbagbọ ti nwọn si nşẹri (awọn enia) kuro loju ọna Ọlọhun, lẹhinna nwọn ku si ori aigbagbọ nitorina Ọlọhun kò ni mojukuro fun wọn.

إِنَّ ٱلَّذِينَ كَفَرُوا۟ وَصَدُّوا۟ عَن سَبِيلِ ٱللَّهِ ثُمَّ مَاتُوا۟
وَهُمْ كُفَّارٌ فَلَن يَغْفِرَ ٱللَّهُ لَهُمْ ﴿٣٤﴾

**35.** Ẹ ma kãrẹ̀, ki ẹ ma wa pe ipe sibi atunşe, ẹnyin ni ẹ o bori, Ọlọhun wà pẹlu nyin, kò si ni pa awọn işẹ nyin lofo.

فَلَا تَهِنُوا۟ وَتَدْعُوٓا۟ إِلَى ٱلسَّلْمِ وَأَنتُمُ ٱلْأَعْلَوْنَ
وَٱللَّهُ مَعَكُمْ وَلَن يَتِرَكُمْ أَعْمَٰلَكُمْ ﴿٣٥﴾

**36.** Ohun ti igbesi aiye yi jẹ ni ere ati awada, ti ẹnyin ba gbagbọ lododo ti ẹ si npaiya (Rẹ̀), yio si fun nyin ni ẹsan işẹ nyin, kò ni bere awọn ọrọ̀ (owo) nyin lọwọ nyin.

إِنَّمَا ٱلْحَيَوٰةُ ٱلدُّنْيَا لَعِبٌ وَلَهْوٌ ۚ وَإِن تُؤْمِنُوا۟ وَتَتَّقُوا۟
يُؤْتِكُمْ أُجُورَكُمْ وَلَا يَسْـَٔلْكُمْ أَمْوَٰلَكُمْ ﴿٣٦﴾

**37.** Ti O ba bere rẹ̀ lọwọ nyin ti O si wonkoko mọ nyin, ẹ o şe

إِن يَسْـَٔلْكُمُوهَا فَيُحْفِكُمْ

تَبْخَلُوا وَيُخْرِجْ أَضْغَانَكُمْ ﴿٣٧﴾

ahun, yio si mu arun ọkàn nyin jade.

هَا أَنتُمْ هَٰؤُلَاءِ تُدْعَوْنَ لِتُنفِقُوا فِي سَبِيلِ اللَّهِ فَمِنكُم مَّن يَبْخَلُ ۖ وَمَن يَبْخَلْ فَإِنَّمَا يَبْخَلُ عَن نَّفْسِهِ ۚ وَاللَّهُ الْغَنِيُّ وَأَنتُمُ الْفُقَرَاءُ ۚ وَإِن تَتَوَلَّوْا يَسْتَبْدِلْ قَوْمًا غَيْرَكُمْ ثُمَّ لَا يَكُونُوا أَمْثَالَكُم ﴿٣٨﴾

**38.** Ẹnyin na ni ẹniti a pè pé ki ẹ wa nawo si oju ọna ti Ọlọhun, şugbọn ninu yin wà ti o nşe ahun, ẹniti o ba şe ahun, o şe e fun ori ara rẹ nikan. Ọlọhun ni Ọlọrọ̀ şugbọn alaini ni ẹnyin. Ti ẹ ba şẹri pada yio fi awọn ẹlomiran parọ nyin ti nwọn kò si ni şe bi ẹnyin.



## *(48) Suratul - Fathi*

بِسْمِ اللَّهِ الرَّحْمَٰنِ الرَّحِيمِ

*Ni orukọ Ọlọhun Ajọkẹ aiye, Aşakẹ ọrun.*

إِنَّا فَتَحْنَا لَكَ فَتْحًا مُّبِينًا ﴿١﴾

**1.** Dajudaju Awa ti fun ọ ni işẹgun ti o han gbangba.

لِّيَغْفِرَ لَكَ اللَّهُ مَا تَقَدَّمَ مِن ذَنبِكَ وَمَا تَأَخَّرَ وَيُتِمَّ نِعْمَتَهُ عَلَيْكَ وَيَهْدِيَكَ صِرَاطًا مُّسْتَقِيمًا ﴿٢﴾

**2.** Ki Ọlọhun le ba şe aforiji ohun ti o ti şiwaju ninu aşişe rẹ ati eyiti o gbẹhin, ati ki O le ba şe aşepe idẹra Rẹ̀ le ọ lori ati ki O le tọ ọ si oju ọna ti o tọ tãrà.

وَيَنصُرَكَ اللَّهُ نَصْرًا عَزِيزًا ﴿٣﴾

**3.** Ati ki Ọlọhun ba le ran ọ lọwọ ni iranlọwọ ti o tobi.

هُوَ الَّذِي أَنزَلَ السَّكِينَةَ فِي قُلُوبِ الْمُؤْمِنِينَ لِيَزْدَادُوا إِيمَانًا مَّعَ إِيمَانِهِمْ ۗ وَلِلَّهِ جُنُودُ السَّمَاوَاتِ وَالْأَرْضِ ۚ وَكَانَ اللَّهُ عَلِيمًا حَكِيمًا ﴿٤﴾

**4.** On ni Ẹniti O sọ ifaiyabalẹ̀ kalẹ̀ sinu ọkàn awọn onigbagbọ ododo ki nwọn le ba lekun ni igbagbọ pẹlu igbagbọ wọn atipe ti Ọlọhun ni awọn ọmọ ogun sanma ati ti ilẹ̀ atipe Ọlọhun na jẹ Oni-mimọ, Ọlọgbọn.

لِّيُدْخِلَ الْمُؤْمِنِينَ وَالْمُؤْمِنَاتِ جَنَّاتٍ تَجْرِي مِن تَحْتِهَا

**5.** Ki o le ba fi awọn olugbagbọ ododo ni ọkunrin ati olugbagbọ

ododo ni obirin wọ ọgba-idẹra ti awọn odo nṣan ni isalẹ rẹ nwọn yio ṣe gbere ninu rẹ̀ yio si ma pa awọn aidara iṣẹ wọn rẹ fun wọn. Eyi jẹ èrenjẹ ti o tobi ni ọdọ Ọlọhun .

ٱلْأَنْهَٰرُ خَٰلِدِينَ فِيهَا وَيُكَفِّرَ عَنْهُمْ سَيِّـَٔاتِهِمْ ۚ
وَكَانَ ذَٰلِكَ عِندَ ٱللَّهِ فَوْزًا عَظِيمًا ﴿٥﴾

**6.** Ati ki O le jẹ awọn alagabagebe ọkunrin niyà ati awọn alagabagebe obirin ati awọn oluba Ọlọhun wa orogun lọkunrin ati awọn oluba Ọlọhun wa orogun lobirin, awọn oludaba buburu si Ọlọhun. Apadasi buburu (igbà) mbẹ ni ori wọn atipe Ọlọhun ti binu si wọn O si ti fi wọn gegun O si ti tọju Jahannama silẹ̀ de wọn atipe apadasi buburu ni.

وَيُعَذِّبَ ٱلْمُنَٰفِقِينَ وَٱلْمُنَٰفِقَٰتِ وَٱلْمُشْرِكِينَ
وَٱلْمُشْرِكَٰتِ ٱلظَّآنِّينَ بِٱللَّهِ ظَنَّ ٱلسَّوْءِ ۚ عَلَيْهِمْ
دَآئِرَةُ ٱلسَّوْءِ ۖ وَغَضِبَ ٱللَّهُ عَلَيْهِمْ وَلَعَنَهُمْ وَأَعَدَّ
لَهُمْ جَهَنَّمَ ۖ وَسَآءَتْ مَصِيرًا ﴿٦﴾

**7.** Atipe ti Ọlọhun ni awọn ọmọ ogun sanma ati ilẹ̀ atipe Ọlọhun jẹ Alagbara, Ọjọgbọn.

وَلِلَّهِ جُنُودُ ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَٱلْأَرْضِ ۚ
وَكَانَ ٱللَّهُ عَزِيزًا حَكِيمًا ﴿٧﴾

**8.** Dajudaju Awa ni A ran ọ niṣẹ ni ẹlẹri ati ni oniro-idunnu ati ni olukilọ.

إِنَّآ أَرْسَلْنَٰكَ شَٰهِدًا وَمُبَشِّرًا وَنَذِيرًا ﴿٨﴾

**9.** Ki ẹ le ba gba Ọlọhun gbọ ati ojiṣẹ Rẹ̀ ati ki ẹ le ma ṣe iranlọwọ fun ati ki ẹ le ba ma fun ni ọwọ. Ati ki ẹ le ma ṣe afọmọ fun U ni owurọ ati ni aṣalẹ.

لِّتُؤْمِنُوا۟ بِٱللَّهِ وَرَسُولِهِۦ وَتُعَزِّرُوهُ وَتُوَقِّرُوهُ
وَتُسَبِّحُوهُ بُكْرَةً وَأَصِيلًا ﴿٩﴾

**10.** Dajudaju awọn ti nwọn ba ọ ṣemajẹmu pọ dajudaju Ọlọhun ni nwọn ba ṣe majẹmu. Ọwọ Ọlọhun mbẹ ni oké ọwọ wọn. Ẹnikẹni ti o ba tu majẹmu na, eleyini tu u fun ara rẹ̀ ni. Ẹniti o ba si ṣika

إِنَّ ٱلَّذِينَ يُبَايِعُونَكَ إِنَّمَا يُبَايِعُونَ ٱللَّهَ يَدُ ٱللَّهِ فَوْقَ
أَيْدِيهِمْ ۚ فَمَن نَّكَثَ فَإِنَّمَا يَنكُثُ عَلَىٰ نَفْسِهِۦ ۖ وَمَنْ
أَوْفَىٰ بِمَا عَٰهَدَ عَلَيْهُ ٱللَّهَ فَسَيُؤْتِيهِ أَجْرًا عَظِيمًا ﴿١٠﴾

alukawani ti o şe pęlu Ọlọhun nitorina On yio fun u ni ęsan ti o tobi.

**11.** Awọn ti o kandi sęhin ninu awọn Larubawa oko nwọn yio ma sọ fun ọ pe: Awọn owo wa ati awọn ęni wa ti ko airoju ba wa, nitorina ki o tọrọ idariji fun wa. Nwọn yio ma fi ahọn wọn sọ ohun ti kòsi ninu ọkàn wọn. Sọpe: Tani ęniti o le kapa kinikan fun nyin lọdọ Ọlọhun bi Ọlọhun na ba fę nyin fę inira tabi ti O ba fę nyin fę õre kan. Ọrọ̀ kò ri bę Ọlọhun ję Alamọtan ohun ti ę nşe.

سَيَقُولُ لَكَ ٱلْمُخَلَّفُونَ مِنَ ٱلْأَعْرَابِ شَغَلَتْنَآ أَمْوَٰلُنَا وَأَهْلُونَا فَٱسْتَغْفِرْ لَنَا ۚ يَقُولُونَ بِأَلْسِنَتِهِم مَّا لَيْسَ فِى قُلُوبِهِمْ ۚ قُلْ فَمَن يَمْلِكُ لَكُم مِّنَ ٱللَّهِ شَيْـًٔا إِنْ أَرَادَ بِكُمْ ضَرًّا أَوْ أَرَادَ بِكُمْ نَفْعًۢا ۚ بَلْ كَانَ ٱللَّهُ بِمَا تَعْمَلُونَ خَبِيرًا ﴿١١﴾

**12.** Bę̃tiękọ, ę ti gbero pe Ojişę na ati awọn olugbagbọ ododo nwọn kò ni le pada lọ ba awọn enia wọn mọ lailai, a şe eyini lọşọ sinu ọkàn nyin, ę si ngberokero, ę si di ęni iparun.

بَلْ ظَنَنتُمْ أَن لَّن يَنقَلِبَ ٱلرَّسُولُ وَٱلْمُؤْمِنُونَ إِلَىٰٓ أَهْلِيهِمْ أَبَدًا وَزُيِّنَ ذَٰلِكَ فِى قُلُوبِكُمْ وَظَنَنتُمْ ظَنَّ ٱلسَّوْءِ وَكُنتُمْ قَوْمًۢا بُورًا ﴿١٢﴾

**13.** Atipe ęnikęni ti kò gba Ọlọhun gbọ ati Ojişę Rę̀, dajudaju A pese ina elejo fofo silę̀ fun awọn alaigbagbọ.

وَمَن لَّمْ يُؤْمِنۢ بِٱللَّهِ وَرَسُولِهِۦ فَإِنَّآ أَعْتَدْنَا لِلْكَٰفِرِينَ سَعِيرًا ﴿١٣﴾

**14.** Ijọba sanma ati ilę̀ Ọlọhun loni i. On yio fi ori ji ęniti O ba fę A si ma ję ęniti O ba fę niyà. Ọlọhun ję Alaforiji, Onikę.

وَلِلَّهِ مُلْكُ ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَٱلْأَرْضِ ۚ يَغْفِرُ لِمَن يَشَآءُ وَيُعَذِّبُ مَن يَشَآءُ ۚ وَكَانَ ٱللَّهُ غَفُورًا رَّحِيمًا ﴿١٤﴾

**15.** Awọn ti o kandi sęhin yio ma sọ nigbati ę ba nlọ sibi ikọrọ̀-ogun lati lọ ko o, pe: Ę jęki a ba nyin lọ. Nwọn fę yi ọ̀rọ Ọlọhun

سَيَقُولُ ٱلْمُخَلَّفُونَ إِذَا ٱنطَلَقْتُمْ إِلَىٰ مَغَانِمَ لِتَأْخُذُوهَا ذَرُونَا نَتَّبِعْكُمْ ۖ يُرِيدُونَ أَن يُبَدِّلُوا۟ كَلَٰمَ ٱللَّهِ ۚ قُل لَّن تَتَّبِعُونَا كَذَٰلِكُمْ

pada. Sọpe: Ẹ ma tẹle wa o, bayi ni Ọlọhun ti sọ ni iṣiwaju. Nwọn yio ma sọpe: Bẹkọ, ẹ nṣe kẽta wa ni. Bẹtiẹkọ, nwọn jẹ ẹniti kò gbọ agbọye afi diẹ (ninu wọn).

قَالَ ٱللَّهُ مِن قَبۡلُۖ فَسَيَقُولُونَ بَلۡ تَحۡسُدُونَنَاۚ بَلۡ كَانُواْ لَا يَفۡقَهُونَ إِلَّا قَلِيلٗا ١٥

**16.** Sọfun: Awọn ti o kandi sẹhin ninu awọn Larubawa oko: A o pe nyin si awọn enia ti nwọn jẹ alagbara pe ki ẹ ba wọn jagun tabi ki nwọn fi gba (fun Ọlọhun). Ti ẹ ba tẹle (Ọlọhun), Ọlọhun na yio fun nyin ni ẹsan ti o dara, ti ẹ ba ṣẹri gẹgẹbi ẹ ti ṣẹri ni akọkọ, yio si jẹ nyin niyà ẹlẹta-elero.

قُل لِّلۡمُخَلَّفِينَ مِنَ ٱلۡأَعۡرَابِ سَتُدۡعَوۡنَ إِلَىٰ قَوۡمٍ أُوْلِي بَأۡسٖ شَدِيدٖ تُقَٰتِلُونَهُمۡ أَوۡ يُسۡلِمُونَۖ فَإِن تُطِيعُواْ يُؤۡتِكُمُ ٱللَّهُ أَجۡرًا حَسَنٗاۖ وَإِن تَتَوَلَّوۡاْ كَمَا تَوَلَّيۡتُم مِّن قَبۡلُ يُعَذِّبۡكُمۡ عَذَابًا أَلِيمٗا ١٦

**17.** Kòsi ẹṣẹ fun afọju kòsi si fun arọ kòsi si fun alarun (ti nwọn kò ba lọ si ogun). Ẹniti o ba tẹle ti Ọlọhun ati Ojiṣẹ Rẹ̀, yio fi wọ sinu ọgba idẹra ti awọn odo nṣan ni abẹ wọn. Ẹniti o ba ṣẹri yio fi iyà ẹlẹta-elero jẹ ẹ.

لَّيۡسَ عَلَى ٱلۡأَعۡمَىٰ حَرَجٞ وَلَا عَلَى ٱلۡأَعۡرَجِ حَرَجٞ وَلَا عَلَى ٱلۡمَرِيضِ حَرَجٞۗ وَمَن يُطِعِ ٱللَّهَ وَرَسُولَهُۥ يُدۡخِلۡهُ جَنَّٰتٖ تَجۡرِي مِن تَحۡتِهَا ٱلۡأَنۡهَٰرُۖ وَمَن يَتَوَلَّ يُعَذِّبۡهُ عَذَابًا أَلِيمٗا ١٧

**18.** Dajudaju Ọlọhun ti yọnu si awọn onigbagbọ ododo nigbati nwọn ba ọ ṣe adehun ni abẹ igi na, On si mọ̀ ohun ti o wa ninu ọkan wọn, nitorina O sọ ifọkanbalẹ̀ kalẹ̀ sori wọn O si san wọn ni ẹsan iṣẹgun ti o sunmọ.

۞ لَّقَدۡ رَضِيَ ٱللَّهُ عَنِ ٱلۡمُؤۡمِنِينَ إِذۡ يُبَايِعُونَكَ تَحۡتَ ٱلشَّجَرَةِ فَعَلِمَ مَا فِي قُلُوبِهِمۡ فَأَنزَلَ ٱلسَّكِينَةَ عَلَيۡهِمۡ وَأَثَٰبَهُمۡ فَتۡحٗا قَرِيبٗا ١٨

**19.** Ati kikò ọrọ̀ ọpọlọpọ ti nwọn o ri ko. Ọlọhun ni Alagbara, Ọlọgbọn.

وَمَغَانِمَ كَثِيرَةٗ يَأۡخُذُونَهَاۗ وَكَانَ ٱللَّهُ عَزِيزًا حَكِيمٗا ١٩

**20.** Atipe Ọlọhun ba nyin ṣe adehun kiko ọrọ̀ pupọ ẹ mã ko, O

وَعَدَكُمُ ٱللَّهُ مَغَانِمَ كَثِيرَةٗ تَأۡخُذُونَهَا فَعَجَّلَ

si tete mu eleyi wa, O si ko ọwọ awọn enia duro fun nyin; atipe ki o le jẹ ami kan fun awọn onigbagbọ ododo atipe ki O le fi nyin mọna si oju ọna ti o tọ.

لَكُمْ هَٰذِهِۦ وَكَفَّ أَيْدِيَ ٱلنَّاسِ عَنكُمْ وَلِتَكُونَ ءَايَةً
لِّلْمُؤْمِنِينَ وَيَهْدِيَكُمْ صِرَٰطًا مُّسْتَقِيمًا ﴿٢٠﴾

**21.** Ati awọn omiran ti ẹnyin kò ni agbara lori rẹ, (imọ̀) Ọlọhun rọkirika wọn, Ọlọhun si jẹ Alagbara lori gbogbo nkan.

وَأُخْرَىٰ لَمْ تَقْدِرُوا۟ عَلَيْهَا قَدْ أَحَاطَ ٱللَّهُ بِهَا ۚ
وَكَانَ ٱللَّهُ عَلَىٰ كُلِّ شَيْءٍ قَدِيرًا ﴿٢١﴾

**22.** Ti o ba ṣe pe awọn ẹniti nwọn ṣe aigbagbọ nwọn ba nyin jagun ni, nwọn o ba pẹhinda, lẹhinna nwọn kò ni ri oludabobo ati alatilẹhin.

وَلَوْ قَٰتَلَكُمُ ٱلَّذِينَ كَفَرُوا۟ لَوَلَّوُا۟ ٱلْأَدْبَٰرَ
ثُمَّ لَا يَجِدُونَ وَلِيًّا وَلَا نَصِيرًا ﴿٢٢﴾

**23.** Iṣesi Ọlọhun eyiti o ti rekọja ni iṣiwaju, atipe irẹ kò ni ri yiyipada fun iṣesi Ọlọhun.

سُنَّةَ ٱللَّهِ ٱلَّتِي قَدْ خَلَتْ مِن قَبْلُ ۖ
وَلَن تَجِدَ لِسُنَّةِ ٱللَّهِ تَبْدِيلًا ﴿٢٣﴾

**24.** Atipe On ni Ẹniti O ko ọwọ wọn duro fun nyin ti O si ko ọwọ nyin duro fun wọn ninu ilu Makka lẹhin igbati O ti fi nyin bori wọn. Ọlọhun si jẹ Ẹniti nri ohun ti ẹnyin ṣe nişẹ.

وَهُوَ ٱلَّذِي كَفَّ أَيْدِيَهُمْ عَنكُمْ وَأَيْدِيَكُمْ عَنْهُم بِبَطْنِ
مَكَّةَ مِنۢ بَعْدِ أَنْ أَظْفَرَكُمْ عَلَيْهِمْ ۚ وَكَانَ ٱللَّهُ
بِمَا تَعْمَلُونَ بَصِيرًا ﴿٢٤﴾

**25.** Awọn ni ẹniti nwọn ṣe aigbagbọ ti nwọn ṣẹ nyin lori kuro nibi Mọsalasi Abọwọ na ati ẹran (hàdaya) nwọn dè e mọlẹ̀ nwọn kò jẹ ki nwọn mu u de aye rẹ. Ti kò ba ṣe awọn ọkunrin onigbagbọ ododo ati awọn obirin onigbagbọ ododo ti ẹyin ko mọ wọn ki ẹ ma waa pa wọn, ẹ ba si waa dẹṣẹ lati ọdọ wọn nipa aimọ, ki Ọlọhun le fi

هُمُ ٱلَّذِينَ كَفَرُوا۟ وَصَدُّوكُمْ عَنِ ٱلْمَسْجِدِ
ٱلْحَرَامِ وَٱلْهَدْيَ مَعْكُوفًا أَن يَبْلُغَ مَحِلَّهُۥ ۚ وَلَوْلَا رِجَالٌ
مُّؤْمِنُونَ وَنِسَآءٌ مُّؤْمِنَٰتٌ لَّمْ تَعْلَمُوهُمْ أَن تَطَـُٔوهُمْ
فَتُصِيبَكُم مِّنْهُم مَّعَرَّةٌۢ بِغَيْرِ عِلْمٍ ۖ لِّيُدْخِلَ ٱللَّهُ
فِي رَحْمَتِهِۦ مَن يَشَآءُ ۚ لَوْ تَزَيَّلُوا۟ لَعَذَّبْنَا ٱلَّذِينَ
كَفَرُوا۟ مِنْهُمْ عَذَابًا أَلِيمًا ﴿٢٥﴾

ẹniti O ba fẹ wọ̀ sinu ikẹ Rẹ̀. Ti nwọn ba yọ si ọtọ, Dajudaju Abajẹ awọn ẹniti nwọn ṣe aigbagbọ ninu nwọn niyà ẹlẹtaelero.

**26.** Nigba ti awọn alaigbagbọ fi igbona sinu ọkàn wọn, igbona (Ọkàn) ti alaimọkan, nigbana ni Ọlọhun sọ ifọkanbalẹ̀ Rẹ kalẹ̀ fun Ojiṣẹ Rẹ̀ ati si ori awọn onigbagbọ ododo atipe O jẹki gbolohun ipaiyà Ọlọhun duro ti wọn atipe nwọn ni ẹtọ si i atipe awọn ni o tọ si. Ọlọhun jẹ Onimimọ nipa gbogbo nkan.

إِذْ جَعَلَ ٱلَّذِينَ كَفَرُوا۟ فِى قُلُوبِهِمُ ٱلْحَمِيَّةَ حَمِيَّةَ
ٱلْجَٰهِلِيَّةِ فَأَنزَلَ ٱللَّهُ سَكِينَتَهُۥ عَلَىٰ رَسُولِهِۦ
وَعَلَى ٱلْمُؤْمِنِينَ وَأَلْزَمَهُمْ كَلِمَةَ ٱلتَّقْوَىٰ
وَكَانُوٓا۟ أَحَقَّ بِهَا وَأَهْلَهَا ۚ وَكَانَ ٱللَّهُ
بِكُلِّ شَىْءٍ عَلِيمًا ﴿٢٦﴾

**27.** Dajudaju Ọlọhun sọ ala lila Ojiṣẹ Rẹ̀ di otitọ. Dajudaju ẹnyin o wọ Mọsalasi Abọwọ nã, bi Ọlọhun ba fẹ pẹlu ifaiyabalẹ̀, ti ẹ o si fa ori nyin tabi ki ẹ rẹ irun nyin mọlẹ̀, ẹnyin kò si ni bẹru. Ṣugbọn On mọ ohun ti ẹnyin kò mọ̀, o si se iṣẹgun ti o sunmọ lẹhin iyẹn fun nyin.

لَّقَدْ صَدَقَ ٱللَّهُ رَسُولَهُ ٱلرُّءْيَا بِٱلْحَقِّ ۖ لَتَدْخُلُنَّ
ٱلْمَسْجِدَ ٱلْحَرَامَ إِن شَآءَ ٱللَّهُ ءَامِنِينَ مُحَلِّقِينَ
رُءُوسَكُمْ وَمُقَصِّرِينَ لَا تَخَافُونَ ۖ فَعَلِمَ مَا لَمْ
تَعْلَمُوا۟ فَجَعَلَ مِن دُونِ ذَٰلِكَ فَتْحًا
قَرِيبًا ﴿٢٧﴾

**28.** On (Ọlọhun) ni Ẹniti O ran ojiṣẹ Rẹ̀ ni iṣẹ pẹlu itọnisọna ati ẹsin ododo ki o le fi·bori gbogbo ẹsin-ki-ẹsin. Ọlọhun to julọ fun ẹlẹri.

هُوَ ٱلَّذِىٓ أَرْسَلَ رَسُولَهُۥ بِٱلْهُدَىٰ وَدِينِ ٱلْحَقِّ
لِيُظْهِرَهُۥ عَلَى ٱلدِّينِ كُلِّهِۦ ۚ وَكَفَىٰ بِٱللَّهِ
شَهِيدًا ﴿٢٨﴾

**29.** Muhammadu Ojiṣẹ Ọlọhun niṣe, awọn ẹniti nwọn pẹlu rẹ̀, nwọn jẹ ẹniti nlekoko mọ awọn alaigbagbọ, nwọn si nṣe anu larin ara wọn. Irẹ yio ri wọn, nwọn a ma tẹriba (rukuu) nwọn a ma forikanlẹ̀, ti nwọn nwa õre-ajulọ

مُّحَمَّدٌ رَّسُولُ ٱللَّهِ ۚ وَٱلَّذِينَ مَعَهُۥٓ أَشِدَّآءُ عَلَى ٱلْكُفَّارِ
رُحَمَآءُ بَيْنَهُمْ ۖ تَرَىٰهُمْ رُكَّعًا سُجَّدًا يَبْتَغُونَ فَضْلًا
مِّنَ ٱللَّهِ وَرِضْوَٰنًا ۖ سِيمَاهُمْ فِى وُجُوهِهِم
مِّنْ أَثَرِ ٱلسُّجُودِ ۚ ذَٰلِكَ مَثَلُهُمْ فِى ٱلتَّوْرَىٰةِ ۚ وَمَثَلُهُمْ
فِى ٱلْإِنجِيلِ كَزَرْعٍ أَخْرَجَ شَطْـَٔهُۥ فَـَٔازَرَهُۥ

lati ọdọ Ọlọhun ati iyọnu Rẹ̀. Ami wọn wa ni awọn oju wọn ni oripa fifi orikanlẹ̀ (wọn). Eyini ni apejuwe wọn ninu At-Taorata ati apejuwe wọn ninu Injila, nwọn dabi irugbin ti o mu ọmùnu rẹ̀ jade, ti o wa fun u ni agbara ti o si nipọn ti o wa duro ṣinṣin lori opõ rẹ̀ ti o wa njọ awọn agbẹ loju ki o le ma fi wọn bi awọn alaigbagbọ ninu. Ọlọhun ṣe adehun aforiji ati ẹsan ti o tobi fun awọn ti nwọn gbagbọ lododo ti nwọn si ṣe isẹ rere ninu wọn.

فَاسْتَغْلَظَ فَاسْتَوَىٰ عَلَىٰ سُوقِهِۦ يُعْجِبُ ٱلزُّرَّاعَ لِيَغِيظَ بِهِمُ ٱلْكُفَّارَ ۗ وَعَدَ ٱللَّهُ ٱلَّذِينَ ءَامَنُوا۟ وَعَمِلُوا۟ ٱلصَّٰلِحَٰتِ مِنْهُم مَّغْفِرَةً وَأَجْرًا عَظِيمًۢا ﴿٢٩﴾

## *(49) Suratul - Hujurãti*

سُورَةُ الحُجُرَاتِ

*Ni orukọ Ọlọhun Ajọkẹ aiye, Aṣakẹ ọrun.*

بِسْمِ ٱللَّهِ ٱلرَّحْمَٰنِ ٱلرَّحِيمِ

**1.** Ẹnyin ẹniti ẹ gbagbọ ni ododo, ẹ kò gbọdọ bẹ niwaju Ọlọhun ati Ojiṣẹ Rẹ̀, ki ẹ si wa paiya Ọlọhun nã. Dajudaju Ọlọhun jẹ Olugbọrọ, Oni-mimọ.

يَٰٓأَيُّهَا ٱلَّذِينَ ءَامَنُوا۟ لَا تُقَدِّمُوا۟ بَيْنَ يَدَىِ ٱللَّهِ وَرَسُولِهِۦ ۖ وَٱتَّقُوا۟ ٱللَّهَ ۚ إِنَّ ٱللَّهَ سَمِيعٌ عَلِيمٌ ﴿١﴾

**2.** Ẹnyin ẹniti ẹ gbagbọ ni ododo, ẹ maṣe gbe ohùn yin ga bori ohùn Annabi mọlẹ̀ atipe ẹ kò gbọdọ kegbe ba a sọrọ̀ gẹgẹbi ikegbe sọrọ̀ apakan nyin si apakeji sọrọ̀ ki iṣẹ nyin ma ba bajẹ nigbati ẹyin kò ni mọ̀.

يَٰٓأَيُّهَا ٱلَّذِينَ ءَامَنُوا۟ لَا تَرْفَعُوٓا۟ أَصْوَٰتَكُمْ فَوْقَ صَوْتِ ٱلنَّبِىِّ وَلَا تَجْهَرُوا۟ لَهُۥ بِٱلْقَوْلِ كَجَهْرِ بَعْضِكُمْ لِبَعْضٍ أَن تَحْبَطَ أَعْمَٰلُكُمْ وَأَنتُمْ لَا تَشْعُرُونَ ﴿٢﴾

**3.** Dajudaju awọn ti nrẹ ohùn wọn silẹ̀ ni ọdọ Ojiṣẹ Ọlọhun awọn eleyi ni ẹniti Ọlọhun ti dan ọkàn

إِنَّ ٱلَّذِينَ يَغُضُّونَ أَصْوَٰتَهُمْ عِندَ رَسُولِ ٱللَّهِ أُو۟لَٰٓئِكَ ٱلَّذِينَ ٱمْتَحَنَ ٱللَّهُ قُلُوبَهُمْ لِلتَّقْوَىٰ

wọn wò fun ipaiyà (Rệ). Idariji wa fun wọn ati ẹsan ti o tobi.

لَهُم مَّغۡفِرَةٌ وَأَجۡرٌ عَظِيمٌ ٣

**4.** Dajudaju awọn ti nkigbe pe ọ lẹhin awọn yara (Hujurãti) ọpọlọpọ wọn kò ni iyè ninu.

إِنَّ ٱلَّذِينَ يُنَادُونَكَ مِن وَرَآءِ ٱلۡحُجُرَٰتِ
أَكۡثَرُهُمۡ لَا يَعۡقِلُونَ ٤

**5.** Atipe ti o ba jẹ pe nwọn ṣe ifarada titi irẹ fi jade si wọn ni, iba dara fun wọn ju. Ọlọhun si ni Alaforiji, Onikẹ.

وَلَوۡ أَنَّهُمۡ صَبَرُواْ حَتَّىٰ تَخۡرُجَ إِلَيۡهِمۡ لَكَانَ خَيۡرٗا لَّهُمۡۚ
وَٱللَّهُ غَفُورٞ رَّحِيمٞ ٥

**6.** Ẹnyin onigbagbọ ododo, bi awọn enia buburu ba mu irohin kan wa ba nyin, ẹ wadi rệ wò ki ẹ ma ba ṣe awọn enia kan ni ṣùta pẹlu aimọ, lẹhinna ki ẹ ma ba di ẹniti o ṣe abamọ lori ohun ti ẹ̀ ṣe.

يَٰٓأَيُّهَا ٱلَّذِينَ ءَامَنُوٓاْ إِن جَآءَكُمۡ فَاسِقُۢ بِنَبَإٖ فَتَبَيَّنُوٓاْ
أَن تُصِيبُواْ قَوۡمَۢا بِجَهَٰلَةٖ فَتُصۡبِحُواْ عَلَىٰ مَا فَعَلۡتُمۡ
نَٰدِمِينَ ٦

**7.** Atipe ki ẹ mọ̀ pe dajudaju ojiṣẹ Ọlọhun mbẹ larin nyin. Ti o ba jẹ pe o ntẹle ti nyin ninu ọpọlọpọ nkan ni, dajudaju ẹnyin iba ti ko si idamu; ṣugbọn Ọlọhun mu ki ẹ fẹ igbagbọ ododo atipe O ṣe e l'ọṣọ sinu ọkàn nyin, O si jẹ ki ẹ korira si inu ọkàn yin aigbagbọ ati iwa buburu ati aigbọran. Awọn eleyi ni olutọna tãrà.

وَٱعۡلَمُوٓاْ أَنَّ فِيكُمۡ رَسُولَ ٱللَّهِۚ لَوۡ يُطِيعُكُمۡ فِي كَثِيرٖ
مِّنَ ٱلۡأَمۡرِ لَعَنِتُّمۡ وَلَٰكِنَّ ٱللَّهَ حَبَّبَ إِلَيۡكُمُ ٱلۡإِيمَٰنَ
وَزَيَّنَهُۥ فِي قُلُوبِكُمۡ وَكَرَّهَ إِلَيۡكُمُ ٱلۡكُفۡرَ وَٱلۡفُسُوقَ
وَٱلۡعِصۡيَانَۚ أُوْلَٰٓئِكَ هُمُ ٱلرَّٰشِدُونَ ٧

**8.** Eyi jẹ õre-ajulọ kan lati ọdọ Ọlọhun ati idẹra. Atipe Ọlọhun ni Onimimọ, Ọlọgbọn.

فَضۡلٗا مِّنَ ٱللَّهِ وَنِعۡمَةٗۚ وَٱللَّهُ عَلِيمٌ حَكِيمٞ ٨

**9.** Atipe ti ẹgbẹ meji ninu awọn onigbagbọ ododo ba nba ara wọn ja, ẹ ṣe atunṣe larin awọn mejẽji. Bi ọkan ninu wọn ba kọja ãlà lori ikeji, ẹ ba eyiti o kọja ãlà ja titi yio

وَإِن طَآئِفَتَانِ مِنَ ٱلۡمُؤۡمِنِينَ ٱقۡتَتَلُواْ فَأَصۡلِحُواْ
بَيۡنَهُمَاۖ فَإِنۢ بَغَتۡ إِحۡدَىٰهُمَا عَلَى ٱلۡأُخۡرَىٰ فَقَٰتِلُواْ
ٱلَّتِي تَبۡغِي حَتَّىٰ تَفِيٓءَ إِلَىٰٓ أَمۡرِ ٱللَّهِۚ فَإِن فَآءَتۡ

فَأَصْلِحُوا بَيْنَهُمَا بِالْعَدْلِ وَأَقْسِطُوا إِنَّ اللَّهَ يُحِبُّ الْمُقْسِطِينَ ﴿٩﴾

fi şẹri wa sibi aşẹ Ọlọhun, ti o ba si şẹri ẹ şe atunşe larin awọn mejẽji pẹlu dede ati ẹtọ. Dajudaju Ọlọhun fẹran awọn oluşe-ẹtọ.

إِنَّمَا الْمُؤْمِنُونَ إِخْوَةٌ فَأَصْلِحُوا بَيْنَ أَخَوَيْكُمْ وَاتَّقُوا اللَّهَ لَعَلَّكُمْ تُرْحَمُونَ ﴿١٠﴾

**10.** Ọmọ-iya ni awọn olugbagbọ ododo jẹ nitorina ẹ şe atunşe larin awọn ọmo iya nyin mejeji atipe ki ẹ paiya Ọlọhun ki a le kẹ nyin.

يَا أَيُّهَا الَّذِينَ آمَنُوا لَا يَسْخَرْ قَوْمٌ مِنْ قَوْمٍ عَسَىٰ أَنْ يَكُونُوا خَيْرًا مِنْهُمْ وَلَا نِسَاءٌ مِنْ نِسَاءٍ عَسَىٰ أَنْ يَكُنَّ خَيْرًا مِنْهُنَّ وَلَا تَلْمِزُوا أَنْفُسَكُمْ وَلَا تَنَابَزُوا بِالْأَلْقَابِ بِئْسَ الِاسْمُ الْفُسُوقُ بَعْدَ الْإِيمَانِ وَمَنْ لَمْ يَتُبْ فَأُولَٰئِكَ هُمُ الظَّالِمُونَ ﴿١١﴾

**11.** Ẹnyin ti ẹ gbagbọ ni ododo, ki awọn enia kan maşe ma fi awọn enia kan şe yẹyẹ, o le jẹ pe nwọn dara ju wọn lọ (lọdọ Ọlọhun); ki obirin maşe (yẹ̀yẹ̃) obirin, o le jẹ pe nwọn dara ju wọn lọ. Ẹ kò gbọdọ bu ara nyin, ẹ kò si gbọdọ pe ara nyin ni oriki buburu. Aidara ni orukọ buburu lẹhin igbagbọ ododo; ẹniti kò ba ronupiwada awọn eleyini ni alabosi.

يَا أَيُّهَا الَّذِينَ آمَنُوا اجْتَنِبُوا كَثِيرًا مِنَ الظَّنِّ إِنَّ بَعْضَ الظَّنِّ إِثْمٌ وَلَا تَجَسَّسُوا وَلَا يَغْتَبْ بَعْضُكُمْ بَعْضًا أَيُحِبُّ أَحَدُكُمْ أَنْ يَأْكُلَ لَحْمَ أَخِيهِ مَيْتًا فَكَرِهْتُمُوهُ وَاتَّقُوا اللَّهَ إِنَّ اللَّهَ تَوَّابٌ رَحِيمٌ ﴿١٢﴾

**12.** Ẹnyin ti ẹ gbagbọ ni ododo, ẹ jinna si ọpọlọpọ erokero, dajudaju apakan erokerò (abadida) jẹ ẹşẹ; atipe ki ẹ maşe tọpinpin ara nyin ki apakan nyin maşe pẹgàn apakan lẹhin. Ọkan ninu nyin ha fẹ lati jẹ ẹran ọmọ iya rẹ̀ ti o ti ku ni? Ẹnyin korira eyi, ki ẹ paiya Ọlọhun, dajudaju Ọlọhun jẹ Olugba-ironupiwada Onikẹ.

يَا أَيُّهَا النَّاسُ إِنَّا خَلَقْنَاكُمْ مِنْ ذَكَرٍ وَأُنْثَىٰ وَجَعَلْنَاكُمْ شُعُوبًا وَقَبَائِلَ لِتَعَارَفُوا إِنَّ أَكْرَمَكُمْ عِنْدَ اللَّهِ أَتْقَاكُمْ إِنَّ اللَّهَ عَلِيمٌ خَبِيرٌ ﴿١٣﴾

**13.** Ẹnyin enia, dajudaju A da nyin lati ara ọkunrin ati obirin, A si şe nyin ni orilẹ̀ ede ati iran-iran ki ẹ le bã mã mọ ara nyin. Dajudaju ẹniti o ni ọla ju lọdọ

Ọlọhun ninu yin ni ẹniti o paiya (Rẹ̀) ju. Dajudaju Ọlọhun ni Oni-mimọ̀ Alamọtan.

**14.** Awọn Larubawa oko sọpe: Awa ti gbagbọ. Sọpe: Ẹnyin kò gbagbọ, ṣugbọn ẹ sọpe, Awa ti juwọ-jusẹ silẹ̀ (fun Ọlọhun); atipe igbagbọ na kòiti ko sinu ọkàn nyin. Atipe ti ẹnyin ba tẹle ti Ọlọhun ati ojiṣẹ Rẹ̀, On kò ni din kinikan ku fun yin ninu (ẹsan) iṣẹ nyin. Dajudaju Ọlọhun ni Alaforiji, Onikẹ.

۞ قَالَتِ ٱلْأَعْرَابُ ءَامَنَّا قُل لَّمْ تُؤْمِنُوا۟ وَلَـٰكِن
قُولُوٓا۟ أَسْلَمْنَا وَلَمَّا يَدْخُلِ ٱلْإِيمَـٰنُ فِى قُلُوبِكُمْ
وَإِن تُطِيعُوا۟ ٱللَّهَ وَرَسُولَهُۥ لَا يَلِتْكُم مِّنْ أَعْمَـٰلِكُمْ
شَيْـًٔا إِنَّ ٱللَّهَ غَفُورٌ رَّحِيمٌ ﴿١٤﴾

**15.** Dajudaju awọn olugbagbọ ododo ni awọn ẹniti o ni igbagbọ ododo si Ọlọhun ati Ojiṣẹ Rẹ̀ lẹhinna ti nwọn kò ṣe tabitabi, lẹhinna ti nwọn si sapa si oju ọna Ọlọhun pẹlu owó wọn ati ara wọn. Awọn elewọnyi ni oluṣe ododo.

إِنَّمَا ٱلْمُؤْمِنُونَ ٱلَّذِينَ ءَامَنُوا۟ بِٱللَّهِ وَرَسُولِهِۦ
ثُمَّ لَمْ يَرْتَابُوا۟ وَجَـٰهَدُوا۟ بِأَمْوَٰلِهِمْ وَأَنفُسِهِمْ
فِى سَبِيلِ ٱللَّهِ أُو۟لَـٰٓئِكَ هُمُ ٱلصَّـٰدِقُونَ ﴿١٥﴾

**16.** Sọpe: Ẹnyin o ha ma fi ẹsin nyin mọ Ọlọhun ni? Nigbati Ọlọhun na ti mọ ohun ti mbẹ ninu sanma ati inu ilẹ̀. Atipe Ọlọhun na ni Oni-mimọ̀ gbogbo nkan.

قُلْ أَتُعَلِّمُونَ ٱللَّهَ بِدِينِكُمْ وَٱللَّهُ
يَعْلَمُ مَا فِى ٱلسَّمَـٰوَٰتِ وَمَا فِى ٱلْأَرْضِ
وَٱللَّهُ بِكُلِّ شَىْءٍ عَلِيمٌ ﴿١٦﴾

**17.** Nwọn yio ma sinregun fun ọ nitoripe nwọn gba Islamu. Sọpe: Ẹ ma wulẹ sinregun fun mi nitori gbigba Islamu nyin, ṣugbọn Ọlọhun ni o le sinregun fun nyin nitoripe O fi nyin mọna sibi igbagbọ lododo ti ẹnyin ba jẹ olododo.

يَمُنُّونَ عَلَيْكَ أَنْ أَسْلَمُوا۟ قُل لَّا تَمُنُّوا۟ عَلَىَّ إِسْلَـٰمَكُم
بَلِ ٱللَّهُ يَمُنُّ عَلَيْكُمْ أَنْ هَدَىٰكُمْ لِلْإِيمَـٰنِ إِن كُنتُمْ
صَـٰدِقِينَ ﴿١٧﴾

**18.** Dajudaju Qlǫhun mǫ ohun ti o pamǫ sinu sanma ati ilę̀ atipe Qlǫhun ni Oluri ohun ti ę nşe nişę.

إِنَّ ٱللَّهَ يَعۡلَمُ غَيۡبَ ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَٱلۡأَرۡضِۚ وَٱللَّهُ بَصِيرُۢ بِمَا تَعۡمَلُونَ ١٨

## *(50) Suratu - Kǫ̃f*




*Ni orukǫ Qlǫhun Ajǫkę aiye, Aşakę ǫrun.*

بِسۡمِ ٱللَّهِ ٱلرَّحۡمَٰنِ ٱلرَّحِيمِ

**1.** Kǫ̃f, (Qlǫhun ni O mǫ ohun ti O gbà l'ero pęlu harafi yi), Mo fi Al-Kùráni ti o tobi bura.

قٓۚ وَٱلۡقُرۡءَانِ ٱلۡمَجِيدِ ١

**2.** Bętiękǫ, şugbǫn nwǫn nşe ẽmǫ̀ nitoripe olukilǫ kan wa ba wǫn lati inu wǫn; awǫn alaigbagbǫ si sǫpe: Eyi ję ohun iyanu.

بَلۡ عَجِبُوٓاْ أَن جَآءَهُم مُّنذِرٞ مِّنۡهُمۡ فَقَالَ ٱلۡكَٰفِرُونَ هَٰذَا شَيۡءٌ عَجِيبٌ ٢

**3.** Nję nigbati awa ba ti ku tan ti a si ti di erupę, iyęn ję idapada ti o jinna réré.

أَءِذَا مِتۡنَا وَكُنَّا تُرَابٗاۖ ذَٰلِكَ رَجۡعُۢ بَعِيدٞ ٣

**4.** Dajudaju Awa ti mǫ ohun ti ilę̀ ję ninu wǫn, Tirà kan ti o sǫ (gbogbo nkan) mbę ni ǫdǫ Wa.

قَدۡ عَلِمۡنَا مَا تَنقُصُ ٱلۡأَرۡضُ مِنۡهُمۡۖ وَعِندَنَا كِتَٰبٌ حَفِيظُۢ ٤

**5.** Şugbǫn nwǫn pe ododo na nirǫ nigbati o de wa ba wǫn, atipe awǫn wà ninu idamu.

بَلۡ كَذَّبُواْ بِٱلۡحَقِّ لَمَّا جَآءَهُمۡ فَهُمۡ فِيٓ أَمۡرٖ مَّرِيجٍ ٥

**6.** Abi awǫn kò şiju wo sanma ti o mbę ni oke wǫn bi A ti şe mǫ ǫ ti A si şe e ni ǫşǫ ti kò si si alafo kan fun u.

أَفَلَمۡ يَنظُرُوٓاْ إِلَى ٱلسَّمَآءِ فَوۡقَهُمۡ كَيۡفَ بَنَيۡنَٰهَا وَزَيَّنَّٰهَا وَمَا لَهَا مِن فُرُوجٖ ٦

**7.** Atipe ilę̀ nã, A tę ę ni pęręsę A si gbe awǫn oke nlanla ju si ori rę̀ A si nhu jade lati inu rę̀ gbogbo orisirisi irugbin ti o dara.

وَٱلۡأَرۡضَ مَدَدۡنَٰهَا وَأَلۡقَيۡنَا فِيهَا رَوَٰسِيَ وَأَنۢبَتۡنَا فِيهَا مِن كُلِّ زَوۡجِۭ بَهِيجٖ ٧

**8.** Niti ariwoye ti o si jẹ iranti fun gbogbo ẹrusin oluṣẹri (si ti Ọlọhun).

تَبْصِرَةً وَذِكْرَىٰ لِكُلِّ عَبْدٍ مُّنِيبٍ ﴿٨﴾

**9.** Awa nsọ omi ti oni ibukun kalẹ lati sanma Asi fi nmu awọn ọgba oko ati awọn eso ti a ma nka hu jade.

وَنَزَّلْنَا مِنَ ٱلسَّمَآءِ مَآءً مُّبَٰرَكًا فَأَنۢبَتْنَا بِهِۦ جَنَّٰتٍ وَحَبَّ ٱلْحَصِيدِ ﴿٩﴾

**10.** Ati awọn igi dabinu ti o gun ti awọn eso rẹ pọn le ara wọn.

وَٱلنَّخْلَ بَاسِقَٰتٍ لَّهَا طَلْعٌ نَّضِيدٌ ﴿١٠﴾

**11.** O jẹ ipese fun awọn ẹru A si tun fi (omi na) ta ilẹ ti o ku ji. Bayi ni ijade (ninu sãre) ri.

رِّزْقًا لِّلْعِبَادِ ۖ وَأَحْيَيْنَا بِهِۦ بَلْدَةً مَّيْتًا ۚ كَذَٰلِكَ ٱلْخُرُوجُ ﴿١١﴾

**12.** Dajudaju awọn enia Nuha ti pe (ododo) nirọ ṣiwaju wọn ati awọn ara Rassi ati awọn ijọ Samudu.

كَذَّبَتْ قَبْلَهُمْ قَوْمُ نُوحٍ وَأَصْحَٰبُ ٱلرَّسِّ وَثَمُودُ ﴿١٢﴾

**13.** Ati awọn Hadi ati Firiaona ati awọn ọmọ iya Lutu.

وَعَادٌ وَفِرْعَوْنُ وَإِخْوَٰنُ لُوطٍ ﴿١٣﴾

**14.** Ati awọn ara aginju igbo ati awọn enia Tubai. Ọkõkan wọn lo pe awọn ojiṣẹ ni opurọ, nitorina ileri iyà Mi si ṣẹ le wọn lori.

وَأَصْحَٰبُ ٱلْأَيْكَةِ وَقَوْمُ تُبَّعٍ ۚ كُلٌّ كَذَّبَ ٱلرُّسُلَ فَحَقَّ وَعِيدِ ﴿١٤﴾

**15.** Njẹ awọn ẹda akọkọ ha ko ãrẹ ba Wa bi? Bẹtiẹkọ, awọn wa ninu iyemeji nipa titunni da.

أَفَعَيِينَا بِٱلْخَلْقِ ٱلْأَوَّلِ ۚ بَلْ هُمْ فِى لَبْسٍ مِّنْ خَلْقٍ جَدِيدٍ ﴿١٥﴾

**16.** Atipe dajudaju A ti da enia A si mọ ohun ti ẹmi rẹ mba a sọ atipe Awa sunmọ ọ ju ikaṣan Ọrùn rẹ lọ.

وَلَقَدْ خَلَقْنَا ٱلْإِنسَٰنَ وَنَعْلَمُ مَا تُوَسْوِسُ بِهِۦ نَفْسُهُۥ ۖ وَنَحْنُ أَقْرَبُ إِلَيْهِ مِنْ حَبْلِ ٱلْوَرِيدِ ﴿١٦﴾

**17.** Nigbati awọn olugba (ọ̀rọ) meji bẹrẹ si gba (ọ̀rọ), nwọn a joko ni ọwọ ọtun ati osi.

إِذْ يَتَلَقَّى ٱلْمُتَلَقِّيَانِ عَنِ ٱلْيَمِينِ وَعَنِ ٱلشِّمَالِ قَعِيدٌ ﴿١٧﴾

مَّا يَلْفِظُ مِن قَوْلٍ إِلَّا لَدَيْهِ رَقِيبٌ عَتِيدٌ ﴿١٨﴾

**18.** (Ẹnikan) kò ni sọ gbolohun ọ̀rọ kan ayafi ki olùṣọ kan ti joko ni ọdọ rẹ̀.

وَجَآءَتْ سَكْرَةُ ٱلْمَوْتِ بِٱلْحَقِّ ذَٰلِكَ مَا كُنتَ مِنْهُ تَحِيدُ ﴿١٩﴾

**19.** Atipe ipọka iku ti de niti otitọ; eyi ni ohun ti o nsa fun.

وَنُفِخَ فِي ٱلصُّورِ ذَٰلِكَ يَوْمُ ٱلْوَعِيدِ ﴿٢٠﴾

**20.** Atipe a o fun fere. iyẹn ni ọjọ ileri iyà.

وَجَآءَتْ كُلُّ نَفْسٍ مَّعَهَا سَآئِقٌ وَشَهِيدٌ ﴿٢١﴾

**21.** Olukuluku ẹmi yio wa pẹlu oludari (rẹ̀) ati ẹlẹri.

لَّقَدْ كُنتَ فِي غَفْلَةٍ مِّنْ هَٰذَا فَكَشَفْنَا عَنكَ غِطَآءَكَ فَبَصَرُكَ ٱلْيَوْمَ حَدِيدٌ ﴿٢٢﴾

**22.** Dajudaju irẹ ti jẹ alaibikita si eyi, Awa si ti ṣi ebibo rẹ kuro fun ọ, nitorina iriran rẹ yio mu ṣanṣan loni.

وَقَالَ قَرِينُهُۥ هَٰذَا مَا لَدَيَّ عَتِيدٌ ﴿٢٣﴾

**23.** Atipe alabarin rẹ̀ yio sọpe: Eyi ni ohun ti o ti wa lọdọ mi.

أَلْقِيَا فِي جَهَنَّمَ كُلَّ كَفَّارٍ عَنِيدٍ ﴿٢٤﴾

**24.** Ẹ ju gbogbo awọn alaigbagbọ olorin kunkun sinu ina.

مَّنَّاعٍ لِّلْخَيْرِ مُعْتَدٍ مُّرِيبٍ ﴿٢٥﴾

**25.** Olukọ õre (fun enia) olukọja ẹnu-àlà, oniyemeji.

ٱلَّذِي جَعَلَ مَعَ ٱللَّهِ إِلَٰهًا ءَاخَرَ فَأَلْقِيَاهُ فِي ٱلْعَذَابِ ٱلشَّدِيدِ ﴿٢٦﴾

**26.** Ẹniti o fi ọlọhun miran pẹlu Ọlọhun-kanṣoṣo, nitorina ẹju u sinu iyà ti o le koko.

۞ قَالَ قَرِينُهُۥ رَبَّنَا مَآ أَطْغَيْتُهُۥ وَلَٰكِن كَانَ فِي ضَلَٰلٍۭ بَعِيدٍ ﴿٢٧﴾

**27.** Alabarin rẹ yio sọpe: Oluwa wa, emi kọ lo ṣi i l'ọna ṣugbọn o jẹ ẹni ti o wa ninu iṣina ti o jinna réré.

قَالَ لَا تَخْتَصِمُوا۟ لَدَيَّ وَقَدْ قَدَّمْتُ إِلَيْكُم بِٱلْوَعِيدِ ﴿٢٨﴾

**28.** (Ọlọhun) yio sọpe: Ẹ maṣe ba ara nyin ṣe ariyanjiyan ni ọdọ Mi, dajudaju Emi ti ṣe ileri ṣiwaju fun yin.

**29.** Ọrọ na kò ni yipada ni ọdọ Mi, atipe Emi kò ni ṣe abosi fun awọn ẹru.

مَا يُبَدَّلُ ٱلْقَوْلُ لَدَيَّ وَمَآ أَنَا۠ بِظَلَّٰمٍ لِّلْعَبِيدِ ﴿٢٩﴾

**30.** Ni ọjọ ti A o sọ fun (ina) Jahannama pe: Njẹ o ti kun to bi? Yio si sọpe: Njẹ a le ri kun u bi?

يَوْمَ نَقُولُ لِجَهَنَّمَ هَلِ ٱمْتَلَأْتِ وَتَقُولُ هَلْ مِن مَّزِيدٍ ﴿٣٠﴾

**31.** Ọgba idẹra na a o sunmọ awọn olupaiya (Ọlọhun), kò ni jinna (si wọn).

وَأُزْلِفَتِ ٱلْجَنَّةُ لِلْمُتَّقِينَ غَيْرَ بَعِيدٍ ﴿٣١﴾

**32.** Eyi ni ohun ti a ṣe ni adehun fun gbogbo awọn oluronupiwada ti o si nṣọ majẹmu.

هَٰذَا مَا تُوعَدُونَ لِكُلِّ أَوَّابٍ حَفِيظٍ ﴿٣٢﴾

**33.** Ẹniti o nbẹru (Oluwa) Ajọkẹ aiye ni ikọ̀kọ̀, ti o si wa pẹlu ọkàn ti o ṣẹri (si ọdọ Ọlọhun).

مَّنْ خَشِيَ ٱلرَّحْمَٰنَ بِٱلْغَيْبِ وَجَآءَ بِقَلْبٍ مُّنِيبٍ ﴿٣٣﴾

**34.** Ẹ wọ inu rẹ̀ pẹlu alafia. Eyi ni ọjọ iṣe gbere.

ٱدْخُلُوهَا بِسَلَٰمٍ ذَٰلِكَ يَوْمُ ٱلْخُلُودِ ﴿٣٤﴾

**35.** Ohun ti nwọn nfẹ yio ma wa fun wọn ninu rẹ̀, alekun si mbẹ ni ọdọ Wa.

لَهُم مَّا يَشَآءُونَ فِيهَا وَلَدَيْنَا مَزِيدٌ ﴿٣٥﴾

**36.** Melomelo ijọ ti A ti parẹ ṣiwaju wọn, nwọn si ni agbara ti o le ju wọn lọ, nwọn salọ ninu ilu na. Njẹ ibusala wa nibẹ (fun wọn bi)?

وَكَمْ أَهْلَكْنَا قَبْلَهُم مِّن قَرْنٍ هُمْ أَشَدُّ مِنْهُم بَطْشًا فَنَقَّبُوا۟ فِي ٱلْبِلَٰدِ هَلْ مِن مَّحِيصٍ ﴿٣٦﴾

**37.** Dajudaju iranti wa ninu eyi fun ẹniti o ni ọkàn tabi ẹniti o dẹ eti silẹ̀ ti on na si jẹ ẹniti o fi ọkan sii.

إِنَّ فِي ذَٰلِكَ لَذِكْرَىٰ لِمَن كَانَ لَهُۥ قَلْبٌ أَوْ أَلْقَى ٱلسَّمْعَ وَهُوَ شَهِيدٌ ﴿٣٧﴾

**38.** Atipe dajudaju A da sanma ati ilẹ̀ ati ohun ti o wa larin awọn mejẽji ninu ọjọ mẹfa, A ko si kãrẹ.

وَلَقَدْ خَلَقْنَا ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَٱلْأَرْضَ وَمَا بَيْنَهُمَا فِي سِتَّةِ أَيَّامٍ وَمَا مَسَّنَا مِن لُّغُوبٍ ﴿٣٨﴾

**39.** Nitorina şe suru lori ohun ti nwǫn sǫ, ki o şe mimǫ ati ǫpę fun Oluwa rę şiwaju ki õrùn to yǫ ati siwaju ki õrun to wǫ (ki irun).

فَٱصۡبِرۡ عَلَىٰ مَا يَقُولُونَ وَسَبِّحۡ بِحَمۡدِ رَبِّكَ قَبۡلَ طُلُوعِ ٱلشَّمۡسِ وَقَبۡلَ ٱلۡغُرُوبِ ٣٩

**40.** Ati ni oru ki o şe afǫmǫ fun U ati lęhin irun.

وَمِنَ ٱلَّيۡلِ فَسَبِّحۡهُ وَأَدۡبَٰرَ ٱلسُّجُودِ ٤٠

**41.** Atipe ki o tęti si ǫjǫ ti apeni yio pe ipe lati aye kan ti o sunmǫ.

وَٱسۡتَمِعۡ يَوۡمَ يُنَادِ ٱلۡمُنَادِ مِن مَّكَانٖ قَرِيبٖ ٤١

**42.** Ni ǫjǫ ti nwǫn o gbǫ ijagbe pęlu otitǫ. Iyęn ni ǫjǫ ijade (ninu sare).

يَوۡمَ يَسۡمَعُونَ ٱلصَّيۡحَةَ بِٱلۡحَقِّۚ ذَٰلِكَ يَوۡمُ ٱلۡخُرُوجِ ٤٢

**43.** Dajudaju Awa ni A nda abęmi Awa ni a si npa ęniti o ku, ǫdǫ Wa ni ipada si.

إِنَّا نَحۡنُ نُحۡيِۦ وَنُمِيتُ وَإِلَيۡنَا ٱلۡمَصِيرُ ٤٣

**44.** Ǫjǫ ti ilę̀ yio faya mǫ wǫn lara, wǫn yio ma jade ni yarayara, iyęn ni akojǫ ti o rǫrun ni ǫdǫ Wa.

يَوۡمَ تَشَقَّقُ ٱلۡأَرۡضُ عَنۡهُمۡ سِرَاعٗاۚ ذَٰلِكَ حَشۡرٌ عَلَيۡنَا يَسِيرٞ ٤٤

**45.** Awa ni A mǫ ju nipa ohun ti nwǫn nsǫ, irę ko le mu wǫn nipa. Ki o fi Al-Kurani şe iranti fun ęniti o nbęru ileri Mi.

نَّحۡنُ أَعۡلَمُ بِمَا يَقُولُونَۖ وَمَآ أَنتَ عَلَيۡهِم بِجَبَّارٖۖ فَذَكِّرۡ بِٱلۡقُرۡءَانِ مَن يَخَافُ وَعِيدِ ٤٥

## *(51) Suratul - Sāriyāti*




*Ni orukǫ Ǫlǫhun Ajǫkę aiye, Aşakę ǫrun.*

بِسۡمِ ٱللَّهِ ٱلرَّحۡمَٰنِ ٱلرَّحِيمِ

**1.** Mo fi atęgun ti o ma ntu iyępę ni titu bura.

وَٱلذَّٰرِيَٰتِ ذَرۡوٗا ١

**2.** Ati olugbe ęru ti o wuwo ni gbigbe.

فَٱلۡحَٰمِلَٰتِ وِقۡرٗا ٢

**3.** Ati olu sare pẹlu irọrun.

فَٱلْجَٰرِيَٰتِ يُسْرًا ٣

**4.** Ati awọn olupin nkan.

فَٱلْمُقَسِّمَٰتِ أَمْرًا ٤

**5.** Dajudaju ohun ti a fi ṣe adehun fun nyin ododo ni.

إِنَّمَا تُوعَدُونَ لَصَادِقٌ ٥

**6.** Atipe dajudaju (ọjọ) ẹsan ododo ni yio de.

وَإِنَّ ٱلدِّينَ لَوَٰقِعٌ ٦

**7.** Mo fi sanma ti o ni ọpọlọpọ oju ọna bura.

وَٱلسَّمَآءِ ذَاتِ ٱلْحُبُكِ ٧

**8.** Dajudaju ẹnyin wa ninu ọ̀rọ̀ ti o yapa.

إِنَّكُمْ لَفِى قَوْلٍ مُّخْتَلِفٍ ٨

**9.** A o sẹri kuro (nibi inigbagbọ si Al Quran) ẹni ti ao sẹ ri rẹ.

يُؤْفَكُ عَنْهُ مَنْ أُفِكَ ٩

**10.** Egbe ni fun awọn opurọ.

قُتِلَ ٱلْخَرَّٰصُونَ ١٠

**11.** Awọn ẹniti nwọn gbagbera si inu aimọkan.

ٱلَّذِينَ هُمْ فِى غَمْرَةٍ سَاهُونَ ١١

**12.** Nwọn bere pe nigbawo ni ọjọ ẹsan?

يَسْـَٔلُونَ أَيَّانَ يَوْمُ ٱلدِّينِ ١٢

**13.** Ni ọjọ na a o jẹ wọn ni iyà ninu ina.

يَوْمَ هُمْ عَلَى ٱلنَّارِ يُفْتَنُونَ ١٣

**14.** Ẹ tọ iyà nyin wo, eyi ni iyà ti ẹnyin nkanju rẹ̀ (laiye).

ذُوقُوا۟ فِتْنَتَكُمْ هَٰذَا ٱلَّذِى كُنتُم بِهِۦ تَسْتَعْجِلُونَ ١٤

**15.** Dajudaju awọn olupaiya, nwọn yio ma bẹ ninu ọgba idẹra ati omi iṣẹlẹru.

إِنَّ ٱلْمُتَّقِينَ فِى جَنَّٰتٍ وَعُيُونٍ ١٥

**16.** Nwọn o ma gba ohun ti Oluwa wọn ba fun wọn. Dajudaju nwọn jẹ oluṣe rere ṣiwaju iyẹn..

ءَاخِذِينَ مَآ ءَاتَىٰهُمْ رَبُّهُمْ ۚ إِنَّهُمْ كَانُوا۟ قَبْلَ ذَٰلِكَ مُحْسِنِينَ ١٦

**17.** Nwọn jẹ ẹniti o nsun õrun diẹ ni oru.

كَانُوا۟ قَلِيلًا مِّنَ ٱلَّيْلِ مَا يَهْجَعُونَ ١٧

**18.** Nwọn mã ntọrọ aforiji ni afẹmọjumọ.

وَبِٱلْأَسْحَارِ هُمْ يَسْتَغْفِرُونَ ١٨

**19.** Nwọn ma nmu ninu dukia wọn fun ẹniti o tọrọ ati ẹniti kò tọrọ.

وَفِىٓ أَمْوَٰلِهِمْ حَقٌّ لِّلسَّآئِلِ وَٱلْمَحْرُومِ ١٩

**20.** Awọn ami wa ni ori ilẹ̀ fun awọn ẹniti nwọn mọ amọdaju.

وَفِى ٱلْأَرْضِ ءَايَـٰتٌ لِّلْمُوقِنِينَ ٢٠

**21.** (Ami wa) ninu ara nyin papa, ẹnyin kò woye ni?

وَفِىٓ أَنفُسِكُمْ ۚ أَفَلَا تُبْصِرُونَ ٢١

**22.** Awọn ese nyin wa ninu sanma ati ohun ti a ṣe ni adehun fun nyin.

وَفِى ٱلسَّمَآءِ رِزْقُكُمْ وَمَا تُوعَدُونَ ٢٢

**23.** Mo fi Oluwa sanma ati ilẹ̀ bura, dajudaju o jẹ ododo gẹgẹbi o se jẹ ododo wipe ẹyin na nsọrọ.

فَوَرَبِّ ٱلسَّمَآءِ وَٱلْأَرْضِ إِنَّهُۥ لَحَقٌّ مِّثْلَ مَآ أَنَّكُمْ تَنطِقُونَ ٢٣

**24.** Njẹ ọ̀rọ awọn alejo Ibrahima ti nwọn jẹ alapọnle ti wa ba ọ bi?

هَلْ أَتَىٰكَ حَدِيثُ ضَيْفِ إِبْرَٰهِيمَ ٱلْمُكْرَمِينَ ٢٤

**25.** Nigbati nwọn wọle tọ ọ lọ, ti nwọn sọpe: Alafia ki o ba ọ, on na sọpe: Alafia ki oma bẹ fun yin, ẹnyin ijọ ti akò mọ.

إِذْ دَخَلُوا۟ عَلَيْهِ فَقَالُوا۟ سَلَـٰمًا ۖ قَالَ سَلَـٰمٌ قَوْمٌ مُّنكَرُونَ ٢٥

**26.** On si yiju si awọn enia rẹ̀ o si de pẹlu ọdọ ẹran ti o lọra (ti nwọn din).

فَرَاغَ إِلَىٰٓ أَهْلِهِۦ فَجَآءَ بِعِجْلٍ سَمِينٍ ٢٦

**27.** O si gbe e sunmọ ọdọ wọn. O si wipe: Ẹnyin o wa ni jẹun bi?

فَقَرَّبَهُۥٓ إِلَيْهِمْ قَالَ أَلَا تَأْكُلُونَ ٢٧

**28.** Nigbana o fi ibẹru wọn si ọkàn. Nwọn sọpe: Maṣe bẹru,

فَأَوْجَسَ مِنْهُمْ خِيفَةً ۖ قَالُوا۟ لَا تَخَفْ ۖ وَبَشَّرُوهُ

بِغُلَٰمٍ عَلِيمٍ ﴿٢٨﴾

awọn si fun u niro idunnu nipa ọmọ ọkunrin kan ti o jẹ onimimọ.

فَأَقْبَلَتِ ٱمْرَأَتُهُۥ فِى صَرَّةٍ فَصَكَّتْ وَجْهَهَا وَقَالَتْ عَجُوزٌ عَقِيمٌ ﴿٢٩﴾

**29.** Nigbana iyawo rẹ̀ wa dojukọ ọ, o ke ibosi o si gba oju ara rẹ̀, o si wipe: Arugbo ti o ti di àgàn.

قَالُوا۟ كَذَٰلِكِ قَالَ رَبُّكِ ۖ إِنَّهُۥ هُوَ ٱلْحَكِيمُ ٱلْعَلِيمُ ﴿٣٠﴾

**30.** Nwọn sọpe: Bayi ni Oluwa rẹ wi. Dajudaju On ni Ọlọgbọn, Oni-mimọ.

۞ قَالَ فَمَا خَطْبُكُمْ أَيُّهَا ٱلْمُرْسَلُونَ ﴿٣١﴾

**31.** O sọpe: Kini iṣẹ nyin, Ẹnyin ojiṣẹ.

قَالُوٓا۟ إِنَّآ أُرْسِلْنَآ إِلَىٰ قَوْمٍ مُّجْرِمِينَ ﴿٣٢﴾

**32.** Nwọn sọpe: A ran wa si awọn enia onişẹ buburu ni.

لِنُرْسِلَ عَلَيْهِمْ حِجَارَةً مِّن طِينٍ ﴿٣٣﴾

**33.** Ki a le ju wọn ni okuta amọ ti a sun.

مُّسَوَّمَةً عِندَ رَبِّكَ لِلْمُسْرِفِينَ ﴿٣٤﴾

**34.** Eyiti a ti sami si lati ọdọ Oluwa rẹ fun awọn butulu.

فَأَخْرَجْنَا مَن كَانَ فِيهَا مِنَ ٱلْمُؤْمِنِينَ ﴿٣٥﴾

**35.** Nitorina Awa mu awọn ti nwọn jẹ onigbagbọ ododo jade kuro ninu rẹ̀.

فَمَا وَجَدْنَا فِيهَا غَيْرَ بَيْتٍ مِّنَ ٱلْمُسْلِمِينَ ﴿٣٦﴾

**36.** Awa kò ri ju ile kan ti o jẹ ti awọn olupa ofin Ọlọhun mọ lọ.

وَتَرَكْنَا فِيهَآ ءَايَةً لِّلَّذِينَ يَخَافُونَ ٱلْعَذَابَ ٱلْأَلِيمَ ﴿٣٧﴾

**37.** Awa si fi ami kan silẹ̀ ninu rẹ̀ fun awọn ti nwọn bẹru iyà ẹlẹta elero.

وَفِى مُوسَىٰٓ إِذْ أَرْسَلْنَٰهُ إِلَىٰ فِرْعَوْنَ بِسُلْطَٰنٍ مُّبِينٍ ﴿٣٨﴾

**38.** Atipe ninu Musa (ami wa) nigbati A ran a si Firiaona pẹlu agbara ti o han gedegbe.

فَتَوَلَّىٰ بِرُكْنِهِۦ وَقَالَ سَٰحِرٌ أَوْ مَجْنُونٌ ﴿٣٩﴾

**39.** Şugbọn o (Firiaona) şẹri pẹlu ọmọ ogun rẹ̀ o sọpe: Onidan kan tabi were kan ni.

فَأَخَذْنَٰهُ وَجُنُودَهُۥ فَنَبَذْنَٰهُمْ فِى ٱلْيَمِّ وَهُوَ مُلِيمٌ ﴿٤٠﴾

**40.** Nitorina A mu u ati awọn ọmọogun rẹ̀, Awa si ju wọn sinu okun, on si di ẹni ẽbu.

وَفِى عَادٍ إِذْ أَرْسَلْنَا عَلَيْهِمُ ٱلرِّيحَ ٱلْعَقِيمَ ﴿٤١﴾

**41.** Atipe (ami wa) ninu (iparun) Adi, nigbati A ran atẹgun iparun si wọn.

مَا تَذَرُ مِن شَىْءٍ أَتَتْ عَلَيْهِ إِلَّا جَعَلَتْهُ كَٱلرَّمِيمِ ﴿٤٢﴾

**42.** Kò fi ohunkohun ti o ba silẹ̀ laijẹ pe o sọ ọ dabi ohun ti oti gbo yẹbẹyẹbẹ.

وَفِى ثَمُودَ إِذْ قِيلَ لَهُمْ تَمَتَّعُوا۟ حَتَّىٰ حِينٍ ﴿٤٣﴾

**43.** Atipe ninu Samudu (ami wa) nigbati a sọ fun wọn pe: Ẹ jaye fun igba diẹ.

فَعَتَوْا۟ عَنْ أَمْرِ رَبِّهِمْ فَأَخَذَتْهُمُ ٱلصَّٰعِقَةُ وَهُمْ يَنظُرُونَ ﴿٤٤﴾

**44.** Nwọn si gberaga si aṣẹ Oluwa wọn, nitorina igbe iparun ba wọn, nwọn si nwo (o).

فَمَا ٱسْتَطَٰعُوا۟ مِن قِيَامٍ وَمَا كَانُوا۟ مُنتَصِرِينَ ﴿٤٥﴾

**45.** Nitorina nwọn kò le dide duro mọ, nwọn kò si le ran ara wọn lọwọ.

وَقَوْمَ نُوحٍ مِّن قَبْلُ إِنَّهُمْ كَانُوا۟ قَوْمًا فَٰسِقِينَ ﴿٤٦﴾

**46.** Ati awọn enia Nuha ni iṣaju, dajudaju nwọn jẹ ẹlẹṣẹ enia.

وَٱلسَّمَآءَ بَنَيْنَٰهَا بِأَيْي۟دٍ وَإِنَّا لَمُوسِعُونَ ﴿٤٧﴾

**47.** Atipe sanma A mọ ọ pẹlu agbara Wa, Awa ni A mu u fẹ̀.

وَٱلْأَرْضَ فَرَشْنَٰهَا فَنِعْمَ ٱلْمَٰهِدُونَ ﴿٤٨﴾

**48.** Atipe ilẹ̀ Awa tẹ ẹ, awọn olùtẹ (ilẹ̀) na ma dara o.

وَمِن كُلِّ شَىْءٍ خَلَقْنَا زَوْجَيْنِ لَعَلَّكُمْ تَذَكَّرُونَ ﴿٤٩﴾

**49.** Atipe gbogbo nkan ni A da ni meji-meji ki ẹ le ma ranti.

فَفِرُّوٓا۟ إِلَى ٱللَّهِ إِنِّى لَكُم مِّنْهُ نَذِيرٌ مُّبِينٌ ﴿٥٠﴾

**50.** Nitorina ẹ salọ sọdọ Ọlọhun, dajudaju emi jẹ olukilọ fun nyin lati ọdọ Rẹ̀ ti o han.

**51.** Atipe ẹ kò gbọdọ fi ọlọhun miran pẹlu Ọlọhun. Dajudaju emi jẹ olukilọ gbangba fun nyin lati ọdọ Rẹ̀.

وَلَا تَجۡعَلُواْ مَعَ ٱللَّهِ إِلَٰهًا ءَاخَرَۖ إِنِّي لَكُم مِّنۡهُ نَذِيرٞ مُّبِينٞ ٥١

**52.** Gẹgẹ bayi ni o jẹ pe kò si ojiṣẹ kan ti yio wa ba awọn ti o ṣiwaju wọn afi ki nwọn pe e ni onidan tabi were.

كَذَٰلِكَ مَآ أَتَى ٱلَّذِينَ مِن قَبۡلِهِم مِّن رَّسُولٍ إِلَّا قَالُواْ سَاحِرٌ أَوۡ مَجۡنُونٌ ٥٢

**53.** Nwọn ha sọ asọlẹ̀ yi silẹ̀ fun ara wọn ni. Bẹ̃kọ, nwọn jẹ enia kan ti nwọn gbe agbere.

أَتَوَاصَوۡاْ بِهِۦۚ بَلۡ هُمۡ قَوۡمٞ طَاغُونَ ٥٣

**54.** Nitorina ṣẹri kuro lọdọ wọn, nitori irẹ ki iṣe ẹniti a o bawi.

فَتَوَلَّ عَنۡهُمۡ فَمَآ أَنتَ بِمَلُومٖ ٥٤

**55.** Atipe ki o mã (fi Al-Kurani) se iranti, dajudaju ise iranti mã nṣe awọn onigbagbọ ododo ni anfani.

وَذَكِّرۡ فَإِنَّ ٱلذِّكۡرَىٰ تَنفَعُ ٱلۡمُؤۡمِنِينَ ٥٥

**56.** Atipe Emi kò ṣe ẹda alijọnu ati enia lasan ayafi ki nwọn le mã sin Mi.

وَمَا خَلَقۡتُ ٱلۡجِنَّ وَٱلۡإِنسَ إِلَّا لِيَعۡبُدُونِ ٥٦

**57.** Emi kò fẹ ese kan lọwọ wọn atipe Emi kòsi fẹ ki nwọn o fun Mi ni onjẹ.

مَآ أُرِيدُ مِنۡهُم مِّن رِّزۡقٖ وَمَآ أُرِيدُ أَن يُطۡعِمُونِ ٥٧

**58.** Dajudaju Ọlọhun ni Olupese, Alagbara ti o le.

إِنَّ ٱللَّهَ هُوَ ٱلرَّزَّاقُ ذُو ٱلۡقُوَّةِ ٱلۡمَتِينُ ٥٨

**59.** Dajudaju iru iyà ti o jẹ ijọ ẹlẹṣẹ bi ẹlẹṣẹ iru wọn ni yio jẹ awọn alabosi, nitorina ki nwọn maṣe kan Mi loju.

فَإِنَّ لِلَّذِينَ ظَلَمُواْ ذَنُوبٗا مِّثۡلَ ذَنُوبِ أَصۡحَٰبِهِمۡ فَلَا يَسۡتَعۡجِلُونِ ٥٩

**60.** Nitorina egbe ni fun awọn ti o ṣe aigbagbọ ninu ọjọ wọn ti a ṣe ni adehun fun wọn.

فَوَيۡلٞ لِّلَّذِينَ كَفَرُواْ مِن يَوۡمِهِمُ ٱلَّذِي يُوعَدُونَ ٦٠

## (52) Suratul - Tũri

*Ni orukọ Ọlọhun Ajọkẹ aiye, Aṣakẹ ọrun.*

**1.** Mo fi oke «Tũri» nã bura.

**2.** Ati Tirà kan ti a kọ.

**3.** Sinu takada ti a tẹ silẹ̀.

**4.** Ati Ile ti a nbẹwo.

**5.** Ati aja ti a gbe ga.

**6.** Ati òkun ti o kún kẹ́kẹ́.

**7.** Dajudaju iyà Oluwa rẹ yio ṣẹlẹ̀.

**8.** Kosi ohun ti o le da a pada.

**9.** Ni ọjọ ti sanma yio mi ni mimi gan.

**10.** Atipe awọn oke nla yio ma rin ni ririn lọ.

**11.** Egbe ni ọjọ ni fun awọn ti nwọn pe (awọn ojiṣẹ) nirọ.

**12.** Awọn ti nwọn nfi ibajẹ ṣere.

**13.** Ni ọjọ ti a o ti wọn lọ sibi ina ni titi.

**14.** Eyi ni ina na ti ẹnyin pe nirọ.

**15.** Idan ha ni eyi bi abi ẹ kò riran ni?



بِسْمِ اللَّهِ الرَّحْمَٰنِ الرَّحِيمِ

وَالطُّورِ ١

وَكِتَٰبٍ مَّسْطُورٍ ٢

فِي رَقٍّ مَّنشُورٍ ٣

وَالْبَيْتِ الْمَعْمُورِ ٤

وَالسَّقْفِ الْمَرْفُوعِ ٥

وَالْبَحْرِ الْمَسْجُورِ ٦

إِنَّ عَذَابَ رَبِّكَ لَوَاقِعٌ ٧

مَّا لَهُۥ مِن دَافِعٍ ٨

يَوْمَ تَمُورُ السَّمَآءُ مَوْرًا ٩

وَتَسِيرُ الْجِبَالُ سَيْرًا ١٠

فَوَيْلٌ يَوْمَئِذٍ لِّلْمُكَذِّبِينَ ١١

الَّذِينَ هُمْ فِي خَوْضٍ يَلْعَبُونَ ١٢

يَوْمَ يُدَعُّونَ إِلَىٰ نَارِ جَهَنَّمَ دَعًّا ١٣

هَٰذِهِ النَّارُ الَّتِي كُنتُم بِهَا تُكَذِّبُونَ ١٤

أَفَسِحْرٌ هَٰذَآ أَمْ أَنتُمْ لَا تُبْصِرُونَ ١٥

**16.** Ẹ wọ ọ, ẹ fi ara da a tabi ẹ kò fi ara da a bakanna ni fun nyin. Dajudaju ẹsan isẹ ti ẹ se ni ao san yin.

اصْلَوْهَا فَاصْبِرُوا أَوْ لَا تَصْبِرُوا سَوَاءٌ عَلَيْكُمْ إِنَّمَا تُجْزَوْنَ مَا كُنتُمْ تَعْمَلُونَ ﴿١٦﴾

**17.** Dajudaju awọn olupaiya (Ọlọhun) yio wa ninu Alijanna ati ikẹ.

إِنَّ الْمُتَّقِينَ فِي جَنَّاتٍ وَنَعِيمٍ ﴿١٧﴾

**18.** Nwọn yio ma yọ̀ nitori ohun ti Oluwa wọn fun wọn; atipe Oluwa wọn yio ṣọ wọn ninu iyà ina Jahimi.

فَاكِهِينَ بِمَا آتَاهُمْ رَبُّهُمْ وَوَقَاهُمْ رَبُّهُمْ عَذَابَ الْجَحِيمِ ﴿١٨﴾

**19.** Ẹ mã jẹ, ẹ mã mu ni gbẹ̀fẹ̀ nitori ohun ti ẹ ṣe.

كُلُوا وَاشْرَبُوا هَنِيئًا بِمَا كُنتُمْ تَعْمَلُونَ ﴿١٩﴾

**20.** Ni irọgbọku lori itẹ ti a to, A o ṣe igbe iyawo awọn ẹlẹyinju ẹgẹ̀ fun wọn.

مُتَّكِئِينَ عَلَىٰ سُرُرٍ مَّصْفُوفَةٍ وَزَوَّجْنَاهُم بِحُورٍ عِينٍ ﴿٢٠﴾

**21.** Atipe awọn ti o gbagbọ ni ododo, ti awọn arọmọdọmọ wọn fi igbagbọ tẹle wọn, Awa yio da awọn ọmọ wọn pọ mọ wọn, Awa kò ni din nkankan kù ninu iṣẹ wọn. Olukuluku enia ni yio ṣe oniduro fun iṣẹ rẹ̀.

وَالَّذِينَ آمَنُوا وَاتَّبَعَتْهُمْ ذُرِّيَّتُهُم بِإِيمَانٍ أَلْحَقْنَا بِهِمْ ذُرِّيَّتَهُمْ وَمَا أَلَتْنَاهُم مِّنْ عَمَلِهِم مِّن شَيْءٍ كُلُّ امْرِئٍ بِمَا كَسَبَ رَهِينٌ ﴿٢١﴾

**22.** Awa yio fun wọn ni eso ati awọn ẹran ti nwọn nfẹ.

وَأَمْدَدْنَاهُم بِفَاكِهَةٍ وَلَحْمٍ مِّمَّا يَشْتَهُونَ ﴿٢٢﴾

**23.** Nwọn yio ma gbe ife kan fun ara wọn, kò ni si ọ̀rọ isọkusọ ninu rẹ̀ tabi iwa ẹṣẹ.

يَتَنَازَعُونَ فِيهَا كَأْسًا لَّا لَغْوٌ فِيهَا وَلَا تَأْثِيمٌ ﴿٢٣﴾

**24.** Awọn ọmọ ọdọ wọn yio ma rọkirika wọn (awọn ọmọ ọdọ nã) da gẹgẹbi okuta oniyebiye (alũlũ) ti a fi pamọ.

۞ وَيَطُوفُ عَلَيْهِمْ غِلْمَانٌ لَّهُمْ كَأَنَّهُمْ لُؤْلُؤٌ مَّكْنُونٌ ﴿٢٤﴾

**25.** Apakan wọn yio da ojukọ apakan ti nwọn yio ma bere ọrọ lọwọ ara wọn.

وَأَقْبَلَ بَعْضُهُمْ عَلَىٰ بَعْضٍ يَتَسَآءَلُونَ ٢٥

**26.** Nwọn yio sọpe: Dajudaju Awa jẹ olupaiyà (Oluwa) laarin awọn ẹni wa ni iṣiwaju.

قَالُوٓا۟ إِنَّا كُنَّا قَبْلُ فِىٓ أَهْلِنَا مُشْفِقِينَ ٢٦

**27.** ṣugbọn Ọlọhun ṣiju anu wò wa O si ko wa yọ nibi iyà ina.

فَمَنَّ ٱللَّهُ عَلَيْنَا وَوَقَىٰنَا عَذَابَ ٱلسَّمُومِ ٢٧

**28.** Dajudaju awa jẹ ẹniti a nke pe E ni iṣiwaju. Dajudaju On jẹ Olõre Onikẹ.

إِنَّا كُنَّا مِن قَبْلُ نَدْعُوهُ ۖ إِنَّهُۥ هُوَ ٱلْبَرُّ ٱلرَّحِيمُ ٢٨

**29.** Nitorina mã ṣe iranti atipe o ki iṣe adagbigba bẹ si ni o ki iṣe were pẹlu idẹra Oluwa rẹ.

فَذَكِّرْ فَمَآ أَنتَ بِنِعْمَتِ رَبِّكَ بِكَاهِنٍ وَلَا مَجْنُونٍ ٢٩

**30.** Abi nwọn yio ma sọpe: Akọrin ni a nreti buburu kan fun ni.

أَمْ يَقُولُونَ شَاعِرٌ نَّتَرَبَّصُ بِهِۦ رَيْبَ ٱلْمَنُونِ ٣٠

**31.** Sọpe: Ẹ mã reti, dajudaju emi na yio mã bẹ ninu awọn olureti pẹlu nyin.

قُلْ تَرَبَّصُوا۟ فَإِنِّى مَعَكُم مِّنَ ٱلْمُتَرَبِّصِينَ ٣١

**32.** Abi iye inu wọn ni o nkọ wọn ni eyi ni bi? Abi awọn na jẹ enia kan ti nwọn gbe agbere ni?

أَمْ تَأْمُرُهُمْ أَحْلَٰمُهُم بِهَٰذَآ ۚ أَمْ هُمْ قَوْمٌ طَاغُونَ ٣٢

**33.** Abi nwọn yio ma sọpe: O da a sọ funra rẹ̀ ni. Bẹtiẹkọ, nwọn kò gbagbọ ni.

أَمْ يَقُولُونَ تَقَوَّلَهُۥ ۚ بَل لَّا يُؤْمِنُونَ ٣٣

**34.** Ki nwọn mu ọ̀rọ kan iru rẹ̀ wa bi nwọn ba jẹ olododo.

فَلْيَأْتُوا۟ بِحَدِيثٍ مِّثْلِهِۦٓ إِن كَانُوا۟ صَٰدِقِينَ ٣٤

**35.** Abi a da wọn ni, laisi nkankan bi? Abi awọn ni oluda (ara wọn)?

أَمْ خُلِقُوا۟ مِنْ غَيْرِ شَىْءٍ أَمْ هُمُ ٱلْخَٰلِقُونَ ٣٥

**36.** Abi nwọn da sanma ati ilẹ ni? Bẹtiẹkọ, nwọn kò mọ amọdaju ni.

أَمْ خَلَقُوا۟ ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَٱلْأَرْضَ ۚ بَل لَّا يُوقِنُونَ ٣٦

**37.** Abi pẹpẹ ọrọ̀ ti Oluwa rẹ mbẹ lọdọ wọn ni? Abi awọn ni o ni gbogbo agbara.

أَمْ عِندَهُمْ خَزَآئِنُ رَبِّكَ أَمْ هُمُ ٱلْمُصَيْطِرُونَ ٣٧

**38.** Abi atẹ̀gùn (akabà) kan mbẹ fun wọn ti nwọn ngbọrọ lori rẹ̀? ti o ba ri bẽ̩ ki olubawọn gbọrọ mu idi pataki kan ti o han wa.

أَمْ لَهُمْ سُلَّمٌ يَسْتَمِعُونَ فِيهِ ۖ فَلْيَأْتِ مُسْتَمِعُهُم بِسُلْطَٰنٍ مُّبِينٍ ٣٨

**39.** Abi awọn ọmọbirin mbẹ fun U ni ti awọn ọmọkunrin mbẹ fun ẹnyin?

أَمْ لَهُ ٱلْبَنَٰتُ وَلَكُمُ ٱلْبَنُونَ ٣٩

**40.** Abi o bi wọn ni owó ọyà kan ni dépò ti gbese (rẹ̀) wọ wọn lọrun?

أَمْ تَسْـَٔلُهُمْ أَجْرًا فَهُم مِّن مَّغْرَمٍ مُّثْقَلُونَ ٤٠

**41.** Abi mimọ kọ̀kọ̀ kan mbẹ fun nwọn ni ti awọn nkọ ọ silẹ̀?

أَمْ عِندَهُمُ ٱلْغَيْبُ فَهُمْ يَكْتُبُونَ ٤١

**42.** Abi nwọn ngbero ete kan ni? Atipe awọn alaigbagbọ ẹniti ete yio da lelori ni wọn.

أَمْ يُرِيدُونَ كَيْدًا ۖ فَٱلَّذِينَ كَفَرُوا۟ هُمُ ٱلْمَكِيدُونَ ٤٢

**43.** Abi nwọn ni ọlọhun miran laijẹ Ọlọhun kanṣoṣo ni? Mimọ̀ ni Ọlọhun (ti O ga) tayọ ohun ti nwọn fi nṣe orogun (Rẹ̀).

أَمْ لَهُمْ إِلَٰهٌ غَيْرُ ٱللَّهِ ۚ سُبْحَٰنَ ٱللَّهِ عَمَّا يُشْرِكُونَ ٤٣

**44.** Atipe ti nwọn ba ri apakan ninu sanma ti yio ya lulẹ̀, nwọn yio ma sọpe: Ẹṣu ojo ti o di jọ ni.

وَإِن يَرَوْا۟ كِسْفًا مِّنَ ٱلسَّمَآءِ سَاقِطًا يَقُولُوا۟ سَحَابٌ مَّرْكُومٌ ٤٤

**45.** Nitorina fi wọn silẹ̀ titi nwọn yio fi ba ọjọ ti nwọn yio ku ninu rẹ̀ pade.

فَذَرْهُمْ حَتَّىٰ يُلَٰقُوا۟ يَوْمَهُمُ ٱلَّذِى فِيهِ يُصْعَقُونَ ٤٥

**46.** Ọjọ ti ete wọn kò ni rọ wọn lọrọ̀ kinikan, bẹni a kò ni ran wọn ṣe.

يَوْمَ لَا يُغْنِي عَنْهُمْ كَيْدُهُمْ شَيْئًا وَلَا هُمْ يُنصَرُونَ ﴿٤٦﴾

**47.** Atipe dajudaju iyà kan mbẹ fun awọn ẹniti nwọn ṣe abosi lẹhin eyi; ṣugbọn ọpọlọpọ wọn ni kò mọ bẹ̃.

وَإِنَّ لِلَّذِينَ ظَلَمُوا عَذَابًا دُونَ ذَٰلِكَ وَلَٰكِنَّ أَكْثَرَهُمْ لَا يَعْلَمُونَ ﴿٤٧﴾

**48.** Atipe ki o si ni suru fun idajọ Oluwa rẹ, dajudaju irẹ mbẹ ni ojuto o Wa (pẹlu isọ Wa) ki o si ma ṣe afọmọ pẹlu ẹyin Oluwa rẹ nigbati o ba dide duro.

وَاصْبِرْ لِحُكْمِ رَبِّكَ فَإِنَّكَ بِأَعْيُنِنَا ۖ وَسَبِّحْ بِحَمْدِ رَبِّكَ حِينَ تَقُومُ ﴿٤٨﴾

**49.** Ati ni oru ki o si ma ṣe afọmọ Rẹ̀, ati ni ipẹhinda awọn irawọ.

وَمِنَ اللَّيْلِ فَسَبِّحْهُ وَإِدْبَارَ النُّجُومِ ﴿٤٩﴾

## *(53) Suratul - Najmi*



*Ni orukọ Ọlọhun Ajọkẹ aiye, Aṣakẹ ọrun.*

بِسْمِ اللَّهِ الرَّحْمَٰنِ الرَّحِيمِ

**1.** Mo fi irawọ (Najmi) bura nigbati o ba jabọ.

وَالنَّجْمِ إِذَا هَوَىٰ ﴿١﴾

**2.** Ẹni nyin kò ṣina bẹ si ni kò sọnu.

مَا ضَلَّ صَاحِبُكُمْ وَمَا غَوَىٰ ﴿٢﴾

**3.** Atipe ki nsọ ọ̀rọ ifẹ-inu.

وَمَا يَنطِقُ عَنِ الْهَوَىٰ ﴿٣﴾

**4.** On kò jẹ kinikan bikoṣe iṣẹ ti a ran (si i).

إِنْ هُوَ إِلَّا وَحْيٌ يُوحَىٰ ﴿٤﴾

**5.** Ale-ni-agbara ni o nkọ ọ.

عَلَّمَهُ شَدِيدُ الْقُوَىٰ ﴿٥﴾

**6.** Alagbara o si rinlẹ dẽde.

ذُو مِرَّةٍ فَاسْتَوَىٰ ﴿٦﴾

**7.** Atipe on mbẹ ni ofurufu sanma ti o ga.

وَهُوَ بِالْأُفُقِ الْأَعْلَىٰ ﴿٧﴾

**8.** Lẹhinna o sunmọ, o si tun sunmọ ọ pẹkipẹki.

ثُمَّ دَنَا فَتَدَلَّىٰ ٨

**9.** O si da gẹgẹbi sisunmọ ti ọrún meji tabi o sunmọ ju bẹ lọ.

فَكَانَ قَابَ قَوۡسَيۡنِ أَوۡ أَدۡنَىٰ ٩

**10.** Nitorina (Ọlọhun) ranṣẹ si ẹrusin Rẹ (Muhammadu) ohun ti O fi ranṣẹ si i.

فَأَوۡحَىٰٓ إِلَىٰ عَبۡدِهِۦ مَآ أَوۡحَىٰ ١٠

**11.** Ọkàn (Annabi) kò pe ni irọ ohun ti o ri.

مَا كَذَبَ ٱلۡفُؤَادُ مَا رَأَىٰٓ ١١

**12.** Abi ẹnyin o mã ba jinyan ohun ti o ri ni?

أَفَتُمَٰرُونَهُۥ عَلَىٰ مَا يَرَىٰ ١٢

**13.** Atipe dajudaju on ti ri i ni ẹkan si.

وَلَقَدۡ رَءَاهُ نَزۡلَةً أُخۡرَىٰ ١٣

**14.** Ni ipẹkun igi «Sidirah».

عِندَ سِدۡرَةِ ٱلۡمُنتَهَىٰ ١٤

**15.** Nitosi ọgba ibugbe.

عِندَهَا جَنَّةُ ٱلۡمَأۡوَىٰٓ ١٥

**16.** Nigbati ohun ti o bo igi «sidirah» na bo o.

إِذۡ يَغۡشَى ٱلسِّدۡرَةَ مَا يَغۡشَىٰ ١٦

**17.** Oju (rẹ) kò yẹ, bẹ si ni kò gbe agbere.

مَا زَاغَ ٱلۡبَصَرُ وَمَا طَغَىٰ ١٧

**18.** Dajudaju on ti ri ninu awọn ami Oluwa rẹ ti o tobi.

لَقَدۡ رَأَىٰ مِنۡ ءَايَٰتِ رَبِّهِ ٱلۡكُبۡرَىٰٓ ١٨

**19.** Njẹ ẹyin kò ha ri (orişa) «Latà» ati (orişa) «Usa».

أَفَرَءَيۡتُمُ ٱللَّٰتَ وَٱلۡعُزَّىٰ ١٩

**20.** Ati (orişa) «Manata» eyiti o kẹta nikẹhin.

وَمَنَوٰةَ ٱلثَّالِثَةَ ٱلۡأُخۡرَىٰٓ ٢٠

**21.** Njẹ ti nyin ni ọmọkunrin jẹ ti ọmọbirin jẹ ti Rẹ?

أَلَكُمُ ٱلذَّكَرُ وَلَهُ ٱلۡأُنثَىٰ ٢١

**22.** Eyi ni nigbana ipin kan ni ti o jẹ ti itujẹ.

تِلْكَ إِذًا قِسْمَةٌ ضِيزَىٰ ﴿٢٢﴾

**23.** Awọn kò jẹ kinikan bikoşe awọn orukọ kan ti ẹnyin ati awọn baba nyin sọ ọ, Ọlọhun kò si sọ idi kan kalẹ̀ fun u. Nwọn kò tẹle kinikan bikoşe àba dida ati ohun ti (nwọn) nfẹ. Bẹ si ni imọna ti de wa ba nwọn lati ọdọ Oluwa wọn.

إِنْ هِيَ إِلَّا أَسْمَاءٌ سَمَّيْتُمُوهَا أَنتُمْ وَآبَاؤُكُم مَّا أَنزَلَ اللَّهُ بِهَا مِن سُلْطَانٍ ۚ إِن يَتَّبِعُونَ إِلَّا الظَّنَّ وَمَا تَهْوَى الْأَنفُسُ ۖ وَلَقَدْ جَاءَهُم مِّن رَّبِّهِمُ الْهُدَىٰ ﴿٢٣﴾

**24.** Abi ohun ti ọkàn ba ro ni yio mã bẹ fun enia bi?

أَمْ لِلْإِنسَانِ مَا تَمَنَّىٰ ﴿٢٤﴾

**25.** Ti Ọlọhun ni ọrun ati aiye.

فَلِلَّهِ الْآخِرَةُ وَالْأُولَىٰ ﴿٢٥﴾

**26.** Atipe melomelo ninu awọn Malaika (ti o wa) ninu sanma ti ipẹ şişe wọn kò ni şe anfani kankan ayafi lẹhin igbati Ọlọhun ba yọda fun ẹniti O ba fẹ ti O si yọnu si.

۞ وَكَم مِّن مَّلَكٍ فِي السَّمَاوَاتِ لَا تُغْنِي شَفَاعَتُهُمْ شَيْئًا إِلَّا مِن بَعْدِ أَن يَأْذَنَ اللَّهُ لِمَن يَشَاءُ وَيَرْضَىٰ ﴿٢٦﴾

**27.** Dajudaju awọn ẹniti nwọn kò ni gbagbọ si (ọjọ) ikẹhin. Dajudaju awọn ni nsọ awọn Malaika ni orukọ obirin.

إِنَّ الَّذِينَ لَا يُؤْمِنُونَ بِالْآخِرَةِ لَيُسَمُّونَ الْمَلَائِكَةَ تَسْمِيَةَ الْأُنثَىٰ ﴿٢٧﴾

**28.** Atipe kò si mimọ kan fun wọn nipa rẹ̀. Nwọn ko tẹle nkankan ju arosọ lọ, bẹni dajudaju arosọ kò le şe anfani kankan nibi otitọ.

وَمَا لَهُم بِهِ مِنْ عِلْمٍ ۖ إِن يَتَّبِعُونَ إِلَّا الظَّنَّ ۖ وَإِنَّ الظَّنَّ لَا يُغْنِي مِنَ الْحَقِّ شَيْئًا ﴿٢٨﴾

**29.** Nitorina şẹri kuro ni ọdọ ẹniti o kọ ẹhin si iranti Wa, ti kò si fẹ nkankan ju igbesi aiye nikan lọ.

فَأَعْرِضْ عَن مَّن تَوَلَّىٰ عَن ذِكْرِنَا وَلَمْ يُرِدْ إِلَّا الْحَيَاةَ الدُّنْيَا ﴿٢٩﴾

**30.** Iyẹn ni opin mimọ wọn. Dajudaju Oluwa rẹ On ni O mọ ju

ذَٰلِكَ مَبْلَغُهُم مِّنَ الْعِلْمِ ۚ إِنَّ رَبَّكَ هُوَ أَعْلَمُ بِمَن ضَلَّ

nipa ẹniti o ṣina kuro ni oju ọna Rẹ̀ On ni O si mọ ju nipa ẹniti o mọna.

عَن سَبِيلِهِۦ وَهُوَ أَعْلَمُ بِمَنِ ٱهْتَدَىٰ ﴿٣٠﴾

**31.** Atipe ti Ọlọhun ni ohun ti o wa ninu sanma ati ohun ti o wa lori ilẹ̀, ki O le san awọn ẹniti nwọn ṣe iṣẹ buburu ni ẹsan iṣẹ wọn ati ki O le san awọn ẹniti nwọn ṣe iṣẹ rere ni ẹsan iṣẹ rere.

وَلِلَّهِ مَا فِى ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَمَا فِى ٱلْأَرْضِ لِيَجْزِىَ ٱلَّذِينَ
أَسَٰٓـُٔوا۟ بِمَا عَمِلُوا۟ وَيَجْزِىَ ٱلَّذِينَ أَحْسَنُوا۟ بِٱلْحُسْنَى ﴿٣١﴾

**32.** Awọn ẹniti nwọn jinna si ẹṣẹ nlanla ati (iwa) ibajẹ ayafi awọn ẹṣẹ pẽpẹ̀pẹ, dajudaju Oluwa rẹ jẹ (Ọba) ti O gborò ni aforiji. On lo si mọ ju nipa yin, nigbati O dayin lati inu ilẹ̀ (Baba wa Adamọ) ati nigbati ẹ wa ni ọlẹ̀ ninu awọn iya yin, nitorina ẹma ṣe mã fọ ara yin mọ, Ọlọhun lomọju nipa ẹniti o npaiya Rẹ̀.

ٱلَّذِينَ يَجْتَنِبُونَ كَبَٰٓئِرَ ٱلْإِثْمِ وَٱلْفَوَٰحِشَ إِلَّا ٱللَّمَمَ
إِنَّ رَبَّكَ وَٰسِعُ ٱلْمَغْفِرَةِ هُوَ أَعْلَمُ بِكُمْ إِذْ أَنشَأَكُم
مِّنَ ٱلْأَرْضِ وَإِذْ أَنتُمْ أَجِنَّةٌ فِى بُطُونِ أُمَّهَٰتِكُمْ
فَلَا تُزَكُّوٓا۟ أَنفُسَكُمْ هُوَ أَعْلَمُ بِمَنِ ٱتَّقَىٰٓ ﴿٣٢﴾

**33.** Njẹ o ri ẹniti o ṣẹri bi?

أَفَرَءَيْتَ ٱلَّذِى تَوَلَّىٰ ﴿٣٣﴾

**34.** Atipe o ma nfi nkan diẹ tọrẹ, a si mã ha pupọ mọwọ.

وَأَعْطَىٰ قَلِيلًا وَأَكْدَىٰٓ ﴿٣٤﴾

**35.** Abi on ni mimọ ohun ti o pamọ ni ti o fi le ri?

أَعِندَهُۥ عِلْمُ ٱلْغَيْبِ فَهُوَ يَرَىٰٓ ﴿٣٥﴾

**36.** Tabi nwọn kò fun u niro nipa ohun ti o wa ninu Tirà Musa.

أَمْ لَمْ يُنَبَّأْ بِمَا فِى صُحُفِ مُوسَىٰ ﴿٣٦﴾

**37.** Ati ti Ibrahima ẹniti o mu ofin Ọlọhun ṣẹ?

وَإِبْرَٰهِيمَ ٱلَّذِى وَفَّىٰٓ ﴿٣٧﴾

**38.** Pe aru-ẹru (ẹṣẹ) kan kò ni le ru ẹru (ẹṣẹ) ẹlomiran.

أَلَّا تَزِرُ وَازِرَةٌ وِزْرَ أُخْرَىٰ ﴿٣٨﴾

**39.** Atipe kò si ohun ti o wa fun enia ju ohun ti o ṣe niṣẹ lọ.

وَأَن لَّيۡسَ لِلۡإِنسَٰنِ إِلَّا مَا سَعَىٰ ﴿٣٩﴾

**40.** Atipe dajudaju iṣẹ rẹ̀ a o fi hãn laipẹ.

وَأَنَّ سَعۡيَهُۥ سَوۡفَ يُرَىٰ ﴿٤٠﴾

**41.** Lẹhinna a o san a ni ẹsan rẹ̀, ni ẹsan it o kun rẹ́rẹ́.

ثُمَّ يُجۡزَىٰهُ ٱلۡجَزَآءَ ٱلۡأَوۡفَىٰ ﴿٤١﴾

**42.** Atipe dajudaju (ọdọ) Oluwa rẹ ni opin.

وَأَنَّ إِلَىٰ رَبِّكَ ٱلۡمُنتَهَىٰ ﴿٤٢﴾

**43.** Atipe dajudaju On lo npani lẹrin lo si npani lẹkun.

وَأَنَّهُۥ هُوَ أَضۡحَكَ وَأَبۡكَىٰ ﴿٤٣﴾

**44.** Atipe dajudaju On ni O npa (enia) ti O si tun nji (i).

وَأَنَّهُۥ هُوَ أَمَاتَ وَأَحۡيَا ﴿٤٤﴾

**45.** Atipe dajudaju On lo da enia ni oriṣi meji, ọkunrin ati obirin.

وَأَنَّهُۥ خَلَقَ ٱلزَّوۡجَيۡنِ ٱلذَّكَرَ وَٱلۡأُنثَىٰ ﴿٤٥﴾

**46.** Lati inu omi gbọlọgbọlọ nigbati nwọn ba da (sinu apo ọmọ).

مِن نُّطۡفَةٍ إِذَا تُمۡنَىٰ ﴿٤٦﴾

**47.** Atipe dajudaju On ni Ẹniti yio tun u da fun ajinde.

وَأَنَّ عَلَيۡهِ ٱلنَّشۡأَةَ ٱلۡأُخۡرَىٰ ﴿٤٧﴾

**48.** Atipe dajudaju On ni nfun ni ni ọrọ̀ ati itẹlọrun.

وَأَنَّهُۥ هُوَ أَغۡنَىٰ وَأَقۡنَىٰ ﴿٤٨﴾

**49.** Atipe dajudaju On ni Oluwa ti O ni (irawọ) ti o njẹ «Ṣi'rã».

وَأَنَّهُۥ هُوَ رَبُّ ٱلشِّعۡرَىٰ ﴿٤٩﴾

**50.** Atipe dajudaju On lo pa iran «Ãda» ti akọkọ rẹ.

وَأَنَّهُۥٓ أَهۡلَكَ عَادًا ٱلۡأُولَىٰ ﴿٥٠﴾

**51.** Ati (iran) «Samuda» kò ṣẹ wọn ku ọkan.

وَثَمُودَاْ فَمَآ أَبۡقَىٰ ﴿٥١﴾

**52.** Ati awọn enia Nuha ni işiwaju. Dajudaju nwọn jẹ ẹniti o şe abosi ju nwọn si tayọ ãlà ju.

وَقَوْمَ نُوحٍ مِّن قَبْلُ إِنَّهُمْ كَانُوا هُمْ أَظْلَمَ وَأَطْغَىٰ ﴿٥٢﴾

**53.** Ati awọn ilu ti (ope awọn Annabi wọn nirọ) a soju rẹ délẹ.

وَالْمُؤْتَفِكَةَ أَهْوَىٰ ﴿٥٣﴾

**54.** Ohun ti o bo (mọlẹ) o si bo o mọlẹ.

فَغَشَّاهَا مَا غَشَّىٰ ﴿٥٤﴾

**55.** Nitorina ewo ni idẹra Oluwa rẹ ti ẹnyin lè tako?

فَبِأَيِّ آلَاءِ رَبِّكَ تَتَمَارَىٰ ﴿٥٥﴾

**56.** Eleyi jẹ olukilọ kan ninu awọn olukilọ ti akọkọ.

هَٰذَا نَذِيرٌ مِّنَ النُّذُرِ الْأُولَىٰ ﴿٥٦﴾

**57.** Ohun ti o ma şẹlẹ na ti sunmọ tan.

أَزِفَتِ الْآزِفَةُ ﴿٥٧﴾

**58.** Kò si ẹniti o to ka a kuro lẹhin Ọlọhun (pe ki o ma de).

لَيْسَ لَهَا مِن دُونِ اللَّهِ كَاشِفَةٌ ﴿٥٨﴾

**59.** Ọrọ yi na ni ẹnyin nşe ẽmọ̀ rẹ̀?

أَفَمِنْ هَٰذَا الْحَدِيثِ تَعْجَبُونَ ﴿٥٩﴾

**60.** Ti ẹnyin nrẹrin ti ẹnyin kò ma sunkun.

وَتَضْحَكُونَ وَلَا تَبْكُونَ ﴿٦٠﴾

**61.** Atipe ẹnyin jẹ alai ka a kun?

وَأَنتُمْ سَامِدُونَ ﴿٦١﴾

**62.** Nitorina ki ẹ forikanlẹ fun Ọlọhun ki ẹ si jọsin (fun U).

فَاسْجُدُوا لِلَّهِ وَاعْبُدُوا ۩ ﴿٦٢﴾

## *(54) Suratul - Kọmọri*



*Ni orukọ Ọlọhun Ajọkẹ aiye, Aşakẹ ọrun.*

بِسْمِ اللَّهِ الرَّحْمَٰنِ الرَّحِيمِ

**1.** Asiko nã ti sunmọ tan, oşupa (Kọmọru) si ti faya.

اقْتَرَبَتِ السَّاعَةُ وَانشَقَّ الْقَمَرُ ﴿١﴾

**2.** Atipe ti nwọn ba ri ami kan, nwọn yio ṣẹri, nwọn o si sọpe: Idan kan ti o ni agbara ni.

وَإِن يَرَوْا آيَةً يُعْرِضُوا وَيَقُولُوا سِحْرٌ مُّسْتَمِرٌّ ٢

**3.** Nwọn si pè nirọ nwọn tẹle fifẹ inu wọn; atipe gbogbo ọ̀rọ lo fi ẹsẹ rinlẹ̀.

وَكَذَّبُوا وَاتَّبَعُوا أَهْوَاءَهُمْ ۚ وَكُلُّ أَمْرٍ مُّسْتَقِرٌّ ٣

**4.** Atipe dajudaju ninu awọn irohin ti wa ba wọn ti ohun ti a fi nki wọn ni ilọ wa ninu rẹ̀.

وَلَقَدْ جَاءَهُم مِّنَ الْأَنبَاءِ مَا فِيهِ مُزْدَجَرٌ ٤

**5.** Ọgbọn ti o dopin ni, ṣugbọn ikilọ kò ṣe anfani (fun wọn);

حِكْمَةٌ بَالِغَةٌ ۖ فَمَا تُغْنِ النُّذُرُ ٥

**6.** Ṣẹri kuro lọdọ wọn ni ọjọ ti apeni yio pe ipè lọ sibi nkan ti ẹmi korira.

فَتَوَلَّ عَنْهُمْ ۘ يَوْمَ يَدْعُ الدَّاعِ إِلَىٰ شَيْءٍ نُّكُرٍ ٦

**7.** Awọn oju wọn yio yẹpẹrẹ, nwọn o ma jade lati inu sare gẹgẹbi ẹnipe eṣú ni wọn ti nwọn fọnka.

خُشَّعًا أَبْصَارُهُمْ يَخْرُجُونَ مِنَ الْأَجْدَاثِ كَأَنَّهُمْ جَرَادٌ مُّنتَشِرٌ ٧

**8.** Ti nwọn o ma yara si ọdọ apeni. Awọn alaigbagbọ yio sọpe: Eyi ni ọjọ iṣoro.

مُّهْطِعِينَ إِلَى الدَّاعِ ۖ يَقُولُ الْكَافِرُونَ هَٰذَا يَوْمٌ عَسِرٌ ٨

**9.** Ṣiwaju wọn, awọn enia Nuha pe (ọrọ Wa) nirọ, nwọn pe ẹrusin Wa ni opurọ, nwọn sọpe were ni, nwọn si jagbe mọ.

كَذَّبَتْ قَبْلَهُمْ قَوْمُ نُوحٍ فَكَذَّبُوا عَبْدَنَا وَقَالُوا مَجْنُونٌ وَازْدُجِرَ ٩

**10.** Nitorina o kigbe pe Oluwa rẹ̀ pe: Nwọn bori mi, nitorina ran mi lọwọ.

فَدَعَا رَبَّهُ أَنِّي مَغْلُوبٌ فَانتَصِرْ ١٠

**11.** Nitorina Awa ṣi ilẹkun sanma pẹlu omi ti o nda silẹ̀.

فَفَتَحْنَا أَبْوَابَ السَّمَاءِ بِمَاءٍ مُّنْهَمِرٍ ١١

**12.** Atipe Awa jẹ ki iṣẹlẹru omi ma ṣàn ni ilẹ̀, omi si kojọ nipa aṣẹ ti a ti pebubu rẹ silẹ̀ fun wọn.

وَفَجَّرْنَا ٱلْأَرْضَ عُيُونًا فَٱلْتَقَى ٱلْمَآءُ عَلَىٰٓ أَمْرٍ قَدْ قُدِرَ ﴿١٢﴾

**13.** Atipe Awa gbe e lori ohun ti a fi pako ṣe ati iṣo.

وَحَمَلْنَٰهُ عَلَىٰ ذَاتِ أَلْوَٰحٍ وَدُسُرٍ ﴿١٣﴾

**14.** O nlọ (lori omi) loju Wa, eyi jẹ ẹsan fun ẹniti wọn kọ tiẹ.

تَجْرِى بِأَعْيُنِنَا جَزَآءً لِّمَن كَانَ كُفِرَ ﴿١٤﴾

**15.** Atipe Awa fi i silẹ̀ ni isami. Njẹ olurantikan mbẹ bi?

وَلَقَد تَّرَكْنَٰهَآ ءَايَةً فَهَلْ مِن مُّدَّكِرٍ ﴿١٥﴾

**16.** Bawo ni iyà Mi ati ikilọ Mi ti ri?

فَكَيْفَ كَانَ عَذَابِى وَنُذُرِ ﴿١٦﴾

**17.** Dajudaju Awa ṣe Al-Kurani ni irọrùn fun iranti (Oluwa). Njẹ oluranti mbẹ bi?

وَلَقَدْ يَسَّرْنَا ٱلْقُرْءَانَ لِلذِّكْرِ فَهَلْ مِن مُّدَّكِرٍ ﴿١٧﴾

**18.** (Awọn iran) Adi pe (Hudu) nirọ, bawo ni iya Mi ati ikilọ Mi ti ri?

كَذَّبَتْ عَادٌ فَكَيْفَ كَانَ عَذَابِى وَنُذُرِ ﴿١٨﴾

**19.** Dajudaju Awa ran atẹgun ti o le si wọn ni ọjọ ti o buru ti mbẹ titi.

إِنَّآ أَرْسَلْنَا عَلَيْهِمْ رِيحًا صَرْصَرًا فِى يَوْمِ نَحْسٍ مُّسْتَمِرٍّ ﴿١٩﴾

**20.** O nfa awọn enia jade gẹgẹbi ẹnipe kukute igi ọpẹ ni wọn ti afa tu.

تَنزِعُ ٱلنَّاسَ كَأَنَّهُمْ أَعْجَازُ نَخْلٍ مُّنقَعِرٍ ﴿٢٠﴾

**21.** Bawo ni ìyà Mi ati ikilọ Mi ti ri?

فَكَيْفَ كَانَ عَذَابِى وَنُذُرِ ﴿٢١﴾

**22.** Atipe dajudaju Awa ṣe Al-Kurani ni irọrun fun iranti (Oluwa). Njẹ oluranti kan mbẹ bi?

وَلَقَدْ يَسَّرْنَا ٱلْقُرْءَانَ لِلذِّكْرِ فَهَلْ مِن مُّدَّكِرٍ ﴿٢٢﴾

**23.** (Awọn enia) Samudu pe ikilọ nirọ.

كَذَّبَتْ ثَمُودُ بِٱلنُّذُرِ ﴿٢٣﴾

**24.** Nitorina nwọn sọpe: Abara kanṣoṣo larin wa ni awa yio tẹle? Bi o ba jẹ bẹ, dajudaju awa yio wà ninu iṣina ati inira.

فَقَالُوٓا۟ أَبَشَرًا مِّنَّا وَٰحِدًا نَّتَّبِعُهُۥٓ إِنَّآ إِذًا لَّفِى ضَلَٰلٍ وَسُعُرٍ ﴿٢٤﴾

**25.** O wa jẹ pe on nikan ni a fun ni iranti larin (gbogbo) wa yi? Ọ̀rọ kò ri bẹ, opurọ onigberaga ni.

أَءُلْقِىَ ٱلذِّكْرُ عَلَيْهِ مِنۢ بَيْنِنَا بَلْ هُوَ كَذَّابٌ أَشِرٌ ﴿٢٥﴾

**26.** Lọ̀la nwọn yio mọ̀ ẹniti o jẹ opurọ onigberaga.

سَيَعْلَمُونَ غَدًا مَّنِ ٱلْكَذَّابُ ٱلْأَشِرُ ﴿٢٦﴾

**27.** Awa yio ran abo rakunmi si wọn lati dan wọn wò, nitorina mã ṣọ wọn ki o si ṣe ifarada.

إِنَّا مُرْسِلُوا۟ ٱلنَّاقَةِ فِتْنَةً لَّهُمْ فَٱرْتَقِبْهُمْ وَٱصْطَبِرْ ﴿٢٧﴾

**28.** Atipe ki o rohin fu wọn pe omi jẹ pinpin larin wọn; gbogbo ipin (omi) na ni onikaluku yio lọ ma mu ni ọtõtọ.

وَنَبِّئْهُمْ أَنَّ ٱلْمَآءَ قِسْمَةٌۢ بَيْنَهُمْ ۖ كُلُّ شِرْبٍ مُّحْتَضَرٌ ﴿٢٨﴾

**29.** Nwọn pe ẹni wọn, o mu (ọbẹ) o si pa a.

فَنَادَوْا۟ صَاحِبَهُمْ فَتَعَاطَىٰ فَعَقَرَ ﴿٢٩﴾

**30.** Bawo ni iyà Mi ati ikilọ Mi ti ri?

فَكَيْفَ كَانَ عَذَابِى وَنُذُرِ ﴿٣٠﴾

**31.** Dajudaju Awa ran ijagbe kanṣoṣo si wọn, ti nwọn fi di gẹgẹbi igi gbigbẹ ti afi di ọgba.

إِنَّآ أَرْسَلْنَا عَلَيْهِمْ صَيْحَةً وَٰحِدَةً فَكَانُوا۟ كَهَشِيمِ ٱلْمُحْتَظِرِ ﴿٣١﴾

**32.** Dajudaju Awa ṣe Al-Kurani ni irọrun fun iranti (Oluwa). Njẹ oluranti kan ha mbẹ bi?

وَلَقَدْ يَسَّرْنَا ٱلْقُرْءَانَ لِلذِّكْرِ فَهَلْ مِن مُّدَّكِرٍ ﴿٣٢﴾

**33.** Awọn enia Lutu pe ikilọ nirọ.

كَذَّبَتْ قَوْمُ لُوطٍۭ بِٱلنُّذُرِ ﴿٣٣﴾

**34.** Dajudaju Awa rọjo okuta le wọn lori, afi awọn ara Lutu, A ko wọn yọ ni idaji-owurọ (sãri).

إِنَّآ أَرۡسَلۡنَا عَلَيۡهِمۡ حَاصِبًا إِلَّآ ءَالَ لُوطٖۖ نَّجَّيۡنَٰهُم بِسَحَرٖ ٣٤

**35.** Ikẹ lati ọdọ Wa, gẹgẹ bayi ni Awa nsan ẹsan fun ẹniti nṣe ọpẹ.

نِّعۡمَةٗ مِّنۡ عِندِنَاۚ كَذَٰلِكَ نَجۡزِي مَن شَكَرَ ٣٥

**36.** Atipe dajudaju o kilọ gbigbamu iya lile Wa fun wọn, ṣugbọn nwọn ṣe ariyanjiyan si ikilọ nã.

وَلَقَدۡ أَنذَرَهُم بَطۡشَتَنَا فَتَمَارَوۡاْ بِٱلنُّذُرِ ٣٦

**37.** Atipe dajudaju nwọn fẹ yẽ lojusẹhin lọdọ awọn alejo rẹ̀,ṣugbọn A fọ oju wọn; nitorina ẹ tọ iyà Mi wo ati ikilọ (Mi).

وَلَقَدۡ رَٰوَدُوهُ عَن ضَيۡفِهِۦ فَطَمَسۡنَآ أَعۡيُنَهُمۡ فَذُوقُواْ عَذَابِي وَنُذُرِ ٣٧

**38.** Atipe dajudaju O jẹki ilẹ mọ wọn sinu iyà aromayẹ larọ kutu.

وَلَقَدۡ صَبَّحَهُم بُكۡرَةً عَذَابٞ مُّسۡتَقِرّٞ ٣٨

**39.** Nitorina ẹtọ iyà Mi wo ati ikilọ (Mi).

فَذُوقُواْ عَذَابِي وَنُذُرِ ٣٩

**40.** Dajudaju Awa ṣe Al-Kurani ni irọrun fun iranti. Njẹ oluranti kan ha mbẹ bi?

وَلَقَدۡ يَسَّرۡنَا ٱلۡقُرۡءَانَ لِلذِّكۡرِ فَهَلۡ مِن مُّدَّكِرٖ ٤٠

**41.** Atipe dajudaju ikilọ wa ba awọn enia Firiaona.

وَلَقَدۡ جَآءَ ءَالَ فِرۡعَوۡنَ ٱلنُّذُرُ ٤١

**42.** Nwọn pe awọn ãyah Wa patapata nirọ, Awa mu wọn ni mimu ti Alagbara, ti Olukapa.

كَذَّبُواْ بِـَٔايَٰتِنَا كُلِّهَا فَأَخَذۡنَٰهُمۡ أَخۡذَ عَزِيزٖ مُّقۡتَدِرٍ ٤٢

**43.** Awọn alaigbagbọ nyin ni o dara ju awọn elewọnni ni, abi ẹnyin ni imoribọ ninu tira ni?

أَكُفَّارُكُمۡ خَيۡرٞ مِّنۡ أُوْلَٰٓئِكُمۡ أَمۡ لَكُم بَرَآءَةٞ فِي ٱلزُّبُرِ ٤٣

**44.** Abi nwọn nsọpe: awa jẹ ijọ ti a osi bori?

أَمۡ يَقُولُونَ نَحۡنُ جَمِيعٞ مُّنتَصِرٞ ٤٤

**45.** Awa yio fọ ogun na, nwọn yio sa pada sẹhin.

سَيُهۡزَمُ ٱلۡجَمۡعُ وَيُوَلُّونَ ٱلدُّبُرَ ٤٥

**46.** Ọrọ kò ri bẹ, akoko na (ọjọ Ajinde) ni a da fun wọn, akoko na buru o si koro ju.

بَلِ ٱلسَّاعَةُ مَوۡعِدُهُمۡ وَٱلسَّاعَةُ أَدۡهَىٰ وَأَمَرُّ ٤٦

**47.** Dajudaju awọn ẹlẹṣẹ wà ninu anù ati ina-jonijoni.

إِنَّ ٱلۡمُجۡرِمِينَ فِي ضَلَٰلٖ وَسُعُرٖ ٤٧

**48.** Ni ọjọ ti a o doju wọn delẹ ti a o ma wọ wọn lọ ninu ina (ao sọpe): Ẹ tọ iyà ifọwọba a ina wo.

يَوۡمَ يُسۡحَبُونَ فِي ٱلنَّارِ عَلَىٰ وُجُوهِهِمۡ ذُوقُواْ مَسَّ سَقَرَ ٤٨

**49.** Dajudaju Awa da gbogbo nkan pẹlu ebubu (kadara).

إِنَّا كُلَّ شَيۡءٍ خَلَقۡنَٰهُ بِقَدَرٖ ٤٩

**50.** Aṣẹ Wa kò ju ẹkanṣoṣo gẹgẹbi iṣẹju kan lọ.

وَمَآ أَمۡرُنَآ إِلَّا وَٰحِدَةٞ كَلَمۡحِۢ بِٱلۡبَصَرِ ٥٠

**51.** Atipe dajudaju Awa ti pa awọn enia bi nyin run; njẹ oluranti kan ha mbẹ bi.

وَلَقَدۡ أَهۡلَكۡنَآ أَشۡيَاعَكُمۡ فَهَلۡ مِن مُّدَّكِرٖ ٥١

**52.** Gbogbo nkan ti nwọn ṣe lo wa ninu tirà.

وَكُلُّ شَيۡءٖ فَعَلُوهُ فِي ٱلزُّبُرِ ٥٢

**53.** Atipe gbogbo kekere ati nla ni a kọ silẹ.

وَكُلُّ صَغِيرٖ وَكَبِيرٖ مُّسۡتَطَرٌ ٥٣

**54.** Dajudaju awọn olupaiya (Ọlọhun) wà ninu ọgba idẹra ati awọn odo.

إِنَّ ٱلۡمُتَّقِينَ فِي جَنَّٰتٖ وَنَهَرٖ ٥٤

**55.** Ni ibujoko otitọ niwaju Ọba Alagbara.

فِي مَقۡعَدِ صِدۡقٍ عِندَ مَلِيكٖ مُّقۡتَدِرِۭ ٥٥

## (55) Suratul - Rahmãnu



*Ni orukọ Ọlọhun Ajọkẹ aiye, Aṣakẹ ọrun.*

**1.** (Ọlọhun) Ajọkẹ aiye.

**2.** O fi Al-Kurani mọ (ẹniti O ba fẹ).

**3.** O da ẹda enia.

**4.** O si kọ ọ ni ọ̀rọ sisọ.

**5.** Orùn ati oṣupa tẹle odiwọn (ti A bu fun wọn).

**6.** Atipe itakun ilẹ̀ ati awọn igi ntẹriba (fun Ọlọhun).

**7.** Atipe «sanma» na (Oluwa) gbe e ga, O si fi (ofin) oṣuwọn lelẹ̀.

**8.** Ki ẹ ma ba kọja ẹnu-ãlà ninu oṣuwọn na.

**9.** Nitorina ki ẹ gbe oṣuwọn na duro pẹlu dọgbadọgba ati ki ẹ ma si bu oṣuwọn na kù.

**10.** Atipe ilẹ na (Oluwa) tẹ ẹ silẹ̀ fun awọn enia.

**11.** Nkan eso mbẹ ninu rẹ̀ ati dabinu alapopo.

**12.** Ati awọn irugbin abèpo ati olõ rùn.

**13.** Nitorina ewo ni ninu idẹra ti Oluwa ẹnyin mejẽji (enia ati Anjọnu)) ti ẹ npe nirọ?

بِسْمِ ٱللَّهِ ٱلرَّحْمَٰنِ ٱلرَّحِيمِ

ٱلرَّحْمَٰنُ ﴿١﴾

عَلَّمَ ٱلْقُرْءَانَ ﴿٢﴾

خَلَقَ ٱلْإِنسَٰنَ ﴿٣﴾

عَلَّمَهُ ٱلْبَيَانَ ﴿٤﴾

ٱلشَّمْسُ وَٱلْقَمَرُ بِحُسْبَانٍ ﴿٥﴾

وَٱلنَّجْمُ وَٱلشَّجَرُ يَسْجُدَانِ ﴿٦﴾

وَٱلسَّمَآءَ رَفَعَهَا وَوَضَعَ ٱلْمِيزَانَ ﴿٧﴾

أَلَّا تَطْغَوْا۟ فِى ٱلْمِيزَانِ ﴿٨﴾

وَأَقِيمُوا۟ ٱلْوَزْنَ بِٱلْقِسْطِ وَلَا تُخْسِرُوا۟ ٱلْمِيزَانَ ﴿٩﴾

وَٱلْأَرْضَ وَضَعَهَا لِلْأَنَامِ ﴿١٠﴾

فِيهَا فَٰكِهَةٌ وَٱلنَّخْلُ ذَاتُ ٱلْأَكْمَامِ ﴿١١﴾

وَٱلْحَبُّ ذُو ٱلْعَصْفِ وَٱلرَّيْحَانُ ﴿١٢﴾

فَبِأَىِّ ءَالَآءِ رَبِّكُمَا تُكَذِّبَانِ ﴿١٣﴾

**14.** (Oluwa) da enia lati inu amọ gbigbẹ ti o da gẹgẹbi ikoko ti a fi ẹrẹ ti a sun mọ.

خَلَقَ ٱلْإِنسَٰنَ مِن صَلْصَٰلٍ كَٱلْفَخَّارِ ﴿١٤﴾

**15.** O si da anjọnu lati ara ahọn ina.

وَخَلَقَ ٱلْجَآنَّ مِن مَّارِجٍ مِّن نَّارٍ ﴿١٥﴾

**16.** Nitorina ewo ni ninu idẹra ti Oluwa ẹnyin mejẽji ti ẹ npe nirọ?

فَبِأَيِّ ءَالَآءِ رَبِّكُمَا تُكَذِّبَانِ ﴿١٦﴾

**17.** (Ọlọhun ni) Oluwa ibuyọ õrún mejẽji (ti'gba otutu ati ti igba oru) ati ibuwọ orun mejẽji.

رَبُّ ٱلْمَشْرِقَيْنِ وَرَبُّ ٱلْمَغْرِبَيْنِ ﴿١٧﴾

**18.** Nitorina ewo ni ninu idẹra ti Oluwa ẹnyin mejẽji ti ẹ npe nirọ?

فَبِأَيِّ ءَالَآءِ رَبِّكُمَا تُكَذِّبَانِ ﴿١٨﴾

**19.** On lo mu odo mejẽji (oniyọ ati aladun) ṣan pade ara wọn.

مَرَجَ ٱلْبَحْرَيْنِ يَلْتَقِيَانِ ﴿١٩﴾

**20.** Ti gàga kan mbẹ larin awọn mejẽji ti nwọn kò si da a kọja.

بَيْنَهُمَا بَرْزَخٌ لَّا يَبْغِيَانِ ﴿٢٠﴾

**21.** Nitorina ewo ni ninu idẹra ti Oluwa ẹnyin mejẽji ti ẹ npe nirọ?

فَبِأَيِّ ءَالَآءِ رَبِّكُمَا تُكَذِّبَانِ ﴿٢١﴾

**22.** Okuta oniyebiye ati awọn ilẹkẹ pupa a ma jade ninu awọn mejẽji.

يَخْرُجُ مِنْهُمَا ٱللُّؤْلُؤُ وَٱلْمَرْجَانُ ﴿٢٢﴾

**23.** Nitorina ewo ni ninu idẹra ti Oluwa ẹnyin mejẽji ti ẹ npe nirọ?

فَبِأَيِّ ءَالَآءِ رَبِّكُمَا تُكَذِّبَانِ ﴿٢٣﴾

**24.** Atipe ti Rẹ̀ ni awọn ọkọ ti o ga ti o dabi oke ni oju agbami.

وَلَهُ ٱلْجَوَارِ ٱلْمُنشَـَٔاتُ فِى ٱلْبَحْرِ كَٱلْأَعْلَٰمِ ﴿٢٤﴾

**25.** Nitorina ewo ni ninu idẹra ti Oluwa ẹnyin mejẽji ti ẹ npe nirọ?

فَبِأَيِّ ءَالَآءِ رَبِّكُمَا تُكَذِّبَانِ ﴿٢٥﴾

**26.** Gbogbo ẹniti mbẹ ni ori ilẹ̀ ni yio tan.

كُلُّ مَنْ عَلَيْهَا فَانٍ ﴿٢٦﴾

**27.** Oju Oluwa rẹ ni yio si şẹku, Ẹniti o tobi Alapọnle.

وَيَبْقَىٰ وَجْهُ رَبِّكَ ذُو ٱلْجَلَٰلِ وَٱلْإِكْرَامِ ﴿٢٧﴾

**28.** Nitorina ewo ni ninu idẹra ti Oluwa ẹnyin mejẽji ti ẹ npe nirọ?

فَبِأَيِّ ءَالَآءِ رَبِّكُمَا تُكَذِّبَانِ ﴿٢٨﴾

**29.** Awọn ẹniti mbẹ ninu sanma ati ilẹ̀ ni nwọn ntọrọ ni ọdọ Rẹ̀. Ni gbogbo ọjọ ni On (Ọlọhun) nwa ninu işesi kan.

يَسْـَٔلُهُۥ مَن فِى ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَٱلْأَرْضِ كُلَّ يَوْمٍ هُوَ فِى شَأْنٍ ﴿٢٩﴾

**30.** Nitorina ewo ni ninu idẹra ti Oluwa ẹnyin mejẽji ti ẹ npe nirọ?

فَبِأَيِّ ءَالَآءِ رَبِّكُمَا تُكَذِّبَانِ ﴿٣٠﴾

**31.** A o mu ti nyin ran ẹnyin ijọ meji yi.

سَنَفْرُغُ لَكُمْ أَيُّهَ ٱلثَّقَلَانِ ﴿٣١﴾

**32.** Nitorina ewo ni ninu idẹra ti Oluwa ẹnyin mejẽji ti ẹ npe nirọ?

فَبِأَيِّ ءَالَآءِ رَبِّكُمَا تُكَذِّبَانِ ﴿٣٢﴾

**33.** Ẹnyin ijọ anjọnu ati enia, bi ẹnyin ba ni agbara lati sa jade ni agbegbe sanma ati ilẹ̀, nitorina ẹ sa jade. Ẹ kò le sa jade ayafi pẹlu agbara (Mi).

يَٰمَعْشَرَ ٱلْجِنِّ وَٱلْإِنسِ إِنِ ٱسْتَطَعْتُمْ أَن تَنفُذُوا۟ مِنْ أَقْطَارِ ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَٱلْأَرْضِ فَٱنفُذُوا۟ لَا تَنفُذُونَ إِلَّا بِسُلْطَٰنٍ ﴿٣٣﴾

**34.** Nitorina ewo ni ninu idẹra ti Oluwa ẹnyin mejẽji ti ẹ npe nirọ?

فَبِأَيِّ ءَالَآءِ رَبِّكُمَا تُكَذِّبَانِ ﴿٣٤﴾

**35.** A o ju ẹ̀tapàrà-ina silẹ le nyin lori ati ẹ̀tapara idẹ, ẹnyin mejẽji kò ni le ran ara nyin lọwọ.

يُرْسَلُ عَلَيْكُمَا شُوَاظٌ مِّن نَّارٍ وَنُحَاسٌ فَلَا تَنتَصِرَانِ ﴿٣٥﴾

**36.** Nitorina ewo ni ninu idẹra ti Oluwa ẹnyin mejẽji ti ẹ npe nirọ?

فَبِأَيِّ ءَالَآءِ رَبِّكُمَا تُكَذِّبَانِ ﴿٣٦﴾

**37.** Nitorina nigbati sanma ba faya (tobu) ti o si di pupa bi epo pupa.

فَإِذَا ٱنشَقَّتِ ٱلسَّمَآءُ فَكَانَتْ وَرْدَةً كَٱلدِّهَانِ ﴿٣٧﴾

**38.** Nitorina ewo ni ninu idẹra ti Oluwa ẹnyin mejẽji ti ẹ npe nirọ?

فَبِأَيِّ ءَالَآءِ رَبِّكُمَا تُكَذِّبَانِ ٣٨

**39.** Nitorina ni ọjọ na a kò ni bi enia kan lere nipa ẹṣẹ rẹ ati anjọnu.

فَيَوْمَئِذٍ لَّا يُسْـَٔلُ عَن ذَنۢبِهِۦٓ إِنسٌ وَلَا جَآنٌّ ٣٩

**40.** Nitorina ewo ni ninu idẹra ti Oluwa ẹnyin mejeji ti ẹ npe nirọ?

فَبِأَيِّ ءَالَآءِ رَبِّكُمَا تُكَذِّبَانِ ٤٠

**41.** A o ma mọ awọn ẹlẹṣẹ pẹlu ami wọn, a o ko aṣọṣo ori wọn ati gigirisẹ wọn.

يُعْرَفُ ٱلْمُجْرِمُونَ بِسِيمَٰهُمْ فَيُؤْخَذُ بِٱلنَّوَٰصِى وَٱلْأَقْدَامِ ٤١

**42.** Nitorina ewo ni ninu idẹra ti Oluwa ẹnyin mejẽji ti ẹ npe nirọ?

فَبِأَيِّ ءَالَآءِ رَبِّكُمَا تُكَذِّبَانِ ٤٢

**43.** Eyi ni ina Jahannama ti awọn ẹlẹṣẹ npe nirọ.

هَٰذِهِۦ جَهَنَّمُ ٱلَّتِى يُكَذِّبُ بِهَا ٱلْمُجْرِمُونَ ٤٣

**44.** Nwọn yio rọkirika arin rẹ̀ ati arin omi gbigbona ti o gbona janjan.

يَطُوفُونَ بَيْنَهَا وَبَيْنَ حَمِيمٍ ءَانٍ ٤٤

**45.** Nitorina ewo ni ninu idẹra ti Oluwa ẹnyin mejẽji ti ẹ npe nirọ?

فَبِأَيِّ ءَالَآءِ رَبِّكُمَا تُكَذِّبَانِ ٤٥

**46.** Ọgba meji ni mbẹ fun ẹniti nbẹru ibuduro rẹ̀ niwaju Oluwa rẹ̀.

وَلِمَنْ خَافَ مَقَامَ رَبِّهِۦ جَنَّتَانِ ٤٦

**47.** Nitorina ewo ni ninu idẹra ti Oluwa ẹnyin mejẽji ti ẹ npe nirọ?

فَبِأَيِّ ءَالَآءِ رَبِّكُمَا تُكَذِّبَانِ ٤٧

**48.** Nwọn jẹ ọlọpọlọpọ ẹtuntun.

ذَوَاتَآ أَفْنَانٍ ٤٨

**49.** Nitorina ewo ni ninu idẹra ti Oluwa ẹnyin mejẽji ti ẹ npe nirọ?

فَبِأَيِّ ءَالَآءِ رَبِّكُمَا تُكَذِّبَانِ ٤٩

**50.** Iṣẹlẹru meji ti o nṣan mbẹ ninu awọn mejẽji.

فِيهِمَا عَيْنَانِ تَجْرِيَانِ ٥٠

**51.** Nitorina ewo ni ninu idẹra ti Oluwa ẹnyin mejẽji ti ẹ npe nirọ?

فَبِأَيِّ ءَالَآءِ رَبِّكُمَا تُكَذِّبَانِ ٥١

**52.** Ninu gbogbo eso, orişi meji meji ni mbẹ ninu awọn mejẽji.

فِيهِمَا مِن كُلِّ فَٰكِهَةٍ زَوْجَانِ ٥٢

**53.** Nitorina ewo ni ninu idẹra ti Oluwa ẹnyin mejẽji ti ẹ npe nirọ?

فَبِأَيِّ ءَالَآءِ رَبِّكُمَا تُكَذِّبَانِ ٥٣

**54.** Nwọn yio rọgbọku lori itẹ, awọn itẹnu rẹ̀ jẹ aran ti o nipọn. Atipe eso awọn ọgba mejẽji na wa ni arọwọto.

مُتَّكِـِٔينَ عَلَىٰ فُرُشٍۭ بَطَآئِنُهَا مِنْ إِسْتَبْرَقٍ وَجَنَى ٱلْجَنَّتَيْنِ دَانٍ ٥٤

**55.** Nitorina ewo ni ninu idẹra ti Oluwa ẹnyin mejẽji ti ẹ npe nirọ?

فَبِأَيِّ ءَالَآءِ رَبِّكُمَا تُكَذِّبَانِ ٥٥

**56.** Awọn (obirin) ti o fi ara wọn si ọ̀wọ̀ mbẹ ninu wọn, ti enia kan kò fọwọkan wọn ri şiwaju (awọn ọkọ wọn) bẹni anjọnu kò fọwọkan wọn.

فِيهِنَّ قَٰصِرَٰتُ ٱلطَّرْفِ لَمْ يَطْمِثْهُنَّ إِنسٌ قَبْلَهُمْ وَلَا جَآنٌّ ٥٦

**57.** Nitorina ewo ni ninu idẹra ti Oluwa ẹnyin mejẽji ti ẹ npe nirọ?

فَبِأَيِّ ءَالَآءِ رَبِّكُمَا تُكَذِّبَانِ ٥٧

**58.** Nwọn si da gẹgẹbi ilẹkẹ sẹgi ati ilẹkẹ iyun.

كَأَنَّهُنَّ ٱلْيَاقُوتُ وَٱلْمَرْجَانُ ٥٨

**59.** Nitorina ewo ni ninu idẹra ti Oluwa ẹnyin mejẽji ti ẹ npe niro?

فَبِأَيِّ ءَالَآءِ رَبِّكُمَا تُكَذِّبَانِ ٥٩

**60.** Njẹ ẹsan miran wà fun iwa rere ju ẹsan rere lọ bi?

هَلْ جَزَآءُ ٱلْإِحْسَٰنِ إِلَّا ٱلْإِحْسَٰنُ ٦٠

**61.** Nitorina ewo ni ninu idẹra ti Oluwa ẹnyin mejẽji ti ẹ npe nirọ?

فَبِأَيِّ ءَالَآءِ رَبِّكُمَا تُكَذِّبَانِ ٦١

**62.** Ọgba meji kan mbẹ lẹhin awọn meji (ti akọkọ).

وَمِن دُونِهِمَا جَنَّتَانِ ٦٢

**63.** Nitorina ewo ni ninu idẹra ti Oluwa ẹnyin mejẽji ti ẹ npe nirọ?

فَبِأَيِّ ءَالَآءِ رَبِّكُمَا تُكَذِّبَانِ ﴿٦٣﴾

**64.** Ọgba mejẽji na dudu (bi eweko).

مُدْهَآمَّتَانِ ﴿٦٤﴾

**65.** Nitorina ewo ni ninu idẹra ti Oluwa ẹnyin mejẽji ti ẹ npe nirọ?

فَبِأَيِّ ءَالَآءِ رَبِّكُمَا تُكَذِّبَانِ ﴿٦٥﴾

**66.** Awọn iṣẹlẹru meji ti nṣan wà ninu awọn mejẽji.

فِيهِمَا عَيْنَانِ نَضَّاخَتَانِ ﴿٦٦﴾

**67.** Nitorina ewo ni ninu idẹra ti Oluwa ẹnyin mejẽji ti ẹ npe nirọ?

فَبِأَيِّ ءَالَآءِ رَبِّكُمَا تُكَذِّبَانِ ﴿٦٧﴾

**68.** Eso ipanu ati dabinu ati eso ti o dun (rumanu) mbẹ ninu awọn (ọgba) mejẽji.

فِيهِمَا فَٰكِهَةٌ وَنَخْلٌ وَرُمَّانٌ ﴿٦٨﴾

**69.** Nitorina ewo ni ninu idẹra ti Oluwa ẹnyin mejẽji ti ẹ npe nirọ?

فَبِأَيِّ ءَالَآءِ رَبِّكُمَا تُكَذِّبَانِ ﴿٦٩﴾

**70.** Awọn obirin oniwa rere ti o dara mbẹ ninu awọn ọgba na.

فِيهِنَّ خَيْرَٰتٌ حِسَانٌ ﴿٧٠﴾

**71.** Nitorina ewo ni ninu awọn idẹra ti Oluwa ẹnyin mejẽji ti ẹ npe nirọ?

فَبِأَيِّ ءَالَآءِ رَبِّكُمَا تُكَذِّبَانِ ﴿٧١﴾

**72.** Awọn ẹlẹyinju ẹgẹ́ ti a fi pamọ sinu ileṣọ.

حُورٌ مَّقْصُورَٰتٌ فِى ٱلْخِيَامِ ﴿٧٢﴾

**73.** Nitorina ewo ni ninu idẹra ti Oluwa ẹnyin mejẽji ti ẹ npe nirọ?

فَبِأَيِّ ءَالَآءِ رَبِّكُمَا تُكَذِّبَانِ ﴿٧٣﴾

**74.** Enia kan tabi anjọnu kò fi ọwọ kan wọn ṣiwaju wọn.

لَمْ يَطْمِثْهُنَّ إِنسٌ قَبْلَهُمْ وَلَا جَآنٌّ ﴿٧٤﴾

**75.** Nitorina ewo ni ninu idẹra ti Oluwa ẹnyin mejẽji ti ẹ npe nirọ?

فَبِأَيِّ ءَالَآءِ رَبِّكُمَا تُكَذِّبَانِ ﴿٧٥﴾

**76.** Nwọn yio rọgbọku lori itẹ kan alawọ̀ eweko ati igbẹsẹle (tabi ibusun) ti o dara pupọ.

مُتَّكِـِٔينَ عَلَىٰ رَفْرَفٍ خُضْرٍ وَعَبْقَرِيٍّ حِسَانٍ ٧٦

**77.** Nitorina ewo ni ninu idẹra ti Oluwa ẹnyin mejẽji ti ẹ npe nirọ?

فَبِأَيِّ ءَالَآءِ رَبِّكُمَا تُكَذِّبَانِ ٧٧

**78.** Ibukun ni fun orukọ Oluwa rẹ ti O ni titobi ati apọnle.

تَبَٰرَكَ ٱسْمُ رَبِّكَ ذِى ٱلْجَلَٰلِ وَٱلْإِكْرَامِ ٧٨

## *(56) Suratul - Wãki'ah*




*Ni orukọ Ọlọhun Ajọkẹ aiye, Aṣakẹ ọrun.*

بِسْمِ ٱللَّهِ ٱلرَّحْمَٰنِ ٱلرَّحِيمِ

**1.** Nigbati iṣẹlẹ̀ (Wãki'ah) nã ba ṣẹlẹ̀.

إِذَا وَقَعَتِ ٱلْوَاقِعَةُ ١

**2.** Kò ni si olupe ni irọ kan fun iṣẹlẹ̀ rẹ.

لَيْسَ لِوَقْعَتِهَا كَاذِبَةٌ ٢

**3.** Yio rẹ awọn kan nilẹ̀, yio si gbe awọn kan ga.

خَافِضَةٌ رَّافِعَةٌ ٣

**4.** Nigbati a ba mi ilẹ̀ titi ni mimi gan.

إِذَا رُجَّتِ ٱلْأَرْضُ رَجًّا ٤

**5.** Nigbati nwọn ba si fọ awọn oke ni ni fifọ gan.

وَبُسَّتِ ٱلْجِبَالُ بَسًّا ٥

**6.** Ti nwọn si di eruku ti a ma kù danu.

فَكَانَتْ هَبَآءً مُّنۢبَثًّا ٦

**7.** Ẹnyin o jẹ oriṣi mẹta.

وَكُنتُمْ أَزْوَٰجًا ثَلَٰثَةً ٧

**8.** Awọn erò ọwọ-ọtun! Kini yio ti dara to fun erò ọwọ-ọtun (fun idunu).

فَأَصْحَٰبُ ٱلْمَيْمَنَةِ مَآ أَصْحَٰبُ ٱلْمَيْمَنَةِ ٨

**9.** Awọn kan yio si jẹ erò ọwọ-osi! Kini yio ti (buru) ri fun awọn erò ọwọ-osi.

وَأَصْحَٰبُ ٱلْمَشْـَٔمَةِ مَآ أَصْحَٰبُ ٱلْمَشْـَٔمَةِ ٩

**10.** Awọn ti yio jẹ ẹni iwaju yio jẹ ẹni iwaju.

وَٱلسَّٰبِقُونَ ٱلسَّٰبِقُونَ ﴿١٠﴾

**11.** Awọnyi ni yio jẹ ẹni asunmọ (Ọlọhun).

أُوْلَٰٓئِكَ ٱلۡمُقَرَّبُونَ ﴿١١﴾

**12.** Ninu awọn ọgba onidẹra.

فِي جَنَّٰتِ ٱلنَّعِيمِ ﴿١٢﴾

**13.** Ero ti o pọ ninu ẹni iṣiwaju.

ثُلَّةٞ مِّنَ ٱلۡأَوَّلِينَ ﴿١٣﴾

**14.** Ati awọn diẹ ninu awọn ero ikẹhin.

وَقَلِيلٞ مِّنَ ٱلۡأٓخِرِينَ ﴿١٤﴾

**15.** Ni ori itẹ ti ahun (pẹlu goolu ati okuta olowo iyebiye).

عَلَىٰ سُرُرٖ مَّوۡضُونَةٖ ﴿١٥﴾

**16.** Nwọn o rọgbọku lori wọn, nwọn o si dojukọ ara wọn.

مُّتَّكِـِٔينَ عَلَيۡهَا مُتَقَٰبِلِينَ ﴿١٦﴾

**17.** Awọn ọmọkunrin ọ̀dọ ti nwọn kò ni darugbo nwọn yio mã rọkirika wọn.

يَطُوفُ عَلَيۡهِمۡ وِلۡدَٰنٞ مُّخَلَّدُونَ ﴿١٧﴾

**18.** Pẹlu awọn ohun-èlo irọmi ati ife ti nwọn kun fun nkan mimu lati ibi isẹlẹru ọti aladun.

بِأَكۡوَابٖ وَأَبَارِيقَ وَكَأۡسٖ مِّن مَّعِينٖ ﴿١٨﴾

**19.** Kò ni fọ wọn lori, kò si ni pa wọn (bi ọti).

لَّا يُصَدَّعُونَ عَنۡهَا وَلَا يُنزِفُونَ ﴿١٩﴾

**20.** Ati oriṣiriṣi eso ti nwọn o ṣà ti nwọn o rọ̀.

وَفَٰكِهَةٖ مِّمَّا يَتَخَيَّرُونَ ﴿٢٠﴾

**21.** Ati ẹran ẹiyẹ ni eyiti nwọn ba fẹ.

وَلَحۡمِ طَيۡرٖ مِّمَّا يَشۡتَهُونَ ﴿٢١﴾

**22.** Ati awọn (obirin) ti o mọ ti o si ni ẹwa (ẹlẹhinju ẹgẹ́).

وَحُورٌ عِينٞ ﴿٢٢﴾

**23.** Ti nwọn dabi okuta olowo iyebiye ti a ti fi pamọ.

كَأَمۡثَٰلِ ٱللُّؤۡلُوِ ٱلۡمَكۡنُونِ ﴿٢٣﴾

**24.** Nwọn jẹ ẹsan fun ohun ti nwọn ṣe nişẹ.

جَزَآءَۢ بِمَا كَانُوا۟ يَعْمَلُونَ ﴿٢٤﴾

**25.** Nwọn kò ni gbọrọ isọkusọ nibẹ ati ọ̀rọ ẹṣẹ̀.

لَا يَسْمَعُونَ فِيهَا لَغْوًا وَلَا تَأْثِيمًا ﴿٢٥﴾

**26.** Ayafi sisọ pe, Alafia, Alafia.

إِلَّا قِيلًا سَلَٰمًا سَلَٰمًا ﴿٢٦﴾

**27.** Ati awọn erò ọwọ-ọtun; kini (inu) awọn erò ọwọ-ọtun (yio ti dun to).

وَأَصْحَٰبُ ٱلْيَمِينِ مَآ أَصْحَٰبُ ٱلْيَمِينِ ﴿٢٧﴾

**28.** Ni idi igi ti kò ni ẹgun.

فِى سِدْرٍ مَّخْضُودٍ ﴿٢٨﴾

**29.** Ati ọgẹdẹ ti o so wẹ̀lẹkẹ.

وَطَلْحٍ مَّنضُودٍ ﴿٢٩﴾

**30.** Ati iboji ti o gbõro lọ titi.

وَظِلٍّ مَّمْدُودٍ ﴿٣٠﴾

**31.** Ati omi ti o nṣan.

وَمَآءٍ مَّسْكُوبٍ ﴿٣١﴾

**32.** Ati ọpọlọpọ eso.

وَفَٰكِهَةٍ كَثِيرَةٍ ﴿٣٢﴾

**33.** Ti kò ni ja, ti a kò si ni kọ fun wọn.

لَّا مَقْطُوعَةٍ وَلَا مَمْنُوعَةٍ ﴿٣٣﴾

**34.** Ati awọn itẹ ti a gbe ga.

وَفُرُشٍ مَّرْفُوعَةٍ ﴿٣٤﴾

**35.** Dajudaju Awa ni A tun wọn da ni ẹda titun.

إِنَّآ أَنشَأْنَٰهُنَّ إِنشَآءً ﴿٣٥﴾

**36.** Awa ṣe wọn ni Wundia.

فَجَعَلْنَٰهُنَّ أَبْكَارًا ﴿٣٦﴾

**37.** Ti nwọn o fẹran ọkọ wọn ti nwọn yio si jẹgbẹ kan na.

عُرُبًا أَتْرَابًا ﴿٣٧﴾

**38.** Fun awọn ero ọwọ-ọtun.

لِّأَصْحَٰبِ ٱلْيَمِينِ ﴿٣٨﴾

**39.** Ti nwọn jẹ ọpọ ninu awọn ẹni akọkọ.

ثُلَّةٌ مِّنَ ٱلْأَوَّلِينَ ﴿٣٩﴾

**40.** Ati ọpọ ninu awọn ẹni ikẹhin.

وَثُلَّةٌ مِّنَ ٱلْءَاخِرِينَ ﴿٤٠﴾

**41.** Ati awọn ijọ ọwọ-osi; kini ti awọn ijọ ọwọ osi (yio ti buru to ni ọjọ na).

وَأَصۡحَٰبُ ٱلشِّمَالِ مَآ أَصۡحَٰبُ ٱلشِّمَالِ ٤١

**42.** Ti nwọn o wà ninu atẹgun ti o gbona ati omi gbigbona (wọyun-wẹjẹ).

فِي سَمُومٖ وَحَمِيمٖ ٤٢

**43.** Ati labẹ ibõji ẽfi ti o dudu.

وَظِلّٖ مِّن يَحۡمُومٖ ٤٣

**44.** Ti kò ni tutu ti kò si ni ba ara mu.

لَّا بَارِدٖ وَلَا كَرِيمٍ ٤٤

**45.** Dajudaju awọn ti wà ninu irọrun ṣiwaju eyi.

إِنَّهُمۡ كَانُواْ قَبۡلَ ذَٰلِكَ مُتۡرَفِينَ ٤٥

**46.** Atipe nwọn jẹ ẹniti o ṣe orikunkun lori ẹṣẹ̀ ti o tobi.

وَكَانُواْ يُصِرُّونَ عَلَى ٱلۡحِنثِ ٱلۡعَظِيمِ ٤٦

**47.** Atipe nwọn tun nsọpe: Nigbati a ba di oku ti a si di iyẹpẹ ati egungun ti o kẹfun, njẹ a o tun gbe wa dide bi?

وَكَانُواْ يَقُولُونَ أَئِذَا مِتۡنَا وَكُنَّا تُرَابٗا وَعِظَٰمًا أَءِنَّا لَمَبۡعُوثُونَ ٤٧

**48.** Ati awọn baba wa lailai?

أَوَ ءَابَآؤُنَا ٱلۡأَوَّلُونَ ٤٨

**49.** Sọpe: Dajudaju awọn ara iṣiwaju ati ero ikẹhin.

قُلۡ إِنَّ ٱلۡأَوَّلِينَ وَٱلۡأٓخِرِينَ ٤٩

**50.** Dajudaju nwọn o jẹ ẹni kikojọ fun asiko ọjọ ti a ti mọ.

لَمَجۡمُوعُونَ إِلَىٰ مِيقَٰتِ يَوۡمٖ مَّعۡلُومٖ ٥٠

**51.** Lẹhinna dajudaju ẹnyin ti ẹ ṣina lọ ti ẹ si pe (e) nirọ.

ثُمَّ إِنَّكُمۡ أَيُّهَا ٱلضَّآلُّونَ ٱلۡمُكَذِّبُونَ ٥١

**52.** Dajudaju ẹ o ma jẹ igi kan Sakumi (ọrọ) buruku.

لَأٓكِلُونَ مِن شَجَرٖ مِّن زَقُّومٖ ٥٢

**53.** Nitorina, ẹ o si fi kun inu nyin.

فَمَالِـُٔونَ مِنۡهَا ٱلۡبُطُونَ ٥٣

**54.** Ẹ o si mu omi gbigbona le e lori.

فَشَٰرِبُونَ عَلَيۡهِ مِنَ ٱلۡحَمِيمِ ﴿٥٤﴾

**55.** Ẹ o ma mu bi mimu omi rakunmi ti orungbẹ gbẹ.

فَشَٰرِبُونَ شُرۡبَ ٱلۡهِيمِ ﴿٥٥﴾

**56.** Eyi ni adebọwaba wọn ni ọjọ idajọ (ẹsan).

هَٰذَا نُزُلُهُمۡ يَوۡمَ ٱلدِّينِ ﴿٥٦﴾

**57.** Awa ni A da yin, kiloṣe ti ẹnyin kò gba ododo?

نَحۡنُ خَلَقۡنَٰكُمۡ فَلَوۡلَا تُصَدِّقُونَ ﴿٥٧﴾

**58.** Ẹnyin kò ri ohun ti ẹnyin dà jade (lara nyin)?

أَفَرَءَيۡتُم مَّا تُمۡنُونَ ﴿٥٨﴾

**59.** Ẹnyin ni ẹ da a ni tabi Awa ni A jẹ Oluda wọn?

ءَأَنتُمۡ تَخۡلُقُونَهُۥٓ أَمۡ نَحۡنُ ٱلۡخَٰلِقُونَ ﴿٥٩﴾

**60.** Awa ni A ṣe eto pe ki iku ma bẹ larin nyin Awa kosi sai lagbara.

نَحۡنُ قَدَّرۡنَا بَيۡنَكُمُ ٱلۡمَوۡتَ وَمَا نَحۡنُ بِمَسۡبُوقِينَ ﴿٦٠﴾

**61.** Lori pe ki A yi ipo nyin pada ki A tun sọ nyin di ẹda miran ninu ohun ti ẹnyin kò mọ̀.

عَلَىٰٓ أَن نُّبَدِّلَ أَمۡثَٰلَكُمۡ وَنُنشِئَكُمۡ فِي مَا لَا تَعۡلَمُونَ ﴿٦١﴾

**62.** Dajudaju ẹnyin mọ dida ti akọkọ, kini o ṣe ti ẹnyin kò gba iranti?

وَلَقَدۡ عَلِمۡتُمُ ٱلنَّشۡأَةَ ٱلۡأُولَىٰ فَلَوۡلَا تَذَكَّرُونَ ﴿٦٢﴾

**63.** Ẹnyin kò ha ri ohun ti ẹnyin gbin ni?

أَفَرَءَيۡتُم مَّا تَحۡرُثُونَ ﴿٦٣﴾

**64.** Ẹnyin ni ẹ jẹ ki o hu ni tabi Awa la njẹ ki nwọn hu?

ءَأَنتُمۡ تَزۡرَعُونَهُۥٓ أَمۡ نَحۡنُ ٱلزَّٰرِعُونَ ﴿٦٤﴾

**65.** Ti A ba fẹ ni A o sọ ọ di gbigbẹ, ẹnyin o di ẹniti o nbẹru ti o si nṣe ẽmọ̀.

لَوۡ نَشَآءُ لَجَعَلۡنَٰهُ حُطَٰمٗا فَظَلۡتُمۡ تَفَكَّهُونَ ﴿٦٥﴾

**66.** Dajudaju awa di onigbese!

إِنَّا لَمُغۡرَمُونَ ﴿٦٦﴾

**67.** Bẹtiẹkọ, a ṣe e lẽwọ̀ fun wa ni.

بَلْ نَحْنُ مَحْرُومُونَ ﴿٦٧﴾

**68.** Ẹnyin kò ri omi eyiti ẹnyin nmu ni?

أَفَرَءَيْتُمُ ٱلْمَآءَ ٱلَّذِى تَشْرَبُونَ ﴿٦٨﴾

**69.** Ẹnyin ni ẹ nsọ wọn kalẹ̀ lati inu ẹṣujo ni, tabi Awa la nsọ wọn kalẹ̀?

ءَأَنتُمْ أَنزَلْتُمُوهُ مِنَ ٱلْمُزْنِ أَمْ نَحْنُ ٱلْمُنزِلُونَ ﴿٦٩﴾

**70.** Ti A ba fẹ ni A o ṣe e ni omi iró (iyọ̀) kiloṣe ti ẹnyin kò dupẹ?

لَوْ نَشَآءُ جَعَلْنَٰهُ أُجَاجًا فَلَوْلَا تَشْكُرُونَ ﴿٧٠﴾

**71.** Ẹnyin kò ri ina ti ẹnyin nda ni?

أَفَرَءَيْتُمُ ٱلنَّارَ ٱلَّتِى تُورُونَ ﴿٧١﴾

**72.** Ẹnyin ni ẹ da igi rẹ̀ ni tabi Awa la da wọn?

ءَأَنتُمْ أَنشَأْتُمْ شَجَرَتَهَآ أَمْ نَحْنُ ٱلْمُنشِـُٔونَ ﴿٧٢﴾

**73.** Awa ṣe wọn ni iranti ati nkan ilo fun awọn arin irin ajo.

نَحْنُ جَعَلْنَٰهَا تَذْكِرَةً وَمَتَٰعًا لِّلْمُقْوِينَ ﴿٧٣﴾

**74.** Nitorina fi ogo fun orukọ Oluwa rẹ ti O tobi.

فَسَبِّحْ بِٱسْمِ رَبِّكَ ٱلْعَظِيمِ ﴿٧٤﴾

**75.** Mo fi awọn ibusọ irawọ bura.

۞ فَلَآ أُقْسِمُ بِمَوَٰقِعِ ٱلنُّجُومِ ﴿٧٥﴾

**76.** Atipe dajudaju on jẹ ibura ti o tobi ti ẹnyin ba mọ̀.

وَإِنَّهُۥ لَقَسَمٌ لَّوْ تَعْلَمُونَ عَظِيمٌ ﴿٧٦﴾

**77.** Dajudaju on jẹ Al-Kùráni Alapọnle.

إِنَّهُۥ لَقُرْءَانٌ كَرِيمٌ ﴿٧٧﴾

**78.** Ninu tirà kan ti a sọ.

فِى كِتَٰبٍ مَّكْنُونٍ ﴿٧٨﴾

**79.** Ẹnikan kò lè fọwọkan a afi awọn ti o mọ.

لَّا يَمَسُّهُۥٓ إِلَّا ٱلْمُطَهَّرُونَ ﴿٧٩﴾

**80.** Nkan ti o nsọkalẹ̀ ni lati ọdọ Oluwa gbogbo ẹda.

تَنزِيلٌ مِّن رَّبِّ ٱلْعَٰلَمِينَ ﴿٨٠﴾

أَفَبِهَٰذَا ٱلْحَدِيثِ أَنتُم مُّدْهِنُونَ ﴿٨١﴾

**81.** Abi ọ̀rọ (Al-Kurani) yi ni ẹnpe ni yẹpẹrẹ?

وَتَجْعَلُونَ رِزْقَكُمْ أَنَّكُمْ تُكَذِّبُونَ ﴿٨٢﴾

**82.** Ẹ nse (ọpẹ) arisiki yin ni irọ ti ẹn pa (wipe ojo losee).

فَلَوْلَآ إِذَا بَلَغَتِ ٱلْحُلْقُومَ ﴿٨٣﴾

**83.** Kiniṣe nigbati (ẹmi) ba de ọfun.

وَأَنتُمْ حِينَئِذٍ تَنظُرُونَ ﴿٨٤﴾

**84.** Atipe nigbana ẹnyin o mã wò.

وَنَحْنُ أَقْرَبُ إِلَيْهِ مِنكُمْ وَلَٰكِن لَّا تُبْصِرُونَ ﴿٨٥﴾

**85.** Atipe Awa sunmọ ọ ju ẹnyin lọ, ṣugbọn ẹ kò le ri.

فَلَوْلَآ إِن كُنتُمْ غَيْرَ مَدِينِينَ ﴿٨٦﴾

**86.** Kiniṣe ti o jẹ pe ti ẹ kò ba wà labẹ agbara (Wa), ti ẹ o si gbẹsan isẹ yin ni.

تَرْجِعُونَهَآ إِن كُنتُمْ صَٰدِقِينَ ﴿٨٧﴾

**87.** Ẹ da (ẹmi na) pada ti ẹ ba jẹ olotitọ.

فَأَمَّآ إِن كَانَ مِنَ ٱلْمُقَرَّبِينَ ﴿٨٨﴾

**88.** Nigbana tio ba jẹ ọkan ninu awọn olusunmọ (Wa).

فَرَوْحٌ وَرَيْحَانٌ وَجَنَّتُ نَعِيمٍ ﴿٨٩﴾

**89.** Nigbana isinmi ati ese ati alijanna onidẹra.

وَأَمَّآ إِن كَانَ مِنْ أَصْحَٰبِ ٱلْيَمِينِ ﴿٩٠﴾

**90.** Atipe ti ò ba wà ninu awọn ẹni ọwọ-ọtun.

فَسَلَٰمٌ لَّكَ مِنْ أَصْحَٰبِ ٱلْيَمِينِ ﴿٩١﴾

**91.** Nigbana alafia fun ọ ninu awọn ẹni ọwọ-ọtun.

وَأَمَّآ إِن كَانَ مِنَ ٱلْمُكَذِّبِينَ ٱلضَّآلِّينَ ﴿٩٢﴾

**92.** Atipe ti o ba jẹ ninu awọn olupe nirọ, awọn ẹniti a nù.

فَنُزُلٌ مِّنْ حَمِيمٍ ﴿٩٣﴾

**93.** Nigbana omi gbigbona ni adebọwaba (rẹ̀).

وَتَصْلِيَةُ جَحِيمٍ ﴿٩٤﴾

**94.** Atipe yio jo ina Jahimi.

**95.** Dajudaju otitọ ti o han ni eyi.

إِنَّ هَٰذَا لَهُوَ حَقُّ ٱلۡيَقِينِ ٩٥

**96.** Nigbana ṣe afọmọ orukọ Oluwa rẹ ti O tobi.

فَسَبِّحۡ بِٱسۡمِ رَبِّكَ ٱلۡعَظِيمِ ٩٦

## *(57) Suratul - Hadīd*

سُورَةُ الحَدِيدِ

*Ni orukọ Ọlọhun Ajọkẹ aiye, Aṣakẹ ọrun.*

بِسۡمِ ٱللَّهِ ٱلرَّحۡمَٰنِ ٱلرَّحِيمِ

**1.** Gbogbo nkan ti o wa ni sanma ati ilẹ nṣe afọmọ fun Ọlọhun, Alagbara, Ọlọgbọn ni On.

سَبَّحَ لِلَّهِ مَا فِي ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَٱلۡأَرۡضِۖ وَهُوَ ٱلۡعَزِيزُ ٱلۡحَكِيمُ ١

**2.** Ijọba sanma ati ilẹ ti Rẹ ni. O nfun nkan ni ẹmi O si npa a, On lo ni agbara lori gbogbo nkan.

لَهُۥ مُلۡكُ ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَٱلۡأَرۡضِۖ يُحۡيِۦ وَيُمِيتُۖ وَهُوَ عَلَىٰ كُلِّ شَيۡءٖ قَدِيرٌ ٢

**3.** On ni Ẹni-akọkọ On si ni Ẹniigbẹhin, On ni O han, On na sini O sunmọ On ni O mọ gbogbo nkan.

هُوَ ٱلۡأَوَّلُ وَٱلۡأٓخِرُ وَٱلظَّٰهِرُ وَٱلۡبَاطِنُۖ وَهُوَ بِكُلِّ شَيۡءٍ عَلِيمٌ ٣

**4.** On ni Ẹniti O ṣe ẹda sanma ati ilẹ ni ọjọ mẹfa, lẹhinna O ṣe pẹtẹpẹrẹ si ori Al'araṣi (ni ọna ti o tọ si I). O mọ ohun ti o nwọ inu ilẹ lọ ati ohun ti o njade lati inu rẹ, ati ohun ti o sọkalẹ lati sanma ati ohun ti ngunke lọ ba a. Atipe On wa pẹlu nyin nibikibi ti ẹ ba wa. Ọlọhun ri nkan ti ẹ nṣe.

هُوَ ٱلَّذِي خَلَقَ ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَٱلۡأَرۡضَ فِي سِتَّةِ أَيَّامٖ ثُمَّ ٱسۡتَوَىٰ عَلَى ٱلۡعَرۡشِۖ يَعۡلَمُ مَا يَلِجُ فِي ٱلۡأَرۡضِ وَمَا يَخۡرُجُ مِنۡهَا وَمَا يَنزِلُ مِنَ ٱلسَّمَآءِ وَمَا يَعۡرُجُ فِيهَاۖ وَهُوَ مَعَكُمۡ أَيۡنَ مَا كُنتُمۡۚ وَٱللَّهُ بِمَا تَعۡمَلُونَ بَصِيرٞ ٤

**5.** Ijọba sanma ati ilẹ ti Rẹ ni atipe ọdọ Ọlọhun ni a o da gbogbo nkan pada si.

لَّهُۥ مُلۡكُ ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَٱلۡأَرۡضِۚ وَإِلَى ٱللَّهِ تُرۡجَعُ ٱلۡأُمُورُ ٥

**6.** O nfi oru wọ inu ọsan, O si nfi ọsan wọ inu oru, atipe On lo mọ ohun ti o wa ni awọn igbaiya.

يُولِجُ ٱلَّيۡلَ فِي ٱلنَّهَارِ وَيُولِجُ ٱلنَّهَارَ فِي ٱلَّيۡلِۚ
وَهُوَ عَلِيمُۢ بِذَاتِ ٱلصُّدُورِ ٦

**7.** Ẹ gba Ọlọhun gbọ ni ododo ati Ojişẹ Rẹ̀, ẹ na ninu ohun ti O fi nyin şe arole rẹ̀. Nitorina awọn ti o gbagbọ ni ododo ninu nyin ti nwọn si nnawó (si oju ọna Ọlọhun), ẹsan ti o tobi wa fun wọn.

ءَامِنُواْ بِٱللَّهِ وَرَسُولِهِۦ وَأَنفِقُواْ مِمَّا جَعَلَكُم
مُّسۡتَخۡلَفِينَ فِيهِۖ فَٱلَّذِينَ ءَامَنُواْ مِنكُمۡ وَأَنفَقُواْ
لَهُمۡ أَجۡرٞ كَبِيرٞ ٧

**8.** Kini kò jẹ ki ẹ gba Ọlọhun gbọ ni ododo atipe Ojişẹ na npe nyin lati pe ki ẹ gba Oluwa nyin ni ododo, dajudaju O ti gba adehun nyin, ti ẹ ba jẹ olugbagbọ ododo.

وَمَا لَكُمۡ لَا تُؤۡمِنُونَ بِٱللَّهِ وَٱلرَّسُولُ يَدۡعُوكُمۡ لِتُؤۡمِنُواْ
بِرَبِّكُمۡ وَقَدۡ أَخَذَ مِيثَٰقَكُمۡ إِن كُنتُم مُّؤۡمِنِينَ ٨

**9.** On ni Ẹniti O nsọ awọn ãyah ti o han kalẹ fun ẹrusin Rẹ̀ ki O le yọ nyin jade ninu okunkun lọ sinu imọlẹ atipe dajudaju Ọlọhun ni Ọlọpọ-ãnú, Onikẹ fun nyin.

هُوَ ٱلَّذِي يُنَزِّلُ عَلَىٰ عَبۡدِهِۦٓ ءَايَٰتِۭ بَيِّنَٰتٖ لِّيُخۡرِجَكُم
مِّنَ ٱلظُّلُمَٰتِ إِلَى ٱلنُّورِۚ وَإِنَّ ٱللَّهَ بِكُمۡ
لَرَءُوفٞ رَّحِيمٞ ٩

**10.** Kini kò jẹ ki ẹ ma nawo nyin si oju ọna Ọlọhun? Atipe Ọlọhun ni yio jogun sanma ati ilẹ̀. Awọn ti o nawo wọn şãju ki ẹ to şi (Makkah pẹlu işẹgun), ti nwọn tun ja (ogun), nwọn kò le dọgba larin nyin, awọn elewọnyi ni nwọn tobi ni ipo ju awọn ti nwọn nawo lẹhin işẹgun ti nwọn tun ja. Atipe ọkọkan (ninu ijọ mejẽji) ni Ọlọhun şe adehun ẹsan rere (fun). Atipe Ọlọhun ni Alamọtan nkan ti ẹ nşe.

وَمَا لَكُمۡ أَلَّا تُنفِقُواْ فِي سَبِيلِ ٱللَّهِ وَلِلَّهِ مِيرَٰثُ ٱلسَّمَٰوَٰتِ
وَٱلۡأَرۡضِۚ لَا يَسۡتَوِي مِنكُم مَّنۡ أَنفَقَ مِن قَبۡلِ ٱلۡفَتۡحِ
وَقَٰتَلَۚ أُوْلَٰٓئِكَ أَعۡظَمُ دَرَجَةٗ مِّنَ ٱلَّذِينَ أَنفَقُواْ
مِنۢ بَعۡدُ وَقَٰتَلُواْۚ وَكُلّٗا وَعَدَ ٱللَّهُ ٱلۡحُسۡنَىٰۚ
وَٱللَّهُ بِمَا تَعۡمَلُونَ خَبِيرٞ ١٠

**11.** Tani yio ya Ọlọhun ni owó ni yiya ti o dara ti On yio san ilọpo

مَّن ذَا ٱلَّذِي يُقۡرِضُ ٱللَّهَ قَرۡضًا حَسَنٗا فَيُضَٰعِفَهُۥ لَهُۥ

rẹ̀ fun u, ti yio tun fun u ni ẹsan alapọnle.

وَلَهُۥٓ أَجۡرٞ كَرِيمٞ ﴿١١﴾

**12.** Ni ọjọ ti irẹ yio ri awọn onigbagbọ ododo ọkunrin ati awọn onigbagbọ ododo obirin ti imọlẹ̀ wọn yio ma tan niwaju wọn ati ni ọwọ-otun wọn (a o sọpe): iro-idunnu wa fun nyin loni: Ọgba-idẹra ti awọn odo nṣan nisalẹ rẹ̀, ibẹ ni nwọn o ṣe gbere si, eyi jẹ ere ti o tobi.

يَوۡمَ تَرَى ٱلۡمُؤۡمِنِينَ وَٱلۡمُؤۡمِنَٰتِ يَسۡعَىٰ نُورُهُم بَيۡنَ أَيۡدِيهِمۡ وَبِأَيۡمَٰنِهِم بُشۡرَىٰكُمُ ٱلۡيَوۡمَ جَنَّٰتٞ تَجۡرِي مِن تَحۡتِهَا ٱلۡأَنۡهَٰرُ خَٰلِدِينَ فِيهَاۚ ذَٰلِكَ هُوَ ٱلۡفَوۡزُ ٱلۡعَظِيمُ ﴿١٢﴾

**13.** Ni ọjọ na awọn alagabagebe ọkunrin ati awọn alagabagebe obirin yio sọ fun awọn ti o gbagbọ ni ododo pe: Ẹ duro, ẹ jẹki a tan ninu imọlẹ nyin. A o sọpe: Ẹ pada sẹhin ki ẹ wa imọlẹ kan (funra nyin). Nigbana a o fi ogiri kan si arin wọn ti yio ni ilẹkun, ikẹ ni inu rẹ̀, atipe ode rẹ̀ iyà ni.

يَوۡمَ يَقُولُ ٱلۡمُنَٰفِقُونَ وَٱلۡمُنَٰفِقَٰتُ لِلَّذِينَ ءَامَنُواْ ٱنظُرُونَا نَقۡتَبِسۡ مِن نُّورِكُمۡ قِيلَ ٱرۡجِعُواْ وَرَآءَكُمۡ فَٱلۡتَمِسُواْ نُورٗاۖ فَضُرِبَ بَيۡنَهُم بِسُورٖ لَّهُۥ بَابُۢ بَاطِنُهُۥ فِيهِ ٱلرَّحۡمَةُ وَظَٰهِرُهُۥ مِن قِبَلِهِ ٱلۡعَذَابُ ﴿١٣﴾

**14.** Nwọn yio kigbe pè wọn pe: Ṣebi awa wà pẹlu nyin. Nwọn yio sọpe: Bẹni, ṣugbọn ẹnyin ẹ ko iyọnu ba ara nyin, ẹ nreti, ẹ nṣe iyemeji, ireti asan si tan nyin jẹ titi aṣẹ Ọlọhun fi de, atannijẹ tan nyin jẹ nipa Ọlọhun.

يُنَادُونَهُمۡ أَلَمۡ نَكُن مَّعَكُمۡۖ قَالُواْ بَلَىٰ وَلَٰكِنَّكُمۡ فَتَنتُمۡ أَنفُسَكُمۡ وَتَرَبَّصۡتُمۡ وَٱرۡتَبۡتُمۡ وَغَرَّتۡكُمُ ٱلۡأَمَانِيُّ حَتَّىٰ جَآءَ أَمۡرُ ٱللَّهِ وَغَرَّكُم بِٱللَّهِ ٱلۡغَرُورُ ﴿١٤﴾

**15.** Loni yi a ki yio gba paṣiparọ lọwọ nyin bẹni a kò ni gba lọwọ awọn alaigbagbọ. Ina ni ibugbe nyin, on ni o tọ si nyin, o buru ni ibupadasi.

فَٱلۡيَوۡمَ لَا يُؤۡخَذُ مِنكُمۡ فِدۡيَةٞ وَلَا مِنَ ٱلَّذِينَ كَفَرُواْۚ مَأۡوَىٰكُمُ ٱلنَّارُۖ هِيَ مَوۡلَىٰكُمۡۖ وَبِئۡسَ ٱلۡمَصِيرُ ﴿١٥﴾

**16.** Nję kò ha to akoko fun awọn ẹniti nwọn gbagbọ lododo ki awọn ọkan wọn rọ fun iranti Ọlọhun ati ohun ti o sọkalẹ̀ ni ododo ati ki nwọn maṣe jẹ gẹgẹ bi awọn ẹniti a ti fun ni Tirà ṣiwaju, ti igba na si gùn gbọrọ le wọn lori tobẹ gẽ ti awọn ọkan wọn fi le koko atipe ọpọlọpọ ninu wọn ni obilẹjẹ.

أَلَمْ يَأْنِ لِلَّذِينَ آمَنُوا أَن تَخْشَعَ قُلُوبُهُمْ لِذِكْرِ
اللَّهِ وَمَا نَزَلَ مِنَ الْحَقِّ وَلَا يَكُونُوا كَالَّذِينَ أُوتُوا
الْكِتَابَ مِن قَبْلُ فَطَالَ عَلَيْهِمُ الْأَمَدُ فَقَسَتْ
قُلُوبُهُمْ وَكَثِيرٌ مِّنْهُمْ فَاسِقُونَ ﴿١٦﴾

**17.** Ki ẹ mọ amọdaju pe Ọlọhun ni O nji ilẹ̀ lẹhin igbati o ti ku. Dajudaju A ti ṣe alaye awọn àmi na fun nyin ki ẹ le ba lo lakaye.

اعْلَمُوا أَنَّ اللَّهَ يُحْيِي الْأَرْضَ بَعْدَ مَوْتِهَا قَدْ بَيَّنَّا
لَكُمُ الْآيَاتِ لَعَلَّكُمْ تَعْقِلُونَ ﴿١٧﴾

**18.** Dajudaju awọn olutọrẹ lọkunrin ati awọn olutọrẹ lobirin ti nwọn ya Ọlọhun ni owo ni yiya ti o dara, a o di adipele rẹ fun wọn atipe ti wọn ni ẹsan ti o ni apọnle.

إِنَّ الْمُصَّدِّقِينَ وَالْمُصَّدِّقَاتِ وَأَقْرَضُوا اللَّهَ قَرْضًا
حَسَنًا يُضَاعَفُ لَهُمْ وَلَهُمْ أَجْرٌ كَرِيمٌ ﴿١٨﴾

**19.** Atipe awọn ẹniti nwọn ni igbagbọ ododo si Ọlọhun ati si awọn ojiṣẹ Rẹ̀, awọn elewọnni ni olododo ati ẹlẹri lọdọ Oluwa wọn. Tiwọn ni ẹsan iṣẹ wọn ati imọlẹ wọn. Atipe awọn ẹniti nwọn ṣe aigbagbọ ti nwọn si pe awọn àmi Wa nirọ awọn elewọnni ni ero ina Jahimi.

وَالَّذِينَ آمَنُوا بِاللَّهِ وَرُسُلِهِ أُولَٰئِكَ هُمُ الصِّدِّيقُونَ
وَالشُّهَدَاءُ عِندَ رَبِّهِمْ لَهُمْ أَجْرُهُمْ وَنُورُهُمْ
وَالَّذِينَ كَفَرُوا وَكَذَّبُوا بِآيَاتِنَا أُولَٰئِكَ
أَصْحَابُ الْجَحِيمِ ﴿١٩﴾

**20.** Ki ẹ mọ amọdaju pe igbesi aiye yi jẹ ere ati awada ati ọṣọ ati iṣe iyanran ni arin ara nyin ati iwa nini sĩ, ninu owo ati awọn ọmọ. (Gbogbo rẹ) da gẹgẹbi ẹṣu ojo ti irugbin rẹ̀ ko idunnu ba agbẹ,

اعْلَمُوا أَنَّمَا الْحَيَاةُ الدُّنْيَا لَعِبٌ وَلَهْوٌ وَزِينَةٌ
وَتَفَاخُرٌ بَيْنَكُمْ وَتَكَاثُرٌ فِي الْأَمْوَالِ وَالْأَوْلَادِ
كَمَثَلِ غَيْثٍ أَعْجَبَ الْكُفَّارَ نَبَاتُهُ ثُمَّ يَهِيجُ فَتَرَاهُ

مُصْفَرًّا ثُمَّ يَكُونُ حُطَٰمًا ۖ وَفِى ٱلْءَاخِرَةِ عَذَابٌ شَدِيدٌ وَمَغْفِرَةٌ مِّنَ ٱللَّهِ وَرِضْوَٰنٌ ۚ وَمَا ٱلْحَيَوٰةُ ٱلدُّنْيَآ إِلَّا مَتَٰعُ ٱلْغُرُورِ ﴿٢٠﴾

lẹhinna ti o tun rọ, iwọ yio si ri i pe o pọn lẹhinna yio di ohun ti o run. Atipe iyà ti o le mbẹ ni ọrun ati aforiji lati ọdọ Ọlọhun ati iyọnu (Rẹ̀). Nitorina igbesi aiye kò jẹ kinikan ju igbadun itanjẹ lọ.

سَابِقُوٓا۟ إِلَىٰ مَغْفِرَةٍ مِّن رَّبِّكُمْ وَجَنَّةٍ عَرْضُهَا كَعَرْضِ ٱلسَّمَآءِ وَٱلْأَرْضِ أُعِدَّتْ لِلَّذِينَ ءَامَنُوا۟ بِٱللَّهِ وَرُسُلِهِۦ ۚ ذَٰلِكَ فَضْلُ ٱللَّهِ يُؤْتِيهِ مَن يَشَآءُ ۚ وَٱللَّهُ ذُو ٱلْفَضْلِ ٱلْعَظِيمِ ﴿٢١﴾

**21.** Ẹ mã sare ije lọ sibi aforiji lati ọdọ Oluwa nyin ati ọgba-idẹra ti fifẹ rẹ̀ to sanma ati ilẹ̀, ti a ti pa lese silẹ̀ de awọn ẹniti o gba Ọlọhun gbọ lododo ati awọn ojiṣẹ Rẹ̀. Eyi ni ore ajulọ Ọlọhun A ma fifun ẹniti O ba fẹ atipe Ọlọhun ni Olõre ajulọ ti o tobi.

مَآ أَصَابَ مِن مُّصِيبَةٍ فِى ٱلْأَرْضِ وَلَا فِىٓ أَنفُسِكُمْ إِلَّا فِى كِتَٰبٍ مِّن قَبْلِ أَن نَّبْرَأَهَآ ۚ إِنَّ ذَٰلِكَ عَلَى ٱللَّهِ يَسِيرٌ ﴿٢٢﴾

**22.** Adanwo kan kò ni ṣẹlẹ̀ ni ori ilẹ̀ tabi ninu ara nyin ayafi ki o mã bẹ ninu Tirà kan ṣiwaju ki A to mu u jade, dajudaju eyi jẹ irọrun fun Ọlọhun.

لِّكَيْلَا تَأْسَوْا۟ عَلَىٰ مَا فَاتَكُمْ وَلَا تَفْرَحُوا۟ بِمَآ ءَاتَىٰكُمْ ۗ وَٱللَّهُ لَا يُحِبُّ كُلَّ مُخْتَالٍ فَخُورٍ ﴿٢٣﴾

**23.** Nitori ki ẹ ba ma banujẹ lori ohun ti o ti bọ fun nyin atiki ẹ ma si yọ ayọju nitori ohun ti O fun nyin atipe Ọlọhun na kò ni ifẹ si gbogbo onigberaga, oniyanran.

ٱلَّذِينَ يَبْخَلُونَ وَيَأْمُرُونَ ٱلنَّاسَ بِٱلْبُخْلِ ۗ وَمَن يَتَوَلَّ فَإِنَّ ٱللَّهَ هُوَ ٱلْغَنِىُّ ٱلْحَمِيدُ ﴿٢٤﴾

**24.** Awọn ẹniti nwọn nṣe ahun ti nwọn si nkọ awọn enia ni ahun. Atipe ẹnikẹni ti o ba pa ẹhinda nitorina dajudaju Ọlọhun na ni Ọlọrọ̀, Ẹniti ọpẹ tọ si.

لَقَدْ أَرْسَلْنَا رُسُلَنَا بِٱلْبَيِّنَٰتِ وَأَنزَلْنَا مَعَهُمُ ٱلْكِتَٰبَ وَٱلْمِيزَانَ لِيَقُومَ ٱلنَّاسُ بِٱلْقِسْطِ ۖ

**25.** Dajudaju Awa ti ran awọn ojiṣẹ Wa pẹlu awọn alaye atipe A sọ Tirà kalẹ̀ pẹlu wọn ati iwọ̀n ki awọn enia le ba duro pẹlu ẹtọ. A si

nyọ irin (Hadĩdi) jade (lati inu ilẹ̀) ohun ijagun ti o le koko mbẹ ninu rẹ̀ ati ohun ti o nṣe anfani fun awọn enia, ati ki Ọlọhun le ba mọ ẹniti yio ran ẹsin Rẹ̀ lọwọ ati awọn ojiṣẹ Rẹ̀, ni kọ̀kọ̀. Dajudaju Ọlọhun na jẹ Alagbara, Olubori.

وَأَنزَلْنَا ٱلْحَدِيدَ فِيهِ بَأْسٌ شَدِيدٌ وَمَنَٰفِعُ
لِلنَّاسِ وَلِيَعْلَمَ ٱللَّهُ مَن يَنصُرُهُۥ وَرُسُلَهُۥ
بِٱلْغَيْبِ ۚ إِنَّ ٱللَّهَ قَوِىٌّ عَزِيزٌ ﴿٢٥﴾

**26.** Atipe dajudaju A ti ran (Annabi) Nuha ati Ibrahima, A si ṣe ijẹ́ Annabi sinu arọmọdọmọ awọn mejẽji ati Tirà pẹlu tobẹ ti olumọna mbẹ ninu wọn, bẹ si ni ọpọlọpọ ninu wọn si jẹ obilẹjẹ.

وَلَقَدْ أَرْسَلْنَا نُوحًا وَإِبْرَٰهِيمَ وَجَعَلْنَا فِى ذُرِّيَّتِهِمَا
ٱلنُّبُوَّةَ وَٱلْكِتَٰبَ ۖ فَمِنْهُم مُّهْتَدٍ ۖ
وَكَثِيرٌ مِّنْهُمْ فَٰسِقُونَ ﴿٢٦﴾

**27.** Lẹhinna A fi ọpọlọpọ awọn ojisẹ Wa tẹle oripa wọn, A si mu Isa ọmọ Mariyama tẹle wọn A si fun u ni Tirà Injila. A si ṣe ãnú ati ikẹ sinu ọkan awọn ẹniti o tẹle tirẹ̀. Ati pe aṣa ki a ma ni iyawo jẹ ohun ti nwọn da silẹ̀. A kò ṣe e ni ọranyan fun wọn, bikòbaṣe lati fi wa iyọnu Ọlọhun, sibẹsibẹ nwọn kò ṣọ ọ bi o ti tọ ki nwọn ṣọ ọ. Nitorina A fun awọn ẹniti nwọn gbagbọ lododo ninu wọn ni ẹsan wọn, ṣugbọn ọpọlọpọ ninu wọn jẹ obilẹjẹ.

ثُمَّ قَفَّيْنَا عَلَىٰٓ ءَاثَٰرِهِم بِرُسُلِنَا وَقَفَّيْنَا
بِعِيسَى ٱبْنِ مَرْيَمَ وَءَاتَيْنَٰهُ ٱلْإِنجِيلَ
وَجَعَلْنَا فِى قُلُوبِ ٱلَّذِينَ ٱتَّبَعُوهُ رَأْفَةً
وَرَحْمَةً وَرَهْبَانِيَّةً ٱبْتَدَعُوهَا مَا كَتَبْنَٰهَا عَلَيْهِمْ
إِلَّا ٱبْتِغَآءَ رِضْوَٰنِ ٱللَّهِ فَمَا رَعَوْهَا حَقَّ رِعَايَتِهَا ۖ
فَـَٔاتَيْنَا ٱلَّذِينَ ءَامَنُوا۟ مِنْهُمْ أَجْرَهُمْ ۖ
وَكَثِيرٌ مِّنْهُمْ فَٰسِقُونَ ﴿٢٧﴾

**28.** Ẹnyin ẹniti ẹ gbagbọ lododo, ẹ bẹru Ọlọhun ki ẹ si gba Ojiṣẹ Rẹ̀ gbọ, ki O le ba fun nyin ni ilọpo meji ninu ikẹ Rẹ̀ ki O si ṣe imọlẹ̀ kan fun nyin ti ẹ o ma fi rin, ki O si ṣe aforiji fun nyin atipe Ọlọhun ni Alaforiji, Onikẹ.

يَٰٓأَيُّهَا ٱلَّذِينَ ءَامَنُوا۟ ٱتَّقُوا۟ ٱللَّهَ وَءَامِنُوا۟ بِرَسُولِهِۦ
يُؤْتِكُمْ كِفْلَيْنِ مِن رَّحْمَتِهِۦ وَيَجْعَل لَّكُمْ نُورًا
تَمْشُونَ بِهِۦ وَيَغْفِرْ لَكُمْ ۚ وَٱللَّهُ غَفُورٌ رَّحِيمٌ ﴿٢٨﴾

**29.** Nitori ki awọn oni-tirà le mọ pe awọn kò ni agbara lori kinikan ninu õreajulọ Ọlọhun, atipe ọla na wa ni ọwọ Ọlọhun. A ma fifun ẹniti O ba fẹ atipe Ọlọhun ni Olõre ajulọ ti o tobi.

لِئَلَّا يَعْلَمَ أَهْلُ الْكِتَابِ أَلَّا يَقْدِرُونَ عَلَىٰ شَيْءٍ مِنْ فَضْلِ اللَّهِ وَأَنَّ الْفَضْلَ بِيَدِ اللَّهِ يُؤْتِيهِ مَنْ يَشَاءُ وَاللَّهُ ذُو الْفَضْلِ الْعَظِيمِ ﴿٢٩﴾

## *(58) Suratul Mujãdalah*

سُورَةُ الْمُجَادَلَةِ

*Ni orukọ Ọlọhun Ajọkẹ aiye, Aṣakẹ ọrun.*

بِسْمِ اللَّهِ الرَّحْمَٰنِ الرَّحِيمِ

**1.** Dajudaju Ọlọhun ti gbọ ọrọ (obirin) eyiti on ba ẹ ṣe ariyanjiyan nipa ọkọ rẹ̀ o si nke ibosi lọ si ọdọ Ọlọhun; atipe Ọlọhun si ngbọ tamiorọmi ẹnyin mejẽji. Dajudaju Ọlọhun ni Olugbọrọ, Ariran

قَدْ سَمِعَ اللَّهُ قَوْلَ الَّتِي تُجَادِلُكَ فِي زَوْجِهَا وَتَشْتَكِي إِلَى اللَّهِ وَاللَّهُ يَسْمَعُ تَحَاوُرَكُمَا إِنَّ اللَّهَ سَمِيعٌ بَصِيرٌ ﴿١﴾

**2.** Awọn ẹniti nwọn fi ẹhin (iyawo wọn) we ti iya wọn ninu nyin, nwọn ki iṣe iya wọn, kò si ẹniti o jẹ iya wọn ju eyiti o bi wọn lọ, dajudaju nwọn sọ ohun ti ọkàn kọ̀ ninu ọrọ ati irọ atipe dajudaju Ọlọhun jẹ Alamojukuro, Alaforiji.

الَّذِينَ يُظَاهِرُونَ مِنْكُمْ مِنْ نِسَائِهِمْ مَا هُنَّ أُمَّهَاتِهِمْ إِنْ أُمَّهَاتُهُمْ إِلَّا اللَّائِي وَلَدْنَهُمْ وَإِنَّهُمْ لَيَقُولُونَ مُنْكَرًا مِنَ الْقَوْلِ وَزُورًا وَإِنَّ اللَّهَ لَعَفُوٌّ غَفُورٌ ﴿٢﴾

**3.** Atipe awọn ẹniti nwọn fi ẹhin awọn iyawo wọn we ti iya wọn, lẹhinna ti nwọn wa nfẹ ṣẹri nipa ohun ti nwọn ti sọ, nigbana nwọn yio sọ ẹru kan di ominira ṣiwaju ki nwọn to le fọwọkan ara wọn. Awọnyi ni a ṣe kilọkilọ nipa rẹ fun yin, Ọlọhun jẹ Ẹniti O mọ nipa ohun ti ẹnyin nse nisẹ.

وَالَّذِينَ يُظَاهِرُونَ مِنْ نِسَائِهِمْ ثُمَّ يَعُودُونَ لِمَا قَالُوا فَتَحْرِيرُ رَقَبَةٍ مِنْ قَبْلِ أَنْ يَتَمَاسَّا ذَٰلِكُمْ تُوعَظُونَ بِهِ وَاللَّهُ بِمَا تَعْمَلُونَ خَبِيرٌ ﴿٣﴾

**4.** Nigbana ẹniti kò ba ri (ẹru) ki o gba ãwẹ̀ oṣu meji ni tẹlẹ-tẹle ara wọn ṣiwaju ki nwọn to le fọwọkan ara wọn. Nigbana ẹniti kò ba ni agbara (ãwẹ̀) ki o bọ ọgọta talaka. Eyi jẹ bẹ ki ẹle ni igbagbọ ododo si Ọlọhun ati Ojiṣẹ Rẹ̀. Eyi ni awọn ẹnu ãla ti Ọlọhun. Iyà ẹlẹta-elero mbẹ fun awọn alaigbagbọ.

فَمَن لَّمْ يَجِدْ فَصِيَامُ شَهْرَيْنِ مُتَتَابِعَيْنِ مِن قَبْلِ أَن يَتَمَاسَّا ۖ فَمَن لَّمْ يَسْتَطِعْ فَإِطْعَامُ سِتِّينَ مِسْكِينًا ۚ ذَٰلِكَ لِتُؤْمِنُوا بِاللَّهِ وَرَسُولِهِ ۚ وَتِلْكَ حُدُودُ اللَّهِ ۗ وَلِلْكَافِرِينَ عَذَابٌ أَلِيمٌ ﴿٤﴾

**5.** Dajudaju awọn ẹniti nwọn tako ọrọ Ọlọhun ati Ojiṣẹ Rẹ̀ a o yẹpẹrẹ wọn gẹgẹbi a ti yẹpẹrẹ awọn ẹniti o ti ṣiwaju wọn; dajudaju A sọ awọn àmi ti o han kalẹ̀. Iyà tẹni-tẹni mbẹ fun awọn alaigbagbọ.

إِنَّ الَّذِينَ يُحَادُّونَ اللَّهَ وَرَسُولَهُ كُبِتُوا كَمَا كُبِتَ الَّذِينَ مِن قَبْلِهِمْ ۚ وَقَدْ أَنزَلْنَا آيَاتٍ بَيِّنَاتٍ ۚ وَلِلْكَافِرِينَ عَذَابٌ مُّهِينٌ ﴿٥﴾

**6.** Ni ọjọ ti Ọlọhun yio gbe gbogbo wọn dide, nigbana yio fun wọn niro nipa ohun ti wọn ti ṣe nişẹ. Ọlọhun ti kọ ọ silẹ̀ awọn si ti gbagbe. Ọlọhun ni Olujẹri lori gbogbo nkan.

يَوْمَ يَبْعَثُهُمُ اللَّهُ جَمِيعًا فَيُنَبِّئُهُم بِمَا عَمِلُوا ۚ أَحْصَاهُ اللَّهُ وَنَسُوهُ ۚ وَاللَّهُ عَلَىٰ كُلِّ شَيْءٍ شَهِيدٌ ﴿٦﴾

**7.** Irẹ kò ha mọ ni pe dajudaju Ọlọhun lo mọ ohun ti o wa ninu awọn sanma ati ilẹ̀? Kosi ọ̀rọ ikọkọ kan ti nwọn yio jẹ mẹta (sọ) ayafi ki On (Ọlọhun) ṣe ikẹrin wọn, nwọn kò si ni jẹ marun bikòṣe pe ki On (Ọlọhun) ṣe ikẹfa wọn, nwọn kò si ni kere ju eyi lọ, nwọn kò si ni pọ ju bẹ lọ ayafi ki On wa pẹlu wọn nibi yiowu ti nwọn le ma bẹ; lẹhinna On yio fun wọn niro nipa ohun ti nwọn ṣe nişẹ ni ọjọ ajinde. Dajudaju Ọlọhun ni Onimimọ nipa gbogbo nkan.

أَلَمْ تَرَ أَنَّ اللَّهَ يَعْلَمُ مَا فِي السَّمَاوَاتِ وَمَا فِي الْأَرْضِ ۖ مَا يَكُونُ مِن نَّجْوَىٰ ثَلَاثَةٍ إِلَّا هُوَ رَابِعُهُمْ وَلَا خَمْسَةٍ إِلَّا هُوَ سَادِسُهُمْ وَلَا أَدْنَىٰ مِن ذَٰلِكَ وَلَا أَكْثَرَ إِلَّا هُوَ مَعَهُمْ أَيْنَ مَا كَانُوا ۖ ثُمَّ يُنَبِّئُهُم بِمَا عَمِلُوا يَوْمَ الْقِيَامَةِ ۚ إِنَّ اللَّهَ بِكُلِّ شَيْءٍ عَلِيمٌ ﴿٧﴾

**8.** Irẹ kò wòye si awọn ẹniti a kọ̀ fun nibi ọ̀rọ ikọ̀kọ̀ lẹhinna ti nwọn tun pada si ohun ti a kọ̀ fun wọn, atipe nwọn ba ara wọn sọ ọ̀rọ ikọ̀kọ̀ pẹlu ẹṣẹ ati iditẹ siraẹni ati lati ṣẹ̀ Ojiṣẹ. Atipe nigbati nwọn ba de ọdọ rẹ nwọn o ki ọ ni kiki ti Ọlọhun kò fi ki ọ, nwọn si nsọ ninu ẹmi wọn pe: Kini o ṣe ti Ọlọhun kò jẹ wa niya nitori ohun ti a nsọ? Jahannama yio to wọn; nwọn o jo ninu rẹ o si buru ni ipadasi.

ألم تر إلى الذين نهوا عن النجوى ثم يعودون لما نهوا
عنه ويتنجون بالإثم والعدوان ومعصيت
الرسول وإذا جاءوك حيوك بما لم يحيك به الله
ويقولون في أنفسهم لولا يعذبنا الله بما نقول
حسبهم جهنم يصلونها فبئس المصير ﴿٨﴾

**9.** Ẹnyin ẹniti ẹ gbagbọ ni ododo, nigbati ẹ o ba ba ara nyin sọrọ ikọ̀kọ̀, nigbana ki ẹ ma ṣe sọ ọ̀rọ ikọ̀kọ̀ nipa ẹṣẹ ati iditẹ siraẹni ati lati yapa si Ojiṣẹ na ki ẹ si ba ara nyin sọ ọ̀rọ ikọ̀kọ̀ pẹlu niti rere, ati ki ẹ paiya. Ki ẹ bẹru Ọlọhun Ẹniti a o ko nyin jọ si ọdọ Rẹ̀.

يأيها الذين ءامنوا إذا تنجيتم فلا تتنجوا بالإثم
والعدوان ومعصيت الرسول وتنجوا بالبر والتقوى
واتقوا الله الذي إليه تحشرون ﴿٩﴾

**10.** Ọrọ ikọ̀kọ̀ ki iṣe nkankan ju ọrọ èṣu lọ ki o le fi ba awọn ẹniti o gbagbọ lododo ninu jẹ, atipe kò le ṣe ipalara kankan fun wọn ayafi bi Ọlọhun ba fẹ. Ki awọn onigbagbọ ododo gbe ọkàn le Ọlọhun.

إنما النجوى من الشيطن ليحزن الذين ءامنوا
وليس بضارهم شيئا إلا بإذن الله وعلى الله
فليتوكل المؤمنون ﴿١٠﴾

**11.** Ẹnyin ẹniti ẹ gbagbọ lododo, nigbati nwọn ba sọ fun nyin pe ki ẹ gba ara nyin laye ninu ibujoko, nigbana ki ẹ gba ara nyin laye. Ọlọhun yio fi aye gba ẹnyin na. Atipe nigbati nwọn ba sọ pe: Ẹ dide, ki ẹnyin na si dide. Ọlọhun yio si ṣe agbega ati iyi fun awọn

يأيها الذين ءامنوا إذا قيل لكم تفسحوا
في المجلس فافسحوا يفسح الله لكم
وإذا قيل انشزوا فانشزوا يرفع الله الذين
ءامنوا منكم والذين أوتوا العلم درجت
والله بما تعملون خبير ﴿١١﴾

ẹniti nwọn gbagbọ lododo ninu nyin, ati awọn ẹniti a fun ni mimọ̀, atipe Ọlọhun lo mọ ju nipa ohun ti ẹ nṣe.

**12.** Ẹnyin ẹniti ẹ gbagbọ lododo, nigbati ẹ ba fẹ ba Ojiṣẹ na sọrọ aṣiri pọ, ki ẹnyin fi ọrẹ tita ṣiwaju ọ̀rọ aṣiri nyin. Iyẹn jẹ õre fun nyin ati afọ̀mọ̀. Ṣugbọn ti ẹnyin kò ba ri, nigbana dajudaju Ọlọhun ni Alaforiji, Onikẹ.

يَٰٓأَيُّهَا ٱلَّذِينَ ءَامَنُوٓاْ إِذَا نَٰجَيۡتُمُ ٱلرَّسُولَ فَقَدِّمُواْ بَيۡنَ يَدَيۡ نَجۡوَىٰكُمۡ صَدَقَةٗۚ ذَٰلِكَ خَيۡرٞ لَّكُمۡ وَأَطۡهَرُۚ فَإِن لَّمۡ تَجِدُواْ فَإِنَّ ٱللَّهَ غَفُورٞ رَّحِيمٌ ١٢

**13.** Ẹnyin ha le ma bẹru lati ta ọrẹ ṣiwaju wiwa amọran nyin bi? Nigbati ẹnyin ko ba sile se bẹẹ, ti Ọlọhun si gba ironupiwada (ti o mojukuro fun) yin nigbana ki ẹ mã kirun ki ẹ si mã yan sàkã ki ẹ si tẹle Ọlọhun ati Ojiṣẹ Rẹ̀. Atipe Ọlọhun ni Oni-mimọ̀. nipa ohun ti ẹ nṣe.

ءَأَشۡفَقۡتُمۡ أَن تُقَدِّمُواْ بَيۡنَ يَدَيۡ نَجۡوَىٰكُمۡ صَدَقَٰتٖۚ فَإِذۡ لَمۡ تَفۡعَلُواْ وَتَابَ ٱللَّهُ عَلَيۡكُمۡ فَأَقِيمُواْ ٱلصَّلَوٰةَ وَءَاتُواْ ٱلزَّكَوٰةَ وَأَطِيعُواْ ٱللَّهَ وَرَسُولَهُۥۚ وَٱللَّهُ خَبِيرُۢ بِمَا تَعۡمَلُونَ ١٣

**14.** Irẹ kò wò awọn ẹniti nwọn mu awọn ẹniti Ọlọhun binu si lọrẹ? Nwọn kò si ninu nyin, nwọn kò si si ninu awọn tọhun, nwọn a si ma bura eke, nwọn si mọ (pe awọn npurọ).

۞أَلَمۡ تَرَ إِلَى ٱلَّذِينَ تَوَلَّوۡاْ قَوۡمًا غَضِبَ ٱللَّهُ عَلَيۡهِم مَّا هُم مِّنكُمۡ وَلَا مِنۡهُمۡ وَيَحۡلِفُونَ عَلَى ٱلۡكَذِبِ وَهُمۡ يَعۡلَمُونَ ١٤

**15.** Ọlọhun ti pa lese de wọn iyà ti o le koko. Dajudaju nkan buru ni nwọn ṣe nişẹ.

أَعَدَّ ٱللَّهُ لَهُمۡ عَذَابٗا شَدِيدًاۖ إِنَّهُمۡ سَآءَ مَا كَانُواْ يَعۡمَلُونَ ١٥

**16.** Nwọn fi ara bibu wọn ṣe ãbo, nwọn si nṣẹ awọn enia lori kuro loju ọna Ọlọhun; nitorina iyà tẹni-tẹni mbẹ fun wọn.

ٱتَّخَذُوٓاْ أَيۡمَٰنَهُمۡ جُنَّةٗ فَصَدُّواْ عَن سَبِيلِ ٱللَّهِ فَلَهُمۡ عَذَابٞ مُّهِينٞ ١٦

**17.** Ọrọ̀ (owó) wọn ati awọn ọmọ wọn kò le rọ̀ wọn lọrọ̀ kan lọdọ Ọlọhun. Awọn elewọnyi ero ina ni wọn; nwọn yio ṣe gbere sinu rẹ̀.

لن تغني عنهم أموالهم ولا أولادهم من الله شيئا أولئك أصحاب النار هم فيها خالدون ﴿١٧﴾

**18.** Ni ọjọ ti Ọlọhun yio gbe wọn dide patapata, nwọn yio si mã bura fun U gẹgẹbi nwọn ti mbura fun nyin, nwọn o ro pe awọn nṣe nkan kan pataki ni. Tẹti ki o gbọ, dajudaju opurọ ni wọn.

يوم يبعثهم الله جميعا فيحلفون له كما يحلفون لكم ويحسبون أنهم على شيء ألا إنهم هم الكاذبون ﴿١٨﴾

**19.** Èṣù jọba le wọn lori o mu wọn gbagbe iranti Ọlọhun. Awọn wọnni ni ijọ èṣu. Bẹni ijọ èṣu ni awọn ti o ṣòfò.

استحوذ عليهم الشيطان فأنساهم ذكر الله أولئك حزب الشيطان ألا إن حزب الشيطان هم الخاسرون ﴿١٩﴾

**20.** Dajudaju awọn ti nwọn yapa Ọlọhun ati Ojiṣẹ Rẹ̀, awọn elewọnni mbẹ ninu awọn enia yẹpẹrẹ.

إن الذين يحادون الله ورسوله أولئك في الأذلين ﴿٢٠﴾

**21.** Ọlọhun ti kọ ọ silẹ̀ pe: Dajudaju emi ati awọn ojiṣẹ Mi ni yio bori. Dajudaju Ọlọhun ni Alagbara, Olubori.

كتب الله لأغلبن أنا ورسلي إن الله قوي عزيز ﴿٢١﴾

**22.** Irẹ kò ni ri awọn enia kan ti nwọn gba Ọlọhun gbọ lododo ati ọjọ igbẹhin ti nwọn yio ni ifẹ si ẹniti o tako Ọlọhun ati Ojiṣẹ Rẹ̀ bi o fẹ bi awọn jẹ awọn baba wọn tabi awọn ọmọ wọn tabi awọn arakunrin wọn tabi awọn ibatan wọn. Awọn wọnni ni Ọlọhun ti fi igbagbọ rinlẹ̀ si ọkàn wọn, awọn na ni Ọlọhun fi ẹmi-iye kan lati ọdọ

لا تجد قوما يؤمنون بالله واليوم الآخر يوادون من حاد الله ورسوله ولو كانوا آباءهم أو أبناءهم أو إخوانهم أو عشيرتهم أولئك كتب في قلوبهم الإيمان وأيدهم بروح منه ويدخلهم جنات تجري من تحتها الأنهار خالدين فيها رضي الله عنهم ورضوا عنه أولئك حزب الله

Rẹ̀ ranlọwọ,yio mu wọn wọ inu ọgba idẹra ti awọn odo yio ma şan labẹ wọn. Ibẹ ni nwọn yio şe gbere si. Ọlọhun yọnu si wọn, awọn na dunnu si Ọlọhun. Awọnyi ni ijọ ti Ọlọhun. Dajudaju ijọ ti Ọlọhun ni yio jere.

أَلَآ إِنَّ حِزْبَ ٱللَّهِ هُمُ ٱلْمُفْلِحُونَ ﴿٢٢﴾

## (59) Suratul - Haşri

سُورَةُ الحَشْرِ

*Ni orukọ Ọlọhun Ajọkẹ aiye, Aşakẹ ọrun.*

بِسْمِ ٱللَّهِ ٱلرَّحْمَٰنِ ٱلرَّحِيمِ

**1.** Gbogbo nkan ti o wa ni sanma ati ilẹ̀ nşe afọmọ fun Ọlọhun ni, atipe On ni Alagbara, Ọlọgbọn.

سَبَّحَ لِلَّهِ مَا فِى ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَمَا فِى ٱلْأَرْضِ ۖ وَهُوَ ٱلْعَزِيزُ ٱلْحَكِيمُ ﴿١﴾

**2.** On ni Ẹniti O mu awọn alaigbagbọ ti o wa larin awọn onitirà kuro ni awọn ile wọn ni lilé jade (Haşri) akọkọ. Ẹ kò ro pe nwọn yio jade atipe nwọn nro pe awọn ile olodi wọn yio dãbo bò wọn lọdọ Ọlọhun. Şugbọn Ọlọhun wa ba wọn lati ibiti nwọn kò ro, O si ju ibẹru sinu ọkàn wọn, nwọn nfi ọwọ wọn wo awọn ile wọn ati ọwọ awọn olugbagbọ ododo. Nitorina ẹ woye, ẹnyin ti ẹ ni iriran.

هُوَ ٱلَّذِىٓ أَخْرَجَ ٱلَّذِينَ كَفَرُوا۟ مِنْ أَهْلِ ٱلْكِتَٰبِ مِن دِيَٰرِهِمْ لِأَوَّلِ ٱلْحَشْرِ ۚ مَا ظَنَنتُمْ أَن يَخْرُجُوا۟ ۖ وَظَنُّوٓا۟ أَنَّهُم مَّانِعَتُهُمْ حُصُونُهُم مِّنَ ٱللَّهِ فَأَتَىٰهُمُ ٱللَّهُ مِنْ حَيْثُ لَمْ يَحْتَسِبُوا۟ ۖ وَقَذَفَ فِى قُلُوبِهِمُ ٱلرُّعْبَ ۚ يُخْرِبُونَ بُيُوتَهُم بِأَيْدِيهِمْ وَأَيْدِى ٱلْمُؤْمِنِينَ فَٱعْتَبِرُوا۟ يَٰٓأُو۟لِى ٱلْأَبْصَٰرِ ﴿٢﴾

**3.** Atipe ti kò ba şe pe Ọlọhun paşẹ lilé jade lori wọn ni, dajudaju On iba jẹ wọn niyà ni aiye ati pe ni ọrun iyà ina wa fun wọn.

وَلَوْلَآ أَن كَتَبَ ٱللَّهُ عَلَيْهِمُ ٱلْجَلَآءَ لَعَذَّبَهُمْ فِى ٱلدُّنْيَا ۖ وَلَهُمْ فِى ٱلْءَاخِرَةِ عَذَابُ ٱلنَّارِ ﴿٣﴾

**4.** Eyi jẹ bẹ nitoripe nwọn kọ̀ ti Ọlọhun ati Ojişẹ Rẹ̀, ẹnikẹni ti o ba tako Ọlọhun, dajudaju Ọlọhun le lati fi iyà jẹ ni.

ذَٰلِكَ بِأَنَّهُمْ شَآقُّوا۟ ٱللَّهَ وَرَسُولَهُۥ ۖ وَمَن يُشَآقِّ ٱللَّهَ فَإِنَّ ٱللَّهَ شَدِيدُ ٱلْعِقَابِ ﴿٤﴾

**5.** Igi dabinu yiowu ti ẹ ba ge tabi ti ẹ fi silẹ̀ ki o duro lori egbo rẹ̀, nipa aşẹ Ọlọhun ni ati ki O le dojuti awọn obilẹjẹ.

مَا قَطَعْتُم مِّن لِّينَةٍ أَوْ تَرَكْتُمُوهَا قَآئِمَةً عَلَىٰٓ أُصُولِهَا فَبِإِذْنِ ٱللَّهِ وَلِيُخْزِىَ ٱلْفَٰسِقِينَ ﴿٥﴾

**6.** Atipe ohunkohun ti Ọlọhun ba dapada fun Ojişẹ Rẹ̀ lati ọdọ wọn, ti ẹ kò şe wahala kan pẹlu ẹşin tabi rakunmi lọ sibẹ, şugbọn Ọlọhun mã nfun awọn Ojişẹ Rẹ̀ ni agbara lori ẹniti O fẹ. Atipe Ọlọhun lo ni agbara lori gbogbo nkan.

وَمَآ أَفَآءَ ٱللَّهُ عَلَىٰ رَسُولِهِۦ مِنْهُمْ فَمَآ أَوْجَفْتُمْ عَلَيْهِ مِنْ خَيْلٍ وَلَا رِكَابٍ وَلَٰكِنَّ ٱللَّهَ يُسَلِّطُ رُسُلَهُۥ عَلَىٰ مَن يَشَآءُ ۚ وَٱللَّهُ عَلَىٰ كُلِّ شَىْءٍ قَدِيرٌ ﴿٦﴾

**7.** Ohun ti Ọlọhun dapada fun ọjişẹ Rẹ̀ lati ọdọ awọn ara ilu jẹ ti Ọlọhun ati ti Ojişẹ (Rẹ̀) ati ti awọn ibatan ati awọn ọmọ orukan ati awọn talaka ati ọmọoju-ọna, ki o ma ba jẹ adapin larin awọn olowo ninu nyin. Atipe ohunkohun ti Ojişẹ na ba fun nyin ẹ gba a, ohunkohun ti o ba si kọ̀ fun nyin ki ẹ kọ ọ, ki ẹ si paiyà Ọlọhun. Dajudaju Ọlọhun le koko lati fi iyà jẹ ni.

مَّآ أَفَآءَ ٱللَّهُ عَلَىٰ رَسُولِهِۦ مِنْ أَهْلِ ٱلْقُرَىٰ فَلِلَّهِ وَلِلرَّسُولِ وَلِذِى ٱلْقُرْبَىٰ وَٱلْيَتَٰمَىٰ وَٱلْمَسَٰكِينِ وَٱبْنِ ٱلسَّبِيلِ كَىْ لَا يَكُونَ دُولَةًۢ بَيْنَ ٱلْأَغْنِيَآءِ مِنكُمْ ۚ وَمَآ ءَاتَىٰكُمُ ٱلرَّسُولُ فَخُذُوهُ وَمَا نَهَىٰكُمْ عَنْهُ فَٱنتَهُوا۟ ۚ وَٱتَّقُوا۟ ٱللَّهَ ۖ إِنَّ ٱللَّهَ شَدِيدُ ٱلْعِقَابِ ﴿٧﴾

**8.** (Ikogun na) o wa fun awọn alaini ti o şi kuro ni ilu, awọn ti a le jade kuro ni ile wọn ati ohun ini wọn, ti nwọn nwa õre-ajulọ ti Ọlọhun ati iyọnu (Rẹ̀), ti nwọn nran Ọlọhun lọwọ ati Ojişẹ Rẹ̀. Awọn elewọnyi ni olododo.

لِلْفُقَرَآءِ ٱلْمُهَٰجِرِينَ ٱلَّذِينَ أُخْرِجُوا۟ مِن دِيَٰرِهِمْ وَأَمْوَٰلِهِمْ يَبْتَغُونَ فَضْلًا مِّنَ ٱللَّهِ وَرِضْوَٰنًا وَيَنصُرُونَ ٱللَّهَ وَرَسُولَهُۥٓ ۚ أُو۟لَٰٓئِكَ هُمُ ٱلصَّٰدِقُونَ ﴿٨﴾

**9.** Atipe awọn ti nwọn fi (Ilu Madina) şe ile, ti nwọn ti ni igbagbọ tẹlẹ ni ifẹ si awọn ti nwọn şi kuro ni ilu wa ba wọn, nwọn kò ni kèta kankan si ohun ti a fun wọn ninu igbaiya wọn, nwọn fẹ wọn ju ara wọn lọ, biotilẹjẹpe awọn na ni bukata si (nkan tiwọn fi nta ọrẹ). Ẹnikẹni ti a ba şe pe ko le şọ ra nibi ahun ti ẹmi rẹ (yio ma kọ) awọn elewọnni ni olujere.

وَٱلَّذِينَ تَبَوَّءُو ٱلدَّارَ وَٱلْإِيمَـٰنَ مِن قَبْلِهِمْ يُحِبُّونَ
مَنْ هَاجَرَ إِلَيْهِمْ وَلَا يَجِدُونَ فِى صُدُورِهِمْ
حَاجَةً مِّمَّآ أُوتُوا۟ وَيُؤْثِرُونَ عَلَىٰٓ أَنفُسِهِمْ
وَلَوْ كَانَ بِهِمْ خَصَاصَةٌ وَمَن يُوقَ شُحَّ نَفْسِهِۦ
فَأُو۟لَـٰٓئِكَ هُمُ ٱلْمُفْلِحُونَ ﴿٩﴾

**10.** Atipe awọn ti o de lẹhin wọn nsọpe: Oluwa wa, foriji wa ati awọn ọmọ iya wa ti nwọn gba iwaju wa ninu igbagbọ ododo, ki O maşe jẹki adisọkàn buburu wà ninu ọkàn wa si awọn olugbagbọ ododo. Dajudaju Oluwa wa, Irẹ ni Alanu, Onikẹ.

وَٱلَّذِينَ جَآءُو مِنۢ بَعْدِهِمْ يَقُولُونَ رَبَّنَا
ٱغْفِرْ لَنَا وَلِإِخْوَٰنِنَا ٱلَّذِينَ سَبَقُونَا
بِٱلْإِيمَـٰنِ وَلَا تَجْعَلْ فِى قُلُوبِنَا غِلًّا لِّلَّذِينَ
ءَامَنُوا۟ رَبَّنَآ إِنَّكَ رَءُوفٌ رَّحِيمٌ ﴿١٠﴾

**11.** Njẹ irẹ kò ri awọn ẹniti nwọn şe-oju-meji? Ti nwọn nsọ fun awọn ọmọ iya wọn ti nwọn şe aigbagbọ ninu awọn oni-tira pe: ti a ba le nyin jade (kuro ni ilu), dajudaju awa o jade pẹlu nyin, atipe a kò ni tẹle ẹnikan nipa nyin lailai; atipe ti nwọn ba si ba nyin ja, dajudaju a o ran nyin-lọwọ, atipe Ọlọhun ti jẹri pe dajudaju awọn jẹ opurọ.

۞ أَلَمْ تَرَ إِلَى ٱلَّذِينَ نَافَقُوا۟ يَقُولُونَ لِإِخْوَٰنِهِمُ
ٱلَّذِينَ كَفَرُوا۟ مِنْ أَهْلِ ٱلْكِتَـٰبِ لَئِنْ أُخْرِجْتُمْ
لَنَخْرُجَنَّ مَعَكُمْ وَلَا نُطِيعُ فِيكُمْ أَحَدًا أَبَدًا وَإِن
قُوتِلْتُمْ لَنَنصُرَنَّكُمْ وَٱللَّهُ يَشْهَدُ إِنَّهُمْ لَكَـٰذِبُونَ ﴿١١﴾

**12.** Atipe bi a ba yọ wọn jade (kuro ni ilu), nwọn kò ni ba wọn jade, bi nwọn ba si ba wọn jà nwọn kò ni ran wọn lọwọ; bi nwọn ba si ran wọn lọwọ dajudaju nwọn yio

لَئِنْ أُخْرِجُوا۟ لَا يَخْرُجُونَ مَعَهُمْ وَلَئِن قُوتِلُوا۟
لَا يَنصُرُونَهُمْ وَلَئِن نَّصَرُوهُمْ لَيُوَلُّنَّ
ٱلْأَدْبَـٰرَ ثُمَّ لَا يُنصَرُونَ ﴿١٢﴾

pẹhinda lẹhinna a kò ni ran wọn lọwọ.

**13.** Dajudaju ibẹru nyin le ninu igbaaya nwọn ju (ibẹru) ti Ọlọhun lọ. Eyi ri bẹ nitoripe awọn na jẹ enia kan ti kò gbọ agbọye.

لَأَنتُمْ أَشَدُّ رَهْبَةً فِي صُدُورِهِم مِّنَ اللَّهِ ۚ
ذَٰلِكَ بِأَنَّهُمْ قَوْمٌ لَّا يَفْقَهُونَ ﴿١٣﴾

**14.** Nwọn kò le ba gbogbo nyin jà ti ẹ ba wa pọ ayafi ninu ilu olodi abi lẹhin ogiri. Ija wọn le larin ara wọn. Irẹ yio ma ro pe nwọn wa ni irẹpọ, bẹ si ni awọn ọkàn wọn yà si ọtọtọ. Eyi ri bẹ, nitoripe awọn na jẹ enia kan ti kò ni lakaye.

لَا يُقَاتِلُونَكُمْ جَمِيعًا إِلَّا فِي قُرًى مُّحَصَّنَةٍ
أَوْ مِن وَرَاءِ جُدُرٍ ۚ بَأْسُهُم بَيْنَهُمْ شَدِيدٌ ۚ تَحْسَبُهُمْ
جَمِيعًا وَقُلُوبُهُمْ شَتَّىٰ ۚ ذَٰلِكَ بِأَنَّهُمْ
قَوْمٌ لَّا يَعْقِلُونَ ﴿١٤﴾

**15.** Nwọn da gẹgẹbi awọn ti o şiwaju wọn laipẹ yi; nwọn tọ wo ibi ọrọ wọn atipe iyà ẹlẹta elero mbẹ fun wọn.

كَمَثَلِ الَّذِينَ مِن قَبْلِهِمْ قَرِيبًا ۖ ذَاقُوا وَبَالَ أَمْرِهِمْ
وَلَهُمْ عَذَابٌ أَلِيمٌ ﴿١٥﴾

**16.** O da gẹgbi èşu nigbati o ba sọ fun enia pe: Şe aigbagbọ. Nigbati o ba şe aigbagbọ, (èşu) a sọpe: Dajudaju emi ti moribọ kuro ni ọdọ rẹ: Dajudaju emi nbẹru Ọlọhun, Oluwa gbogbo ẹda.

كَمَثَلِ الشَّيْطَانِ إِذْ قَالَ لِلْإِنسَانِ اكْفُرْ فَلَمَّا كَفَرَ
قَالَ إِنِّي بَرِيءٌ مِّنكَ إِنِّي أَخَافُ اللَّهَ
رَبَّ الْعَالَمِينَ ﴿١٦﴾

**17.** Nitorina atubọtan awọn mejẽji ni pe nwọn wa ninu ina gbere. Atipe eyi ni ẹsan fun awọn alabosi.

فَكَانَ عَاقِبَتَهُمَا أَنَّهُمَا فِي النَّارِ خَالِدَيْنِ فِيهَا ۚ
وَذَٰلِكَ جَزَاءُ الظَّالِمِينَ ﴿١٧﴾

**18.** Ẹnyin ẹniti ẹ gbagbọ lododo, ẹ paiya Ọlọhun ati ki ẹmi kõkan mã woye ohun ti o nti şiwaju fun ọla, atipe ki ẹ bẹru Ọlọhun. Dajudaju Ọlọhun na ni Alamọtan ohun ti ẹ nşe nişẹ.

يَا أَيُّهَا الَّذِينَ آمَنُوا اتَّقُوا اللَّهَ وَلْتَنظُرْ
نَفْسٌ مَّا قَدَّمَتْ لِغَدٍ ۖ وَاتَّقُوا اللَّهَ ۚ إِنَّ اللَّهَ
خَبِيرٌ بِمَا تَعْمَلُونَ ﴿١٨﴾

**19.** Atipe ki ẹ maşe da gẹgẹbi awọn ẹniti nwọn gbagbe Ọlọhun ti Ọlọhun si mu wọn gbagbe ori ara wọn. Awọn elewọnni ni obilẹjẹ.

وَلَا تَكُونُوا۟ كَٱلَّذِينَ نَسُوا۟ ٱللَّهَ فَأَنسَىٰهُمْ أَنفُسَهُمْ ۚ أُو۟لَٰٓئِكَ هُمُ ٱلْفَٰسِقُونَ ١٩

**20.** Awọn èro ina ati awọn èro ọgba idẹra kò le ba ara wọn dọgba. Awọn ero ọgba idẹra awọn ni olujere.

لَا يَسْتَوِىٓ أَصْحَٰبُ ٱلنَّارِ وَأَصْحَٰبُ ٱلْجَنَّةِ ۚ أَصْحَٰبُ ٱلْجَنَّةِ هُمُ ٱلْفَآئِزُونَ ٢٠

**21.** Ti o ba şe pe Awa sọ Al-Kurani yi kalẹ̀ le oke kan lori ni, o ba ri i ni (ohun) ti o ntẹriba ti o nfọ pẹrẹpẹrẹ fun ibẹru Ọlọhun. Atipe eyi ni awọn apejuwe ti A nfi lelẹ fun awọn enia ki nwọn le ba ronu jinlẹ.

لَوْ أَنزَلْنَا هَٰذَا ٱلْقُرْءَانَ عَلَىٰ جَبَلٍ لَّرَأَيْتَهُۥ خَٰشِعًا مُّتَصَدِّعًا مِّنْ خَشْيَةِ ٱللَّهِ ۚ وَتِلْكَ ٱلْأَمْثَٰلُ نَضْرِبُهَا لِلنَّاسِ لَعَلَّهُمْ يَتَفَكَّرُونَ ٢١

**22.** On ni Ọlọhun Ẹniti kò si ọlọhun miran ayafi On: Ẹniti O mọ ohun ti o pamọ ati ohun ti o han; On ni Alanu julọ, Onikẹ.

هُوَ ٱللَّهُ ٱلَّذِى لَآ إِلَٰهَ إِلَّا هُوَ ۖ عَٰلِمُ ٱلْغَيْبِ وَٱلشَّهَٰدَةِ ۖ هُوَ ٱلرَّحْمَٰنُ ٱلرَّحِيمُ ٢٢

**23.** On ni Ọlọhun Ẹniti kò si ọlọhun miran ayafi On, Ọba (ẹda), Ẹni Mimọ, Ẹniti o la nibi gbogbo abuku (ara) Oluse ifọkanbalẹ, Oluri gbogbo nkan, Alagbara, Ẹniti o le tulasi awọn ẹdarẹ, Ẹniti O to bi julọ (ti O ni motomoto), Mimọ fun Ọlọhun, O mọ ju ohun ti nwọn fi nşe orogun Rẹ̀.

هُوَ ٱللَّهُ ٱلَّذِى لَآ إِلَٰهَ إِلَّا هُوَ ٱلْمَلِكُ ٱلْقُدُّوسُ ٱلسَّلَٰمُ ٱلْمُؤْمِنُ ٱلْمُهَيْمِنُ ٱلْعَزِيزُ ٱلْجَبَّارُ ٱلْمُتَكَبِّرُ ۚ سُبْحَٰنَ ٱللَّهِ عَمَّا يُشْرِكُونَ ٢٣

**24.** On ni Ọlọhun Oluda ẹda, Olukan ẹda da, Oluya aworan ẹda: awọn orúkọ ti o dara ni ti Rẹ̀; ohun ti o mbẹ ninu sanma ati ilẹ̀ nşe afọmọ fun U; atipe On ni Alagbara, Ológbọn.

هُوَ ٱللَّهُ ٱلْخَٰلِقُ ٱلْبَارِئُ ٱلْمُصَوِّرُ ۖ لَهُ ٱلْأَسْمَآءُ ٱلْحُسْنَىٰ ۚ يُسَبِّحُ لَهُۥ مَا فِى ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَٱلْأَرْضِ ۖ وَهُوَ ٱلْعَزِيزُ ٱلْحَكِيمُ ٢٤

## (60) Suratul - Mumtahinah




*Ni orukọ Ọlọhun Ajọkẹ aiye, Aşakẹ ọrun.*

بِسۡمِ ٱللَّهِ ٱلرَّحۡمَٰنِ ٱلرَّحِيمِ

**1.** Ẹnyin ti ẹ gbagbọ ni ododo, ẹ maşe mu awọn ọta Mi ti işe ọta ẹnyin na ni ọrẹ (imulẹ̀). Ti ẹ o ma wa lo ifẹ si wọn, bẹ si ni nwọn ti şe aigbagbọ si ohun ti o de wa ba nyin ni ododo, nwọn yio fẹ lati yọ Ojişẹ na jade (kuro ninu ilu) ati ẹnyin na pẹlu nitoripe ẹnyin gba Ọlọhun Oluwa nyin gbọ! Bi ẹnyin ba jade lọ si ogun loju ọna ti Emi ati lati wa iyọnu Mi ẹ o ha ma ni ifẹ wọn ni ikọ̀kọ̀ bi? Atipe Emi lo mọ julọ ohun ti ẹ fi npamọ ati ohun ti ẹ nşe afihan rẹ̀ (sita). Atipe ẹniti o ba şe bẹ ninu nyin nitorina dajudaju o ti şina oju ọna ti otọ.

يَٰٓأَيُّهَا ٱلَّذِينَ ءَامَنُواْ لَا تَتَّخِذُواْ عَدُوِّي وَعَدُوَّكُمۡ أَوۡلِيَآءَ تُلۡقُونَ إِلَيۡهِم بِٱلۡمَوَدَّةِ وَقَدۡ كَفَرُواْ بِمَا جَآءَكُم مِّنَ ٱلۡحَقِّ يُخۡرِجُونَ ٱلرَّسُولَ وَإِيَّاكُمۡ أَن تُؤۡمِنُواْ بِٱللَّهِ رَبِّكُمۡ إِن كُنتُمۡ خَرَجۡتُمۡ جِهَٰدٗا فِي سَبِيلِي وَٱبۡتِغَآءَ مَرۡضَاتِيۚ تُسِرُّونَ إِلَيۡهِم بِٱلۡمَوَدَّةِ وَأَنَا۠ أَعۡلَمُ بِمَآ أَخۡفَيۡتُمۡ وَمَآ أَعۡلَنتُمۡۚ وَمَن يَفۡعَلۡهُ مِنكُمۡ فَقَدۡ ضَلَّ سَوَآءَ ٱلسَّبِيلِ ١

**2.** Bi nwọn ba bori nyin, nwọn yio jẹ ọta fun nyin, nwọn yio si na ọwọ ija wọn si nyin ati ahọn wọn pẹlu aidara, atipe nwọn fẹ pe ki ẹnyin şe aigbagbọ.

إِن يَثۡقَفُوكُمۡ يَكُونُواْ لَكُمۡ أَعۡدَآءٗ وَيَبۡسُطُوٓاْ إِلَيۡكُمۡ أَيۡدِيَهُمۡ وَأَلۡسِنَتَهُم بِٱلسُّوٓءِ وَوَدُّواْ لَوۡ تَكۡفُرُونَ ٢

**3.** Awọn ẹbi nyin ati awọn ọmọ nyin kò ni le şe nyin ni õre kan ni ọjọ inaro (ajinde), On yio si şe ipinya larin nyin. Atipe Ọlọhun ni Oluri ohun ti ẹ nşe nişẹ.

لَن تَنفَعَكُمۡ أَرۡحَامُكُمۡ وَلَآ أَوۡلَٰدُكُمۡۚ يَوۡمَ ٱلۡقِيَٰمَةِ يَفۡصِلُ بَيۡنَكُمۡۚ وَٱللَّهُ بِمَا تَعۡمَلُونَ بَصِيرٞ ٣

**4.** Dajudaju ikọşe rere ti wa fun nyin ni ara Ibrahima ati awọn ẹniti o pẹlu rẹ̀, nigbati nwọn wi fun awọn enia wọn pe: Dajudaju awa

قَدۡ كَانَتۡ لَكُمۡ أُسۡوَةٌ حَسَنَةٞ فِيٓ إِبۡرَٰهِيمَ وَٱلَّذِينَ مَعَهُۥٓ إِذۡ قَالُواْ لِقَوۡمِهِمۡ إِنَّا بُرَءَٰٓؤُاْ مِنكُمۡ وَمِمَّا تَعۡبُدُونَ مِن دُونِ ٱللَّهِ كَفَرۡنَا بِكُمۡ وَبَدَا بَيۡنَنَا وَبَيۡنَكُمُ ٱلۡعَدَٰوَةُ وَٱلۡبَغۡضَآءُ

moribọ kuro ni ọdọ nyin ati kuro ninu ohun ti ẹ nsin lẹhin Ọlọhun. A ti kọ ti nyin, ọta ati ibinu ti han ni arin wa ati ni arin ẹnyin titi lailai ayafi ti ẹ ba gba Ọlọhun kanṣoṣo gbọ, ayafi ọrọ ti Ibrahima sọ fun baba rẹ pe: Dajudaju emi yio tọrọ idariji fun ọ, bẹ si ni emi kò ni ikapa kinikan fun ọ lọdọ Ọlọhun. Oluwa wa, Irẹ ni a gbarale atipe ọdọ Rẹ ni a nronupiwada si, ọdọ Rẹ ni a o si pada si.

أَبَدًا حَتَّىٰ تُؤْمِنُوا بِاللَّهِ وَحْدَهُ إِلَّا قَوْلَ إِبْرَاهِيمَ لِأَبِيهِ
لَأَسْتَغْفِرَنَّ لَكَ وَمَا أَمْلِكُ لَكَ مِنَ اللَّهِ مِن شَيْءٍ
رَّبَّنَا عَلَيْكَ تَوَكَّلْنَا وَإِلَيْكَ أَنَبْنَا وَإِلَيْكَ الْمَصِيرُ ﴿٤﴾

**5.** Oluwa wa, (jọwọ) maṣe wa ni ẹniti awọn alaigbagbọ yio ko iyọnu ba, ki O si foriji wa, Oluwa wa. Dajudaju Irẹ ni Alagbara, Ọlọgbọn.

رَبَّنَا لَا تَجْعَلْنَا فِتْنَةً لِّلَّذِينَ كَفَرُوا وَاغْفِرْ لَنَا
رَبَّنَا إِنَّكَ أَنتَ الْعَزِيزُ الْحَكِيمُ ﴿٥﴾

**6.** Dajudaju ikọṣe rere ti wa fun nyin ni ara wọn fun ẹniti o nni ireti si Ọlọhun ati ọjọ ikẹhin. Atipe ẹnikẹni ti o ba ṣẹri pada, dajudaju Ọlọhun na On ni Olurọrọ, Ẹniti ọpẹ tọ si.

لَقَدْ كَانَ لَكُمْ فِيهِمْ أُسْوَةٌ حَسَنَةٌ لِّمَن كَانَ يَرْجُو اللَّهَ
وَالْيَوْمَ الْآخِرَ وَمَن يَتَوَلَّ فَإِنَّ اللَّهَ هُوَ الْغَنِيُّ الْحَمِيدُ ﴿٦﴾

**7.** O le jẹ pe Ọlọhun yio fi ifẹran si arin nyin ati awọn ẹniti ẹnyin mu ni ọta ninu wọn. Ọlọhun ni Aleṣe, Ọlọhun si ni Alaforiji, Onikẹ.

۞ عَسَى اللَّهُ أَن يَجْعَلَ بَيْنَكُمْ وَبَيْنَ الَّذِينَ عَادَيْتُم
مِّنْهُم مَّوَدَّةً وَاللَّهُ قَدِيرٌ وَاللَّهُ غَفُورٌ رَّحِيمٌ ﴿٧﴾

**8.** Ọlọhun kò kọ fun nyin nipa awọn ẹniti nwọn kò ba nyin jagun nipa ẹsin ti nwọn kò si le nyin jade kuro ninu ile nyin, pe ki ẹ maṣe õre fun wọn ati iṣe dẽde si wọn. Dajudaju Ọlọhun fẹran awọn oluṣe dẽde.

لَّا يَنْهَاكُمُ اللَّهُ عَنِ الَّذِينَ لَمْ يُقَاتِلُوكُمْ فِي الدِّينِ
وَلَمْ يُخْرِجُوكُم مِّن دِيَارِكُمْ أَن تَبَرُّوهُمْ وَتُقْسِطُوا إِلَيْهِمْ
إِنَّ اللَّهَ يُحِبُّ الْمُقْسِطِينَ ﴿٨﴾

**9.** Ohun ti Ọlọhun kọ̀ fun nyin ni pe ki ẹ ma mu wọn ni ọrẹ́ imulẹ̀ awọn ẹniti nwọn ba nyin jagun nipa ẹsin, ti nwọn si le nyin jade lati inu ile nyin ti nwọn wa nṣe iranlọwọ (fun awọn ọta nyin) lati lè le nyin jade; ẹniti o ba nba wọn ṣe ọrẹ́, awọn wọnni ni alabosi.

إِنَّمَا يَنْهَىٰكُمُ ٱللَّهُ عَنِ ٱلَّذِينَ قَٰتَلُوكُمْ فِى ٱلدِّينِ وَأَخْرَجُوكُم مِّن دِيَٰرِكُمْ وَظَٰهَرُوا۟ عَلَىٰٓ إِخْرَاجِكُمْ أَن تَوَلَّوْهُمْ ۚ وَمَن يَتَوَلَّهُمْ فَأُو۟لَٰٓئِكَ هُمُ ٱلظَّٰلِمُونَ ﴿٩﴾

**10.** Ẹnyin onigbagbọ ododo, nigbati awọn onigbagbọ ododo obirin ba wa ba nyin ti wọn nṣi kuro (lọdọ awọn alaigbagbọ) ni ilu wọn, nigbana ki ẹ wadi ọrọ lẹnu wọn wo. Ọlọhun lo mọ ju nipa igbagbọ wọn. Nigbana ti ẹnyin ba mọ wọn pe onigbagbọ ododo obirin ni wọn nigbana ki ẹnyin maṣe da wọn pada si ọdọ awọn alaigbagbọ. Awọn obinrin yi kojẹ ẹtọ fun wọn, bẹẹ si ni awọn ọkunrin (keferi) yi ko jẹ ẹtọ fun awọn (obinrin musulumi) yi naa. Ki ẹnyin fun wọn ni ohun ti nwọn na ni owo (lori awọn obirin na); kò si ẹṣẹ fun nyin pe ki ẹnyin fẹ wọn, nigbati ẹnyin ba ti fun wọn ni owo ifẹ wọn. Ki ẹ maṣe fi wọn ṣe aya ti nwọn ba ṣi wa ni alaigbagbọ obirin, ẹ bere ohun ti ẹ na ni owo (fun wọn), atipe ki awọn na bere ohun ti nwọn na. Eleyiun ni idajọ Ọlọhun; nse idajọ ni arin nyin. atipe Ọlọhun ni Oni-mimọ, Ọjọgbọn.

يَٰٓأَيُّهَا ٱلَّذِينَ ءَامَنُوٓا۟ إِذَا جَآءَكُمُ ٱلْمُؤْمِنَٰتُ مُهَٰجِرَٰتٍ فَٱمْتَحِنُوهُنَّ ۖ ٱللَّهُ أَعْلَمُ بِإِيمَٰنِهِنَّ ۖ فَإِنْ عَلِمْتُمُوهُنَّ مُؤْمِنَٰتٍ فَلَا تَرْجِعُوهُنَّ إِلَى ٱلْكُفَّارِ ۖ لَا هُنَّ حِلٌّ لَّهُمْ وَلَا هُمْ يَحِلُّونَ لَهُنَّ ۖ وَءَاتُوهُم مَّآ أَنفَقُوا۟ ۚ وَلَا جُنَاحَ عَلَيْكُمْ أَن تَنكِحُوهُنَّ إِذَآ ءَاتَيْتُمُوهُنَّ أُجُورَهُنَّ ۚ وَلَا تُمْسِكُوا۟ بِعِصَمِ ٱلْكَوَافِرِ وَسْـَٔلُوا۟ مَآ أَنفَقْتُمْ وَلْيَسْـَٔلُوا۟ مَآ أَنفَقُوا۟ ۚ ذَٰلِكُمْ حُكْمُ ٱللَّهِ ۖ يَحْكُمُ بَيْنَكُمْ ۚ وَٱللَّهُ عَلِيمٌ حَكِيمٌ ﴿١٠﴾

**11.** Ti nkankan ba bọ fun nyin ninu awọn iyawo nyin si ọdọ awọn alaigbagbọ, ti ẹ ba jagun ti ẹ si ri

وَإِن فَاتَكُمْ شَىْءٌ مِّنْ أَزْوَٰجِكُمْ إِلَى ٱلْكُفَّارِ فَعَاقَبْتُمْ فَـَٔاتُوا۟ ٱلَّذِينَ ذَهَبَتْ أَزْوَٰجُهُم مِّثْلَ مَآ أَنفَقُوا۟

وَاتَّقُوا اللَّهَ الَّذِي أَنتُم بِهِ مُؤْمِنُونَ ﴿١١﴾

ọrọ ko ki ẹnyin fun awọn ẹniti iyawo wọn lọ ni irufẹ ohun ti nwọn na ni owó, ki ẹ si bẹru Ọlọhun Ẹniti ẹnyin ni igbagbọ ododo si.

يَا أَيُّهَا النَّبِيُّ إِذَا جَاءَكَ الْمُؤْمِنَاتُ يُبَايِعْنَكَ عَلَىٰ أَن لَّا يُشْرِكْنَ بِاللَّهِ شَيْئًا وَلَا يَسْرِقْنَ وَلَا يَزْنِينَ وَلَا يَقْتُلْنَ أَوْلَادَهُنَّ وَلَا يَأْتِينَ بِبُهْتَانٍ يَفْتَرِينَهُ بَيْنَ أَيْدِيهِنَّ وَأَرْجُلِهِنَّ وَلَا يَعْصِينَكَ فِي مَعْرُوفٍ فَبَايِعْهُنَّ وَاسْتَغْفِرْ لَهُنَّ اللَّهَ إِنَّ اللَّهَ غَفُورٌ رَّحِيمٌ ﴿١٢﴾

**12.** Irẹ Annabi, nigbati awọn onigbagbọ ododo obirin ba wa ba ọ ti nwọn wa ba ọ ṣe majẹmu lori pe awọn kò ni da nkan pọ mọ Ọlọhun mọ atipe awọn kò ni jale atipe awọn kò ni ṣe agbèrè atipe awọn kò ni pa awọn ọmọ wọn atipe awọn kò ni da adapa irọ eyiti nwọn fi ọwọ wọn ati ẹsẹ wọn se (nipa gbigbe ọmọ ti kiise ti ọkọ fun u) ti nwọn kò si ni yapa rẹ nibi daradara, nigbana ba wọn ṣe majẹmu, ki o si tọrọ aforiji lọdọ Ọlọhun fun wọn, Dajudaju Ọlọhun ni Alaforiji, Onikẹ.

يَا أَيُّهَا الَّذِينَ آمَنُوا لَا تَتَوَلَّوْا قَوْمًا غَضِبَ اللَّهُ عَلَيْهِمْ قَدْ يَئِسُوا مِنَ الْآخِرَةِ كَمَا يَئِسَ الْكُفَّارُ مِنْ أَصْحَابِ الْقُبُورِ ﴿١٣﴾

**13.** Ẹnyin Onigbagbọ ododo, ki ẹnyin maṣe ba awọn enia kan ti Ọlọhun ti binu si ṣe ọrẹ imulẹ̀, dajudaju nwọn ti sọ ireti nu nipa ọrun, gẹgẹbi awọn alaigbagbọ ti sọ ireti nu nipa èro sare.




## *(61) Suratul - SỌffi*

بِسْمِ اللَّهِ الرَّحْمَٰنِ الرَّحِيمِ

*Ni orukọ Ọlọhun Ajọkẹ aiye, Aṣakẹ ọrun.*

سَبَّحَ لِلَّهِ مَا فِي السَّمَاوَاتِ وَمَا فِي الْأَرْضِ ۖ وَهُوَ الْعَزِيزُ الْحَكِيمُ ﴿١﴾

**1.** Awọn ohun ti o wa ninu sanma ati ohun ti o wa ni ori ilẹ̀ nwọn nfi ogo fun Ọlọhun; atipe On ni Alagbara, Ọlọgbọn.

**2.** Ẹnyin ẹniti ẹ gbagbọ lododo, kiloṣe ti ẹnyin fi nsọ ohun ti ẹnyin kò ni ṣe nişẹ.

يَٰٓأَيُّهَا ٱلَّذِينَ ءَامَنُوا۟ لِمَ تَقُولُونَ مَا لَا تَفْعَلُونَ ﴿٢﴾

**3.** O jẹ ohun ibinu ti o tobi ni ọdọ Ọlọhun pe ki ẹnyin mã sọ ohun ti ẹnyin kò ni ṣe nişẹ.

كَبُرَ مَقْتًا عِندَ ٱللَّهِ أَن تَقُولُوا۟ مَا لَا تَفْعَلُونَ ﴿٣﴾

**4.** Dajudaju Ọlọhun nfẹran awọn ẹniti nwọn njagun si oju ọna Rẹ̀ leto-leto, nwọn da gẹgẹbi (odi) ti a mọ ti o lẹ pọ mọ ara wọn.

إِنَّ ٱللَّهَ يُحِبُّ ٱلَّذِينَ يُقَٰتِلُونَ فِى سَبِيلِهِۦ صَفًّا كَأَنَّهُم بُنْيَٰنٌ مَّرْصُوصٌ ﴿٤﴾

**5.** Atipe (ki o ṣe iranti) nigbati Musa sọ fun awọn enia rẹ̀ pe: Ẹnyin enia mi, kiloṣe ti ẹnyin fi nni mi lara, bẹni dajudaju ẹnyin mọ pe ojişẹ Ọlọhun ni emi jẹ si nyin? Nigbati nwọn şẹri, Ọlọhun na şẹri ọkàn wọn. Ọlọhun kò ni fi ọna mọ awọn obilẹjẹ enia.

وَإِذْ قَالَ مُوسَىٰ لِقَوْمِهِۦ يَٰقَوْمِ لِمَ تُؤْذُونَنِى وَقَد تَّعْلَمُونَ أَنِّى رَسُولُ ٱللَّهِ إِلَيْكُمْ ۖ فَلَمَّا زَاغُوٓا۟ أَزَاغَ ٱللَّهُ قُلُوبَهُمْ ۚ وَٱللَّهُ لَا يَهْدِى ٱلْقَوْمَ ٱلْفَٰسِقِينَ ﴿٥﴾

**6.** Atipe (şe iranti) nigbati Isa ọmọ Mariyama sọpe: Ẹnyin Ọmọ Israila, dajudaju emi jẹ ojişẹ Ọlọhun si nyin ti o jẹri ododo si ohun ti o ti şiwaju ninu At-Taorata mo si jẹ olufun (nyin) niro idunnu nipa Ojişẹ kan ti yio de lẹhin mi ti orukọ rẹ̀ yio ma jẹ Ahmadu. Şugbọn nigbati o de wa ba wọn pẹlu alaye ti o yanju, nwọn sọpe: Idan kan ti o han gbangba ni eyi.

وَإِذْ قَالَ عِيسَى ٱبْنُ مَرْيَمَ يَٰبَنِىٓ إِسْرَٰٓءِيلَ إِنِّى رَسُولُ ٱللَّهِ إِلَيْكُم مُّصَدِّقًا لِّمَا بَيْنَ يَدَىَّ مِنَ ٱلتَّوْرَىٰةِ وَمُبَشِّرًۢا بِرَسُولٍ يَأْتِى مِنۢ بَعْدِى ٱسْمُهُۥٓ أَحْمَدُ ۖ فَلَمَّا جَآءَهُم بِٱلْبَيِّنَٰتِ قَالُوا۟ هَٰذَا سِحْرٌ مُّبِينٌ ﴿٦﴾

**7.** Tani jẹ alabosi ju ẹniti o nda adapa irọ mọ Ọlọhun lọ nigbati a npe e sibi Ẹsin Alafia (Islam).

وَمَنْ أَظْلَمُ مِمَّنِ ٱفْتَرَىٰ عَلَى ٱللَّهِ ٱلْكَذِبَ وَهُوَ يُدْعَىٰٓ إِلَى ٱلْإِسْلَٰمِ ۚ وَٱللَّهُ لَا يَهْدِى ٱلْقَوْمَ ٱلظَّٰلِمِينَ ﴿٧﴾

Atipe Ọlọhun na kò ni fi ọna han awọn alabosi enia.

يُرِيدُونَ لِيُطْفِـُٔواْ نُورَ ٱللَّهِ بِأَفْوَٰهِهِمْ وَٱللَّهُ مُتِمُّ نُورِهِۦ وَلَوْ كَرِهَ ٱلْكَٰفِرُونَ ﴿٨﴾

**8.** Nwọn fẹ lati pe ki nwọn pa imọlẹ Ọlọhun nipa (ọ̀rọ) ẹnu wọn, Ọlọhun yio si pe imọlẹ̀ Rẹ̀, biofẹ bi awọn alaigbagbọ kọ̀.

هُوَ ٱلَّذِىٓ أَرْسَلَ رَسُولَهُۥ بِٱلْهُدَىٰ وَدِينِ ٱلْحَقِّ لِيُظْهِرَهُۥ عَلَى ٱلدِّينِ كُلِّهِۦ وَلَوْ كَرِهَ ٱلْمُشْرِكُونَ ﴿٩﴾

**9.** On (Ọlọhun) ni Ẹniti O ran Ojiṣẹ rẹ̀ pẹlu itọnisọna ati ẹsin ododo, ki O le fi bori gbogbo ẹsin miran, biofẹ bi awọn ti o nda nkan pọ mọ Ọlọhun kọ̀.

يَٰٓأَيُّهَا ٱلَّذِينَ ءَامَنُواْ هَلْ أَدُلُّكُمْ عَلَىٰ تِجَٰرَةٍ تُنجِيكُم مِّنْ عَذَابٍ أَلِيمٍ ﴿١٠﴾

**10.** Ẹnyin ẹniti ẹ gbagbọ lododo, njẹ emi kò ni tọka fun nyin sibi òwò kan ti yio gba nyin la ninu iyà ẹlẹta-elero.

تُؤْمِنُونَ بِٱللَّهِ وَرَسُولِهِۦ وَتُجَٰهِدُونَ فِى سَبِيلِ ٱللَّهِ بِأَمْوَٰلِكُمْ وَأَنفُسِكُمْ ذَٰلِكُمْ خَيْرٌ لَّكُمْ إِن كُنتُمْ تَعْلَمُونَ ﴿١١﴾

**11.** (On ni pe) ki ẹnyin gba Ọlọhun gbọ ni ododo ati Ojiṣẹ Rẹ̀, ki ẹnyin si gbiyanju si oju ọna Ọlọhun pẹlu owó nyin ati ẹmi nyin. Awọnyi dara ju fun nyin ti ẹnyin ba jẹ ẹniti o mọ bẹ̃.

يَغْفِرْ لَكُمْ ذُنُوبَكُمْ وَيُدْخِلْكُمْ جَنَّٰتٍ تَجْرِى مِن تَحْتِهَا ٱلْأَنْهَٰرُ وَمَسَٰكِنَ طَيِّبَةً فِى جَنَّٰتِ عَدْنٍ ذَٰلِكَ ٱلْفَوْزُ ٱلْعَظِيمُ ﴿١٢﴾

**12.** On yio si fi ori ẹṣẹ nyin ji nyin, yio si fi nyin wọ ọgba-idẹra ti awọn odo nṣan ni isalẹ̀ wọn, ati awọn ibugbe ti o dara ninu awọn ọgba-idẹra ibugbe ti yio ma wà titi, eyi jẹ erenjẹ ti o tobi.

وَأُخْرَىٰ تُحِبُّونَهَا نَصْرٌ مِّنَ ٱللَّهِ وَفَتْحٌ قَرِيبٌ وَبَشِّرِ ٱلْمُؤْمِنِينَ ﴿١٣﴾

**13.** Ati awọn miran ti ẹnyin fẹran rẹ̀: On ni aranṣe lati ọdọ Ọlọhun ati iṣẹgun ti o sunmọ; ki o si fun awọn onigbagbọ ododo niro idunnu.

**14.** Ẹnyin ẹniti ẹ gbagbọ lododo, ẹ jẹ ẹniti yio ran ẹsin Ọlọhun lọwọ, gẹgẹbi Isa ọmọ Mariyama ti sọ fun awọn ọmọ lẹhin rẹ̀ pe: Tani yio ṣe iranlọwọ fun mi si oju ọna ti Ọlọhun? Awọn ọmọ lẹhin rẹ̀ sọpe: Awa yio ran ẹsin Ọlọhun lọwọ. Awọn apakan gbagbọ ninu awọn ọmọ Israila awọn apakan si ṣe aigbagbọ (keferi); nigbana A fun awọn ẹniti nwọn gbagbọ lododo ni agbara bori awọn ọta wọn ti nwọn wa jẹ ẹniti o bori.

يَٰٓأَيُّهَا ٱلَّذِينَ ءَامَنُوا۟ كُونُوٓا۟ أَنصَارَ ٱللَّهِ كَمَا قَالَ عِيسَى ٱبْنُ مَرْيَمَ لِلْحَوَارِيِّـۧنَ مَنْ أَنصَارِىٓ إِلَى ٱللَّهِ ۖ قَالَ ٱلْحَوَارِيُّونَ نَحْنُ أَنصَارُ ٱللَّهِ ۖ فَـَٔامَنَت طَّآئِفَةٌ مِّنۢ بَنِىٓ إِسْرَٰٓءِيلَ وَكَفَرَت طَّآئِفَةٌ ۖ فَأَيَّدْنَا ٱلَّذِينَ ءَامَنُوا۟ عَلَىٰ عَدُوِّهِمْ فَأَصْبَحُوا۟ ظَٰهِرِينَ ﴿١٤﴾

## *(62) Suratul - Jumu'ah*




*Ni orukọ Ọlọhun Ajọkẹ aiye, Aṣakẹ ọrun.*

بِسْمِ ٱللَّهِ ٱلرَّحْمَٰنِ ٱلرَّحِيمِ

**1.** (Gbogbo) ohun ti o wa ni sanma ati ohun ti o wa ni ilẹ̀ nṣe afọmọ fun Ọlọhun, Ọba ti O mọ, Alagbara, Ọlọgbọn.

يُسَبِّحُ لِلَّهِ مَا فِى ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَمَا فِى ٱلْأَرْضِ ٱلْمَلِكِ ٱلْقُدُّوسِ ٱلْعَزِيزِ ٱلْحَكِيمِ ﴿١﴾

**2.** On ni Ẹniti O gbe dide larin awọn alaikomọọkọ mọọka Ojiṣẹ kan ninu wọn ti o nke awọn ãyah Rẹ̀ fun wọn ti o si nfọ wọn mọ (kuro ninu ẹbọ), o si nkọ wọn ni Tirà ati ọgbọn, botilẹjẹpe nwọn sọnu ṣiwaju.

هُوَ ٱلَّذِى بَعَثَ فِى ٱلْأُمِّيِّـۧنَ رَسُولًا مِّنْهُمْ يَتْلُوا۟ عَلَيْهِمْ ءَايَٰتِهِۦ وَيُزَكِّيهِمْ وَيُعَلِّمُهُمُ ٱلْكِتَٰبَ وَٱلْحِكْمَةَ وَإِن كَانُوا۟ مِن قَبْلُ لَفِى ضَلَٰلٍ مُّبِينٍ ﴿٢﴾

**3.** Ati awọn miran ninu wọn ti nwọn kò iti lepa ba wọn. Atipe On ni Alagbara, Ọlogbọn.

وَءَاخَرِينَ مِنْهُمْ لَمَّا يَلْحَقُوا۟ بِهِمْ ۚ وَهُوَ ٱلْعَزِيزُ ٱلْحَكِيمُ ﴿٣﴾

**4.** Eyi jẹ õre ajulọ ti Ọlọhun, A si ma fun ẹniti O ba fẹ. Atipe Ọlọhun ni Olore-ajulọ ti o tobi.

ذَٰلِكَ فَضْلُ ٱللَّهِ يُؤْتِيهِ مَن يَشَآءُ ۚ وَٱللَّهُ ذُو ٱلْفَضْلِ ٱلْعَظِيمِ ﴿٤﴾

**5.** Apẹrẹ awọn ti a fi (Tirà) At-Taorata ran nişẹ si ti nwọn kò tẹle e, o da gẹgẹbi apẹrẹ kẹtẹkẹtẹ ti o ru ẹru iwe; ibi ni apẹrẹ awọn enia ti o pe awọn ãyah Ọlọhun nirọ. Atipe Ọlọhun kò ni fi ọna mọ awọn alabosi enia.

مَثَلُ ٱلَّذِينَ حُمِّلُوا۟ ٱلتَّوْرَىٰةَ ثُمَّ لَمْ يَحْمِلُوهَا كَمَثَلِ ٱلْحِمَارِ يَحْمِلُ أَسْفَارًۢا ۚ بِئْسَ مَثَلُ ٱلْقَوْمِ ٱلَّذِينَ كَذَّبُوا۟ بِـَٔايَٰتِ ٱللَّهِ ۚ وَٱللَّهُ لَا يَهْدِى ٱلْقَوْمَ ٱلظَّٰلِمِينَ ﴿٥﴾

**6.** Sọpe: Ẹnyin Yahudi, ti ẹ ba ni ero pe ẹnyin nikan ni ọrẹ-imulẹ Ọlọhun ju awọn enia ti o ku lọ, nigbana ẹ tọrọ pe ki ẹ ku ti o ba jẹ pe olododo ni nyin.

قُلْ يَٰٓأَيُّهَا ٱلَّذِينَ هَادُوٓا۟ إِن زَعَمْتُمْ أَنَّكُمْ أَوْلِيَآءُ لِلَّهِ مِن دُونِ ٱلنَّاسِ فَتَمَنَّوُا۟ ٱلْمَوْتَ إِن كُنتُمْ صَٰدِقِينَ ﴿٦﴾

**7.** Nwọn kò ni tọrọ rẹ lailai, nitori ohun ti ọwọ wọn ti şiwaju, atipe Ọlọhun mọ awọn alabosi.

وَلَا يَتَمَنَّوْنَهُۥٓ أَبَدًۢا بِمَا قَدَّمَتْ أَيْدِيهِمْ ۚ وَٱللَّهُ عَلِيمٌۢ بِٱلظَّٰلِمِينَ ﴿٧﴾

**8.** Sọpe: Dajudaju iku na ti ẹ nsa fun yio le nyin ba, lẹhinna a o şẹri nyin lọ si ọdọ Ẹniti O mọ kọkọ ati gbangba, On yio şe irohin işẹ ti ẹ şe fun nyin.

قُلْ إِنَّ ٱلْمَوْتَ ٱلَّذِى تَفِرُّونَ مِنْهُ فَإِنَّهُۥ مُلَٰقِيكُمْ ۖ ثُمَّ تُرَدُّونَ إِلَىٰ عَٰلِمِ ٱلْغَيْبِ وَٱلشَّهَٰدَةِ فَيُنَبِّئُكُم بِمَا كُنتُمْ تَعْمَلُونَ ﴿٨﴾

**9.** Ẹnyin olugbagbọ ododo, nigbati nwọn ba pe irun ni ọjọ Jum'ah (akojọ), ẹ yara lọ sibi iranti Ọlọhun, ẹ fi rirà-tita silẹ, eyi ni o dara fun nyin ti o ba jẹ pe ẹ mọ.

يَٰٓأَيُّهَا ٱلَّذِينَ ءَامَنُوٓا۟ إِذَا نُودِىَ لِلصَّلَوٰةِ مِن يَوْمِ ٱلْجُمُعَةِ فَٱسْعَوْا۟ إِلَىٰ ذِكْرِ ٱللَّهِ وَذَرُوا۟ ٱلْبَيْعَ ۚ ذَٰلِكُمْ خَيْرٌ لَّكُمْ إِن كُنتُمْ تَعْلَمُونَ ﴿٩﴾

**10.** Nitorina nigbati ẹ ba pari irun na tan, ẹ tuka si ori ilẹ ki ẹ si mã wa kiri õre-ajulọ Ọlọhun, ki ẹ si mã ranti Ọlọhun pupọ, ki ẹ le jere.

فَإِذَا قُضِيَتِ ٱلصَّلَوٰةُ فَٱنتَشِرُوا۟ فِى ٱلْأَرْضِ وَٱبْتَغُوا۟ مِن فَضْلِ ٱللَّهِ وَٱذْكُرُوا۟ ٱللَّهَ كَثِيرًا لَّعَلَّكُمْ تُفْلِحُونَ ﴿١٠﴾

**11.** Atipe nigbati nwọn ba ri òwò kan tabi ohun idaraya kan, nwọn yio da lọ sibẹ, nwọn yio si fi irẹ nikan silẹ ni iduro. Sọpe: Nkan

وَإِذَا رَأَوْا۟ تِجَٰرَةً أَوْ لَهْوًا ٱنفَضُّوٓا۟ إِلَيْهَا وَتَرَكُوكَ قَآئِمًا ۚ قُلْ مَا عِندَ ٱللَّهِ خَيْرٌ مِّنَ ٱللَّهْوِ وَمِنَ ٱلتِّجَٰرَةِ ۚ وَٱللَّهُ خَيْرُ ٱلرَّٰزِقِينَ ﴿١١﴾

ti o wa lọdọ Ọlọhun lore ju eré idaraya ati òwò ṣiṣe lọ, atipe Ọlọhun ni Olupese ti O dara julọ.

## (63) Suratul Munãfikũna



*Ni orukọ Ọlọhun Ajọkẹ aiye, Aṣakẹ ọrun.*

بسم الله الرحمن الرحيم

**1.** Nigbati awọn alagabagebe ba wa si ọdọ rẹ, nwọn yio sọpe: Dajudaju awa jẹri pe Ojiṣẹ Ọlọhun ni irẹ. Ọlọhun si mọ pe dajudaju Ojiṣẹ On ni irẹ jẹ. Ọlọhun si ti jẹri pe dajudaju opurọ ni awọn alagabagebe (Munãfikĩna).

إذا جاءك المنافقون قالوا نشهد إنك لرسول الله والله يعلم إنك لرسوله والله يشهد إن المنافقين لكاذبون ﴿١﴾

**2.** Nwọn fi awọn ara bubu wọn ṣe idabobo (fun arawọn), nwọn sinṣẹri (awọn enia) kuro ni oju ọna Ọlọhun. Dajudaju aidara ni ohun ti nwọn ṣe nişẹ.

اتخذوا أيمانهم جنة فصدوا عن سبيل الله إنهم ساء ما كانوا يعملون ﴿٢﴾

**3.** eyini jẹ bẹ nitoripe nwọn gbagbọ, lẹhinna nwọn tun ṣe aigbagbọ nitorina a ti fi odidi di ọkàn wọn, nwọn kò ni gbọ agbọye.

ذلك بأنهم آمنوا ثم كفروا فطبع على قلوبهم فهم لا يفقهون ﴿٣﴾

**4.** Atipe nigbati o ba ri wọn ara wọn yio jọ ọ loju; bi nwọn ba si sọrọ, irẹ o tẹti si ọrọ wọn. Nwọn da gẹgẹbi igi patako ti a fi ti (ogiri). Nwọn a ma ro gbogbo ibosi (kike) le ara wọn lori, awọn wọnyi ni ọta, nitorina ṣọ ara rẹ lọdọ wọn. Ibi Ọlọhun ki o ma ba wọn, bawo ni nwọn ṣe le ma ngunri.

۞ وإذا رأيتهم تعجبك أجسامهم وإن يقولوا تسمع لقولهم كأنهم خشب مسندة يحسبون كل صيحة عليهم هم العدو فاحذرهم قاتلهم الله أنى يؤفكون ﴿٤﴾

**5.** Atipe nigbati a ba sọ fun wọn pe: Ẹ wa nibi ki Ojişẹ Ọlọhun wa idariji fun nyin, nwọn a si gbọnri wọn atipe irẹ o ri wọn ti nwọn o ma şẹri ni ti oluşe igberaga.

وَإِذَا قِيلَ لَهُمْ تَعَالَوْا يَسْتَغْفِرْ لَكُمْ رَسُولُ ٱللَّهِ لَوَّوْا رُءُوسَهُمْ وَرَأَيْتَهُمْ يَصُدُّونَ وَهُم مُّسْتَكْبِرُونَ ﴿٥﴾

**6.** Bakanna ni fun wọn o tọrọ idariji fun wọn abi o kò tilẹ tọrọ idariji, Ọlọhun kò ni fi oriji wọn. Dajudaju Ọlọhun na kò ni fi awọn ijọ obilẹjẹ mọna.

سَوَآءٌ عَلَيْهِمْ أَسْتَغْفَرْتَ لَهُمْ أَمْ لَمْ تَسْتَغْفِرْ لَهُمْ لَن يَغْفِرَ ٱللَّهُ لَهُمْ ۚ إِنَّ ٱللَّهَ لَا يَهْدِى ٱلْقَوْمَ ٱلْفَٰسِقِينَ ﴿٦﴾

**7.** Awọn na ni ẹniti nwọn nsọpe: Ẹ kò gbọdọ na wó (nyin) fun awọn ti nwọn wà ni ọdọ Ojişẹ Ọlọhun titi nwọn yio fi tuka (kuro ni ọdọ rẹ). Bẹ si ni ti Ọlọhun ni pẹpẹ ọrọ ti sanma ati ti ilẹ, şugbọn awọn koşe-eku-koşe ẹiyẹ enia kò gbọ agbọye.

هُمُ ٱلَّذِينَ يَقُولُونَ لَا تُنفِقُوا۟ عَلَىٰ مَنْ عِندَ رَسُولِ ٱللَّهِ حَتَّىٰ يَنفَضُّوا۟ ۗ وَلِلَّهِ خَزَآئِنُ ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَٱلْأَرْضِ وَلَٰكِنَّ ٱلْمُنَٰفِقِينَ لَا يَفْقَهُونَ ﴿٧﴾

**8.** Nwọn yio wa sọpe: Dajudaju bi awa ba pada de sinu (ilu) Madina, dajudaju awọn alagbara (ilu na) yio wa yọ awọn ẹni yẹpẹrẹ jade kuro ninu rẹ. Şugbọn ti Ọlọhun ni agbara ati ti ọjişẹ Rẹ ati ti awọn agba (Ọlọhun) gbọ lododo, şugbọn awọn alagabagebe nwọn kò mọ bẹ.

يَقُولُونَ لَئِن رَّجَعْنَآ إِلَى ٱلْمَدِينَةِ لَيُخْرِجَنَّ ٱلْأَعَزُّ مِنْهَا ٱلْأَذَلَّ ۚ وَلِلَّهِ ٱلْعِزَّةُ وَلِرَسُولِهِۦ وَلِلْمُؤْمِنِينَ وَلَٰكِنَّ ٱلْمُنَٰفِقِينَ لَا يَعْلَمُونَ ﴿٨﴾

**9.** Ẹnyin onigbagbọ ododo, ẹ maşe jẹ ki awọn owo nyin ati awọn ọmọ nyin ko airoju ba nyin kuro nibi iranti Ọlọhun; ẹnikẹni ti o ba şe eyi, nigbana awọn elewọnni jẹ ẹni-ofò.

يَٰٓأَيُّهَا ٱلَّذِينَ ءَامَنُوا۟ لَا تُلْهِكُمْ أَمْوَٰلُكُمْ وَلَآ أَوْلَٰدُكُمْ عَن ذِكْرِ ٱللَّهِ ۚ وَمَن يَفْعَلْ ذَٰلِكَ فَأُو۟لَٰٓئِكَ هُمُ ٱلْخَٰسِرُونَ ﴿٩﴾

**10.** Ati ki ẹ wa na ninu ohun ti A ṣe ni ese fun nyin ṣiwaju ki iku to de wa ba ẹnikan nyin, depo ti yio fi ma sọpe: Oluwa mi, kiloṣe ti O kò lọ mi lara di igba kanti o sunmọ, ki emi le fi tọrọ anu ati ki nle jẹ ọkan ninu awọn ẹni rere.

وَأَنفِقُوا مِن مَّا رَزَقْنَاكُم مِّن قَبْلِ أَن يَأْتِيَ أَحَدَكُمُ الْمَوْتُ فَيَقُولَ رَبِّ لَوْلَا أَخَّرْتَنِي إِلَىٰ أَجَلٍ قَرِيبٍ فَأَصَّدَّقَ وَأَكُن مِّنَ الصَّالِحِينَ ﴿١٠﴾

**11.** Atipe Ọlọhun kò ni lọ ẹmikan lara nigbati akoko rẹ ba de, atipe Ọlọhun na ni Alamọtan ohun ti ẹ nṣe.

وَلَن يُؤَخِّرَ اللَّهُ نَفْسًا إِذَا جَاءَ أَجَلُهَا ۚ وَاللَّهُ خَبِيرٌ بِمَا تَعْمَلُونَ ﴿١١﴾

## *(64) Suratul - Tagãbunu*



*Ni orukọ Ọlọhun Ajọkẹ aiye, Aṣakẹ ọrun.*

بِسْمِ اللَّهِ الرَّحْمَٰنِ الرَّحِيمِ

**1.** Ohun ti mbẹ ninu sanma ati ohun ti mbẹ ninu ilẹ nṣe afọmọ fun Ọlọhun. ti Rẹ ni ọla, atipe ti Rẹ ni ọpẹ; atipe On ni Alagbara lori gbogbo nkan.

يُسَبِّحُ لِلَّهِ مَا فِي السَّمَاوَاتِ وَمَا فِي الْأَرْضِ ۖ لَهُ الْمُلْكُ وَلَهُ الْحَمْدُ ۖ وَهُوَ عَلَىٰ كُلِّ شَيْءٍ قَدِيرٌ ﴿١﴾

**2.** On ni Ẹniti O ṣe ẹda nyin, alaigbagbọ mbẹ ninu nyin atipe onigbagbọ ododo si mbẹ ninu nyin. Atipe Ọlọhun na ni Oluri ohun ti ẹ nṣe.

هُوَ الَّذِي خَلَقَكُمْ فَمِنكُمْ كَافِرٌ وَمِنكُم مُّؤْمِنٌ ۚ وَاللَّهُ بِمَا تَعْمَلُونَ بَصِيرٌ ﴿٢﴾

**3.** On da sanma ati ilẹ pẹlu ododo, O si ya awọn aworan nyin, O si ṣe awọn aworan nyin na daradara; atipe ọdọ Rẹ ni ẹ o padasi.

خَلَقَ السَّمَاوَاتِ وَالْأَرْضَ بِالْحَقِّ وَصَوَّرَكُمْ فَأَحْسَنَ صُوَرَكُمْ ۖ وَإِلَيْهِ الْمَصِيرُ ﴿٣﴾

**4.** O mọ ohun ti mbẹ ninu sanma ati inu ilẹ, O si mọ ohun ti ẹ fi npamọ ati ohun ti ẹ nṣe afihan rẹ

يَعْلَمُ مَا فِي السَّمَاوَاتِ وَالْأَرْضِ وَيَعْلَمُ مَا تُسِرُّونَ وَمَا تُعْلِنُونَ ۚ وَاللَّهُ عَلِيمٌ بِذَاتِ الصُّدُورِ ﴿٤﴾

sita. Atipe Ọlọhun na ni Oni-mimọ ohun ti mbẹ ninu awọn igbaiya.

**5.** Njẹ iro awọn ẹniti nwọn ṣe aigbagbọ ni iṣiwaju kò ti wa ba nyin bi? Nitorina nwọn tọwo buburu iyà ẹṣẹ wọn. Atipe ti nwọn ni iyà ẹlẹta-elero.

أَلَمْ يَأْتِكُمْ نَبَؤُا الَّذِينَ كَفَرُوا مِن قَبْلُ
فَذَاقُوا وَبَالَ أَمْرِهِمْ وَلَهُمْ عَذَابٌ أَلِيمٌ ﴿٥﴾

**6.** Eyi ri bẹ nitoripe awọn ojiṣẹ wọn ti jẹ ẹniti nwọn ti wa ba wọn pẹlu idi ọ̀rọ̀ ti o yanju ti nwọn si sọpe: Njẹ abara ni yio fi wa mọna? Nwọn si ṣe aigbagbọ nwọn si pẹhinda atipe Ọlọhun ti rọ ọrọ (ju ẹsin wọn lọ). Atipe Ọlọhun na ni Ọlọrọ, Ọba ti a ndupẹ fun.

ذَٰلِكَ بِأَنَّهُ كَانَت تَّأْتِيهِمْ رُسُلُهُم بِالْبَيِّنَاتِ فَقَالُوا
أَبَشَرٌ يَهْدُونَنَا فَكَفَرُوا وَتَوَلَّوا وَّاسْتَغْنَى
اللَّهُ وَاللَّهُ غَنِيٌّ حَمِيدٌ ﴿٦﴾

**7.** Awọn ẹniti nwọn ṣe aigbagbọ rope: (Ọlọhun) kò ni le gbe wọn dide. Sọpe: Bẹni, Oluwa mi ni mo fi bura, dajudaju a o gbe nyin dide lẹhinna a o fun nyin niro ohun ti ẹ ti ṣe. Atipe eyi jẹ irọrun fun Ọlọhun.

زَعَمَ الَّذِينَ كَفَرُوا أَن لَّن يُبْعَثُوا قُلْ بَلَىٰ وَرَبِّي لَتُبْعَثُنَّ
ثُمَّ لَتُنَبَّؤُنَّ بِمَا عَمِلْتُمْ وَذَٰلِكَ عَلَى اللَّهِ يَسِيرٌ ﴿٧﴾

**8.** Nitorina ki ẹ gba Ọlọhun gbọ ati ọjiṣẹ Rẹ̀ ati imọlẹ̀ eyiti A sọkalẹ. Atipe Ọlọhun na ni Alamọtan ohun ti ẹ nṣe niṣẹ.

فَآمِنُوا بِاللَّهِ وَرَسُولِهِ وَالنُّورِ الَّذِي أَنزَلْنَا
وَاللَّهُ بِمَا تَعْمَلُونَ خَبِيرٌ ﴿٨﴾

**9.** (Ranti) ọjọ ti yio ko nyin jọ fun ọjọ ikojọ, eyihun ni ọjọ èrè (fun awọn olugbagbọ lododo) ati ọjọ adanu (fun awọn alaigbagbọ). (Tagãbuni). Ẹnikẹni ti o ba ni igbagbọ ododo si Ọlọhun ti o si ṣe iṣẹ rere, On yio pa-rẹ aṣiṣe rẹ fun u

يَوْمَ يَجْمَعُكُمْ لِيَوْمِ الْجَمْعِ ذَٰلِكَ يَوْمُ التَّغَابُنِ وَمَن يُؤْمِن
بِاللَّهِ وَيَعْمَلْ صَالِحًا يُكَفِّرْ عَنْهُ سَيِّئَاتِهِ وَيُدْخِلْهُ
جَنَّاتٍ تَجْرِي مِن تَحْتِهَا الْأَنْهَارُ خَالِدِينَ
فِيهَا أَبَدًا ذَٰلِكَ الْفَوْزُ الْعَظِيمُ ﴿٩﴾

yio si fi sinu ọgba idẹra ti awọn odo nṣan ni isalẹ rẹ̀ ti nwọn yio ṣe gbere ninu rẹ̀ lailai. Eyi ni ere ti o tobi.

**10.** Atipe awọn ẹniti nwọn ṣe aigbagbọ ti nwọn si pe awọn àmi Wa nirọ, awọn elewọnni ni èro ina, ti nwọn yio ṣe gbere ninu rẹ̀; atipe o buru ni apadasi.

وَٱلَّذِينَ كَفَرُواْ وَكَذَّبُواْ بِـَٔايَٰتِنَآ أُوْلَٰٓئِكَ أَصْحَٰبُ ٱلنَّارِ خَٰلِدِينَ فِيهَاۖ وَبِئْسَ ٱلْمَصِيرُ ١٠

**11.** Adanwo kan kò le sẹlẹ ayafi pẹlu iyọda ti Ọlọhun. Atipe ẹnikẹni ti o ba gba Ọlọhun gbọ yio fi ọkàn rẹ̀ mọna. Ọlọhun ni Oni-mimọ gbogbo nkan.

مَآ أَصَابَ مِن مُّصِيبَةٍ إِلَّا بِإِذْنِ ٱللَّهِۗ وَمَن يُؤْمِنۢ بِٱللَّهِ يَهْدِ قَلْبَهُۥۚ وَٱللَّهُ بِكُلِّ شَيْءٍ عَلِيمٌ ١١

**12.** Atipe ki ẹ tẹle ti Ọlọhun ati ki ẹ tẹle ti Ojiṣẹ na; bi ẹnyin ba si yipada, nitorina ohun ti o jẹ ọranyan fun Ojiṣẹ Wa ni ijiṣẹ (Ọlọhun) de ogongo ti o han.

وَأَطِيعُواْ ٱللَّهَ وَأَطِيعُواْ ٱلرَّسُولَۚ فَإِن تَوَلَّيْتُمْ فَإِنَّمَا عَلَىٰ رَسُولِنَا ٱلْبَلَٰغُ ٱلْمُبِينُ ١٢

**13.** Ọlọhun, kòsi ọlọhun miran ayafi On. Atipe ki awọn olugbagbọ ododo fi ara ti Ọlọhun.

ٱللَّهُ لَآ إِلَٰهَ إِلَّا هُوَۚ وَعَلَى ٱللَّهِ فَلْيَتَوَكَّلِ ٱلْمُؤْمِنُونَ ١٣

**14.** Ẹnyin ẹniti ẹ gbagbọ lododo, dajudaju ọta yio ma bẹ fun nyin ninu awọn iyawo nyin ati awọn ọmọ nyin, nitorina ki ẹ sọra nyin ni ọdọ wọn. Bi ẹ ba si ṣe (idẹkun) amojukuro ti ẹ ṣe ipamọra ti ẹ si ṣe aforijin, nitorina dajudaju Ọlọhun ni Alaforiji, Onikẹ.

يَٰٓأَيُّهَا ٱلَّذِينَ ءَامَنُوٓاْ إِنَّ مِنْ أَزْوَٰجِكُمْ وَأَوْلَٰدِكُمْ عَدُوًّا لَّكُمْ فَٱحْذَرُوهُمْۚ وَإِن تَعْفُواْ وَتَصْفَحُواْ وَتَغْفِرُواْ فَإِنَّ ٱللَّهَ غَفُورٌ رَّحِيمٌ ١٤

**15.** Dajudaju awọn owó nyin ati awọn ọmọ nyin adanwo ni wọn jẹ, atipe Ọlọhun ni ẹsan ti o tobi lọdọ.

إِنَّمَآ أَمْوَٰلُكُمْ وَأَوْلَٰدُكُمْ فِتْنَةٌۚ وَٱللَّهُ عِندَهُۥٓ أَجْرٌ عَظِيمٌ ١٥

**16.** Nitorina ẹ bẹru Ọlọhun bi ẹ ba ti ni agbara mọ, ki ẹ si gbọrọ ki ẹ si tẹle (ti Ọlọhun) ki ẹ si ma na owo nyin (si ti ọna Oluwa); o jẹ ore kan fun nyin. Atipe ẹni-ti a ba ṣọ (dã'bobo) nibi ahun ti ẹmi rẹ (l'epe k'oṣe), awọn elewọnyi ni olujere.

فَاتَّقُوا اللَّهَ مَا اسْتَطَعْتُمْ وَاسْمَعُوا وَأَطِيعُوا وَأَنفِقُوا خَيْرًا لِّأَنفُسِكُمْ ۗ وَمَن يُوقَ شُحَّ نَفْسِهِ فَأُولَٰئِكَ هُمُ الْمُفْلِحُونَ ﴿١٦﴾

**17.** Bi ẹnyin ba ya Ọlọhun ni owó ni yiya ti o dara, yio di adipele rẹ fun nyin yio si foriji nyin. Atipe Ọlọhun na ni Oludupẹ, Oni-suru.

إِن تُقْرِضُوا اللَّهَ قَرْضًا حَسَنًا يُضَاعِفْهُ لَكُمْ وَيَغْفِرْ لَكُمْ ۚ وَاللَّهُ شَكُورٌ حَلِيمٌ ﴿١٧﴾

**18.** Oni-mimọ kọkọ ati ti gbangba, Olupataki ni Ọjọgbọn ni.

عَالِمُ الْغَيْبِ وَالشَّهَادَةِ الْعَزِيزُ الْحَكِيمُ ﴿١٨﴾

## *(65) Suratul - Talãk*




*Ni orukọ Ọlọhun Ajọkẹ aiye, Aṣakẹ ọrun.*

بِسْمِ اللَّهِ الرَّحْمَٰنِ الرَّحِيمِ

**1.** Irẹ Annabi nigbati ẹnyin ba fẹ kọ awọn obirin silẹ, nigbana ki ẹnyin kọ wọn pẹlu titẹle akoko wọn, ki ẹnyin ka onka akoko na (pe); ki ẹnyin si paiya Ọlọhun Oluwa nyin. Ki ẹnyin maṣe le wọn jade ninu ile wọn, atipe awọn na kò gbọdọ jade, ayafi ti nwọn ba lọ ṣe ibajẹ ti o han gedegbe. Awọnyi ni ẹnu-ãlà Ọlọhun, ẹniti o ba tayọ ẹnu-ãlà Ọlọhun, dajudaju o ti ṣe abosi fun ori ara rẹ. Irẹ kò le mọ boya Ọlọhun le jẹ ki ọrọ miran ṣẹlẹ lẹhin eyini.

يَا أَيُّهَا النَّبِيُّ إِذَا طَلَّقْتُمُ النِّسَاءَ فَطَلِّقُوهُنَّ لِعِدَّتِهِنَّ وَأَحْصُوا الْعِدَّةَ ۖ وَاتَّقُوا اللَّهَ رَبَّكُمْ ۖ لَا تُخْرِجُوهُنَّ مِن بُيُوتِهِنَّ وَلَا يَخْرُجْنَ إِلَّا أَن يَأْتِينَ بِفَاحِشَةٍ مُّبَيِّنَةٍ ۚ وَتِلْكَ حُدُودُ اللَّهِ ۚ وَمَن يَتَعَدَّ حُدُودَ اللَّهِ فَقَدْ ظَلَمَ نَفْسَهُ ۚ لَا تَدْرِي لَعَلَّ اللَّهَ يُحْدِثُ بَعْدَ ذَٰلِكَ أَمْرًا ﴿١﴾

**2.** Nigbati nwọn ba lo akoko wọn tan, ki ẹnyin fara nyin mọra

فَإِذَا بَلَغْنَ أَجَلَهُنَّ فَأَمْسِكُوهُنَّ بِمَعْرُوفٍ أَوْ فَارِقُوهُنَّ

pęlu daradara tabi ki ęnyin yà pęlu wọn pęlu daradara, ki awọn olododo meji jęri si i ninu nyin, ki ę si jęri ododo tori ti Ọlọhun. Eyiun ni anseni wasi fun ęniti o ba ję onigbagbọ ododo si Ọlọhun ati ọjọ ikęhin. Atipe ęniti o ba npaiya Ọlọhun yio fi ọna han a.

بِمَعْرُوفٍ وَأَشْهِدُوا ذَوَيْ عَدْلٍ مِّنكُمْ وَأَقِيمُوا
الشَّهَادَةَ لِلَّهِ ذَٰلِكُمْ يُوعَظُ بِهِ مَن كَانَ يُؤْمِنُ
بِاللَّهِ وَالْيَوْمِ الْآخِرِ وَمَن يَتَّقِ اللَّهَ يَجْعَل لَّهُ
مَخْرَجًا ٢

3. Yio si pese fun u ni aye ti kò ni èro. Atipe ęnikęni ti o ba gbękęle Ọlọhun On yio to o. Dajudaju Ọlọhun yio mu ọrọ Rę de opin. Dajudaju Ọlọhun ti diwọn eto akoko gbogbo nkan.

وَيَرْزُقْهُ مِنْ حَيْثُ لَا يَحْتَسِبُ وَمَن يَتَوَكَّلْ عَلَى اللَّهِ
فَهُوَ حَسْبُهُ إِنَّ اللَّهَ بَالِغُ أَمْرِهِ قَدْ جَعَلَ اللَّهُ
لِكُلِّ شَيْءٍ قَدْرًا ٣

4. Awọn obirin ti nwọn kò ni ireti nipa nkan oşu ninu awọn iyawo nyin, ti ęnyin ba nşe iyemeji, nigbana onka wọn ję oşu męta, ati awọn ti kò şe 'hela' ri rara. Atipe awọn ti nwọn ni oyun, akoko ti wọn ni ki nwọn bi oyun inu wọn. Ęnikęni ti o ba paiyà Ọlọhun, yio şe ọ̀rọ rę̀ ni irọrun.

وَاللَّائِي يَئِسْنَ مِنَ الْمَحِيضِ مِن نِّسَائِكُمْ إِنِ ارْتَبْتُمْ
فَعِدَّتُهُنَّ ثَلَاثَةُ أَشْهُرٍ وَاللَّائِي لَمْ يَحِضْنَ وَأُولَاتُ
الْأَحْمَالِ أَجَلُهُنَّ أَن يَضَعْنَ حَمْلَهُنَّ وَمَن يَتَّقِ اللَّهَ
يَجْعَل لَّهُ مِنْ أَمْرِهِ يُسْرًا ٤

5. Eyi ni aşę Ọlọhun ti O sọkalę̀ fun nyin. Ęnikęni ti o ba npaiyà Ọlọhun, yio pa buburu rę̀ rę, yio si fun u ni ęsan ti o tobi.

ذَٰلِكَ أَمْرُ اللَّهِ أَنزَلَهُ إِلَيْكُمْ وَمَن يَتَّقِ اللَّهَ
يُكَفِّرْ عَنْهُ سَيِّئَاتِهِ وَيُعْظِمْ لَهُ أَجْرًا ٥

6. Ę fun wọn gbe ninu ibugbe nyin bi ãye ba se gba yin mọ, ki ę maşe ni wọn lara nipa fifun aye mọ wọn. Ti nwọn ba si ni oyun nigbana ki ę mã nawo fun wọn titi ti nwọn yio fi bi oyun inu wọn. Ti nwọn ba nfun ọmọ ni ọmu fun

أَسْكِنُوهُنَّ مِنْ حَيْثُ سَكَنتُم مِّن وُجْدِكُمْ وَلَا تُضَارُّوهُنَّ
لِتُضَيِّقُوا عَلَيْهِنَّ وَإِن كُنَّ أُولَاتِ حَمْلٍ فَأَنفِقُوا عَلَيْهِنَّ
حَتَّىٰ يَضَعْنَ حَمْلَهُنَّ فَإِنْ أَرْضَعْنَ لَكُمْ فَآتُوهُنَّ
أُجُورَهُنَّ وَأْتَمِرُوا بَيْنَكُم بِمَعْرُوفٍ وَإِن تَعَاسَرْتُمْ
فَسَتُرْضِعُ لَهُ أُخْرَىٰ ٦

nyin, ki ẹ fun wọn ni owo ọya wọn, ki ẹ si damọran larin ara nyin pẹlu daradara; ti ọ̀rọ nyin kò ba papọ, nigbana ki ẹ gba (alagbatọ) o miran ki o fun u lọmu.

لينفق ذو سعة من سعته ومن قدر عليه رزقه فلينفق مما ءاتاه الله لا يكلف الله نفسا إلا ما ءاتاها سيجعل الله بعد عسر يسرا ﴿٧﴾

**7.** Ẹniti o ni (ọrọ) pupọ ki o na ninu pupọ rẹ̀, ẹniti a si diwọn arisiki rẹ̀ (fun ni iwọnba ipese), ki on na si na ninu ohun ti Ọlọhun fun u. Ọlọhun kò fi kọ ẹmi kan lọrun kọja ohun ti O fun u. Ọlọhun yio mu irọrun wa lẹhin inira.

وكأين من قرية عتت عن أمر ربها ورسله فحاسبناها حسابا شديدا وعذبناها عذابا نكرا ﴿٨﴾

**8.** Melomelo ninu ilu kọkan ti nwọn yapa kuro nibi aṣẹ Oluwa wọn ati awọn ojiṣẹ Rẹ̀, Awa ba wọn ṣiro iṣẹ wọn ni iṣiro ti o le, Awa si jẹ wọn niyà ti ọkàn kọ̀.

فذاقت وبال أمرها وكان عاقبة أمرها خسرا ﴿٩﴾

**9.** Nigbana yio tọ ẹsan buburu iṣẹ rẹ̀ wo, atubọtan ọrọ̀ rẹ̀ jẹ òfò.

أعد الله لهم عذابا شديدا فاتقوا الله يا أولي الألباب الذين ءامنوا قد أنزل الله إليكم ذكرا ﴿١٠﴾

**10.** Ọlọhun ti pa lese de wọn iyà ti o le, nitorina ẹnyin onilãkaye ti ẹ gbagbọ lododo, ẹ paiya Ọlọhun. Dajudaju Ọlọhun ti sọ (oni) ṣinileti kalẹ fun nyin.

رسولا يتلوا عليكم ءايات الله مبينات ليخرج الذين ءامنوا وعملوا الصالحات من الظلمات إلى النور ومن يؤمن بالله ويعمل صالحا يدخله جنات تجري من تحتها الأنهار خالدين فيها أبدا قد أحسن الله له رزقا ﴿١١﴾

**11.** Ojiṣẹ kan ni ti yio ma ka awọn ãyàh Ọlọhun ti o yanju fun nyin, ki o le yọ awọn ẹniti o gbagbọ lododo ti nwọn si nṣe iṣẹ rere kuro ninu okunkun (aigbagbọ) lọ sinu imọlẹ (igbàgbọ-ododo), Ẹnikẹni ti o ba gba Ọlọhun gbọ lododo ti o si nṣe iṣẹ rere, On yio fi

wọ ọgba-idẹra eyiti awọn odo nṣan nisalẹ rẹ̀, nwọn o si ṣe gbere sinu rẹ lailai. Dajudaju Ọlọhun ti pese ti o dara julọ fun u.

ٱللَّهُ ٱلَّذِى خَلَقَ سَبْعَ سَمَٰوَٰتٍ وَمِنَ ٱلْأَرْضِ مِثْلَهُنَّ يَتَنَزَّلُ
ٱلْأَمْرُ بَيْنَهُنَّ لِتَعْلَمُوٓا۟ أَنَّ ٱللَّهَ عَلَىٰ كُلِّ شَىْءٍ قَدِيرٌ
وَأَنَّ ٱللَّهَ قَدْ أَحَاطَ بِكُلِّ شَىْءٍ عِلْمًۢا ﴿١٢﴾

**12.** Ọlọhun ni Ẹniti O da sanma meje ati iru wọn ni ilẹ̀. O si nsọ aṣẹ kalẹ̀ larin wọn ki ẹnyin le mọ pe dajudaju Ọlọhun ni Alagbara lori gbogbo nkan, atipe dajudaju Ọlọhun fi mimọ Rẹ̀ rọkirika gbogbo nkan.



## (66) Suratul - Tahrimi

بِسْمِ ٱللَّهِ ٱلرَّحْمَٰنِ ٱلرَّحِيمِ

*Ni orukọ Ọlọhun Ajọkẹ aiye, Aṣakẹ ọrun.*

يَٰٓأَيُّهَا ٱلنَّبِىُّ لِمَ تُحَرِّمُ مَآ أَحَلَّ ٱللَّهُ لَكَ ۖ تَبْتَغِى مَرْضَاتَ
أَزْوَٰجِكَ ۚ وَٱللَّهُ غَفُورٌ رَّحِيمٌ ﴿١﴾

**1.** Irẹ Annabi, kiniṣe ti o sọ nkan ti Ọlọhun ṣe lẹtọ fun ọ di ẽwọ̀ (fun ra rẹ)? Irẹ fi nwa idunnu awọn iyawo rẹ? Ọlọhun jẹ Oludarijini, Onikẹ.

قَدْ فَرَضَ ٱللَّهُ لَكُمْ تَحِلَّةَ أَيْمَٰنِكُمْ ۚ وَٱللَّهُ مَوْلَىٰكُمْ ۖ
وَهُوَ ٱلْعَلِيمُ ٱلْحَكِيمُ ﴿٢﴾

**2.** Dajudaju Ọlọhun ti ṣe ofin fun nyin bi ẹ ti mã moribọ ninu ibura nyin; Ọlọhun si ni Oluranlọwọ nyin, On si ni Onimimọ̀, Ọlọgbọn.

وَإِذْ أَسَرَّ ٱلنَّبِىُّ إِلَىٰ بَعْضِ أَزْوَٰجِهِۦ حَدِيثًا فَلَمَّا نَبَّأَتْ بِهِۦ
وَأَظْهَرَهُ ٱللَّهُ عَلَيْهِ عَرَّفَ بَعْضَهُۥ وَأَعْرَضَ عَنۢ بَعْضٍ ۖ
فَلَمَّا نَبَّأَهَا بِهِۦ قَالَتْ مَنْ أَنۢبَأَكَ هَٰذَا ۖ
قَالَ نَبَّأَنِىَ ٱلْعَلِيمُ ٱلْخَبِيرُ ﴿٣﴾

**3.** Atipe nigbati Annabi ba ọkan ninu awọn iyawo rẹ̀ sọ ọ̀rọ ni ipamọ, nigbati oniyẹn sọ ọ (fun ẹlomiran), Ọlọhun si fi on han a (Annabi). On (Annabi) fi apakan mọ ọ, o si fi apakan pamọ Nitorina nigbati on sọ ọ fu u; (iyawo rẹ̀) o sọpe: Tani o sọ eyi fun ọ?.O sọpe:

(Ọlọhun): Oni-mimọ, Alamọtan ni O sọ fun mi.

**4.** Ti ẹnyin (iyawo rẹ mejẽji) ba ronupiwada lọ ba Ọlọhun, ọkàn ẹnyin mejẽji pãpã tẹ si ṣiṣe eyi; ti ẹ ba si ran ara nyin lọwọ si (Annabi), Dajudaju Ọlọhun ni Oluranlọwọ rẹ ati Jibrilu ati awọn oniwa rere ninu awọn olugbagbọ ododo ati awọn Malaika ti nwọn jẹ oluranlọwọ lẹhin eyi.

إِن تَتُوبَآ إِلَى ٱللَّهِ فَقَدۡ صَغَتۡ قُلُوبُكُمَاۖ وَإِن تَظَٰهَرَا
عَلَيۡهِ فَإِنَّ ٱللَّهَ هُوَ مَوۡلَىٰهُ وَجِبۡرِيلُ وَصَٰلِحُ
ٱلۡمُؤۡمِنِينَۖ وَٱلۡمَلَٰٓئِكَةُ بَعۡدَ ذَٰلِكَ ظَهِيرٌ ٤

**5.** O lejẹ Oluwa rẹ yio firọpo fun u awọn obirin (miran) ti wọn dara ju yin lọ. Ti o (Annabi) ba kọ yin silẹ. Awọn (obirin miran) ti wọnjẹ olupa-ofin-Ọlọhun-mọ, awọn onigbagbọ ododo, awọn olutẹleasẹ (Ọlọhun), awọn oluronupiwada, awọn olujọsin, awọn gbawẹgbawẹ, awọn adelebọ ati wundia.

عَسَىٰ رَبُّهُۥٓ إِن طَلَّقَكُنَّ أَن يُبۡدِلَهُۥٓ أَزۡوَٰجًا خَيۡرًا مِّنكُنَّ
مُسۡلِمَٰتٍ مُّؤۡمِنَٰتٍ قَٰنِتَٰتٍ تَٰٓئِبَٰتٍ عَٰبِدَٰتٍ سَٰٓئِحَٰتٍ
ثَيِّبَٰتٍ وَأَبۡكَارًا ٥

**6.** Ẹnyin ti ẹ gbagbọ ni ododo, ẹ gba ara nyin là ati awọn enia nyin nibi ina ti o jẹ pe awọn enia ati awọn okuta ni a fi nko o; awọn Malaika ti o ni ipa ati agbara ni oluṣọ rẹ, nwọn ki yi aṣẹ Ọlọhun ti O ba pa fun wọn pada, nwọn a si mã mu aṣẹ ti a ba pa fun wọn ṣẹ.

يَٰٓأَيُّهَا ٱلَّذِينَ ءَامَنُواْ قُوٓاْ أَنفُسَكُمۡ وَأَهۡلِيكُمۡ نَارًا
وَقُودُهَا ٱلنَّاسُ وَٱلۡحِجَارَةُ عَلَيۡهَا مَلَٰٓئِكَةٌ غِلَاظٌ
شِدَادٌ لَّا يَعۡصُونَ ٱللَّهَ مَآ أَمَرَهُمۡ وَيَفۡعَلُونَ
مَا يُؤۡمَرُونَ ٦

**7.** Ẹnyin alaigbagbọ, kò si aròye kankan (awawi) fun nyin loni, dajudaju a o san ẹsan iṣẹ ti ẹ ṣe fun nyin nikan ni.

يَٰٓأَيُّهَا ٱلَّذِينَ كَفَرُواْ لَا تَعۡتَذِرُواْ ٱلۡيَوۡمَۖ إِنَّمَا تُجۡزَوۡنَ
مَا كُنتُمۡ تَعۡمَلُونَ ٧

**8.** Ẹnyin ti ẹ gbagbọ ni ododo, ẹ ronupiwada lọ ba Ọlọhun ni ironupiwada ti otitọ. O le jẹ pe Oluwa nyin yio pa ẹṣẹ nyin rẹ fun nyin ki O si fi nyin wọ̀ sinu ọgba idẹra eyiti awọn odo nṣàn nisalẹ̀ rẹ̀, ọjọ ti Ọlọhun kò ni dojuti Annabi ati awọn ti o gbagbọ ni ododo pẹlu rẹ̀. Imọlẹ̀ wọn yio ma tan niwaju wọn ati ọwọ-ọtun wọn, nwọn yio sọpe: Oluwa wa, ṣe imọlẹ̀ wa ni pipe fun wa ki O si dariji wa, dajudaju Irẹ ni alagbara lori gbogbo nkan.

يَٰٓأَيُّهَا ٱلَّذِينَ ءَامَنُواْ تُوبُوٓاْ إِلَى ٱللَّهِ تَوْبَةً نَّصُوحًا
عَسَىٰ رَبُّكُمْ أَن يُكَفِّرَ عَنكُمْ سَيِّـَٔاتِكُمْ
وَيُدْخِلَكُمْ جَنَّٰتٍ تَجْرِى مِن تَحْتِهَا
ٱلْأَنْهَٰرُ يَوْمَ لَا يُخْزِى ٱللَّهُ ٱلنَّبِىَّ وَٱلَّذِينَ ءَامَنُواْ
مَعَهُۥ ۖ نُورُهُمْ يَسْعَىٰ بَيْنَ أَيْدِيهِمْ وَبِأَيْمَٰنِهِمْ
يَقُولُونَ رَبَّنَآ أَتْمِمْ لَنَا نُورَنَا وَٱغْفِرْ لَنَآ ۖ
إِنَّكَ عَلَىٰ كُلِّ شَىْءٍ قَدِيرٌ ٨

**9.** Irẹ Annabi, mã sapa le awọn alaigbagbọ ati alagabagebe lori, ki o si le kókó mọ wọn lori; ina Jahannama ni ibugbe wọn, apadasi buru ni.

يَٰٓأَيُّهَا ٱلنَّبِىُّ جَٰهِدِ ٱلْكُفَّارَ وَٱلْمُنَٰفِقِينَ
وَٱغْلُظْ عَلَيْهِمْ ۚ وَمَأْوَىٰهُمْ جَهَنَّمُ ۖ
وَبِئْسَ ٱلْمَصِيرُ ٩

**10.** Ọlọhun fi apejuwe lelẹ̀ fun awọn ti kò gbagbọ, iyawo Nuha ati iyawo Lutu. Awọn mejẽji wa labẹ awọn ẹrusin Wa meji ti nwọn jẹ oniwa rere, (awọn obirin mejẽji) nwọn ṣe jamba fun (awọn ọkọ) wọn, awọn mejẽji (bale wọn) kò si rọ wọn lọrọ nkankan lọdọ Ọlọhun, asisọ fun awọn mejẽji pe: Ẹ wọ ina pẹlu awọn ti o wọ ina.

ضَرَبَ ٱللَّهُ مَثَلًا لِّلَّذِينَ كَفَرُواْ ٱمْرَأَتَ نُوحٍ
وَٱمْرَأَتَ لُوطٍ ۖ كَانَتَا تَحْتَ عَبْدَيْنِ مِنْ عِبَادِنَا
صَٰلِحَيْنِ فَخَانَتَاهُمَا فَلَمْ يُغْنِيَا عَنْهُمَا مِنَ ٱللَّهِ
شَيْـًٔا وَقِيلَ ٱدْخُلَا ٱلنَّارَ مَعَ ٱلدَّٰخِلِينَ ١٠

**11.** Ọlọhun si tun fi apejuwe lelẹ̀ fun awọn onigbagbọ ododo nipa iyawo Firiaona nigbati o sọpe: Oluwa mi kọ ile kan fun mi ni ọdọ Rẹ̀ sinu ọgba idẹra atipe ki O

وَضَرَبَ ٱللَّهُ مَثَلًا لِّلَّذِينَ ءَامَنُواْ ٱمْرَأَتَ
فِرْعَوْنَ إِذْ قَالَتْ رَبِّ ٱبْنِ لِى عِندَكَ بَيْتًا
فِى ٱلْجَنَّةِ وَنَجِّنِى مِن فِرْعَوْنَ وَعَمَلِهِۦ وَنَجِّنِى
مِنَ ٱلْقَوْمِ ٱلظَّٰلِمِينَ ١١

gbami la lọwọ Firiaona ati iṣẹ rẹ̀, atipe ki O gbami la lọwọ awọn ijọ alabosi.

**12.** Atipe Mariyama ọmọbirin Imrana ti o ṣọ abẹ rẹ̀, A si fẹ (si ara rẹ̀) ninu ẹmi Wa, o si gba lododo ọ̀rọ̀ Oluwa rẹ̀ ati awọn tira Rẹ̀ o jẹ ọkan ninu awọn ti o tẹle aṣẹ.

وَمَرْيَمَ ٱبْنَتَ عِمْرَٰنَ ٱلَّتِىٓ أَحْصَنَتْ فَرْجَهَا فَنَفَخْنَا فِيهِ مِن رُّوحِنَا وَصَدَّقَتْ بِكَلِمَٰتِ رَبِّهَا وَكُتُبِهِۦ وَكَانَتْ مِنَ ٱلْقَٰنِتِينَ ﴿١٢﴾

## *(67) Suratul - Mulki*




*Ni orukọ Ọlọhun Ajọkẹ aiye, Aṣakẹ ọrun.*

بِسْمِ ٱللَّهِ ٱلرَّحْمَٰنِ ٱلرَّحِيمِ

**1.** Ibukun ni fun Ẹniti ijọba wà ni ọwọ Rẹ̀, atipe On ni Alagbara lori gbogbo nkan.

تَبَٰرَكَ ٱلَّذِى بِيَدِهِ ٱلْمُلْكُ وَهُوَ عَلَىٰ كُلِّ شَىْءٍ قَدِيرٌ ﴿١﴾

**2.** Ẹniti O da iku ati wiwa lãyè ki O le ba dan nyin wò; èwo ninu nyin ni yio ṣe iṣẹ rere julọ, atipeOn ni Alagbara, Alaforiji.

ٱلَّذِى خَلَقَ ٱلْمَوْتَ وَٱلْحَيَوٰةَ لِيَبْلُوَكُمْ أَيُّكُمْ أَحْسَنُ عَمَلًا وَهُوَ ٱلْعَزِيزُ ٱلْغَفُورُ ﴿٢﴾

**3.** On ni Ẹniti O da sanma meje ni ipélé (kan lori) ipélé (kan), o kò le ri ipakasọ ninu ẹda (Ọba) Ajọkẹ aiye. Nitorina tun wo o yida: Njẹ o le ri lila pẹẹpẹẹ kan bi?

ٱلَّذِى خَلَقَ سَبْعَ سَمَٰوَٰتٍ طِبَاقًا مَّا تَرَىٰ فِى خَلْقِ ٱلرَّحْمَٰنِ مِن تَفَٰوُتٍ فَٱرْجِعِ ٱلْبَصَرَ هَلْ تَرَىٰ مِن فُطُورٍ ﴿٣﴾

**4.** Lẹhinna ki o tun wõ yida lẹẹmeji si, iriran na yio si pada si ọdọ rẹ ni ti yiyẹ pẹrẹ on na yio di alãrẹ̀. (kúrẹ̀).

ثُمَّ ٱرْجِعِ ٱلْبَصَرَ كَرَّتَيْنِ يَنقَلِبْ إِلَيْكَ ٱلْبَصَرُ خَاسِئًا وَهُوَ حَسِيرٌ ﴿٤﴾

**5.** Atipe A ti ṣe sanma aiye ni ọṣọ pẹlu awọn atupa A si ṣe (awọn atupa na) ni òkò asọbade fun awọn

وَلَقَدْ زَيَّنَّا ٱلسَّمَآءَ ٱلدُّنْيَا بِمَصَٰبِيحَ وَجَعَلْنَٰهَا رُجُومًا لِّلشَّيَٰطِينِ وَأَعْتَدْنَا لَهُمْ عَذَابَ ٱلسَّعِيرِ ﴿٥﴾

èṣu. A si ti pa iyà ina jonijoni lese silẹ̀ de wọn.

**6.** Iyà ina Jahannama si mbẹ fun awọn ẹniti nwọn ti ṣe aigbagbọ si Oluwa wọn, o si buru ni apadasi.

وَلِلَّذِينَ كَفَرُوا بِرَبِّهِمْ عَذَابُ جَهَنَّمَ وَبِئْسَ الْمَصِيرُ ٦

**7.** Nigbati a ba ju wọn sinu rẹ̀, nwọn yio ma gbọ kikùn ina nã, bẹni yio ma ru soke.

إِذَا أُلْقُوا فِيهَا سَمِعُوا لَهَا شَهِيقًا وَهِيَ تَفُورُ ٧

**8.** Yio fẹrẹ pin rarẹ̀ niti ibinu. Igba yiowu ti a ba ju ijọ kan sinu rẹ̀, awọn oluṣọ ibẹ yio ma bi wọn lere pe: njẹ olukilọ kan kò wa ba nyin bi?

تَكَادُ تَمَيَّزُ مِنَ الْغَيْظِ كُلَّمَا أُلْقِيَ فِيهَا فَوْجٌ سَأَلَهُمْ خَزَنَتُهَا أَلَمْ يَأْتِكُمْ نَذِيرٌ ٨

**9.** Nwọn a sọpe: Bẹni, dajudaju olukilọ kan ti wa ba wa, ṣugbọn a pe ni opurọ a si sọpe: Ọlọhun kò sọ kinikan kalẹ̀, ẹnyin kò wà ninu kinikan ju iṣina ti o tobi lọ.

قَالُوا بَلَىٰ قَدْ جَاءَنَا نَذِيرٌ فَكَذَّبْنَا وَقُلْنَا مَا نَزَّلَ اللَّهُ مِن شَيْءٍ إِنْ أَنتُمْ إِلَّا فِي ضَلَالٍ كَبِيرٍ ٩

**10.** Atipe nwọn a tun sọpe: Ti o ba ṣe pe awa gbọran ni tabi ti a si lo lakàye ni, a ki ba ti wa ninu èro ina jonijoni.

وَقَالُوا لَوْ كُنَّا نَسْمَعُ أَوْ نَعْقِلُ مَا كُنَّا فِي أَصْحَابِ السَّعِيرِ ١٠

**11.** Nigbana nwọn yio jẹwọ ẹṣẹ wọn; nitorina ijina (si ikẹ Ọlọhun) ki o ma bẹ fun awọn èro ina jonijoni.

فَاعْتَرَفُوا بِذَنبِهِمْ فَسُحْقًا لِّأَصْحَابِ السَّعِيرِ ١١

**12.** Dajudaju awọn ẹniti nwọn npaya Oluwa wọn ni kọ̀kọ̀, ti wọn ni aforiji ati ẹsan ti o tobi.

إِنَّ الَّذِينَ يَخْشَوْنَ رَبَّهُم بِالْغَيْبِ لَهُم مَّغْفِرَةٌ وَأَجْرٌ كَبِيرٌ ١٢

**13.** Atipe bi ẹ ba fi ọ̀rọ nyin pamọ tabi ẹ sọ ọ sita, dajudaju On

وَأَسِرُّوا قَوْلَكُمْ أَوِ اجْهَرُوا بِهِ إِنَّهُ عَلِيمٌ بِذَاتِ

ni Oni-mimọ ohun ti mbẹ ninu awọn igbaiya.

الصُّدُورِ ﴿١٣﴾

**14.** Njẹ Ẹniti o da ẹda ko ha mọ ni? Atipe On ni Alãnu. Alamọtan.

أَلَا يَعْلَمُ مَنْ خَلَقَ وَهُوَ اللَّطِيفُ الْخَبِيرُ ﴿١٤﴾

**15.** On ni Ẹniti O ṣe ilẹ̀ fun nyin ni rirọ̀, nitorina ki ẹ mã rin ni awọn agbegbe rẹ̀ ki ẹ si mã jẹ ninu ese Rẹ̀. A o gbe gbogbo ẹda dide si ọdọ Rẹ̀.

هُوَ الَّذِي جَعَلَ لَكُمُ الْأَرْضَ ذَلُولًا فَامْشُوا فِي مَنَاكِبِهَا وَكُلُوا مِن رِّزْقِهِ ۖ وَإِلَيْهِ النُّشُورُ ﴿١٥﴾

**16.** Njẹ ẹnyin ha nfi aiyabalẹ si Ẹniti O mbẹ ninu sanma pe kò le jẹ ki ilẹ̀ gbe nyin mi ni? Nigbana ilẹ̀ na yio ma mi titi.

ءَأَمِنتُم مَّن فِي السَّمَاءِ أَن يَخْسِفَ بِكُمُ الْأَرْضَ فَإِذَا هِيَ تَمُورُ ﴿١٦﴾

**17.** Abi ẹnyin fi aiyabalẹ̀ si Ẹniti mbẹ ninu sanma pe kò ni da le nyin lori awọn ẹwọrọ okuta? Nitorina ẹ mbọ wa mọ bawo ni ikilọ (Mi) tiri.

أَمْ أَمِنتُم مَّن فِي السَّمَاءِ أَن يُرْسِلَ عَلَيْكُمْ حَاصِبًا ۖ فَسَتَعْلَمُونَ كَيْفَ نَذِيرِ ﴿١٧﴾

**18.** Atipe awọn ẹniti nwọn ti ṣiwaju nwọn pe (ọrọ̀ Ọlọhun) nirọ, nitorina bawo ni atako (Mi) ti ri.

وَلَقَدْ كَذَّبَ الَّذِينَ مِن قَبْلِهِمْ فَكَيْفَ كَانَ نَكِيرِ ﴿١٨﴾

**19.** Abi awọn kò wo awọn ẹiyẹ ti o wa ni oke wọn ti o nna iyẹ ti o si npa iyẹ na mọra? Kinikan kò le da wọn duro ayafi (Ọba) Ajọkẹ aiye. Dajudaju On ti ri gbogbo nkan.

أَوَلَمْ يَرَوْا إِلَى الطَّيْرِ فَوْقَهُمْ صَافَّاتٍ وَيَقْبِضْنَ ۚ مَا يُمْسِكُهُنَّ إِلَّا الرَّحْمَٰنُ ۚ إِنَّهُ بِكُلِّ شَيْءٍ بَصِيرٌ ﴿١٩﴾

**20.** Tani ẹniti yio jẹ ọmọ ogun fun nyin ti o le ran nyin lọwọ laijẹ (Ọba) Ajọkẹ aiye? Dajudaju awọn alaigbagbọ kò si ninu nkankan ju itanjẹ lọ.

أَمَّنْ هَٰذَا الَّذِي هُوَ جُندٌ لَّكُمْ يَنصُرُكُم مِّن دُونِ الرَّحْمَٰنِ ۚ إِنِ الْكَافِرُونَ إِلَّا فِي غُرُورٍ ﴿٢٠﴾

**21.** Tani ẹniti o le ma ṣe «arisiki» fun nyin bi On bada èsè Rẹ̀ duro? Bẽtiẹkọ, nwọn ti ṣe orikunkun sinu igberaga ati sisa kuro (nibi otitọ).

أَمَّنْ هَٰذَا ٱلَّذِى يَرْزُقُكُمْ إِنْ أَمْسَكَ رِزْقَهُۥ ۚ بَل لَّجُّوا۟ فِى عُتُوٍّ وَنُفُورٍ ﴿٢١﴾

**22.** Njẹ ẹniti nrin ni idorikodo ni o mọna julọ ni tabi ẹniti o nrin ni iduro dede ni oju ọna ti o tọ?

أَفَمَن يَمْشِى مُكِبًّا عَلَىٰ وَجْهِهِۦٓ أَهْدَىٰٓ أَمَّن يَمْشِى سَوِيًّا عَلَىٰ صِرَٰطٍ مُّسْتَقِيمٍ ﴿٢٢﴾

**23.** Sọpe: On ni Ẹniti O ṣe ẹda nyin O si ṣe igbọrọ fun nyin ati awọn iriran ati awọn ọkàn. Ọpẹ nyin ti ẹ nda kere pupọ.

قُلْ هُوَ ٱلَّذِىٓ أَنشَأَكُمْ وَجَعَلَ لَكُمُ ٱلسَّمْعَ وَٱلْأَبْصَٰرَ وَٱلْأَفْـِٔدَةَ ۖ قَلِيلًا مَّا تَشْكُرُونَ ﴿٢٣﴾

**24.** Sọpe: On ni Ẹniti o daa yin sori'lẹ atipe ọdọ Rẹ̀ ni a o ko nyin jọ si.

قُلْ هُوَ ٱلَّذِى ذَرَأَكُمْ فِى ٱلْأَرْضِ وَإِلَيْهِ تُحْشَرُونَ ﴿٢٤﴾

**25.** Atipe nwọn yio ma sọpe: Nigbawo ni adehun yi yio ṣẹ ti ẹnyin ba jẹ olododo?

وَيَقُولُونَ مَتَىٰ هَٰذَا ٱلْوَعْدُ إِن كُنتُمْ صَٰدِقِينَ ﴿٢٥﴾

**26.** Sọpe: Dajudaju mimọ (rẹ̀) mbẹ ni ọdọ Ọlọhun nikan, atipe emi jẹ olukilọ kan ti o han lasan ni.

قُلْ إِنَّمَا ٱلْعِلْمُ عِندَ ٱللَّهِ وَإِنَّمَآ أَنَا۠ نَذِيرٌ مُّبِينٌ ﴿٢٦﴾

**27.** Nitorina nigbati nwọn ba ri pe o sunmọ wọn pẹkipẹki, oju awọn alaigbagbọ yio si yipada, atipe a o wi fun wọn pe: eyi ni ohun ti ẹ npè.

فَلَمَّا رَأَوْهُ زُلْفَةً سِيٓـَٔتْ وُجُوهُ ٱلَّذِينَ كَفَرُوا۟ وَقِيلَ هَٰذَا ٱلَّذِى كُنتُم بِهِۦ تَدَّعُونَ ﴿٢٧﴾

**28.** Sọpe: Ẹnyin kò ṣe akiyesi ni, ti Ọlọhun ba pa mi rẹ ati awọn ti o mbẹ pẹlu mi, tabi ti O ba ṣe ikẹ wa, nitorina tani ẹniti yio da ãbò bo awọn alaigbagbọ nibi iyà ẹlẹta-elero.

قُلْ أَرَءَيْتُمْ إِنْ أَهْلَكَنِىَ ٱللَّهُ وَمَن مَّعِىَ أَوْ رَحِمَنَا فَمَن يُجِيرُ ٱلْكَٰفِرِينَ مِنْ عَذَابٍ أَلِيمٍ ﴿٢٨﴾

**29.** Sọpe: On ni (Ọlọhun) Ajọkẹ aiye, Ẹniti awa gbagbọ awa fi ara ti I. Nitorina ẹ o mọ tani o mbẹ ninu işina ti o han gbangba.

قُلْ هُوَ ٱلرَّحْمَٰنُ ءَامَنَّا بِهِۦ وَعَلَيْهِ تَوَكَّلْنَا فَسَتَعْلَمُونَ مَنْ هُوَ فِى ضَلَٰلٍ مُّبِينٍ ﴿٢٩﴾

**30.** Sọpe: Ẹ kò şe akiyesi ni pe bi omi nyin ba di ohun ti o gbẹ, tani ẹniti yio mu omi işẹlẹru wa ba nyin.

قُلْ أَرَءَيْتُمْ إِنْ أَصْبَحَ مَآؤُكُمْ غَوْرًا فَمَن يَأْتِيكُم بِمَآءٍ مَّعِينٍ ﴿٣٠﴾

## *(68) Suratul - Kọlami*

سُورَةُ القَلَمِ

*Ni orukọ Ọlọhun Ajọkẹ aiye, Aşakẹ ọrun.*

بِسْمِ ٱللَّهِ ٱلرَّحْمَٰنِ ٱلرَّحِيمِ

**1.** Nũn (Ọlọhun ni O mọ ohun ti O gba l'ero pẹlu harafi yi). Atipe Mo fi Gege ikọwe (Kọlam) nã bura, ati ohun ti nwọn kọ.

نٓ وَٱلْقَلَمِ وَمَا يَسْطُرُونَ ﴿١﴾

**2.** Pẹlu agbara idẹra Oluwa rẹ, irẹ (Muhammadu) ki işe ayiri (ẹniti ori rẹ̀ darú).

مَآ أَنتَ بِنِعْمَةِ رَبِّكَ بِمَجْنُونٍ ﴿٢﴾

**3.** Atipe dajudaju ẹsan ti kò ni duro ni yio ma bẹ fun ọ.

وَإِنَّ لَكَ لَأَجْرًا غَيْرَ مَمْنُونٍ ﴿٣﴾

**4.** Atipe dajudaju irẹ jẹ ẹniti o ni iwa ti o dara julọ.

وَإِنَّكَ لَعَلَىٰ خُلُقٍ عَظِيمٍ ﴿٤﴾

**5.** Nitorina irẹ mbọ wa ri, atipe awọn na mbọ wa ri.

فَسَتُبْصِرُ وَيُبْصِرُونَ ﴿٥﴾

**6.** Tani ẹniti ori rẹ yi ninu nyin.

بِأَييِّكُمُ ٱلْمَفْتُونُ ﴿٦﴾

**7.** Dajudaju Oluwa rẹ On lo mọ julọ tani ẹniti o sọnu lọ kuro ni oju ọna ti Rẹ̀, atipe On na lo tun mọ julọ awọn wo lo tọna.

إِنَّ رَبَّكَ هُوَ أَعْلَمُ بِمَن ضَلَّ عَن سَبِيلِهِۦ وَهُوَ أَعْلَمُ بِٱلْمُهْتَدِينَ ﴿٧﴾

**8.** Nitorina ma gbọ ti awọn ti nwọn pe (ọrọ Ọlọhun) ni irọ.

فَلَا تُطِعِ ٱلْمُكَذِّبِينَ ﴿٨﴾

**9.** Atipe nwọn fẹ ki irẹ tẹ̀ si (ti wọn), ki awọn na le tẹ̀ si (ti rẹ).

وَدُّواْ لَوْ تُدْهِنُ فَيُدْهِنُونَ ﴿٩﴾

**10.** Maṣe gbọ ti awọn ti nwọn bura (eke) lọpọlọpọ, ẹni abuku.

وَلَا تُطِعْ كُلَّ حَلَّافٍ مَّهِينٍ ﴿١٠﴾

**11.** Ẹlẹgan, ti nwọn ma nrin (lati ba ni lorukọ jẹ) pẹlu ofofo.

هَمَّازٍ مَّشَّآءٍ بِنَمِيمٍ ﴿١١﴾

**12.** Oluṣẹni lori kuro nibi õre ṣiṣe, olukọja ẹnu ãlà, ẹlẹṣẹ.

مَّنَّاعٍ لِّلْخَيْرِ مُعْتَدٍ أَثِيمٍ ﴿١٢﴾

**13.** Ọdaju, lẹhin eyi ọmọale si ni (on).

عُتُلٍّ بَعْدَ ذَٰلِكَ زَنِيمٍ ﴿١٣﴾

**14.** Nitoripe o ni owó o si ni awọn ọmọkurin.

أَن كَانَ ذَا مَالٍ وَبَنِينَ ﴿١٤﴾

**15.** Nigbati nwọn ba ke awọn ãyah Wa fun u, yio ma wipe: Awọn alọ-alọ ti lailai ni eyi.

إِذَا تُتْلَىٰ عَلَيْهِ ءَايَٰتُنَا قَالَ أَسَٰطِيرُ ٱلْأَوَّلِينَ ﴿١٥﴾

**16.** A o sami si i ni gongo imu.

سَنَسِمُهُۥ عَلَى ٱلْخُرْطُومِ ﴿١٦﴾

**17.** Dajudaju Awa dan wọn wò gẹgẹbi A ti ṣe dan awọn ti o ni ọgba wò nigbati nwọn bura pe awọn yio ka gbogbo eso ti o wa ninu ọgba yi ni owurọ (ti wọn ba ji).

إِنَّا بَلَوْنَٰهُمْ كَمَا بَلَوْنَآ أَصْحَٰبَ ٱلْجَنَّةِ إِذْ أَقْسَمُواْ لَيَصْرِمُنَّهَا مُصْبِحِينَ ﴿١٧﴾

**18.** Nwọn kò fi ayafi (bi Ọlọhun ba fẹ) si i.

وَلَا يَسْتَثْنُونَ ﴿١٨﴾

**19.** Ohun ti o nrọ-kiri-ka kan (ni adanwo) ba rọkirika lori rẹ̀ (ọgba na) lati ọdọ Oluwa rẹ, nigbati awọn (ti o ni ọgba) ti sun lọ.

فَطَافَ عَلَيْهَا طَآئِفٌ مِّن رَّبِّكَ وَهُمْ نَآئِمُونَ ﴿١٩﴾

**20.** Ọgba na wa di (dudu) gẹgẹbi oru ti o dudu kiribiti.

فَأَصْبَحَتْ كَالصَّرِيمِ ﴿٢٠﴾

**21.** Nwọn wa nkepe ara wọn ni owurọ̀.

فَتَنَادَوْا مُصْبِحِينَ ﴿٢١﴾

**22.** Peki ẹ ji lọ sibi nkan ọgbin nyin lãrọ̀ ti ẹ ba fẹ ki ẹ ri (èso) ja.

أَنِ اغْدُوا عَلَىٰ حَرْثِكُمْ إِن كُنتُمْ صَارِمِينَ ﴿٢٢﴾

**23.** Nwọn wa nfi ohùn irẹlẹ̀ ba ara wọn jiroro lọ.

فَانطَلَقُوا وَهُمْ يَتَخَافَتُونَ ﴿٢٣﴾

**24.** Pe alaini kankan kò gbọdọ wọ ibẹ wa ba nyin loni o.

أَن لَّا يَدْخُلَنَّهَا الْيَوْمَ عَلَيْكُم مِّسْكِينٌ ﴿٢٤﴾

**25.** Nwọn ji lọ lori pe awọn kò ni jẹ ki ẹnikan kan wọ ibẹ pẹlu agbara awọn.

وَغَدَوْا عَلَىٰ حَرْدٍ قَادِرِينَ ﴿٢٥﴾

**26.** Nigbati nwọn ri (ọgba na), nwọn sọpe: Dajudaju awa ti ṣina.

فَلَمَّا رَأَوْهَا قَالُوا إِنَّا لَضَالُّونَ ﴿٢٦﴾

**27.** Bẽkọ,nwọn ṣe ni ẽwọ̀ fun wa.

بَلْ نَحْنُ مَحْرُومُونَ ﴿٢٧﴾

**28.** Ẹniti o loore ju ninu wọn wipe: emi kò ti sọ fun nyin pe, kiloṣe ti ẹnyin kĩ fi ogo fun Ọlọhun?

قَالَ أَوْسَطُهُمْ أَلَمْ أَقُل لَّكُمْ لَوْلَا تُسَبِّحُونَ ﴿٢٨﴾

**29.** Nwọn wa sọpe: Ogo ni ti Oluwa wa, dajudaju awa ti bo ori ara wa si.

قَالُوا سُبْحَانَ رَبِّنَا إِنَّا كُنَّا ظَالِمِينَ ﴿٢٩﴾

**30.** Apakan wọn wa dojukọ apakeji, ti nwọn nda ara wọn lẹbi.

فَأَقْبَلَ بَعْضُهُمْ عَلَىٰ بَعْضٍ يَتَلَاوَمُونَ ﴿٣٠﴾

**31.** Nwọn sọpe: Égbé wa, dajudaju awa jẹ alaṣeju.

قَالُوا يَا وَيْلَنَا إِنَّا كُنَّا طَاغِينَ ﴿٣١﴾

**32.** O le jẹ pe Oluwa wa le fi eyi ti o dara ju eyi lọ rọpo fun wa, dajudaju Oluwa wa ni awa nṣojukòkòro si.

عَسَىٰ رَبُّنَآ أَن يُبۡدِلَنَا خَيۡرٗا مِّنۡهَآ إِنَّآ إِلَىٰ رَبِّنَا رَٰغِبُونَ ٣٢

**33.** Bayi ni iyà ẹṣẹ ma nri. Iyà ti ọrun tobi ju eyi lọ, ti o ba jẹpe nwọn mọ ni.

كَذَٰلِكَ ٱلۡعَذَابُۖ وَلَعَذَابُ ٱلۡأٓخِرَةِ أَكۡبَرُۚ لَوۡ كَانُواْ يَعۡلَمُونَ ٣٣

**34.** Dajudaju awọn olupaiya, awọn ọgba ti o ni idẹra mbẹ fun wọn lọdọ Oluwa wọn.

إِنَّ لِلۡمُتَّقِينَ عِندَ رَبِّهِمۡ جَنَّٰتِ ٱلنَّعِيمِ ٣٤

**35.** Njẹ A le fi awọn ti o npa ofin Ọlọhun mọ we awọn ti nwọn tapa si ofin Ọlọhun bi?

أَفَنَجۡعَلُ ٱلۡمُسۡلِمِينَ كَٱلۡمُجۡرِمِينَ ٣٥

**36.** Kiloṣe nyin ti ẹnyin fi ndajọ bẹ?

مَا لَكُمۡ كَيۡفَ تَحۡكُمُونَ ٣٦

**37.** Tabi akọsilẹ̀ kan wa fun nyin ti ẹ ri i kà (ninu rẹ̀).

أَمۡ لَكُمۡ كِتَٰبٞ فِيهِ تَدۡرُسُونَ ٣٧

**38.** Pe dajudaju ẹnyin yio ṣa ẹṣa ohun ti o ba wu nyin ninu rẹ̀?

إِنَّ لَكُمۡ فِيهِ لَمَا تَخَيَّرُونَ ٣٨

**39.** Tabi Awa bura fun nyin ni (eyi) ti yio ma bẹ titi di ọjọ ajinde, pe: Bi ẹnyin ba ti pinnu ọ̀rọ si ni yio mã jẹ?

أَمۡ لَكُمۡ أَيۡمَٰنٌ عَلَيۡنَا بَٰلِغَةٌ إِلَىٰ يَوۡمِ ٱلۡقِيَٰمَةِ إِنَّ لَكُمۡ لَمَا تَحۡكُمُونَ ٣٩

**40.** Bi wọn lere pe èwo ninu wọn ni o le fọwọsọya eyini.

سَلۡهُمۡ أَيُّهُم بِذَٰلِكَ زَعِيمٌ ٤٠

**41.** Tabi nwọn ni awọn igbakeji (Ọlọhun)? Ti o ba jẹ bẹ ki nwọn mu awọn igbakeji (Ọlọhun) wọn na wa ti nwọn ba jẹ olododo.

أَمۡ لَهُمۡ شُرَكَآءُ فَلۡيَأۡتُواْ بِشُرَكَآئِهِمۡ إِن كَانُواْ صَٰدِقِينَ ٤١

**42.** Ni ọjọ ti a o ka (aṣọ) kuro l'ojugun a o mã pe wọn lọ sibi iforikanlẹ̀, nwọn kò ni le ṣe e.

يَوْمَ يُكْشَفُ عَن سَاقٍ وَيُدْعَوْنَ إِلَى ٱلسُّجُودِ فَلَا يَسْتَطِيعُونَ ﴿٤٢﴾

**43.** Oju wọn yio wa ni didakodo, itiju yio bo wọn. Dajudaju nwọn ti jẹ ẹniti a ti pe sibi iforikan ilẹ̀ nigbati nwọn wa ni alafia.

خَٰشِعَةً أَبْصَٰرُهُمْ تَرْهَقُهُمْ ذِلَّةٌ وَقَدْ كَانُوا۟ يُدْعَوْنَ إِلَى ٱلسُّجُودِ وَهُمْ سَٰلِمُونَ ﴿٤٣﴾

**44.** Nitorina fi Mi silẹ̀ pẹlu ẹniti o npe ọ̀rọ yi nirọ. Awa mbọ wa mu wọn diẹ diẹ ni ayè ti nwọn kò ni mọ̀.

فَذَرْنِى وَمَن يُكَذِّبُ بِهَٰذَا ٱلْحَدِيثِ سَنَسْتَدْرِجُهُم مِّنْ حَيْثُ لَا يَعْلَمُونَ ﴿٤٤﴾

**45.** Mo nlọra fun wọn ni, dajudaju èro Mi nipọn.

وَأُمْلِى لَهُمْ إِنَّ كَيْدِى مَتِينٌ ﴿٤٥﴾

**46.** Tabi irẹ mbere ẹsan (owo-ọyà) kankan lọwọ wọn ni? Ti o fi jẹ pe gbese iyẹn lo wọ̀ wọn lọrùn?

أَمْ تَسْـَٔلُهُمْ أَجْرًا فَهُم مِّن مَّغْرَمٍ مُّثْقَلُونَ ﴿٤٦﴾

**47.** Tabi nwọn ni nkan ipamọ ni ọdọ ni ti o fi jẹ pe nwọn kọ ọ silẹ̀?

أَمْ عِندَهُمُ ٱلْغَيْبُ فَهُمْ يَكْتُبُونَ ﴿٤٧﴾

**48.** Nitorina duro de idajọ Oluwa rẹ, irẹ maṣe dabi Ẹlẹja (Annabi Yunusa) nigbati o lọ ibosi ti on na si wà ninu ibanujẹ.

فَٱصْبِرْ لِحُكْمِ رَبِّكَ وَلَا تَكُن كَصَاحِبِ ٱلْحُوتِ إِذْ نَادَىٰ وَهُوَ مَكْظُومٌ ﴿٤٨﴾

**49.** Ti kò ba jẹ pe iṣiju-ãnu-wo lati ọdọ Oluwa rẹ̀ ti wa ba a ni, a o bà ju u si ori ilẹ papa (ti kò si enia) on iba wa da ara rẹ̀ lẹbi.

لَّوْلَآ أَن تَدَٰرَكَهُۥ نِعْمَةٌ مِّن رَّبِّهِۦ لَنُبِذَ بِٱلْعَرَآءِ وَهُوَ مَذْمُومٌ ﴿٤٩﴾

**50.** Ṣugbọn Oluwa rẹ̀ ti ṣa a lẹṣa, O si ṣe e ni ọ̀kan ninu awọn enia rere.

فَٱجْتَبَٰهُ رَبُّهُۥ فَجَعَلَهُۥ مِنَ ٱلصَّٰلِحِينَ ﴿٥٠﴾

**51.** Awọn alaigbagbọ (keferi) fẹrẹ fi oju wọn gbe ọ ṣubu nigbati

وَإِن يَكَادُ ٱلَّذِينَ كَفَرُوا۟ لَيُزْلِقُونَكَ بِأَبْصَٰرِهِمْ

لَمَّا سَمِعُوا الذِّكْرَ وَيَقُولُونَ إِنَّهُ لَمَجْنُونٌ ﴿٥١﴾

nwọn gbọ iranti na, nwọn si nsọpe: Dajudaju on nṣe wèrè ni.

وَمَا هُوَ إِلَّا ذِكْرٌ لِّلْعَالَمِينَ ﴿٥٢﴾

**52.** Atipe on kò jẹ nkankan ju iṣinileti lọ fun gbogbo ẹda.



## *(69) Suratul - Hãkkọh*

بِسْمِ اللَّهِ الرَّحْمَٰنِ الرَّحِيمِ

*Ni orukọ Ọlọhun Ajọkẹ aiye, Aṣakẹ ọrun.*

الْحَاقَّةُ ﴿١﴾

**1.** Ododo ti o daju nà (Ajinde).

مَا الْحَاقَّةُ ﴿٢﴾

**2.** Ki tilẹ ni ododo ti o daju na?

وَمَا أَدْرَاكَ مَا الْحَاقَّةُ ﴿٣﴾

**3.** Kini yio mu ọ gbọ-agbọye ododo ti o daju na?

كَذَّبَتْ ثَمُودُ وَعَادٌ بِالْقَارِعَةِ ﴿٤﴾

**4.** Awọn (arà) Samudu ati awọn (arà) Hadu pe akan-ọkàn kókó (ọjọ-Ajinde) na nirọ.

فَأَمَّا ثَمُودُ فَأُهْلِكُوا بِالطَّاغِيَةِ ﴿٥﴾

**5.** Awọn ti Samudu a pa wọn rẹ pẹlu igbe t'ole koko (kọja ãlà).

وَأَمَّا عَادٌ فَأُهْلِكُوا بِرِيحٍ صَرْصَرٍ عَاتِيَةٍ ﴿٦﴾

**6.** Awọn ti Adu a pa wọn rẹ pẹlu atẹgun (agàn) ti o le koko ti o lagbara.

سَخَّرَهَا عَلَيْهِمْ سَبْعَ لَيَالٍ وَثَمَانِيَةَ أَيَّامٍ حُسُومًا فَتَرَى الْقَوْمَ فِيهَا صَرْعَىٰ كَأَنَّهُمْ أَعْجَازُ نَخْلٍ خَاوِيَةٍ ﴿٧﴾

**7.** O (Ọlọhun) fẹ le wọn lori ni oru meje ati ọsan mẹjọ lai dawọ duro, irẹ yio ri awọn enia na ti nwọn ṣubu lọ sinu rẹ̀ bi gbongbo dabinu ti o wo lulẹ.

فَهَلْ تَرَىٰ لَهُم مِّن بَاقِيَةٍ ﴿٨﴾

**8.** Njẹ irẹ ri ẹnikan ti o ṣẹku ninu wọn?

وَجَاءَ فِرْعَوْنُ وَمَن قَبْلَهُ وَالْمُؤْتَفِكَاتُ بِالْخَاطِئَةِ ﴿٩﴾

**9.** Atipe firiaona de ati awọn tode ṣiwaju rẹ̀, ati ijọ ti o pe awọn Annabi rẹ̀ nirọ pẹlu idẹṣẹ.

**10.** Nwọn lodi si ojiṣẹ Oluwa wọn, nirotina O jẹ wọn niya ti o le koko.

فَعَصَوْا۟ رَسُولَ رَبِّهِمْ فَأَخَذَهُمْ أَخْذَةً رَّابِيَةً ﴿١٠﴾

**11.** Dajudaju Awa ni A gbe nyin gun ọkọ nigbati omi bo gbogbo nkan mọlẹ.

إِنَّا لَمَّا طَغَا ٱلْمَآءُ حَمَلْنَٰكُمْ فِى ٱلْجَارِيَةِ ﴿١١﴾

**12.** Ki Awa le ṣe e niranti fun nyin ki eti ti o mọ nkan ṣọ bã le ṣọ (nkan ti o gbọ).

لِنَجْعَلَهَا لَكُمْ تَذْكِرَةً وَتَعِيَهَآ أُذُنٌ وَٰعِيَةٌ ﴿١٢﴾

**13.** Nigbati a ba fun ferè ni fifun ẹ̃kan-ṣoṣo.

فَإِذَا نُفِخَ فِى ٱلصُّورِ نَفْخَةٌ وَٰحِدَةٌ ﴿١٣﴾

**14.** Atipe a gbe gbogbo ilẹ soke ati awọn oke a o si wo wọn lulẹ̀ ni wiwo ẹkan ṣoṣo.

وَحُمِلَتِ ٱلْأَرْضُ وَٱلْجِبَالُ فَدُكَّتَا دَكَّةً وَٰحِدَةً ﴿١٤﴾

**15.** Ni ọjọ na ohun ti yio ṣẹlẹ̀ yio ṣẹlẹ̀ (nkan ti yio bọlẹ̀).

فَيَوْمَئِذٍ وَقَعَتِ ٱلْوَاقِعَةُ ﴿١٥﴾

**16.** Atipe sanma yio pin si meji tobẹ ti yio fi di yẹpẹrẹ.

وَٱنشَقَّتِ ٱلسَّمَآءُ فَهِىَ يَوْمَئِذٍ وَاهِيَةٌ ﴿١٦﴾

**17.** Atipe awọn Malaika nwọn yio wà ni ẹgbẹgbẹ rẹ̀. Atipe awọn (Malaika) mẹjọ ni nwọn yio ru Al'araṣi Oluwa rẹ ni ọjọ na loke wọn.

وَٱلْمَلَكُ عَلَىٰٓ أَرْجَآئِهَا ۚ وَيَحْمِلُ عَرْشَ رَبِّكَ فَوْقَهُمْ يَوْمَئِذٍ ثَمَٰنِيَةٌ ﴿١٧﴾

**18.** Ni ọjọ na a o ṣẹri nyin (si iṣiro iṣẹ), kò ni si aṣiri nyin kan ti yio pamọ.

يَوْمَئِذٍ تُعْرَضُونَ لَا تَخْفَىٰ مِنكُمْ خَافِيَةٌ ﴿١٨﴾

**19.** Nigbana ẹniti a ba fun ni tirà tirẹ̀ ni ọwọ-ọtun rẹ̀, yio sọpe: Ẹ gba, ki ẹ ka tira mi.

فَأَمَّا مَنْ أُوتِىَ كِتَٰبَهُۥ بِيَمِينِهِۦ فَيَقُولُ هَآؤُمُ ٱقْرَءُوا۟ كِتَٰبِيَهْ ﴿١٩﴾

**20.** Dajudaju emi ti mọ amọdaju pe emi aba işiro işẹ mi pade.

إِنِّي ظَنَنتُ أَنِّي مُلَٰقٍ حِسَابِيَهْ ٢٠

**21.** Nigbana on yio wa ninu işẹmi ti o nyọnu (ti ayọnu si).

فَهُوَ فِي عِيشَةٍ رَّاضِيَةٍ ٢١

**22.** Ninu ọgba Alijannà ti o ga.

فِي جَنَّةٍ عَالِيَةٍ ٢٢

**23.** Eso rẹ̀ wa ni arọwọto.

قُطُوفُهَا دَانِيَةٌ ٢٣

**24.** Ẹ mã jẹ ki ẹ si mã mu pẹlu igbadun, nitori on ti ẹ ti ti şiwaju ni awọn ọjọ ti o ti kọja.

كُلُوا وَاشْرَبُوا هَنِيٓـًٔا بِمَآ أَسْلَفْتُمْ فِي الْأَيَّامِ الْخَالِيَةِ ٢٤

**25.** Atipe ẹniti a ba fun ni tira rẹ̀ ni ọwọ-osi, yio sọpe: Egbe mi o, iba şepe a kò fun mi ni tirà mi (rara)!

وَأَمَّا مَنْ أُوتِيَ كِتَٰبَهُۥ بِشِمَالِهِۦ فَيَقُولُ يَٰلَيْتَنِي لَمْ أُوتَ كِتَٰبِيَهْ ٢٥

**26.** Atipe emi kò ti mọ ohun ti işiro işẹ mi jẹ.

وَلَمْ أَدْرِ مَا حِسَابِيَهْ ٢٦

**27.** O maşe o, on (iku) iba ti gba ẹmi mi tan (patapata).

يَٰلَيْتَهَا كَانَتِ الْقَاضِيَةَ ٢٧

**28.** Ọrọ̀ mi kò rọ mi lọrọ̀ (l'oni).

مَآ أَغْنَىٰ عَنِّي مَالِيَهْ ٢٨

**29.** Gbogbo agbara mi pari (l'oni).

هَلَكَ عَنِّي سُلْطَٰنِيَهْ ٢٩

**30.** (Ọlọhun yio sọpe:) Ẹ ki i mọlẹ, ẹ dè e ni mọwọ-mọrun.

خُذُوهُ فَغُلُّوهُ ٣٠

**31.** Ẹ sọ ọ sinu ina Jahimi (tinjo fofo).

ثُمَّ الْجَحِيمَ صَلُّوهُ ٣١

**32.** Lẹhinna ẹ wọ̃ sinu ẹwọn (ti o gùn) ni ãdọrin igunwọ, ẹ ki i sinu rẹ̀.

ثُمَّ فِي سِلْسِلَةٍ ذَرْعُهَا سَبْعُونَ ذِرَاعًا فَاسْلُكُوهُ ٣٢

**33.** Dajudaju on kò ni igbagbọ si Ọlọhun Ọba-titobi.

إِنَّهُۥ كَانَ لَا يُؤْمِنُ بِاللَّهِ الْعَظِيمِ ٣٣

**34.** Atipe on kò ngba enia niyanju lati bọ awọn alaini.

وَلَا يَحُضُّ عَلَىٰ طَعَامِ ٱلْمِسْكِينِ ٣٤

**35.** Nitorina kò ni si ọrẹ imulẹ̀ fun u nibi l'oni.

فَلَيْسَ لَهُ ٱلْيَوْمَ هَٰهُنَا حَمِيمٌ ٣٥

**36.** Atipe kò ni si onjẹ fun u ju ijẹkujẹ (awọyun wọ'jẹ).

وَلَا طَعَامٌ إِلَّا مِنْ غِسْلِينٍ ٣٦

**37.** Kò si ẹniti yio jẹ ẹ ju awọn ẹlẹṣẹ̀ lọ.

لَّا يَأْكُلُهُۥٓ إِلَّا ٱلْخَٰطِـُٔونَ ٣٧

**38.** Nitorina Mo fiohun ti ẹ ri bura.

فَلَآ أُقْسِمُ بِمَا تُبْصِرُونَ ٣٨

**39.** Ati ohun ti ẹ kò ri (bura).

وَمَا لَا تُبْصِرُونَ ٣٩

**40.** Dajudaju on (Al-Kurani) jẹ ọ̀rọ ọjiṣẹ kan ti o ni apọnle.

إِنَّهُۥ لَقَوْلُ رَسُولٍ كَرِيمٍ ٤٠

**41.** Atipe on ki iṣe ọ̀rọ akọrin kan. Igbagbọ nyin kere pupọ.

وَمَا هُوَ بِقَوْلِ شَاعِرٍ ۚ قَلِيلًا مَّا تُؤْمِنُونَ ٤١

**42.** Atipe ki iṣe ọ̀rọ odifa. Iranti nyin kere pupọ.

وَلَا بِقَوْلِ كَاهِنٍ ۚ قَلِيلًا مَّا تَذَكَّرُونَ ٤٢

**43.** Ohun ti a sọkalẹ̀ lati ọdọOluwa gbogbo aiye.

تَنزِيلٌ مِّن رَّبِّ ٱلْعَٰلَمِينَ ٤٣

**44.** Ti o ba ṣe pe on (Annabi) da adapa irọ mọ Wa ni ninu ọ̀rọ nã.

وَلَوْ تَقَوَّلَ عَلَيْنَا بَعْضَ ٱلْأَقَاوِيلِ ٤٤

**45.** A ba ki i mọlẹ̀ pẹlu agbara.

لَأَخَذْنَا مِنْهُ بِٱلْيَمِينِ ٤٥

**46.** Lẹhinna Awa iba ja iṣan ọrun rẹ̀.

ثُمَّ لَقَطَعْنَا مِنْهُ ٱلْوَتِينَ ٤٦

**47.** Atipe kò ni si ẹniti yio le gba a silẹ̀ l'ọwọ Wa (ninu yin).

فَمَا مِنكُم مِّنْ أَحَدٍ عَنْهُ حَٰجِزِينَ ٤٧

**48.** Atipe dajudaju on (Al-Kurani) jẹ iranti fun awọn olupaiya.

وَإِنَّهُۥ لَتَذْكِرَةٌ لِّلْمُتَّقِينَ ٤٨

وَإِنَّا لَنَعْلَمُ أَنَّ مِنكُم مُّكَذِّبِينَ ﴿٤٩﴾

**49.** Atipe dajudaju Awa mọ pe awọn olupe (Al-Kurani) nirọ wa ninu nyin.

وَإِنَّهُۥ لَحَسْرَةٌ عَلَى ٱلْكَـٰفِرِينَ ﴿٥٠﴾

**50.** Atipe dajudaju on yio jẹ abamọ fun awọn ti kò gbagbọ (keferi).

وَإِنَّهُۥ لَحَقُّ ٱلْيَقِينِ ﴿٥١﴾

**51.** Atipe dajudaju on jẹ ododo ti o daju.

فَسَبِّحْ بِٱسْمِ رَبِّكَ ٱلْعَظِيمِ ﴿٥٢﴾

**52.** Nitorina ṣe afọmọ fun orukọ Oluwa rẹ Ọba-titobi.




## *(70) Suratul - Ma'ãriji*

بِسْمِ ٱللَّهِ ٱلرَّحْمَـٰنِ ٱلرَّحِيمِ

*Ni orukọ Ọlọhun Ajọkẹ aiye, Aṣakẹ ọrun.*

سَأَلَ سَآئِلٌۢ بِعَذَابٍ وَاقِعٍ ﴿١﴾

**1.** Abere ọ̀rọ kan bere nipa iyà ti mbọ wa ṣẹlẹ.

لِّلْكَـٰفِرِينَ لَيْسَ لَهُۥ دَافِعٌ ﴿٢﴾

**2.** Ti kò ni si ẹniti yio ti i kuro fun awọn alaigbagbọ.

مِّنَ ٱللَّهِ ذِى ٱلْمَعَارِجِ ﴿٣﴾

**3.** Lati ọdọ Ọlọhun Ẹniti O ni awọn ọ̀na igbàgùnkè.

تَعْرُجُ ٱلْمَلَـٰٓئِكَةُ وَٱلرُّوحُ إِلَيْهِ فِى يَوْمٍ كَانَ مِقْدَارُهُۥ خَمْسِينَ أَلْفَ سَنَةٍ ﴿٤﴾

**4.** Awọn Malaika ngùnkè tọ Ọ lọ ati ẹmi mimọ ni ọjọ ti idiwọn rẹ̀ jẹ ẹgbẹrun pọnna adọta ọdun.

فَٱصْبِرْ صَبْرًا جَمِيلًا ﴿٥﴾

**5.** Ṣe ifarada ti o tọ ti o yẹ.

إِنَّهُمْ يَرَوْنَهُۥ بَعِيدًا ﴿٦﴾

**6.** Dajudaju awọn nwò o pé ohun ti o jinna ni.

وَنَرَىٰهُ قَرِيبًا ﴿٧﴾

**7.** Awa si ri i pé ohun ti o sunmọ ni.

**8.** Ọjọ ti sanma yio dabi idẹ ti o yọ.

يَوْمَ تَكُونُ السَّمَاءُ كَالْمُهْلِ ﴿٨﴾

**9.** Atipe awọn okè yio dabi ẹ̀gbọ̀n owu-irun.

وَتَكُونُ الْجِبَالُ كَالْعِهْنِ ﴿٩﴾

**10.** Ọrẹ kan kò ni le bere ọ̀rẹ (imulẹ̀ rẹ̀).

وَلَا يَسْأَلُ حَمِيمٌ حَمِيمًا ﴿١٠﴾

**11.** Nwọn yio ri ara wọn. Ẹlẹṣẹ yio fẹ ni ọjọ nã pe ki on fi awọn ọmọ on gba ara on silẹ̀ ninu iyà.

يُبَصَّرُونَهُمْ ۚ يَوَدُّ الْمُجْرِمُ لَوْ يَفْتَدِي مِنْ عَذَابِ يَوْمِئِذٍ بِبَنِيهِ ﴿١١﴾

**12.** Ati iyawo rẹ̀ ati arakunrin rẹ̀.

وَصَاحِبَتِهِ وَأَخِيهِ ﴿١٢﴾

**13.** Ati awọn ẹbi rẹ̀ ti nwọn mã dabo bo o.

وَفَصِيلَتِهِ الَّتِي تُؤْوِيهِ ﴿١٣﴾

**14.** Ati gbogbo ẹniti o wa ni ori ilẹ̀ patapata, lẹhinna ki nwọn gbà a silẹ̀.

وَمَنْ فِي الْأَرْضِ جَمِيعًا ثُمَّ يُنْجِيهِ ﴿١٤﴾

**15.** Kò le jẹ bẹ, dajudaju ina na a ma jo fofo.

كَلَّا ۖ إِنَّهَا لَظَىٰ ﴿١٥﴾

**16.** Yio ma bo awọ ori toro.

نَزَّاعَةً لِلشَّوَىٰ ﴿١٦﴾

**17.** Yio ma pe awọn ti o pẹhindà ti o si yi'ju-padà.

تَدْعُو مَنْ أَدْبَرَ وَتَوَلَّىٰ ﴿١٧﴾

**18.** Atipe o ko (owò) jọ o si fi (wọn) pamọ.

وَجَمَعَ فَأَوْعَىٰ ﴿١٨﴾

**19.** Dajudaju enia, a da a ni (alaini suru) akanju.

۞ إِنَّ الْإِنْسَانَ خُلِقَ هَلُوعًا ﴿١٩﴾

**20.** Nigbati aburu ba fọwọkan a a kanra (ni).

إِذَا مَسَّهُ الشَّرُّ جَزُوعًا ﴿٢٠﴾

**21.** Atipe nigbati õre ba kan a a kọ̀ (a fi se ahun).

وَإِذَا مَسَّهُ ٱلْخَيْرُ مَنُوعًا ﴿٢١﴾

**22.** Ayafi awọn ti ma nkirun.

إِلَّا ٱلْمُصَلِّينَ ﴿٢٢﴾

**23.** Awọn ẹniti nwọn tẹ'ramọ irun wọn (ti nwọn nki).

ٱلَّذِينَ هُمْ عَلَىٰ صَلَاتِهِمْ دَآئِمُونَ ﴿٢٣﴾

**24.** Ati awọn ẹniti o mu iwọ̀ ti a mọ̀ kuro ninu awọn owò wọn.

وَٱلَّذِينَ فِىٓ أَمْوَٰلِهِمْ حَقٌّ مَّعْلُومٌ ﴿٢٤﴾

**25.** Fun awọn atọrọjẹ ati awọn ti a ṣẽ (owo) lẽwọ fun (ninu awọn alaini).

لِّلسَّآئِلِ وَٱلْمَحْرُومِ ﴿٢٥﴾

**26.** Ati awọn ẹniti nwọn ni igbagbọ ododo si ọjọ ẹsan.

وَٱلَّذِينَ يُصَدِّقُونَ بِيَوْمِ ٱلدِّينِ ﴿٢٦﴾

**27.** Ati awọn ẹniti nwọn npaiya iyà Oluwa wọn.

وَٱلَّذِينَ هُم مِّنْ عَذَابِ رَبِّهِم مُّشْفِقُونَ ﴿٢٧﴾

**28.** Dajudaju iyà Oluwa wọn ki iṣe ohun ti a le faiyabalẹ̀ si.

إِنَّ عَذَابَ رَبِّهِمْ غَيْرُ مَأْمُونٍ ﴿٢٨﴾

**29.** Ati awọn ẹniti nṣọ́ abẹ̀ wọn.

وَٱلَّذِينَ هُمْ لِفُرُوجِهِمْ حَٰفِظُونَ ﴿٢٩﴾

**30.** Ayafi l'ọdọ awọn iyawo wọn abi awọn ti ọwọ-ọtun wọn kapa (ẹrubirin wọn), nitorina awọn ki iṣe ẹni ẽbu.

إِلَّا عَلَىٰٓ أَزْوَٰجِهِمْ أَوْ مَا مَلَكَتْ أَيْمَٰنُهُمْ فَإِنَّهُمْ غَيْرُ مَلُومِينَ ﴿٣٠﴾

**31.** Nitorina ẹnikẹni ti o ba nwa nkan miran lẹhin eyi, nigbana awọn elewọnni ni olukọja ẹnu-ãlà.

فَمَنِ ٱبْتَغَىٰ وَرَآءَ ذَٰلِكَ فَأُو۟لَٰٓئِكَ هُمُ ٱلْعَادُونَ ﴿٣١﴾

**32.** Ati awọn oluṣọ adehun wọn ati ohun ti a fi ọkàn tan wọn si (Amana wọn).

وَٱلَّذِينَ هُمْ لِأَمَٰنَٰتِهِمْ وَعَهْدِهِمْ رَٰعُونَ ﴿٣٢﴾

**33.** Ati awọn oluduro ti ẹri ododo.

وَٱلَّذِينَ هُم بِشَهَٰدَٰتِهِمْ قَآئِمُونَ ﴿٣٣﴾

**34.** Ati awọn oluṣọ awọn irun wọn.

وَالَّذِينَ هُمْ عَلَىٰ صَلَاتِهِمْ يُحَافِظُونَ ﴿٣٤﴾

**35.** Awọn elewọnni ni ẹniti a o pọnle ninu awọn ọgba-idẹra.

أُولَٰئِكَ فِي جَنَّاتٍ مُكْرَمُونَ ﴿٣٥﴾

**36.** Kiniṣe awọn ti kò gbagbọ ti ara wọn kò balẹ̀ niwaju rẹ.

فَمَالِ الَّذِينَ كَفَرُوا قِبَلَكَ مُهْطِعِينَ ﴿٣٦﴾

**37.** Si ọwọ-ọtun (rẹ) ati si ọwọ-osi (rẹ) nijọnijọ?

عَنِ الْيَمِينِ وَعَنِ الشِّمَالِ عِزِينَ ﴿٣٧﴾

**38.** Abi olukuluku wọn ha nireti pé a o fi on wọ ọgba-alijanna onidẹra ni bi?

أَيَطْمَعُ كُلُّ امْرِئٍ مِنْهُمْ أَنْ يُدْخَلَ جَنَّةَ نَعِيمٍ ﴿٣٨﴾

**39.** Rara o, dajudaju Awa ni A da wọn lati inu ohun ti nwọn mọ̀.

كَلَّا ۖ إِنَّا خَلَقْنَاهُمْ مِمَّا يَعْلَمُونَ ﴿٣٩﴾

**40.** Mo bura pẹlu Oluwa ibuyọ-orùn ati ibuwọ̀-orùn, dajudaju Awa ni Alagbara.

فَلَا أُقْسِمُ بِرَبِّ الْمَشَارِقِ وَالْمَغَارِبِ إِنَّا لَقَادِرُونَ ﴿٤٠﴾

**41.** Lati le fi awọn ti o dara jù wọn lọ parọ wọn, bẹ si ni A kò jẹ ẹniti a ko agara ba (erò Wa).

عَلَىٰ أَنْ نُبَدِّلَ خَيْرًا مِنْهُمْ وَمَا نَحْنُ بِمَسْبُوقِينَ ﴿٤١﴾

**42.** Nitorina fi wọn silẹ̀ ki nwọn mã sọ isọkusọ ki nwọn si mã ṣe erekere, titi nwọn yio fi ba ọjọ wọn ti a ṣe ni adehun fun wọn pàde.

فَذَرْهُمْ يَخُوضُوا وَيَلْعَبُوا حَتَّىٰ يُلَاقُوا يَوْمَهُمُ الَّذِي يُوعَدُونَ ﴿٤٢﴾

**43.** Ọjọ ti nwọn yio jade lati inu awọn sare ni wéréwéré yio dabi ẹnipe nwọn nyara lọ sidi asia ti a kan mọlẹ.

يَوْمَ يَخْرُجُونَ مِنَ الْأَجْدَاثِ سِرَاعًا كَأَنَّهُمْ إِلَىٰ نُصُبٍ يُوفِضُونَ ﴿٤٣﴾

**44.** Awọn oju wọn yio walẹ, iyẹpẹrẹ yio bò wọn daru. Ọjọ na ni ọjọ ti a ṣe ni adehun fun wọn.

خَاشِعَةً أَبْصَارُهُمْ تَرْهَقُهُمْ ذِلَّةٌ ۚ ذَٰلِكَ الْيَوْمُ الَّذِي كَانُوا يُوعَدُونَ ﴿٤٤﴾

## *(71) Suratu - Nũhu*



*Ni orukọ Ọlọhun Ajọkẹ aiye, Aṣakẹ ọrun.*

بِسۡمِ ٱللَّهِ ٱلرَّحۡمَٰنِ ٱلرَّحِيمِ

**1.** Dajudaju Awa ni A ran (Annabi) Nuha ni iṣẹ si awọn enia rẹ pe ki o ṣe ikilọ fun awọn enia rẹ ṣiwaju ki iyà kan ẹlẹtaelero to de wa ba wọn.

إِنَّآ أَرۡسَلۡنَا نُوحًا إِلَىٰ قَوۡمِهِۦٓ أَنۡ أَنذِرۡ قَوۡمَكَ مِن قَبۡلِ أَن يَأۡتِيَهُمۡ عَذَابٌ أَلِيمٞ ١

**2.** O sọpe: Ẹnyin enia mi, dajudaju emi ni olukilọ ti o han gbangba fun nyin:

قَالَ يَٰقَوۡمِ إِنِّي لَكُمۡ نَذِيرٞ مُّبِينٌ ٢

**3.** Ki ẹ sin Ọlọhun (Ọba nyin) ki ẹ paiya Rẹ ki ẹ si tẹle temi.

أَنِ ٱعۡبُدُواْ ٱللَّهَ وَٱتَّقُوهُ وَأَطِيعُونِ ٣

**4.** Yio fi ori awọn ẹṣẹ nyin ji nyin ati ki O le lọ nyin lara lọ di àkokò kan ti a ti s'ami si. Dajudaju àkokò Ọlọhun, nigbati o ba de, a kò ni lọ (ẹnikan) lara. Ti o ba ṣe pe ẹ ba mọ̀ ni.

يَغۡفِرۡ لَكُم مِّن ذُنُوبِكُمۡ وَيُؤَخِّرۡكُمۡ إِلَىٰٓ أَجَلٖ مُّسَمًّىۚ إِنَّ أَجَلَ ٱللَّهِ إِذَا جَآءَ لَا يُؤَخَّرُۚ لَوۡ كُنتُمۡ تَعۡلَمُونَ ٤

**5.** (Annabi Nuha) sọpe: Oluwa mi, dajudaju emi pe awọn enia mi l'oru ati l'ọsan.

قَالَ رَبِّ إِنِّي دَعَوۡتُ قَوۡمِي لَيۡلٗا وَنَهَارٗا ٥

**6.** Ipe mi nã kò le nwọn kun ni kinikan ayafi sisa (kuro ni oju ọna t'Ọlọhun).

فَلَمۡ يَزِدۡهُمۡ دُعَآءِيٓ إِلَّا فِرَارٗا ٦

**7.** Atipe emi ni igbayiowu ti nba pè wọn pé ki O le foriji wọn, nwọn a fi ọmọika wọn di eti wọn nwọn a si tun fi aṣọ b'ori, nwọn si rinlẹ̀ ṣinṣin (si ori ẹṣẹ) nwọn si ṣe igberaga ti o ga.

وَإِنِّي كُلَّمَا دَعَوۡتُهُمۡ لِتَغۡفِرَ لَهُمۡ جَعَلُوٓاْ أَصَٰبِعَهُمۡ فِيٓ ءَاذَانِهِمۡ وَٱسۡتَغۡشَوۡاْ ثِيَابَهُمۡ وَأَصَرُّواْ وَٱسۡتَكۡبَرُواْ ٱسۡتِكۡبَارٗا ٧

**8.** Lẹhinna dajudaju emi pe wọn ni gborogboro.

ثُمَّ إِنِّي دَعَوْتُهُمْ جِهَارًا ﴿٨﴾

**9.** Lẹhinna dajudaju emi gbé ohùn s'oke fun wọn ti mo nkede, mo si tun pe wọn nikọ̀kọ̀ ati ni jẽjẹ.

ثُمَّ إِنِّي أَعْلَنتُ لَهُمْ وَأَسْرَرْتُ لَهُمْ إِسْرَارًا ﴿٩﴾

**10.** Mo si tun sọ (fun wọn) pe: Ẹ tọrọ aforiji l'ọdọ Oluwa nyin, dajudaju On jẹ (Ọba) Alaforiji.

فَقُلْتُ اسْتَغْفِرُوا رَبَّكُمْ إِنَّهُ كَانَ غَفَّارًا ﴿١٠﴾

**11.** Yio rọ ojo fun nyin ni (ojo ) pupọ.

يُرْسِلِ السَّمَاءَ عَلَيْكُم مِّدْرَارًا ﴿١١﴾

**12.** Atipe yio fi awọn owò ati awọn ọmọ ran nyin lọwọ, atipe yio ṣe awọn oko ati awọn odò ṣiṣàn fun nyin.

وَيُمْدِدْكُم بِأَمْوَالٍ وَبَنِينَ وَيَجْعَل لَّكُمْ جَنَّاتٍ وَيَجْعَل لَّكُمْ أَنْهَارًا ﴿١٢﴾

**13.** Kiniṣe nyin ti ẹ kò ni'reti titobi lati ọdọ Ọlọhun?

مَّا لَكُمْ لَا تَرْجُونَ لِلَّهِ وَقَارًا ﴿١٣﴾

**14.** Atipe dajudaju O ti da nyin ni igbà kan lẹhin igbà.

وَقَدْ خَلَقَكُمْ أَطْوَارًا ﴿١٤﴾

**15.** Abi ẹ kò ri bi Ọlọhun ti ṣe da sanma meje ni ipele-ipele ni?

أَلَمْ تَرَوْا كَيْفَ خَلَقَ اللَّهُ سَبْعَ سَمَاوَاتٍ طِبَاقًا ﴿١٥﴾

**16.** Atipe O ṣe oṣupa si'nu rẹ̀ ti o ni imọlẹ́, O si ṣe õrùn ni atupa?

وَجَعَلَ الْقَمَرَ فِيهِنَّ نُورًا وَجَعَلَ الشَّمْسَ سِرَاجًا ﴿١٦﴾

**17.** Atipe Ọlọhun nmu nyin yọ jade ninu ilẹ̀ bi ohun ti o nhu.

وَاللَّهُ أَنبَتَكُم مِّنَ الْأَرْضِ نَبَاتًا ﴿١٧﴾

**18.** Lẹhinna yio si da nyin pada si inu rẹ̀, yio si yọ nyin jade ni yiyọ jade.

ثُمَّ يُعِيدُكُمْ فِيهَا وَيُخْرِجُكُمْ إِخْرَاجًا ﴿١٨﴾

**19.** Atipe Ọlọhun ṣe ilẹ̀ fun nyin ni itẹ.

وَاللَّهُ جَعَلَ لَكُمُ الْأَرْضَ بِسَاطًا ﴿١٩﴾

**20.** Ki ẹ le ma bọ si awọn oju ọnà ti o fẹ̀ ninu rẹ̀.

لِّتَسْلُكُوا مِنْهَا سُبُلًا فِجَاجًا ﴿٢٠﴾

**21.** (Annabi) Nuha sọpe: Oluwa mi, dajudaju nwọn ti kọ ọ̀rọ mi nwọn si ti tẹle ẹniti owò rẹ̀ ati ọmọ rẹ̀ kò le lekun ni kinikan fun u ayafi àdanù.

قَالَ نُوحٌ رَّبِّ إِنَّهُمْ عَصَوْنِي وَاتَّبَعُوا مَن لَّمْ يَزِدْهُ مَالُهُ وَوَلَدُهُ إِلَّا خَسَارًا ﴿٢١﴾

**22.** Nwọn si da ete ni ete ti-tobi.

وَمَكَرُوا مَكْرًا كُبَّارًا ﴿٢٢﴾

**23.** Atipe nwọn sọpe: Ẹ maṣe fi awọn orişa nyin silẹ̀; ati ki ẹ maşe fi orişa Wadda ati Suwaà, ati Yagũsa ati Yaũkà ati Nasrà silẹ.

وَقَالُوا لَا تَذَرُنَّ آلِهَتَكُمْ وَلَا تَذَرُنَّ وَدًّا وَلَا سُوَاعًا وَلَا يَغُوثَ وَيَعُوقَ وَنَسْرًا ﴿٢٣﴾

**24.** Atipe dajudaju nwọn ti şi ọpọlọpọ (enia) l'ọna. (Oluwa) maşe lekun kinikan fun awọn alabosi ju işina lọ.

وَقَدْ أَضَلُّوا كَثِيرًا وَلَا تَزِدِ الظَّالِمِينَ إِلَّا ضَلَالًا ﴿٢٤﴾

**25.** A tẹ̀ wọn ri nitori ẹşẹ wọn, a si fi wọn sinu ina, nitorina nwọn kò ni oluranlọwọ kan fun wọn l'ẹhin Ọlọhun.

مِّمَّا خَطِيئَاتِهِمْ أُغْرِقُوا فَأُدْخِلُوا نَارًا فَلَمْ يَجِدُوا لَهُم مِّن دُونِ اللَّهِ أَنصَارًا ﴿٢٥﴾

**26.** (Annabi) Nuha sọpe: Oluwa mi, maşe fi ẹnikan silẹ̀ si ori ilẹ̀ ninu awọn alaigbagbọ ti yio mã gbe orilẹ̀.

وَقَالَ نُوحٌ رَّبِّ لَا تَذَرْ عَلَى الْأَرْضِ مِنَ الْكَافِرِينَ دَيَّارًا ﴿٢٦﴾

**27.** Dajudaju Irẹ (Ọlọhun) ti O ba fi wọn silẹ̀, nwọn yio mã şi awọn ẹrusin Rẹ l'ọna, atipe nwọn kò ni bi ọmọ kan silẹ̀ ju poki (ẹlẹşẹ, iru wọn), alaimore.

إِنَّكَ إِن تَذَرْهُمْ يُضِلُّوا عِبَادَكَ وَلَا يَلِدُوا إِلَّا فَاجِرًا كَفَّارًا ﴿٢٧﴾

**28.** Oluwa mi, fi oriji mi ati awọn obi mi ati awọn ti o wọ ile mi

رَّبِّ اغْفِرْ لِي وَلِوَالِدَيَّ وَلِمَن دَخَلَ بَيْتِيَ

مُؤْمِنًا وَلِلْمُؤْمِنِينَ وَٱلْمُؤْمِنَٰتِ وَلَا تَزِدِ ٱلظَّٰلِمِينَ إِلَّا تَبَارًۢا ﴿٢٨﴾

ni olugbagbọ ododo ati awọn Mu'mini l'ọkunrin ati Mu'minah l'obinrin (olugbagbọ ododo lọkunrin ati olugbagbọ ododo l'obirin). Atipe ki O maṣe alekun kinikan fun alabosi ju iparun lọ.

## (72) *Suratul - Jinni*

سُورَةُ الجِنِّ

*Ni orukọ Ọlọhun Ajọkẹ aiye, Aṣakẹ ọrun.*

بِسْمِ ٱللَّهِ ٱلرَّحْمَٰنِ ٱلرَّحِيمِ

قُلْ أُوحِىَ إِلَىَّ أَنَّهُ ٱسْتَمَعَ نَفَرٌ مِّنَ ٱلْجِنِّ فَقَالُوٓا۟ إِنَّا سَمِعْنَا قُرْءَانًا عَجَبًا ﴿١﴾

**1.** Sọpe: A ranṣẹ si mi pe dajudaju awọn ijọ kan ninu awọn anjọnu nwọn tẹti si (kike Al-Kurani mi), nigbana nwọn wa sọpe: Dajudaju awa gbọ Al-Kurani kan ti o kun fun iyanu.

يَهْدِىٓ إِلَى ٱلرُّشْدِ فَـَٔامَنَّا بِهِۦ ۖ وَلَن نُّشْرِكَ بِرَبِّنَآ أَحَدًا ﴿٢﴾

**2.** O ntọ ni si ọna tãrà (t'otọ), nitorina awa ni igbagbọ ododo si i. Atipe awa kò ni fi nkankan ṣe orogun pẹlu Oluwa wa.

وَأَنَّهُۥ تَعَٰلَىٰ جَدُّ رَبِّنَا مَا ٱتَّخَذَ صَٰحِبَةً وَلَا وَلَدًا ﴿٣﴾

**3.** Atipe dajudaju On (Ọlọhun) Oluwa wa tito bi Rẹ ga, kò ni aya, kò si bi'mọ.

وَأَنَّهُۥ كَانَ يَقُولُ سَفِيهُنَا عَلَى ٱللَّهِ شَطَطًا ﴿٤﴾

**4.** Atipe dajudaju awọn alaimọkan ninu wa jẹ ẹniti o ns'ọrọ isọkusọ (ti o jinna si ododo) mọ Ọlọhun).

وَأَنَّا ظَنَنَّآ أَن لَّن تَقُولَ ٱلْإِنسُ وَٱلْجِنُّ عَلَى ٱللَّهِ كَذِبًا ﴿٥﴾

**5.** Atipe dajudaju awa rope enia ati alijọnu nwọn kò ni le purọ mọ Ọlọhun.

وَأَنَّهُۥ كَانَ رِجَالٌ مِّنَ ٱلْإِنسِ يَعُوذُونَ بِرِجَالٍ

**6.** Atipe dajudaju awọn ọkunrin kan ninu enia jẹ ẹniti nwa iṣọri

مِّنَ ٱلْجِنِّ فَزَادُوهُمْ رَهَقًا ﴿٦﴾

pẹlu awọn ọkunrin kan ninu awọn alijọnu, nwọn wa di ẹniti o nṣe alekun ẹsẹ fun wọn.

وَأَنَّهُمْ ظَنُّوا۟ كَمَا ظَنَنتُمْ أَن لَّن يَبْعَثَ ٱللَّهُ أَحَدًا ﴿٧﴾

**7.** Atipe dajudaju nwọn d'aba gẹgẹbi ẹnyin na ti nd'aba pe Ọlọhun kò ni gbe ẹnikankan dide.

وَأَنَّا لَمَسْنَا ٱلسَّمَآءَ فَوَجَدْنَٰهَا مُلِئَتْ حَرَسًا شَدِيدًا وَشُهُبًا ﴿٨﴾

**8.** Atipe dajudaju awa gbidanwo lati de sanma, nigbana a si ba a ti o kun fun awọn oluṣọ ti o lagbara ati awọn ogun'na.

وَأَنَّا كُنَّا نَقْعُدُ مِنْهَا مَقَٰعِدَ لِلسَّمْعِ ۖ فَمَن يَسْتَمِعِ ٱلْـَٔانَ يَجِدْ لَهُۥ شِهَابًا رَّصَدًا ﴿٩﴾

**9.** Atipe dajudaju awa ti man joko nibẹ ni awọn ibujoko lati ji ọ̀rọ gbọ, ṣugbọn ẹniti o ba gbidanwo lati gbọ ọ̀rọ nisiyi, yio ba ogun'na pade ni nkan ti o lugọ de e.

وَأَنَّا لَا نَدْرِىٓ أَشَرٌّ أُرِيدَ بِمَن فِى ٱلْأَرْضِ أَمْ أَرَادَ بِهِمْ رَبُّهُمْ رَشَدًا ﴿١٠﴾

**10.** Atipe dajudaju awa kò mọ bi buburu ni a gbalero pẹlu awọn ti o wa ni ori ilẹ̀ tabi Oluwa wọn gberò lati fi tọ wọn sọ́na ni.

وَأَنَّا مِنَّا ٱلصَّٰلِحُونَ وَمِنَّا دُونَ ذَٰلِكَ ۖ كُنَّا طَرَآئِقَ قِدَدًا ﴿١١﴾

**11.** Atipe dajudaju awọn oniwa rere wà ninu wa ati awọn ẹlomiran ti nwọn kò ni iwà rere, awa pin si oju ọna kélékèle.

وَأَنَّا ظَنَنَّآ أَن لَّن نُّعْجِزَ ٱللَّهَ فِى ٱلْأَرْضِ وَلَن نُّعْجِزَهُۥ هَرَبًا ﴿١٢﴾

**12.** Atipe dajudaju a kò ribi salọ mọ Ọlọhun lọwọ ni ori ilẹ̀, a kò si le fi fifo lọ si oke bọ lọwọ Rẹ̀.

وَأَنَّا لَمَّا سَمِعْنَا ٱلْهُدَىٰٓ ءَامَنَّا بِهِۦ ۖ فَمَن يُؤْمِنۢ بِرَبِّهِۦ فَلَا يَخَافُ بَخْسًا وَلَا رَهَقًا ﴿١٣﴾

**13.** Atipe dajudaju nigbati awa gbọ itọsọna, awa gbãgbọ. Ẹnikẹni ti o ba gba Oluwa rẹ̀ gbọ kò ni bẹru adanu kò si ni bẹru àbosi.

**14.** Atipe dajudaju o mbẹ ninu wa awọn ti o npa ofin Ọlọhun mọ (Musulumi), atipe o wa ninu wa awọn ẹniti ki npa ofin Ọlọhun mọ. Ẹnikẹni ti o ba pa ofin Ọlọhun mọ awọn wọnni lo ngberò lati tẹle ọna-tãrà.

وَأَنَّا مِنَّا ٱلْمُسْلِمُونَ وَمِنَّا ٱلْقَـٰسِطُونَ ۖ فَمَنْ أَسْلَمَ فَأُو۟لَـٰٓئِكَ تَحَرَّوْا۟ رَشَدًا ﴿١٤﴾

**15.** Niti awọn ti kò pa ofin Ọlọhun mọ, nwọn yio jẹ igi ikona fun ina Jahannama.

وَأَمَّا ٱلْقَـٰسِطُونَ فَكَانُوا۟ لِجَهَنَّمَ حَطَبًا ﴿١٥﴾

**16.** Atipe ti o ba jẹ pe nwọn duro si oju ọna ti o tọ, dajudaju Awa o ba fun wọn ni omi ti o pọ̀ mu.

وَأَلَّوِ ٱسْتَقَـٰمُوا۟ عَلَى ٱلطَّرِيقَةِ لَأَسْقَيْنَـٰهُم مَّآءً غَدَقًا ﴿١٦﴾

**17.** Ki Awa le fi dan wọn wò. Ẹnikẹni ti o ba ṣẹri kuro nibi iranti Oluwa rẹ̀, On yio jẹ́ ki o wọ inu iyà ti o nira.

لِّنَفْتِنَهُمْ فِيهِ ۚ وَمَن يُعْرِضْ عَن ذِكْرِ رَبِّهِۦ يَسْلُكْهُ عَذَابًا صَعَدًا ﴿١٧﴾

**18.** Atipe dajudaju awọn mọsalasi ti Ọlọhun ni wọn, nitorina ki ẹnyin maṣe kepe nkankinkan pẹlu Ọlọhun (nibẹ).

وَأَنَّ ٱلْمَسَـٰجِدَ لِلَّهِ فَلَا تَدْعُوا۟ مَعَ ٱللَّهِ أَحَدًا ﴿١٨﴾

**19.** Atipe dajudaju nigbati ẹrusin Ọlọhun ba duro ti o nkepe E, nwọn a fẹ fun u pa (nibẹ).

وَأَنَّهُۥ لَمَّا قَامَ عَبْدُ ٱللَّهِ يَدْعُوهُ كَادُوا۟ يَكُونُونَ عَلَيْهِ لِبَدًا ﴿١٩﴾

**20.** Sọpe: Oluwwa mi ni emi nkepè, atipe emi kò ni fi ẹnikankan ṣe orogun Rẹ̀.

قُلْ إِنَّمَآ أَدْعُوا۟ رَبِّى وَلَآ أُشْرِكُ بِهِۦٓ أَحَدًا ﴿٢٠﴾

**21.** Sọpe: Dajudaju emi kò ni agbara lori aburu kan tabi õre kan fun nyin.

قُلْ إِنِّى لَآ أَمْلِكُ لَكُمْ ضَرًّا وَلَا رَشَدًا ﴿٢١﴾

**22.** Sọpe: Dajudaju kò si ẹnikan ti o le gba mi silẹ̀ lọdọ Ọlọhun, emi kò ri ẹniti mo le sadi lẹhin Rẹ̀.

قُلۡ إِنِّي لَن يُجِيرَنِي مِنَ ٱللَّهِ أَحَدٞ وَلَنۡ أَجِدَ مِن دُونِهِۦ مُلۡتَحَدًا ٢٢

**23.** Ayafi imu ọ̀rọ Ọlọhun dopin ati ijiṣẹ Rẹ̀ dopin. Ẹnikẹni ti o ba ṣẹ̀ Ọlọhun ati Ojiṣẹ Rẹ̀, dajudaju ina Jahannama ni ti rẹ̀, ninu rẹ̀ ni wọn yio ṣe gbére si.

إِلَّا بَلَٰغٗا مِّنَ ٱللَّهِ وَرِسَٰلَٰتِهِۦۚ وَمَن يَعۡصِ ٱللَّهَ وَرَسُولَهُۥ فَإِنَّ لَهُۥ نَارَ جَهَنَّمَ خَٰلِدِينَ فِيهَآ أَبَدًا ٢٣

**24.** Titi ti nwọn o fi ri iyà ti a leri rẹ̀ fun wọn, nigbana nwọn o wa mọ tani ẹniti oluranlọwọ rẹ̀ kò ni agbara ti nwọn kò si pọ.

حَتَّىٰٓ إِذَا رَأَوۡاْ مَا يُوعَدُونَ فَسَيَعۡلَمُونَ مَنۡ أَضۡعَفُ نَاصِرٗا وَأَقَلُّ عَدَدٗا ٢٤

**25.** Sọpe: Emi kò mọ̀ bi ohun ti a ṣe ileri rẹ̀ fun nyin sunmọ ni o, tabi Oluwa mi yio ṣe e ni àkokò ti o jinna.

قُلۡ إِنۡ أَدۡرِيٓ أَقَرِيبٞ مَّا تُوعَدُونَ أَمۡ يَجۡعَلُ لَهُۥ رَبِّيٓ أَمَدًا ٢٥

**26.** Oni imọ ohun ti o pamọ, nitorina ki ifi ohun ti o wa ni ipamọ Rẹ̀ han ẹnikankan.

عَٰلِمُ ٱلۡغَيۡبِ فَلَا يُظۡهِرُ عَلَىٰ غَيۡبِهِۦٓ أَحَدًا ٢٦

**27.** Ayafi ẹniti O ba yọnu si ni ojiṣẹ kan. Yio jẹ̀ ki oluṣọ kọkan ma bẹ̀ ni iwaju rẹ̀ ati ẹhin rẹ̀.

إِلَّا مَنِ ٱرۡتَضَىٰ مِن رَّسُولٖ فَإِنَّهُۥ يَسۡلُكُ مِنۢ بَيۡنِ يَدَيۡهِ وَمِنۡ خَلۡفِهِۦ رَصَدٗا ٢٧

**28.** Ki O ba le mọ pe nwọn jiṣẹ Oluwa wọn de opin; atipe O yipo ohun ti o mbẹ lọdọ wọn, O si ni onka gbogbo ohun.

لِّيَعۡلَمَ أَن قَدۡ أَبۡلَغُواْ رِسَٰلَٰتِ رَبِّهِمۡ وَأَحَاطَ بِمَا لَدَيۡهِمۡ وَأَحۡصَىٰ كُلَّ شَيۡءٍ عَدَدَۢا ٢٨

## (73) Suratul - Mussammilu



بِسْمِ ٱللَّهِ ٱلرَّحْمَٰنِ ٱلرَّحِيمِ

*Ni orukọ Ọlọhun Ajọkẹ aiye, Aṣakẹ ọrun.*

يَٰٓأَيُّهَا ٱلْمُزَّمِّلُ ١

**1.** Irẹ ẹniti o fi gọgọwu bori mọlẹ̀.

قُمِ ٱلَّيْلَ إِلَّا قَلِيلًا ٢

**2.** Dide ni oru (ki o kirun) ayafi igbà diẹ.

نِّصْفَهُۥٓ أَوِ ٱنقُصْ مِنْهُ قَلِيلًا ٣

**3.** Idaji rẹ̀, tabi ki o din ku diẹ ninu rẹ̀.

أَوْ زِدْ عَلَيْهِ وَرَتِّلِ ٱلْقُرْءَانَ تَرْتِيلًا ٤

**4.** Tabi ki o fi kun u, ki o si mã ka Al-Kurani letòletò.

إِنَّا سَنُلْقِى عَلَيْكَ قَوْلًا ثَقِيلًا ٥

**5.** Dajudaju A o gbe ọ̀rọ̀ kan ti o wuwo le ọ lọwọ.

إِنَّ نَاشِئَةَ ٱلَّيْلِ هِىَ أَشَدُّ وَطْـًٔا وَأَقْوَمُ قِيلًا ٦

**6.** Dajudaju idide loru on ni ọna ti o lagabara ju, ti o si fin rin lẹ ju sinu ọkan ti o sin fi dara ju ni kika (ọrọ Ọlọhun).

إِنَّ لَكَ فِى ٱلنَّهَارِ سَبْحًا طَوِيلًا ٧

**7.** Dajudaju iṣẹ ti o gba àkokò pupọ wa fun ọ ni ọsan.

وَٱذْكُرِ ٱسْمَ رَبِّكَ وَتَبَتَّلْ إِلَيْهِ تَبْتِيلًا ٨

**8.** Atipe ki o mãṣe iranti orukọ Oluwa rẹ ki o maṣe nkan miran ju bẹ lọ ni ṣiṣe (gbe ara rẹ fun U patapata).

رَّبُّ ٱلْمَشْرِقِ وَٱلْمَغْرِبِ لَآ إِلَٰهَ إِلَّا هُوَ فَٱتَّخِذْهُ وَكِيلًا ٩

**9.** Oluwa ibuyọ õrun ati ti ibuwọ õrun, kò si ọlọhun miran lẹhin Rẹ̀, nitorina ki o mu U ni alafẹhinti.

وَٱصْبِرْ عَلَىٰ مَا يَقُولُونَ وَٱهْجُرْهُمْ هَجْرًا جَمِيلًا ١٠

**10.** Atipe ki o fi ara da ohun ti nwọn sọ ki o si pẹ wọn silẹ̀ ni ipẹsilẹ ti ọmọluwabi.

**11.** Atipe ki o fi Mi silẹ̀ pẹlu awọn olupe nirọ, ti nwọn ni ọrọ, ki o lọra fun wọn fun igba diẹ.

وَذَرْنِي وَٱلْمُكَذِّبِينَ أُو۟لِى ٱلنَّعْمَةِ وَمَهِّلْهُمْ قَلِيلًا ﴿١١﴾

**12.** Dajudaju ṣẹkẹṣẹkẹ̀ ti o wuwo wa lọdọ Wa ati ina jonijoni.

إِنَّ لَدَيْنَآ أَنكَالًا وَجَحِيمًا ﴿١٢﴾

**13.** Ati onjẹ ti o npa ni lori (nfun enia lọrun) ati iyà ẹlẹta-elero.

وَطَعَامًا ذَا غُصَّةٍ وَعَذَابًا أَلِيمًا ﴿١٣﴾

**14.** Ni ọjọ ti ilẹ̀ ati awọn oke nlanla ti nwọn o ma mi, awọn oke nlanla nwọn yio di yanrin ti a kojọ ti o ntuka.

يَوْمَ تَرْجُفُ ٱلْأَرْضُ وَٱلْجِبَالُ وَكَانَتِ ٱلْجِبَالُ كَثِيبًا مَّهِيلًا ﴿١٤﴾

**15.** Dajudaju Awa ti ran ojiṣẹ kan si nyin, ti o jẹ olujẹri le nyin lori, gẹgẹbi A ti ṣe ran ojiṣẹ kan si Firiaona.

إِنَّآ أَرْسَلْنَآ إِلَيْكُمْ رَسُولًا شَٰهِدًا عَلَيْكُمْ كَمَآ أَرْسَلْنَآ إِلَىٰ فِرْعَوْنَ رَسُولًا ﴿١٥﴾

**16.** Ṣugbọn Firiaona kọ ti ojiṣẹ nã, Awa wa ki i mọlẹ ni mimu ti o le.

فَعَصَىٰ فِرْعَوْنُ ٱلرَّسُولَ فَأَخَذْنَٰهُ أَخْذًا وَبِيلًا ﴿١٦﴾

**17.** Nigbati ẹnyin ṣe aigbagbọ bawo ni ẹnyin o ṣe paiya ọjọ kan ti o mu awọn ọmọ kẽkèke hu ewu?

فَكَيْفَ تَتَّقُونَ إِن كَفَرْتُمْ يَوْمًا يَجْعَلُ ٱلْوِلْدَٰنَ شِيبًا ﴿١٧﴾

**18.** Yio mu sanma faya si meji. Alukawani Rẹ̀ nilati ṣẹ ni.

ٱلسَّمَآءُ مُنفَطِرٌۢ بِهِۦ ۚ كَانَ وَعْدُهُۥ مَفْعُولًا ﴿١٨﴾

**19.** Dajudaju eyi jẹ iṣinileti kan; ẹniti o ba fẹ ki o mu ọna ti yio gbe e de ọdọ Oluwa rẹ̀ pọn.

إِنَّ هَٰذِهِۦ تَذْكِرَةٌ ۖ فَمَن شَآءَ ٱتَّخَذَ إِلَىٰ رَبِّهِۦ سَبِيلًا ﴿١٩﴾

**20.** Dajudaju Oluwa rẹ mọ pe irẹ ma nfi ohun ti o kere ju meji idata oru duro (kirun), tabi idaji rẹ̀, tabi idamẹta rẹ̀ ati apakan ninu awọn ti o wà pẹlu rẹ. Atipe

۞ إِنَّ رَبَّكَ يَعْلَمُ أَنَّكَ تَقُومُ أَدْنَىٰ مِن ثُلُثَىِ ٱلَّيْلِ وَنِصْفَهُۥ وَثُلُثَهُۥ وَطَآئِفَةٌ مِّنَ ٱلَّذِينَ مَعَكَ ۚ وَٱللَّهُ يُقَدِّرُ ٱلَّيْلَ

Ọlọhun nfi idiwọn si oru ati ọsan. O si mọ pe ẹ kò ni le ṣọ ọ, nitorina O ṣiju anu wo nyin, nitorina ẹ mã ke iwọn ba (ti agbara yin ba ka) diẹ ninu Al-Kurani. O si mọ pe alaini alafia yio wà ninu nyin, atipe awọn ẹlomiran (yio wa ninu nyin) ti nwọn fẹ rin ilẹ̀ (Ọlọhun) lọ ti nwọn yio lọ wa ninu õre-ajulọ Ọlọhun, ati awọn ẹlomiran (yio wà) ti nwọn yio ma jà ni oju ọna ti Ọlọhun. Nitorina ẹ mã ke eyiti o rọrun (fun yin) ninu rẹ̀. Ki ẹ si mã gbe irun duro ki ẹ si mã yan saka, ẹ mã fi si ọdọ Ọlọhun ipin ti o dara (ninu ọrọ nyin lati na si oju ọna ti Ọlọhun). Nitoripe ohun yiowu ti ẹ ba ti ṣiwaju fun ẹmi nyin ni nkan daradara, ẹ o ba a lọdọ Ọlọhun, pe on lo dara ju, lo si tobi ju ni ẹsan. Atipe ki ẹ tọrọ idariji lọdọ Ọlọhun. Dajudaju Ọlọhun ni Alaforiji, Onikẹ.

وَٱلنَّهَارَۚ عَلِمَ أَن لَّن تُحۡصُوهُ فَتَابَ عَلَيۡكُمۡۖ فَٱقۡرَءُواْ
مَا تَيَسَّرَ مِنَ ٱلۡقُرۡءَانِۚ عَلِمَ أَن سَيَكُونُ مِنكُم مَّرۡضَىٰ
وَءَاخَرُونَ يَضۡرِبُونَ فِي ٱلۡأَرۡضِ يَبۡتَغُونَ مِن فَضۡلِ
ٱللَّهِ وَءَاخَرُونَ يُقَٰتِلُونَ فِي سَبِيلِ ٱللَّهِۖ فَٱقۡرَءُواْ
مَا تَيَسَّرَ مِنۡهُۚ وَأَقِيمُواْ ٱلصَّلَوٰةَ وَءَاتُواْ ٱلزَّكَوٰةَ
وَأَقۡرِضُواْ ٱللَّهَ قَرۡضًا حَسَنٗاۚ وَمَا تُقَدِّمُواْ لِأَنفُسِكُم
مِّنۡ خَيۡرٖ تَجِدُوهُ عِندَ ٱللَّهِ هُوَ خَيۡرٗا وَأَعۡظَمَ أَجۡرٗاۚ
وَٱسۡتَغۡفِرُواْ ٱللَّهَۖ إِنَّ ٱللَّهَ غَفُورٞ رَّحِيمُۢ ﴿٢٠﴾

## *(74) Suratul - Muddassiru*




*Ni orukọ Ọlọhun Ajọkẹ aiye, Aṣakẹ ọrun.*

بِسۡمِ ٱللَّهِ ٱلرَّحۡمَٰنِ ٱلرَّحِيمِ

**1.** Irẹ ti o da aṣọ bori mọlẹ̀.

يَٰٓأَيُّهَا ٱلۡمُدَّثِّرُ ﴿١﴾

**2.** Dide ki o mã ṣe kilọkilọ.

قُمۡ فَأَنذِرۡ ﴿٢﴾

**3.** Ki o si mã ṣe agbega fun Oluwa rẹ.

وَرَبَّكَ فَكَبِّرۡ ﴿٣﴾

**4.** Ki o si ṣe awọn aṣọ rẹ ni mimọ.

وَثِيَابَكَ فَطَهِّرۡ ﴿٤﴾

وَالرُّجْزَ فَاهْجُرْ ﴿٥﴾

**5.** Atipe ki o jinna si awọn orisa.

وَلَا تَمْنُن تَسْتَكْثِرُ ﴿٦﴾

**6.** Atipe maṣe tọrẹ nitori ki o le ri pupọ gbà.

وَلِرَبِّكَ فَاصْبِرْ ﴿٧﴾

**7.** Atipe nitori Oluwa rẹ ni ki o mã ṣe ifarada.

فَإِذَا نُقِرَ فِي النَّاقُورِ ﴿٨﴾

**8.** Nitoripe nigbati a ba fọn fere sinu iwo.

فَذَٰلِكَ يَوْمَئِذٍ يَوْمٌ عَسِيرٌ ﴿٩﴾

**9.** ọ̀jọ yẹn yio jẹ ọjọ inira.

عَلَى الْكَافِرِينَ غَيْرُ يَسِيرٍ ﴿١٠﴾

**10.** Kò ni jẹ irọrun fun awọn alaigbagbọ.

ذَرْنِي وَمَنْ خَلَقْتُ وَحِيدًا ﴿١١﴾

**11.** Fi Mi silẹ̀ pẹlu ẹniti Mo da ni oun nikan.

وَجَعَلْتُ لَهُ مَالًا مَّمْدُودًا ﴿١٢﴾

**12.** Ti Mo si fun u ni ọpọlọpọ owó.

وَبَنِينَ شُهُودًا ﴿١٣﴾

**13.** Ati awọn ọmọ ti nwọn mã fun l'okun.

وَمَهَّدتُّ لَهُ تَمْهِيدًا ﴿١٤﴾

**14.** Atipe Emi ṣe gbogbo nkan ni irọ̀rùn fun u.

ثُمَّ يَطْمَعُ أَنْ أَزِيدَ ﴿١٥﴾

**15.** Sibẹ́sibẹ́ o nfẹ́ pe ki nfi kun u.

كَلَّا إِنَّهُ كَانَ لِآيَاتِنَا عَنِيدًا ﴿١٦﴾

**16.** Rara o, nitoripe on ṣe àtakò si awọn ọ̀rọ Wa.

سَأُرْهِقُهُ صَعُودًا ﴿١٧﴾

**17.** Awa mbọ wa fi wahala kọ ọ lọrun.

إِنَّهُ فَكَّرَ وَقَدَّرَ ﴿١٨﴾

**18.** Dajudaju o ronu jinlẹ̀ o si pinnu.

فَقُتِلَ كَيْفَ قَدَّرَ ﴿١٩﴾

**19.** A ṣẹ̀bi le e bi o ti npinnu.

**20.** Lẹhinna a ṣẹ́bi le e bi o ti npinnu.

ثُمَّ قُتِلَ كَيْفَ قَدَّرَ ٢٠

**21.** Lẹhinna o wo.

ثُمَّ نَظَرَ ٢١

**22.** Lẹhinna o fajuro, o diju mọri.

ثُمَّ عَبَسَ وَبَسَرَ ٢٢

**23.** Lẹhinna o ṣẹri o ṣe igberaga.

ثُمَّ أَدْبَرَ وَاسْتَكْبَرَ ٢٣

**24.** O si sọpe: Eyi kò jẹ nkankan ju idan awọn ara atijọ lọ.

فَقَالَ إِنْ هَٰذَا إِلَّا سِحْرٌ يُؤْثَرُ ٢٤

**25.** Eyi kò jẹ nkankan ju ọ̀rọ abara (bi wa) lọ.

إِنْ هَٰذَا إِلَّا قَوْلُ الْبَشَرِ ٢٥

**26.** Emi yio fi jo ina, 'Sakọrà'.

سَأُصْلِيهِ سَقَرَ ٢٦

**27.** Kini yio mu ọ mọ riri ohun ti ina Sakọrà nã jẹ?

وَمَا أَدْرَاكَ مَا سَقَرُ ٢٧

**28.** (On nã nipe) kò ni ṣẹ nkankan kù, kò ni fi nkankan silẹ̀.

لَا تُبْقِي وَلَا تَذَرُ ٢٨

**29.** Yio ma jo enia (ayi awọ ẹda pada ni).

لَوَّاحَةٌ لِّلْبَشَرِ ٢٩

**30.** (Awọn Malaika) mọkandilogun lo wa lori rẹ̀.

عَلَيْهَا تِسْعَةَ عَشَرَ ٣٠

**31.** A kò fi awọn nkan miran ṣe oluṣọ ina na bikoṣe awọn Malaika, A kò wulẹ ṣe onka wọn (bẹ̃) ayafi ki o jẹ adanwo fun awọn ti kò gbagbọ,ki awọn ti a fun ni tirà le ni amọdaju ati ki awọn ti o ni igbagbọ òdodo le pọ si i ninu igbagbọ ati ki awọn ti a fun ni tirà ma ṣe ṣe iyemeji ati awọn onigbagbọ ododo; ati ki awọn ẹniti àrùn mbẹ ninu ọkàn wọn ati awọn

وَمَا جَعَلْنَا أَصْحَابَ النَّارِ إِلَّا مَلَائِكَةً وَمَا جَعَلْنَا عِدَّتَهُمْ إِلَّا فِتْنَةً لِّلَّذِينَ كَفَرُوا لِيَسْتَيْقِنَ الَّذِينَ أُوتُوا الْكِتَابَ وَيَزْدَادَ الَّذِينَ آمَنُوا إِيمَانًا وَلَا يَرْتَابَ الَّذِينَ أُوتُوا الْكِتَابَ وَالْمُؤْمِنُونَ وَلِيَقُولَ الَّذِينَ فِي قُلُوبِهِم مَّرَضٌ وَالْكَافِرُونَ مَاذَا أَرَادَ اللَّهُ بِهَٰذَا مَثَلًا كَذَٰلِكَ يُضِلُّ اللَّهُ مَن يَشَاءُ وَيَهْدِي مَن يَشَاءُ وَمَا يَعْلَمُ جُنُودَ رَبِّكَ إِلَّا هُوَ وَمَا هِيَ إِلَّا ذِكْرَىٰ لِلْبَشَرِ ٣١

alaigbagbọ le sọpe: Kini erò Ọlọhun nipa apejuwe yi? Bayi ni Ọlọhun nfi ẹniti O ba fẹ silẹ̀ sinu işina A si ma tọ ẹniti O fẹ si ọna. Kò si ẹniti o mọ ọmọ-ogun Oluwa rẹ afi On nã. Kò jẹ nkankan ju iranti lọ fun awọn enia.

كَلَّا وَٱلْقَمَرِ ﴿٣٢﴾

**32.** Ẹ gbọ o, Mo fi oşupa bura.

وَٱلَّيْلِ إِذْ أَدْبَرَ ﴿٣٣﴾

**33.** Ati oru nigbati o pẹhinda.

وَٱلصُّبْحِ إِذَآ أَسْفَرَ ﴿٣٤﴾

**34.** Ati owurọ̀ nigbati o ba tan san.

إِنَّهَا لَإِحْدَى ٱلْكُبَرِ ﴿٣٥﴾

**35.** Dajudaju o jẹ ọkan ninu ohun adanwo ti o tobi.

نَذِيرًا لِّلْبَشَرِ ﴿٣٦﴾

**36.** (O jẹ) olu kilọ fun (gbogbo) abara.

لِمَن شَآءَ مِنكُمْ أَن يَتَقَدَّمَ أَوْ يَتَأَخَّرَ ﴿٣٧﴾

**37.** Fun ẹniti o ba nfẹ ninu nyin lati lọ siwaju tabi lati wa lẹhin.

كُلُّ نَفْسٍۭ بِمَا كَسَبَتْ رَهِينَةٌ ﴿٣٨﴾

**38.** Ẹni kọ̃kan ni ohun-idogo fun ohun ti o ba şe (ninu ina).

إِلَّآ أَصْحَٰبَ ٱلْيَمِينِ ﴿٣٩﴾

**39.** Ayafi ero ọwọ-ọtun.

فِى جَنَّٰتٍ يَتَسَآءَلُونَ ﴿٤٠﴾

**40.** Nwọn o ma bi ara wọn lẽrè ninu awọn ọgba idẹra.

عَنِ ٱلْمُجْرِمِينَ ﴿٤١﴾

**41.** Nipa awọn ẹlẹşẹ:

مَا سَلَكَكُمْ فِى سَقَرَ ﴿٤٢﴾

**42.** Kini gbe nyin wọ (ina) Sakọrà?

قَالُوا۟ لَمْ نَكُ مِنَ ٱلْمُصَلِّينَ ﴿٤٣﴾

**43.** Nwọn a sọpe: Awa kò si ninu awọn ti nkirun ni:

**44.** Atipe awa kò si ninu awọn ti mbọ awọn talaka ni:

وَلَمْ نَكُ نُطْعِمُ ٱلْمِسْكِينَ ﴿٤٤﴾

**45.** Atipe awa jẹ awọn ti nsọ isọkusọ pẹlu awọn onisọkusọ ni:

وَكُنَّا نَخُوضُ مَعَ ٱلْخَآئِضِينَ ﴿٤٥﴾

**46.** Atipe awa jẹ ẹniti o npe ọjọ ẹsan nirọ.

وَكُنَّا نُكَذِّبُ بِيَوْمِ ٱلدِّينِ ﴿٤٦﴾

**47.** Ttiti ti aridaju (iku) fi wa ba wa.

حَتَّىٰٓ أَتَىٰنَا ٱلْيَقِينُ ﴿٤٧﴾

**48** Ipẹ awọn onipẹ kò ni ṣe wọn ni anfani (ni ọjọ na).

فَمَا تَنفَعُهُمْ شَفَٰعَةُ ٱلشَّٰفِعِينَ ﴿٤٨﴾

**49.** Kini nwọn gbojule ti nwọn fi ngunri kuro nibi iranti na.

فَمَا لَهُمْ عَنِ ٱلتَّذْكِرَةِ مُعْرِضِينَ ﴿٤٩﴾

**50.** Nwọn dabi awọn kẹtẹkẹtẹ ti a dẹru bà (nsalọ).

كَأَنَّهُمْ حُمُرٌ مُّسْتَنفِرَةٌ ﴿٥٠﴾

**51.** Ti o nsa fun kinniun.

فَرَّتْ مِن قَسْوَرَةٍۭ ﴿٥١﴾

**52.** Ọrọ kò ri bẹ, ẹnikọkan ninu wọn nfẹ pe ki a fun on ni takada ti on ti a o tẹ silẹ.

بَلْ يُرِيدُ كُلُّ ٱمْرِئٍ مِّنْهُمْ أَن يُؤْتَىٰ صُحُفًا مُّنَشَّرَةً ﴿٥٢﴾

**53.** Ọrọ kò ni jẹ bẹ, nwọn kò paiya ọjọ ikẹhin ni.

كَلَّا ۖ بَل لَّا يَخَافُونَ ٱلْءَاخِرَةَ ﴿٥٣﴾

**54.** Tẹti ki o gbọ dajudaju on jẹ iranti.

كَلَّآ إِنَّهُۥ تَذْكِرَةٌ ﴿٥٤﴾

**55.** Ẹniti o ba fẹ ki okaa ki osi muulo.

فَمَن شَآءَ ذَكَرَهُۥ ﴿٥٥﴾

**56.** Nwọn kò ni ranti (Al Quran) ki wọn si muu lo ayafi bi Ọlọhun ba fẹ. On ni Ẹniti ipaiya tọsi, On si ni fifori jinni tọ si.

وَمَا يَذْكُرُونَ إِلَّآ أَن يَشَآءَ ٱللَّهُ ۚ هُوَ أَهْلُ ٱلتَّقْوَىٰ وَأَهْلُ ٱلْمَغْفِرَةِ ﴿٥٦﴾

## *(75) Suratul - Kiyãmah*

*Ni orukọ Ọlọhun Ajọkẹ aiye, Aṣakẹ ọrun.*

**1.** Mo fi ọjọ ajinde bura.

**2.** Mo si tun fi awọn ẹmi ti yio mã bu ara wọn bura.

**3.** Njẹ enia ha le mã ro ni pe A kò ni le ko awọn ẽgun on jọ?

**4.** Bẹni Awa ni agbara lati to ọmọ ika rẹ dọgba.

**5.** Bẹtiẹkọ, enia a mã fẹ lati pe nirọ (ohun ti) o wa niwaju rẹ (ọjọ ajinde).

**6.** Yio ma bere pe: Igbawo ni ọjọ ajinde na?

**7.** Nigbati awọn oju iriran ba ndãmu.

**8.** Ati ti oṣupa ba wọkùn.

**9.** Ati ti a ba pa orùn ati oṣupa pọ mọ ara wọn.

**10.** Enia yio ma sọ ni ọjọ na: Nibo ni aye ibusagba wà?

**11.** Rara o, kò si aye ibusasi.

**12.** Ọdọ Oluwa rẹ ni ibuduro ni ọjọ nã.

**13.** Ni ọjọ na, a o mã fun enia niro ohun ti o ba ṣe ṣiwaju ati ohun ti o ṣe gbẹhin.



بِسْمِ ٱللَّهِ ٱلرَّحْمَٰنِ ٱلرَّحِيمِ

لَآ أُقْسِمُ بِيَوْمِ ٱلْقِيَٰمَةِ ﴿١﴾

وَلَآ أُقْسِمُ بِٱلنَّفْسِ ٱللَّوَّامَةِ ﴿٢﴾

أَيَحْسَبُ ٱلْإِنسَٰنُ أَلَّن نَّجْمَعَ عِظَامَهُۥ ﴿٣﴾

بَلَىٰ قَٰدِرِينَ عَلَىٰٓ أَن نُّسَوِّىَ بَنَانَهُۥ ﴿٤﴾

بَلْ يُرِيدُ ٱلْإِنسَٰنُ لِيَفْجُرَ أَمَامَهُۥ ﴿٥﴾

يَسْـَٔلُ أَيَّانَ يَوْمُ ٱلْقِيَٰمَةِ ﴿٦﴾

فَإِذَا بَرِقَ ٱلْبَصَرُ ﴿٧﴾

وَخَسَفَ ٱلْقَمَرُ ﴿٨﴾

وَجُمِعَ ٱلشَّمْسُ وَٱلْقَمَرُ ﴿٩﴾

يَقُولُ ٱلْإِنسَٰنُ يَوْمَئِذٍ أَيْنَ ٱلْمَفَرُّ ﴿١٠﴾

كَلَّا لَا وَزَرَ ﴿١١﴾

إِلَىٰ رَبِّكَ يَوْمَئِذٍ ٱلْمُسْتَقَرُّ ﴿١٢﴾

يُنَبَّؤُا۟ ٱلْإِنسَٰنُ يَوْمَئِذٍۭ بِمَا قَدَّمَ وَأَخَّرَ ﴿١٣﴾

**14.** Bẹtiẹkọ, enia yio mã jẹri tako ara rẹ̀.

بَلِ ٱلۡإِنسَٰنُ عَلَىٰ نَفۡسِهِۦ بَصِيرَةٞ ١٤

**15.** Atipe ibã ṣe gbogbo àròye (a kò nigba a lọwọ rẹ̀).

وَلَوۡ أَلۡقَىٰ مَعَاذِيرَهُۥ ١٥

**16.** Maṣe lọ ahọn rẹ lati kanju ke e.

لَا تُحَرِّكۡ بِهِۦ لِسَانَكَ لِتَعۡجَلَ بِهِۦٓ ١٦

**17.** Dajudaju kikojọ (sinu ọkàn) rẹ̀ ati kike rẹ̀ mbẹ fun Wa.

إِنَّ عَلَيۡنَا جَمۡعَهُۥ وَقُرۡءَانَهُۥ ١٧

**18.** Nigbati A ba nke e fun ọ, ki o si mã tẹle kike rẹ̀.

فَإِذَا قَرَأۡنَٰهُ فَٱتَّبِعۡ قُرۡءَانَهُۥ ١٨

**19.** Lẹhinna dajudaju Awa ni A ni alaye rẹ̀.

ثُمَّ إِنَّ عَلَيۡنَا بَيَانَهُۥ ١٩

**20.** Niti otitọ, bẹtiẹkọ, ẹnyin ni ifẹ si (aiye) ikanju.

كَلَّا بَلۡ تُحِبُّونَ ٱلۡعَاجِلَةَ ٢٠

**21.** Ẹ si pa ọ̀run ti.

وَتَذَرُونَ ٱلۡأٓخِرَةَ ٢١

**22.** Awọn oju kan ni ọjọ na yio tutu.

وُجُوهٞ يَوۡمَئِذٖ نَّاضِرَةٌ ٢٢

**23.** Ti nwọn yio ma wo Oluwa wọn.

إِلَىٰ رَبِّهَا نَاظِرَةٞ ٢٣

**24.** Atipe awọn oju miran yio ro koko ni ọjọ na.

وَوُجُوهٞ يَوۡمَئِذِۭ بَاسِرَةٞ ٢٤

**25.** Yio si mọ amọdaju pe a o fi ibanujẹ (aburu nla) ṣe on.

تَظُنُّ أَن يُفۡعَلَ بِهَا فَاقِرَةٞ ٢٥

**26.** Bẹtiẹkọ, nigbati ẹmi ba de ọrùn.

كَلَّآ إِذَا بَلَغَتِ ٱلتَّرَاقِيَ ٢٦

**27.** Atipe a o wipe: Tani oniṣegun (ti yio gbã là).

وَقِيلَ مَنۡۜ رَاقٖ ٢٧

**28.** Atipe yio da a loju pe dajudaju on ni opinya (iku).

وَظَنَّ أَنَّهُ ٱلْفِرَاقُ ﴿٢٨﴾

**29.** Nigbati ojugun ba si lọmọ ojugun.

وَٱلْتَفَّتِ ٱلسَّاقُ بِٱلسَّاقِ ﴿٢٩﴾

**30.** Didà lọ si ọdọ Oluwa rẹ yio ṣẹlẹ̀ ni ọjọ na.

إِلَىٰ رَبِّكَ يَوْمَئِذٍ ٱلْمَسَاقُ ﴿٣٠﴾

**31.** Nitoripe kò gba ododo gbọ bẹ si ni kò nkirun.

فَلَا صَدَّقَ وَلَا صَلَّىٰ ﴿٣١﴾

**32.** Ṣugbọn kàkà na o pe (ọrọ Ọlọhun) nirọ o si ṣẹri pada.

وَلَٰكِن كَذَّبَ وَتَوَلَّىٰ ﴿٣٢﴾

**33.** Lẹhinna o lọ si ọdọ awọn enia rẹ ni ẹniti o nṣe igberaga.

ثُمَّ ذَهَبَ إِلَىٰٓ أَهْلِهِۦ يَتَمَطَّىٰٓ ﴿٣٣﴾

**34.** O tọ si ọ julọ o si tun tọ si ọ.

أَوْلَىٰ لَكَ فَأَوْلَىٰ ﴿٣٤﴾

**35.** Lẹhinna o si tun tọ si ọ julọ o tọ si ọ julọ.

ثُمَّ أَوْلَىٰ لَكَ فَأَوْلَىٰٓ ﴿٣٥﴾

**36.** Enia nro ni pe a o fi on silẹ̀ lasan?

أَيَحْسَبُ ٱلْإِنسَٰنُ أَن يُتْرَكَ سُدًى ﴿٣٦﴾

**37.** Abi on kò ti jẹ omi gbọlọgbọlọ ti o jade?

أَلَمْ يَكُ نُطْفَةً مِّن مَّنِىٍّ يُمْنَىٰ ﴿٣٧﴾

**38.** Lẹhinna ni o di ẹjẹ didi O si da a ni adape.

ثُمَّ كَانَ عَلَقَةً فَخَلَقَ فَسَوَّىٰ ﴿٣٨﴾

**39.** O mu jade ninu rẹ̀ tọkọtaya ni takọ-tabo.

فَجَعَلَ مِنْهُ ٱلزَّوْجَيْنِ ٱلذَّكَرَ وَٱلْأُنثَىٰٓ ﴿٣٩﴾

**40.** Njẹ Ẹniti O ṣe eyi kò ha ni agbara lati ji oku bi?

أَلَيْسَ ذَٰلِكَ بِقَٰدِرٍ عَلَىٰٓ أَن يُحْـِۧىَ ٱلْمَوْتَىٰ ﴿٤٠﴾

## (76) Suratul - Insãni




*Ni orukọ Ọlọhun Ajọkẹ aiye, Aṣakẹ ọrun.*

بِسْمِ اللَّهِ الرَّحْمَٰنِ الرَّحِيمِ

**1.** Dajudaju igba kan ninu awọn àkokò ti rekọja lori enia (Insãni) ti kò jẹ kinikan ti a le darukọ.

هَلْ أَتَىٰ عَلَى الْإِنسَانِ حِينٌ مِّنَ الدَّهْرِ لَمْ يَكُن شَيْئًا مَّذْكُورًا ﴿١﴾

**2.** Dajudaju Awa ni A da enia lati ara omi gbọlọgbọlọ ti aropọ mọ ara wọn, ki A le ba dan a wò, nitorina ni A ṣe e ni olugbọrọ, oluriran.

إِنَّا خَلَقْنَا الْإِنسَانَ مِن نُّطْفَةٍ أَمْشَاجٍ نَّبْتَلِيهِ فَجَعَلْنَاهُ سَمِيعًا بَصِيرًا ﴿٢﴾

**3.** Dajudaju A ti fi mọ ọ̀nà ti o tọ tãrà: O le jẹ oluṣe ọpẹ, o si le jẹ alaimore.

إِنَّا هَدَيْنَاهُ السَّبِيلَ إِمَّا شَاكِرًا وَإِمَّا كَفُورًا ﴿٣﴾

**4.** Dajudaju Awa ti pa lese silẹ̀ awọn ẹ̀wọn ati awọn ajagà ati ina fun awọn alaigbagbọ.

إِنَّا أَعْتَدْنَا لِلْكَافِرِينَ سَلَاسِلَا وَأَغْلَالًا وَسَعِيرًا ﴿٤﴾

**5.** Dajudaju awọn enia rere nwọn yio mã mu omi kan ninu ife kan ti ohun ti aròpọ mọ ọ jẹ kafura.

إِنَّ الْأَبْرَارَ يَشْرَبُونَ مِن كَأْسٍ كَانَ مِزَاجُهَا كَافُورًا ﴿٥﴾

**6.** Awọn ẹrusin Ọlọhun yio mã mu omi iṣẹlẹru, nwọn yio si mã fa lọ si bi ti o ba wu wọn.

عَيْنًا يَشْرَبُ بِهَا عِبَادُ اللَّهِ يُفَجِّرُونَهَا تَفْجِيرًا ﴿٦﴾

**7.** Awọn ti o nmu ileri wọn ṣẹ ti nwọn si npaiya ọjọ kan ti buburu rẹ̀ jẹ ohun ti yio ma fọn ka.

يُوفُونَ بِالنَّذْرِ وَيَخَافُونَ يَوْمًا كَانَ شَرُّهُ مُسْتَطِيرًا ﴿٧﴾

**8.** Atipe nwọn a ma fun awọn alaini ati awọn ọmọ orukan ni onjẹ

وَيُطْعِمُونَ الطَّعَامَ عَلَىٰ حُبِّهِ مِسْكِينًا وَيَتِيمًا وَأَسِيرًا ﴿٨﴾

ti awọn na si nifẹsii jẹ ati awọn ti nwọn wà loko ẹru.

**9.** (Nwọn asi ma sọpe): Dajudaju awa kò tori kinikan fun nyin ni onjẹ jẹ bikoṣe lati fi wa ojure Ọlọhun, atipe awa kò wa ẹsan kan tabi ọpẹ kan ni ọdọ nyin.

إِنَّمَا نُطْعِمُكُمْ لِوَجْهِ ٱللَّهِ لَا نُرِيدُ مِنكُمْ جَزَآءً وَلَا شُكُورًا ﴿٩﴾

**10.** Dajudaju awa mbẹru ọjọ kan ti Oluwa wa, ti awọn oju yio ro koko, ti yio si pọn ṣanṣan.

إِنَّا نَخَافُ مِن رَّبِّنَا يَوْمًا عَبُوسًا قَمْطَرِيرًا ﴿١٠﴾

**11.** Nitorina Ọlọhun yio ṣọ wọn nibi buburu ọjọ na yio si fiwọn ṣe pẹkipẹki idẹra ati idunnu.

فَوَقَىٰهُمُ ٱللَّهُ شَرَّ ذَٰلِكَ ٱلْيَوْمِ وَلَقَّىٰهُمْ نَضْرَةً وَسُرُورًا ﴿١١﴾

**12.** Atipe yio san wọn ni ẹsan ọgba idẹra ati aṣọ alari nitori ifarada wọn.

وَجَزَىٰهُم بِمَا صَبَرُوا۟ جَنَّةً وَحَرِيرًا ﴿١٢﴾

**13.** Nwọn yio rọgbọku lori awọn ibusun wọn; nwọn kò ni ri igbona ti orùn tabi otutu (ti oṣupa) ninu rẹ.

مُّتَّكِـِٔينَ فِيهَا عَلَى ٱلْأَرَآئِكِ ۖ لَا يَرَوْنَ فِيهَا شَمْسًا وَلَا زَمْهَرِيرًا ﴿١٣﴾

**14.** Atipe awọn iji rẹ yio sunmọ wọn pẹkipẹki, a o si ṣe awọn eso rẹ ni arọwọto.

وَدَانِيَةً عَلَيْهِمْ ظِلَـٰلُهَا وَذُلِّلَتْ قُطُوفُهَا تَذْلِيلًا ﴿١٤﴾

**15.** Atipe a o ma fi ife ti fadaka rọkirika wọn ati awọn ife ti o jẹ igo.

وَيُطَافُ عَلَيْهِم بِـَٔانِيَةٍ مِّن فِضَّةٍ وَأَكْوَابٍ كَانَتْ قَوَارِيرَا۠ ﴿١٥﴾

**16.** Ti omọ́, igo kan ti a fi fadaka ṣe, a ṣe wọn ni iwọnba iwọnba.

قَوَارِيرَا۟ مِن فِضَّةٍ قَدَّرُوهَا تَقْدِيرًا ﴿١٦﴾

**17.** Atipe nwọn yio ma fi ife kan mu nkan ti a ropọ mọ atalẹ.

وَيُسْقَوْنَ فِيهَا كَأْسًا كَانَ مِزَاجُهَا زَنجَبِيلًا ﴿١٧﴾

**18.** Omi işęlęru kan mbę ninu rę̀ ti a npe ni omi «Salsabilà» (tutu).

عَيْنًا فِيهَا تُسَمَّىٰ سَلْسَبِيلًا ﴿١٨﴾

**19.** Awọn ọmọ kẽkẽké ti o ma wa bakanna nwọn yio ma rọkirika wọn; nigbati irę ba ri wọn irę a fi wọn pe okuta olowo iyebiye ti a tàn wọn kalę̀.

۞ وَيَطُوفُ عَلَيْهِمْ وِلْدَٰنٌ مُّخَلَّدُونَ إِذَا رَأَيْتَهُمْ حَسِبْتَهُمْ لُؤْلُؤًا مَّنثُورًا ﴿١٩﴾

**20.** Atipe nigbati irę ba wo ọtun wo osi, irę yio ri idęra ati ọla ti o tobi.

وَإِذَا رَأَيْتَ ثَمَّ رَأَيْتَ نَعِيمًا وَمُلْكًا كَبِيرًا ﴿٢٠﴾

**21.** Aşọ aran fęlęfęlę (şęda) alawọ ewé yio wa lori wọn ati àran alagbã, atipe ao şe wọn lọşọ kerewu ti a fi fadaka şe, atipe Oluwa wọn yio fun wọn ni nkan mimu ti o mọ.

عَٰلِيَهُمْ ثِيَابُ سُندُسٍ خُضْرٌ وَإِسْتَبْرَقٌ وَحُلُّوٓا۟ أَسَاوِرَ مِن فِضَّةٍ وَسَقَىٰهُمْ رَبُّهُمْ شَرَابًا طَهُورًا ﴿٢١﴾

**22.** Dajudaju eyi ni ęsan nyin atipe o ję ọpę fun işę nyin ti ę şe.

إِنَّ هَٰذَا كَانَ لَكُمْ جَزَآءً وَكَانَ سَعْيُكُم مَّشْكُورًا ﴿٢٢﴾

**23.** Dajudaju Awa la sọ Al-Kurani kalę̀ fun ọ dię-dię.

إِنَّا نَحْنُ نَزَّلْنَا عَلَيْكَ ٱلْقُرْءَانَ تَنزِيلًا ﴿٢٣﴾

**24.** Nitorina şe ifarada idajọ Oluwa rę, atipe ki o maşe tęle ęlęşę tabi alaimore kan ninu wọn.

فَٱصْبِرْ لِحُكْمِ رَبِّكَ وَلَا تُطِعْ مِنْهُمْ ءَاثِمًا أَوْ كَفُورًا ﴿٢٤﴾

**25.** Ki o mã şe iranti orukọ Oluwa rę ni ãrọ̀ ati ni aşãlę.

وَٱذْكُرِ ٱسْمَ رَبِّكَ بُكْرَةً وَأَصِيلًا ﴿٢٥﴾

**26.** Atipe ninu oru ki o mã forikanlę fun U, atipe ki o mã fi ogo fun U nigba gbọrọ loru.

وَمِنَ ٱلَّيْلِ فَٱسْجُدْ لَهُۥ وَسَبِّحْهُ لَيْلًا طَوِيلًا ﴿٢٦﴾

**27.** Dajudaju awọn wọnyi nwọn ni ifę si (aiye) ti kò ni pę̃ tan nwọn si fi ọjọ ti o wuwo silę̀ lęhin wọn.

إِنَّ هَٰٓؤُلَآءِ يُحِبُّونَ ٱلْعَاجِلَةَ وَيَذَرُونَ وَرَآءَهُمْ يَوْمًا ثَقِيلًا ﴿٢٧﴾

**28.** Awa la da wọn A si ṣe wọn ni alagbara, nigbati A ba si fẹ A o fi irufẹ wọn parọ wọn.

نَّحْنُ خَلَقْنَٰهُمْ وَشَدَدْنَآ أَسْرَهُمْ ۖ وَإِذَا شِئْنَا بَدَّلْنَآ أَمْثَٰلَهُمْ تَبْدِيلًا ٢٨

**29.** Dajudaju iranti ni eyi jẹ; nitorina ẹniti o ba fẹ yio fi ori le ọna ọdọ Oluwa rẹ̀.

إِنَّ هَٰذِهِۦ تَذْكِرَةٌ ۖ فَمَن شَآءَ ٱتَّخَذَ إِلَىٰ رَبِّهِۦ سَبِيلًا ٢٩

**30.** Atipe ẹnyin kò ni fẹ ayafi ti Ọlọhun ba fẹ. Dajudaju Ọlọhun jẹ Onimimọ, Ọlọgbọn.

وَمَا تَشَآءُونَ إِلَّآ أَن يَشَآءَ ٱللَّهُ ۚ إِنَّ ٱللَّهَ كَانَ عَلِيمًا حَكِيمًا ٣٠

**31.** Yio fi ẹniti O ba fẹ wọ̀ sinu ikẹ Rẹ̀; ṣugbọn awọn alabosi, O pese iyà ẹlẹta-elero silẹ̀ de wọn.

يُدْخِلُ مَن يَشَآءُ فِى رَحْمَتِهِۦ ۚ وَٱلظَّٰلِمِينَ أَعَدَّ لَهُمْ عَذَابًا أَلِيمًۢا ٣١

## *(77) Suratul - Mursalãti*




*Ni orukọ Ọlọhun Ajọkẹ aiye, Aṣakẹ ọrun.*

بِسْمِ ٱللَّهِ ٱلرَّحْمَٰنِ ٱلرَّحِيمِ

**1.** Mo fi awọn atẹgun ti mã nsare ni tẹ̀le-ntẹ̀le (Mursalãti) bura.

وَٱلْمُرْسَلَٰتِ عُرْفًا ١

**2.** Mo tun fi awọn atẹgun iji ni jija bura.

فَٱلْعَٰصِفَٰتِ عَصْفًا ٢

**3.** Mofi awọn ategun ti o ntu ojo ka ni tituka bura.

وَٱلنَّٰشِرَٰتِ نَشْرًا ٣

**4.** Mo tun fi awọn ohun ti o ma nṣe ipinya bura.

فَٱلْفَٰرِقَٰتِ فَرْقًا ٤

**5.** Mo si tun fi awọn olumu iranti wá bura.

فَٱلْمُلْقِيَٰتِ ذِكْرًا ٥

**6.** Lati yanju ọ̀rọ̀ tabi lati ṣe kilọkilọ.

عُذْرًا أَوْ نُذْرًا ٦

**7.** Dajudaju ohun ti a ba nyin ṣe adehun rẹ̀ ohun ti yio ṣẹlẹ̀ ni.

إِنَّمَا تُوعَدُونَ لَوَٰقِعٌ ٧

**8.** Nigbati awọn iràwọ̀ ba di nkan ti a pa (imọlẹ̀ rẹ̀) rẹ.

فَإِذَا ٱلنُّجُومُ طُمِسَتۡ ﴿٨﴾

**9.** Ati nigbati sanma ba di ohun ti a faya.

وَإِذَا ٱلسَّمَآءُ فُرِجَتۡ ﴿٩﴾

**10.** Ati nigbati awọn oke ba di ohun ti a tuka.

وَإِذَا ٱلۡجِبَالُ نُسِفَتۡ ﴿١٠﴾

**11.** Ati nigbati a ba fun awọn ojiṣẹ ni asiko (lati kojọ).

وَإِذَا ٱلرُّسُلُ أُقِّتَتۡ ﴿١١﴾

**12.** Fun ọjọ wo, ni a sun (kikojo awọn ojiṣẹ) ṣiwaju si?

لِأَيِّ يَوۡمٍ أُجِّلَتۡ ﴿١٢﴾

**13.** Fun ọjọ ipinya.

لِيَوۡمِ ٱلۡفَصۡلِ ﴿١٣﴾

**14.** Kini yio fi ọjọ ipinya nã mọ ọ?

وَمَآ أَدۡرَىٰكَ مَا يَوۡمُ ٱلۡفَصۡلِ ﴿١٤﴾

**15.** Egbe ni ni ọjọ na fun awọn ti o pe ododo nirọ.

وَيۡلٌ يَوۡمَئِذٍ لِّلۡمُكَذِّبِينَ ﴿١٥﴾

**16.** Njẹ Awa kò ti pa awọn ti àkọkọ rẹ?

أَلَمۡ نُهۡلِكِ ٱلۡأَوَّلِينَ ﴿١٦﴾

**17.** Lẹhina A o si tun fi awọn ti igbẹhin naa tẹle wọn (nibi iparun).

ثُمَّ نُتۡبِعُهُمُ ٱلۡأٓخِرِينَ ﴿١٧﴾

**18.** Bayi ni Awa ma nṣe pẹlu awọn ẹlẹṣẹ.

كَذَٰلِكَ نَفۡعَلُ بِٱلۡمُجۡرِمِينَ ﴿١٨﴾

**19.** Egbẽ ni ni ọjọ na fun awọn ti nwọn pe ododo nirọ.

وَيۡلٌ يَوۡمَئِذٍ لِّلۡمُكَذِّبِينَ ﴿١٩﴾

**20.** Njẹ A kò ti da nyin lati inu omi ti kò lagbara (Ọlẹ̀).

أَلَمۡ نَخۡلُقكُّم مِّن مَّآءٍ مَّهِينٍ ﴿٢٠﴾

**21.** Lẹhinna Awa fi i sinu àyè kan ti nkankan kò le gun u.

فَجَعَلۡنَٰهُ فِي قَرَارٍ مَّكِينٍ ﴿٢١﴾

**22.** Titi lọ di akoko kan ti a ti mọ̀.

إِلَىٰ قَدَرٍ مَّعْلُومٍ ﴿٢٢﴾

**23.** Awa pa ebubu rẹ̀, Awa la dara ju ni awọn olupebubu.

فَقَدَرْنَا فَنِعْمَ ٱلْقَٰدِرُونَ ﴿٢٣﴾

**24.** Egbe ni ni ọjọ na fun awọn ti nwọn pe ododo nirọ.

وَيْلٌ يَوْمَئِذٍ لِّلْمُكَذِّبِينَ ﴿٢٤﴾

**25.** Njẹ ki işe Awa ni A şe ilẹ̀ ni ohun ti o ma nfa gbogbo nkan mọra.

أَلَمْ نَجْعَلِ ٱلْأَرْضَ كِفَاتًا ﴿٢٥﴾

**26.** Ãyè ni, tabi okú ni.

أَحْيَآءً وَأَمْوَٰتًا ﴿٢٦﴾

**27.** Awa si şe awọn òkè ti o ga sinu rẹ̀ Awa si fun nyin ni omi ti o dun mu.

وَجَعَلْنَا فِيهَا رَوَٰسِىَ شَٰمِخَٰتٍ وَأَسْقَيْنَٰكُم مَّآءً فُرَاتًا ﴿٢٧﴾

**28.** Egbe ni ni ọjọ na fun awọn ti nwọn pe ododo nirọ.

وَيْلٌ يَوْمَئِذٍ لِّلْمُكَذِّبِينَ ﴿٢٨﴾

**29.** Ẹ mã lọ sibi ohun ti ẹ npe nirọ.

ٱنطَلِقُوٓا۟ إِلَىٰ مَا كُنتُم بِهِۦ تُكَذِّبُونَ ﴿٢٩﴾

**30.** Ẹ mã lọ sibi iboji ti o ni ẹka mẹta.

ٱنطَلِقُوٓا۟ إِلَىٰ ظِلٍّ ذِى ثَلَٰثِ شُعَبٍ ﴿٣٠﴾

**31.** Kò le şiji itura bo wọn ti kò si le dãbo bo wọn lọwọ ina.

لَّا ظَلِيلٍ وَلَا يُغْنِى مِنَ ٱللَّهَبِ ﴿٣١﴾

**32.** Dajudaju on yio ma ju ẹta ina (si oke) gẹgẹbi pẹ̀tẽ̀si.

إِنَّهَا تَرْمِى بِشَرَرٍ كَٱلْقَصْرِ ﴿٣٢﴾

**33.** Nwọn dabi rakunmi alawọ iyeye.

كَأَنَّهُۥ جِمَٰلَتٌ صُفْرٌ ﴿٣٣﴾

**34.** Egbe ni ni ọjọ na fun awọn ti nwọn pe ododo nirọ.

وَيْلٌ يَوْمَئِذٍ لِّلْمُكَذِّبِينَ ﴿٣٤﴾

هذا يوم لا ينطقون ﴿٣٥﴾

**35.** Eyi ni ọjọ ti nwọn kò ni sọrọ.

ولا يؤذن لهم فيعتذرون ﴿٣٦﴾

**36.** A kò ni yọda fun wọn pe ki nwọn wa awawi.

ويل يومئذ للمكذبين ﴿٣٧﴾

**37.** Egbe ni ni ọjọ na fun awọn ti nwọn pe ododo nirọ.

هذا يوم الفصل جمعنكم والأولين ﴿٣٨﴾

**38.** Eyi ni ọjọ ipinya, ti A ko nyin jọ ati awọn ti o ti ṣiwaju nyin.

فإن كان لكم كيد فكيدون ﴿٣٩﴾

**39.** Ti ẹ ba ni ète kan lọwọ, ki ẹnyin da ete na le Mi lori.

ويل يومئذ للمكذبين ﴿٤٠﴾

**40.** Egbe ni ni ọjọ na fun awọn ẹniti o pe ododo nirọ.

إن المتقين في ظلل وعيون ﴿٤١﴾

**41.** Dajudaju awọn olupaiya (Ọlọhun) nwọn o wa nibi ibõji ati omi iṣẹlẹru.

وفواكه مما يشتهون ﴿٤٢﴾

**42.** Ati awọn eso ninu eyiti nwọn ba nfẹ.

كلوا واشربوا هنيئا بما كنتم تعملون ﴿٤٣﴾

**43.** Ẹ mã jẹ ki ẹ mã mu tigbaduntigbadun nitori ohun ti ẹ ṣe niṣẹ.

إنا كذلك نجزي المحسنين ﴿٤٤﴾

**44.** Bayi ni Awa ma nsan ẹsan fun awọn oniṣẹrere.

ويل يومئذ للمكذبين ﴿٤٥﴾

**45.** Egbe ni ni ọjọ na fun awọn ti nwọn pe ododo nirọ.

كلوا وتمتعوا قليلا إنكم مجرمون ﴿٤٦﴾

**46.** Ẹ mã jẹ ki ẹ si mã gbadun fun igba diẹ; dajudaju ẹlẹṣẹ ni ẹnyin.

ويل يومئذ للمكذبين ﴿٤٧﴾

**47.** Egbe ni ni ọjọ na fun awọn ti nwọn pe ododo nirọ.

**48.** Nigbati nwọn ba sọ fun wọn pe ki nwọn tẹriba (kirun) nwọn kọ̀ lati tẹriba (kirun).

وَإِذَا قِيلَ لَهُمُ ٱرْكَعُوا۟ لَا يَرْكَعُونَ ﴿٤٨﴾

**49.** Egbe ni ni ọjọ na fun awọn ti nwọn pe ododo nirọ.

وَيْلٌ يَوْمَئِذٍ لِّلْمُكَذِّبِينَ ﴿٤٩﴾

**50.** Ewo ni ọ̀rọ ti nwọn o gbagbọ lẹhin rẹ̀ (Al-Kùrani)?

فَبِأَيِّ حَدِيثٍۭ بَعْدَهُۥ يُؤْمِنُونَ ﴿٥٠﴾

## *(78) Suratul - Nabai*



*Ni orukọ Ọlọhun Ajọkẹ aiye, Aṣakẹ ọrun.*

بِسْمِ ٱللَّهِ ٱلرَّحْمَٰنِ ٱلرَّحِيمِ

**1.** Nipa kini nwọn mbi ara wọn lerè?

عَمَّ يَتَسَآءَلُونَ ﴿١﴾

**2.** Nipa iro (Nabai) nla ni.

عَنِ ٱلنَّبَإِ ٱلْعَظِيمِ ﴿٢﴾

**3.** Eyiti ẹnu wọn kò kò nipa rẹ̀.

ٱلَّذِى هُمْ فِيهِ مُخْتَلِفُونَ ﴿٣﴾

**4.** Rara o, nwọn mbọ wa mọ̀:

كَلَّا سَيَعْلَمُونَ ﴿٤﴾

**5.** Lẹhinna laipẹ nwọn mbọ wa mọ̀.

ثُمَّ كَلَّا سَيَعْلَمُونَ ﴿٥﴾

**6.** Njẹ Awa kọ ni A ṣe ilẹ̀ ni titẹ.

أَلَمْ نَجْعَلِ ٱلْأَرْضَ مِهَٰدًا ﴿٦﴾

**7.** Ati awọn oke ni ẽkàn?

وَٱلْجِبَالَ أَوْتَادًا ﴿٧﴾

**8.** Awa kọ ni A da nyin lakọ-labo.

وَخَلَقْنَٰكُمْ أَزْوَٰجًا ﴿٨﴾

**9.** Atipe A ti ṣe orun nyin ni isinmi.

وَجَعَلْنَا نَوْمَكُمْ سُبَاتًا ﴿٩﴾

**10.** Atipe A ṣe oru ni ibora.

وَجَعَلْنَا ٱلَّيْلَ لِبَاسًا ﴿١٠﴾

**11.** Atipe A ṣe ọsan ni wiwa ijẹ-imu.

وَجَعَلْنَا ٱلنَّهَارَ مَعَاشًا ﴿١١﴾

**12.** Atipe Awa ti mọ awọn pẹpẹ (sanma) to nipan meje si ori nyin.

وَبَنَيْنَا فَوْقَكُمْ سَبْعًا شِدَادًا ﴿١٢﴾

**13.** Atipe A ṣe atupa ti o mọlẹ̀ kan.

وَجَعَلْنَا سِرَاجًا وَهَّاجًا ﴿١٣﴾

**14.** Atipe Awa nsọ omi ti nda pupọ kalẹ̀ lati inu ẹ̀ṣu-ojo.

وَأَنزَلْنَا مِنَ الْمُعْصِرَاتِ مَاءً ثَجَّاجًا ﴿١٤﴾

**15.** Ki A ba le mu horo ati irugbin jade pẹlu rẹ̀.

لِّنُخْرِجَ بِهِ حَبًّا وَنَبَاتًا ﴿١٥﴾

**16.** Ati awọn oko ti o kun fun nkan gbẹ̀dẹ̀gbẹ̀dẹ̀.

وَجَنَّاتٍ أَلْفَافًا ﴿١٦﴾

**17.** Dajudaju ọjọ ipinya ni jẹ nkan ti oni asiko.

إِنَّ يَوْمَ الْفَصْلِ كَانَ مِيقَاتًا ﴿١٧﴾

**18.** Ọjọ ti a ba fun fèrè ẹnyin yio mã jade nijọ-nijọ.

يَوْمَ يُنفَخُ فِي الصُّورِ فَتَأْتُونَ أَفْوَاجًا ﴿١٨﴾

**19.** Atipe a o ṣi ẹnu ọna sanma silẹ yio di awọn ẹnu ilẹkun.

وَفُتِحَتِ السَّمَاءُ فَكَانَتْ أَبْوَابًا ﴿١٩﴾

**20.** A o ku awọn òkè dànù, yio di anpẽna.

وَسُيِّرَتِ الْجِبَالُ فَكَانَتْ سَرَابًا ﴿٢٠﴾

**21.** Dajudaju ina Jahannama yio lugọ.

إِنَّ جَهَنَّمَ كَانَتْ مِرْصَادًا ﴿٢١﴾

**22.** De awọn olukọja ẹnu-ãlà ni ibuṣẹri si.

لِّلطَّاغِينَ مَآبًا ﴿٢٢﴾

**23.** nwọn yio ma gbe inu rẹ̀ fun igba-gbọrọ.

لَّابِثِينَ فِيهَا أَحْقَابًا ﴿٢٣﴾

**24.** Nwọn kò ni tọwo ninu rẹ̀ itura tabi mimu (tutu).

لَّا يَذُوقُونَ فِيهَا بَرْدًا وَلَا شَرَابًا ﴿٢٤﴾

**25.** Ayafi omi-gbigbona ati omi-awọyun-wẹjẹ.

إِلَّا حَمِيمًا وَغَسَّاقًا ﴿٢٥﴾

**26.** Ẹsan ti o tọ (si iṣẹ wọn).

جَزَآءً وِفَاقًا ﴿٢٦﴾

**27.** Dajudaju nwọn kò ti ni ireti si ọjọ iṣiro.

إِنَّهُمْ كَانُوا۟ لَا يَرْجُونَ حِسَابًا ﴿٢٧﴾

**28.** Atipe nwọn pe awọn ọ̀rọ Wa nirọ.

وَكَذَّبُوا۟ بِـَٔايَٰتِنَا كِذَّابًا ﴿٢٨﴾

**29.** Atipe Awa siro gbogbo nkan ni akọsilẹ̀.

وَكُلَّ شَىْءٍ أَحْصَيْنَٰهُ كِتَٰبًا ﴿٢٩﴾

**30.** Nitorina ẹ tọ (iyà) wò, nitoripe A kò ni ṣe alekun kan fun nyin ju iyà lọ.

فَذُوقُوا۟ فَلَن نَّزِيدَكُمْ إِلَّا عَذَابًا ﴿٣٠﴾

**31.** Dajudaju erenjẹ mbẹ fun awọn olupaiya.

إِنَّ لِلْمُتَّقِينَ مَفَازًا ﴿٣١﴾

**32.** Ọgbà ati eso ajara (Inabi).

حَدَآئِقَ وَأَعْنَٰبًا ﴿٣٢﴾

**33.** Ati awọn ọdọ (obirin) ti nwọn kò ju ara wọn lọ.

وَكَوَاعِبَ أَتْرَابًا ﴿٣٣﴾

**34.** Ati ife ti o kun fun nkan mimu.

وَكَأْسًا دِهَاقًا ﴿٣٤﴾

**35.** Nwọn kò ni mã gbọ ọrọkọrọ̀ nibẹ ati irọ.

لَّا يَسْمَعُونَ فِيهَا لَغْوًا وَلَا كِذَّٰبًا ﴿٣٥﴾

**36.** Ẹsan lati ọdọ Oluwa rẹ ni ọrẹ ti o to.

جَزَآءً مِّن رَّبِّكَ عَطَآءً حِسَابًا ﴿٣٦﴾

**37.** Oluwa awọn sanma ati ilẹ̀ ati ohun ti o wa ni agbedemeji wọn, (Ọlọhun) Ajọkẹ aiye, nwọn kò ni le ba A sọrọ.

رَّبِّ ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَٱلْأَرْضِ وَمَا بَيْنَهُمَا ٱلرَّحْمَٰنِ لَا يَمْلِكُونَ مِنْهُ خِطَابًا ﴿٣٧﴾

**38.** Ọjọ ti ẹmi nã (Jibreel tabi Malaika miran) ati awọn Malaika ti nwọn yio to letoleto; nwọn kò ni le sọrọ ayafi awọn ẹniti (Ọlọhun)

يَوْمَ يَقُومُ ٱلرُّوحُ وَٱلْمَلَٰٓئِكَةُ صَفًّا لَّا يَتَكَلَّمُونَ إِلَّا مَنْ أَذِنَ لَهُ ٱلرَّحْمَٰنُ وَقَالَ صَوَابًا ﴿٣٨﴾

Ajọkẹ aiye ba yọnda fun ni yio sọrọ ti o dara.

**39.** Eyini ni ọjọ otitọ, nitorina ẹniti o ba fẹ ki o mu ọna ibi isẹri lọ si ọdọ Oluwa rẹ pọn.

ذَٰلِكَ ٱلۡيَوۡمُ ٱلۡحَقُّۖ فَمَن شَآءَ ٱتَّخَذَ إِلَىٰ رَبِّهِۦ مَـَٔابًا ﴿٣٩﴾

**40.** Dajudaju Awa fi iyà tosunmọ ṣe kilọkilọ fun nyin. Ọjọ ti enia yio mã wo ohun ti ọwọ rẹ ti ti ṣiwaju. Alaigbagbọ yio sọpe: Emi iba ti di iyẹpẹ nkọ (nko ba tidi ẹni iyà).

إِنَّآ أَنذَرۡنَٰكُمۡ عَذَابٗا قَرِيبٗا يَوۡمَ يَنظُرُ ٱلۡمَرۡءُ مَا قَدَّمَتۡ يَدَاهُ وَيَقُولُ ٱلۡكَافِرُ يَٰلَيۡتَنِي كُنتُ تُرَٰبَۢا ﴿٤٠﴾

## *(79) Suratul - Nāsi'āti*

## سُورَةُ ٱلنَّازِعَاتِ

*Ni orukọ Ọlọhun Ajọkẹ aiye, Aṣakẹ ọrun.*

بِسۡمِ ٱللَّهِ ٱلرَّحۡمَٰنِ ٱلرَّحِيمِ

**1.** Mo fi (Nasiāti) awọn ti ngba ẹmi awọn tikò gbagbọ ni gbigba to le (niti tulasi) bura.

وَٱلنَّٰزِعَٰتِ غَرۡقٗا ﴿١﴾

**2.** Ati awọn ti nwọn ngba ẹmi awọn olugbagbọ ododo pẹlẹpẹlẹ.

وَٱلنَّٰشِطَٰتِ نَشۡطٗا ﴿٢﴾

**3.** Ati awọn ti nyarayara sure lọ.

وَٱلسَّٰبِحَٰتِ سَبۡحٗا ﴿٣﴾

**4.** Ati awọn olugba iwaju ni gbigba waju.

فَٱلسَّٰبِقَٰتِ سَبۡقٗا ﴿٤﴾

**5.** Ati awọn ti nfi nkan si eto.

فَٱلۡمُدَبِّرَٰتِ أَمۡرٗا ﴿٥﴾

**6.** Ọjọ ti ọwariri yio mã mi (olukuluku).

يَوۡمَ تَرۡجُفُ ٱلرَّاجِفَةُ ﴿٦﴾

**7.** Ohun ti yio ṣẹlẹ yio tẹle e.

تَتۡبَعُهَا ٱلرَّادِفَةُ ﴿٧﴾

**8.** Awọn ọkàn kan yio mã gbọn pepe ni ọjọ nã.

قُلُوبٞ يَوۡمَئِذٖ وَاجِفَةٌ ﴿٨﴾

**9.** Yio rẹ oju rẹ̀ nilẹ.

أَبْصَٰرُهَا خَٰشِعَةٌ ٩

**10.** Nwọn yio ma sọpe: Njẹ a tun le da wa pada si bi a ti wa ri.

يَقُولُونَ أَءِنَّا لَمَرْدُودُونَ فِى ٱلْحَافِرَةِ ١٠

**11.** Njẹ nigbati a ba ti di egun kikùgburugburu?

أَءِذَا كُنَّا عِظَٰمًا نَّخِرَةً ١١

**12.** Nwọn sọpe: Iyẹn nigbana ipada ti òfò ni yio jẹ.

قَالُوا۟ تِلْكَ إِذًا كَرَّةٌ خَاسِرَةٌ ١٢

**13.** Dajudaju iyẹn jẹ ijagbe kanṣoṣo.

فَإِنَّمَا هِىَ زَجْرَةٌ وَٰحِدَةٌ ١٣

**14.** Nigbana nwọn yio ji dide.

فَإِذَا هُم بِٱلسَّاهِرَةِ ١٤

**15.** Njẹ iro ti (Annabi) Musa ti wa ba ọ bi?

هَلْ أَتَىٰكَ حَدِيثُ مُوسَىٰٓ ١٥

**16.** Nigbati Oluwa rẹ̀ kepe e ni afonifoji mimọ́ (ti a npe ni) Tuwa?

إِذْ نَادَىٰهُ رَبُّهُۥ بِٱلْوَادِ ٱلْمُقَدَّسِ طُوًى ١٦

**17.** Tọ Firiaona lọ, dajudaju o ti ṣe aṣeju.

ٱذْهَبْ إِلَىٰ فِرْعَوْنَ إِنَّهُۥ طَغَىٰ ١٧

**18.** Ki o si sọpe: Njẹ irẹ ha nfẹ lati fọ ara rẹ mọ?

فَقُلْ هَل لَّكَ إِلَىٰٓ أَن تَزَكَّىٰ ١٨

**19.** Atipe ki emi fi ọna mọ ọ lọ si ọdọ Oluwa rẹ, ki o lè paiya (Rẹ̀).

وَأَهْدِيَكَ إِلَىٰ رَبِّكَ فَتَخْشَىٰ ١٩

**20.** Nigbana o fi àmi ti o tobi han a.

فَأَرَىٰهُ ٱلْءَايَةَ ٱلْكُبْرَىٰ ٢٠

**21.** Nigbana o pe e ni opurọ, o si kọ̀ (tirẹ).

فَكَذَّبَ وَعَصَىٰ ٢١

**22.** Lẹhinna o kọhin si (i) ti o nyara lọ.

ثُمَّ أَدْبَرَ يَسْعَىٰ ٢٢

**23.** O ko (awọn enia) jọ o si kede.

فَحَشَرَ فَنَادَىٰ ٢٣

**24.** O si sọpe: Emi ni oluwa nyin ti o ga ju.

فَقَالَ أَنَا۠ رَبُّكُمُ ٱلْأَعْلَىٰ ﴿٢٤﴾

**25.** Nitorina Ọlọhun si mu u jẹ iyà ọrun ati aiye.

فَأَخَذَهُ ٱللَّهُ نَكَالَ ٱلْـَٔاخِرَةِ وَٱلْأُولَىٰٓ ﴿٢٥﴾

**26.** Dajudaju ninu eyi ẹ̀kọ mbẹ fun ẹniti npaiya.

إِنَّ فِى ذَٰلِكَ لَعِبْرَةً لِّمَن يَخْشَىٰٓ ﴿٢٦﴾

**27.** Njẹ ẹnyin ni ẹ lagbara jù ni ẹda tabi sanma ti O da?

ءَأَنتُمْ أَشَدُّ خَلْقًا أَمِ ٱلسَّمَآءُ ۚ بَنَىٰهَا ﴿٢٧﴾

**28.** Ọlọhun gbe aja rẹ̀ ga soke, O si ṣe e pé.

رَفَعَ سَمْكَهَا فَسَوَّىٰهَا ﴿٢٨﴾

**29.** O ṣe oru rẹ̀ ni dudu, O si fa imọlẹ rẹ̀ yọ jade.

وَأَغْطَشَ لَيْلَهَا وَأَخْرَجَ ضُحَىٰهَا ﴿٢٩﴾

**30.** Atipe lẹhin eyini O tẹ ilẹ̀ na.

وَٱلْأَرْضَ بَعْدَ ذَٰلِكَ دَحَىٰهَآ ﴿٣٠﴾

**31.** O mu omi rẹ̀ jade ati irugbin rẹ̀.

أَخْرَجَ مِنْهَا مَآءَهَا وَمَرْعَىٰهَا ﴿٣١﴾

**32.** Ati awọn òke, O fi idi wọn mulẹ̀.

وَٱلْجِبَالَ أَرْسَىٰهَا ﴿٣٢﴾

**33.** Igbadun ni fun nyin ati fun awọn ẹran nyin.

مَتَٰعًا لَّكُمْ وَلِأَنْعَٰمِكُمْ ﴿٣٣﴾

**34.** Nigbati iparun nla ba de.

فَإِذَا جَآءَتِ ٱلطَّآمَّةُ ٱلْكُبْرَىٰ ﴿٣٤﴾

**35.** Ọjọ na ni enia yio ma ranti ohun ti on ti ṣe.

يَوْمَ يَتَذَكَّرُ ٱلْإِنسَٰنُ مَا سَعَىٰ ﴿٣٥﴾

**36.** Ina Jahimi yio han fun ẹniti o riran.

وَبُرِّزَتِ ٱلْجَحِيمُ لِمَن يَرَىٰ ﴿٣٦﴾

**37.** Ṣugbọn ẹniti o ṣe aṣeju.

فَأَمَّا مَن طَغَىٰ ﴿٣٧﴾

**38.** Ti o si wa iṣẹmi ile aiye maiya.

وَءَاثَرَ ٱلْحَيَوٰةَ ٱلدُّنْيَا ﴿٣٨﴾

**39.** Ina Jahimi ni yio jẹ ibugbe (rẹ̀).

فَإِنَّ ٱلْجَحِيمَ هِىَ ٱلْمَأْوَىٰ ﴿٣٩﴾

**40.** Ṣugbọn niti ẹniti o paiya lati duro niwaju Oluwa rẹ̀, ti o si ko ara rẹ̀ nijanu kuro nibi ifẹ̃nu.

وَأَمَّا مَنْ خَافَ مَقَامَ رَبِّهِۦ وَنَهَى ٱلنَّفْسَ عَنِ ٱلْهَوَىٰ ﴿٤٠﴾

**41.** Dajudaju ọgba idẹra ni yio jẹ ibugbe (rẹ̀).

فَإِنَّ ٱلْجَنَّةَ هِىَ ٱلْمَأْوَىٰ ﴿٤١﴾

**42.** Nwọn yio bi ọ lere akoko pe nigbawo lo ma de.

يَسْـَٔلُونَكَ عَنِ ٱلسَّاعَةِ أَيَّانَ مُرْسَىٰهَا ﴿٤٢﴾

**43.** Ko si imọ rẹ ni ọdọ rẹ (iwọ Annabi; ọna wo ni iwọ fi le wa ranti tabi se iwadii rẹ)?!

فِيمَ أَنتَ مِن ذِكْرَىٰهَآ ﴿٤٣﴾

**44.** Ọdọ Oluwa rẹ ni opin (mimọ̀) rẹ̀ wà.

إِلَىٰ رَبِّكَ مُنتَهَىٰهَآ ﴿٤٤﴾

**45.** Dajudaju Irẹ jẹ olukilọ fun ẹniti mbẹru rẹ̀ (ajinde).

إِنَّمَآ أَنتَ مُنذِرُ مَن يَخْشَىٰهَا ﴿٤٥﴾

**46.** Ni ọjọ ti nwọn ba ri i, yio dabi ẹnipe nwọn kò ṣe ju aṣãlẹ kan tabi owurọ kan lọ (laiye).

كَأَنَّهُمْ يَوْمَ يَرَوْنَهَا لَمْ يَلْبَثُوٓا۟ إِلَّا عَشِيَّةً أَوْ ضُحَىٰهَا ﴿٤٦﴾

## *(80) Suratu - 'Abasa*

سُورَةُ عَبَسَ

*Ni orukọ Ọlọhun Ajọkẹ aiye, Aṣakẹ ọrun.*

بِسْمِ ٱللَّهِ ٱلرَّحْمَٰنِ ٱلرَّحِيمِ

**1.** O roju ('Abasa) o si yipada.

عَبَسَ وَتَوَلَّىٰٓ ﴿١﴾

**2.** Nitoripe afọju na wa ba a.

أَن جَآءَهُ ٱلْأَعْمَىٰ ﴿٢﴾

**3.** Atipe kini o le mu ọ mọ amọdaju pe on le ṣe mimọ́.

وَمَا يُدْرِيكَ لَعَلَّهُۥ يَزَّكَّىٰٓ ﴿٣﴾

**4.** Tabi on yio gba iṣinileti ti iṣinileti na yio fi ṣe e ni anfani?

أَوْ يَذَّكَّرُ فَتَنفَعَهُ ٱلذِّكْرَىٰٓ ﴿٤﴾

**5.** Şugbọn ẹniti o ti to tan.

أَمَّا مَنِ ٱسۡتَغۡنَىٰ ٥

**6.** Iyẹn ni irẹ dojukọ.

فَأَنتَ لَهُۥ تَصَدَّىٰ ٦

**7.** Atipe kò si ẹşẹ kan fun ọ bi on kò ba şe mimọ́.

وَمَا عَلَيۡكَ أَلَّا يَزَّكَّىٰ ٧

**8.** Atipe irẹ ri ẹniti o wa ba ọ ti o nkanju (lati de ọdọ rẹ).

وَأَمَّا مَن جَآءَكَ يَسۡعَىٰ ٨

**9.** Atipe on si npaiya (Ọlọhun).

وَهُوَ يَخۡشَىٰ ٩

**10.** Bẹni irẹ kò kọbiarasi i.

فَأَنتَ عَنۡهُ تَلَهَّىٰ ١٠

**11.** Kò tọ rara, dajudaju on (Al-Kurani) jẹ iranti.

كَلَّآ إِنَّهَا تَذۡكِرَةٞ ١١

**12.** Nitorina ẹniti o ba fẹ ki o gba iranti na.

فَمَن شَآءَ ذَكَرَهُۥ ١٢

**13.** Ninu Tirà ti a pọnle.

فِي صُحُفٖ مُّكَرَّمَةٖ ١٣

**14.** Ti a gbe ga, ti a ti fọ mọ.

مَّرۡفُوعَةٖ مُّطَهَّرَةِۭ ١٤

**15.** Pẹlu ọwọ awọn akọwe.

بِأَيۡدِي سَفَرَةٖ ١٥

**16.** Awọn alapọnle, awọn oluşe rere.

كِرَامِۭ بَرَرَةٖ ١٦

**17.** Egùn ni fun enia, kini ohun ti o mu u şe aimore!

قُتِلَ ٱلۡإِنسَٰنُ مَآ أَكۡفَرَهُۥ ١٧

**18.** Kini (Ọlọhun) fi da a?

مِنۡ أَيِّ شَيۡءٍ خَلَقَهُۥ ١٨

**19.** Ninu omi gbọlọgbọlọ ni O ti da a. O si pebubu rẹ̀.

مِن نُّطۡفَةٍ خَلَقَهُۥ فَقَدَّرَهُۥ ١٩

**20.** Lẹhinna O şe ọna irọrun fun u.

ثُمَّ ٱلسَّبِيلَ يَسَّرَهُۥ ٢٠

**21.** Lẹhinna yio pa a. A o si sin i (sinu sãre).

ثُمَّ أَمَاتَهُۥ فَأَقۡبَرَهُۥ ٢١

**22.** Lẹhinna nigbati (Ọlọhun) ba fẹ yio gbe e dide.

ثُمَّ إِذَا شَآءَ أَنشَرَهُۥ ٢٢

**23.** Sibẹsibẹ (enia) kò ṣe ohun ti (Ọlọhun) pa laṣẹ fun u.

كَلَّا لَمَّا يَقۡضِ مَآ أَمَرَهُۥ ٢٣

**24.** Nitorina ki enia ti ipa onjẹ rẹ woye.

فَلۡيَنظُرِ ٱلۡإِنسَٰنُ إِلَىٰ طَعَامِهِۦٓ ٢٤

**25.** Pe dajudaju Awa ni A nda omi na ni didà.

أَنَّا صَبَبۡنَا ٱلۡمَآءَ صَبّٗا ٢٥

**26.** Lẹhinna Awa nmu ilẹ na bu ni bibu pẹpẹ.

ثُمَّ شَقَقۡنَا ٱلۡأَرۡضَ شَقّٗا ٢٦

**27.** Awa si njẹ ki awọn horo ma hù jade ninu rẹ.

فَأَنۢبَتۡنَا فِيهَا حَبّٗا ٢٧

**28.** Ati eso ajara ati kannafuru.

وَعِنَبٗا وَقَضۡبٗا ٢٨

**29.** Ati igi ororo-didun (Setuni) ati igi dabinu.

وَزَيۡتُونٗا وَنَخۡلٗا ٢٩

**30.** Ati awọn ọgba ti o pọ ni igi.

وَحَدَآئِقَ غُلۡبٗا ٣٠

**31.** Ati awọn eso (ipapanu) ati awọn ewe ti ẹran njẹ.

وَفَٰكِهَةٗ وَأَبّٗا ٣١

**32.** O jẹ igbadun fun nyin ati fun awọn ẹran nyin.

مَّتَٰعٗا لَّكُمۡ وَلِأَنۡعَٰمِكُمۡ ٣٢

**33.** Atipe nigbati ọjọ ajinde na ba de.

فَإِذَا جَآءَتِ ٱلصَّآخَّةُ ٣٣

**34.** Ọjọ ti enia yio ma sa fun ọmọ iya rẹ.

يَوۡمَ يَفِرُّ ٱلۡمَرۡءُ مِنۡ أَخِيهِ ٣٤

**35.** Ati fun iya rẹ ati baba rẹ.

وَأُمِّهِۦ وَأَبِيهِ ٣٥

**36.** Ati iyawo rẹ ati awọn ọmọ rẹ.

وَصَٰحِبَتِهِۦ وَبَنِيهِ ٣٦

**37.** Ti olukuluku enia, ni ọjọ na, ni yio to o ran.

لِكُلِّ ٱمۡرِيٕٖ مِّنۡهُمۡ يَوۡمَئِذٖ شَأۡنٞ يُغۡنِيهِ ٣٧

**38.** Awọn oju kan yio mọlẹ ni ọjọ na.

وُجُوهٞ يَوۡمَئِذٖ مُّسۡفِرَةٞ ٣٨

**39.** Nwọn yio ma rẹrin pẹlu idunnu.

ضَاحِكَةٞ مُّسۡتَبۡشِرَةٞ ٣٩

**40.** Awọn oju miran erukuru yio bo wọn daru ni ọjọ na.

وَوُجُوهٞ يَوۡمَئِذٍ عَلَيۡهَا غَبَرَةٞ ٤٠

**41.** Okùnkùn yio bo (oju) wọn.

تَرۡهَقُهَا قَتَرَةٌ ٤١

**42.** Awọn elewọnni ni awọn alaigbagbọ ẹlẹṣẹ.

أُوْلَٰٓئِكَ هُمُ ٱلۡكَفَرَةُ ٱلۡفَجَرَةُ ٤٢

## *(81) Suratul - Takwīri*




*Ni orukọ Ọlọhun Ajọkẹ aiye, Aṣakẹ ọrun.*

بِسۡمِ ٱللَّهِ ٱلرَّحۡمَٰنِ ٱلرَّحِيمِ

**1.** Nigbati orùn ba di kika.

إِذَا ٱلشَّمۡسُ كُوِّرَتۡ ١

**2.** Ati nigbati awọn iràwọ̀ ba njabọ.

وَإِذَا ٱلنُّجُومُ ٱنكَدَرَتۡ ٢

**3.** Ati nigbati awọn òkè ba di ohun ti a kù dànù.

وَإِذَا ٱلۡجِبَالُ سُيِّرَتۡ ٣

**4.** Ati nigbati awọn aboyun rakunmi ba di ohun ti a pati.

وَإِذَا ٱلۡعِشَارُ عُطِّلَتۡ ٤

**5.** Ati nigbati a ba ko awọn ẹranko jọ.

وَإِذَا ٱلۡوُحُوشُ حُشِرَتۡ ٥

**6.** Ati nigbati awọn ibudò ba ngbina.

وَإِذَا ٱلۡبِحَارُ سُجِّرَتۡ ٦

**7.** Ati nigbati awọn ẹmi ba nsopọ mọ awọn ara wọn.

وَإِذَا ٱلنُّفُوسُ زُوِّجَتۡ ٧

**8.** Ati nigbati ọmọbirin ti a sin lãye ba nbere.

وَإِذَا ٱلۡمَوۡءُۥدَةُ سُئِلَتۡ ٨

**9.** pe ẹṣẹ wo ni on ṣẹ ti wọn fi pa on.

بِأَيِّ ذَنۢبٖ قُتِلَتۡ ٩

**10.** Ati nigbati awọn Tirà naba di ohun ti a tanka.

وَإِذَا ٱلصُّحُفُ نُشِرَتۡ ١٠

**11.** Ati nigbati sanma ba di kika kuro.

وَإِذَا ٱلسَّمَآءُ كُشِطَتۡ ١١

**12.** Ati nigbati ina Jahimi na ba njo geregere.

وَإِذَا ٱلۡجَحِيمُ سُعِّرَتۡ ١٢

**13.** Ati nigbati ọgba idẹra ba di ohun ti a sunmọ pẹkipẹki.

وَإِذَا ٱلۡجَنَّةُ أُزۡلِفَتۡ ١٣

**14.** Ẹmi kõkan yio mọ ohun ti on ti ṣe nişẹ.

عَلِمَتۡ نَفۡسٞ مَّآ أَحۡضَرَتۡ ١٤

**15.** Nitorina Mo fi awọn a fa sẹhin (irawọ̀ ti mã nyọ ti o tun nsa pamọ) bura.

فَلَآ أُقۡسِمُ بِٱلۡخُنَّسِ ١٥

**16.** Ti nwọn nlọ loju ọna wọn.

ٱلۡجَوَارِ ٱلۡكُنَّسِ ١٦

**17.** Ati òru nigbati o ba lọ.

وَٱلَّيۡلِ إِذَا عَسۡعَسَ ١٧

**18.** Ati òwurọ̀ nigbati o ba yọ.

وَٱلصُّبۡحِ إِذَا تَنَفَّسَ ١٨

**19.** Dajudaju on jẹ ọ̀rọ Ojişẹ kan ti o ni àpọnle.

إِنَّهُۥ لَقَوۡلُ رَسُولٖ كَرِيمٖ ١٩

**20.** Alagbara ẹniti o ni ipo lọdọ (Ọba) Oni Itẹ-Ọla.

ذِي قُوَّةٍ عِندَ ذِي ٱلۡعَرۡشِ مَكِينٖ ٢٠

**21.** Ẹni itẹle ni, lọhun yẹn ti a si fi aiyabalẹ si.

مُّطَاعٖ ثَمَّ أَمِينٖ ٢١

**22.** Atipe ẹni yin kò işe wèrè.

وَمَا صَاحِبُكُم بِمَجۡنُونٖ ٢٢

**23.** Atipe on ti ri i ni a wowo sanma ti o hàn gbangba.

وَلَقَدْ رَءَاهُ بِٱلْأُفُقِ ٱلْمُبِينِ ﴿٢٣﴾

**24.** Atipe on kò jẹ ẹniti o nṣe ãhun ọ̀rọ ti o pamọ.

وَمَا هُوَ عَلَى ٱلْغَيْبِ بِضَنِينٍ ﴿٢٤﴾

**25.** Atipe on kò iṣe ọ̀rọ èṣu ẹni ijuloko (egun).

وَمَا هُوَ بِقَوْلِ شَيْطَٰنٍ رَّجِيمٍ ﴿٢٥﴾

**26.** Nibo ni ẹnyin yio gba?

فَأَيْنَ تَذْهَبُونَ ﴿٢٦﴾

**27.** On kò jẹ nkankan bikoṣe iranti ti a fun gbogbo ẹda patapata.

إِنْ هُوَ إِلَّا ذِكْرٌ لِّلْعَٰلَمِينَ ﴿٢٧﴾

**28.** O wa fun ẹniti o ba fẹ lati duro dẽde ninu nyin.

لِمَن شَآءَ مِنكُمْ أَن يَسْتَقِيمَ ﴿٢٨﴾

**29.** Atipe ẹ kò le fẹ kinikan ayafi ti Ọlọhun Oluwa gbogbo ẹda ba fẹ.

وَمَا تَشَآءُونَ إِلَّآ أَن يَشَآءَ ٱللَّهُ رَبُّ ٱلْعَٰلَمِينَ ﴿٢٩﴾

## *(82) Suratul - Infitãri*




*Ni orukọ Ọlọhun Ajọkẹ aiye, Aṣakẹ ọrun.*

بِسْمِ ٱللَّهِ ٱلرَّحْمَٰنِ ٱلرَّحِيمِ

**1.** Nigbati sanma ba ya si meji.

إِذَا ٱلسَّمَآءُ ٱنفَطَرَتْ ﴿١﴾

**2.** Ati nigbati awọn irawọ ba njabọ.

وَإِذَا ٱلْكَوَاكِبُ ٱنتَثَرَتْ ﴿٢﴾

**3.** Ati nigbati awọn ibu odò ba di ohun ti o nṣan kakiri (ti gbogbo rẹ̀ ropọ̀).

وَإِذَا ٱلْبِحَارُ فُجِّرَتْ ﴿٣﴾

**4.** Ati nigbati awọn sãre ba nṣi silẹ̀.

وَإِذَا ٱلْقُبُورُ بُعْثِرَتْ ﴿٤﴾

**5.** Ẹmi kọ̃kan yio mọ ohun ti o ti ti ṣiwaju ati ohun ti o fi sẹhin.

عَلِمَتْ نَفْسٌ مَّا قَدَّمَتْ وَأَخَّرَتْ ﴿٥﴾

**6.** Irẹ enia kilo tan ọ jẹ si Oluwa rẹ Alabukun?

يَٰٓأَيُّهَا ٱلْإِنسَٰنُ مَا غَرَّكَ بِرَبِّكَ ٱلْكَرِيمِ ﴿٦﴾

**7.** Ẹniti O da ọ, ti O si ṣe ọ ni aṣepe, lẹhinna O ṣe awọn orike rẹ dọgba (O si tun gbe ọduro dãdã).

ٱلَّذِى خَلَقَكَ فَسَوَّىٰكَ فَعَدَلَكَ ﴿٧﴾

**8.** O si to eto aworan rẹ bi O ti fẹ.

فِىٓ أَىِّ صُورَةٍ مَّا شَآءَ رَكَّبَكَ ﴿٨﴾

**9.** Sibẹsibẹ ẹnyin pe (ọjọ) idajọ nirọ.

كَلَّا بَلْ تُكَذِّبُونَ بِٱلدِّينِ ﴿٩﴾

**10.** Bẹni dajudaju awọn oluṣọ (iṣẹ nyin) wa lọdọ nyin.

وَإِنَّ عَلَيْكُمْ لَحَٰفِظِينَ ﴿١٠﴾

**11.** Awọn alakọsilẹ ti nwọn ni ibukun.

كِرَامًا كَٰتِبِينَ ﴿١١﴾

**12.** Ti nwọn mọ ohun ti ẹ nṣe nişẹ.

يَعْلَمُونَ مَا تَفْعَلُونَ ﴿١٢﴾

**13.** Dajudaju awọn oniwa rere dajudaju nwọn yio wà ninu igbadun ti o ni ifaiyabalẹ̀.

إِنَّ ٱلْأَبْرَارَ لَفِى نَعِيمٍ ﴿١٣﴾

**14.** Dajudaju awọn oniwa buburu dajudaju nwọn yio wa ninu ina ti o njo.

وَإِنَّ ٱلْفُجَّارَ لَفِى جَحِيمٍ ﴿١٤﴾

**15.** Nwọn o wọ inu rẹ̀ ni ọjọ ẹsan.

يَصْلَوْنَهَا يَوْمَ ٱلدِّينِ ﴿١٥﴾

**16.** Nwọn kò si ni jade kuro ninu rẹ̀.

وَمَا هُمْ عَنْهَا بِغَآئِبِينَ ﴿١٦﴾

**17.** Kini yio jẹ ki o mọ riri ọjọ ẹsan nã?

وَمَآ أَدْرَىٰكَ مَا يَوْمُ ٱلدِّينِ ﴿١٧﴾

**18.** Lẹhinna kini o ma tun jẹ ki o mọ riri ọjọ ẹsan na?

ثُمَّ مَآ أَدْرَىٰكَ مَا يَوْمُ ٱلدِّينِ ﴿١٨﴾

**19.** Ọjọ ti ẹmi kan kò ni ni agbara kinikan fun ẹmi kan. Ti Ọlọhun nikan ni aṣẹ ni ọjọ na.

يَوْمَ لَا تَمْلِكُ نَفْسٌ لِّنَفْسٍ شَيْـًٔا ۖ وَالْأَمْرُ يَوْمَئِذٍ لِّلَّهِ ﴿١٩﴾

## *(83) Suratul - Mutọffifĩna*

سُورَةُ المُطَفِّفِين

*Ni orukọ Ọlọhun Ajọkẹ aiye,*
*Aṣakẹ ọrun.*

بِسْمِ اللَّهِ الرَّحْمَٰنِ الرَّحِيمِ

**1.** Egbé ni fun awọn ẹniti o ndin oṣuwọn kù (Mutọffifĩna).

وَيْلٌ لِّلْمُطَفِّفِينَ ﴿١﴾

**2.** Awọn ẹniti o ṣe pe nigbati nwọn ba ma gba oṣuwọn (ti wọn) ni ọdọ awọn enia nwọn a gba (oṣuwọn nã) ni kikun.

الَّذِينَ إِذَا اكْتَالُوا عَلَى النَّاسِ يَسْتَوْفُونَ ﴿٢﴾

**3.** Ṣugbọn nigbati awọn ba fẹ wọn fun (enia) nwọn o din i kù (kò ni pe).

وَإِذَا كَالُوهُمْ أَو وَّزَنُوهُمْ يُخْسِرُونَ ﴿٣﴾

**4.** Awọn wọnyi nwọn kò wa mọ amọdaju ni pe a o gbe wọn dide.

أَلَا يَظُنُّ أُولَٰٓئِكَ أَنَّهُم مَّبْعُوثُونَ ﴿٤﴾

**5.** Ni ọjọ kan ti o tobi ni?

لِيَوْمٍ عَظِيمٍ ﴿٥﴾

**6.** Ọjọ ti awọn enia yio duro niwaju Oluwa gbogbo ẹda.

يَوْمَ يَقُومُ النَّاسُ لِرَبِّ الْعَالَمِينَ ﴿٦﴾

**7.** Agbẹdọ o, dajudaju akọlẹ ti awọn ẹni buburu wa ninu «Sijiini».

كَلَّا إِنَّ كِتَابَ الْفُجَّارِ لَفِي سِجِّينٍ ﴿٧﴾

**8.** Kini yio mu ọ mọ amọdaju ohun ti o njẹ «Sijiini» nã?

وَمَا أَدْرَاكَ مَا سِجِّينٌ ﴿٨﴾

**9.** Akọlẹ kan ti a ti lẹ pa.

كِتَابٌ مَّرْقُومٌ ﴿٩﴾

**10.** Egbẽ ni ni ọjọ na fun awọn ti o pe ododo nirọ.

وَيْلٌ يَوْمَئِذٍ لِّلْمُكَذِّبِينَ ﴿١٠﴾

**11.** Awọn ẹniti nwọn pe ọjọ ẹsan nirọ.

ٱلَّذِينَ يُكَذِّبُونَ بِيَوْمِ ٱلدِّينِ ﴿١١﴾

**12.** Ẹnikan kò ni pe e nirọ ayafi olukọja ẹnu-ãlà, ẹlẹṣẹ.

وَمَا يُكَذِّبُ بِهِۦٓ إِلَّا كُلُّ مُعْتَدٍ أَثِيمٍ ﴿١٢﴾

**13.** Nigbati nwọn ba ké awọn ãyàh Wa fun u, a sọpe: Awọn itan lailai ni (awọnyi).

إِذَا تُتْلَىٰ عَلَيْهِ ءَايَٰتُنَا قَالَ أَسَٰطِيرُ ٱلْأَوَّلِينَ ﴿١٣﴾

**14.** Rara o, ọrọ kò jẹ bẽ̃, ohun ti nwọn ṣe nişẹ lo jọba si wọn lọkàn.

كَلَّا ۖ بَلْ ۜ رَانَ عَلَىٰ قُلُوبِهِم مَّا كَانُوا۟ يَكْسِبُونَ ﴿١٤﴾

**15.** Dajudaju ni ọjọ na a o fi gàgã si ãrin wọn, nwọn kò ni ri Oluwa wọn.

كَلَّآ إِنَّهُمْ عَن رَّبِّهِمْ يَوْمَئِذٍ لَّمَحْجُوبُونَ ﴿١٥﴾

**16.** Lẹhinna nwọn o wọ ina Jahimi.

ثُمَّ إِنَّهُمْ لَصَالُوا۟ ٱلْجَحِيمِ ﴿١٦﴾

**17.** Lẹhinna a o sọ fun wọn pe: Eyi ni ohun ti ẹnyin pe nirọ.

ثُمَّ يُقَالُ هَٰذَا ٱلَّذِى كُنتُم بِهِۦ تُكَذِّبُونَ ﴿١٧﴾

**18.** Dajudaju akọlẹ̀ ti awọn oniwa rere yio wa ninu Illiyinà.

كَلَّآ إِنَّ كِتَٰبَ ٱلْأَبْرَارِ لَفِى عِلِّيِّينَ ﴿١٨﴾

**19.** Kini o le mu ọ mọ ohun ti njẹ Illiyinà nã?

وَمَآ أَدْرَىٰكَ مَا عِلِّيُّونَ ﴿١٩﴾

**20.** Akọsilẹ kan ti a ti lẹ̀ pa.

كِتَٰبٌ مَّرْقُومٌ ﴿٢٠﴾

**21.** Awọn ti a sunmọ (Ọlọhun) wọn jẹri si i.

يَشْهَدُهُ ٱلْمُقَرَّبُونَ ﴿٢١﴾

**22.** Dajudaju awọn oniwa rere nwọn yio wa ninu idunnu ati igbadun.

إِنَّ ٱلْأَبْرَارَ لَفِى نَعِيمٍ ﴿٢٢﴾

**23.** Nwọn o ma wo ran, lori ibusun.

عَلَى ٱلْأَرَآئِكِ يَنظُرُونَ ﴿٢٣﴾

**24.** Irę yio ma ri ti tutù gbę̀dęgbę̀dę ti idęra (ti yio han) ninu oju wǫn.

تَعْرِفُ فِي وُجُوهِهِمْ نَضْرَةَ ٱلنَّعِيمِ ﴿٢٤﴾

**25.** A o ma fun wǫn mu, nkan mimu ti a ti de pa.

يُسْقَوْنَ مِن رَّحِيقٍ مَّخْتُومٍ ﴿٢٥﴾

**26.** Ipari rę̀ yio ję (turare) Alimisiki; awǫn ti nwǫn ba fę şe alapantete ki nwǫn şé e sibi eyi.

خِتَٰمُهُۥ مِسْكٌ ۚ وَفِي ذَٰلِكَ فَلْيَتَنَافَسِ ٱلْمُتَنَٰفِسُونَ ﴿٢٦﴾

**27.** Ohun ti a fi ro o pǫ ni «Tasnĩm».

وَمِزَاجُهُۥ مِن تَسْنِيمٍ ﴿٢٧﴾

**28.** Orisun omi kan ni ti awǫn ęniti o sunmǫ (Ǫlǫhun) yio ma mu nibę.

عَيْنًا يَشْرَبُ بِهَا ٱلْمُقَرَّبُونَ ﴿٢٨﴾

**29.** Dajudaju awǫn ęniti nwǫn dęşę, nwǫn ti mbę ninu awǫn ti nwǫn nfi awǫn onigbagbǫ ręrin.

إِنَّ ٱلَّذِينَ أَجْرَمُوا۟ كَانُوا۟ مِنَ ٱلَّذِينَ ءَامَنُوا۟ يَضْحَكُونَ ﴿٢٩﴾

**30.** Nigbati nwǫn ba nkǫja lǫ lara wǫn, nwǫn o ma şęju si ara wǫn (wǫn o ma fi ǫwǫ tǫ ara wǫn).

وَإِذَا مَرُّوا۟ بِهِمْ يَتَغَامَزُونَ ﴿٣٠﴾

**31.** Nigbati nwǫn ba pada si ǫdǫ awǫn enia wǫn, nwǫn o pada pęlu igberaga.

وَإِذَا ٱنقَلَبُوٓا۟ إِلَىٰٓ أَهْلِهِمُ ٱنقَلَبُوا۟ فَكِهِينَ ﴿٣١﴾

**32.** Atipe nigbati nwǫn ba ri wǫn, nwǫn o sǫpe: Dajudaju awǫn wǫnyi ti şina lǫ.

وَإِذَا رَأَوْهُمْ قَالُوٓا۟ إِنَّ هَٰٓؤُلَآءِ لَضَآلُّونَ ﴿٣٢﴾

**33.** Bęni a kò ran wǫn ni oluşǫ fun wǫn.

وَمَآ أُرْسِلُوا۟ عَلَيْهِمْ حَٰفِظِينَ ﴿٣٣﴾

**34.** Şugbǫn loni awǫn onigbagbǫ ododo ni nwǫn o ma fi awǫn alaigbagbǫ ręrin.

فَٱلْيَوْمَ ٱلَّذِينَ ءَامَنُوا۟ مِنَ ٱلْكُفَّارِ يَضْحَكُونَ ﴿٣٤﴾

**35.** Nwọn o ma wo ran, lori ibusun.

عَلَى ٱلۡأَرَآئِكِ يَنظُرُونَ ٣٥

**36.** Njẹ a san awọn alaigbagbọ ni ẹ san ohun ti nwọn se nisẹ?

هَلۡ ثُوِّبَ ٱلۡكُفَّارُ مَا كَانُواْ يَفۡعَلُونَ ٣٦

## *(84) Suratul - Inşikọki*




*Ni orukọ Ọlọhun Ajọkẹ aiye, Aşakẹ ọrun.*

بِسۡمِ ٱللَّهِ ٱلرَّحۡمَٰنِ ٱلرَّحِيمِ

**1.** Nigbati sanma ba bu pẹ̃.

إِذَا ٱلسَّمَآءُ ٱنشَقَّتۡ ١

**2.** Yio si gbọ ti Oluwa rẹ̀; yio si mu u şe nişẹ ni bi oti jẹ dandan fun u lati se.

وَأَذِنَتۡ لِرَبِّهَا وَحُقَّتۡ ٢

**3.** Ati nigbati nwọn ba ngbà ilẹ̀ laye si i.

وَإِذَا ٱلۡأَرۡضُ مُدَّتۡ ٣

**4.** Ti yio ju gbogbo ohun ti o wa ninu rẹ̀ sita ti yio şofo.

وَأَلۡقَتۡ مَا فِيهَا وَتَخَلَّتۡ ٤

**5.** Yio si gbọ ti Oluwa rẹ̀; yio si mu u şe nişẹ ni bi oti jẹ dandan fun u lati se.

وَأَذِنَتۡ لِرَبِّهَا وَحُقَّتۡ ٥

**6.** Irẹ enia dajudaju o jẹ olugbiyanju lati pade Oluwa rẹ ni igbiyanju gidi; o si pade rẹ.

يَٰٓأَيُّهَا ٱلۡإِنسَٰنُ إِنَّكَ كَادِحٌ إِلَىٰ رَبِّكَ كَدۡحٗا فَمُلَٰقِيهِ ٦

**7.** Ẹniti o ba fi ọwọ-ọtun gba akọlẹ̀ tirẹ̀.

فَأَمَّا مَنۡ أُوتِيَ كِتَٰبَهُۥ بِيَمِينِهِۦ ٧

**8.** Nigbana oniyẹn a o ba a şiro (işẹ rẹ) ni işiro ti o rọrũn.

فَسَوۡفَ يُحَاسَبُ حِسَابٗا يَسِيرٗا ٨

**9.** Atipe yio pada wa ba awọn enia rẹ ni ẹniti ndunnu.

وَيَنقَلِبُ إِلَىٰٓ أَهۡلِهِۦ مَسۡرُورٗا ٩

**10.** Atipe ẹniti a ba gba ẹhin fun ni akọlẹ̀ tirẹ̀.

وَأَمَّا مَنْ أُوتِيَ كِتَٰبَهُۥ وَرَآءَ ظَهْرِهِۦ ﴿١٠﴾

**11.** Yio ke ibosi egbé.

فَسَوْفَ يَدْعُوا۟ ثُبُورًا ﴿١١﴾

**12.** Yio si wọ ina jonijoni.

وَيَصْلَىٰ سَعِيرًا ﴿١٢﴾

**13.** Dajudaju o ti wa larin awọn enia rẹ̀ ti o ndunnu.

إِنَّهُۥ كَانَ فِىٓ أَهْلِهِۦ مَسْرُورًا ﴿١٣﴾

**14.** Dajudaju on ro pe on kò ni pada (si ọdọ Oluwa rẹ̀).

إِنَّهُۥ ظَنَّ أَن لَّن يَحُورَ ﴿١٤﴾

**15.** Bẹẹni, dajudaju Oluwa rẹ̀ ti ri i.

بَلَىٰٓ إِنَّ رَبَّهُۥ كَانَ بِهِۦ بَصِيرًا ﴿١٥﴾

**16.** Mo fi awonpapa-sanma bura.

فَلَآ أُقْسِمُ بِٱلشَّفَقِ ﴿١٦﴾

**17.** Ati oru ati ohun ti o nba a rin.

وَٱلَّيْلِ وَمَا وَسَقَ ﴿١٧﴾

**18.** Ati oşupa nigbati o ba degba (ti imọlẹ rẹ ba pe).

وَٱلْقَمَرِ إِذَا ٱتَّسَقَ ﴿١٨﴾

**19.** Dajudaju ẹnyin yio ma ti ipele kan wọ ipele kan.

لَتَرْكَبُنَّ طَبَقًا عَن طَبَقٍ ﴿١٩﴾

**20.** Kinişe wọn ti nwọn kò fi gbagbọ lododo?

فَمَا لَهُمْ لَا يُؤْمِنُونَ ﴿٢٠﴾

**21.** Atipe nigbati a ba nke Al-Kurani fun wọn, nwọn ki fi ori balẹ̀.

وَإِذَا قُرِئَ عَلَيْهِمُ ٱلْقُرْءَانُ لَا يَسْجُدُونَ ۩ ﴿٢١﴾

**22.** Bẹẹkọ, awọn alaigbagbọ ni nwọn npe (e) nirọ.

بَلِ ٱلَّذِينَ كَفَرُوا۟ يُكَذِّبُونَ ﴿٢٢﴾

**23.** Atipe Ọlọhun lo mọ̀ julọ nipa ohun ti nwọn gbe pamọ (sinu ọkàn wọn).

وَٱللَّهُ أَعْلَمُ بِمَا يُوعُونَ ﴿٢٣﴾

**24.** Nitorina fun wọn niro iyà ẹlẹtaelero.

فَبَشِّرْهُم بِعَذَابٍ أَلِيمٍ ٢٤

**25.** Ayafi awọn ti nwọn ni igbagbọ ododo ti nwọn nṣe iṣẹ rere, ẹsan ti kò ni lopin ni ti wọn.

إِلَّا ٱلَّذِينَ ءَامَنُوا۟ وَعَمِلُوا۟ ٱلصَّٰلِحَٰتِ لَهُمْ أَجْرٌ غَيْرُ مَمْنُونٍۭ ٢٥

## *(85) Suratul - Burũji*




*Ni orukọ Ọlọhun Ajọkẹ aiye, Aṣakẹ ọrun.*

بِسْمِ ٱللَّهِ ٱلرَّحْمَٰنِ ٱلرَّحِيمِ

**1.** Mo fi sanma oni «burũji» bura.

وَٱلسَّمَآءِ ذَاتِ ٱلْبُرُوجِ ١

**2.** Ati ọjọ ti a ṣe adehun nã (bura).

وَٱلْيَوْمِ ٱلْمَوْعُودِ ٢

**3.** Ati olujẹri ati ohun ti njẹri le lori.

وَشَاهِدٍ وَمَشْهُودٍ ٣

**4.** A ṣẹbi le awọn ti o gbẹ koto.

قُتِلَ أَصْحَٰبُ ٱلْأُخْدُودِ ٤

**5.** Ina ti nwọn nko.

ٱلنَّارِ ذَاتِ ٱلْوَقُودِ ٥

**6.** Nigbati nwọn joko si eti rẹ.

إِذْ هُمْ عَلَيْهَا قُعُودٌ ٦

**7.** Atipe nwọn jẹri si ohun ti nwọn ṣe fun awọn onigbagbọ ododo.

وَهُمْ عَلَىٰ مَا يَفْعَلُونَ بِٱلْمُؤْمِنِينَ شُهُودٌ ٧

**8.** Kòsi ohun ti nwọn tori rẹ jẹ wọn niyà fun ju pe nwọn gba Ọlọhun gbọ, Alagbara, Ẹniti ọpẹ tọ si.

وَمَا نَقَمُوا۟ مِنْهُمْ إِلَّآ أَن يُؤْمِنُوا۟ بِٱللَّهِ ٱلْعَزِيزِ ٱلْحَمِيدِ ٨

**9.** Ẹniti O ni ijọba ti sanma ati ilẹ. Atipe Ọlọhun ni Ẹlẹri lori gbogbo nkan.

ٱلَّذِى لَهُۥ مُلْكُ ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَٱلْأَرْضِ ۚ وَٱللَّهُ عَلَىٰ كُلِّ شَىْءٍ شَهِيدٌ ٩

**10.** Dajudaju awọn ẹniti nwọn nnilara, awọn onigbagbọ ododo ọkunrin ati awọn onigbagbọ ododo obirin ti nwọn kò si ronupiwada, iyà ina Jahannama mbẹ fun wọn, iyà ina jonijoni si mbẹ fun wọn.

إِنَّ ٱلَّذِينَ فَتَنُوا۟ ٱلْمُؤْمِنِينَ وَٱلْمُؤْمِنَٰتِ ثُمَّ لَمْ يَتُوبُوا۟ فَلَهُمْ عَذَابُ جَهَنَّمَ وَلَهُمْ عَذَابُ ٱلْحَرِيقِ ١٠

**11.** Dajudaju awọn ẹniti o gbagbọ ni ododo ti nwọn si nṣe iṣẹ rere awọn ọgba idẹra wà fun wọn, ti awọn odo nṣan ni isalẹ̀ wọn. Iyẹn ni erenjẹ ti o tobi.

إِنَّ ٱلَّذِينَ ءَامَنُوا۟ وَعَمِلُوا۟ ٱلصَّٰلِحَٰتِ لَهُمْ جَنَّٰتٌ تَجْرِى مِن تَحْتِهَا ٱلْأَنْهَٰرُ ذَٰلِكَ ٱلْفَوْزُ ٱلْكَبِيرُ ١١

**12.** Dajudaju ijẹniyà ti Oluwa rẹ le pupọ.

إِنَّ بَطْشَ رَبِّكَ لَشَدِيدٌ ١٢

**13.** Dajudaju On lo pilẹ̀ (da ẹda) On ni O ma tun u da.

إِنَّهُۥ هُوَ يُبْدِئُ وَيُعِيدُ ١٣

**14.** On na ni Alaforiji, Onifẹ.

وَهُوَ ٱلْغَفُورُ ٱلْوَدُودُ ١٤

**15.** On lo ni Itẹ-Ọla, Abọ̀wọ̀.

ذُو ٱلْعَرْشِ ٱلْمَجِيدُ ١٥

**16.** Aṣe-ohun ti o-wu U ni.

فَعَّالٌ لِّمَا يُرِيدُ ١٦

**17.** Njẹ iro awọn ọmọ-ogun ni ti wa ba Ọ bi?

هَلْ أَتَىٰكَ حَدِيثُ ٱلْجُنُودِ ١٧

**18.** ti Firiaona ati Samuda?

فِرْعَوْنَ وَثَمُودَ ١٨

**19.** Bẹẹkọ awọn alaigbagbọ wa ninu pipe ododo nirọ.

بَلِ ٱلَّذِينَ كَفَرُوا۟ فِى تَكْذِيبٍ ١٩

**20.** Bẹsini Ọlọhun ti ka wọn mọ (ni gbogbo àyè).

وَٱللَّهُ مِن وَرَآئِهِم مُّحِيطٌۢ ٢٠

**21.** Ṣugbọn on Al-Kurani jẹ titobi.

بَلْ هُوَ قُرْءَانٌ مَّجِيدٌ ٢١

**22.** Ninu wala ti a nṣọ.

فِى لَوْحٍ مَّحْفُوظٍۭ ٢٢

## (86) Suratul - Tọ̃riki




*Ni orukọ Ọlọhun Ajọkẹ aiye,*
*Aṣakẹ ọrun.*

بِسۡمِ ٱللَّهِ ٱلرَّحۡمَٰنِ ٱلرَّحِيمِ

**1.** Mo fi sanma bura ati awọn ohun ti o nde loru (Tọ̃riki).

وَٱلسَّمَآءِ وَٱلطَّارِقِ ١

**2.** Atipe kini yio fi mọ ọ kini ade loru nã jẹ?

وَمَآ أَدۡرَىٰكَ مَا ٱلطَّارِقُ ٢

**3.** Irawọ ti (imọlẹ rẹ̀) ntan roro ni.

ٱلنَّجۡمُ ٱلثَّاقِبُ ٣

**4.** Kòsi ẹmi kan ti o wà laijẹ pe ki oluṣọ kan wà lori rẹ̀ ti o nṣọ ọ.

إِن كُلُّ نَفۡسٖ لَّمَّا عَلَيۡهَا حَافِظٞ ٤

**5.** Nitorina ki enia woye si ohun ti a fi da a.

فَلۡيَنظُرِ ٱلۡإِنسَٰنُ مِمَّ خُلِقَ ٥

**6.** A da a lati inu omi ti o ntu jade.

خُلِقَ مِن مَّآءٖ دَافِقٖ ٦

**7.** O nyọ jade lati ãrin ibadi ati awọn egun igbaiya.

يَخۡرُجُ مِنۢ بَيۡنِ ٱلصُّلۡبِ وَٱلتَّرَآئِبِ ٧

**8.** Dajudaju On ni agbara lori didapada rẹ̀.

إِنَّهُۥ عَلَىٰ رَجۡعِهِۦ لَقَادِرٞ ٨

**9.** Ni ọjọ ti awọn aṣiri yio tu.

يَوۡمَ تُبۡلَى ٱلسَّرَآئِرُ ٩

**10.** Kò ni si agbara kan fun u kò si ni si alaranṣe kan.

فَمَا لَهُۥ مِن قُوَّةٖ وَلَا نَاصِرٖ ١٠

**11.** Mo fi sanma bura ti o ni ohun ti o ndẹhin walẹ.

وَٱلسَّمَآءِ ذَاتِ ٱلرَّجۡعِ ١١

**12.** Ati ilẹ̀ ti o nbu pẹ̀pẹ̀!

وَٱلۡأَرۡضِ ذَاتِ ٱلصَّدۡعِ ١٢

**13.** Dajudaju on (Al-Kurani) jẹ ọ̀rọ̀ kan ti o la alaye de opin.

إِنَّهُۥ لَقَوۡلٞ فَصۡلٞ ١٣

وَمَا هُوَ بِٱلۡهَزۡلِ ﴿١٤﴾

**14.** Atipe on ki iṣe ọ̀rọ̀ awadà.

إِنَّهُمۡ يَكِيدُونَ كَيۡدٗا ﴿١٥﴾

**15.** Dajudaju nwọn nda ete lọna kan.

وَأَكِيدُ كَيۡدٗا ﴿١٦﴾

**16.** Emi nã si nwé-èwé lọna kan.

فَمَهِّلِ ٱلۡكَٰفِرِينَ أَمۡهِلۡهُمۡ رُوَيۡدَۢا ﴿١٧﴾

**17.** Nitorina dẹ awọn alaigbagbọ lẹkẹ ju wọn silẹ̀ fun igba diẹ.

## *(87) Suratul - A'alã*

سُورَةُ الأَعۡلَى

*Ni orukọ Ọlọhun Ajọkẹ aiye, Aṣakẹ ọrun.*

بِسۡمِ ٱللَّهِ ٱلرَّحۡمَٰنِ ٱلرَّحِيمِ

سَبِّحِ ٱسۡمَ رَبِّكَ ٱلۡأَعۡلَى ﴿١﴾

**1.** Ṣe afọmọ orukọ Oluwa rẹ ti O ga julọ (A'lã).

ٱلَّذِي خَلَقَ فَسَوَّىٰ ﴿٢﴾

**2.** Ẹniti O da ẹda ti O ṣe (e) dọgbadọgba.

وَٱلَّذِي قَدَّرَ فَهَدَىٰ ﴿٣﴾

**3.** Atipe O pebubu (ẹda) O si fi mọna.

وَٱلَّذِيٓ أَخۡرَجَ ٱلۡمَرۡعَىٰ ﴿٤﴾

**4.** Atipe On ni Ẹniti O yọ koriko tutu jade.

فَجَعَلَهُۥ غُثَآءً أَحۡوَىٰ ﴿٥﴾

**5.** O si sọ (koriko na) di gbigbẹ ti o dudu.

سَنُقۡرِئُكَ فَلَا تَنسَىٰٓ ﴿٦﴾

**6.** Awa yio ke e fun ọ, ti irẹ kò fi ni gbagbe.

إِلَّا مَا شَآءَ ٱللَّهُۚ إِنَّهُۥ يَعۡلَمُ ٱلۡجَهۡرَ وَمَا يَخۡفَىٰ ﴿٧﴾

**7.** Ayafi ohun ti Ọlọhun ba fẹ, dajudaju On ni O mọ ohun ti o han gbangba ati ohun ti o pamọ.

وَنُيَسِّرُكَ لِلۡيُسۡرَىٰ ﴿٨﴾

**8.** A o si ṣe ni irọrun fun ọ ọna ti o rọrun (awọn isẹ rere).

فَذَكِّرْ إِن نَّفَعَتِ الذِّكْرَىٰ ﴿٩﴾

**9.** Nitorina ki o mã şe işinileti, nigbati isinileti naa ba wulo.

سَيَذَّكَّرُ مَن يَخْشَىٰ ﴿١٠﴾

**10.** Ẹniti o npaiya (Ọlọhun) yio ma tẹti si i.

وَيَتَجَنَّبُهَا الْأَشْقَى ﴿١١﴾

**11.** Bẹ si ni oloriburuku yio ma takete si i.

الَّذِي يَصْلَى النَّارَ الْكُبْرَىٰ ﴿١٢﴾

**12.** Ẹniti yio wọ ina ti o tobi.

ثُمَّ لَا يَمُوتُ فِيهَا وَلَا يَحْيَىٰ ﴿١٣﴾

**13.** Lẹhinna kò ni ku ninu rẹ̀ bẹ si ni kò ni jẹ abẹmi.

قَدْ أَفْلَحَ مَن تَزَكَّىٰ ﴿١٤﴾

**14.** Dajudaju ẹniti o ba şe mimọ́ ti jere.

وَذَكَرَ اسْمَ رَبِّهِ فَصَلَّىٰ ﴿١٥﴾

**15.** Ti o si nranti orukọ Oluwa (Ọba) rẹ̀ ti o si nkirun.

بَلْ تُؤْثِرُونَ الْحَيَاةَ الدُّنْيَا ﴿١٦﴾

**16.** Şugbọn aiye ni ẹ wà maiya.

وَالْآخِرَةُ خَيْرٌ وَأَبْقَىٰ ﴿١٧﴾

**17.** Bẹ si ni ọrun lo dara julọ ti yio si ma bẹ titi (şẹ kù).

إِنَّ هَٰذَا لَفِي الصُّحُفِ الْأُولَىٰ ﴿١٨﴾

**18.** Dajudaju eyi mbẹ ninu awọn tirà ti akọkọ.

صُحُفِ إِبْرَاهِيمَ وَمُوسَىٰ ﴿١٩﴾

**19.** Tirà Ibrahima ati ti Musa.

## *(88) Suratul - Gãşiyah*




بِسْمِ اللَّهِ الرَّحْمَٰنِ الرَّحِيمِ

*Ni orukọ Ọlọhun Ajọkẹ aiye, Aşakẹ ọrun.*

هَلْ أَتَاكَ حَدِيثُ الْغَاشِيَةِ ﴿١﴾

**1.** Njẹ ọ̀rọ nipa ohun ti yio ma bo enia mọlẹ daru 'Gãşiyah' ti wa ba ọ?

وُجُوهٌ يَوْمَئِذٍ خَاشِعَةٌ ﴿٢﴾

**2.** Awọn oju kan yio dorikodo niti yẹpẹrẹ ni ọjọ na.

**3.** Yio şe wahala pupọ yio si rẹ ẹ.

عَامِلَةٌ نَّاصِبَةٌ ٣

**4.** Nwọn yio jo ina kan ti o gbona.

تَصْلَىٰ نَارًا حَامِيَةً ٤

**5.** A o fun u ni omi gbigbona mu.

تُسْقَىٰ مِنْ عَيْنٍ ءَانِيَةٍ ٥

**6.** Kòsi onjẹ kan fun wọn ayafi ẹgũn.

لَّيْسَ لَهُمْ طَعَامٌ إِلَّا مِن ضَرِيعٍ ٦

**7.** Kò ni mu wọn sanra bẹ si ni kò ni yo wọn.

لَّا يُسْمِنُ وَلَا يُغْنِي مِن جُوعٍ ٧

**8.** Awọn oju miran yio ma tutu daradara ni ọjọ na.

وُجُوهٌ يَوْمَئِذٍ نَّاعِمَةٌ ٨

**9.** Yio yọnu si ẹsan işẹ rẹ (ti o şe).

لِّسَعْيِهَا رَاضِيَةٌ ٩

**10.** Ninu ọgba idẹra ti o ga.

فِي جَنَّةٍ عَالِيَةٍ ١٠

**11.** Nwọn ko ni gbọrọ isọkusọ ninu rẹ.

لَّا تَسْمَعُ فِيهَا لَاغِيَةً ١١

**12.** Isẹlẹru omi ti o nsàn mbẹ ninu rẹ.

فِيهَا عَيْنٌ جَارِيَةٌ ١٢

**13.** Awọn ibusun ti o ga mbẹ ninu rẹ.

فِيهَا سُرُرٌ مَّرْفُوعَةٌ ١٣

**14.** Ati awọn ife ti a ti fi lelẹ.

وَأَكْوَابٌ مَّوْضُوعَةٌ ١٤

**15.** Ati awọn irọri ti a tò gbe ara wọn.

وَنَمَارِقُ مَصْفُوفَةٌ ١٥

**16.** Ati awọn itẹ ti a ti tẹ silẹ.

وَزَرَابِيُّ مَبْثُوثَةٌ ١٦

**17.** Ẽşe ti awọn kò wo rakunmi bi a ti şe da a?

أَفَلَا يَنظُرُونَ إِلَى ٱلْإِبِلِ كَيْفَ خُلِقَتْ ١٧

**18.** ki nwọn si wo sanma bi a ti gbe e ga.

وَإِلَى ٱلسَّمَآءِ كَيۡفَ رُفِعَتۡ ١٨

**19.** Ki nwọn si wo awọn òke bi a ti şe kan (a) mọlẹ̀.

وَإِلَى ٱلۡجِبَالِ كَيۡفَ نُصِبَتۡ ١٩

**20.** Ki nwọn si wo ilẹ̀ bi a ti şe tẹ ẹ nitẹ.

وَإِلَى ٱلۡأَرۡضِ كَيۡفَ سُطِحَتۡ ٢٠

**21.** Nitorina mã şe iranti. Dajudaju irẹ jẹ oluşe iranti nikan ni.

فَذَكِّرۡ إِنَّمَآ أَنتَ مُذَكِّرٞ ٢١

**22.** O kò jẹ olujẹni-nipa fun wọn.

لَّسۡتَ عَلَيۡهِم بِمُصَيۡطِرٍ ٢٢

**23.** şugbọn ẹniti o ba pẹhinda ti o şe aigbagbọ.

إِلَّا مَن تَوَلَّىٰ وَكَفَرَ ٢٣

**24.** Nitorina Ọlọhun yio jẹ ẹ niyà ti o tobi.

فَيُعَذِّبُهُ ٱللَّهُ ٱلۡعَذَابَ ٱلۡأَكۡبَرَ ٢٤

**25.** Dajudaju àbọ̀ wọn ọdọ Wa ni.

إِنَّ إِلَيۡنَآ إِيَابَهُمۡ ٢٥

**26.** Lẹhinna Awa ni A o şiro işẹ wọn.

ثُمَّ إِنَّ عَلَيۡنَا حِسَابَهُم ٢٦

## *(89) Suratul - Fajri*




*Ni orukọ Ọlọhun Ajọkẹ aiye, Aşakẹ ọrun.*

بِسۡمِ ٱللَّهِ ٱلرَّحۡمَٰنِ ٱلرَّحِيمِ

**1.** Mo fi afẹmọjumọ (Al-Fajri) bura.

وَٱلۡفَجۡرِ ١

**2.** Ati oru mẹwa kan.

وَلَيَالٍ عَشۡرٖ ٢

**3.** Ati nkan oni mejimeji ati nkan ẹyọ kanşoşo (bura).

وَٱلشَّفۡعِ وَٱلۡوَتۡرِ ٣

**4.** Ati oru nigbati o ba pẹhinda.

وَٱلَّيۡلِ إِذَا يَسۡرِ ٤

**5.** Njẹ ibura kò si ninu eyi fun onilãkaye?

هَلۡ فِي ذَٰلِكَ قَسَمٞ لِّذِي حِجۡرٍ ٥

**6.** Njẹ iwọ kò ri bi Oluwa rẹ ti ṣe pẹlu awọn ara Ãdi.

أَلَمۡ تَرَ كَيۡفَ فَعَلَ رَبُّكَ بِعَادٍ ٦

**7.** (Awọn iran) Irama, awọn olopogigun gbọnnàgbọnnà.

إِرَمَ ذَاتِ ٱلۡعِمَادِ ٧

**8.** Awọn ti a kò da irufẹ wọn sinu ilu.

ٱلَّتِي لَمۡ يُخۡلَقۡ مِثۡلُهَا فِي ٱلۡبِلَٰدِ ٨

**9.** Ati awọn Samudawa, awọn ti ngbẹ inu apata (ni ile gbigbe) ninu afonifoji.

وَثَمُودَ ٱلَّذِينَ جَابُواْ ٱلصَّخۡرَ بِٱلۡوَادِ ٩

**10.** Ati Firiaona elẽkàn (ti o fi npa awọn enia).

وَفِرۡعَوۡنَ ذِي ٱلۡأَوۡتَادِ ١٠

**11.** Awọn ni ẹniti o ṣe aṣeju ninu ilu.

ٱلَّذِينَ طَغَوۡاْ فِي ٱلۡبِلَٰدِ ١١

**12.** Ti nwọn si ṣe ibajẹ pupọ sinu rẹ̀.

فَأَكۡثَرُواْ فِيهَا ٱلۡفَسَادَ ١٢

**13.** Nitorina Oluwa rẹ si da le wọn lori oriṣiriṣi iyà.

فَصَبَّ عَلَيۡهِمۡ رَبُّكَ سَوۡطَ عَذَابٍ ١٣

**14.** Dajudaju Oluwa rẹ ni Olùlugọ de wọn.

إِنَّ رَبَّكَ لَبِٱلۡمِرۡصَادِ ١٤

**15.** ṣugbọn enia nigbati Oluwa rẹ̀ ba ndan a wo, ti O pọn ọ le, ti O si ṣe idẹra fun u, nigbana a ma sọpe: Oluwa mi ti pọn mi le.

فَأَمَّا ٱلۡإِنسَٰنُ إِذَا مَا ٱبۡتَلَىٰهُ رَبُّهُۥ فَأَكۡرَمَهُۥ وَنَعَّمَهُۥ فَيَقُولُ رَبِّيٓ أَكۡرَمَنِ ١٥

**16.** Ṣugbọn ti O ba dan a wò ti O ba din arisiki rẹ̀ ku, nigbana a mã sọpe: Oluwa mi tẹ mi.

وَأَمَّآ إِذَا مَا ٱبۡتَلَىٰهُ فَقَدَرَ عَلَيۡهِ رِزۡقَهُۥ فَيَقُولُ رَبِّيٓ أَهَٰنَنِ ١٦

**17.** Rara o, ki işe bẹ, ẹnyin ni ẹ ki işe ẹtọ fun ọmọ-orukan.

كَلَّا بَل لَّا تُكْرِمُونَ ٱلْيَتِيمَ ﴿١٧﴾

**18.** Ẹ ki igba ara nyin niyanju lati fun talaka ni onjẹ.

وَلَا تَحَٰٓضُّونَ عَلَىٰ طَعَامِ ٱلْمِسْكِينِ ﴿١٨﴾

**19.** Ẹ si ma njẹ awọn ogun ni ijẹkujẹ.

وَتَأْكُلُونَ ٱلتُّرَاثَ أَكْلًا لَّمًّا ﴿١٩﴾

**20.** Atipe ẹ ni ifẹ si owó pupọ jù.

وَتُحِبُّونَ ٱلْمَالَ حُبًّا جَمًّا ﴿٢٠﴾

**21.** Rara o, nigbati a ba mi ilẹ̀ ni mimi.

كَلَّآ إِذَا دُكَّتِ ٱلْأَرْضُ دَكًّا دَكًّا ﴿٢١﴾

**22.** Atipe Oluwa rẹ yio de, awọn Malaika yio si tò ni titò.

وَجَآءَ رَبُّكَ وَٱلْمَلَكُ صَفًّا صَفًّا ﴿٢٢﴾

**23.** A o mu ina Jahannama wa ni ọjọ na. Ni ọjọ na enia yio ranti, õre wo ni iranti na yio şe fun u.

وَجِاْىٓءَ يَوْمَئِذٍۭ بِجَهَنَّمَ ۚ يَوْمَئِذٍ يَتَذَكَّرُ ٱلْإِنسَٰنُ وَأَنَّىٰ لَهُ ٱلذِّكْرَىٰ ﴿٢٣﴾

**24.** Yio sọpe: Yẽ, o mà şe lara mi ti nkò ti (işẹ rere) şiwaju fun ẹmi mi.

يَقُولُ يَٰلَيْتَنِى قَدَّمْتُ لِحَيَاتِى ﴿٢٤﴾

**25.** Ni ọjọ nã ẹnikan kò le fi iyà Rẹ̀ jẹ enia bi kòşe On (Ọlọhun).

فَيَوْمَئِذٍ لَّا يُعَذِّبُ عَذَابَهُۥٓ أَحَدٌ ﴿٢٥﴾

**26.** Bẹ si ni ẹnikan kò le dè enia ni igbekùn Rẹ̀ bikòşe On (Ọlọhun).

وَلَا يُوثِقُ وَثَاقَهُۥٓ أَحَدٌ ﴿٢٦﴾

**27.** Irẹ ẹmi onifaiyabalẹ̀.

يَٰٓأَيَّتُهَا ٱلنَّفْسُ ٱلْمُطْمَئِنَّةُ ﴿٢٧﴾

**28.** pada tọ Oluwa rẹ lọ ni ẹniti o yọnu si (ẹsan Oluwa), ni ẹniti a yọnu si (lọdọ Oluwa rẹ̀).

ٱرْجِعِىٓ إِلَىٰ رَبِّكِ رَاضِيَةً مَّرْضِيَّةً ﴿٢٨﴾

**29.** Nitorina ki o wọle si ãrin awọn ẹrusin Mi.

فَٱدْخُلِى فِى عِبَٰدِى ﴿٢٩﴾

**30.** (Ki o) si wọnu ọgba-idẹra Mi.

وَٱدۡخُلِي جَنَّتِي ٣٠

## *(90) Suratul - Baladi*



*Ni orukọ Ọlọhun Ajọkẹ aiye, Aṣakẹ ọrun.*

بِسۡمِ ٱللَّهِ ٱلرَّحۡمَٰنِ ٱلرَّحِيمِ

**1.** Mo fi ilu yi bura.

لَآ أُقۡسِمُ بِهَٰذَا ٱلۡبَلَدِ ١

**2.** Atipe ojẹ ẹtọ fun ẹ ninu ilu yi (lati fi iya jẹ awọn alaigbagbọ-eyiun ni ọjọ isẹgun makkah).

وَأَنتَ حِلُّۢ بِهَٰذَا ٱلۡبَلَدِ ٢

**3.** Ati òbi ati ẹniti o bi.

وَوَالِدٖ وَمَا وَلَدَ ٣

**4.** Dajudaju Awa ti da enia sinu wahala.

لَقَدۡ خَلَقۡنَا ٱلۡإِنسَٰنَ فِي كَبَدٍ ٤

**5.** On ha nrò ni pe ẹnikẹni kò ni sa agbara le on lori ni?

أَيَحۡسَبُ أَن لَّن يَقۡدِرَ عَلَيۡهِ أَحَدٞ ٥

**6.** On sọpe: Mo ti padanu ọpọlọpọ owó.

يَقُولُ أَهۡلَكۡتُ مَالٗا لُّبَدًا ٦

**7.** On ha nro pe ẹnikankan kò ri on ni?

أَيَحۡسَبُ أَن لَّمۡ يَرَهُۥٓ أَحَدٌ ٧

**8.** Njẹ Awa kò ti ṣe oju meji fun u.

أَلَمۡ نَجۡعَل لَّهُۥ عَيۡنَيۡنِ ٨

**9.** Ati ahọn kan ati ètè meji.

وَلِسَانٗا وَشَفَتَيۡنِ ٩

**10.** Atipe Awa ti fi ọna meji ti o yanju mọ̀ ọ?

وَهَدَيۡنَٰهُ ٱلنَّجۡدَيۡنِ ١٠

**11.** Ṣugbọn kiloṣe ti kò sure kò si oju ọna oke lati pan (Akabà).

فَلَا ٱقۡتَحَمَ ٱلۡعَقَبَةَ ١١

**12.** Kini o le mu ọ mọ ọna oke (Akabà) na.

وَمَآ أَدۡرَىٰكَ مَا ٱلۡعَقَبَةُ ١٢

**13.** (On na ni) ki o sọ ẹru di ọmọ.

فَكُّ رَقَبَةٍ ﴿١٣﴾

**14.** Tabi fifun (awọn enia) ni onjẹ ni ọjọ ebi.

أَوۡ إِطۡعَٰمٞ فِي يَوۡمٖ ذِي مَسۡغَبَةٖ ﴿١٤﴾

**15.** ọmọ-orukan ti o sunmọ ọ.

يَتِيمٗا ذَا مَقۡرَبَةٍ ﴿١٥﴾

**16.** Tabi talaka (ti aini sọdi agbejẽ) ti o di ẹni ilẽlẹ.

أَوۡ مِسۡكِينٗا ذَا مَتۡرَبَةٖ ﴿١٦﴾

**17.** Lẹhinna o wà ninu awọn ẹniti o gbagbọ ni ododo ti nwọn ngba awọn enia niyanju pe ki nwọn ni ifarada ti nwọn tun ngba awọn enia niyanju pe ki nwọn ṣe ãnú.

ثُمَّ كَانَ مِنَ ٱلَّذِينَ ءَامَنُواْ وَتَوَاصَوۡاْ بِٱلصَّبۡرِ وَتَوَاصَوۡاْ بِٱلۡمَرۡحَمَةِ ﴿١٧﴾

**18.** Awọn wọnyi ni èrò ọwọ-ọtun.

أُوْلَٰٓئِكَ أَصۡحَٰبُ ٱلۡمَيۡمَنَةِ ﴿١٨﴾

**19.** Ṣugbọn awọn ẹniti nwọn ṣe aigbagbọ si awọn ãyah Wa, awọn ni èrò ọwọ osi.

وَٱلَّذِينَ كَفَرُواْ بِـَٔايَٰتِنَا هُمۡ أَصۡحَٰبُ ٱلۡمَشۡـَٔمَةِ ﴿١٩﴾

**20.** Lori wọn, ina ni yio bo wọn mọlẹ (ti atilẹkun rẹ).

عَلَيۡهِمۡ نَارٞ مُّؤۡصَدَةُۢ ﴿٢٠﴾

## *(91) Suratul - Ṣamsi*




*Ni orukọ Ọlọhun Ajọkẹ aiye, Aṣakẹ ọrun.*

بِسۡمِ ٱللَّهِ ٱلرَّحۡمَٰنِ ٱلرَّحِيمِ

**1.** Mo fi orùn bura ati imọlẹ rẹ.

وَٱلشَّمۡسِ وَضُحَىٰهَا ﴿١﴾

**2.** Ati oṣupa nigbati o (fi imọlẹ rẹ) tẹle e (orùn).

وَٱلۡقَمَرِ إِذَا تَلَىٰهَا ﴿٢﴾

**3.** Ati ọsan nigbati o ṣipaya (ọjọ).

وَٱلنَّهَارِ إِذَا جَلَّىٰهَا ﴿٣﴾

**4.** Ati oru nigbati o bo o daru.

وَٱلَّيۡلِ إِذَا يَغۡشَىٰهَا ٤

**5.** Ati sanma ati bi a ti şe mọ ọ.

وَٱلسَّمَآءِ وَمَا بَنَىٰهَا ٥

**6.** Ati ilẹ̀ ati titẹ rẹ̀.

وَٱلۡأَرۡضِ وَمَا طَحَىٰهَا ٦

**7.** Ati ẹmi kõkan pẹlu dida dọgbadọgba rẹ̀.

وَنَفۡسٖ وَمَا سَوَّىٰهَا ٧

**8.** Nigbana O fi mọ ọ ẹ̀şẹ rẹ̀ ati ipa ofin (Ọlọhun) mọ rẹ̀.

فَأَلۡهَمَهَا فُجُورَهَا وَتَقۡوَىٰهَا ٨

**9.** Ẹniti o ba fọ ẹmi rẹ̀ mọ dajudaju eleyini ti la.

قَدۡ أَفۡلَحَ مَن زَكَّىٰهَا ٩

**10.** Ẹniti o pa ẹmi rẹ̀ loku (nipa iwa buburu) dajudaju o ti padanu.

وَقَدۡ خَابَ مَن دَسَّىٰهَا ١٠

**11.** Awọn iran Samudu ti pe otitọ nirọ nipa igbẹrù gbọnri wọn.

كَذَّبَتۡ ثَمُودُ بِطَغۡوَىٰهَآ ١١

**12.** Nigbati olori buburu julọ ninu wọn ja lọ (bi ẹran lati lọgun rakunmi).

إِذِ ٱنۢبَعَثَ أَشۡقَىٰهَا ١٢

**13.** Nigbana Ojişẹ Ọlọhun sọ fun won pe: Abo rakunmi ti Ọlọhun niyi, ẹ jẹ ki o mumi rẹ̀.

فَقَالَ لَهُمۡ رَسُولُ ٱللَّهِ نَاقَةَ ٱللَّهِ وَسُقۡيَٰهَا ١٣

**14.** Nigbana nwọn pe e ni opurọ, nwọn si gun (rakunmi na) pa. Nitorina Oluwa wọn si pa wọn rẹ nitori ẹ̀şẹ̀ wọn o si jẹ ki iparun na kari wọn.

فَكَذَّبُوهُ فَعَقَرُوهَا فَدَمۡدَمَ عَلَيۡهِمۡ رَبُّهُم بِذَنۢبِهِمۡ فَسَوَّىٰهَا ١٤

**15.** Atipe On kò paiya ohun ti o ti idi rẹ̀ jade.

وَلَا يَخَافُ عُقۡبَٰهَا ١٥

## *(92) Suratul - Laeli*

*Ni orukọ Ọlọhun Ajọkẹ aiye, Aşakẹ ọrun.*

**1.** Mo fi oru (Laelu) bura nigbati o ba bolẹ̀.

**2.** Ati ọsan nigbati o mọlẹ yàn.

**3.** Ati dida akọ ati abo.

**4.** Dajudaju ọna işẹ nyin, ọtõtọ̀ ni.

**5.** Ki ẹ ri ẹniti o ntọrẹ ti o si npaiya (Ọlọhun).

**6.** Ti o gba ohun rere si ododo.

**7.** Nitorina A o fi on şe kongẹ irọrun na.

**8.** Ki ẹ ri ẹniti o şe ahun ti o ro pe on to tan.

**9.** Ti o si pe ohun ti o dara nirọ.

**10.** Nitorina A o fi on şe kongẹ inira na.

**11.** Dukia rẹ̀ kò ni şe e ni õre kan nigbati o ba parun.

**12.** Dajudaju ti Wa ni itọnisọna.

**13.** Atipe dajudaju ti Wa ni ọ̀run ati aiye.

**14.** Nitorina Emi fi ina ti o njo fofo şe kilọkilọ fun nyin.




بِسْمِ اللَّهِ الرَّحْمَٰنِ الرَّحِيمِ

وَاللَّيْلِ إِذَا يَغْشَىٰ ﴿١﴾

وَالنَّهَارِ إِذَا تَجَلَّىٰ ﴿٢﴾

وَمَا خَلَقَ الذَّكَرَ وَالْأُنثَىٰ ﴿٣﴾

إِنَّ سَعْيَكُمْ لَشَتَّىٰ ﴿٤﴾

فَأَمَّا مَنْ أَعْطَىٰ وَاتَّقَىٰ ﴿٥﴾

وَصَدَّقَ بِالْحُسْنَىٰ ﴿٦﴾

فَسَنُيَسِّرُهُ لِلْيُسْرَىٰ ﴿٧﴾

وَأَمَّا مَن بَخِلَ وَاسْتَغْنَىٰ ﴿٨﴾

وَكَذَّبَ بِالْحُسْنَىٰ ﴿٩﴾

فَسَنُيَسِّرُهُ لِلْعُسْرَىٰ ﴿١٠﴾

وَمَا يُغْنِي عَنْهُ مَالُهُ إِذَا تَرَدَّىٰ ﴿١١﴾

إِنَّ عَلَيْنَا لَلْهُدَىٰ ﴿١٢﴾

وَإِنَّ لَنَا لَلْآخِرَةَ وَالْأُولَىٰ ﴿١٣﴾

فَأَنذَرْتُكُمْ نَارًا تَلَظَّىٰ ﴿١٤﴾

لَا يَصْلَىٰهَآ إِلَّا ٱلْأَشْقَى ﴿١٥﴾

**15.** Ti ẹnikan kò ni wọ ọ ju olori buruku lọ.

ٱلَّذِى كَذَّبَ وَتَوَلَّىٰ ﴿١٦﴾

**16.** Ẹniti o npe (otitọ) nirọ ti o ṣẹri.

وَسَيُجَنَّبُهَا ٱلْأَتْقَى ﴿١٧﴾

**17.** Atipe awọn olupaiya (Ọlọhun), a o gbewọn jinna si i.

ٱلَّذِى يُؤْتِى مَالَهُۥ يَتَزَكَّىٰ ﴿١٨﴾

**18.** Ẹniti o nfi owó rẹ̀ tọrẹ, lati fi fọ ẹ̀mi rẹ̀ mọ.

وَمَا لِأَحَدٍ عِندَهُۥ مِن نِّعْمَةٍ تُجْزَىٰٓ ﴿١٩﴾

**19.** Atipe kòsi ẹnikan ti o ni Õre idẹra kan lọdọ rẹ̀ lati fi gba ẹsan.

إِلَّا ٱبْتِغَآءَ وَجْهِ رَبِّهِ ٱلْأَعْلَىٰ ﴿٢٠﴾

**20.** Ayafi lati fi wa ojure Oluwa rẹ̀ ti O ga julọ.

وَلَسَوْفَ يَرْضَىٰ ﴿٢١﴾

**21.** Atipe laipẹ yio di ẹniti o nyọnu.

## *(93) Suratul - Dhuhã*




بِسْمِ ٱللَّهِ ٱلرَّحْمَٰنِ ٱلرَّحِيمِ

*Ni orukọ Ọlọhun Ajọkẹ aiye, Aṣakẹ ọrun.*

وَٱلضُّحَىٰ ﴿١﴾

**1.** Mo fi imọlẹ̀ iyalẹta (Dhùhã) bura.

وَٱلَّيْلِ إِذَا سَجَىٰ ﴿٢﴾

**2.** Ati òru nigbati o ba bolẹ̀ biribiri.

مَا وَدَّعَكَ رَبُّكَ وَمَا قَلَىٰ ﴿٣﴾

**3.** Oluwa rẹ kò fi ọ silẹ, kò si binu si ẹ.

وَلَلْءَاخِرَةُ خَيْرٌ لَّكَ مِنَ ٱلْأُولَىٰ ﴿٤﴾

**4.** Atipe dajudaju igbẹhin (ọrun) yio dara fun ọ ju akọkọ (aye) lọ.

وَلَسَوْفَ يُعْطِيكَ رَبُّكَ فَتَرْضَىٰٓ ﴿٥﴾

**5.** Atipe laipẹ Oluwa rẹ yio fun ọ ni ohun ti yio dun mọ ọ ninu.

**6.** Nję kò ri ọ ni ọmọ-orukan ti O si dãbo bò ọ?

أَلَمْ يَجِدْكَ يَتِيمًا فَـَٔاوَىٰ ﴿٦﴾

**7.** Atipe O ri ọ ni ẹniti kò mọ̀nà O si fi ọna mọ̀ ọ?

وَوَجَدَكَ ضَآلًّا فَهَدَىٰ ﴿٧﴾

**8.** Atipe O ri ọ ni alaini O si sọ ọ di ẹni ti o ni?

وَوَجَدَكَ عَآئِلًا فَأَغْنَىٰ ﴿٨﴾

**9.** Nitorina maşe ni ọmọ-orukan lara.

فَأَمَّا ٱلْيَتِيمَ فَلَا تَقْهَرْ ﴿٩﴾

**10.** Atipe ki o maşe kanra mọ alagbe.

وَأَمَّا ٱلسَّآئِلَ فَلَا تَنْهَرْ ﴿١٠﴾

**11.** Atipe õre idẹra Oluwa rẹ, sọ ọ jade.

وَأَمَّا بِنِعْمَةِ رَبِّكَ فَحَدِّثْ ﴿١١﴾

## *(94) Suratul - Şarhi*




*Ni orukọ Ọlọhun Ajọkẹ aiye, Aşakẹ ọrun.*

بِسْمِ ٱللَّهِ ٱلرَّحْمَٰنِ ٱلرَّحِيمِ

**1.** Nję Awa kò ti şipaya igbaiya rẹ fun ọ bi?

أَلَمْ نَشْرَحْ لَكَ صَدْرَكَ ﴿١﴾

**2.** Atipe Awa ti gbe ẹru wiwuwo rẹ kuro fun ọ.

وَوَضَعْنَا عَنكَ وِزْرَكَ ﴿٢﴾

**3.** Eyiti o wọ̀ ọ lọrùn.

ٱلَّذِىٓ أَنقَضَ ظَهْرَكَ ﴿٣﴾

**4.** A si ti gbe iranti orukọ rẹ ga fun ọ.

وَرَفَعْنَا لَكَ ذِكْرَكَ ﴿٤﴾

**5.** Dajudaju lẹhin inira irọrun mbẹ.

فَإِنَّ مَعَ ٱلْعُسْرِ يُسْرًا ﴿٥﴾

**6.** Dajudaju lẹhin inira irọrun mbẹ.

إِنَّ مَعَ ٱلْعُسْرِ يُسْرًا ﴿٦﴾

**7.** Nitorina nigbati o ba bùṣe ki o gbiyanju.

فَإِذَا فَرَغْتَ فَٱنصَبْ ﴿٧﴾

**8.** Nitorina ṣe ojukòkòrò lọ si ọ̀dọ̀ Oluwa rẹ̀.

وَإِلَىٰ رَبِّكَ فَٱرْغَب ﴿٨﴾

## *(95) Suratul - Tini*




*Ni orukọ Ọlọhun Ajọkẹ aiye, Aṣakẹ ọrun.*

بِسْمِ ٱللَّهِ ٱلرَّحْمَٰنِ ٱلرَّحِيمِ

**1.** Mo fi eso ọpọtọ (Tini) bura ati eso igielepo didun.

وَٱلتِّينِ وَٱلزَّيْتُونِ ﴿١﴾

**2.** Ati oke 'Sĩnĩna' (bura).

وَطُورِ سِينِينَ ﴿٢﴾

**3.** Ati ilu ifaiyàbalẹ yi (bura).

وَهَٰذَا ٱلْبَلَدِ ٱلْأَمِينِ ﴿٣﴾

**4.** Dajudaju A da enia ni ẹ̀yà daradara julọ.

لَقَدْ خَلَقْنَا ٱلْإِنسَٰنَ فِىٓ أَحْسَنِ تَقْوِيمٍ ﴿٤﴾

**5.** Lẹhinna A o da a pada si àyè ti o rẹlẹ̀ jù.

ثُمَّ رَدَدْنَٰهُ أَسْفَلَ سَٰفِلِينَ ﴿٥﴾

**6.** Ayafi awọn ti o gbagbọ ni ododo ti o si nhuwa rere; nitorina ẹsan ti kò ni ja mbẹ fun wọn.

إِلَّا ٱلَّذِينَ ءَامَنُوا۟ وَعَمِلُوا۟ ٱلصَّٰلِحَٰتِ فَلَهُمْ أَجْرٌ غَيْرُ مَمْنُونٍ ﴿٦﴾

**7.** Atipe tani ẹni ti otun le pe ọ lopurọ (irẹ Annabi) nipa idajọ Ọlọhun tabi isiro lẹhinna?

فَمَا يُكَذِّبُكَ بَعْدُ بِٱلدِّينِ ﴿٧﴾

**8.** Njẹ ki iṣe Ọlọhun ni O mọ ẹjọ da ju gbogbo oludajọ lọ bi?

أَلَيْسَ ٱللَّهُ بِأَحْكَمِ ٱلْحَٰكِمِينَ ﴿٨﴾

## (96) Suratul - 'Alaki



*Ni orukọ Ọlọhun Ajọkẹ aiye,*
*Aṣakẹ ọrun.*

بِسْمِ اللَّهِ الرَّحْمَٰنِ الرَّحِيمِ

**1.** Mã ke pẹlu orukọ Oluwa rẹ̀ Ẹniti O da ẹda.

اقْرَأْ بِاسْمِ رَبِّكَ الَّذِي خَلَقَ ١

**2.** O fi ẹ̀jẹ̀ didi da enia.

خَلَقَ الْإِنسَانَ مِنْ عَلَقٍ ٢

**3.** Mã ke atipe Oluwa rẹ ni Alabukun julọ.

اقْرَأْ وَرَبُّكَ الْأَكْرَمُ ٣

**4.** Ẹniti O fi kọlamu kọ ni lẹkọ.

الَّذِي عَلَّمَ بِالْقَلَمِ ٤

**5.** O kọ enia ni ohun ti kò mọ tẹlẹ̀.

عَلَّمَ الْإِنسَانَ مَا لَمْ يَعْلَمْ ٥

**6.** Ni otitọ ni, dajudaju enia jẹ alagberé.

كَلَّا إِنَّ الْإِنسَانَ لَيَطْغَىٰ ٦

**7.** Nitoripe o wò ara rẹ̀ si ọlọrọ̀.

أَن رَّآهُ اسْتَغْنَىٰ ٧

**8.** Dajudaju apadasi (rẹ̀) ọdọ Oluwa rẹ ni.

إِنَّ إِلَىٰ رَبِّكَ الرُّجْعَىٰ ٨

**9.** Njẹ irẹ ri ẹniti nkọ̀.

أَرَأَيْتَ الَّذِي يَنْهَىٰ ٩

**10.** Fun ẹrusin kan nigbati o nkirun.

عَبْدًا إِذَا صَلَّىٰ ١٠

**11.** Njẹ irẹ ri i ti o ba ṣepe o wà lori oju ọna ti o tọ.

أَرَأَيْتَ إِن كَانَ عَلَى الْهُدَىٰ ١١

**12.** Abi o ngba (awọn enia) niyanju ibẹru (Ọlọhun)?

أَوْ أَمَرَ بِالتَّقْوَىٰ ١٢

**13.** Njẹ irẹ ri ti o ba sepe o pe ododo nirọ, ti o si ṣẹri?

أَرَأَيْتَ إِن كَذَّبَ وَتَوَلَّىٰ ١٣

**14.** Kò ha mọ̀ ni pe dajudaju Ọlọhun ri (gbogbo nkan)?

أَلَمْ يَعْلَم بِأَنَّ اللَّهَ يَرَىٰ ١٤

كَلَّا لَئِن لَّمْ يَنتَهِ لَنَسْفَعًا بِالنَّاصِيَةِ ﴿١٥﴾

**15.** Ọ̀rọ kò ri bẹ, ti kò ba ṣiwọ, dajudaju A o fi àṣọṣo rẹ̀ wọ ọ.

نَاصِيَةٍ كَاذِبَةٍ خَاطِئَةٍ ﴿١٦﴾

**16.** Aṣọṣo ori opurọ, ẹlẹṣẹ̀.

فَلْيَدْعُ نَادِيَهُ ﴿١٧﴾

**17.** Ẹ jẹ ki o pe awọn alabaro rẹ̀.

سَنَدْعُ الزَّبَانِيَةَ ﴿١٨﴾

**18.** Awa yio pe awọn ọmọ̀ ogun (Wa) ti nwọn le koko.

كَلَّا لَا تُطِعْهُ وَاسْجُدْ وَاقْتَرِب ۩ ﴿١٩﴾

**19.** Bẽkọ, ma tẹle tirẹ̀, fi orikanlẹ (fun Ọlọhun) ki o si sunmọ Ọ.

## *(97) Suratul - Kọdri*



بِسْمِ اللَّهِ الرَّحْمَٰنِ الرَّحِيمِ

*Ni orukọ Ọlọhun Ajọkẹ aiye, Aṣakẹ ọrun.*

إِنَّا أَنزَلْنَاهُ فِي لَيْلَةِ الْقَدْرِ ﴿١﴾

**1.** Dajudaju Awa la sọ ọ (Al-Kurani) kalẹ̀ ni Oru Abiyi.

وَمَا أَدْرَاكَ مَا لَيْلَةُ الْقَدْرِ ﴿٢﴾

**2.** Kini ohun ti o le mu ọ mọ ohun ti Oru Abiyi nã jẹ?

لَيْلَةُ الْقَدْرِ خَيْرٌ مِّنْ أَلْفِ شَهْرٍ ﴿٣﴾

**3.** Oru Abiyi nã, o ni õre ju ẹgbẹ̀run òṣù lọ.

تَنَزَّلُ الْمَلَائِكَةُ وَالرُّوحُ فِيهَا بِإِذْنِ رَبِّهِم مِّن كُلِّ أَمْرٍ ﴿٤﴾

**4.** Awọn Malaika ati Ẹmi nã (Jibreel tabi Malaika miran) nsọkalẹ̀ ninu rẹ̀ pẹlu iyọnda Oluwa wọn fun gbogbo ọ̀rọ̀ kõkan.

سَلَامٌ هِيَ حَتَّىٰ مَطْلَعِ الْفَجْرِ ﴿٥﴾

**5.** Alãfià ni titi ilẹ̀ yio fi mọ.

## *(98) Suratul - Bayyinah*



بِسْمِ اللَّهِ الرَّحْمَٰنِ الرَّحِيمِ

*Ni orukọ Ọlọhun Ajọkẹ aiye, Aṣakẹ ọrun.*

لَمْ يَكُنِ الَّذِينَ كَفَرُوا مِنْ أَهْلِ الْكِتَابِ وَالْمُشْرِكِينَ

**1.** Awọn ti kò gbagbọ ninu onitirà ati awọn ọṣẹbọ, nwọn kò yẹ

مُنفَكِّينَ حَتَّىٰ تَأْتِيَهُمُ ٱلْبَيِّنَةُ ﴿١﴾

nwọn kò gbò (lori aigbagbọ) titi alàyẽ fi de wa ba wọn.

رَسُولٌ مِّنَ ٱللَّهِ يَتْلُوا صُحُفًا مُّطَهَّرَةً ﴿٢﴾

**2.** Ojişẹ kan lati ọdọ Ọlọhun ti o nka awọn takada mimọ́ kan.

فِيهَا كُتُبٌ قَيِّمَةٌ ﴿٣﴾

**3.** Awọn tirà ti o jẹ ojulowo wà ninu rẹ̀.

وَمَا تَفَرَّقَ ٱلَّذِينَ أُوتُوا ٱلْكِتَٰبَ إِلَّا مِنۢ بَعْدِ مَا جَآءَتْهُمُ ٱلْبَيِّنَةُ ﴿٤﴾

**4.** Atipe awọn ti a fun ni tirà kò pin kelekele lãrin ara wọn afi lẹhin ti alàye de wa ba wọn.

وَمَآ أُمِرُوٓا إِلَّا لِيَعْبُدُوا ٱللَّهَ مُخْلِصِينَ لَهُ ٱلدِّينَ حُنَفَآءَ وَيُقِيمُوا ٱلصَّلَوٰةَ وَيُؤْتُوا ٱلزَّكَوٰةَ ۚ وَذَٰلِكَ دِينُ ٱلْقَيِّمَةِ ﴿٥﴾

**5.** A kò pa wọn laşẹ ju pe ki nwọn jọsin fun Ọlọhun lọ, ki nwọn fọ ẹsin mọ̀ fun U, ki nwọn şe dẽde ki nwọn mã gbe irùn duro, ki nwọn mã yan saka atipe eyi ni ẹsin ti o duro dede.

إِنَّ ٱلَّذِينَ كَفَرُوا مِنْ أَهْلِ ٱلْكِتَٰبِ وَٱلْمُشْرِكِينَ فِى نَارِ جَهَنَّمَ خَٰلِدِينَ فِيهَآ ۚ أُولَٰٓئِكَ هُمْ شَرُّ ٱلْبَرِيَّةِ ﴿٦﴾

**6.** Dajudaju awọn alaigbagbọ ninu awọn ti a fun ni tirà ati awọn ọşẹbọ yio wà ninu ina Jahannama, ninu rẹ̀ ni nwọn yio şe gbéré si. Awọn eleyi ni ẹ̀da ti o buru.

إِنَّ ٱلَّذِينَ ءَامَنُوا وَعَمِلُوا ٱلصَّٰلِحَٰتِ أُولَٰٓئِكَ هُمْ خَيْرُ ٱلْبَرِيَّةِ ﴿٧﴾

**7.** Dajudaju awọn ti o gbagbọ ni ododo ti nwọn si nşe rere, awọn eleyi ni ẹ̀da rere.

جَزَآؤُهُمْ عِندَ رَبِّهِمْ جَنَّٰتُ عَدْنٍ تَجْرِى مِن تَحْتِهَا ٱلْأَنْهَٰرُ خَٰلِدِينَ فِيهَآ أَبَدًا ۖ رَّضِىَ ٱللَّهُ عَنْهُمْ وَرَضُوا عَنْهُ ۚ ذَٰلِكَ لِمَنْ خَشِىَ رَبَّهُۥ ﴿٨﴾

**8.** Ẹsan wọn mbẹ fun wọn lọdọ Oluwa wọn: Ọgba idẹra ibugbe ti yio wà titi ti awọn odo nşàn ni abẹ wọn,nwọn yio şe gbéré sinu rẹ̀ lailai. Inu Ọlọhun yio dùn si wọn, inu awọn na yio dùn si (ohun ti Ọlọhun şe fun wọn). Eyi wà fun awọn ti o bẹru Oluwa wọn.

## (99) *Suratul - Salsalah*




*Ni orukọ Ọlọhun Ajọkẹ aiye,*
*Aṣakẹ ọrun.*

بِسْمِ ٱللَّهِ ٱلرَّحْمَٰنِ ٱلرَّحِيمِ

**1.** Nigbati ilẹ̀ ba mi titi ni mimi rẹ̀.

إِذَا زُلْزِلَتِ ٱلْأَرْضُ زِلْزَالَهَا ﴿١﴾

**2.** Ti ilẹ̀ yio tu ẹrù wuwo inu rẹ̀ jade.

وَأَخْرَجَتِ ٱلْأَرْضُ أَثْقَالَهَا ﴿٢﴾

**3.** Enia yio sọpe: kiniṣe e?

وَقَالَ ٱلْإِنسَٰنُ مَا لَهَا ﴿٣﴾

**4.** Ọjọ na ni (ilẹ̀) yio sọ irohin rẹ̀.

يَوْمَئِذٍ تُحَدِّثُ أَخْبَارَهَا ﴿٤﴾

**5.** Nitoripe Oluwa rẹ ti ranṣẹ si i.

بِأَنَّ رَبَّكَ أَوْحَىٰ لَهَا ﴿٥﴾

**6.** Ọjọ na awọn enia yio gba ọna ọ̀tọ̃tọ̀, ki a le fi iṣẹ wọn hàn wọn.

يَوْمَئِذٍ يَصْدُرُ ٱلنَّاسُ أَشْتَاتًا لِّيُرَوْا۟ أَعْمَٰلَهُمْ ﴿٦﴾

**7.** Nitorina ẹniti o ba ṣe iṣẹ rere bi ọmọ-inagun yio ri i.

فَمَن يَعْمَلْ مِثْقَالَ ذَرَّةٍ خَيْرًا يَرَهُۥ ﴿٧﴾

**8.** Atipe ẹniti o ba ṣe iṣẹ buburu bi ọmọ-inagun yio ri i.

وَمَن يَعْمَلْ مِثْقَالَ ذَرَّةٍ شَرًّا يَرَهُۥ ﴿٨﴾

## (100) *Suratul - ’Ãdiyãti*




*Ni orukọ Ọlọhun Ajọkẹ aiye,*
*Aṣakẹ ọrun.*

بِسْمِ ٱللَّهِ ٱلرَّحْمَٰنِ ٱلرَّحِيمِ

**1.** Mo fi awọn ẹṣin ti nsare (lojuogun) ni mimi hẹlẹhẹlẹ (’Adiyãti) bura.

وَٱلْعَٰدِيَٰتِ ضَبْحًا ﴿١﴾

**2.** Ati awọn ẹṣin ti patako ẹsẹ̀ wọn nṣana.

فَٱلْمُورِيَٰتِ قَدْحًا ﴿٢﴾

**3.** Ati awọn ẹṣin ti nwọ inu ogun ni idaji.

فَٱلْمُغِيرَٰتِ صُبْحًا ﴿٣﴾

**4.** Ti nwọn si nfi i tu eruku sita.

فَأَثَرۡنَ بِهِۦ نَقۡعٗا ٤

**5.** Ti nwọn nbẹ si arin ijọ ogun (ni asiko ni).

فَوَسَطۡنَ بِهِۦ جَمۡعًا ٥

**6.** Dajudaju enia jẹ alaimore si Oluwa rẹ̀.

إِنَّ ٱلۡإِنسَٰنَ لِرَبِّهِۦ لَكَنُودٞ ٦

**7.** Atipe dajudaju lori eyi on jẹ ẹlẹri si i.

وَإِنَّهُۥ عَلَىٰ ذَٰلِكَ لَشَهِيدٞ ٧

**8.** Atipe o jẹ ẹniti o wà ifẹ ohun rere maiya.

وَإِنَّهُۥ لِحُبِّ ٱلۡخَيۡرِ لَشَدِيدٌ ٨

**9.** Abi on kò mọ̀ ni pe nigbati a ba tu jade ohun ti o mbẹ ninu awọn sāre.

۞ أَفَلَا يَعۡلَمُ إِذَا بُعۡثِرَ مَا فِي ٱلۡقُبُورِ ٩

**10.** Ti a si ṣe afihan ohun ti mbẹ ninu igbaiya.

وَحُصِّلَ مَا فِي ٱلصُّدُورِ ١٠

**11.** Dajudaju Oluwa wọn mọ̀ nipa wọn (pāpà) ni ọjọ na.

إِنَّ رَبَّهُم بِهِمۡ يَوۡمَئِذٖ لَّخَبِيرُۢ ١١

## *(101) Suratul - Kọri'ah*

سُورَةُ القَارِعَة

*Ni orukọ Ọlọhun Ajọkẹ aiye, Aṣakẹ ọrun.*

بِسۡمِ ٱللَّهِ ٱلرَّحۡمَٰنِ ٱلرَّحِيمِ

**1.** Ẹrù a kan-ni ni àiyà (Kō̩ri'ah).

ٱلۡقَارِعَةُ ١

**2.** Kini akan ni ni aiya (ẹ̀rù) nā jẹ?

مَا ٱلۡقَارِعَةُ ٢

**3.** Kini o fi (ẹrù) akan ni ni aiya nā mọ ọ?

وَمَآ أَدۡرَىٰكَ مَا ٱلۡقَارِعَةُ ٣

**4.** (On ni) ọjọ ti awọn enia yio dà gẹgẹbi afopina ti o tuka kiri.

يَوۡمَ يَكُونُ ٱلنَّاسُ كَٱلۡفَرَاشِ ٱلۡمَبۡثُوثِ ٤

**5.** Atipe awọn oke yio da gẹgẹbi owu-irun ti a gbọ̀n.

وَتَكُونُ ٱلۡجِبَالُ كَٱلۡعِهۡنِ ٱلۡمَنفُوشِ ۝٥

**6.** Ki o ri ẹniti oṣuwọn (iṣẹ rere) rẹ̀ ba tẹ̀ iwọn.

فَأَمَّا مَن ثَقُلَتۡ مَوَٰزِينُهُۥ ۝٦

**7.** On oniyẹn yio wà ninu ijaiye ti yio dùn mọ ọ.

فَهُوَ فِي عِيشَةٖ رَّاضِيَةٖ ۝٧

**8.** Atipe ẹniti oṣuwọn (iṣẹ rere) rẹ̀ ba fuyẹ.

وَأَمَّا مَنۡ خَفَّتۡ مَوَٰزِينُهُۥ ۝٨

**9.** Aye ibugbe rẹ̀ ni ina Hãwiya.

فَأُمُّهُۥ هَاوِيَةٞ ۝٩

**10.** Atipe kini yio mu ọ mọ ina Hãwiya na?

وَمَآ أَدۡرَىٰكَ مَا هِيَهۡ ۝١٠

**11.** Ina kan ti o gbona janjan ni.

نَارٌ حَامِيَةُۢ ۝١١

## *(102) Suratul - Takãsuru*



*Ni orukọ Ọlọhun Ajọkẹ aiye, Aṣakẹ ọrun.*

بِسۡمِ ٱللَّهِ ٱلرَّحۡمَٰنِ ٱلرَّحِيمِ

**1.** Wiwa ọpọ (-owó-ọmọ-) lati fi ṣe iyanran, ṣẹ nyin lori (kuro nibi iranti Ọlọhun).

أَلۡهَىٰكُمُ ٱلتَّكَاثُرُ ۝١

**2.** Titi ti ẹ fi wọ awọn sãre.

حَتَّىٰ زُرۡتُمُ ٱلۡمَقَابِرَ ۝٢

**3.** Kò ri bẹ, laipẹ ẹ mbọ wa mọ̀.

كَلَّا سَوۡفَ تَعۡلَمُونَ ۝٣

**4.** Lẹhinna kò tun ri bẹ ẹ, laipẹ ẹ mbọ wa mọ̀.

ثُمَّ كَلَّا سَوۡفَ تَعۡلَمُونَ ۝٤

**5.** Rara o, ti o ba ṣe pe ẹ mọ imọ̀ amọdaju ni.

كَلَّا لَوۡ تَعۡلَمُونَ عِلۡمَ ٱلۡيَقِينِ ۝٥

**6.** Dajudaju ẹ ba ri ina Jahimi.

لَتَرَوُنَّ ٱلۡجَحِيمَ ۝٦

**7.** Lẹhinna dajudaju ẹ o ri i ni riri aridaju.

ثُمَّ لَتَرَوُنَّهَا عَيۡنَ ٱلۡيَقِينِ ۝٧

**8.** Lẹhinna dajudaju a o bi nyin lẽrè nipa idẹra ni ọjọ na.

ثُمَّ لَتُسْـَٔلُنَّ يَوْمَئِذٍ عَنِ ٱلنَّعِيمِ ٨

## *(103) Suratul - 'Asri*




*Ni orukọ Ọlọhun Ajọkẹ aiye, Aṣakẹ ọrun.*

بِسْمِ ٱللَّهِ ٱلرَّحْمَـٰنِ ٱلرَّحِيمِ

**1.** Mo fi akoko irọ̀lẹ ('Asri) bura.

وَٱلْعَصْرِ ١

**2.** Dajudaju enia mbẹ ninu òfò.

إِنَّ ٱلْإِنسَـٰنَ لَفِى خُسْرٍ ٢

**3.** Ayafi awọn ẹniti nwọn jẹ onigbagbọ (ododo) ti nwọn si ṣe iṣẹ rere ti nwọn si ngba ara wọn niyanju ṣiṣọ ododo, nwọn si ngba awọn enia niyanju lati ni farada.

إِلَّا ٱلَّذِينَ ءَامَنُوا۟ وَعَمِلُوا۟ ٱلصَّـٰلِحَـٰتِ وَتَوَاصَوْا۟ بِٱلْحَقِّ وَتَوَاصَوْا۟ بِٱلصَّبْرِ ٣

## *(104) Suratul - Humasah*




*Ni orukọ Ọlọhun Ajọkẹ aiye, Aṣakẹ ọrun.*

بِسْمِ ٱللَّهِ ٱلرَّحْمَـٰنِ ٱلرَّحِيمِ

**1.** Egbe ki o ma ba gbogbo abuni loju ẹni (Humasah) ati abuni lẹhin.

وَيْلٌ لِّكُلِّ هُمَزَةٍ لُّمَزَةٍ ١

**2.** Ẹniti o ko owó jọ ti o si nka a laka-tunka.

ٱلَّذِى جَمَعَ مَالًا وَعَدَّدَهُۥ ٢

**3.** Ti o nro pe owo on ni yio mu on ṣe gbere laiye.

يَحْسَبُ أَنَّ مَالَهُۥٓ أَخْلَدَهُۥ ٣

**4.** Rara o, dajudaju a o fi sọ̀kò sinu ina Hutamatu.

كَلَّا ۖ لَيُنۢبَذَنَّ فِى ٱلْحُطَمَةِ ٤

**5.** Atipe kini ohun ti o le fi ina Hutamatu nã mọ ọ?

وَمَآ أَدْرَىٰكَ مَا ٱلْحُطَمَةُ ٥

**6.** Ina Ọlọhun ti o njo geregere ni.

نَارُ ٱللَّهِ ٱلۡمُوقَدَةُ ٦

**7.** Eyiti yio mã naga bori awọn ọkàn.

ٱلَّتِي تَطَّلِعُ عَلَى ٱلۡأَفۡـِٔدَةِ ٧

**8.** Dajudaju a o ti i mọ wọn.

إِنَّهَا عَلَيۡهِم مُّؤۡصَدَةٞ ٨

**9.** Ninu awọn opo ti a fa gùn.

فِي عَمَدٖ مُّمَدَّدَةِۭ ٩

## *(105) Suratul - Fĩli*




*Ni orukọ Ọlọhun Ajọkẹ aiye, Aşakẹ ọrun.*

بِسۡمِ ٱللَّهِ ٱلرَّحۡمَٰنِ ٱلرَّحِيمِ

**1.** Njẹ irẹ kò ri bi Oluwa rẹ ti şe pẹlu awọn ijọ elerin (Fĩli)?

أَلَمۡ تَرَ كَيۡفَ فَعَلَ رَبُّكَ بِأَصۡحَٰبِ ٱلۡفِيلِ ١

**2.** Njẹ (Oluwa) kò sọ ete wọn di ohun to kùnà?

أَلَمۡ يَجۡعَلۡ كَيۡدَهُمۡ فِي تَضۡلِيلٖ ٢

**3.** Atipe O ran awọn ẹiyẹ si wọn ni ọpọlọpọ (lọwọlọwọ).

وَأَرۡسَلَ عَلَيۡهِمۡ طَيۡرًا أَبَابِيلَ ٣

**4.** Ti nwọn ju wọn ni okò ti a sun ninu ina (Sijjili).

تَرۡمِيهِم بِحِجَارَةٖ مِّن سِجِّيلٖ ٤

**5.** O si şe wọn gẹgẹbi èrun koriko ti a (ẹran) jẹkù.

فَجَعَلَهُمۡ كَعَصۡفٖ مَّأۡكُولِۭ ٥

## *(106) Suratul - Kuraeşi*




*Ni orukọ Ọlọhun Ajọkẹ aiye, Aşakẹ ọrun.*

بِسۡمِ ٱللَّهِ ٱلرَّحۡمَٰنِ ٱلرَّحِيمِ

**1.** Nitori ibasãba (idãbobo) awọn iran Kuraeşi.

لِإِيلَٰفِ قُرَيۡشٍ ١

**2.** Ibasãba wọn lati mã rin ni akokò òtutu ati õrú.

إِۦلَٰفِهِمۡ رِحۡلَةَ ٱلشِّتَآءِ وَٱلصَّيۡفِ ٢

**3.** Nitorina ki nwọn mã sin Oluwa Ile yi.

فَلْيَعْبُدُوا رَبَّ هَٰذَا الْبَيْتِ ﴿٣﴾

**4.** Ẹniti O nfun wọn ni onjẹ jẹ lakoko ebi ti O si nfi wọn laiyabalẹ̀ ni akoko ipaiya.

الَّذِي أَطْعَمَهُم مِّن جُوعٍ وَآمَنَهُم مِّنْ خَوْفٍ ﴿٤﴾

## *(107) Suratul - Mã'ũn*



*Ni orukọ Ọlọhun Ajọkẹ aiye, Aṣakẹ ọrun.*

بِسْمِ اللَّهِ الرَّحْمَٰنِ الرَّحِيمِ

**1.** Njẹ o kò ri ẹniti o npe ẹsan nirọ?

أَرَأَيْتَ الَّذِي يُكَذِّبُ بِالدِّينِ ﴿١﴾

**2.** On ni ẹniti nle ọmọorukan.

فَذَٰلِكَ الَّذِي يَدُعُّ الْيَتِيمَ ﴿٢﴾

**3.** Atipe kò gbiyanju lati bọ alaini.

وَلَا يَحُضُّ عَلَىٰ طَعَامِ الْمِسْكِينِ ﴿٣﴾

**4.** Egbe ki o mã ba awọn akirun.

فَوَيْلٌ لِّلْمُصَلِّينَ ﴿٤﴾

**5.** Awọn ni awọn olusọ ọkàn nu kuro nibi irun wọn.

الَّذِينَ هُمْ عَن صَلَاتِهِمْ سَاهُونَ ﴿٥﴾

**6.** Awọn na ni alaṣehan (karimi).

الَّذِينَ هُمْ يُرَاءُونَ ﴿٦﴾

**7.** Nwọn a si mã kọ̀ nkan ajọlò (gẹgẹbi-koroba-abẹrẹ-abọ-) fun awọn enia. (Mã'ũna).

وَيَمْنَعُونَ الْمَاعُونَ ﴿٧﴾

## *(108) Suratul - Kaosara*



*Ni orukọ Ọlọhun Ajọkẹ aiye, Aṣakẹ ọrun.*

بِسْمِ اللَّهِ الرَّحْمَٰنِ الرَّحِيمِ

**1.** Dajudaju Awa ti fun ọ ni õre ti o pọ (Kaosari).

إِنَّا أَعْطَيْنَاكَ الْكَوْثَرَ ﴿١﴾

**2.** Nitorina kirun fun Oluwa rẹ, ki o si gun ẹran (ileya).

فَصَلِّ لِرَبِّكَ وَانْحَرْ ﴿٢﴾

**3.** Dajudaju ẹniti o nbinu rẹ ni gbogbo õre ti tan fun (ẹhin rẹ ti tan).

إِنَّ شَانِئَكَ هُوَ ٱلۡأَبۡتَرُ ٣

## *(109) Suratul - Kãfirũna*




*Ni orukọ Ọlọhun Ajọkẹ aiye, Aṣakẹ ọrun.*

بِسۡمِ ٱللَّهِ ٱلرَّحۡمَٰنِ ٱلرَّحِيمِ

**1.** Sọpe: Mope ẹnyin alaigbagbọ.

قُلۡ يَٰٓأَيُّهَا ٱلۡكَٰفِرُونَ ١

**2.** Emi kò ni sin ohun ti ẹ nsin.

لَآ أَعۡبُدُ مَا تَعۡبُدُونَ ٢

**3.** Atipe ẹnyin nã kò ni sin ohun ti emi nã nsin.

وَلَآ أَنتُمۡ عَٰبِدُونَ مَآ أَعۡبُدُ ٣

**4.** Atipe emi kò ni jẹ olujọsin ohun ti ẹ nsin.

وَلَآ أَنَا۠ عَابِدٞ مَّا عَبَدتُّمۡ ٤

**5.** Bẹ si ni ẹnyin kò ni jẹ olujọsin ohun ti emi nsin.

وَلَآ أَنتُمۡ عَٰبِدُونَ مَآ أَعۡبُدُ ٥

**6.** Ẹsin (aigbagbọ) ti nyin wà fun nyin, ẹsin (igba-Ọlọhun-lọkan) temi si wà fun mi.

لَكُمۡ دِينُكُمۡ وَلِيَ دِينِ ٦

## *(110) Suratul - Nasri*




*Ni orukọ Ọlọhun Ajọkẹ aiye, Aṣakẹ ọrun.*

بِسۡمِ ٱللَّهِ ٱلرَّحۡمَٰنِ ٱلرَّحِيمِ

**1.** Nigbati aranṣe Ọlọhun ba de ati iṣẹgun.

إِذَا جَآءَ نَصۡرُ ٱللَّهِ وَٱلۡفَتۡحُ ١

**2.** Atipe irẹ yio ri awọn enia ti nwọn yio mã wọ inu ẹsin ti Ọlọhun nijọ-nijọ.

وَرَأَيۡتَ ٱلنَّاسَ يَدۡخُلُونَ فِي دِينِ ٱللَّهِ أَفۡوَاجٗا ٢

فَسَبِّحْ بِحَمْدِ رَبِّكَ وَاسْتَغْفِرْهُ إِنَّهُ كَانَ تَوَّابًا ۝٣

**3.** Nitorina mã şe àfọ̀mọ pẹlu ọpẹ didu fun Oluwa rẹ ki o si mã tọrọ idariji lọwọ Rẹ̀. Dajudaju Onjẹ Olugba-ironupiwada.



## *(111) Suratul Masadi*

بِسْمِ اللَّهِ الرَّحْمَٰنِ الرَّحِيمِ

*Ni orukọ Ọlọhun Ajọkẹ aiye, Aşakẹ ọrun.*

تَبَّتْ يَدَا أَبِي لَهَبٍ وَتَبَّ ۝١

**1.** Ọwọ Abi-Lahabi (baba ina) mejẽji ti şofò, o (on na) si şofò.

مَا أَغْنَىٰ عَنْهُ مَالُهُ وَمَا كَسَبَ ۝٢

**2.** Awọn Ọrọ̀ (owó) rẹ̀ ati işẹ ti o şe kò ni şe e ni õre kan.

سَيَصْلَىٰ نَارًا ذَاتَ لَهَبٍ ۝٣

**3.** Yio wọ ina jijo fofo.

وَامْرَأَتُهُ حَمَّالَةَ الْحَطَبِ ۝٤

**4.** Ati iyawo rẹ̀ a-ru igi işẹpẹ ẹlẹgun.

فِي جِيدِهَا حَبْلٌ مِّن مَّسَدٍ ۝٥

**5.** Ti o si ni okun lílọ́ (masad) lọrùn.



## *(112) Suratul - Ikhlãsi*

بِسْمِ اللَّهِ الرَّحْمَٰنِ الرَّحِيمِ

*Ni orukọ Ọlọhun Ajọkẹ aiye, Aşakẹ ọrun.*

قُلْ هُوَ اللَّهُ أَحَدٌ ۝١

**1.** Sọpe: on ni Ọlọhun Ọkanşoşo.

اللَّهُ الصَّمَدُ ۝٢

**2.** Ọlọhun ni Ọba ti a ma nronu kan.

لَمْ يَلِدْ وَلَمْ يُولَدْ ۝٣

**3.** Kò bi ọmọ bẹ si ni a kò bi I.

وَلَمْ يَكُن لَّهُ كُفُوًا أَحَدٌ ۝٤

**4.** Bẹ si ni kò si ẹnikan ti o jọ Ọ.

## (113) Suratul - Falaki

سُورَةُ الفَلَق

*Ni orukọ Ọlọhun Ajọkẹ aiye, Aṣakẹ ọrun.*

بِسْمِ اللَّهِ الرَّحْمَٰنِ الرَّحِيمِ

**1.** Sọpe: Mo sadi Oluwa owurọ̀ kùtùkùtù (Falaki).

قُلْ أَعُوذُ بِرَبِّ الْفَلَقِ ﴿١﴾

**2.** Kuro nibi buburu ohun ti O da.

مِن شَرِّ مَا خَلَقَ ﴿٢﴾

**3.** Ati kuro nibi buburu ti òru nigbati o ba ṣú biribiri.

وَمِن شَرِّ غَاسِقٍ إِذَا وَقَبَ ﴿٣﴾

**4.** Ati kuro nibi buburu awọn opidan ti nwọn mã npọfọ sinu koko (ti nwọn tá).

وَمِن شَرِّ النَّفَّاثَاتِ فِي الْعُقَدِ ﴿٤﴾

**5.** Ati kuro nibi buburu onilara nigbati o ba nṣe ilara.

وَمِن شَرِّ حَاسِدٍ إِذَا حَسَدَ ﴿٥﴾

## (114) Suratul -Nãsi

سُورَةُ النَّاس

*Ni orukọ Ọlọhun Ajọkẹ aiye, Aṣakẹ ọrun.*

بِسْمِ اللَّهِ الرَّحْمَٰنِ الرَّحِيمِ

**1.** Sọpe: Mo sadi Oluwa awọn enia (Nãsi):

قُلْ أَعُوذُ بِرَبِّ النَّاسِ ﴿١﴾

**2.** Ọba awọn enia.

مَلِكِ النَّاسِ ﴿٢﴾

**3.** Ọlọhun awọn enia.

إِلَٰهِ النَّاسِ ﴿٣﴾

**4.** Kuro ni ibi aburu esu oni royiroyi ti o si ma nsa sẹhin (ti enia ba darukọ Ọlọhun).

مِن شَرِّ الْوَسْوَاسِ الْخَنَّاسِ ﴿٤﴾

**5.** Ẹniti o nsọ royiroyi sinu igbaiya awọn enia.

الَّذِي يُوَسْوِسُ فِي صُدُورِ النَّاسِ ﴿٥﴾

**6.** Lãrin awọn alijọnu ati awọn enia.

مِنَ الْجِنَّةِ وَالنَّاسِ ﴿٦﴾



## APPENDIX-I
# INDEX OF SÛRAH — CHAPTERS



| Sûrah | No. | Page | | | الصَّفحَة | رَقمهَا | السُّورَة |
|---|---|---|---|---|---|---|---|
| Al-Fãtihah | 1 | 1 | Makki | مَكيّة | ١ | ١ | الفَاتِحَة |
| Al-Bakọrah | 2 | 2 | Madani | مَدَنيّة | ٢ | ٢ | البَقَرَة |
| Ãli-Imrana | 3 | 77 | Madani | مَدَنيّة | ٧٧ | ٣ | آل عِمرَان |
| Al-Nisãi | 4 | 114 | Madani | مَدَنيّة | ١١٤ | ٤ | النِّسَاء |
| Mãidah | 5 | 152 | Madani | مَدَنيّة | ١٥٢ | ٥ | المَائدَة |
| An'ãmi | 6 | 179 | Makki | مَكيّة | ١٧٩ | ٦ | الأنعَام |
| A'rãfi | 7 | 210 | Makki | مَكيّة | ٢١٠ | ٧ | الأعرَاف |
| Anfãli | 8 | 246 | Madani | مَدَنيّة | ٢٤٦ | ٨ | الأنفَال |
| Taobah | 9 | 259 | Madani | مَدَنيّة | ٢٥٩ | ٩ | التّوبَة |
| Yũnusa | 10 | 286 | Makki | مَكيّة | ٢٨٦ | ١٠ | يُونس |
| Hũdu | 11 | 304 | Makki | مَكيّة | ٣٠٤ | ١١ | هُود |
| Yusufu | 12 | 325 | Makki | مَكيّة | ٣٢٥ | ١٢ | يُوسُف |
| R'adu | 13 | 343 | Madani | مَدَنيّة | ٣٤٣ | ١٣ | الرَّعد |
| Ibrãhĩma | 14 | 352 | Makki | مَكيّة | ٣٥٢ | ١٤ | إبراهيم |
| Hijri | 15 | 361 | Makki | مَكيّة | ٣٦١ | ١٥ | الحِجر |
| Al-Nahli | 16 | 370 | Makki | مَكيّة | ٣٧٠ | ١٦ | النّحل |
| Isrãi | 17 | 391 | Makki | مَكيّة | ٣٩١ | ١٧ | الإسرَاء |
| Kahfi | 18 | 408 | Makki | مَكيّة | ٤٠٨ | ١٨ | الكهف |
| Mariyama | 19 | 425 | Makki | مَكيّة | ٤٢٥ | ١٩ | مَريَم |
| Tọhã | 20 | 437 | Makki | مَكيّة | ٤٣٧ | ٢٠ | طه |
| Anbiyãi | 21 | 453 | Makki | مَكيّة | ٤٥٣ | ٢١ | الأنبيَاء |
| Hajji | 22 | 467 | Madani | مَدَنيّة | ٤٦٧ | ٢٢ | الحَج |
| Al-Muminũna | 23 | 481 | Makki | مَكيّة | ٤٨١ | ٢٣ | المؤمنون |
| Al-Nũru | 24 | 494 | Madani | مَدَنيّة | ٤٩٤ | ٢٤ | النُّور |



## APPENDIX-I
# INDEX OF SÛRAH — CHAPTERS



| Sûrah | No. | Page | | | الصَّفحة | رَقمها | السُّورَة |
|---|---|---|---|---|---|---|---|
| Al-Furkǫni | 25 | 508 | Makki | مَكيّة | ٥٠٨ | ٢٥ | الفُرقان |
| Al-Şuarãi | 26 | 518 | Makki | مَكيّة | ٥١٨ | ٢٦ | الشُّعَرَاء |
| Al-Namli | 27 | 538 | Makki | مَكيّة | ٥٣٨ | ٢٧ | النَّمل |
| Al-Kǫsǫsi | 28 | 551 | Makki | مَكيّة | ٥٥١ | ٢٨ | القَصَص |
| Al-A'nkabũti | 29 | 566 | Makki | مَكيّة | ٥٦٦ | ٢٩ | العَنكبوت |
| Al-Rũmu | 30 | 577 | Makki | مَكيّة | ٥٧٧ | ٣٠ | الرُّوم |
| Lukmǫnu | 31 | 586 | Makki | مَكيّة | ٥٨٦ | ٣١ | لقمَان |
| Al-Sajdah | 32 | 592 | Makki | مَكيّة | ٥٩٢ | ٣٢ | السَّجدَة |
| Al-Ahsãbi | 33 | 597 | Madani | مَدَنيّة | ٥٩٧ | ٣٣ | الأحزاب |
| Sabai | 34 | 611 | Makki | مَكيّة | ٦١١ | ٣٤ | سَبَإ |
| Fãtiri | 35 | 620 | Makki | مَكيّة | ٦٢٠ | ٣٥ | فَاطِر |
| Yãsin | 36 | 628 | Makki | مَكيّة | ٦٢٨ | ٣٦ | يسٓ |
| Al-Sǫfãti | 37 | 637 | Makki | مَكيّة | ٦٣٧ | ٣٧ | الصَّافات |
| Sǫd | 38 | 652 | Makki | مَكيّة | ٦٥٢ | ٣٨ | صٓ |
| Al-Sumari | 39 | 662 | Makki | مَكيّة | ٦٦٢ | ٣٩ | الزُّمَر |
| Gãfiri | 40 | 674 | Makki | مَكيّة | ٦٧٤ | ٤٠ | غَافر |
| Fusilat | 41 | 688 | Makki | مَكيّة | ٦٨٨ | ٤١ | فُصّلَت |
| Al-Şũrã | 42 | 697 | Makki | مَكيّة | ٦٩٧ | ٤٢ | الشّورىٰ |
| Al-Sukhrufi | 43 | 706 | Makki | مَكيّة | ٧٠٦ | ٤٣ | الزّخرُف |
| Al-Dukhãni | 44 | 716 | Makki | مَكيّة | ٧١٦ | ٤٤ | الدّخان |
| Al-Jãsiyah | 45 | 722 | Makki | مَكيّة | ٧٢٢ | ٤٥ | الجَاثيَة |
| Al-Ahkǫfi | 46 | 727 | Makki | مَكيّة | ٧٢٧ | ٤٦ | الأحقاف |
| Muhammadu | 47 | 734 | Madani | مَدَنيّة | ٧٣٤ | ٤٧ | محَمَّد |
| Al-Fathi | 48 | 740 | Madani | مَدَنيّة | ٧٤٠ | ٤٨ | الفَتح |




## APPENDIX-I

# INDEX OF SÛRAH — CHAPTERS



| Sûrah | No. | Page | | | الصفحة | رقمها | السورة |
|---|---|---|---|---|---|---|---|
| Al-Hujurãti | 49 | 746 | Madani | مدنية | ٧٤٦ | ٤٩ | الحجرات |
| Kǫf | 50 | 750 | Makki | مكية | ٧٥٠ | ٥٠ | ق |
| Al-Sãriyãti | 51 | 754 | Makki | مكية | ٧٥٤ | ٥١ | الذاريات |
| Al-Tũri | 52 | 760 | Makki | مكية | ٧٦٠ | ٥٢ | الطور |
| Al-Najmi | 53 | 764 | Makki | مكية | ٧٦٤ | ٥٣ | النجم |
| Al-Kǫmari | 54 | 769 | Makki | مكية | ٧٦٩ | ٥٤ | القمر |
| Al-Rahmãnu | 55 | 775 | Madani | مدنية | ٧٧٥ | ٥٥ | الرحمن |
| Al-Wãki'ah | 56 | 781 | Makki | مكية | ٧٨١ | ٥٦ | الواقعة |
| Al-Hadĩdi | 57 | 788 | Madani | مدنية | ٧٨٨ | ٥٧ | الحديد |
| Al-Mujãdalah | 58 | 794 | Madani | مدنية | ٧٩٤ | ٥٨ | المجادلة |
| Al-Haşri | 59 | 799 | Madani | مدنية | ٧٩٩ | ٥٩ | الحشر |
| Al-Mumtahanah | 60 | 804 | Madani | مدنية | ٨٠٤ | ٦٠ | الممتحنة |
| Al-SǪffi | 61 | 807 | Madani | مدنية | ٨٠٧ | ٦١ | الصف |
| Al-Jum'ah | 62 | 810 | Madani | مدنية | ٨١٠ | ٦٢ | الجمعة |
| Al-Munãfikũna | 63 | 812 | Madani | مدنية | ٨١٢ | ٦٣ | المنافقون |
| Al-Tagãbunu | 64 | 814 | Madani | مدنية | ٨١٤ | ٦٤ | التغابن |
| Al-Tǫlãki | 65 | 817 | Madani | مدنية | ٨١٧ | ٦٥ | الطلاق |
| Al-Tahrimi | 66 | 820 | Madani | مدنية | ٨٢٠ | ٦٦ | التحريم |
| Al-Mulki | 67 | 823 | Makki | مكية | ٨٢٣ | ٦٧ | الملك |
| Al-Kǫlami | 68 | 827 | Makki | مكية | ٨٢٧ | ٦٨ | القلم |
| Al-Hãkǫh | 69 | 832 | Makki | مكية | ٨٣٢ | ٦٩ | الحاقة |
| Al-Ma'ãriji | 70 | 836 | Makki | مكية | ٨٣٦ | ٧٠ | المعارج |
| Nũhu | 71 | 840 | Makki | مكية | ٨٤٠ | ٧١ | نوح |
| Al-Jinni | 72 | 843 | Makki | مكية | ٨٤٣ | ٧٢ | الجن |



## APPENDIX-I

# INDEX OF SÛRAH — CHAPTERS



| Sûrah | No. | Page | | | الصّفحة | رقمها | السُّورَة |
|---|---|---|---|---|---|---|---|
| Al-Mussammilu | 73 | 847 | Makki | مَكيّة | ٨٤٧ | ٧٣ | المـزّمل |
| Al-Muddassiru | 74 | 849 | Makki | مَكيّة | ٨٤٩ | ٧٤ | المدّثـر |
| Al-Kiyãmah | 75 | 854 | Makki | مَكيّة | ٨٥٤ | ٧٥ | القيـامَة |
| Al-Insãni | 76 | 857 | Madani | مَدَنيّة | ٨٥٧ | ٧٦ | الإنسـان |
| Al-Mursalãti | 77 | 860 | Makki | مَكيّة | ٨٦٠ | ٧٧ | المرسَـلات |
| Al-Nabai | 78 | 864 | Makki | مَكيّة | ٨٦٤ | ٧٨ | النّـبإ |
| Al-Nãsi'ãti | 79 | 867 | Makki | مَكيّة | ٨٦٧ | ٧٩ | النّـازعَات |
| Abasa | 80 | 870 | Makki | مَكيّة | ٨٧٠ | ٨٠ | عَـبَسَ |
| Al-Takwĩri | 81 | 873 | Makki | مَكيّة | ٨٧٣ | ٨١ | التّكويـر |
| Al-Infitọri | 82 | 875 | Makki | مَكيّة | ٨٧٥ | ٨٢ | الانفطـار |
| Al-Mutọfifĩna | 83 | 877 | Makki | مَكيّة | ٨٧٧ | ٨٣ | المطفّفين |
| Al-Inşikọki | 84 | 880 | Makki | مَكيّة | ٨٨٠ | ٨٤ | الانشقاق |
| Al-Burũji | 85 | 882 | Makki | مَكيّة | ٨٨٢ | ٨٥ | البـروج |
| Al-Tõriki | 86 | 884 | Makki | مَكيّة | ٨٨٤ | ٨٦ | الطّـارق |
| Al-A'alã | 87 | 885 | Makki | مَكيّة | ٨٨٥ | ٨٧ | الأعـلى |
| Al-Gãşiyah | 88 | 886 | Makki | مَكيّة | ٨٨٦ | ٨٨ | الغَاشِيَة |
| Al-Fajri | 89 | 888 | Makki | مَكيّة | ٨٨٨ | ٨٩ | الفَجـر |
| Al-Baladi | 90 | 891 | Makki | مَكيّة | ٨٩١ | ٩٠ | البَـلَد |
| Al-Şamsi | 91 | 892 | Makki | مَكيّة | ٨٩٢ | ٩١ | الشّـمس |
| Al-Laeli | 92 | 894 | Makki | مَكيّة | ٨٩٤ | ٩٢ | الليـل |
| Al-Dhuhã | 93 | 895 | Makki | مَكيّة | ٨٩٥ | ٩٣ | الضّحىٰ |
| Al-Şarhi | 94 | 896 | Makki | مَكيّة | ٨٩٦ | ٩٤ | الشّـرح |
| Al-Tini | 95 | 897 | Makki | مَكيّة | ٨٩٧ | ٩٥ | التّـين |
| Al-'Alaki | 96 | 898 | Makki | مَكيّة | ٨٩٨ | ٩٦ | العَـلق |




## APPENDIX-I

# INDEX OF SÛRAH — CHAPTERS


| Sûrah | No. | Page | | | الصفحة | رقمها | السورة |
|---|---|---|---|---|---|---|---|
| Al-Kọdri | 97 | 899 | Makki | مكية | ٨٩٩ | ٩٧ | القدر |
| Al-Bayyinah | 98 | 899 | Madani | مدنية | ٨٩٩ | ٩٨ | البينة |
| Al-Salsalah | 99 | 901 | Madani | مدنية | ٩٠١ | ٩٩ | الزلزلة |
| Al-'Ãdiyãti | 100 | 901 | Makki | مكية | ٩٠١ | ١٠٠ | العاديات |
| Al-Kọri'ah | 101 | 902 | Makki | مكية | ٩٠٢ | ١٠١ | القارعة |
| Al-Takãsuri | 102 | 903 | Makki | مكية | ٩٠٣ | ١٠٢ | التكاثر |
| Al-'Asri | 103 | 904 | Makki | مكية | ٩٠٤ | ١٠٣ | العصر |
| Al-Humasah | 104 | 904 | Makki | مكية | ٩٠٤ | ١٠٤ | الهمزة |
| Al-Fĩli | 105 | 905 | Makki | مكية | ٩٠٥ | ١٠٥ | الفيل |
| Kuraeşi | 106 | 905 | Makki | مكية | ٩٠٥ | ١٠٦ | قريش |
| Al-Mã'ũni | 107 | 906 | Makki | مكية | ٩٠٦ | ١٠٧ | الماعون |
| Al-Kaosara | 108 | 906 | Makki | مكية | ٩٠٦ | ١٠٨ | الكوثر |
| Al-Kãfirũna | 109 | 907 | Makki | مكية | ٩٠٧ | ١٠٩ | الكافرون |
| Al-Nasri | 110 | 907 | Madani | مدنية | ٩٠٧ | ١١٠ | النصر |
| Al-Masadi | 111 | 908 | Makki | مكية | ٩٠٨ | ١١١ | المسد |
| Al-Ikhlãsi | 112 | 908 | Makki | مكية | ٩٠٨ | ١١٢ | الإخلاص |
| Al-Falaki | 113 | 909 | Makki | مكية | ٩٠٩ | ١١٣ | الفلق |
| Al-Nãsi | 114 | 909 | Makki | مكية | ٩٠٩ | ١١٤ | الناس |

# *AKIYESI PATAKI*

A fi eyi ṣe iranti fun gbogbo awọn ti yio ma ka «AL-KURANI TI A TUMỌ SI EDE YORUBA» yi. Lati ṣe akiyesi awọn alaye ọ̀rọ wọn yi:

**IKINI:**

Lati pe Ọlọhun ni Ọlọrun:

Nitoripe itumọ «Ọlọrun» niwipe: Ẹniti oni Ọrun nikan ti kò si ni aiye. Ṣugbọn itumọ «ỌLỌHUN» nipe:: Ẹniti o ni ọhun lori ẹnikẹni eyi ni o fã ti a fi npe E ni ỌLỌHUN-eyiti itumọ rẹ̀ ninu ede Larubawa njasi «ALLAHU» tabi «ALLAHUMMA».

**IKEJI: -**

Lati ma pe «ADUA» ni Adura.

Itumọ «ADUA» ni ibẹ̀bẹ̀ tabi itọrọ; lati inu ede Larubawa loti wa. Ṣugbọn «adura» kò ni itumọ bẹsini ko ni ipilẹ̀.

**IKẸTA: -**

«AL-KURANI TI A TUMỌ SI EDE YORUBA» wà lati sun awọn alaye ọ̀rọ inu Tirà na mọ etigbọ awọn ti wọn nsọ ede YORUBA ni Nigeria ati agbegbe rẹ̀. Fun idi eyi «ITU-MỌ NA» kò le dipo «AL-KURANI ALAPỌNLE» eyiti a sọ kalẹ̀ ni ede Larubawa. A kò lẽ fi ṣe ohunkohun ti o ba jẹmọ ọ̀rọ ẹsin gẹgẹbi awọn irun wakati marãrun ti ojojumọ ati irufẹ bẹ.

